

# AL-KUR'AANI MÍMỌ́

## L'ÉDÈ LÁRÚBÁWÁ ÀTI YORÙBÁ

THE HOLY QURAN IN ARABIC
AND
YORÙBÁ TRANSLATION



# AL-KUR’AANI MÍMỌ́

## L’ÉDÈ LÁRÚBÁWÁ ÀTI YORÙBÁ

A Tẹ̀ ẹ́ Jáde Lábẹ́ Àkóso

Hadhrat Mirza Masroor Ahmad
Àrólé Karùn-ún fún Mèsáyà Tí A Ṣe Ìlérí Rẹ̀
Tí wọ́n tún jẹ́
Olórí Ìjọ Mùsùlùmí Ahmadiyya Jákèjádò Ayé

2009
Islam International Publications Limited

AL-KUR'ANI MÍMỌ́
L'ÉDÈ LÁRÚBÁWÁ ÀTI YORÙBÁ
(The Holy Qur'an in Arabic and Yorùbá Translation)

First published (only one part) in Lagos, Nigeria in 1957
First edition (Whole Text) published in Nigeria in 1976
Reprinted in Hong Kong in 1978
Reprinted in United Kingdom in 1990
Reprinted in Nigeria in 1994
Present (Revised) Edition published in 2009



Published by:
Islam International Publications Limited
Islamad, Sheepatch Lane
Tilford, Surrey GU10 2AQ
United Kingdom

**You may contact the followings for further information:**

1. Ahmadiyya Settlement,
   Klm 29, New Abeokuta Express Way,
   Ojokoro, Ijaye,
   Lagos, Nigeria.
   Tel: 00-234-1-7937044

2. Ahmadiyya Muslim Jama'at
   P.O. Box 418 Marina
   Lagos, Nigeria

3. The London Mosque,
   16 Gressenhall Road,
   London SW 18 5QL

**ISBN: 1 85372 8179**

# ÀKÓÓNÚ


Ọ̀rọ̀ Ìṣiwájú ________________ k
Orí_1 ......... Al-Faatiha ________________ 1
Orí_2 ......... Al-Bakọra ________________ 2
Orí_3 ......... Aali-Imrọọn ________________ 67
Orí_4 ......... Al-Nisaa ________________ 106
Orí_5 ......... Al-Maaida ________________ 145
Orí_6 ......... Al-An'aam ________________ 174
Orí_7 ......... Al-A'rọọf ________________ 208
Orí_8 ......... Al-Anfaal ________________ 247
Orí_9 ......... Al-Taoba ________________ 262
Orí_10 ....... Yuunus ________________ 291
Orí_11 ....... Huud ________________ 311
Orí_12 ....... Yuusuf ________________ 333
Orí_13 ....... Al-Rọ'd ________________ 353
Orí_14 ....... Ibrọọhiim ________________ 363
Orí_15 ....... Al-Hijr ________________ 373
Orí_16 ....... Al-Nahl ________________ 383
Orí_17 ....... Banii Isrọọiil ________________ 405
Orí_18 ....... Al-Kahf ________________ 424
Orí_19 ....... Maryam ________________ 442
Orí_20 ....... Tọọ Haa ________________ 455
Orí_21 ....... Al-Anbiyaa ________________ 472
Orí_22 ....... Al-Hajj ________________ 486
Orí_23 ....... Al-Mu'minuun ________________ 501
Orí_24 ....... Al-Nuur ________________ 514
Orí_25 ....... Al-Furkọọn ________________ 528
Orí_26 ....... Al-Ṣu'araa ________________ 539
Orí_27 ....... Al-Naml ________________ 558
Orí_28 ....... Al-Kọsọs ________________ 572
Orí_29 ....... Al-Ankabuut ________________ 588
Orí_30 ....... Al-Ruum ________________ 600
Orí_31 ....... Lukmaan ________________ 610
Orí_32 ....... Al-Sajda ________________ 616
Orí_33 ....... Al-Ahsaab ________________ 621
Orí_34 ....... Saba ________________ 635
Orí_35 ....... Faatir ________________ 645




Orí_36 ....... Yaa Siin 654
Orí_37 ....... Al-Sọọffaat 664
Orí_38 ....... Sọọd 678
Orí_39 ....... Al-Sumar 689
Orí_40 ....... Al-Mu'min 703
Orí_41 ....... Haa Miim Al-Sajda 718
Orí_42 ....... Al-Şuurọọ 728
Orí_43 ....... Al-Sukhruf 738
Orí_44 ....... Al-Dukhaan 749
Orí_45 ....... Al-Jaasiya 755
Orí_46 ....... Al-Ahkọọf 761
Orí_47 ....... Muhammad 768
Orí_48 ....... Al-Fathi 775
Orí_49 ....... Al-Hujurọọt 782
Orí_50 ....... Kọọf 786
Orí_51 ....... Al-Saariyaat 791
Orí_52 ....... Al-Tuur 797
Orí_53 ....... Al-Najm 802
Orí_54 ....... Al-Kọmar 807
Orí_55 ....... Al-Rahmaan 813
Orí_56 ....... Al-Waaki'a 820
Orí_57 ....... Al-Hadiid 827
Orí_58 ....... Al-Mujaadala 834
Orí_59 ....... Al-Haşr 839
Orí_60 ....... Al-Mumtahina 844
Orí_61 ....... Al-Sọff 848
Orí_62 ....... Al-Jumu'a 850
Orí_63 ....... Al-Munaafikuun 852
Orí_64 ....... Al-Tagaabun 855
Orí_65 ....... Al-Tọlaak 858
Orí_66 ....... Al-Tahriim 861
Orí_67 ....... Al- Mulk 865
Orí_68 ....... Al-Kọlam 869
Orí_69 ....... Al-Haakkọ 874
Orí_70 ....... Al-Ma'aarij 878
Orí_71 ....... Nuuh 881
Orí_72 ....... Al-Jin 885
Orí_73 ....... Al-Mussammil 888

Orí_74 ....... Al-Muddassir 891
Orí_75 ....... Al-Kiyaama 895
Orí_76 ....... Al-Dahr 898
Orí_77 ....... Al-Mursalaat 902
Orí_78 ....... Al-Naba’ 906
Orí_79 ....... Al-Naasi’aat 909
Orí_80 ....... Abasa 912
Orí_81 ....... Al-Takwiir 914
Orí_82 ....... Al-Infitọọr 916
Orí_83 ....... Al-Tatfiif 918
Orí_84 ....... Al-Inşikọọk 921
Orí_85 ....... Al-Buruuj 923
Orí_86 ....... Al-Tọọrik 925
Orí_87 ....... Al-A’laa 926
Orí_88 ....... Al-Gaaşiya 927
Orí_89 ....... Al-Fajr 929
Orí_90 ....... Al-Balad 931
Orí_91 ....... Al-Şams 933
Orí_92 ....... Al-Lael 934
Orí_93 ....... Al-Duhaa 935
Orí_94 ....... Al-Inşiraah 936
Orí_95 ....... Al-Tiin 937
Orí_96 ....... Al-Alak 938
Orí_97 ....... Al-Kọdr 939
Orí_98 ....... Al-Bayyina 940
Orí_99 ....... Al-Silsaal 941
Orí_100 ..... Al-Aadiyaat 942
Orí_101 ..... Al-Kọọri’a 943
Orí_102 ..... Al-Takaasur 944
Orí_103 ..... Al-Asr 944
Orí_104 ..... Al-Humasa 945
Orí_105 ..... Al-Fiil 946
Orí_106 ..... Al-Kuraeş 946
Orí_107 ..... Al-Maa’uun 947
Orí_108 ..... Al-Kaosar 947
Orí_109 ..... Al-Kaafiruun 948
Orí_110 ..... Al-Nasr 948
Orí_111 ..... Al-Lahab 949

## Ọ̀RỌ̀ ÌṢIWÁJÚ

Ọ̀rọ̀ Ọlọ́run ni Al-Kur'ani Mímọ́. Òjíṣẹ́ Mímọ́ Muhammad[saw] ni Ọlọ́run fúnraRẹ̀ sì sọ ọ́ kalẹ̀ fún lẹ́sẹẹsẹ. Àsọ̀kalẹ̀ yìí wáyé fún ọdún mẹ́tàlélógún. Láàrin gbogbo àwọn Ìwé ẹ̀sìn, Al-Kur'ani nìkan ló k'éde ara rẹ̀ pé Ọlọ́run lÓ sọ ọ́ kalẹ̀ lẹ́yọlẹ́yọ. Ìwe Mímọ́ àwọn Mùsùlùmí lèyí, ìtọ́sọ́nà nípa ohun gbogbo wà nínú rẹ̀. Kì í ṣe fún àwọn músulumi nìkan o, ó tún wà fún gbogbo mùtúmùwà ni títí láé. Ọlọ́run ti ṣe ìlérí pé Òun yóò dáàbò bo àwọn ọ̀rọ̀ rẹ̀ títí ayérayé. Ìdí nìyí tí kò fi sí ìyípadà nínú àwọn ọ̀rọ̀ Lárúbáwá rẹ̀. Bí ó ti ṣe wà nígbà tí Ọlọ́run sọ ọ́ kalẹ̀ fún Ànábì Muhammad[saw] láti ọgọ́rùn-ún mẹ́rìnlá ọdún ó lé sẹ́yìn náà ló wà títí di òní.

Láti tú Al-Kur'ani tí í ṣe Ọ̀rọ̀ Ọlọ́run sí èdè mìíràn, kì í ṣe iṣẹ́ tó rọrùn rárá. Ìjọ Mùsùlùmí Ahmadiyya káríayé ti gbe iṣẹ́ títú Al-Kur'ani sí oríṣiríṣi èdè àgbáyé wọ̀ tọkàntọkàn; láti jẹ́ kí àwọn iṣẹ́ tí Al-Kur'ani wá jẹ́ dé etígbọ̀ọ́ gbogbo ènìyàn l'èdè wọn. A ṣe àgbékalẹ̀ ìtumọ̀ ti Yorùbá yìí láti èdè Gẹ̀ẹ́sì tí àwọn ọ̀jọ̀gbọ́n àti ọ̀mọ̀wé nínú Ìjọ Mùsùlùmí Ahmadiyya tú u sí láti èdè Lárúbáwá. (Àwọn ògbufọ̀ náà jẹ àǹfàní Al-Kur'aani onítumọ̀ Gẹ̀ẹ́sì láti ọwọ́ Maulawi Sher Ali). Àwọn tí wọn ṣe akitiyan àtúntú Al-Kur'ani yìí l'édè Yorùbá ni Alhaji Muhammad Badihu Adebayo Ameen, Àlùfáà M. Tọla Kareem, Alhaji Ali Ìṣọ̀lá Yusuf, Taoheed Oláòṣebìkan Ṣóbóyèdé, Lukman Adékúnlé Ṣóretírẹ̀, Sọlihu Òkútimírìn, Abdul Ghaniyi Badmus Obey, Alhaji A.G. Ahmad, Àlùfáà A.G. Salahuddin, Sarafadin Alabi, Alhaji, T.A. Akinade, M.T.A. Adélékè, Nurullah Aya Abdullateef Adégbìtẹ́, Muhammad Qasim Oyèkọ́lá, Saeed Ọláyẹmí Bọ́lárìnwá, Sherif Àjùmọ̀bí, Mutiu Sanni, Nafiu Abdus-Salaam àti Haafiz Abdul Ghani Ṣóbámbí tó ṣe àyẹ̀wò ìkẹhìn. Gbogbo àwọn akitiyan yìí pátá wáyé lábẹ́ àkoso, àmójútó àti ìtọ́sọ́nà olórí ìjọ Mùsùlùmí Ahmadiyya àná, Olóògbé Hadhrat Mirza Tahir Ahmad (Rahimahullah), tí ì ṣe Àrólé kẹrin fún Mèsáyà tí a ṣe ìlérí rẹ̀ (Olùdásílẹ̀ Ìjọ Mùsùlùmí Ahmadiyya).

Láàrin ìgbà tí iṣẹ́ tí a ṣe àlàyé rẹ̀ yìí ń lọ lọ́wọ́, igbákejì Alámòójútó ilé-iṣẹ́ aáyan-ògbufọ̀ ti ijọ yìí (Add. Wakilul-Tasneef), Maulana Munir-ud-Din Shams máa ń kàn sí àwọn aláṣẹ (Umaraa) ìjọ l'órílẹ̀ èdè Nàìjíríà lóòrèkóòrè. Àwọn aláṣẹ ọ̀hún ní sísẹ̀n̄tèlé ni Alhaji Hussein Oyekanmi Sunmọnu, Alhaji Muhammad Mahmood Maishanu ati Alhaji Ọ̀mọ̀wé Mashhud Adéńrelé Fáṣọlá; àti àwọn olórí Àlùfáà bí Maulana Muzaffar Ahmad, Maulana Habeeb Ahmad àti Maulana Abdul Khalique Nayyar pẹ̀lú ìtọ́sọ́nà àti àṣẹ àwọn àrólé Mèsáyà tí-a-ṣe-ìlérí- rẹ̀, Olóògbé Hadhrat Mirza Tahir Ahmad, Khalifatul Masih IV[ra] àti Olórí Ìjọ yìí lágbàáyé lọ́wọ́ lọ́wọ́, Hadhrat Mirza Masroor Ahmad, Khalifatul Masih V[atba].

Ó gba ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọdún kí ìtumọ̀ tuntun yìí tó fojúbàta. Ó ku àsìkò díẹ̀ kí ìtumọ̀ yí rí àtẹ̀jáde ni Ọlọ́run pe Alhaji M.B.A. Ameen sọ́dọ̀. Kí Ọlọ́run Olóore ọ̀fẹ́ ṣe àforíjìn fún wọn kí Ó sì san wọ́n l'ẹ́san rere àti àwọn ikọ̀ wọ́n fún ìjùsílẹ̀ ribiribi yìí. Kí Ó sì rọ̀'jò àṣàyàn ìbùkún Rẹ̀ lé wọn lórí, ààmí. Kí Ọlọ́run Allah ṣe ìtumọ̀ yìí ní orísun ìtọ́sọ́nà fún gbogbo àwọn tó gbọ́ èdè Yorùbá. Kí Ó sì ṣípayà ọkàn wọn fún àgbọ́yé àwọn iṣẹ́ ìyanu tí
Al-Kur'ani náà ń jẹ́, ààmí.

Olùtẹ̀jáde




## AL-FAATIHA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore Ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

2. Gbogbo ìyìn, ti Allah ni, Olúwa gbogbo àgbáyé.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ۝٢

3. Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝٣

4. Aláṣẹ Ọjọ́ Ìdájọ́.

مٰلِكِ يَوْمِ الدِّيْنِ ۝٤

5. Ìwọ nìkan ṣoṣo ni àwa ń sìn, ọ̀dọ̀ rẹ nìkan ṣoṣo ni a sì ti ń tọrọ ìrànlọ́wọ́.

اِيَّاكَ نَعْبُدُ وَاِيَّاكَ نَسْتَعِيْنُ ۝٥

6. Tọ́ wa sí ọ̀nà tí ó tọ́.

اِهْدِنَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيْمَ ۝٦

7. Ọ̀nà àwọn tí O ti ṣe ìkẹ́ Rẹ lé lórí; kì í ṣe ti àwọn tí ìbínú Rẹ ń bẹ lórí wọn, tàbí ti àwọn tí wọ́n ti ṣìnà.

صِرَاطَ الَّذِيْنَ اَنْعَمْتَ عَلَيْهِمْ ۙ
غَيْرِ الْمَغْضُوْبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّآلِّيْنَ ۝٧




# AL-BAKỌRA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**ÌPÍN 1**

2. ALIF LAAM MIIM (Èmi ni Allah, Olùmọ̀ jùlọ).

الٓمّٓ ②

الجزء ١

3. Èyí ni Ìwé (pípé) náà; kò sí iyèméjì nínú rẹ̀, ìtọ́sọ́nà ló jẹ́ fún àwọn olùpáyà Ọlọ́run.

ذٰلِكَ الْكِتٰبُ لَا رَيْبَ ۛۚ فِيْهِ ۛۚ هُدًى لِّلْمُتَّقِيْنَ ③

معانقة

4. Àwọn tí wọ́n gba ohun tí ó pamọ́ gbọ́, tí wọ́n sì ń gbé ìrun dúró déédéé, tí wọ́n sì tún ń ná nínú ohun tí a pèsè fún wọn.

الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِالْغَيْبِ وَيُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ④

5. Àti àwọn tí wọ́n gba ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún ọ (Ìwọ Muhammad) gbọ́ àti ohun tí a ti sọ̀ kalẹ̀ ṣíwájú rẹ, tí wọ́n sì ní ìgbàgbọ́ tí ó dájú nípa ohun tí ó ń bọ̀ (lọ́jọ́ iwájú).

وَالَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَمَآ اُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ ۚ وَبِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ⑤

6. Àwọn wọ̀n-ọn-nì ni wọ́n ń bẹ lórí ìtọ́sọ́nà láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn, àwọn náà sì ni Olóríire.

اُولٰٓئِكَ عَلٰى هُدًى مِّنْ رَّبِّهِمْ ۗ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ⑥

7. Dájúdájú àwọn tí wọ́n ṣe àìgbàgbọ́, bákan náà ni ó jẹ́ fún wọn, bí o bá kìlọ̀ fún wọn tàbí o kò kìlọ̀ fún wọn, wọn kì yóò gbàgbọ́.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَاَنْذَرْتَهُمْ اَمْ لَمْ تُنْذِرْهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ⑦

8. Allah ti fi èdídí dí ọkàn àti etí wọn, èbìbò sì ti bò wọ́n lójú. Ìyà títóbi sì ń bẹ fún wọn.

خَتَمَ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ وَعَلٰى سَمْعِهِمْ ۚ وَعَلٰٓى اَبْصَارِهِمْ غِشَاوَةٌ ۫ وَّلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ⑧

ع ١ ٨

ÌDÁ 2

9. Àti pé ó ń bẹ nínú àwọn ènìyàn, tí ó ń sọ pé: “Àwa gba Allah gbọ́ àti ọjọ́ ìkẹhìn”, bẹ́ẹ̀ sì ni wọn kì í ṣe olùgbàgbọ́ òdodo.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَقُولُ آمَنَّا بِاللَّهِ وَبِالْيَوْمِ
الْآخِرِ وَمَا هُمْ بِمُؤْمِنِينَ ٩

وقف لازم

10. Wọn (ń fẹ́) tan Allah àti àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ jẹ, bẹ́ẹ̀ sí ni wọn kò tan ẹnikẹ́ni jẹ bíkòṣe orí ara wọn, ṣùgbọ́n wọn kò fura.

يُخَادِعُونَ اللَّهَ وَالَّذِينَ آمَنُوا ج وَمَا
يَخْدَعُونَ إِلَّا أَنْفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ١٠

11. Àrùn kan ń bẹ ní ọkàn wọn, Allah sì ṣe àlékún àrùn náà fún wọn; ìyà olóró sì ń bẹ fún wọn nítorí pé wọn jẹ́ òpurọ́.

فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ فَزَادَهُمُ اللَّهُ
مَرَضًا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ۢ بِمَا كَانُوا
يَكْذِبُونَ ١١

12. Nígbà tí wọ́n bá sì sọ fún wọn pé: ‘Ẹ má ṣe máa ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀’, wọ́n á sọ pé: ‘dájúdájú, Alátùn-únṣe gan-an ni àwa’.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ
قَالُوا إِنَّمَا نَحْنُ مُصْلِحُونَ ١٢

13. Ẹ kíyèsi i, dájúdájú àwọn ni òbìlẹ̀jẹ́, ṣùgbọ́n wọn kò fura.

أَلَا إِنَّهُمْ هُمُ الْمُفْسِدُونَ وَلَٰكِنْ لَا
يَشْعُرُونَ ١٣

14. Àti pé nígbà tí wọ́n bá sọ fún wọn pé: ‘ẹ gbàgbọ́ gẹ́gẹ́ bí àwọn ènìyàn ti gbàgbọ́’ wọ́n á sọ pé: ‘ṣé kí àwa gbàgbọ́ gẹ́gẹ́ bí àwọn òmùgọ̀ ṣe gbàgbọ́?’ Ẹ kíyèsi i, dájúdájú àwọn ni òmùgọ̀, ṣùgbọ́n wọn kò mọ̀.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ آمِنُوا كَمَا آمَنَ النَّاسُ
قَالُوا أَنُؤْمِنُ كَمَا آمَنَ السُّفَهَاءُ ۗ
أَلَا إِنَّهُمْ هُمُ السُّفَهَاءُ وَلَٰكِنْ لَا
يَعْلَمُونَ ١٤

15. Àti pé nígbà tí wọ́n bá pàdé àwọn tí wọ́n ti gbàgbọ́, wọ́n á sọ pé: ‘àwa náà gbàgbọ́’ tí ó bá sì kù wọ́n ku àwọn olórí wọn (nínú iṣẹ́ èṣù), wọ́n á sọ pé: ‘dájúdájú àwa ń bẹ pẹ̀lú yín, àwá kàn ń fi wọ́n ṣe yẹ̀yẹ́ ni.

وَإِذَا لَقُوا الَّذِينَ آمَنُوا قَالُوا آمَنَّا ج
وَإِذَا خَلَوْا إِلَىٰ شَيَاطِينِهِمْ ۙ قَالُوا إِنَّا
مَعَكُمْ ۙ إِنَّمَا نَحْنُ مُسْتَهْزِئُونَ ١٥

ٱللَّهُ يَسْتَهْزِئُ بِهِمْ وَيَمُدُّهُمْ فِي طُغْيَٰنِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١٦﴾

16. Allah yóò jẹ wọ́n ní ìyà yẹ̀yẹ́ wọn, yóò sì lọ́ wọn lára nínú àṣerégèé wọn, wọn yóò sì máa rìn káàkiri bí afọ́jú.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱشْتَرَوُا۟ ٱلضَّلَٰلَةَ بِٱلْهُدَىٰ فَمَا رَبِحَت تِّجَٰرَتُهُمْ وَمَا كَانُوا۟ مُهْتَدِينَ ﴿١٧﴾

17. Àwọn wọ̀n-ọn-nì ni wọn tí fi ìtọ́sọ́nà ra ìṣìnà, ṣùgbọ́n òwò wọn kò ní èrè, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò mọ̀nà (tó tọ́).

مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ ٱلَّذِى ٱسْتَوْقَدَ نَارًا فَلَمَّآ أَضَآءَتْ مَا حَوْلَهُۥ ذَهَبَ ٱللَّهُ بِنُورِهِمْ وَتَرَكَهُمْ فِى ظُلُمَٰتٍ لَّا يُبْصِرُونَ ﴿١٨﴾

18. Àpèjúwe wọn dà bí ẹnì kan tí ó tan iná, ṣùgbọ́n nígbà tí ìmọ́lẹ̀ yí i ká, Allah wá mú ìmọ́lẹ̀ wọn lọ, Ó sì fi wọ́n sílẹ̀ nínú òkùnkùn, wọn kò sì ríran.

صُمٌّۢ بُكْمٌ عُمْىٌ فَهُمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿١٩﴾

19. Wọ́n jẹ́ adití, odi (àti) afọ́jú, nítorí náà wọn kò lè ṣẹ́rí padà.

أَوْ كَصَيِّبٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ فِيهِ ظُلُمَٰتٌ وَرَعْدٌ وَبَرْقٌ يَجْعَلُونَ أَصَٰبِعَهُمْ فِىٓ ءَاذَانِهِم مِّنَ ٱلصَّوَٰعِقِ حَذَرَ ٱلْمَوْتِ ۚ وَٱللَّهُ مُحِيطٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٢٠﴾

20. (Ó sì) tún dà gẹ́gẹ́ bí òjò ńlá kan láti ojú ọ̀run wá, tí òkùnkùn ń bẹ nínú rẹ̀ àti àārá àti mọ̀nàmọ́-ná; wọ́n fi ìka wọn dí etí wọn nítorí ìró àārá fún ìbẹ̀rù ikú, Allah sì rọ̀gbà yí àwọn aláìgbàgbọ́ ká.

يَكَادُ ٱلْبَرْقُ يَخْطَفُ أَبْصَٰرَهُمْ ۖ كُلَّمَآ أَضَآءَ لَهُم مَّشَوْا۟ فِيهِ وَإِذَآ أَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوا۟ ۚ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَأَبْصَٰرِهِمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢١﴾ ع

21. Mọ̀nàmọ́ná náà fẹ́rẹ̀ fọ́ wọn lójú; nígbàkúùgbà tí ó bá mọ́lẹ̀ fún wọn, wọn yóò máa rìn nínú rẹ̀, nígbà tí ó bá tún ṣókùnkùn bò wọn, wọ́n á dúró ṣii. Ìbá ṣe pé Allah fẹ́ ni, Òun ìbá ti mú ìgbọ́ràn àti ìríran wọn lọ. Dájúdájú Allah ní agbára lórí ohun gbogbo.

ÌDÁ 3

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ وَٱلَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ

22. Ẹyin ènìyàn, ẹ máa jọ́sìn fún Olúwa yín, Ẹni tí ó dá yín

àti àwọn tí wọ́n ti wá ṣíwájú yín, kí ẹ baà lè di olùpayà Ọlọ́run.

تَتَّقُونَ ﴿٢٢﴾

23. Ẹni tí ó ṣe ilẹ̀ ní ìtẹ́ fún yín, àti ọ̀run ni òrùlé, tí Ó sì ń sọ omi kalẹ̀ láti ojú-ọ̀run wa, tí Ó sì ń tipasẹ̀ rẹ̀ mú èso jáde wá ní ìpèsè fún yín. Nítorí náà, ẹ má ṣe bá Allah wá ẹgbẹ̀ra nígbà ti ẹ̀yin mọ̀ (wí pé kò ní).

الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ فِرَاشًا وَالسَّمَاءَ بِنَاءً وَأَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجَ بِهِ مِنَ الثَّمَرَاتِ رِزْقًا لَكُمْ ۖ فَلَا تَجْعَلُوا لِلَّهِ أَنْدَادًا وَأَنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٢٣﴾

24. Tí ẹ̀yin bá ń bẹ nínú iyèméjì nípa ohun tí a ti sọ̀ kalẹ̀ fún ẹrúsìn Wa, nígbà náà ẹ mú orí ọ̀rọ̀ kan bí irú rẹ̀ wá, kí ẹ sì pe àwọn olùrànlọ́wọ́ yín yàtọ̀ sí Allah, tí ẹ bá jẹ́ olótìítọ́.

وَإِنْ كُنْتُمْ فِي رَيْبٍ مِمَّا نَزَّلْنَا عَلَىٰ عَبْدِنَا فَأْتُوا بِسُورَةٍ مِنْ مِثْلِهِ وَادْعُوا شُهَدَاءَكُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٤﴾

25. Ṣùgbọ́n bí ẹ̀yin kò bá lè ṣe é, ẹ kò tilẹ̀ ní lè ṣe é ni. Tí ó bá rí bẹ́ẹ̀, ẹ bẹ̀rù ina tí ìkòná rẹ̀ jẹ ènìyàn àti òkúta, tí a sì ti pèsè sílẹ̀ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

فَإِنْ لَمْ تَفْعَلُوا وَلَنْ تَفْعَلُوا فَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِي وَقُودُهَا النَّاسُ وَالْحِجَارَةُ ۖ أُعِدَّتْ لِلْكَافِرِينَ ﴿٢٥﴾

26. Kí o sì fún àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣe isẹ́ rere ní ìro ìdùnnú wí pé àwọn ọgbà ìdẹ̀ra tí àwọn akérémọdò ń ṣàn lábẹ́ rẹ̀ ń bẹ fún wọn. Nígbàkúùgbà tí a bá pèsè fún wọn nínú àwọn èso láti inú rẹ̀ (ọgbà ìdẹ̀ra náà), wọn á sọ pé: eléyìí ni ohun tí wọ́n ti pèsè fún wa tẹ́lẹ̀ rí; A ó sì tún máa fún wọn ní ìpèsè tí ó jọ ara wọn, àti pè àwọn aya/ọkọ tí ó mọ́ ń bẹ fún wọn níbẹ̀, ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbé.

وَبَشِّرِ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ كُلَّمَا رُزِقُوا مِنْهَا مِنْ ثَمَرَةٍ رِزْقًا ۙ قَالُوا هَٰذَا الَّذِي رُزِقْنَا مِنْ قَبْلُ ۖ وَأُتُوا بِهِ مُتَشَابِهًا ۖ وَلَهُمْ فِيهَا أَزْوَاجٌ مُطَهَّرَةٌ ۖ وَهُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٦﴾

27. Dájúdájú, Allah kì í tijú láti máa fi àpèjúwe lélẹ, bí ó kéré bí ẹ̀fọn tàbí jù bẹ́ẹ̀ lọ. Ní ti àwọn tí wọ́n gbàgbọ́, wọ́n mọ̀ wí pé: dájúdájú òdodo ni (àpèjúwe yìí) láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn; ṣùgbọ́n ní ti àwọn tí wọ́n ṣe àìgbàgbọ́, wọn yóò sọ pé: 'Kí ni Allah gbà lérò pẹ́lú àpèjúwe yìí? ọ̀pọ̀lọpọ̀ yóò ṣínà nípasẹ̀ rẹ̀, ọ̀pọ̀lọpọ̀ sì ni Òun yóò tọ́ sọ́nà nípasẹ̀ rẹ̀. Bẹ́ẹ̀ kò sí ẹni ti yóò ti ipasẹ̀ rẹ̀ ṣìnà bí kò ṣe àwọn aláìgbọràn,

إِنَّ اللَّهَ لَا يَسْتَحْيِي أَنْ يَضْرِبَ مَثَلًا
مَا بَعُوضَةً فَمَا فَوْقَهَا ۚ فَأَمَّا الَّذِينَ
آمَنُوا فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَبِّهِمْ ۖ
وَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا فَيَقُولُونَ مَاذَا
أَرَادَ اللَّهُ بِهَٰذَا مَثَلًا ۘ يُضِلُّ بِهِ كَثِيرًا
وَيَهْدِي بِهِ كَثِيرًا ۚ وَمَا يُضِلُّ بِهِ
إِلَّا الْفَاسِقِينَ ﴿٢٧﴾

28. Àwọn tó ń yẹ májẹ̀mu Allah lẹ́hìn ìfidímúlẹ̀ rẹ̀. Tí wọ́n sì ń já ohun tí Allah pàṣẹ ìsopọ̀ rẹ̀, tí wọ́n sì ń ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀. Àwọn wọ̀nyí ni ẹni òfò.

الَّذِينَ يَنْقُضُونَ عَهْدَ اللَّهِ مِنْ بَعْدِ
مِيثَاقِهِ وَيَقْطَعُونَ مَا أَمَرَ اللَّهُ بِهِ
أَنْ يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ ۚ
أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٢٨﴾

29. Báwo ni ẹ̀yin yóò ṣe ṣàìgbàgbọ́ sí Allah? Nígbà tí ẹ̀yin ti jẹ́ òkú rí, Òún sì sọ yín di alààyè. Lẹ́hìn náà Òun yóò sọ yin di oku, lẹ́hìn náà Oun yóò tún sọ yin di alààyè. Lẹ́hìn náà, ọ̀dọ rẹ̀ ni a ó dá a yín padà sí.

كَيْفَ تَكْفُرُونَ بِاللَّهِ وَكُنْتُمْ أَمْوَاتًا
فَأَحْيَاكُمْ ۖ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ
ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٩﴾

30. Òun lẹni tí Ó dá ohun gbogbo tí ń bẹ ní ayé nítorí yín. Lẹ́hìn náà Ó yí ìhà sí òkè ọ̀run, Ó sì dá wọn pé ní ìpele méje. Àti pé Òun ni Olùmọ̀ ohun gbogbo.

هُوَ الَّذِي خَلَقَ لَكُمْ مَا فِي الْأَرْضِ
جَمِيعًا ثُمَّ اسْتَوَىٰ إِلَى السَّمَاءِ
فَسَوَّاهُنَّ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ
شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣٠﴾

ÌDÁ 4

31. Nígbà tí Olúwa rẹ̀ sì wí fún

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَائِكَةِ إِنِّي جَاعِلٌ

àwọn Màláíkà pé: ‘Èmi yóò fi àrólé kan sórí ilẹ̀; wọ́n wí pé Ìwọ yóò ha fi sí orí i rẹ̀, ẹni tí yóò máa ṣe ìbàjẹ́ lórí i rẹ̀ tí yóò sì máa ta ẹ̀jẹ̀ sílẹ̀? Bẹ́ẹ̀ ni Àwa ń fi ògo fún Ọ pẹ̀lú ìyìn Rẹ, A sì ń ṣe àfọ̀mọ́ fún Ọ’. Ó (Allah) wí pé: ‘Èmi mọ ohun tí ẹ̀yin kò mọ̀.’

فِي الْأَرْضِ خَلِيفَةً ۖ قَالُوا أَتَجْعَلُ
فِيهَا مَنْ يُفْسِدُ فِيهَا وَيَسْفِكُ
الدِّمَاءَ وَنَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَ
نُقَدِّسُ لَكَ ۖ قَالَ إِنِّي أَعْلَمُ مَا لَا
تَعْلَمُونَ ٣١

32. Òún sì fi orúkọ gbogbo nǹkan mọ Adam; lẹ́hìn náà Ó wá fi wọ́n ṣíwájú àwọn Màláíkà Ó sì wí pé: ẹ sọ orúkọ àwọn nǹkan wọ̀nyí fún mi bi ẹ̀yin ba jẹ́ olótìítọ́’.

وَعَلَّمَ آدَمَ الْأَسْمَاءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ
عَلَى الْمَلَائِكَةِ فَقَالَ أَنْبِئُونِي بِأَسْمَاءِ
هَٰؤُلَاءِ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ٣٢

33. Wọ́n wí pé: ‘mímọ́ Rẹ o, kò sí ìmọ̀ kankan fún wa àyàfi èyí tí O fi mọ̀ wá, dájúdájú Ìwọ ni Olùmọ̀ ohun gbogbo Ọlọgbọ́n jùlọ’.

قَالُوا سُبْحَانَكَ لَا عِلْمَ لَنَا إِلَّا مَا
عَلَّمْتَنَا ۖ إِنَّكَ أَنْتَ الْعَلِيمُ الْحَكِيمُ ٣٣

34. Ó (Olúwa) wí pé: ‘ìwọ Adam, sọ orúkọ àwọn nǹkan wọ̀nyí fún wọn, lẹ́hìn tí ó ti sọ orúkọ wọn tan, O (Allah) wí pé ‘Èmi kò ha ti sọ fún yín pé dájúdájú Èmi mọ ìkọ̀kọ̀ àwọn ọ̀run àti ayé. Mo sì tún mọ ohun tí ẹ ń fi hàn àti èyí tí ẹ ń fi pamọ́.

قَالَ يَا آدَمُ أَنْبِئْهُمْ بِأَسْمَائِهِمْ ۖ فَلَمَّا
أَنْبَأَهُمْ بِأَسْمَائِهِمْ قَالَ أَلَمْ أَقُلْ
لَكُمْ إِنِّي أَعْلَمُ غَيْبَ السَّمَاوَاتِ وَ
الْأَرْضِ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا كُنْتُمْ
تَكْتُمُونَ ٣٤

35. (Kí ẹ sì rántí) ìgbà tí A sọ fún àwọn Màláíkà pe: ‘ẹ forí balẹ̀ fún Adam, wọ́n sì forí balẹ̀ àyàfi Iblis. Ó kọ̀, ó sì ṣe ìgbéraga, ó sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn aláìgbàgbọ́.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَائِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ
فَسَجَدُوا إِلَّا إِبْلِيسَ أَبَىٰ وَ
اسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ الْكَافِرِينَ ٣٥

36. Àwá sì wí pé, ‘Ìwọ Adam máa gbé inú ọgbà náà pẹ̀lú aya rẹ,

وَقُلْنَا يَا آدَمُ اسْكُنْ أَنْتَ وَزَوْجُكَ
الْجَنَّةَ وَكُلَا مِنْهَا رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا

kí ẹ sì máa jẹ àjẹtẹ́rùn nínú rẹ̀ ní ibikíbi tí ẹ bá fẹ́. Ẹ má sì ṣe súnmọ́ igi yìí, kí ẹ má baà wà nínú àwọn olùṣebi.

وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ الشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ
الظَّالِمِينَ ٣٦

37. Ṣùgbọ́n Èṣù yẹ àwọn méjéèjì lẹ́sẹ̀ nípa rẹ̀, ó sì mú wọn kúrò lààyè tí wọ́n wà. Àwá sì wí pé: 'Ẹ jáde kúrò, kí apá kan nínú yín sì máa jẹ́ ọ̀tá fún apá kejì, ibùgbé sì ń bẹ fún yín lórí ilẹ̀ ayé, àti ìpèsè fún ìgbà díẹ̀.

فَأَزَلَّهُمَا الشَّيْطَانُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا
مِمَّا كَانَا فِيهِ ۖ وَقُلْنَا اهْبِطُوا بَعْضُكُمْ
لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَلَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَ
مَتَاعٌ إِلَىٰ حِينٍ ٣٧

38. Adam sì kọ́ àwọn ọ̀rọ̀ kan láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀, Ó sì ṣíjú àánú wò ó. Dájúdájú Òún jẹ́ Aláforíjì Aláàánú jùlọ.

فَتَلَقَّىٰ آدَمُ مِنْ رَبِّهِ كَلِمَاتٍ فَتَابَ
عَلَيْهِ ۚ إِنَّهُ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ٣٨

39. Àwá wí pé 'Gbogbo yin ẹ jáde kúrò níbẹ̀. Nígbàkúùgbà ti ìtọ́sọ́nà bá ń dé wá bá yín láti ọ̀dọ̀ Mi, àwọn tó bá tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà Mi, kò ní sí ìbẹ̀rù fún wọn bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ní banújẹ́.

قُلْنَا اهْبِطُوا مِنْهَا جَمِيعًا ۖ فَإِمَّا
يَأْتِيَنَّكُمْ مِنِّي هُدًى فَمَنْ تَبِعَ هُدَايَ
فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٣٩

40. Ṣùgbọ́n àwọn tí wọ́n bá ṣe àìgbàgbọ́, tí wọ́n sì ń pe àwọn àmì wa ní irọ́, àwọn wọ̀n-ọn-nì ni èrò iná, ibẹ̀ ni wọn yóò sì máa gbé.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا
أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا
خَالِدُونَ ٤٠

ÌDÁ 5

41. Ẹ̀yin ọmọ Israẹli, ẹ rántí ojú rere Mi tí Mo ṣe lé yin lórí kí ẹ sì mú májẹ̀mu yín pẹ̀lú Mi ṣẹ, Èmi náà yóò sì mú májẹ̀mu Mi ṣẹ fún yín. Èmi nìkan ṣoṣo ni kí ẹ máa bẹ̀rù.

يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ اذْكُرُوا نِعْمَتِيَ
الَّتِي أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَأَوْفُوا بِعَهْدِي
أُوفِ بِعَهْدِكُمْ ۖ وَإِيَّايَ فَارْهَبُونِ ٤١

42. Kí ẹ sì gba ohun tí Mo ti sọ̀

وَآمِنُوا بِمَا أَنْزَلْتُ مُصَدِّقًا لِمَا

kalẹ̀ gbọ́, èyí tí ó jẹ́ àmúṣẹ ohun tí ń bẹ lọ́dọ̀ yín, kí ẹ má ṣe jẹ́ ẹni àkọ́kọ́ tí yóò ṣàìgbàgbọ́ sí i, kí ẹ má sì fi àwọn Àmì Mi ṣe pàsípààrọ̀ pẹ̀lú owó pọ́ọ́kú. Èmi nìkan ṣoṣo ni kí ẹ sì máa bẹ̀rù.

مَعَكُمْ وَلَا تَكُوْنُوْٓا اَوَّلَ كَافِرٍۢ بِهٖ ۖ وَ
لَا تَشْتَرُوْا بِاٰيٰتِيْ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۚ وَّاِيَّايَ
فَاتَّقُوْنِ ﴿٤٢﴾

43. Kí ẹ má sì da òdodo pọ̀ mọ́ irọ́ tàbí kí ẹ fi òtítọ́ pamọ́ nígbà tí ẹ̀yin mọ̀.

وَلَا تَلْبِسُوا الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُوا
الْحَقَّ وَاَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Ẹ máa gbé ìrun dúró kí ẹ sì máa yọ sàká, kí ẹ sì máa tẹríba pẹ̀lú àwọn tó ń tẹríba.

وَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَ
ارْكَعُوْا مَعَ الرّٰكِعِيْنَ ﴿٤٤﴾

45. Ẹ a ń pàṣẹ rere síṣe fún àwọn ènìyàn, tí ẹ sì ń gbàgbé ara yín, bẹ́ẹ̀ sì ni ẹ̀yin ń ka Ìwé náà, ẹ kò ha ṣe làákàyè ni?

اَتَأْمُرُوْنَ النَّاسَ بِالْبِرِّ وَتَنْسَوْنَ
اَنْفُسَكُمْ وَاَنْتُمْ تَتْلُوْنَ الْكِتٰبَ ۗ
اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٤٥﴾

46. Ẹ máa wá ìrànlọ́wọ́ pẹ̀lú sùúrù àti ìrun kíkí. Èyíinì ṣòroó ṣe, àyàfi fún àwọn onírẹ̀lẹ̀ (ọkàn).

وَاسْتَعِيْنُوْا بِالصَّبْرِ وَالصَّلٰوةِ ۗ وَ
اِنَّهَا لَكَبِيْرَةٌ اِلَّا عَلَى الْخٰشِعِيْنَ ﴿٤٦﴾

47. Àwọn tí wọ́n ní ìrètí pé dájúdájú àwọn yóò pàdé Olúwa wọn àti pè dájúdájú ọ̀dọ Rẹ̀ ni àwọn yóò padà sí.

الَّذِيْنَ يَظُنُّوْنَ اَنَّهُمْ مُّلٰقُوْا رَبِّهِمْ وَ
اَنَّهُمْ اِلَيْهِ رٰجِعُوْنَ ﴿٤٧﴾ ع

ÌDÁ 6

48. Ẹ̀yin ọmọ Israẹli, ẹ rántí ìbùkún Mi tí Mo ṣe fún yín, àti pè Mo ti dá yin lọ́lá ju gbogbo ẹ̀dá lọ.

يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِيَ
الَّتِيْٓ اَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَاَنِّيْ
فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٨﴾

49. Kí ẹ sì bẹ̀rù ọjọ́ kan tí ẹ̀mí kan kì yóò lè san ẹ̀san fún ẹ̀mí mìíràn rárá. Bẹ́ẹ̀ ni a kì yóò gba ìpẹ̀ lọ́wọ́ ẹ̀mí kan fún èkejì, A kì yóò

وَاتَّقُوْا يَوْمًا لَّا تَجْزِيْ نَفْسٌ عَنْ
نَّفْسٍ شَيْـًٔا وَّلَا يُقْبَلُ مِنْهَا شَفَاعَةٌ
وَّلَا يُؤْخَذُ مِنْهَا عَدْلٌ وَّلَا هُمْ

sì gba pàsípààrọ̀ lọ́wọ́ rẹ̀, A kì yóò sì ràn wọ́n lọ́wọ́.

يُنْصَرُونَ ﴿٤٩﴾

50. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí A gbà yín sílẹ̀ lọ́wọ́ àwọn ènìyàn Firiaona tí wọ́n ń fi ìyà burùkù jẹ yín, tí wọ́n sì ń dúḿbú àwọn ọmọkùnrin yín, tí wọ́n sì ń dá àwọn obìnrin yín sí, èyí sì jẹ́ àdánwò ńlá láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín.

وَإِذْ نَجَّيْنَٰكُم مِّنْ ءَالِ فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ
سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ يُذَبِّحُونَ أَبْنَآءَكُمْ وَ
يَسْتَحْيُونَ نِسَآءَكُمْ ۚ وَفِى ذَٰلِكُم بَلَآءٌ
مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿٥٠﴾

51. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí Àwá pín òkun sí méjì fún yín, tí A sì gbà yín là. A sì tẹ àwọn ènìyàn Firiaona rì, tí ẹ̀yin sì ń wò ó.

وَإِذْ فَرَقْنَا بِكُمُ ٱلْبَحْرَ فَأَنجَيْنَٰكُمْ وَ
أَغْرَقْنَآ ءَالَ فِرْعَوْنَ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ﴿٥١﴾

52. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí Àwá bá Musa ṣe àdéhùn ogójì òru, nígbà náà lẹ̀yín yan ọmọ màálù láàyò (fún bíbọ) lẹ́hìn rẹ̀ (Musa), ẹ̀yín sì jẹ́ alábòsí.

وَإِذْ وَٰعَدْنَا مُوسَىٰٓ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً
ثُمَّ ٱتَّخَذْتُمُ ٱلْعِجْلَ مِنۢ بَعْدِهِۦ وَ
أَنتُمْ ظَٰلِمُونَ ﴿٥٢﴾

53. Lẹ́hìn náà, A ṣe àmójúkúrò fún yín lẹ́hìn èyíinì kí ẹ baà lè máa ṣọpẹ́.

ثُمَّ عَفَوْنَا عَنكُم مِّنۢ بَعْدِ ذَٰلِكَ
لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٥٣﴾

54. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí A fún Musa ní Ìwé àti òòyà (láàrin irọ́ àti òdodo) kí ẹ lè baà jẹ́ ẹni tí a tọ́ sọ́nà.

وَإِذْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْفُرْقَانَ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿٥٤﴾

55. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí Musa wí fún àwọn ènìyàn rẹ̀ wí pé: ‘ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ ti ṣàbòsí fún ẹ̀mí ara yín nípa yíyan ọmọ màálù láàyò (fún bíbọ), nítorí náà kí ẹ ronú pìwàdà sí Ẹlẹ́dàá yín, kí ẹ gbógun ti ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ inú yín, eléyìí

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِۦ يَٰقَوْمِ إِنَّكُمْ
ظَلَمْتُمْ أَنفُسَكُم بِٱتِّخَاذِكُمُ ٱلْعِجْلَ
فَتُوبُوٓا۟ إِلَىٰ بَارِئِكُمْ فَٱقْتُلُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ
ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ عِندَ بَارِئِكُمْ فَتَابَ

عَلَيْكُمْ ۚ إِنَّهُ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ٥٥

ló dára jù fún yín lọ́dọ̀ Ẹlẹ́dàá yín. Ó sì ti gba ìrònúpìwàdà yín. Dájúdájú Òún jẹ́ Aláforíjìn Aláàánú jùlọ.

وَإِذْ قُلْتُمْ يَٰمُوسَىٰ لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ نَرَى اللَّهَ جَهْرَةً فَأَخَذَتْكُمُ الصَّٰعِقَةُ وَأَنتُمْ تَنظُرُونَ ٥٦

56. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí ẹ̀yín wí pé, "Ìwọ Musa, àwa kì yóò gbà ọ́ gbọ́ rárá títí tí àwa yóò fi rí Allah ní ojúkorojú", lẹ́hìn náà ni ìyà aláriwo mú yín, ẹ wá ń wò bọ̀ọ̀ (bí ẹni tó dákú).

ثُمَّ بَعَثْنَٰكُم مِّنۢ بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٥٧

57. Lẹ́hìn náà ni A jí yín dìde lẹ́hìn ikú yín, kí ẹ baà lè sọpẹ́.

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ الْغَمَامَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْكُمُ الْمَنَّ وَالسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ ۖ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٥٨

58. A sì jẹ́ kí ẹ̀ṣú òjò bò yín, Àwá sì sọ Mana àti Salwa kalẹ̀ fún yín. Ẹ máa jẹ àwọn ohun mímọ́ tí A ti pa lésè fún yín. Wọn kò sì ṣe àbòsí sí Wa ṣùgbọ́n ara wọn ni wọ́n ṣe àbòsí sí.

وَإِذْ قُلْنَا ادْخُلُوا هَٰذِهِ الْقَرْيَةَ فَكُلُوا مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَدًا وَادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا وَقُولُوا حِطَّةٌ نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطَٰيَٰكُمْ ۚ وَسَنَزِيدُ الْمُحْسِنِينَ ٥٩

59. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí A wí pé 'Ẹ wọnú abúlé náà kí ẹ sì máa jẹun níbẹ̀ níbikíbi tí ẹ bá fẹ́ ní àjẹtẹ́rùn, kí ẹ sì gba ojú ọ̀nà wọ ìlú náà pẹ̀lú ìtẹríba, kí ẹ sì máa wí pé 'Allah déríjìn wá'. A ó sì dárí àwọn ẹ̀ṣẹ̀ yín jìn yín. A ó sì ṣe àlékún (ẹ̀san) fún àwọn olùṣerere.

فَبَدَّلَ الَّذِينَ ظَلَمُوا قَوْلًا غَيْرَ الَّذِي قِيلَ لَهُمْ فَأَنزَلْنَا عَلَى الَّذِينَ ظَلَمُوا رِجْزًا مِّنَ السَّمَاءِ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ٦٠ ع

60. Àwọn alábòsí sì yí i padà sí ọ̀rọ̀ mìíràn yàtọ̀ sí èyí tí a wí fún wọn. Nítorí náà ni A ṣe sọ ìjìyà kalẹ̀ láti ọ̀run wá sórí àwọn alábòsí nítorí pé wọ́n jẹ́ aláìgbọràn.

ÌDÁ 7

وَإِذِ اسْتَسْقَىٰ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ فَقُلْنَا

61. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí Musa

tọrọ omi fún àwọn èniyàn rẹ̀, tí A sì wí pé “fi ọ̀pá rẹ na àpáta náà. Orísun omi méjìlá sì tú jáde láti inú rẹ̀, tí olúkúlùkù ìran sì mọ ibi ìmumi wọn. (Nítorí náà) ‘ẹ máa jẹ, kí ẹ sì máa mu nínú ìpèsè Allah, kí ẹ má sì ṣe máa hùwà ibi lórí ilẹ̀ ní ti òbìlẹ̀jẹ́.

اضْرِب بِّعَصَاكَ الْحَجَرَ ۖ فَانفَجَرَتْ
مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ
أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۖ كُلُوا وَاشْرَبُوا مِن
رِّزْقِ اللَّهِ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ
مُفْسِدِينَ ﴿٦١﴾

62. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí ẹ wí pé: ‘Ìwọ Musa, àwa kì yóò le faramọ́ irú oúnjẹ kan ṣoṣo mọ́ rárá, nítorí náà, tọrọ lọ́dọ̀ Olúwa rẹ fún wa, kí Ó baà lè mú jáde nínú àwọn ohun tí ń hù láti inú ilẹ̀ wá, nínú ewébẹ̀, elégéde, ọkà, erèé àti àlùbọ́sà rẹ̀’. Òun (Musa) wí pé: ‘ẹ̀yin ó ha fi èyí tí ó burú pààrọ̀ èyí tí ó dára bí? Ẹ wọ inú ìlú lọ, dájúdájú àwọn ohun tí ẹ́ bèèrè ń bẹ níbẹ̀ fún yín. Ìrẹ̀sílẹ̀ àti òṣì sì bá wọn, wọ́n sì fa ìbínú láti ọ̀dọ Allah. Nítorí pé wọ́n a máa ṣe àìgbàgbọ́ sí àwọn àmì Allah, wọ́n sì ń fẹ́ pa àwọn Ànọ́bì láìlẹ́tọ̀ọ́. Èyíinì jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọ́n ṣọ̀tẹ̀, wọ́n sì jẹ́ ẹni tí ó máa ń ré kọjá ẹnu ààlà.

وَإِذْ قُلْتُمْ يَا مُوسَىٰ لَن نَّصْبِرَ عَلَىٰ طَعَامٍ
وَاحِدٍ فَادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا
تُنبِتُ الْأَرْضُ مِن بَقْلِهَا وَقِثَّائِهَا وَ
فُومِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ۖ قَالَ
أَتَسْتَبْدِلُونَ الَّذِي هُوَ أَدْنَىٰ بِالَّذِي هُوَ
خَيْرٌ ۚ اهْبِطُوا مِصْرًا فَإِنَّ لَكُم مَّا سَأَلْتُمْ ۗ
وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ وَ
الْمَسْكَنَةُ وَبَاءُوا بِغَضَبٍ مِّنَ اللَّهِ ۗ
ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانُوا يَكْفُرُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ
وَيَقْتُلُونَ النَّبِيِّينَ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۗ ذَٰلِكَ
ع بِمَا عَصَوا وَّكَانُوا يَعْتَدُونَ ﴿٦٢﴾

### ÌDÁ 8

63. Dájúdájú àwọn onígbàgbọ́ òdodo àti àwọn Yahudi (Júù) àti àwọn Nasara (Krisitiẹni) àti àwọn Sabiani, èyíkéyìí tí ó bá gba Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́, tí ó sì ń ṣe iṣẹ́ rere, ẹ̀san wọn ń bẹ fún wọn lọ́dọ̀

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَ
النَّصَارَىٰ وَالصَّابِئِينَ مَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَ
الْيَوْمِ الْآخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُمْ
أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ

وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٦٣﴾

Olúwa wọn, ẹ̀rù kì yóò sì bà wọ́n, bẹ́ẹ̀ ni wọn kì yóò banújẹ́.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيْثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ
الطُّوْرَ ۗ خُذُوْا مَآ اٰتَيْنٰكُمْ بِقُوَّةٍ وَّ
اذْكُرُوْا مَا فِيْهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿٦٤﴾

64. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí A gba májẹ̀mu lọ́wọ́ yín tí A sì gbé òkè náà ga jù yín lọ. (Wí pé) 'ẹ gbá ohun tí A fi fún yín mú ṣinṣin, kí ẹ sì máa rántí ohun tí ń bẹ nínú rẹ̀, kí ẹ baà lè máa páyà Ọlọ́run.

ثُمَّ تَوَلَّيْتُمْ مِّنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ ۚ فَلَوْلَا
فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهٗ لَكُنْتُمْ مِّنَ
الْخٰسِرِيْنَ ﴿٦٥﴾

65. Lẹ́hìn náà, ni ẹ̀yín wá yí padà kúrò ní ìdí rẹ̀, bí kì í bá ṣe ti ojú rere àti àánú Allah lórí yín, dájúdájú ẹ̀yin ìbá wà nínú àwọn ẹni òfò.

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ الَّذِيْنَ اعْتَدَوْا مِنْكُمْ فِي
السَّبْتِ فَقُلْنَا لَهُمْ كُوْنُوْا قِرَدَةً
خٰسِـِٕيْنَ ﴿٦٦﴾

66. Àti pé dájúdájú ẹ̀yín ti mọ àwọn tò kọjá ẹnu ààlà láàrin yín nípa ọjọ́ ìsinmi (Sabat), nítorí náà A wí fún wọn pé: 'ẹ di ọ̀bọ, ẹni ẹ̀sín.

فَجَعَلْنٰهَا نَكَالًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهَا
وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٦٧﴾

67. A ṣe wọ́n ní àríkọ́gbọ́n fún àwọn tí wọ́n ń bẹ nígbà náà àti àwọn tí ń bọ lẹ́hìn wọn, àti ikìlọ̀ fún àwọn olùpáyà Ọlọ́run.

وَإِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهٖٓ إِنَّ اللّٰهَ
يَأْمُرُكُمْ أَنْ تَذْبَحُوْا بَقَرَةً ۗ قَالُوْا
أَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا ۗ قَالَ أَعُوْذُ بِاللّٰهِ أَنْ
أَكُوْنَ مِنَ الْجٰهِلِيْنَ ﴿٦٨﴾

68. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí Musa wí fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pè: 'Allah pàṣẹ fún yín pé kí ẹ dúḿbú màálù kan', wọ́n wí pé 'ìwọ a ń fi wá ṣe yẹ̀yẹ́ ni bí? Ó wí pé, mo wá ìsọ́ lọ sọ́dọ̀ Allah kí Èmi ma baà jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn alaìmọ̀kan.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَّنَا مَا هِيَ ۗ
قَالَ إِنَّهٗ يَقُوْلُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا فَارِضٌ
وَّلَا بِكْرٌ ۗ عَوَانٌۢ بَيْنَ ذٰلِكَ ۗ فَافْعَلُوْا

69. Wọn wí pé: 'Pe Olúwa rẹ fún wa pé kí Ó là á yé wa, èyí tí ó jẹ́". Ó dáhùn wí pé, dájúdájú Òun (Allah) sọ pé màálù kan ni tí kì í ṣe

مَا تُؤْمَرُونَ ﴿٦٩﴾

ogbó, bẹ́ẹ̀ ni kì í ṣe ẹgbọrọ, ó jẹ́ ọ̀dọ́ láàrin méjéèjì; nítorí náà ẹ ṣe ohun tí a pa yín láṣẹ rẹ̀.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا لَوْنُهَا ۚ
قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَاءُ فَاقِعٌ
لَّوْنُهَا تَسُرُّ النَّاظِرِينَ ﴿٧٠﴾

70. Wọ́n wí pé: Pe Olúwa rẹ fún wa, kí Ó là á yé wa, kí ni àwọ rẹ̀". Òun (Músá) dáhùn wí pé, dájúdájú Allah sọ wí pé màálù aláwọ̀ òfèéfèé ni, tí ó rẹ̀, tí ó ṣojú lọ́yìn sí àwọn tó ń wò ó.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّن لَّنَا مَا هِيَ
إِنَّ الْبَقَرَ تَشَابَهَ عَلَيْنَا وَإِنَّا إِن شَاءَ
اللَّهُ لَمُهْتَدُونَ ﴿٧١﴾

71. Wọ́n wí pé 'Pe Olúwa rẹ fún wa, kí Ó là á yé wa, èwo ní í ṣe? Nítorí pé àwọn màálù náà jọra wọn lójú wa, Àti pé àwa yóò jẹ́ olùmọ̀nà, bí Allah bá fẹ́.

قَالَ إِنَّهُ يَقُولُ إِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُولٌ
تُثِيرُ الْأَرْضَ وَلَا تَسْقِي الْحَرْثَ
مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيهَا ۚ قَالُوا الْآنَ
جِئْتَ بِالْحَقِّ ۚ فَذَبَحُوهَا وَمَا كَادُوا
يَفْعَلُونَ ﴿٧٢﴾

72. Ó (Músá) sọ pé: 'Ó (Allah) ní abo máàlù kan tí kò yẹpẹrẹ ni, tí a kò í tì gbé àjàgà oko ríro wọ̀ rí, tàbí kí á ti fi wọ́n omi sí ilẹ̀ oko rí, ó jẹ́ èyí tí ó ní àlàáfià, tí kò sì ní àbààwọ́n kankan lára. Wọ́n sọ pé, nísinsinyìí ni o ti mu òtítọ́ wá, nígbà náà ni wọ́n dúńbú u rẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni wọ́n fẹ́rẹ̀ má ṣe bẹ́ẹ̀.

ÌDÁ 9

وَإِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَادَّارَأْتُمْ فِيهَا ۖ
وَاللَّهُ مُخْرِجٌ مَّا كُنتُمْ تَكْتُمُونَ ﴿٧٣﴾

73. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí ẹ̀yín pa ẹ̀mí kan tí ẹ sì ń ṣe àríyànjiyàn nípa rẹ̀, Allah yóò ṣípayá ohun tí ẹ̀yín fi pamọ́.

فَقُلْنَا اضْرِبُوهُ بِبَعْضِهَا ۚ كَذَٰلِكَ
يُحْيِي اللَّهُ الْمَوْتَىٰ وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ
لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٧٤﴾

74. Nígbà náà ni A wí pé: 'ẹ fi apá kan rẹ̀ lù ú. Báyìí ni Allah ń sọ òkú di alaàyè, tí Ó sì ń fi àwọn Àmi Rẹ̀ hàn yín, kí ẹ baà lè ṣe làákàyè.

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوبُكُم مِّن بَعْدِ ذَٰلِكَ فَهِيَ كَالْحِجَارَةِ أَوْ أَشَدُّ قَسْوَةً ۚ وَإِنَّ مِنَ الْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ الْأَنْهَارُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ مِنْهُ الْمَاءُ ۚ وَإِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ خَشْيَةِ اللَّهِ ۗ وَمَا اللَّهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٧٥﴾

75. Lẹ́hìn èyí ni ọkàn yín le koko, wọ́n sì dà bí òkuta tàbí kí wọ́n le jù bẹ́ ẹ̀ lọ; àti pé dájúdájú ó ń bẹ nínú àwọn òkuta tí àwọn odo ń tú jáde nínú wọn, o si tún ń bẹ nínú wọn tí omi máa ń ṣàn jáde láti inú wọn nígbà tí wọ́n bá fọ́, ó sí tún ń bẹ nínú wọn, tí wọ́n tẹ ara wọn ba ní ti ìbẹ̀rù Allah. Allah kò sì jẹ́ aláìfiyèsí ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

أَفَتَطْمَعُونَ أَن يُؤْمِنُوا لَكُمْ وَقَدْ كَانَ فَرِيقٌ مِّنْهُمْ يَسْمَعُونَ كَلَامَ اللَّهِ ثُمَّ يُحَرِّفُونَهُ مِن بَعْدِ مَا عَقَلُوهُ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿٧٦﴾

76. Ẹyin a ń retí wí pé wọn yóò gbà yín gbọ́ bí, nígbà tí ó jẹ́ wí pé apá kan nínú wọn ń gbọ́ ọ̀rọ̀ Allah tí wọ́n sì ń yí i padà lẹ́hìn tí ó ti yé wọn, bẹ́ẹ̀ ni wọ́n sì mọ̀.

وَإِذَا لَقُوا الَّذِينَ آمَنُوا قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا خَلَا بَعْضُهُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ قَالُوا أَتُحَدِّثُونَهُم بِمَا فَتَحَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ لِيُحَاجُّوكُم بِهِ عِندَ رَبِّكُمْ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٧٧﴾

77. Nígbà tí wọ́n bá pàdé àwọn tó gbàgbọ́, wọn á wí pé àwa náà ti gbàgbọ́, nígbà tí apá kan wọn bá sì pàdé apá kejì wọn á sọ pé, ‘ẹyin a ń bá wọn sọ ohun tí Allah ṣípayá fún yín, kí wọ́n baà lè fi jà yín níyàn lọ́dọ̀ Olúwa yín ni bí? Ẹ kì yóò a ṣe làákàyè.

أَوَلَا يَعْلَمُونَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٨﴾

78. Ṣé wọn kò mọ̀ ni wí pé dájúdájú, Allah mọ ohun tí wọ́n fi pamọ́ àti ohun tí wọ́n fi hàn?

وَمِنْهُمْ أُمِّيُّونَ لَا يَعْلَمُونَ الْكِتَابَ إِلَّا أَمَانِيَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَظُنُّونَ ﴿٧٩﴾ النصف

79. Ó ń bẹ nínú wọn tí wọ́n jẹ́ òpè tí wọn kò sì mọ̀ Ìwé náà, bíkòṣe èrò òdì ọkàn wọn, wọn kò sì jẹ́ nǹkankan àyàfi aláròsọ.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ يَكْتُبُونَ الْكِتَابَ بِأَيْدِيهِمْ

80. Nítorí náà, ki ègbé máa bá

ثُمَّ يَقُولُونَ هَٰذَا مِنْ عِنْدِ اللَّهِ
لِيَشْتَرُوا بِهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۖ فَوَيْلٌ لَهُمْ
مِمَّا كَتَبَتْ أَيْدِيهِمْ وَوَيْلٌ لَهُمْ مِمَّا
يَكْسِبُونَ ﴿٨٠﴾

àwọn tí ń fi ọwọ́ ara wọn kọ Ìwé, tí wọ́n sì ń sọ wí pé, eléyìí wá láti ọ̀dọ̀ Allah, kí wọ́n baà lè máa ṣe pàṣípààrọ̀ rẹ̀ pẹ̀lú owó pọ́ọ́kú, nítorí náà, kí ègbé máa bá wọn fún ohun tí wọ́n fi ọwọ́ wọn kọ, kí ègbé sì tún máa bá wọn fún ohun tí wọ́n jẹ lerè.

وَقَالُوا لَنْ تَمَسَّنَا النَّارُ إِلَّا أَيَّامًا
مَعْدُودَةً ۚ قُلْ أَتَّخَذْتُمْ عِنْدَ اللَّهِ عَهْدًا
فَلَنْ يُخْلِفَ اللَّهُ عَهْدَهُ ۖ أَمْ تَقُولُونَ عَلَى
اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨١﴾

81. Wọ́n sì sọ pé: ‘iná kò lè fọwọ́ kàn wá àyàfi fún àwọn ọjọ́ kan tí wọ́n ní òǹkà. Sọ wí pé: ẹ̀yín a ti rí àdéhùn kan gbà láti ọ̀dọ̀ Allah ni bí? Nítorí pé Allah kì í yẹ àdéhùn Rẹ̀, tàbí ẹ̀yín a ń sọ ohun tí ẹ kò mọ̀ nípa Allah ni bí?

بَلَىٰ مَنْ كَسَبَ سَيِّئَةً وَأَحَاطَتْ بِهِ
خَطِيئَتُهُ فَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ
فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٨٢﴾

82. Bẹ́ẹ̀ ni, ẹnikẹ́ni tó ṣe aburú tí àwọn àìṣedéédéé rẹ̀ sì yí i ká, àwọn wọ̀n-ọn-nì ni èrò iná, níbẹ̀ ni wọn yóò sì máa gbé.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا
خَالِدُونَ ﴿٨٣﴾ ع ١١ ٩

83. Ṣùgbọ́n àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣe rere, àwọn wọ̀nyí ni èrò Ọ̀run rere, níbẹ̀ ni wọn yóò máa gbè.

## ÌDÁ 10

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَ بَنِي إِسْرَائِيلَ
لَا تَعْبُدُونَ إِلَّا اللَّهَ وَبِالْوَالِدَيْنِ
إِحْسَانًا وَذِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَ
الْمَسَاكِينِ وَقُولُوا لِلنَّاسِ حُسْنًا وَ
أَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ ثُمَّ
تَوَلَّيْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِنْكُمْ وَأَنْتُمْ
مُعْرِضُونَ ﴿٨٤﴾

84. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí A bá àwọn ọmọ Israẹli dá májẹ̀mu (wí pé) ‘Ẹ kò gbọdọ̀ jọ́sìn fún ohunkóhun àyàfi Allah, kí ẹ sì máa ṣe rere sí àwọn òbí yín, àwọn ìbátan, àwọn ọmọ òrukàn àti àwọn aláìní, kí ẹ sì máa sọ̀rọ̀ rere sí àwọn ènìyàn, kí ẹ sì máa gbé ìrun dúró, kí ẹ sì máa yan sàká. Lẹ́hìn náà ni ẹ̀yin yí padà àyàfi díẹ̀ nínú yin, ẹ̀yín sì jẹ́ olùgbúnrí.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ لَا تَسْفِكُونَ
دِمَاءَكُمْ وَلَا تُخْرِجُونَ أَنْفُسَكُمْ مِنْ
دِيَارِكُمْ ثُمَّ أَقْرَرْتُمْ وَأَنْتُمْ تَشْهَدُونَ ﴿٨٥﴾

85. Kí ẹ sì rántí ìgbà ti A bá yín dá májẹ̀mu pé kí ẹ má ṣe máa ta ẹ̀jẹ̀ ara yín sílẹ̀, Kí ẹ má sì ṣe máa lé ara yín jáde kúrò nínú ilé yín, lẹ́hìn náà, ẹ gbà bẹ́ẹ̀, ẹ̀yín sì jẹ́ ẹlẹ́rìí sí i.

ثُمَّ أَنْتُمْ هَٰؤُلَاءِ تَقْتُلُونَ أَنْفُسَكُمْ وَ
تُخْرِجُونَ فَرِيقًا مِنْكُمْ مِنْ دِيَارِهِمْ
تَظَاهَرُونَ عَلَيْهِمْ بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ
وَإِنْ يَأْتُوكُمْ أُسَارَىٰ تُفَادُوهُمْ وَهُوَ
مُحَرَّمٌ عَلَيْكُمْ إِخْرَاجُهُمْ ۚ أَفَتُؤْمِنُونَ
بِبَعْضِ الْكِتَابِ وَتَكْفُرُونَ بِبَعْضٍ ۚ
فَمَا جَزَاءُ مَنْ يَفْعَلُ ذَٰلِكَ مِنْكُمْ إِلَّا
خِزْيٌ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ
يُرَدُّونَ إِلَىٰ أَشَدِّ الْعَذَابِ ۗ وَمَا اللَّهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٨٦﴾

86. Síbẹ̀síbẹ̀ ẹ̀yin kan náà ni ẹ ń pa ara yín, tí ẹ sì ń lé apá kan nínú yín jáde kúrò nínú ilé wọn, tí ẹ sì ń ṣe àtìlẹhìn fún ara yín ní àtakò sí wọn ní ti ẹ̀ṣẹ̀ àti ìrèkọjá ẹnu ààlà. Tí wọ́n bá sì tọ̀ yín wá bí ẹrú ẹ̀yin yóò rà wọ́n padà, bẹ́ẹ̀ ni lílé jáde wọn pàápàá sì jẹ́ èèwọ̀ fún yin. Ṣé ẹ wá ń gba apá kan nínú Ìwé gbọ́ tí ẹ sì ń kọ apá kan sílẹ̀ ni? Nítorí náà, kò sí ẹ̀san fún ẹni ti ó bá ṣe èyí nínú yín bíkòṣe ìdójútì ní ayé yìí; tí ó bá sì di ọjọ́ Àjíǹde a ó dà wọ́n lọ sí ibi ìyà tí ó le koko jùlọ; Allah kò sì jẹ́ aláíkọ̀biara sí ohun tí ẹ ń ṣe.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْحَيَاةَ
الدُّنْيَا بِالْآخِرَةِ ۖ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ
ع الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْصَرُونَ ﴿٨٧﴾

87. Àwọn wọ̀nyí ni wọ́n ti fi ọ̀run wọn ra ayé, nítorí náà a kì yóò ṣe ìya wọn ní fífúyẹ́ fún wọn, bẹ́ẹ̀ ni a kì yóò ràn wọ̀n lọ́wọ́.

ÌDÁ 11

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَقَفَّيْنَا مِنْ
بَعْدِهِ بِالرُّسُلِ ۖ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ
مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ
الْقُدُسِ ۗ أَفَكُلَّمَا جَاءَكُمْ رَسُولٌ بِمَا لَا
تَهْوَىٰ أَنْفُسُكُمُ اسْتَكْبَرْتُمْ فَفَرِيقًا

88. Dájúdájú, A fún Musa ni Ìwé náà, A si ran àwọn òjíṣẹ́ lẹ́hìn rẹ̀ ní sísẹ̀n̄tẹ̀lé. A sì fún ọmọ Máríámọ̀ ní àwọn ìdí ọ̀rọ̀ tí ó hàn gbañgba, A sì fi Ẹ̀mí Mímọ́ ṣe àtìlẹhìn fún un. Ǹ jẹ́ ó ha tọ́ pé,

كَذَّبْتُمْ وَفَرِيقًا تَقْتُلُونَ ﴿٨٨﴾

nígbàkúùgbà tí òjíṣẹ́ kan bá ti wá bá yín pẹ̀lú ohun tí ẹ̀mí yín kò fẹ́, kí ẹ máa ṣe ìgbéraga, kí ẹ sì máa pe àwọn àpá kan ní òpùrọ́, kí ẹ sì máa (wá ọ̀nà láti) pa àwọn mìíràn.

وَقَالُوا قُلُوبُنَا غُلْفٌ ۚ بَل لَّعَنَهُمُ
اللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَقَلِيلًا مَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٨٩﴾

89. Wọ́n sì wí pé: 'ọkàn wá wà ní bíbò.' Bẹ́ẹ̀ kọ́, Allah ti ṣẹ́bi lé wọn lórí fún àìgbàgbọ́ wọn, díẹ̀ ni ohun tí wọ́n gbàgbọ́.

وَلَمَّا جَاءَهُمْ كِتَابٌ مِّنْ عِندِ اللَّهِ
مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ وَكَانُوا مِن قَبْلُ
يَسْتَفْتِحُونَ عَلَى الَّذِينَ كَفَرُوا فَلَمَّا
جَاءَهُم مَّا عَرَفُوا كَفَرُوا بِهِ ۚ فَلَعْنَةُ اللَّهِ
عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٩٠﴾

90. Nígbà tí Ìwé kan sì dé wá bá wọn láti ọ̀dọ̀ Allah tí ó ń jẹ́rìí sí èyí tí ó ti wà pẹ̀lú wọn- bẹ́ẹ̀ ni ṣíwájú èyí wọ́n ti ń tọrọ ìṣẹ́gun lórí àwọn aláìgbàgbọ́-síbẹ̀ nígbà tí ohun tí wọ́n mọ̀ wá dé bá wọn, wọn kọ̀ ọ́.Nítorí náà ègún Allah ń bẹ lórí àwọn aláìgbàgbọ́.

بِئْسَمَا اشْتَرَوْا بِهِ أَنفُسَهُمْ أَن يَكْفُرُوا
بِمَا أَنزَلَ اللَّهُ بَغْيًا أَن يُنَزِّلَ اللَّهُ مِن
فَضْلِهِ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ ۖ فَبَاءُوا
بِغَضَبٍ عَلَىٰ غَضَبٍ ۚ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ
مُّهِينٌ ﴿٩١﴾

91. Ibi ni ohun tí wọ́n fi ẹ̀mí wọn rà; nítorí àìgbàgbọ́ sí ohun tí Allah sọ̀ kalẹ̀ ní ti ìlara pé Allah sọ ojúure Rẹ̀ kalẹ̀ fún ẹni tó wù Ú nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Nípa bẹ́ẹ̀ wọ́n fa ìbínú lórí ìbínú (sórí ara wọn). Ìyà ìdójútì sì ń bẹ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ آمِنُوا بِمَا أَنزَلَ اللَّهُ
قَالُوا نُؤْمِنُ بِمَا أُنزِلَ عَلَيْنَا وَ
يَكْفُرُونَ بِمَا وَرَاءَهُ وَهُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا
لِّمَا مَعَهُمْ ۗ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُونَ أَنبِيَاءَ
اللَّهِ مِن قَبْلُ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٩٢﴾

92. Nígbà tí a bá sì wí fún wọn pé, 'ẹ gba ohun tí Allah ti sọ̀ kalẹ̀ gbọ́', wọn á wí pé, 'àwá gba ohun tí a ti sọ̀ kalẹ̀ fún wa gbọ́', wọn ṣàìgbàgbọ́ sí ohun tí ń bẹ lẹ́hìn rẹ̀, bẹ́ẹ̀ sì ni òdodo ni, tó ń jẹ́rìí sí ohun tí ń bẹ pẹ̀lú wọn. Wí pé, èétiṣe nígbà náà tí ẹ̀yín fi ń pa àwọn Ànọ́bì Allah ní ìṣiwájú tí ẹ bá jẹ́ olùgbàgbọ́ òdodo.

93. Dájúdájú Musa ti wá bá yín pẹ̀lú àwọn ìdí ọ̀rọ̀ tó hàn gbangba, nígbà náà ni ẹ ya ẹgbọrọ màálù (ní èrè fún bíbọ) lẹ́hìn rẹ̀, ẹ̀yín sì jẹ́ alábòsí.

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ مُوسٰى بِالْبَيِّنٰتِ ثُمَّ
اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِهٖ وَاَنْتُمْ
ظٰلِمُونَ ﴿٩٣﴾

94. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí A bá yín dá májẹ̀mu, tí A sì gbé òkè Turi ga jù yín lọ, (tí A sì wí pé) ‘ẹ gbá ohun tí A fi fún yín mú ṣinṣin, kí ẹ sì fetí sílẹ̀’. Wọ́n wí pé, ‘àwa gbọ́, ṣùgbọ́n a kò gbà’. A mú ọkàn wọn láti ní ìfẹ́ sí ẹgbọrọ màálù náà nítorí àìgbàgbọ́ wọn. Wí pé, ‘ibi ni ohun tí ìgbàgbọ́ yín pa láṣẹ fún yín tí ẹ̀yin bá jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.

وَاِذْ اَخَذْنَا مِيثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا
فَوْقَكُمُ الطُّورَۜ خُذُوا مَٓا اٰتَيْنَاكُمْ
بِقُوَّةٍ وَاسْمَعُواۜ قَالُوا سَمِعْنَا وَ
عَصَيْنَاۗ وَاُشْرِبُوا فٖي قُلُوبِهِمُ
الْعِجْلَ بِكُفْرِهِمْۜ قُلْ بِئْسَمَا يَأْمُرُكُمْ
بِهٖٓ اٖيمَانُكُمْ اِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنٖينَ ﴿٩٤﴾

95. Wí pé: ‘Bí ó bá ṣe pé ibùgbé ti ọ̀run tí ń bẹ lọ́dọ Allah jẹ́ ti ẹ̀yin nìkan ṣoṣo, láìsí fún àwọn ẹlòmíràn, ǹ jẹ́ ẹ gbèrò ikú nígbà náà, bí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo.

قُلْ اِنْ كَانَتْ لَكُمُ الدَّارُ الْاٰخِرَةُ
عِنْدَ اللّٰهِ خَالِصَةً مِنْ دُونِ النَّاسِ
فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ اِنْ كُنْتُمْ صَادِقٖينَ ﴿٩٥﴾

96. Wọn kò lè gbèro rẹ̀ láílái, nítorí ohun tí ọwọ́ wọn ti tì ṣíwájú, Allah sì mọ àwọn alábòsí.

وَلَنْ يَتَمَنَّوْهُ اَبَدًا بِمَا قَدَّمَتْ
اَيْدٖيهِمْۜ وَاللّٰهُ عَلٖيمٌ بِالظَّالِمٖينَ ﴿٩٦﴾

97. Ìwọ yóò rí i pé àwọn ni wọ́n ní ojúkòkòrò sí ìfẹ́ ayé yìí ju ẹnikẹ́ni lọ, kódà ju àwọn abọ̀rìṣà lọ; ẹni kọ̀ọ̀kan wọn ń fẹ́ pé kí ó ṣeéṣe kí á lọ́ ẹ̀mí òun lára fún ẹgbẹ̀rún ọdún. Ṣùgbọ́n yíyọ́ǹda ẹ̀mí gígùn báyìí fún un, kì yóò mú un ja àjàbọ́ kúrò lọ́wọ́ ìyá, Allah sì rí gbogbo ohun tí wọ́n ń ṣe.

وَلَتَجِدَنَّهُمْ اَحْرَصَ النَّاسِ عَلٰى
حَيٰوةٍۚ وَمِنَ الَّذٖينَ اَشْرَكُواۚ يَوَدُّ
اَحَدُهُمْ لَوْ يُعَمَّرُ اَلْفَ سَنَةٍۚ وَمَا هُوَ
بِمُزَحْزِحِهٖ مِنَ الْعَذَابِ اَنْ يُعَمَّرَۜ وَ
اللّٰهُ بَصٖيرٌ بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿٩٧﴾

## ÌDÁ 12

98. Wí pé, ẹnikẹ́ni tó bá jẹ́ ọ̀tá Jubril, nítorí pé òun ni ẹni tí ó sọ̀ ọ́ (Al-kur'an) kalẹ̀ sínú ọkàn rẹ pẹ̀lú ìyọ̀nda Allah, èyí tó ń ṣe àmúṣẹ ohun tí ó ṣiwájú rẹ̀, tí ó sì jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti ìró ìdùnnú fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

قُلْ مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيلَ فَإِنَّهُ نَزَّلَهُ
عَلَىٰ قَلْبِكَ بِإِذْنِ اللَّهِ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ وَهُدًى وَبُشْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ٩٨

99. Ẹnikẹ́ni tó bá jẹ́ ọ̀tá sí Allah àti àwọn Màláíkà Rẹ̀ àti àwọn òjíṣẹ́ Rẹ, àti Jubril àti Mikail, nítorí náà, dájúdájú Allah jẹ́ ọ̣tá sí irú àwọn aláìgbàgbọ́ bẹ́ẹ̀.

مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّلَّهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَرُسُلِهِ
وَجِبْرِيلَ وَمِيكَالَ فَإِنَّ اللَّهَ عَدُوٌّ
لِّلْكَافِرِينَ ٩٩

100. Àti pé dájúdájú, Àwá ti sọ àwọn àmì tí ó hàn gbangba kalẹ̀ fún ọ, kò sì sí ẹni tí yóò ṣe àìgbàgbọ́ sí wọn bíkòṣe àwọn aláìgbọràn.

وَلَقَدْ أَنزَلْنَا إِلَيْكَ آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ ۖ وَ
مَا يَكْفُرُ بِهَا إِلَّا الْفَاسِقُونَ ١٠٠

101. Ǹjẹ́ ó ha tọ́ pé nígbàkúùgbà tí wọ́n bá ṣe májẹ̀mu kan, apá kan nínú wọn yóò yẹ̀ ẹ́ tì. Sì kéyèsì I, ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò ní ìgbàgbọ́.

أَوَكُلَّمَا عَاهَدُوا عَهْدًا نَّبَذَهُ فَرِيقٌ
مِّنْهُم ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ١٠١

102. Àti pé nígbà tí òjíṣẹ́ kan dé bá wọn láti ọ̀dọ̀ Allah, tó ń jẹ́rìí sí ohun tó wà lọ́wọ wọn, apá kan nínú àwọn tí a ti fún ní Ìwé gbé Ìwé Allah jù sẹ́hìn wọn bí ẹni pé wọn kò mọ nǹkan kan.

وَلَمَّا جَاءَهُمْ رَسُولٌ مِّنْ عِندِ اللَّهِ
مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ نَبَذَ فَرِيقٌ مِّنَ
الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ كِتَابَ اللَّهِ
وَرَاءَ ظُهُورِهِمْ كَأَنَّهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ١٠٢

103. Wọ́n sì ń tẹ̀lé (ọ̀nà) tí àwọn elèṣù ń tọ̀ ní àtakò sí ìjọba Sulaimọnu. Sulaimọnu kòsì ṣàìgbàgbọ́ ṣùgbọ́n àwọn elèṣù ni wọ́n ṣàìgbàgbọ́, tí wọn ń kọ́ àwọn ènìyàn ní idán àti ẹ̀tàn. Àti ohun tí

وَاتَّبَعُوا مَا تَتْلُوا الشَّيَاطِينُ عَلَىٰ
مُلْكِ سُلَيْمَانَ ۖ وَمَا كَفَرَ سُلَيْمَانُ وَلَٰكِنَّ
الشَّيَاطِينَ كَفَرُوا يُعَلِّمُونَ النَّاسَ
السِّحْرَ ۚ وَمَا أُنزِلَ عَلَى الْمَلَكَيْنِ
بِبَابِلَ هَارُوتَ وَمَارُوتَ ۚ وَمَا

a sọ kalẹ̀ fún àwọn Màláíkà méjì náà ní Babiloni; Haruta àti Maruta. Ṣùgbọ́n àwọn méjéèjì wọ̀nyí, kì í kọ ẹnìkan kan títí tí wọn ó fi sọ pé: ‘Dájúdájú àdánwò ni àwá jẹ nítorí náà má ṣe àìgbàgbọ́.’ Nípa bẹ́ẹ̀, àwọn ènìyàn ń kọ́ láti ọ̀dọ̀ àwọn méjéèjì ohun tí wọ́n fi ń ṣe òòyà láàrin ọkùnrin àti aya rẹ̀, ṣùgbọ́n wọn kò lè fi ṣe ìpalára fún ẹnikẹ́ni àyàfi pẹ̀lú ìyọ̀ǹda Allah; (dípo bẹ́ẹ̀), wọn ń kọ́ ohun tí yóò pa wọ́n lára, tí kòsì ní lè ṣe wọ́n ní àǹfàní. Àti pé dájúdájú wọ́n mọ̀ pé ẹni tí ó bá ṣe irú òwò bẹ́ẹ̀, kò ní ní ìpín (ohun rere) kan ní ọjọ́ ìkẹhìn, dájúdájú ibi ni ohun tí wọ́n fi ẹ̀mí wọn rà, ìbá ṣe pé wọ́n mọ̀ ni.

يُعَلِّمٰنِ مِنْ اَحَدٍ حَتّٰى يَقُوْلَآ اِنَّمَا
نَحْنُ فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ ؕ فَيَتَعَلَّمُوْنَ
مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُوْنَ بِهٖ بَيْنَ الْمَرْءِ
وَزَوْجِهٖ ؕ وَمَا هُمْ بِضَآرِّيْنَ بِهٖ مِنْ اَحَدٍ
اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَيَتَعَلَّمُوْنَ مَا يَضُرُّهُمْ
وَلَا يَنْفَعُهُمْ ؕ وَلَقَدْ عَلِمُوْا لَمَنِ اشْتَرٰىهُ
مَا لَهٗ فِى الْاٰخِرَةِ مِنْ خَلَاقٍ ؕ وَلَبِئْسَ
مَا شَرَوْا بِهٖٓ اَنْفُسَهُمْ ؕ لَوْ كَانُوْا
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٣﴾

104. Bí ó bá ṣe pé wọ́n gbàgbọ́ ni tí wọ́n sì páyà (Allah) dájúdájú wọn ìbá ti rí ẹ̀san tí ó dára jùlọ gbà láti ọ̀dọ̀ Allah, tó bá ṣe pé wọ́n mọ̀ ni.

وَلَوْ اَنَّهُمْ اٰمَنُوْا وَاتَّقَوْا لَمَثُوْبَةٌ
مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ خَيْرٌ ؕ لَوْ كَانُوْا
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٤﴾ ع ١٢ ٧ ١٢

ÌDÁ 13

105. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ má ṣe máa wí pé, ‘Raina’ (bọ̀wọ̀ fún wa) ṣùgbọ́n ẹ máa wí pé, ‘Unsurnaa’ (fi ojú ire wò wá) kí ẹ sì fetí sílẹ̀. Àti pé ìyà ẹlẹ́ta-eléro ń bẹ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَقُوْلُوْا رَاعِنَا
وَقُوْلُوا انْظُرْنَا وَاسْمَعُوْا ؕ وَلِلْكٰفِرِيْنَ
عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٠٥﴾

106. Àwọn tí wọ́n ṣe àìgbàgbọ́, nínú àwọn ìran oníwèé, àti àwọn ọ̀ṣẹbọ kò nífẹ̀ẹ́ sí kí á sọ ire kankan kalẹ̀ fún yín láti ọ̀dọ̀

مَا يَوَدُّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ
وَلَا الْمُشْرِكِيْنَ اَنْ يُّنَزَّلَ عَلَيْكُمْ مِّنْ خَيْرٍ
مِّنْ رَّبِّكُمْ ؕ وَاللّٰهُ يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهٖ

مَن يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١٠٦﴾

Olúwa yin, ṣùgbọ́n Allah máa ń yan ẹni tí Ó bá fẹ́ fún àánú Rẹ̀. Allah sì jẹ́ Olójúure ńlá.

مَا نَنسَخْ مِنْ ءَايَةٍ أَوْ نُنسِهَا نَأْتِ بِخَيْرٍ
مِّنْهَآ أَوْ مِثْلِهَآ ۗ أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ
كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠٧﴾

107. Èyíkéyìí nínú àmì tí A bá parẹ́ tàbí tí A mú ìgbàgbé bá, A ó mú èyí tí ó dára jù ú lọ wá tàbí irú rẹ̀ wá. Ǹjẹ́ ìwọ kò ha mọ̀ pé dájúdájú Allah ní agbára lórí ohun gbogbo.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ ٱللَّهَ لَهُۥ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلْأَرْضِ ۗ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ مِن
وَلِىٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١٠٨﴾

108. Ǹjẹ́ ìwọ kò ha mọ̀ pé dájúdájú ti Allah nìkan ṣoṣo ni ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé? Àti pé kò sí aláàbò àti olùrànlọ́wọ́ mìíràn fún yín lẹ́hìn Allah.

أَمْ تُرِيدُونَ أَن تَسْـَٔلُوا۟ رَسُولَكُمْ
كَمَا سُئِلَ مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۗ وَمَن يَتَبَدَّلِ
ٱلْكُفْرَ بِٱلْإِيمَٰنِ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ
ٱلسَّبِيلِ ﴿١٠٩﴾

109. Ẹyín ha ń fẹ́ láti bèèrè lọ́wọ́ òjíṣẹ́ yín gẹ́gẹ́ bí wọ́n ṣe bèèrè lọ́wọ́ Musa ní ìṣiwájú? Ẹnikẹ́ni tó bá sì fi àìgbàgbọ́ pààrọ̀ ìgbàgbọ́, dájúdájú ó ti ṣìnà kúrò ní ojú-ọ̀nà tí ó tọ́.

وَدَّ كَثِيرٌ مِّنْ أَهْلِ ٱلْكِتَٰبِ لَوْ يَرُدُّونَكُم
مِّنۢ بَعْدِ إِيمَٰنِكُمْ كُفَّارًا حَسَدًا مِّنْ
عِندِ أَنفُسِهِم مِّنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ
ٱلْحَقُّ ۖ فَٱعْفُوا۟ وَٱصْفَحُوا۟ حَتَّىٰ يَأْتِىَ
ٱللَّهُ بِأَمْرِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
قَدِيرٌ ﴿١١٠﴾

110. Ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn oníwèé ń fẹ́ pé ìbá ṣeéṣe kí wọ́n lè dá yín padà sí àìgbàgbọ́ lẹ́hìn ìgbàgbọ́ yín níti ìlara láti inú ọkàn wọn wá lẹ́hìn tí òdodo ti hàn sí wọn. Ṣùgbọ́n ẹ ṣe àmójúkúrò, kí ẹ sì yẹra (fún wọn) títí Allah yóò fi mú ìpinnu Rẹ̀ wá. Dájúdájú Allah ní agbára lórí ohun gbogbo.

وَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟ ٱلزَّكَوٰةَ ۚ وَمَا
تُقَدِّمُوا۟ لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ
عِندَ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ

111. Kí ẹ sì máa gbé ìrun dúró déédéé, kí ẹ sì máa yan sàká; ohunkóhun tí ẹ bá sì tì ṣíwájú nì rere fún ara yín, ẹ ó bá a lọ́dọ Allah;

بَصِيْرٌ ﴿١١١﴾

dájúdájú Allah rí ohun gbogbo tí ẹ ń ṣe.

وَقَالُوْا لَنْ يَّدْخُلَ الْجَنَّةَ اِلَّا مَنْ
كَانَ هُوْدًا اَوْ نَصٰرٰى ؕ تِلْكَ اَمَانِيُّهُمْ ؕ
قُلْ هَاتُوْا بُرْهَانَكُمْ اِنْ كُنْتُمْ
صٰدِقِيْنَ ﴿١١٢﴾

112. Wọ́n si wí pé ẹnikẹ́ni kì yóò wọ Alijanna rárá àyàfi kí ó jẹ́ Yahudi (Juu) tàbí Nasara (Kirisitiẹni). Ìwọ̀nyí jẹ́ ìfẹ́ inú wọn lásán. Wí pé, 'ẹ mú ẹ̀ri yín wá bí ẹ bá jẹ́ olódodo .

بَلٰى ۚ مَنْ اَسْلَمَ وَجْهَهٗ لِلّٰهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ
فَلَهٗٓ اَجْرُهٗ عِنْدَ رَبِّهٖ ۪ وَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿١١٣﴾ ع ١٣ ٩ ١٣

113. Kàkà bẹ́ẹ̀ ẹnikẹ́ni tó bá ju ara rẹ̀ sílẹ̀ fún Allah tí ó sì jẹ́ olùṣerere, ẹ̀san rẹ̀ ń bẹ fún un lọ́ dọ̀ Olúwa rẹ̀; ìbẹ̀rù kan kì yóò bà wọ́n, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ní rí ìbànújẹ́.

ÌDÁ 14

وَقَالَتِ الْيَهُوْدُ لَيْسَتِ النَّصٰرٰى عَلٰى
شَيْءٍ ۪ وَّقَالَتِ النَّصٰرٰى لَيْسَتِ الْيَهُوْدُ
عَلٰى شَيْءٍ ۙ وَّهُمْ يَتْلُوْنَ الْكِتٰبَ ؕ
كَذٰلِكَ قَالَ الَّذِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ
مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَاللّٰهُ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ
يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كَانُوْا فِيْهِ
يَخْتَلِفُوْنَ ﴿١١٤﴾

114. Àwọn Yahudi (Juu) sì wí pé àwọn Nasara (Kristiẹni) kò dúró lórí nǹkan kan, àwọn Nasara (Kristiẹni) náà sì ń wí pé, 'àwọn Yahudi (Juu) kò dúró lórí nǹkan kan bẹ́ẹ̀ ni àwọn méjéèjì ń ka Ìwé (Kan náà). Bákan náà ni àwọn tí kò ní ìmọ̀ ti pe irú gbólóhùn wọn yìí ṣùgbọ́n Allah yóò ṣe ìdájọ́ láàrin wọn ní ọjọ́ àjíǹde nípa ohun tí wọ́n ṣe ìyapa ẹnu sí.

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ مَّنَعَ مَسٰجِدَ اللّٰهِ اَنْ
يُّذْكَرَ فِيْهَا اسْمُهٗ وَسَعٰى فِيْ خَرَابِهَا ؕ
اُولٰٓئِكَ مَا كَانَ لَهُمْ اَنْ يَّدْخُلُوْهَآ اِلَّا
خَآئِفِيْنَ ؕ لَهُمْ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ وَّ
لَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١١٥﴾

115. Ta ní ha jẹ́ alábòsí ju ẹni tí ń ṣe ìdíwọ̀ nínú àwọn ilé ìjọsìn Allah kí á má baà lè máa ṣe ìrántí Orúkọ Rẹ̀ nínú wọn, tí ó sí ń fẹ́ láti sọ̀ ọ̀ di ahoro? Àwọn gan-an ni kò lẹ́tọ̀ọ́ láti wọ ibẹ̀, àyàfi pẹ̀lú ìbẹ̀rù. Ìdójútì ń bẹ fún wọn ní ayé yìí, tiwọn sì ni ìyà ńlá ní ọ̀run.

116. Ti Allah ni ìyọ-oòrùn àti ìwọ̀ rẹ̀, nítorí náà ibikíbi tí ẹ bá kọjú sí ni ojú Allah wà. Dájúdájú Allah jẹ́ Oníbú ọrẹ, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَلِلَّهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ۚ فَأَيْنَمَا
تُوَلُّوا فَثَمَّ وَجْهُ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ وَاسِعٌ
عَلِيمٌ ١١٦

117. Wọ́n sì wí pé ‘Allah yan ọmọkùnrin kan lọ́mọ. Mímọ́ ni fún Un, dípò bẹ́ẹ̀ tiRẹ̀ ni ohun gbogbo tí ń bẹ ni ọ̀run àti ayé. Òun ni ohun gbogbo ń tẹríba fún.

وَقَالُوا اتَّخَذَ اللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَانَهُ ۖ بَلْ
لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَهُ
قَانِتُونَ ١١٧

118. Òun ni Olùpilẹ̀sẹ̀ àwọn ọ̀run àti ayè, nígbà tí Ó bá sì ti pinnu nǹkan kan, Òun há kàn wí fún un pé, ‘Máa jẹ́ bẹ́ẹ̀’, a sì máa jẹ́ bẹ́ẹ̀.

بَدِيعُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَإِذَا قَضَىٰ
أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ ١١٨

119. Àwọn tí kò ní ìmọ̀ sì ń wí pé: ‘èé a ṣe tí Allah kò ti bá wa sọ̀rọ̀, tàbí kí àmì kan ti wá bá wa?’ Bákan náà ni àwọn tó ti ṣíwájú wọn ti pe irú gbólóhun wọn. Ọkàn wọn jọ ara wọn. Dájúdájú A ti ṣe àwọn àmì ní kedere fún àwọn ènìyàn tí ìgbàgbọ wọn dúró ṣinṣin.

وَقَالَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا
اللَّهُ أَوْ تَأْتِينَا آيَةٌ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ
الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۘ
تَشَابَهَتْ قُلُوبُهُمْ ۗ قَدْ بَيَّنَّا
الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يُوقِنُونَ ١١٩

120. Dájúdájú A ti fi òdodo rán ọ gẹ́gẹ́ bí oníròó-ìdùnnú àti olukìlọ̀, A kì yóò sì bi ọ́ léèrè nípa àwọn èrò ọ̀run àpáàdì.

إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ بِالْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۖ
وَلَا تُسْأَلُ عَنْ أَصْحَابِ الْجَحِيمِ ١٢٠

121. Àwọn Yahudi kì yóò yọ́nú sí ọ rárá, bẹ́ẹ̀ ni àwọn Nasara àyàfi kí o tẹ̀lé ẹ̀sin wọn. Wí pé dájúdájú ìtọ́sọ́nà Allah nìkan ṣoṣo ni ìtọ́sọ́ nà. Bí o bá sì tẹ̀lé ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ inú wọn, lẹ́hìn tí ìmọ́ ti dé ọ̀dọ̀ rẹ, ìwọ

وَلَنْ تَرْضَىٰ عَنْكَ الْيَهُودُ وَلَا النَّصَارَىٰ
حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ ۗ قُلْ إِنَّ هُدَى اللَّهِ
هُوَ الْهُدَىٰ ۗ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُمْ
بَعْدَ الَّذِي جَاءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ

وقف منزل
مِنَ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿١٢١﴾

ki yóò rí alátìlẹhìn àti olùrànlọ́wọ́ láti ọ̀dọ̀ Allah.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَتْلُوْنَهٗ حَقَّ
تِلَاوَتِهٖ ؕ اُولٰٓئِكَ يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ ؕ وَمَنْ
ع ١٤ ٩ ١٤ يَّكْفُرْ بِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿١٢٢﴾

122. Àwọn tí A ti fún ní Ìwé ń tẹ̀lé e gẹ́gẹ́ bí ó ti tọ́ kí wọ́n tẹ̀lé e, àwọn wọ̀nyí ni wọ́n gbà á gbọ́. Ẹnikẹ́ni tí ó bá sì ṣàìgbàgbọ́ sí i, àwọn wọ̀nyí ni ẹni òfò.

ÌDÁ 15

يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِيَ الَّتِيْٓ
اَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَاَنِّيْ فَضَّلْتُكُمْ عَلَى
الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٢٣﴾

123. Ẹ̀yin ọmọ Israẹli! Ẹ máa rántí àwọn ojú rere Mi tí Mo ti ṣe lé yín lórí àti wí pé Mo ti dá yin lọ́lá ju gbogbo ẹ̀dá (àsìkò yín) lọ.

وَاتَّقُوْا يَوْمًا لَّا تَجْزِيْ نَفْسٌ عَنْ نَّفْسٍ
شَيْـًٔا وَّلَا يُقْبَلُ مِنْهَا عَدْلٌ وَّلَا تَنْفَعُهَا
شَفَاعَةٌ وَّلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿١٢٤﴾

124. Kí ẹ sì máa páyà ọjọ́ náà, nígbà tí ẹ̀mí kan kì yóò lè san ẹ̀san fún ẹ̀mí mìíràn rárá, bẹ́ẹ̀ a kí yóò gba ìràpadà lọ́wọ rẹ̀, ìpẹ̀ siṣe kì yóò sì ṣe é ní àǹfàní, bẹ́ẹ̀ ni a kì yóò ràn wọ́n lọ́wọ́.

وَاِذِ ابْتَلٰٓى اِبْرٰهٖمَ رَبُّهٗ بِكَلِمٰتٍ
فَاَتَمَّهُنَّ ؕ قَالَ اِنِّيْ جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ
اِمَامًا ؕ قَالَ وَمِنْ ذُرِّيَّتِيْ ؕ قَالَ لَا يَنَالُ
عَهْدِي الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٢٥﴾

125. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí Olúwa Ibrahim dán an wò pẹ̀lú àwọn gbólóhùn kan tí ó sì mú wọn ṣẹ. Ó (Allah) wí pé, ‘Èmi yóò fi ọ́ ṣe aṣiwájú fún àwọn ènìyàn’. Ó (Ibrahim) wí pé: ‘Àti nínú àwọn àrọ́mọdọ́mọ mi?’ Ó (Allah) wí pé: Májẹ̀mu Mi kòsí fún àwọn alábòsí”.

وَاِذْ جَعَلْنَا الْبَيْتَ مَثَابَةً لِّلنَّاسِ
وَاَمْنًا ؕ وَاتَّخِذُوْا مِنْ مَّقَامِ اِبْرٰهٖمَ
مُصَلًّى ؕ وَعَهِدْنَآ اِلٰٓى اِبْرٰهٖمَ وَ
اِسْمٰعِيْلَ اَنْ طَهِّرَا بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِيْنَ

126. Kí ẹ sì rántí nígbà tí A ṣe ilé náà ní ibùpéjọsí fún àwọn ènìyàn àti ààyè ìfàyàbalẹ̀; kí ẹ sì ṣe ibùdó Ibrahim ní ààyè ìkírun. Àwá sì pàṣẹ fún Ibrahim àti Ismail wí pé: “Ẹ sọ ilé Mi di mímọ́ fún àwọn tí yóò máa rọkiri ká a àti àwọn tí yóò

وَالْعٰكِفِيْنَ وَالرُّكَّعِ السُّجُوْدِ ﴿١٢٦﴾

máa ṣe àtìpó níbẹ̀ fún ìjọsìn àti àwọn tí yóò máa tẹríba àti àwọn tí yóò máa foríkanlẹ̀ .

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهٖمُ رَبِّ اجْعَلْ هٰذَا بَلَدًا
اٰمِنًا وَّارْزُقْ اَهْلَهٗ مِنَ الثَّمَرٰتِ مَنْ
اٰمَنَ مِنْهُمْ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۗ قَالَ وَ
مَنْ كَفَرَ فَاُمَتِّعُهٗ قَلِيْلًا ثُمَّ اَضْطَرُّهٗۤ
اِلٰى عَذَابِ النَّارِ ۗ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٢٧﴾

127. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí Ibrahim wí pé: 'Olúwa mi, ṣe ilú yìí ní ààyè ìfàyàbalẹ̀, kí O sì máa pèsè àwọn èso fún àwọn olùgbé ibẹ̀, àwọn tí wọ́n gba Allah gbọ́ àti ọjọ́ ìkẹhìn nínú wọn'. Ó (Allah) sọ pé 'àti ẹni tí ó ṣe àìgbàgbọ́, Èmi yóò pèsè ire fún un fún ìgbà díẹ̀. Lẹ́hìn náà Èmi yóò wá dá a padà sí ibi ìyà iná, ibùpadàsí búburú sì ni èyí.'

وَ اِذْ يَرْفَعُ اِبْرٰهٖمُ الْقَوَاعِدَ مِنَ
الْبَيْتِ وَ اِسْمٰعِيْلُ ۗ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّا ۗ
اِنَّكَ اَنْتَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿١٢٨﴾

128. (Kí ẹ sì rántí) ìgbà tì Ibrahim àti Ismail gbé ìpìlẹ̀ ilé náà dúró (tí wọ́n ṣe àdúrà wí pé), 'Olúwa wa gba (èyí) lọ́wọ́ wa, nítorí pé Ìwọ ni Olùgbọ́ àti Olùmọ̀ ohun gbogbo.'

رَبَّنَا وَاجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ لَكَ وَ مِنْ
ذُرِّيَّتِنَآ اُمَّةً مُّسْلِمَةً لَّكَ ۪ وَاَرِنَا
مَنَاسِكَنَا وَتُبْ عَلَيْنَا ۚ اِنَّكَ اَنْتَ
التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ ﴿١٢٩﴾

129. Olúwa wa, ṣe àwa méjéèjì ní olùjurasílẹ̀ fún Ọ. Àti àwọn àrọ́mọdọ́mọ wa ní ìran tí yóò ju ara wọn sílẹ̀ fún Ọ kí O sì fi ọ́nà ìjọsìn wa hàn wá. Kí O sì gba ìrònúpìwàdà wa, nítorí pé Ìwọ ni Olùgba ìrònúpìwàdà, Aláàánú jùlọ.

رَبَّنَا وَابْعَثْ فِيْهِمْ رَسُوْلًا مِّنْهُمْ
يَتْلُوْا عَلَيْهِمْ اٰيٰتِكَ وَ يُعَلِّمُهُمُ
الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيْهِمْ ۗ اِنَّكَ اَنْتَ
الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿١٣٠﴾ ع ١٥ ٨ ١٥

130. 'Olúwa wa, kí O sì gbé òjíṣẹ́ kan dìde fún wọn láàrin wọn; tí yóò máa ka àmì Rẹ fún wọn tí yóò sì máa kọ́ wọn ní Ìwé náà àti òye, tí yóò sì máa fọ̀ wọ́n mọ́. Dájúdájú Ìwọ ni Alágbára, Ọlọgbọ́n.'

## ÌDÁ 16

131. Ta ni yóò ha fi ìlànà Ibrahim sílẹ̀ bí kò ṣe ẹni tí ó jẹ́ òmùgọ̀ fúnra rẹ̀? A ti ṣa á lẹ́ṣà ní ayé yìí, tí ó bá sì di ní ayé tó ń bọ̀, dájúdájú, yóó wà lára àwọn ẹni rere.

وَمَنْ يَّرْغَبُ عَنْ مِّلَّةِ اِبْرٰهٖمَ اِلَّا مَنْ
سَفِهَ نَفْسَهٗ ؕ وَلَقَدِ اصْطَفَيْنٰهُ فِى الدُّنْيَا ۚ
وَاِنَّهٗ فِى الْاٰخِرَةِ لَمِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١٣١﴾

132. Nígbà tí Olúwa rẹ̀ (Ibrahim) sọ fún pé, ‘ju arà rẹ sílẹ̀’, ó sì wí pé èmí ti ju arà mi sílẹ̀ fún Olúwa gbogbo àgbáyé’.

اِذْ قَالَ لَهٗ رَبُّهٗۤ اَسْلِمْ ۙ قَالَ اَسْلَمْتُ
لِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٣٢﴾

133. Ohun kan náà (ìjura sílẹ̀) ni Ibrahim pa láṣẹ fún àwọn ọmọ rẹ̀ – Yakub náà si ṣe bẹ́ẹ̀ – wí pé: ‘Ẹ̀yin ọmọ mi, dájúdájú Allah ti yan ẹ̀sìn yí fún yín, nítorí náà ẹ má ṣe jẹ́ kí ikú dé bá yín àyàfi kí ẹ ti jẹ́ ẹni tí ó ju ara rẹ̀ sílẹ̀ fún Ọlọ́run.

وَوَصّٰى بِهَاۤ اِبْرٰهٖمُ بَنِيْهِ وَيَعْقُوْبُ ؕ يٰبَنِىَّ
اِنَّ اللّٰهَ اصْطَفٰى لَكُمُ الدِّيْنَ فَلَا
تَمُوْتُنَّ اِلَّا وَاَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿١٣٣﴾ ؕ

134. Ǹjẹ́ ẹ̀yín ha wà níbẹ̀? Nígbà tí ikú fẹ́ dé bá Yakub tí ó wí fún àwọn ọmọ rẹ̀ pé, “Kí ni ẹ̀yin ó máa sìn lẹ́hìn mi?” Wọ́n sì wí pé: ‘Àwa yóò máa sin Ọlọ́run rẹ tí Í ṣe Ọlọ́run àwọn baba rẹ, Ibrahim àti Ismail àti Is-hak tí Í ṣe Ọlọ́run kan ṣoṣo. Òun sì ni àwá ju ara wa sílẹ̀ fún.

اَمْ كُنْتُمْ شُهَدَآءَ اِذْ حَضَرَ يَعْقُوْبَ
الْمَوْتُ ۙ اِذْ قَالَ لِبَنِيْهِ مَا تَعْبُدُوْنَ مِنْۢ
بَعْدِىْ ؕ قَالُوْا نَعْبُدُ اِلٰهَكَ وَاِلٰهَ
اٰبَآئِكَ اِبْرٰهٖمَ وَاِسْمٰعِيْلَ وَاِسْحٰقَ
اِلٰهًا وَّاحِدًا ۚ وَّنَحْنُ لَهٗ مُسْلِمُوْنَ ﴿١٣٤﴾

135. Àwọn wọ̀nyí jẹ́ ìjọ kan tó ti kọjá lọ. Ẹ̀san iṣẹ́ wọn ń bẹ fún wọn, bẹ́ẹ̀ ni ẹ̀san iṣẹ́ yín náà ń bẹ fún yín; a kì yóò sì bi yín léèrè nípa ohun tí wọ́n ṣe.

تِلْكَ اُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۚ لَهَا مَا كَسَبَتْ
وَلَكُمْ مَّا كَسَبْتُمْ ۚ وَلَا تُسْـَٔلُوْنَ عَمَّا
كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٣٥﴾

136. Wọ́n sì wí pé, ‘Àfi kí ẹ jẹ́ Yahudi (Juu) tàbí Nasara (Kirisitiẹni) kí á tó

وَقَالُوْا كُوْنُوْا هُوْدًا اَوْ نَصٰرٰى تَهْتَدُوْا ؕ
قُلْ بَلْ مِلَّةَ اِبْرٰهٖمَ حَنِيْفًا ؕ وَ

lè tọ́ yín sọ́nà tó tọ́.’ Sọ wí pé, bẹ́ẹ̀ kọ́ àwá tẹ̀lé ìlànà Ibrahim ẹni tí ó dúró déédéé, òun kòsì sí nínú àwọn ọ̀ṣẹbọ.

مَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ١٣٦

137. Ẹ wí pé, ‘Àwá gbá Allah àti ohun tí a ti sọ̀ kalẹ̀ fún wa gbọ́, àti ohun tí a ti sọ̀ kalẹ̀ fún Ibrahim àti Ismail àti Is-hak àti Yakub àti àwọn arọ́mọdọ́mọ (rẹ̀), àti ohun tí a fi fún Músá àti Isa, àti ohun tí a fún àwọn Ànọ́bì (mìíràn) láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn wá. A kò ya ẹnì kan sọ́tọ̀ láàrin wọn. Òun sì ni àwá ju ara wa sílẹ̀ fún.

قُولُوٓا آمَنَّا بِاللّٰهِ وَمَآ أُنْزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ
أُنْزِلَ إِلَىٰٓ إِبْرٰهِمَ وَإِسْمٰعِيلَ وَإِسْحٰقَ
وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسٰى وَ
عِيسٰى وَمَآ أُوتِيَ النَّبِيُّونَ مِنْ رَبِّهِمْ لَا
نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُ
مُسْلِمُونَ ١٣٧

138. Nítorí náà bí wọ́n bá gbàgbọ́ gẹ́gẹ́ bí ẹ̀yín ti ṣe gbàgbọ́, nígbà náà ni wọ́n di ẹni tí ó ti rí ìtọ́sọ́nà, ṣùgbọ́n tí wọ́n bá ṣẹ́rí padà, nígbà náà ni wọ́n wà nínú ìyapa ẹnu, dájúdájú Allah yóò tó fún ọ lórí wọn. Òun ni Olùgbọ́, Olùmọ̀.

فَإِنْ آمَنُوا بِمِثْلِ مَآ آمَنْتُمْ بِهِ فَقَدِ
اهْتَدَوْا وَإِنْ تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا هُمْ
فِي شِقَاقٍ فَسَيَكْفِيكَهُمُ اللّٰهُ وَهُوَ
السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ١٣٨

139. (Wí pé:) ‘Àwá tẹ́wọ́gba ẹ̀sin Allah. Ta ní ha sàn ju Allah lọ láti fi ẹ̀sìn kọ ni? Àwá sì jẹ́ olùjọsìn fún Un.’

صِبْغَةَ اللّٰهِ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ اللّٰهِ صِبْغَةً
وَنَحْنُ لَهُ عٰبِدُونَ ١٣٩

140. Sọ wí pé: ‘ẹ̀yin yóò ha bá wa jiyàn nípa Allah bí? Nígbà tí ó jẹ́ wí pé Òun ni Olúwa wa, àti Olúwa yín. Ẹsan iṣẹ́ wa ń bẹ fún wa, iṣẹ́ tiyín ń bẹ fún yín. Àwá sì jẹ́ aláfọkànsìn fún Un.’

قُلْ أَتُحَآجُّونَنَا فِي اللّٰهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَ
رَبُّكُمْ وَلَنَآ أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ
وَنَحْنُ لَهُ مُخْلِصُونَ ١٤٠

141. Ẹ̀yín ha ń sọ pé Ibrahim àti Ismail àti Is-hak àti Yakub àti

أَمْ تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرٰهِمَ وَإِسْمٰعِيلَ وَ

إِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ وَالْاَسْبَاطَ كَانُوْا هُوْدًا اَوْ نَصٰرٰى ؕ قُلْ ءَاَنْتُمْ اَعْلَمُ اَمِ اللّٰهُ ؕ وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ كَتَمَ شَهَادَةً عِنْدَهٗ مِنَ اللّٰهِ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٤١﴾

àwọn arọ́mọdọ́mọ wọ́n jẹ́ Yahudi (Juu) tàbí Nasara (Kirisitiẹni) bí? wí pé, 'Ǹ jẹ́ ẹ̀yin ni ẹ mọ̀ jù ni tàbí Allah?' Ta sì ni ẹni tí ó jẹ́ alábòsí ju ẹni tí ó fi ẹ̀rí tó ní láti ọ̀dọ̀ Allah pamọ́. Allah kò ṣài kọbiara sí ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

تِلْكَ اُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۚ لَهَا مَا كَسَبَتْ وَلَكُمْ مَّا كَسَبْتُمْ ۚ وَلَا تُسْـَٔلُوْنَ عَمَّا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٤٢﴾ ع ١٦ ١٢ ١٦

142. Àwọn wọ̀nyí ni ìjọ ènìyàn tó ti kọjá lọ, ẹ̀san iṣẹ́ wọn ń bẹ fún wọn, bẹ́ẹ̀ ni ẹ̀san iṣẹ́ yín sì ń bẹ fún yín, A kì yóò sì bi yín léèrè, nípa ohun tí wọ́n ti ṣe.

ÌPIN **2**

ÌDÁ 17

سَيَقُوْلُ السُّفَهَآءُ مِنَ النَّاسِ مَا وَلّٰىهُمْ عَنْ قِبْلَتِهِمُ الَّتِيْ كَانُوْا عَلَيْهَا ؕ قُلْ لِّلّٰهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ؕ يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ اِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿١٤٣﴾

143. Àwọn òmùgọ̀ nínú àwọn ènìyàn yóò sọ pé kí ló yí wọn kúrò níbi *Kibla* wọn tí wọ́n ti ń kọjú sí tẹ́lẹ̀ rí? Sọ pé, 'Ti Allah ni ìyọ-oòrùn àti ìwọ̀ rẹ̀. Òun A máa tọ́ ẹni tí ó wù Ú sọ́nà tààrà.

وَكَذٰلِكَ جَعَلْنٰكُمْ اُمَّةً وَّسَطًا لِّتَكُوْنُوْا شُهَدَآءَ عَلَى النَّاسِ وَيَكُوْنَ الرَّسُوْلُ عَلَيْكُمْ شَهِيْدًا ؕ وَمَا جَعَلْنَا الْقِبْلَةَ الَّتِيْ كُنْتَ عَلَيْهَآ اِلَّا لِنَعْلَمَ مَنْ يَّتَّبِعُ الرَّسُوْلَ مِمَّنْ يَّنْقَلِبُ عَلٰى عَقِبَيْهِ ؕ وَاِنْ كَانَتْ لَكَبِيْرَةً اِلَّا عَلَى الَّذِيْنَ هَدَى اللّٰهُ ؕ وَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيُضِيْعَ اِيْمَانَكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ بِالنَّاسِ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٤٤﴾

144. Báyìí gan-an ni Àwá ṣe yín ní ìjọ kan tí ó dára tí A sì gbé ga, kí ẹ baà lè jẹ́ alámòjútó lórí àwọn ènìyàn àti ki òjíṣẹ́ náà lè jẹ́ alámòjútó lórí ẹ̀yin náà. Àwa kòsì yan *Kibla* náà tí ìwọ́ tẹ̀lé bí kò ṣe kí Àwá lè baà mọ ẹni tí yóò tẹ̀lé òjíṣẹ́ náà yàtọ̀ sí ẹni tí yóò yí padà lórí gìgìrísẹ̀ rẹ̀. Àti pé ó jẹ́ nǹkan tí ó ṣòro àyàfi fún àwọn tí Allah bá ti tọ́ sọ́nà. Allah kì yóò sì sọ ìgbàgbọ yín di asán. Dájúdájú Allah jẹ́ Onínú rere àti Aláàánú jùlọ sí àwọn ènìyàn.

قَدْ نَرٰى تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِى السَّمَآءِ ۚ
فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبْلَةً تَرْضٰىهَا ۖ فَوَلِّ وَجْهَكَ
شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَحَيْثُ مَا كُنْتُمْ
فَوَلُّوْا وُجُوْهَكُمْ شَطْرَهٗ ؕ وَاِنَّ الَّذِيْنَ
اُوْتُوا الْكِتٰبَ لَيَعْلَمُوْنَ اَنَّهُ الْحَقُّ مِنْ
رَّبِّهِمْ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا
يَعْمَلُوْنَ ﴿١٤٥﴾

145. Ní tòótọ́, Àwá rí ọ tí o ń wo ojú ọ̀run léraléra, nítorí náà Àwa yóò jẹ́ kí o máa kọjú sí *Kibla* tí o fẹ́ràn. Nítorí náà, kọjú rẹ sí ìhà mọ́sálạ́ṣí mímọ́ náà; Àti pé ní ibikíbi tí ẹ̀yín bá wà ẹ máa kọjú sí ìhà ibẹ̀. Àwọn tí a sì fún ní ìwé náà mọ̀ dájúdájú pé òtítọ́ ni èyí láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn, Allah kò sì ṣàìkọbiara sí èyíkéyìí nínú àwọn ohun tí wọ́n ń ṣe.

وَلَئِنْ اَتَيْتَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ
بِكُلِّ اٰيَةٍ مَّا تَبِعُوْا قِبْلَتَكَ ۚ وَمَا اَنْتَ
بِتَابِعٍ قِبْلَتَهُمْ ۚ وَمَا بَعْضُهُمْ بِتَابِعٍ
قِبْلَةَ بَعْضٍ ؕ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ اَهْوَآءَهُمْ
مِّنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ اِنَّكَ
اِذًا لَّمِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤٦﴾ وقف لازم

146. Àti pé páàpáà bí ìwọ bá tilẹ̀ mú gbogbo àmì tọ àwọn tí a ti fún ní Ìwé náà lọ, wọn kò ní tẹ̀lé *Kibla* rẹ̀; ìwọ náà kò sì ní tẹ̀lé *Kibla* wọn. Apá kan nínú wọn kò sì ní tẹ̀lé *Kibla* apá kejì. Bí iwọ bá sì tẹ̀lé ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ inú wọn lẹ́hìn ohun tí ó dé wá bá ọ nínú ìmọ̀, dájúdájú ìwọ yóò jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùrékọjáàlà.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَعْرِفُوْنَهٗ كَمَا
يَعْرِفُوْنَ اَبْنَآءَهُمْ ؕ وَاِنَّ فَرِيْقًا مِّنْهُمْ
لَيَكْتُمُوْنَ الْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿١٤٧﴾ وقف منزل

147. Àwọn tí a ti fún ní Ìwé náà, wọ́n mọ̀ ọ́n gẹ́gẹ́ bí wọ́n ti mọ àwọn ọmọ wọn, àti pé dájúdájú ìjọ kan nínú wọn a máa gbé òtítọ́ pamọ́, wọ́n sì mọ̀ bẹ́ẹ̀.

اَلْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ فَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ
الْمُمْتَرِيْنَ ﴿١٤٨﴾ ع ١٧/٦

148. Òtítọ́ ni láti ọ́dọ̀ Olúwa rẹ, nítorí náà, má ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí ń ṣe iyèméjì.

ÌDÁ 18

وَلِكُلٍّ وِّجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيْهَا فَاسْتَبِقُوا
الْخَيْرٰتِ ؕ اَيْنَ مَا تَكُوْنُوْا يَاْتِ بِكُمُ
وقف النبي

149. Àti pé olúkúlùkù ló ní èròńgbà tí ọkàn rẹ̀ ń ṣiṣẹ́ tọ̀, nítorí náà, ẹ máa gba iwájú ara yín nínú iṣẹ́ rere; ibi yòówù tí ẹ bá wà, Allah yóò kó

اللّٰهُ جَمِيْعًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٤٩﴾

gbogbo yín jọ pọ̀. Dájúdájú Allah lágbára lórí ohun gbogbo.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَاِنَّهٗ لَلْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥٠﴾

150. Àti pé níbikíbi tí ìwọ́ bá ti jáde lọ kí o yí ojú rẹ sí ìhà Mọ́sálásí mímọ́ náà. Àti pe dájúdájú òdodo sì ni láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀. Allah kò ṣe àìkọbiara sí ohun tí ẹ̀yin ń ṣe.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَحَيْثُ مَا كُنْتُمْ فَوَلُّوْا وُجُوْهَكُمْ شَطْرَهٗ ۙ لِئَلَّا يَكُوْنَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ ۗ اِلَّا الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْهُمْ ۗ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِيْ ۗ وَلِاُتِمَّ نِعْمَتِيْ عَلَيْكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ﴿١٥١﴾

151. Àti pé níbikíbi tí ìwọ́ bá ti jáde lọ, kí o yí ojú rẹ sí ìhà Mọ́sálásí mímọ́ náà, àti pè ibikíbi tí ẹ bá wà, ẹ kọjú sí ìhà rẹ̀ nítorí kí àwíjàre má baà wà fún àwọn ènìyàn lé yín lórí, àyàfi àwọn tó bá jẹ́ alábòsí nínú wọn. Nítorí náà ẹ má ṣe bẹ̀ru wọn, Èmi ni kí ẹ bẹ̀rù. Kí Èmí lè ṣe àṣepé ojú rere Mi lé yín lórí, kí ẹ baà lè tọ ọ̀nà tàárà.

كَمَآ اَرْسَلْنَا فِيْكُمْ رَسُوْلًا مِّنْكُمْ يَتْلُوْا عَلَيْكُمْ اٰيٰتِنَا وَيُزَكِّيْكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَيُعَلِّمُكُمْ مَّا لَمْ تَكُوْنُوْا تَعْلَمُوْنَ ﴿١٥٢﴾

152. Gẹ́gẹ́ bí A ti rán òjíṣẹ́ kan sí yín láti àárin yín, tí ó sì ń ka àwọn àmi Wa fún yín, tí ó sì ń fọ̀ yín mọ́, tí ó sì ń kọ yín ní Ìwé náà àti ọgbọ́n, Ó sì tún ń kọ́ yín ní ohun tí ẹ́yin kò mọ̀ tẹ́lẹ̀.

فَاذْكُرُوْنِيْٓ اَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُوْا لِيْ وَلَا تَكْفُرُوْنِ ﴿١٥٣﴾ ع ١٨

153. Nítorí náà, ẹ máa rántí Mi, Èmi náà yóò máa rántí yín, ẹ máa dúpẹ́ fún Mi, ẹ má sì ṣe àìmoore sí Mi.

ÌDÁ 19

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اسْتَعِيْنُوْا بِالصَّبْرِ وَالصَّلٰوةِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ مَعَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٥٤﴾

154. Ẹ̀yin onígbàgbọ́, ẹ máa wá ìrànlọ́wọ́ pẹ̀lú sùúrú àti ìrun kíkí, dájúdájú Allah ń bẹ pẹ̀lú àwọn onísùúrú.

155. Àti pé kí ẹ má sì ṣe máa sọ nípa àwọn tí a pa lójú ọ̀na Allah pé òkú ni wọ́n, ọ̀rọ̀ kò rí bẹ́ẹ̀, alaàyè ni wọ́n ṣùgbọ́n ẹ̀yin kò mọ̀ ni.

وَلَا تَقُولُوا لِمَنْ يُقْتَلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ
أَمْوَاتٌ ۚ بَلْ أَحْيَاءٌ وَلَٰكِنْ لَا تَشْعُرُونَ ١٥٥

156. Àwa yóò sì dán yín wò pẹ̀lú nǹkan bí ẹ̀rù jẹ̀jẹ̀ àti ebi, àti ìdínkù nínú àwọn ohun ọrọ̀ àti ẹ̀mí àti àwọn èso, kí ẹ sì fún àwọn onísùúrù ni ìró ìdùnnú.

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ بِشَيْءٍ مِنَ الْخَوْفِ وَالْجُوعِ
وَنَقْصٍ مِنَ الْأَمْوَالِ وَالْأَنْفُسِ وَ
الثَّمَرَاتِ ۗ وَبَشِّرِ الصَّابِرِينَ ١٥٦

157. Àwọn tó jẹ́ pé nígbà tí àjálù kan bá dé wá bá wọn, ohun tí wọn máa wí náà ni pé ‘dájúdájú ti Allah ni àwa àti pè ọ̀dọ̀ rẹ̀ ni àwa yóò padà sí.

الَّذِينَ إِذَا أَصَابَتْهُمْ مُصِيبَةٌ قَالُوا
إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ ١٥٧

158. Àwọn wọ̀nyí ni ìbùkún ń bẹ fún láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn àti àánú, àti pè àwọn wọ̀nyí ni a ti tọ́ sọ́nà tààrà.

أُولَٰئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَاتٌ مِنْ رَبِّهِمْ وَ
رَحْمَةٌ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُهْتَدُونَ ١٥٨

159. Dájúdájú *Safa* àti *Marwa*h ń bẹ nínú àwọn àmì Allah, nítorí náà kì í ṣe ẹ̀ṣẹ̀ fún ẹni tí ó bá rìn ìrìn-àjò (*Hajj*) sí ilé náà, tàbí tí ó ṣe ìbẹ̀wò (*Umurah*) láti yípo ibi méjéèjì. Ẹni tí ó bá sì fínúfẹ́dọ̀ ṣe àlékún isẹ́ rere, ẹni náà yóò mọ̀ dájúdájú pé Olùfoore-yinni ni Allah, Olùmọ̀ ohun gbogbo ni.

إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِنْ شَعَائِرِ اللَّهِ ۖ
فَمَنْ حَجَّ الْبَيْتَ أَوِ اعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْهِ أَنْ يَطَّوَّفَ بِهِمَا ۚ وَمَنْ تَطَوَّعَ
خَيْرًا فَإِنَّ اللَّهَ شَاكِرٌ عَلِيمٌ ١٥٩

160. Dájúdájú àwọn tí wọ́n gbé àwọn àmì tí À sọ̀kalẹ̀ àti ìtọ́sọ́nà pamọ́ lẹ́hìn tí A ti ṣípayá rẹ̀ fún àwọn èǹìyàn nínú Ìwé náà. Àwọn wọ̀nyí ni Allah fi gégùn-ún, tí àwọn afinigégùn-ún náà tún ń fi gégùn-ún.

إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَا أَنْزَلْنَا مِنَ
الْبَيِّنَاتِ وَالْهُدَىٰ مِنْ بَعْدِ مَا بَيَّنَّاهُ
لِلنَّاسِ فِي الْكِتَابِ ۙ أُولَٰئِكَ يَلْعَنُهُمُ
اللَّهُ وَيَلْعَنُهُمُ اللَّاعِنُونَ ١٦٠

161. Àyàfi àwọn tí wọ́n bá ronú pìwàdà tí wọ́n sì ṣe àtúnṣe, tí wọ́n sì ṣe àfihàn òtítọ́ sí gbangba. Àwọn wọ̀n-ọn-nì ni Èmi yóò gba ìrònúpìwàdà wọn. Àti pé Èmi ni Olùgbàrónùpìwàdà, Aláàánú jùlọ.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا وَأَصْلَحُوا وَبَيَّنُوا فَأُولَٰئِكَ أَتُوبُ عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنَا التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٦١﴾

162. Dájúdájú àwọn tí wọ́n kú sínú àìgbàgbọ́, àwọn wọ̀nyí ni ègún Allah àti ti àwọn Màláíkà, àti ti gbogbo àwọn ènìyàn yóò máa bẹ lórí wọn.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَمَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ أُولَٰئِكَ عَلَيْهِمْ لَعْنَةُ اللَّهِ وَالْمَلَائِكَةِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١٦٢﴾

163. Wọn yóò máa wà nínu rẹ̀, A kì yóò gbé ìyà náà fúyẹ́ fún wọn, bẹ́ẹ̀ a kò ní ṣíjú wò wọ́n.

خَالِدِينَ فِيهَا ۖ لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْظَرُونَ ﴿١٦٣﴾

164. Àti pé Ọlọ́run yín, Ọlọ́run kan ṣoṣo ni, kò sí ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

وَإِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الرَّحْمَٰنُ الرَّحِيمُ ﴿١٦٤﴾ ع ١٩ ١١ ٣

ÌDÁ 20

165. Dájúdájú nínú dídá àwọn ọ̀run àti ayé àti ìyípadà òru àti ọ̀sán, àti àwọn ọkọ̀ tí wọ́n ń rìn lórí òkun pẹ̀lú àwọn ohun tí ń ṣe ènìyàn lánfàní àti òjò tí Allah máa ń sọ̀ kalẹ̀ láti ọ̀run wá tí ń sọ ilẹ̀ di alaàyè lẹ́hìn ikú rẹ̀ tí ó sì ń tàn àwọn ẹranko lóríṣiríṣi ká orí rẹ̀ (ilẹ), àti ìyípadà afẹ́fẹ́ àti kùrukùru tí a fi s ẹ́nu iṣẹ́ láàrin ọ̀run àti ilẹ̀ dájúdájú àmì ni wọ́n jẹ́ fún àwọn tí wọ́n ń ṣe làákàyè.

إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَالْفُلْكِ الَّتِي تَجْرِي فِي الْبَحْرِ بِمَا يَنْفَعُ النَّاسَ وَمَا أَنْزَلَ اللَّهُ مِنَ السَّمَاءِ مِنْ مَاءٍ فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَبَثَّ فِيهَا مِنْ كُلِّ دَابَّةٍ وَتَصْرِيفِ الرِّيَاحِ وَالسَّحَابِ الْمُسَخَّرِ بَيْنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٦٥﴾

166. Àwọn kan sì ń bẹ nínú àwọn ènìyàn tí wọ́n mú nǹkan mìíran yàtọ̀ sí Allah fún ìjọsìn.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَتَّخِذُ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَنْدَادًا يُحِبُّونَهُمْ كَحُبِّ اللَّهِ ۖ وَ

الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَشَدُّ حُبًّا لِّلّٰهِ ۭ وَلَوْ يَرَى
الَّذِيْنَ ظَلَمُوْٓا اِذْ يَرَوْنَ الْعَذَابَ ۙ
اَنَّ الْقُوَّةَ لِلّٰهِ جَمِيْعًا ۙ وَّ اَنَّ اللّٰهَ
شَدِيْدُ الْعَذَابِ ﴿١٦٦﴾

Wọ́n fẹ́ran wọ̀n bó ti ṣe yẹ kí wọ́n fẹ́ràn Allah. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn onígbàgbọ́ òdodo ìfẹ́ wọn nípọn gidigidi sí Allah. ìbá ṣe pé àwọn olùṣebi lè rí ìgbà tí wọ́n ó fojú kan ìyà náà ni wọn ìbá gbà wí pé dájúdájú gbogbo agbára tí Allah ni àti pé dájúdájú Allah le koko ní ìjẹniníyà.

اِذْ تَبَرَّاَ الَّذِيْنَ اتُّبِعُوْا مِنَ الَّذِيْنَ
اتَّبَعُوْا وَرَاَوُا الْعَذَابَ وَتَقَطَّعَتْ بِهِمُ
الْاَسْبَابُ ﴿١٦٧﴾

167. Nígbà tí àwọn tí wọ́n ń tẹ̀lé bá kọ àwọn tí ń tẹ̀lé wọn sílẹ̀, tí wọ́n sì rí ìyà náà, ti gbogbo okùn tí ó so wọ́n pọ̀ yóò sì já dànù.

وَقَالَ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْا لَوْ اَنَّ لَنَا كَرَّةً
فَنَتَبَرَّاَ مِنْهُمْ كَمَا تَبَرَّءُوْا مِنَّا ۭ
كَذٰلِكَ يُرِيْهِمُ اللّٰهُ اَعْمَالَهُمْ
حَسَرٰتٍ عَلَيْهِمْ ۭ وَمَا هُمْ بِخٰرِجِيْنَ
مِنَ النَّارِ ﴿١٦٨﴾

168. Àwọn tó tẹle (wọ́n) yóò sọ pé: tó bá ṣeéṣe fún wa láti padà (sáyé) ni, àwa náà kò bá kọ̀ wọ́n sílẹ̀ gẹ́gẹ́ bí àwọn náà ti ṣe kọ̀ wá sílẹ̀. Báyìí ni Allah yóò fi àwọn ìṣe wọn hàn wọ́n, yóò sì jẹ́ àbámọ̀ fún wọn, Kò ní sí ọ́nà àbájáde fún wọn kúrò nínú iná náà.

ÌDÁ 21

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ كُلُوْا مِمَّا فِي الْاَرْضِ
حَلٰلًا طَيِّبًا ڮ وَّلَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ
الشَّيْطٰنِ ۭ اِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ﴿١٦٩﴾

169. Ẹ̀yin ọmọ ènìyàn! Ẹ máa jẹ nínú àwọn ohun tí ó lẹ́tọ̀ọ́ tí ó sì dára lórí ilẹ̀, àti pè kí ẹ má ṣe tẹ̀lé ipasẹ̀ èṣù, dájúdájú òún jẹ́ ọ̀tá tí ó àn gbañgba sí yín.

اِنَّمَا يَاْمُرُكُمْ بِالسُّوْۗءِ وَالْفَحْشَاۗءِ وَاَنْ
تَقُوْلُوْا عَلَى اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿١٧٠﴾

170. Òun (eṣu) kàn ń pàṣẹ ibi ṣíṣe àti ìwà ìbàjẹ́ fún yín ni, àti pè kí ẹ̀yin lè baà máa sọ nípa Allah ohun tí ẹ kò mọ̀.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّبِعُوْا مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
قَالُوْا بَلْ نَتَّبِعُ مَآ اَلْفَيْنَا عَلَيْهِ اٰبَاۗءَنَا

171. Nígbà tí wọ́n bá sọ fún wọn pé ẹ tẹ̀lé ohun tí Allah sọ̀ kalẹ̀,

أَوَلَوْ كَانَ آبَاؤُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ
شَيْئًا وَلَا يَهْتَدُونَ ﴿١٧١﴾

wọn á wí pé, 'Bẹ́ẹ̀ kọ́, àwa ń tẹ̀lé ohun tí a bá lọ́wọ́ àwọn baba wa'. Kíǹla! Bí àwọn baba wọn kò bá ṣe làákàyè tí wọn kò sì tọ ọ̀nà tàárà ńkọ́?

وَمَثَلُ الَّذِينَ كَفَرُوا كَمَثَلِ الَّذِي
يَنْعِقُ بِمَا لَا يَسْمَعُ إِلَّا دُعَاءً وَنِدَاءً ۚ
صُمٌّ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٧٢﴾

172. Àpéjúwe àwọn tí ó ń ṣe àìgbàgbọ́ sì dà gẹ́gẹ́ bí àpéjúwe ẹni tí ó ń pariwo sí ohun tí kò gbọ́ nǹkan kan àyàfi ìpè àti igbe lásán. Adití, odi àti afọ́jú ni wọ́n-nítorí náà wọn kì í gbọ́ àgbọ́yé.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُلُوا مِنْ طَيِّبَاتِ
مَا رَزَقْنَاكُمْ وَاشْكُرُوا لِلَّهِ إِنْ كُنْتُمْ
إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿١٧٣﴾

173. Ẹ̀yin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo, ẹ máa jẹ nínú àwọn ohun tó dára tí A ti pèse rẹ̀ fún yín, kí ẹ sì máa dúpẹ́ fún Allah, tí ó bá jẹ́ pé Òun nìkan ni ẹ̀ ń sìn.

إِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَ
لَحْمَ الْخِنْزِيرِ وَمَا أُهِلَّ بِهِ لِغَيْرِ اللَّهِ ۖ
فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَلَا
إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٧٤﴾

174. Ìwọ̀nba ohun tí Ó ṣe léèwọ̀ fún yín ni ohun tí ó kú fúnra rẹ̀, ẹ̀jẹ̀, ẹ̀ran ẹlẹ́dẹ̀, àti ohun tí a pe orúkọ nǹkan mìíràn lé lórí yàtọ̀ sí Orúkọ Allah. Ṣùgbọ́n ẹni tí ó bá di dandan fún (nípa ìnira) tí kì í ṣe ní ti àìgbọràn tàbí ìkọjá ẹnu ààlà, kò ní jẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ fún un. Dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjì jùlọ, Aláàánú jùlọ.

إِنَّ الَّذِينَ يَكْتُمُونَ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ
مِنَ الْكِتَابِ وَيَشْتَرُونَ بِهِ ثَمَنًا قَلِيلًا ۙ
أُولَٰئِكَ مَا يَأْكُلُونَ فِي بُطُونِهِمْ إِلَّا
النَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ اللَّهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَ
لَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٥﴾

175. Dájúdájú àwọn tó ń gbé ohun tí Allah ti sọ̀kalẹ̀ pamọ́ nínú Ìwé náà, tí wọ́n sì fi ń ṣe pàṣípààrọ̀ pẹ̀lú owó pọ́ọ́kú, wọn kò jẹ nǹkan kan sínú ikùn wọn bí kò ṣe iná. Allah kò sì ní bá wọn sọ̀rọ̀ lọ́jọ́ àjíǹde, bẹ́ẹ̀ sì ni kò ní fọ̀ wọ́n mọ́, ìyà ẹlẹ́ta eléro sì ń bẹ fún wọn.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الضَّلَالَةَ

176. Àwọn wọnnì ni wọ́n ti fi

بِالْهُدٰى وَالْعَذَابَ بِالْمَغْفِرَةِ ۚ فَمَآ
اَصْبَرَهُمْ عَلَى النَّارِ ﴿١٧٦﴾

ìtọ́sọ́nà ṣe pàṣípààrọ̀ pẹ̀lú ìṣìnà àti ìdáríjì pẹ̀lú ìyà. Báwo ni ìfaradà wọ́n yóò ṣe tó nínú iná!

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ نَزَّلَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ ۗ وَ
اِنَّ الَّذِيْنَ اخْتَلَفُوْا فِى الْكِتٰبِ لَفِيْ
شِقَاقٍۭ بَعِيْدٍ ﴿١٧٧﴾ ع

177. Èyíinì jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé dájúdájú Allah ti sọ Ìwé náà kalẹ̀ pẹ̀lú òtítọ́; àti pè dájúdájú, àwọn tí wọ́n ń ṣe ìyapa ẹnu nípa Ìwé náà ti jìnà nínú ìkórira.

ÌDÁ 22

لَيْسَ الْبِرَّ اَنْ تُوَلُّوْا وُجُوْهَكُمْ قِبَلَ
الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَلٰكِنَّ الْبِرَّ مَنْ
اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَ الْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَ الْمَلٰٓئِكَةِ
وَالْكِتٰبِ وَالنَّبِيّٖنَ ۚ وَاٰتَى الْمَالَ عَلٰى حُبِّهٖ
ذَوِى الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنَ وَابْنَ
السَّبِيْلِ ۙ وَالسَّآئِلِيْنَ وَفِى الرِّقَابِ ۚ
وَ اَقَامَ الصَّلٰوةَ وَاٰتَى الزَّكٰوةَ ۚ وَ
الْمُوْفُوْنَ بِعَهْدِهِمْ اِذَا عٰهَدُوْا ۚ وَ
الصّٰبِرِيْنَ فِى الْبَاْسَآءِ وَ الضَّرَّآءِ وَ
حِيْنَ الْبَاْسِ ۗ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا ۗ
وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُتَّقُوْنَ ﴿١٧٨﴾

178. Kò sí òdodo nínú pé ẹ ń dojúkọ ìlà-oòrùn tàbí ìwọ̀-oòrùn, ẹni tí ó jẹ́ olódodo (tòótọ́) ni ẹni tí ó gba Allah gbọ́ àti àwọn Màláíkà àti ìwé náà, àti àwọn Ànọ́bì, tí ó sì tún ń ná ohun ìní rẹ̀ nítorí ìfẹ́ Rẹ̀ (Allah), fún àwọn ìbátan, àwọn ọmọ òrukàn, àwọn aláìní, àwọn arìnrìn-àjò, àwọn atọrọjẹ, àti fún ìràpadà àwọn tó ń bẹ ní ìgbèkùn; àti ẹni tó ń gbé ìrun dúró, tí ó sì ń yan Saka; àti àwọn tó bá ń mú ìlérí wọn ṣẹ nígbà tí wọ́n bá ṣe é, àti àwọn tó n ṣe sùúrú nínú àìní àti àjálù, àti (àwọn tó dúró ṣinṣin) nígbà ogun. Àwọn wọ̀nyí ni wọ́n jẹ́ olódodo, àwọn wọ̀nyí sì ni olùpayà Ọlọ́run.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُتِبَ عَلَيْكُمُ
الْقِصَاصُ فِى الْقَتْلٰى ۗ اَلْحُرُّ بِالْحُرِّ وَ
الْعَبْدُ بِالْعَبْدِ وَ الْاُنْثٰى بِالْاُنْثٰى ۗ
فَمَنْ عُفِيَ لَهٗ مِنْ اَخِيْهِ شَيْءٌ فَاتِّبَاعٌۢ
بِالْمَعْرُوْفِ وَاَدَآءٌ اِلَيْهِ بِاِحْسَانٍ ۗ
ذٰلِكَ تَخْفِيْفٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَرَحْمَةٌ ۗ

179. Ẹ̀yin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo, A pàṣẹ ìgbẹ̀san (tí ó ṣe déédéé) nípa ìpànìyàn fún yín: olómìnira dípò olómìnira, ẹrú dípò ẹrú, obìnrin dípò obìnrin. Ṣùgbọ́n ẹni tí a bá ṣe àmójúkúrò nǹkan kan fún láti ọ̀dọ̀ arákùnrin rẹ̀ (ẹni tí a pa), nígbá náà

فَمَنِ اعْتَدٰى بَعْدَ ذٰلِكَ فَلَهٗ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ١٧٩

ìgbìyànjú (nípa rírí owó ẹ̀jẹ̀ náà gbà) gbọ́dọ̀ jẹ́ pẹ̀lú ẹ̀tọ́ àti pè (apànìyàn) náà gbọ́dọ̀ san owó ẹ̀jẹ̀ náà fún un lọ́nà tí ó rẹwà. Èyí jẹ́ ìgbèfúyẹ́ àti àánú láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín. Ẹnikẹ́ni tó bá wá kọjá ẹnu ààlà lẹ́hìn náà, ìyà ẹlẹ́ta eléro ń bẹ fún un.

وَلَكُمْ فِى الْقِصَاصِ حَيٰوةٌ يّٰاُولِى الْاَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ١٨٠

180. Àti pé ìṣẹ̀mí ń bẹ fún yín nínú òfin ìgbẹ̀san, ẹ̀yin tí ẹ ní àgbóyé, kí ẹ baà lè ní ààbò.

كُتِبَ عَلَيْكُمْ اِذَا حَضَرَ اَحَدَكُمُ الْمَوْتُ اِنْ تَرَكَ خَيْرًا ۖ ۚ الْوَصِيَّةُ لِلْوَالِدَيْنِ وَالْاَقْرَبِيْنَ بِالْمَعْرُوْفِ ۚ حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِيْنَ ١٨١

181. A pa á láṣẹ fún yín, nígbà ti ikú bá dé bá ẹnikẹ́ni nínú yín tí ó sì fi ohun ọrọ̀ sílẹ̀, (pé kí ó ṣe ètò) ìpíngún sílẹ̀ fún àwọn òbí àti àwọn ìbátan lọ́nà tó dára, èyí jẹ́ dandan fún àwọn olùpáyà Ọlọ́run.

فَمَنْۢ بَدَّلَهٗ بَعْدَ مَا سَمِعَهٗ فَاِنَّمَآ اِثْمُهٗ عَلَى الَّذِيْنَ يُبَدِّلُوْنَهٗ ۗ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ١٨٢

182. Ẹnikẹ́ni tí ó bá sì yí i padà lẹ́hìn tí ó ti gbọ́ ọ (sétí), nígbà náà, ẹ̀ṣẹ̀ rẹ̀ ń bẹ l'ọ́rùn àwọn tó bá yí i padà. Dájúdájú Allah ni Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

فَمَنْ خَافَ مِنْ مُّوْصٍ جَنَفًا اَوْ اِثْمًا فَاَصْلَحَ بَيْنَهُمْ فَلَآ اِثْمَ عَلَيْهِ ۗ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ١٨٣

183. Ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá ń bẹ̀rù ìwà ojúṣàájú tàbí àṣìṣe láti ọwọ́ olùpíngún kan, tí ó sì ṣe àtúnṣe láàrin wọn (àwọn tí ọ̀rọ̀ kàn), kò ní jẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ fún un. Dájúdájú Allah jẹ Aláforíjì Aláàánú.

ÌDÁ 23

يٰاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُتِبَ عَلَيْكُمُ الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ١٨٤

184. Ẹ̀yin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo! A ṣe ààwẹ̀ ní ọ̀ranyàn fún yín gẹ́gẹ́ bí a ti ṣe é ní ọ̀ranyàn fún àwọn tí wọ́n ṣiwájú yín kí ẹ baà lè jẹ́ olùpáyà Ọlọ́run.

185. Ààwẹ̀ náà wà fún àwọn ọjọ́ tó lóǹkà, ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá ń ṣàìsàn nínú yín tàbí ó ń rin ìrìn-àjò, (yóò gba) iye ààwẹ̀ (tí ó dín) náà nínú àwọn ọjọ́ mìíràn; àti fún àwọn tí (gbígba ààwẹ̀) bá jẹ́ ìnira fún, ìtanràn wọn ni fífi oúnjẹ bọ́ aláìní. Ẹnikẹ́ni tó bá sì ṣoore àtọkànwá, ohun ló dára jù fún un. Kí ẹ gba ààwẹ̀ ló dára jù fún yin, tó bá ṣe pé ẹ mọ̀ ni.

أَيَّامًا مَّعْدُودَاتٍ ۚ فَمَن كَانَ مِنكُم
مَّرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ أَيَّامٍ أُخَرَ ۚ
وَعَلَى الَّذِينَ يُطِيقُونَهُ فِدْيَةٌ طَعَامُ
مِسْكِينٍ ۖ فَمَن تَطَوَّعَ خَيْرًا فَهُوَ خَيْرٌ
لَّهُ ۚ وَأَن تَصُومُوا خَيْرٌ لَّكُمْ ۖ إِن كُنتُمْ
تَعْلَمُونَ ﴿١٨٥﴾

186. Oṣù Ramadan ni èyí tí a sọ Al-Kur'ani kalẹ̀ nínú rẹ̀, tí ó jẹ́ ìtọ́sọ́nà fún àwọn ènìyàn àti èyí tí ó fara hàn jùlọ nínú ìtọ́sọ́nà, àti òòyà (láàrin òdodo àti irọ́). Nítorí náà ẹnikẹ́ni tí oṣù náà bá ṣojú rẹ̀ nínú yín, kí ó gba ààwẹ̀. ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá ń ṣàìsàn nínú yín tàbí ó ń rin ìrìn-àjò, (yóò gba) iye ààwẹ̀ (tí ó dín) náà nínú àwọn ọjọ́ mìíràn. Allah ń fẹ́ ìrọ̀rùn fún yín, kò sì fẹ́ ìnira fún yín, àti pè kí ẹ baà lè ka àkàpé òǹkà náà, kí ẹ sì lè máa gbé títóbi fún Allah, lórí pé Ó fi yín mọ̀nà, kí ẹ sì baà lè máa sọpẹ́.

شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِي أُنزِلَ فِيهِ الْقُرْآنُ
هُدًى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنَاتٍ مِّنَ الْهُدَىٰ وَ
الْفُرْقَانِ ۚ فَمَن شَهِدَ مِنكُمُ الشَّهْرَ
فَلْيَصُمْهُ ۖ وَمَن كَانَ مَرِيضًا أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ
فَعِدَّةٌ مِّنْ أَيَّامٍ أُخَرَ ۗ يُرِيدُ اللَّهُ بِكُمُ
الْيُسْرَ وَلَا يُرِيدُ بِكُمُ الْعُسْرَ وَ
لِتُكْمِلُوا الْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُوا اللَّهَ عَلَىٰ
مَا هَدَاكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٨٦﴾

187. Bí àwọn ẹrúsìn Mi bá sì ń bi ọ́ léèrè nípa Mi, (wi pe) dájúdájú Mo wà nítòsí, Mo ń dáhùn ìpè olùpèpè nígbà tí ó bá ń pè Mí. Nítorí náà kí wọ́n jẹ́ ìpè Mi kí wọ́n sì gbà Mí gbọ́, kí wọ́n baà lè tọ ọ̀nà tí ó tọ́.

وَإِذَا سَأَلَكَ عِبَادِي عَنِّي فَإِنِّي
قَرِيبٌ ۖ أُجِيبُ دَعْوَةَ الدَّاعِ إِذَا
دَعَانِ ۖ فَلْيَسْتَجِيبُوا لِي وَلْيُؤْمِنُوا بِي
لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُونَ ﴿١٨٧﴾

188. A ti ṣe é lẹ́tọ̀ọ́ fún yín kí ẹ

أُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ الصِّيَامِ الرَّفَثُ إِلَىٰ

máa wọlé tọ àwọn aya yín nínú òru ààwẹ̀. Wọ́n jẹ́ aṣọ fún yín, ẹ̀yin náà sì jẹ́ aṣọ fún wọn. Allah ti mọ̀ pé ẹ̀yin ti ń ṣe àìtọ́ sí ẹ̀mí ara yín, nítorí náà Ó ṣíjú àánú wò yín, Ó sì tún ṣe àmójúkúrò fún yín. Nítorí náà láti àsìkò yìí lọ ẹ máa súnmọ́ wọn kí ẹ sì máa wá ohun tí Allah ti pinnu fún yín. Kí ẹ máa jẹ kí ẹ sì máa mu títí tí òwú funfun yóò fi fara hàn gedegbe sí yín yàtọ̀ sí òwú dúdú ní àfẹ̀rẹ̀mọ́jú. Lẹ́hìn náà kí ẹ ṣe gba aawẹ náà pé títí di alẹ́. Ẹ má sì ṣe súnmọ́ wọn nígbà tí ẹ bá ń wà nínú Mọ́sálàṣí fún ìfarajìn. Àwọn wọ̀nyí ni ẹnu ààlà tí Allah fi lélẹ̀, ẹ má ṣe súnmọ́ ọn. Báyìí ni Allah máa ń ṣe àfihàn àwọn àmi Rẹ̀ fún àwọn ènìyàn kí wọ́n baà lè páyà Ọlọ́run.

نِسَآئِكُمْ ۚ هُنَّ لِبَاسٌ لَّكُمْ وَأَنْتُمْ
لِبَاسٌ لَّهُنَّ ۗ عَلِمَ اللّٰهُ أَنَّكُمْ كُنْتُمْ
تَخْتَانُوْنَ أَنْفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا
عَنْكُمْ ۚ فَالْـٰٔنَ بَاشِرُوْهُنَّ وَابْتَغُوْا مَا
كَتَبَ اللّٰهُ لَكُمْ ۚ وَكُلُوْا وَاشْرَبُوْا
حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَكُمُ الْخَيْطُ الْأَبْيَضُ مِنَ
الْخَيْطِ الْأَسْوَدِ مِنَ الْفَجْرِ ۖ ثُمَّ أَتِمُّوا
الصِّيَامَ إِلَى الَّيْلِ ۚ وَلَا تُبَاشِرُوْهُنَّ وَ
أَنْتُمْ عَاكِفُوْنَ ۙ فِي الْمَسٰجِدِ ۗ تِلْكَ
حُدُوْدُ اللّٰهِ فَلَا تَقْرَبُوْهَا ۗ كَذٰلِكَ
يُبَيِّنُ اللّٰهُ أٰيٰتِهٖ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ
يَتَّقُوْنَ ﴿١٨٨﴾

189. Ẹ kò gbọdọ̀ máa jẹ ohun ìní yín mọ́lẹ̀ láàrin ara yín lọ́nà èrú, kí ẹ má sì ṣe fi fún àwọn aláṣẹ (gẹ́gẹ́ bí owó ẹ̀yìn) nítorí kí ẹ lè mọ̀n-ọ́n-mọ̀ jẹ apá kan nínú ohun ìní àwọn ènìyàn lọ́nà ẹ̀ṣẹ̀ nígbà tí ẹ̀yín mọ̀.

وَلَا تَأْكُلُوْٓا أَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِالْبَاطِلِ
وَتُدْلُوْا بِهَآ إِلَى الْحُكَّامِ لِتَأْكُلُوْا فَرِيْقًا
مِّنْ أَمْوَالِ النَّاسِ بِالْإِثْمِ وَأَنْتُمْ
ع تَعْلَمُوْنَ ﴿١٨٩﴾

ÌDÁ 24

190. Wọ́n (máa) ń bi ọ́ léèrè nípa àwọn ìlétéṣù, sọ pé wọ́n jẹ́ ọ̀nà tí a fi ń ṣe òdiwọ́n àkókò fún àwọn ènìyàn àti fún Hajj. Kì í ṣe ìwà rere pé kí ẹ gba ẹ̀hìnkùlé wọlé, ṣùgbọ́n ẹni rere ni ẹni tí ó páyà

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْأَهِلَّةِ ۗ قُلْ هِيَ
مَوَاقِيْتُ لِلنَّاسِ وَالْحَجِّ ۗ وَلَيْسَ الْبِرُّ
بِأَنْ تَأْتُوا الْبُيُوْتَ مِنْ ظُهُوْرِهَا وَ
لٰكِنَّ الْبِرَّ مَنِ اتَّقٰى ۚ وَأْتُوا الْبُيُوْتَ
مِنْ أَبْوَابِهَا ۖ وَاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ

تُفْلِحُونَ ﴿١٩٠﴾

Allah. Kí ẹ sì máa gba ojú-ilé wọlé, kí ẹ sì páyà Allah kí ẹ baà lé ṣoríire.

وَ قَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ الَّذِينَ
يُقَاتِلُونَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ
لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿١٩١﴾

191. Kí ẹ sì máa jà lójú ọ̀nà Allah tako àwọn tí ó gbé ìjà kò yín, ẹ má sì ṣe kọjá ẹnu ààlà. Dájúdájú Allah kò fẹ́ràn àwọn olùrékọjá ẹnu ààlà.

وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ وَ
أَخْرِجُوهُمْ مِّنْ حَيْثُ أَخْرَجُوكُمْ وَ
الْفِتْنَةُ أَشَدُّ مِنَ الْقَتْلِ ۚ وَ لَا
تُقَاتِلُوهُمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ
حَتَّىٰ يُقَاتِلُوكُمْ فِيهِ ۚ فَإِنْ قَاتَلُوكُمْ
فَاقْتُلُوهُمْ ۗ كَذَٰلِكَ جَزَاءُ
الْكَافِرِينَ ﴿١٩٢﴾

192. Kí ẹ sì pa wọ́n níbikíbi tí ẹ bá ti bá wọn pàdé, kí ẹ sì lé wọn jáde níbikíbi tí wọ́n ti lé yín jáde; nítorí pé ìdaniláàmú burú ju ìpàniyàn lọ. Kí ẹ má sì ṣe bá wọn jà (nínú àti) lẹ́bàá Mọ́ṣáláṣí mímọ́ náà, títí tí wọn ó fi bá yín jà níbẹ̀. Tí wọ́n bá bá yín jà, nígbà náà ẹ bá wọn jà: irú èyí ni ẹ̀san fún àwọn aláìgbàgbọ́.

فَإِنِ انْتَهَوْا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٩٣﴾

193. Ṣùgbọ́n tí wọ́n bá dẹ́kun, nígbà náà, dájúdájú Allah jẹ́ Olùdáríjini, Aláàánú jùlọ.

وَ قَاتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَّ
يَكُونَ الدِّينُ لِلَّهِ ۖ فَإِنِ انْتَهَوْا فَلَا
عُدْوَانَ إِلَّا عَلَى الظَّالِمِينَ ﴿١٩٤﴾

194. Kí ẹ sì bá wọn jà títí tí ìdaniláàmú kì yóò fi sí mọ́, ti (ààyè yóò fi wà fún) ẹ̀sìn nítorí ti Allah. Ṣùgbọ́n tí wọ́n bá sì dẹ́kun ìjà nígbà náà ẹ rántí pé ìṣe ọ̀tá kò gbọ́dọ̀ sí mọ́ bíkòṣe ní àtakò sí àwọn alábòsí.

اَلشَّهْرُ الْحَرَامُ بِالشَّهْرِ الْحَرَامِ وَ
الْحُرُمٰتُ قِصَاصٌ ۚ فَمَنِ اعْتَدٰى
عَلَيْكُمْ فَاعْتَدُوْا عَلَيْهِ بِمِثْلِ مَا
اعْتَدٰى عَلَيْكُمْ ۖ وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا

195. Ìgbẹ̀san (ìtàpá sí òfin) Oṣù Mímọ́ (kan gbọ́dọ̀ wáyé nínú) Oṣù Mímọ́ náà ni; gbogbo ohun mímọ́ ló sì ní (òfin) ìgbẹ̀san. Nítorí náà ẹnikẹ́ni tó bá kọjá ẹnu ààlà sí yín, ẹ jẹ́ é níyà ìrékọjá ẹnu ààlà rẹ̀ ní

اَنَّ اللّٰهَ مَعَ الْمُتَّقِيْنَ ﴿١٩٥﴾

ìwọ̀n bí ìkọjà ẹnu ààlà rẹ̀ sí yín ṣe tó. Kí ẹ sì páyà Allah, kí ẹ sì mọ̀ pé dájúdájú Allah ń bẹ pẹ̀lú àwọn tí wọ́n ń páyà Rẹ̀.

وَاَنْفِقُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَلَا تُلْقُوْا
بِاَيْدِيْكُمْ اِلَى التَّهْلُكَةِ ۛ وَاَحْسِنُوْا ۛ
اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٩٦﴾

196. Kí ẹ sì máa ná ohun ìní yín sí ojú ọ̀nà Allah, ẹ má sì ṣe fi ọwọ́ ara yín sọ ara yín sínú ìparun, kí ẹ sì máa ṣe rere; dájúdájú Allah fẹ́ràn olùṣerere.

وَاَتِمُّوا الْحَجَّ وَالْعُمْرَةَ لِلّٰهِ ۗ فَاِنْ
اُحْصِرْتُمْ فَمَا اسْتَيْسَرَ مِنَ الْهَدْيِ ۚ وَلَا
تَحْلِقُوْا رُءُوْسَكُمْ حَتّٰى يَبْلُغَ الْهَدْيُ
مَحِلَّهٗ ۗ فَمَنْ كَانَ مِنْكُمْ مَّرِيْضًا اَوْ
بِهٖٓ اَذًى مِّنْ رَّاْسِهٖ فَفِدْيَةٌ مِّنْ
صِيَامٍ اَوْ صَدَقَةٍ اَوْ نُسُكٍ ۚ فَاِذَآ
اَمِنْتُمْ ۗ فَمَنْ تَمَتَّعَ بِالْعُمْرَةِ اِلَى
الْحَجِّ فَمَا اسْتَيْسَرَ مِنَ الْهَدْيِ ۚ
فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ ثَلٰثَةِ اَيَّامٍ فِي
الْحَجِّ وَسَبْعَةٍ اِذَا رَجَعْتُمْ ۗ تِلْكَ
عَشَرَةٌ كَامِلَةٌ ۗ ذٰلِكَ لِمَنْ لَّمْ يَكُنْ
اَهْلُهٗ حَاضِرِي الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۗ وَ
اتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ
ع الْعِقَابِ ﴿١٩٧﴾

197. Kí ẹ sì ṣe Hajj àti Umra láṣepé nítorí Allah; ṣùgbọ́n tí ọ̀nà bá dí mọ́ yín, nígbà náà ẹ ṣe èyí tí ó rọrùn nínú ìtọrẹ. Kí ẹ má sì ṣe fá orí yín títí ọrẹ náà yóò fi dé ibi tí ó ń lọ. Ẹnikẹ́ni nínú yín tó bá sì ṣàìsàn, tàbí tí ìnira wà ní orí rẹ̀, kí ó ṣe ìtanràn nípa gbígba ààwẹ̀ tàbí ìtọrẹ àánú tàbí ìjùsílẹ̀. Ṣùgbọ́n nígbà tí ọkàn yín bá balẹ̀, ẹnikẹ́ni tó bá pa Umura pọ̀ mọ́ Hajj, kí ó ṣe èyí tí ó rọrùn nínú ìjùsílẹ̀ (ẹran). Ṣùgbọ́n ẹni tí kò bá rí nǹkan (tí yóò fi ṣe ìtọrẹ) níláti gba ààwẹ̀ mẹ́ta lásìkò ìrìn-àjò mímọ́ náà àti méje nígbà tí ó bá padà délé. Àwọn ààwẹ̀ yìí jẹ́ mẹ́wàá lápapọ̀. Èyí wà fún ẹni tí kò sí ẹbí rẹ̀ nítòsí Mọ́ṣálásí mímọ́ náà. Kí ẹ sì páyà Allah, kí ẹ mọ̀ pé dájúdájú Allah le koko láti jẹni níyà.

ÌDÁ 25

اَلْحَجُّ اَشْهُرٌ مَّعْلُوْمٰتٌ ۚ فَمَنْ فَرَضَ
فِيْهِنَّ الْحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوْقَ ۙ وَلَا
جِدَالَ فِي الْحَجِّ ۗ وَمَا تَفْعَلُوْا مِنْ
خَيْرٍ يَّعْلَمْهُ اللّٰهُ ۗ وَتَزَوَّدُوْا فَاِنَّ

198. Àmọ̀dájú ni àwọn oṣù Hajj. Nítorí náà ẹnikẹ́ni tó bá ti pinnu láti rin ìrìn-àjò mímọ́ náà, (gbọdọ̀ mọ̀ wí pé) kò gbọdọ̀ sí ọ̀rọ̀

ìsọkúsọ, àserébété tàbí èdè-àìyédè lásìkò ìrìn-àjò mímọ́ náà. Ohunkóhun tí ẹ bá ṣe ní rere, Allah mọ̀ ọ́n. Kí ẹ sì pèsè tí ó tọ́ (fún ìrìn-àjò náà) dájúdájú ìpèsè tí ó dára jùlọ ni ìpayà Allah. Kí ẹ sì páyà Èmi (nìkan), ẹ̀yin tí ẹ ní àgbọ́yé.

خَيْرَ الزَّادِ التَّقْوٰى وَاتَّقُونِ يَا أُولِي
الْأَلْبَابِ ١٩٨

199. Kò sí ìbáwí fún yín láti máa wá ojú rere láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín. Ṣùgbọ́n tí ẹ bá ń daríbọ̀ láti Arafaat, kí ẹ máa rántí Allah ní Mash’aril-Haraam, kí ẹ sì máa rántí Rẹ̀ gẹ́gẹ́ bí Ó ti ṣe tọ́ yín sọ́ nà, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé ṣíwájú eléyìí ni ẹ ti wà nínú àwọn tí wọ́n ṣìnà.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَبْتَغُوا فَضْلًا مِنْ
رَبِّكُمْ فَإِذَا أَفَضْتُمْ مِنْ عَرَفَاتٍ
فَاذْكُرُوا اللَّهَ عِنْدَ الْمَشْعَرِ الْحَرَامِ
وَاذْكُرُوهُ كَمَا هَدَاكُمْ وَإِنْ
كُنْتُمْ مِنْ قَبْلِهِ لَمِنَ الضَّالِّينَ ١٩٩

200. Lẹ́hìn náà, ẹ máa tú jáde láti ibi tí àwọn ènìyàn ti ń tú jáde kí ẹ sì máa wá àforíjìn Allah, dájúdájú Allah jẹ́ Olùforíjini, Aláàánú jùlọ.

ثُمَّ أَفِيضُوا مِنْ حَيْثُ أَفَاضَ النَّاسُ
وَاسْتَغْفِرُوا اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ
رَحِيمٌ ٢٠٠

201. Nígbà tí ẹ̀yín bá ti ṣe iṣẹ́ ìjọsìn tí a yàn fún yín tán, ẹ máa rántí Allah gẹ́gẹ́ bí ẹ ti máa ń rántí àwọn bàbá yín, tàbí ìrántí tó lágbára jù bẹ́ẹ̀ lọ. Ó sì ń bẹ nínú àwọn ènìyàn tó máa ń sọ pé: ‘Olúwa wa fún wa ní (rere) ti ayé yìí; kò ní sí ìpín (kan) fún irú ẹni bẹ́ẹ̀ lọ́run.

فَإِذَا قَضَيْتُمْ مَنَاسِكَكُمْ فَاذْكُرُوا
اللَّهَ كَذِكْرِكُمْ آبَاءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ
ذِكْرًا فَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَقُولُ رَبَّنَا
آتِنَا فِي الدُّنْيَا وَمَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ
مِنْ خَلَاقٍ ٢٠١

202. Ó sì ń bẹ nínú wọn tí ó ń sọ pé: ‘Olúwa wa fún wa ní rere ní ayé yìí, àti rere ní ayé tí ó ń bọ̀, kí Ó si gbà wá là nínú ìyà iná’.

وَمِنْهُمْ مَنْ يَقُولُ رَبَّنَا آتِنَا فِي
الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الْآخِرَةِ حَسَنَةً
وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ٢٠٢ النصف

203. ìpín (rere) ń bẹ fún àwọn wọ̀nyí nítorí ohun tí wọ́n ṣe nísẹ́.

أُولَٰئِكَ لَهُمْ نَصِيبٌ مِمَّا كَسَبُوا وَاللَّهُ

سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠٣﴾

Allah sì yára nínú ìṣirò iṣẹ́.

وَاذْكُرُوا اللَّهَ فِي أَيَّامٍ مَعْدُودَاتٍ ۚ
فَمَنْ تَعَجَّلَ فِي يَوْمَيْنِ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ
وَمَنْ تَأَخَّرَ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ لِمَنِ اتَّقَىٰ ۗ
وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّكُمْ إِلَيْهِ
تُحْشَرُونَ ﴿٢٠٤﴾

204. Kí ẹ sì máa rántí Allah nínú àwọn ọjọ́ tí ó ní òǹkà tí a ti yàn; ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tí ó bà kánjú (láti kúrò) láàrin ọjọ́ méjì kì yóò sì ẹ̀ṣẹ̀ fún un, ẹni tí ó bá sì tẹsẹ̀ dúró kì yóò jẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ fún un. Èyí ń bẹ fún ẹni tó bá páyà (Allah), kí ẹ sì páyà Allah, kí ẹ sì mọ̀ pé dájúdájú a ó ko yín jọ sí ọ̀dọ Rẹ̀.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُعْجِبُكَ قَوْلُهُ فِي
الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَيُشْهِدُ اللَّهَ عَلَىٰ مَا
فِي قَلْبِهِ وَهُوَ أَلَدُّ الْخِصَامِ ﴿٢٠٥﴾

205. Ó wà nínú àwọn ènìyàn tí ọ̀rọ̀ rẹ̀ nípa ìgbésí ayé yìí yóò tẹ́ ọ lọ́rùn, tí yóò sì máa pe Allah jẹ́rìí nípa ohun tí ń bẹ lọ́kan rẹ̀, síbẹ̀síbẹ̀ òún sì jẹ́ alájàágbilà jùlọ.

وَإِذَا تَوَلَّىٰ سَعَىٰ فِي الْأَرْضِ لِيُفْسِدَ
فِيهَا وَيُهْلِكَ الْحَرْثَ وَالنَّسْلَ ۗ وَاللَّهُ
لَا يُحِبُّ الْفَسَادَ ﴿٢٠٦﴾

206. Bí ó bá sì ń bẹ nípò aláṣẹ, yóò máa sáré kiri lórí ilẹ̀ láti dá rúgúdù sílẹ̀ níbẹ̀, òun yóò sì máa pa àwọn ohun ọ̀gbìn àti ìran ẹ̀dá ènìyàn run; Allah kò sí fẹ́ràn ìdárúgúdù sílẹ̀.

وَإِذَا قِيلَ لَهُ اتَّقِ اللَّهَ أَخَذَتْهُ
الْعِزَّةُ بِالْإِثْمِ ۚ فَحَسْبُهُ جَهَنَّمُ ۚ وَ
لَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿٢٠٧﴾

207. Bí wọ́n bá sọ fún un pé, ‘páyá Allah’, ìgbéraga yóò gbá a mú láti dá ẹ̀ṣẹ̀ sí i. Nítorí náà ìyà iná ti tó fún un (lẹ́san), dájúdájú ibùsinmi búburú ni.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَشْرِي نَفْسَهُ
ابْتِغَاءَ مَرْضَاتِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ رَءُوفٌ
بِالْعِبَادِ ﴿٢٠٨﴾

208. Ó sì ń bẹ nínú àwọn ènìyàn, ẹni tí ó ta ẹ̀mí ara rẹ̀ láti wá ìyọ́nú Allah; Allah sì jẹ́ Ẹlẹ́yinjú àánú fún àwọn ẹrúsin Rẹ̀.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا ادْخُلُوا فِي
السِّلْمِ كَافَّةً وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ

209. Ẹ̀yin tí ẹ gbàgbọ́ (lódodo) ẹ ju ara yín sílẹ̀ pátápátá,

kí ẹ má sì ṣe tẹ̀lé ipasẹ̀ èṣù, dájúdájú ọ̀tà tí ó fojú hàn gbaṅgba ló jẹ́ fún yín.

الشَّيْطٰنِ ۚ اِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ﴿٢٠٩﴾

210. Ṣùgbọ́n tí ẹ̀yín bá yẹsẹ̀ lẹ́hìn tí àwọn àmì tó fojú hàn ti dé wá bá yín, nígbà náà kí ẹ mọ̀ pé dájúdájú Allah ni Alágbára, Ọlọgbọ́n.

فَاِنْ زَلَلْتُمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْكُمُ الْبَيِّنٰتُ
فَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٢١٠﴾

211. Ǹjẹ́ wọ́n a ń retí nǹkan kan ju wí pé kí Allah dé wá bá wọn nínú ìbolẹ̀ kùrukùru pẹ̀lú àwọn Màláíkà; kí a sì pinnu àlámọ̀rí náà. Ọ̀dọ̀ Allah ni gbogbo nǹkan yóò padà sí.

هَلْ يَنْظُرُوْنَ اِلَّآ اَنْ يَّاْتِيَهُمُ اللّٰهُ فِيْ
ظُلَلٍ مِّنَ الْغَمَامِ وَالْمَلٰٓئِكَةُ وَقُضِيَ
الْاَمْرُ ۚ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ﴿٢١١﴾

ÌDÁ 26

212. Bèèrè lọ́wọ́ àwọn ọmọ Isirẹli, mélòó mélòó ni àwọn àmì tí ó dájú tí a ti fún wọn? Ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tí ó bá yí oore Allah padà lẹ́hìn ìgbà tí ó ti dé wá bá a, nígbà náà dájúdájú Allah le koko nípa ìfiyàjẹni.

سَلْ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ كَمْ اٰتَيْنٰهُمْ مِّنْ
اٰيَةٍۭ بَيِّنَةٍ ۗ وَمَنْ يُّبَدِّلْ نِعْمَةَ اللّٰهِ
مِنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُ فَاِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ
الْعِقَابِ ﴿٢١٢﴾

213. A ti ṣe ìgbésí ayé yìí ní ọ̀ṣọ́ fún àwọn aláìgbàgbọ́; wọ́n sì ń fi àwọn olùgbàgbọ́ ṣe yẹ̀yẹ́, ṣùgbọ́n àwọn tí wọ́n bẹ̀rù Allah yóò ga jù wọ́n lọ ní ọjọ̀ Àjíǹde; Allah a sì máa pèsè fún ẹni tí ó bá wù Ú láìní òdiwọ̀n.

زُيِّنَ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا وَ
يَسْخَرُوْنَ مِنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۘ وَ
الَّذِيْنَ اتَّقَوْا فَوْقَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۗ
وَاللّٰهُ يَرْزُقُ مَنْ يَّشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢١٣﴾

214. Gbogbo ènìyàn jẹ́ ìran kan ṣoṣo, Allah sì gbé àwọn òjíṣẹ́ dìde (gẹ́gẹ́ bí) olùfúnniníròóòdùnú àti olukìlọ̀. Àti pé Òún sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún wọn pẹ̀lú òdodo kí Òun

كَانَ النَّاسُ اُمَّةً وَّاحِدَةً ۗ فَبَعَثَ
اللّٰهُ النَّبِيّٖنَ مُبَشِّرِيْنَ وَمُنْذِرِيْنَ ۖ وَ
اَنْزَلَ مَعَهُمُ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ لِيَحْكُمَ
بَيْنَ النَّاسِ فِيْمَا اخْتَلَفُوْا فِيْهِ ۗ وَمَا

baà lè ṣe ìdájọ́ láàrin àwọn ènìyàn lórí ohun tí wọ́n ṣe ìyapa ẹnu lé lórí. Ẹnikẹ́ni kò ṣe ìyapa ẹnu lórí rẹ̀ àyàfi àwọn tí a ti fi fún, lẹ́hìn tí àwọn àmì tí ó dájú ti dé wá bá wọn ní ti ìlara láàrin ara wọn. Nítorí náà Allah ti tọ́ àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ sọ́nà nípa ohun tí wọ́n (àwọn aláìgbàgbọ́) ń ṣe ìyapa ẹnu lé lórí ní ti òdodo pẹ̀lú àṣẹ Rẹ̀. Àti pé Allah a máa tọ́ ẹni tí ó bá wù Ú sí ọ̀nà tí ó tọ́.

اخْتَلَفَ فِيهِ إِلَّا الَّذِينَ أُوتُوهُ مِنْ بَعْدِ
مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۖ
فَهَدَى اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا لِمَا اخْتَلَفُوا
فِيهِ مِنَ الْحَقِّ بِإِذْنِهِ ۗ وَاللَّهُ يَهْدِي
مَنْ يَشَاءُ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٢١٤﴾

215. Ẹ̀yín ha ní èrò pé ẹ ó wọ Ọ̀run rere nígbà tí irúfẹ́ ohun tó dé bá àwọn tó ṣiwájú yín kò tì dé wá bá yín? Òṣì àti àjálù kàn wọ́n, a sì gbò wọ́n jìgìjìgì títí tí Òjíṣẹ́ náà àti àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ pẹ̀lu rẹ̀ fi sọ pé: 'Nígbà wo ni ìrànlọ́wọ́ Allah náà yóò dé?' Ẹ kíyèsi, dájúdájú ìrànlọ́wọ́ Allah súnmọ́ pẹ́kípẹ́kí.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا
يَأْتِكُمْ مَثَلُ الَّذِينَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِكُمْ ۖ
مَسَّتْهُمُ الْبَأْسَاءُ وَالضَّرَّاءُ وَزُلْزِلُوا
حَتَّىٰ يَقُولَ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ
آمَنُوا مَعَهُ مَتَىٰ نَصْرُ اللَّهِ ۗ أَلَا إِنَّ
نَصْرَ اللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٥﴾

216. Wọ́n bi ọ́ léèrè ohun tí ó yẹ ki àwọn máa ná. Sọ wí pé, ohunkóhun tí ẹ́ bá ná nínú nǹkan rere, kí ó jẹ́ ti àwọn òbí méjéèjì àti àwọn ìbátan, àti àwọn ọmọ òrukàn, àti àwọn tálákà, àti àwọn arìnrìn-àjò. Ohunkóhun tí ẹ bá sì ṣe ní rere, dájúdájú Allah ní àmọ̀dájú nípa rẹ̀.

يَسْأَلُونَكَ مَاذَا يُنْفِقُونَ ۖ قُلْ مَا
أَنْفَقْتُمْ مِنْ خَيْرٍ فَلِلْوَالِدَيْنِ وَ
الْأَقْرَبِينَ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ وَابْنِ
السَّبِيلِ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ
بِهِ عَلِيمٌ ﴿٢١٦﴾

217. A ti yan ogun jíjà fún yín bí ó tilẹ̀ jẹ́ wí pé ó jẹ́ ìkórira sí yín. Ṣùgbọ́n ó ṣeéṣe kí ẹ kórira nǹkan kan, tí ò sí jẹ́ pé ohun ni ó dára fún yín, ó sì ṣeéṣe kí ẹ ní ìfẹ́

كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَكُمْ ۖ
وَعَسَىٰ أَنْ تَكْرَهُوا شَيْئًا وَهُوَ خَيْرٌ لَكُمْ ۖ
وَعَسَىٰ أَنْ تُحِبُّوا شَيْئًا وَهُوَ شَرٌّ لَكُمْ ۗ وَ

ع ٢٦ ١٠ اللّٰهُ يَعْلَمُ وَاَنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢١٧﴾

nǹkan kan tí ó sì jẹ́ aburú fún yín. Àti pé Allah ni Ó nímọ̀, ẹ̀yin kò ní ìmọ̀.

ÌDÁ 27

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الشَّهْرِ الْحَرَامِ قِتَالٍ فِيْهِ
قُلْ قِتَالٌ فِيْهِ كَبِيْرٌ ؕ وَ صَدٌّ عَنْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ وَكُفْرٌۢ بِهٖ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ
وَاِخْرَاجُ اَهْلِهٖ مِنْهُ اَكْبَرُ عِنْدَ اللّٰهِ ۚ وَ
الْفِتْنَةُ اَكْبَرُ مِنَ الْقَتْلِ ؕ وَلَا
يَزَالُوْنَ يُقَاتِلُوْنَكُمْ حَتّٰى يَرُدُّوْكُمْ
عَنْ دِيْنِكُمْ اِنِ اسْتَطَاعُوْا ؕ وَمَنْ يَّرْتَدِدْ
مِنْكُمْ عَنْ دِيْنِهٖ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ
فَاُولٰٓئِكَ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ فِى الدُّنْيَا وَ
الْاٰخِرَةِ ۚ وَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ
فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٢١٨﴾

218. Wọ́n bi ọ́ léèrè nípa ogun jíjà nínú oṣù mímọ́ náà. Sọ pé: ‘ìjà jíjà nínú rẹ̀ jẹ́ (ìkọjá ààlà) ńlá, ṣùgbọ́n dídí (àwọn èǹiyàn) lọ́wọ́ lójú ọ̀nà Allah àti ìṣàìmoore sí I, àti dídí (àwọn èǹiyàn) lọ́wọ́ láti dé Mọ́sálásí mímọ́ náà, àti lílé àwọn èǹiyàn rẹ̀ (Mọ́sálásí) jáde kúrò nínú rẹ̀, jẹ́ (ẹ̀ṣẹ̀) tí ó tóbi níwájú Allah; ìdaniláàmú sì burú ju ìpànìyàn lọ.’ Wọn kò ní dẹ́kun láti máa bá yín jà títí tí wọn yóò fi ṣẹ́ri yín kúrò nídiì ẹ̀sìn yín tí ó bá ṣeéṣe fún wọn. Ẹnikẹ́ni nínú yín tó bá ṣẹ́rí padà kúrò nídiì ẹ̀sìn rẹ̀ tí ó sì kú ní aláìgbàgbọ́, irúfẹ́ àwọn wọ̀nyí ni iṣẹ́ wọn yóò di asán ní ayé yìí àti ayé tí ń bọ̀. Àti pé àwọn wọ̀nyí ni èrò iná, inú rẹ̀ ni wọn yóò sì máa gbé.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ الَّذِيْنَ
هَاجَرُوْا وَجٰهَدُوْا فِىْ سَبِيْلِ اللّٰهِ
اُولٰٓئِكَ يَرْجُوْنَ رَحْمَتَ اللّٰهِ ؕ وَاللّٰهُ
غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢١٩﴾

219. Dájúdájú àwọn tó gbàgbọ́ àti àwọn tí wọ́n fi ìlu wọn sílẹ̀, tí wọ́n sì ń ṣapá ní ojú ọ̀nà Allah, àwọn wọ̀nyí ni wọ́n ní ìrètí àánú Allah; Allah sì jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú.

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْخَمْرِ وَ الْمَيْسِرِ ؕ
قُلْ فِيْهِمَآ اِثْمٌ كَبِيْرٌ وَّمَنَافِعُ
لِلنَّاسِ ؗ وَاِثْمُهُمَآ اَكْبَرُ مِنْ نَّفْعِهِمَا ؕ
وَيَسْـَٔلُوْنَكَ مَاذَا يُنْفِقُوْنَ ۬ؕ قُلِ الْعَفْوَ ؕ
كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ

220. Wọ́n ń bi ọ́ léèrè nípa ọtí mímu àti tẹ́tẹ́ títa, sọ wí pé, ‘Ẹ̀ṣẹ̀ tó tóbi ń bẹ nínú méjééjì àti àǹfàní fún àwọn èǹiyàn, ṣùgbọ́n ẹ̀ṣẹ̀ tó wà nínú méjééjì ju àǹfàní tó wà nínú wọn lọ’. Wọ́n tún ń bi ọ́ léèrè pé,

لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٢٠﴾

‘kí ni kí wọ́n máa ná?’ Sọ wí pé, ‘Ohunkóhun tí ẹ bá lè yọ̀nda ni.’ Báyìí ni Allah ń ṣe àlàyé àwọn àmì Rẹ̀ fún yín kí ẹ baà lè máa ronú

فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۗ وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ
الْيَتَامَىٰ ۖ قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ خَيْرٌ ۖ وَإِنْ
تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَانُكُمْ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ
الْمُفْسِدَ مِنَ الْمُصْلِحِ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ
لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢١﴾

221. Nípa ayé yìí àti ayé tí ń bọ̀. Wọ́n sì tún bi ọ́ léèrè nípa àwọn ọmọ òrukàn. Sọ wí pé, ‘Síṣe rere sí wọn ló dára jù. Tí ẹ bá sì ròpọ̀ mọ́ wọn, ọmọ ìya yín ni wọ́n. Allah sì mọ àwọn òbìlẹ̀jẹ́ yàtọ̀ sí àwọn alátùn-únṣe. Ìbá ṣe pé Allah fẹ́ ni, Ì bá ti mú ìnira bá yín. Dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n.

وَلَا تَنكِحُوا الْمُشْرِكَاتِ حَتَّىٰ يُؤْمِنَّ ۚ وَ
لَأَمَةٌ مُّؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِّن مُّشْرِكَةٍ وَلَوْ
أَعْجَبَتْكُمْ ۗ وَلَا تُنكِحُوا الْمُشْرِكِينَ
حَتَّىٰ يُؤْمِنُوا ۚ وَلَعَبْدٌ مُّؤْمِنٌ خَيْرٌ
مِّن مُّشْرِكٍ وَلَوْ أَعْجَبَكُمْ ۗ أُولَٰئِكَ
يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ ۖ وَاللَّهُ يَدْعُو إِلَى
الْجَنَّةِ وَالْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهِ ۖ وَيُبَيِّنُ آيَاتِهِ
ع ٢٧ ١١ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢٢﴾

222. Ẹ má ṣe fẹ́ àwọn ọ̀ṣẹbọ obìnrin níyàwó títí tí wọn yóò fi gbàgbọ́; kódà ẹrúbìnrin tó gbàgbọ́ sàn ju ọ̀ṣẹbọ obìnrin, bó ti wù kó wù yín tó. Ẹ ma si ṣe fi (àwọn obìnrin tí wọ́n gbàgbọ́)fún àwọn ọ̀ṣẹbọ lọ́kìnrin títí tí wọn yóò fi gbàgbọ́; kódà ẹrúkùnrin tó gbàgbọ́ sàn ju ọ̀ṣẹbọ ọkùnrin lọ, bó ti wù kó wù yín tó. Àwọn wọ̀nyí ń pè ìpè lọ sí ibi iná, Allah sì ń pèpè sínú ọgbà ìdẹ̀ra àti àforíjì nípa àṣẹ Rẹ̀. Ó sì ń fi àwọn àmi Rẹ̀ yé àwọn èniyàn kí wọ́n baà lè máa rántí.`

ÌDÁ 28

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ
أَذًى فَاعْتَزِلُوا النِّسَاءَ فِي الْمَحِيضِ ۖ
وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتَّىٰ يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا
تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ
اللَّهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ التَّوَّابِينَ وَ

223. Tí wọ́n bá sì tún bi ọ́ léèrè nípa nǹkan-oṣù obìnrin. Sọ pé, ‘Ó jẹ́ ohun ìnira, nítorí náà ẹ yẹra fún àwọn obìnrin lákòókò nǹkan-oṣù, ẹ má ṣe súnmọ́ wọn títí tí wọn yóò fi fọ ara wọn mọ́. Nígbà tí wọ́n

يُحِبُّ الْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٣﴾

bá ti fọ ara wọn mọ́, ẹ máa wọlé tọ̀ wọn gẹ́gẹ́ bí Allah ti pa á laṣẹ fún yín. Dájúdájú Allah nífẹ̀ẹ́ àwọn tó bá ń ronúpìwàdà sí ọ̀dọ Rẹ̀. Ó sì tún nífẹ̀ẹ́ àwọn tó ń ṣapá láti fọ ara wọn mọ́.

نِسَاؤُكُمْ حَرْثٌ لَكُمْ فَأْتُوا حَرْثَكُمْ
أَنَّى شِئْتُمْ وَقَدِّمُوا لِأَنْفُسِكُمْ وَاتَّقُوا
اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّكُمْ مُلَاقُوهُ وَبَشِّرِ
الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٢٤﴾

224. Àwọn aya yín jẹ́ oko fún yín, nítorí náà ẹ máa wọ àwọn oko yín nìgbà tí ẹ bá fẹ́, kí ẹ sì máa ti (ohun rere) ṣíwájú fún ẹ̀mí ara yín. Kí ẹ sì páyà Allah, kí ẹ sì mọ̀ wí pé dájúdájú ẹ̀yin yóò pàde Rẹ̀. Kí ẹ sì fún àwọn tó gbọ́ràn ní ìró ìdùnnú.

وَلَا تَجْعَلُوا اللَّهَ عُرْضَةً لِأَيْمَانِكُمْ
أَنْ تَبَرُّوا وَتَتَّقُوا وَتُصْلِحُوا بَيْنَ
النَّاسِ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٥﴾

225. Ẹ má fi Allah ṣe ohun ìbura kí ẹ baà lè (ti ipa bẹ́ẹ̀) yẹra fún iṣẹ́ rere ati ìpáyà Allah àti ìṣe àtúnṣe láàrin àwọn ènìyàn, Allah sì jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللَّهُ بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ
وَلَكِنْ يُؤَاخِذُكُمْ بِمَا كَسَبَتْ قُلُوبُكُمْ
وَاللَّهُ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٢٦﴾

226. Allah kò ní gbá yín mú lórí ìbura yín tó jẹ́ ti asán, ṣùgbọ́n yóò gbá yín mú fún ohun tí ọkàn yín ṣe ní iṣẹ́. Àti pé Allah jẹ́ Aláforíjìn, Onísùúrù.

لِلَّذِينَ يُؤْلُونَ مِنْ نِسَائِهِمْ تَرَبُّصُ
أَرْبَعَةِ أَشْهُرٍ فَإِنْ فَاءُوا فَإِنَّ اللَّهَ
غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٢٢٧﴾

227. Fún àwọn wọ̀n-ọn-nì tí wọ́n bá búra (láti yẹra) kúrò lọ́dọ̀ àwọn ìyàwo wọn, ìpẹ̀kun àkókò ìkóraró wọn ni oṣù mẹ́rin; lẹ́hìn náà tí wọ́n bá padà kúrò lórí ìbura wọn náà, dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjìn Aláàánú.

وَإِنْ عَزَمُوا الطَّلَاقَ فَإِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ
عَلِيمٌ ﴿٢٢٨﴾

228. Ṣùgbọ́n bí wọ́n bá pinnu ìkọra-ẹni-sílẹ̀, nígbà náà, Allah jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀.

229. Àti pé àwọn obìnrin tí a bá kọ̀ sílẹ̀ yóò kó ara ró fún (àkókò) nǹkan oşù wọn mẹ́ta; kò sì tọ́ fún wọn láti fi ohun tí Allah dá sínú àpò ọmọ wọn pamọ́, bí wọ́n bá gba Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́. Àwọn ọkọ wọn sì ní ẹ̀tọ́ láti gbà wọ́n padà láàrin àsìkò náà, tí wọ́n bá ń fẹ́ àtunşe. Àti pé àwọn (obìnrin) náà ní irú ẹ̀tọ́ bí ti àwọn (ọkùnrin) lóri wọn pẹ̀lú síşe déédéé; şùgbọ́n àwọn ọkùnrin ní ajùlọ lóri wọn, Allah sì jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَالْمُطَلَّقٰتُ يَتَرَبَّصْنَ بِاَنْفُسِهِنَّ
ثَلٰثَةَ قُرُوْٓءٍ ۭ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ اَنْ يَّكْتُمْنَ
مَا خَلَقَ اللّٰهُ فِيْٓ اَرْحَامِهِنَّ اِنْ كُنَّ
يُؤْمِنَّ بِاللّٰهِ وَ الْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۭ وَ
بُعُوْلَتُهُنَّ اَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِيْ ذٰلِكَ اِنْ
اَرَادُوْٓا اِصْلَاحًا ۭ وَلَهُنَّ مِثْلُ الَّذِيْ عَلَيْهِنَّ
بِالْمَعْرُوْفِ ۠ وَلِلرِّجَالِ عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ ۭ وَ
ع اللّٰهُ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٢٩﴾

ÌDÁ 29

230. (A lè kéde) irú ìkọ̀sílẹ̀ bẹ́ẹ̀ lẹ́ẹ̀meji, lẹ́hìn náà ẹ mú wọn mọ́ra ní ọ̀nà tó rẹwà tàbí kí ẹ́ kọ̀ wọ́n sílẹ̀ lọ́nà tó dára. Kò sì tọ́ sí yín láti gba ohunkóhun nínú ohun tí ẹ ti fún wọn, àyàfi tí àwọn méjéèjì bá ń bẹ̀rù láti lè dúró lórí ààlà tí Allah fi lélẹ̀. Şùgbọ́n bí ẹ̀yín bá ń bẹ̀rù wí pé wọn kò ní lè dúró lórí ààlà tí Allah ti fi lélẹ̀, kòsí ìbáwí fún àwọn méjéèjì nípa ohun tí òun (obìnrin) bá fi şe ìràpadà ara rẹ̀. Ìwọ̀nyí ni àwọn ààlà tí Allah fi lélẹ̀ nítorí náà ẹ má şe kọjá rẹ̀, ẹnikẹ́ni tó bá ré kọjá ààlà tí Allah fi lélẹ̀, àwọn wọ̀nyí jẹ́ olùşebi.

اَلطَّلَاقُ مَرَّتٰنِ ۠ فَاِمْسَاكٌۢ بِمَعْرُوْفٍ
اَوْ تَسْرِيْحٌۢ بِاِحْسَانٍ ۭ وَلَا يَحِلُّ لَكُمْ اَنْ
تَاْخُذُوْا مِمَّآ اٰتَيْتُمُوْهُنَّ شَيْـًٔا اِلَّآ اَنْ
يَّخَافَآ اَلَّا يُقِيْمَا حُدُوْدَ اللّٰهِ ۭ فَاِنْ خِفْتُمْ
اَلَّا يُقِيْمَا حُدُوْدَ اللّٰهِ ۙ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا
فِيْمَا افْتَدَتْ بِهٖ ۭ تِلْكَ حُدُوْدُ اللّٰهِ فَلَا
تَعْتَدُوْهَا ۚ وَمَنْ يَّتَعَدَّ حُدُوْدَ اللّٰهِ
فَاُولٰۗىِٕكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٢٣٠﴾

231. Bí ó bá sì kọ̀ ọ́ sílẹ̀ (lẹ́ẹ̀kẹta) lẹ́hìn náà kò jẹ́ ẹ̀tọ́ fún un mọ́ títí tí yóò fi fẹ́ ọkọ mìíràn, lẹ́hìn náà bí òun náà bá sì tún kọ̀ ọ́

فَاِنْ طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهٗ مِنْۢ بَعْدُ حَتّٰى
تَنْكِحَ زَوْجًا غَيْرَهٗ ۭ فَاِنْ طَلَّقَهَا فَلَا
جُنَاحَ عَلَيْهِمَآ اَنْ يَّتَرَاجَعَآ اِنْ ظَنَّآ اَنْ

يُّقِيمَا حُدُودَ اللَّهِ ۗ وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ يُبَيِّنُهَا لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٢٣١﴾

sílẹ̀, nígbà náà kò sí ìbáwí fún àwọn méjéèjì láti padà sọ́dọ̀ ara wọn (nípa ìgbeyàwó) tí wọ́n bá rò pé wọn yóò lè dúró lórí ààlà tí Allah fi lélẹ̀. Àwọn wọ̀nyí sì ni ààlà tí Allah fi lélẹ̀, èyí tí Ó ń ṣàlàyé fún àwọn ènìyàn tí wọ́n mọ̀.

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَأَمْسِكُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ أَوْ سَرِّحُوهُنَّ بِمَعْرُوفٍ ۚ وَلَا تُمْسِكُوهُنَّ ضِرَارًا لِّتَعْتَدُوا ۚ وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُ ۚ وَلَا تَتَّخِذُوا آيَاتِ اللَّهِ هُزُوًا ۚ وَاذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمَا أَنزَلَ عَلَيْكُم مِّنَ الْكِتَابِ وَالْحِكْمَةِ يَعِظُكُم بِهِ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٢٣٢﴾

232. Nígbà tí ẹ bá sì kọ àwọn obìnrin sílẹ̀, tí wọ́n sì ti ṣe àmúdópin àkókò (tí a yàn fún) wọn, lẹ́hìn náà nínú kí ẹ mú wọn mọ́ra lọ́nà tó rẹwà, tàbí kí ẹ jẹ́ kí wọ́n máa lọ ní àlàáfíà; ẹ má sì ṣe mú wọn mọ́ra láti fi ara ni wọ́n, tí ẹ ó sì ti ipa bẹ́ẹ̀ kọjá ààlàǹ Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe èyí, dájúdájú ó ti dẹ́ṣẹ̀ sí ara rẹ̀. Ẹ má ṣe mú àwọn àmì Allah ní yẹpẹrẹ, kí ẹ sì rántí ìdẹ̀ra tí Allah ṣe fún yín àti ohun tí Ó sọ̀ kalẹ̀ fún yín nínú Ìwé àti Òye, tí Ó fi ń kìlọ̀ fún yín. Kí ẹ páyà Allah, kí ẹ sì mọ̀ dájú wí pé Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo.

ÌDÁ 30

وَإِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ فَبَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا تَعْضُلُوهُنَّ أَن يَنكِحْنَ أَزْوَاجَهُنَّ إِذَا تَرَاضَوْا بَيْنَهُم بِالْمَعْرُوفِ ۗ ذَٰلِكَ يُوعَظُ بِهِ مَن كَانَ مِنكُمْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۗ ذَٰلِكُمْ أَزْكَىٰ لَكُمْ وَأَطْهَرُ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٢٣٣﴾

233. Nígbà tí ẹ bá sì kọ àwọn obìnrin sílẹ̀ tí wọ́n sì ṣe àmúdópin àkókò (ìséraró) wọn, ẹ má ṣe dí wọ́ n lọ́wọ́ láti fẹ́ ọkọ wọ́n, bí wọ́n bá gbà láàrin ara wọn lọ́nà tó rẹwà. Ìkìlọ̀ ni èyí jẹ́ fún ẹni tí ó gba Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́ nínú yín. Eléyìí ni ó lóore jù fún yínḿ tí ó sì mọ́ jùǹ Àti pé Allah mọ (ohun tí ó tọ́) ẹ̀yin kò sì mọ̀.

234. Àwọn abiyamọ yóò fún àwọn ọmọ wọn ní ọyàn fún ọdún méjì gbáko, fún ẹni tí ó bá ń fẹ́ láti mú ìfọ́mọlọ́yàn dé ògóńgó. Ọkùnrin tí ó ni ọmọ náà yóò gbé iwọ̀ fífún wọn ní oúnjẹ àti wíwọ̀ wọ́n láṣọ lọ́nà tó rẹwà. A kò gbé ẹrù ru ẹ̀mí kan àyàfi ìwọ̀n tí agbára rẹ̀ ká. Ìyá kò gbọdọ̀ jẹ́ kí (bàbá) rí ìníra nítorí ọmọ rẹ̀ (ìyá), bẹ́ẹ̀ ni ẹni tí ó ni ọmọ náà kò gbọdọ̀ jẹ́ kí (ìyá) rí ìníra nítorí ọmọ rẹ̀ (bàbá), bákan náà sì ni fún àwọn àrólé (bàbá). Ṣùgbọ́n tí àwọn méjéèjì bá fẹ́ láti gba ọyàn lẹ́nu (ọmọ náà) pẹ̀lú ìpanupọ̀ àti àjọrò láàrin ara wọn, kò sí ìbáwí fún wọn. Bí ẹ bá sì fẹ́ gba alágbàtọ́ fún ọmọ yín, kò sí ìbáwí fún yín níwọ̀n ìgbà tí ẹ bá ti san ohun tí ẹ ti pinnu lọ́na tó dára. Kí ẹ sì páyà Allah, kí ẹ mọ̀ pé Allah jẹ́ Olùrí ohun tí ẹ ń ṣe.

وَالْوَالِدَاتُ يُرْضِعْنَ أَوْلَادَهُنَّ حَوْلَيْنِ
كَامِلَيْنِ لِمَنْ أَرَادَ أَنْ يُتِمَّ الرَّضَاعَةَ وَ
عَلَى الْمَوْلُودِ لَهُ رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ
بِالْمَعْرُوفِ لَا تُكَلَّفُ نَفْسٌ إِلَّا وُسْعَهَا
لَا تُضَارَّ وَالِدَةٌ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوْلُودٌ لَهُ
بِوَلَدِهِ وَعَلَى الْوَارِثِ مِثْلُ ذَٰلِكَ
فَإِنْ أَرَادَا فِصَالًا عَنْ تَرَاضٍ مِنْهُمَا وَ
تَشَاوُرٍ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا وَإِنْ أَرَدْتُمْ
أَنْ تَسْتَرْضِعُوا أَوْلَادَكُمْ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ إِذَا سَلَّمْتُمْ مَا آتَيْتُمْ بِالْمَعْرُوفِ
وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ﴿٢٣٤﴾

235. Àwọn tí wọ́n bá sì kú nínú yín tí wọ́n fi aya sílẹ̀, irú àwọn obìnrin bẹ́ẹ̀ ní láti kó ara wọn ró fún oṣù mẹ́rin àti (ọjọ́) mẹ́wàá. Nígbà tí wọ́n bá ti dé òpin àsìkò (ìkòraró) wọn, kò ní sí ẹ̀ṣẹ̀ fún yín nípa ohun tí wọ́n bá fúnra wọn ṣe lọ́nà tí ó tọ́. Allah sì mọ ohun tí ẹ ń ṣe.

وَالَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنْكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَاجًا
يَتَرَبَّصْنَ بِأَنْفُسِهِنَّ أَرْبَعَةَ أَشْهُرٍ وَ
عَشْرًا فَإِذَا بَلَغْنَ أَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ فِيمَا فَعَلْنَ فِي أَنْفُسِهِنَّ
بِالْمَعْرُوفِ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٣٥﴾

236. Kì yóò sí ìbáwí fún yín láti fi èro yín nípa fífẹ́ àwọn obìnrin (wọ̀nyí) ní ìyàwó hàn tàbí nípa fífi

وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا عَرَّضْتُمْ بِهِ مِنْ
خِطْبَةِ النِّسَاءِ أَوْ أَكْنَنْتُمْ فِي أَنْفُسِكُمْ

عَلِمَ اللَّهُ أَنَّكُمْ سَتَذْكُرُونَهُنَّ وَلَٰكِن
لَّا تُوَاعِدُوهُنَّ سِرًّا إِلَّا أَن تَقُولُوا قَوْلًا
مَّعْرُوفًا ۚ وَلَا تَعْزِمُوا عُقْدَةَ النِّكَاحِ
حَتَّىٰ يَبْلُغَ الْكِتَابُ أَجَلَهُ ۚ وَاعْلَمُوا أَنَّ
اللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِي أَنفُسِكُمْ فَاحْذَرُوهُ ۚ
وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿٢٣٦﴾

(èrò náà) pamọ́ sínú ọkàn yín. Allah mọ̀ pé ẹ ó maa rò nípa wọn (lọ́nà báyìí). Ṣùgbọ́n ẹ má ṣe bá wọn ṣe májẹ̀mu ní kọ̀rọ̀ bíkòṣe kí ẹ bá wọn sọ̀rọ̀ tó rẹwà. Ẹ má sì ṣe pinnu ìgbeyàwó títí àkókò tí a pinnu yóò fi pé. Kí ẹ sì mọ̀ pé Allah mọ ohun tí ó ń bẹ nínú ọkàn yín; nítorí náà kí ẹ ṣọ́ra. Kí ẹ sì mọ̀ pé Allah jẹ́ Aláforíjìn Onísùúrù.

ÌDÁ 31

لَّا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن طَلَّقْتُمُ النِّسَاءَ
مَا لَمْ تَمَسُّوهُنَّ أَوْ تَفْرِضُوا لَهُنَّ
فَرِيضَةً ۚ وَمَتِّعُوهُنَّ عَلَى الْمُوسِعِ
قَدَرُهُ وَعَلَى الْمُقْتِرِ قَدَرُهُ مَتَاعًا
بِالْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى الْمُحْسِنِينَ ﴿٢٣٧﴾

237. Kì yóò jẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ fún yín bí ẹ bá kọ àwọn obìnrin sílẹ̀ nígbà tí ẹ kò tí fọwọ́ kàn wọ́n, tàbí tí ẹ kò tí pinnu owó orí wọn. Ṣùgbọ́n ẹ pèsè fún wọn- kí ọlọ́rọ̀ ṣe gẹ́gẹ́ bí agbára rẹ̀ ti tó, kí aláìní sì ṣe gẹ́gẹ́ bí agbára rẹ̀ ṣe mọ- ẹ ṣe é lọ́nà tó dára ojúṣe sì ni fún àwọn ẹni rere.

وَإِن طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن قَبْلِ أَن
تَمَسُّوهُنَّ وَقَدْ فَرَضْتُمْ لَهُنَّ فَرِيضَةً
فَنِصْفُ مَا فَرَضْتُمْ إِلَّا أَن يَعْفُونَ أَوْ
يَعْفُوَ الَّذِي بِيَدِهِ عُقْدَةُ النِّكَاحِ ۚ
وَأَن تَعْفُوا أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ ۚ وَلَا
تَنسَوُا الْفَضْلَ بَيْنَكُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٢٣٨﴾

238. Bí ẹ bá sì kọ̀ wọ́n kí ẹ tó fọwọ́ kàn wọ́n, ṣùgbọ́n tí ẹ ti pinnu owó orí (wọn), nígbà náà (ẹ gbọdọ̀ san) ìdajì ohun tí ẹ pinnu, àyàfi bí wọ́n (obìnrin) bá yọ̀nda tàbí tí ẹni tí àṣẹ ìgbeyàwó náà wà lọ́wọ rẹ̀ bá yọ̀nda. Kí ẹ sì yọ̀nda ni ó súnmọ́ ìbẹ̀rù (Ọlọ́run) jù. Síbẹ̀ náà, ẹ má ṣe gbàgbé láti máa ṣe dáadáa sí ara yín. Dájúdájú Allah ríran rí ohun tí ẹ ń ṣe.

حَافِظُوا عَلَى الصَّلَوَاتِ وَالصَّلَاةِ
الْوُسْطَىٰ وَقُومُوا لِلَّهِ قَانِتِينَ ﴿٢٣٩﴾

239. Ẹ máa ṣọ́ àwọn ìrun (yín), (pàápàá) ìrun àárín, kí ẹ sì máa dúró níwájú Allah tìrẹ̀lẹ̀-tìrẹ̀lẹ̀.

فَإِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا أَوْ رُكْبَانًا ۖ فَإِذَا أَمِنتُمْ فَاذْكُرُوا اللَّهَ كَمَا عَلَّمَكُم مَّا لَمْ تَكُونُوا تَعْلَمُونَ ٢٤٠

240. Bí ẹ bá ń bẹ (láàyè) ìbẹ̀rù nígbà náà (ẹ kírun yín) lórí ìrìn tàbí lórí ohun tí ẹ gùn; ṣùgbọ́n tí ẹ bá ti wá ní ipò ìfàyàbalẹ̀, ẹ máa rántí Allah gẹ́gẹ́ bí Ó ti ṣe fi ohun tí ẹ̀yin kò mọ̀ mọ̀ yín.

وَالَّذِينَ يُتَوَفَّوْنَ مِنكُمْ وَيَذَرُونَ أَزْوَاجًا وَصِيَّةً لِّأَزْوَاجِهِم مَّتَاعًا إِلَى الْحَوْلِ غَيْرَ إِخْرَاجٍ ۚ فَإِنْ خَرَجْنَ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِي مَا فَعَلْنَ فِي أَنفُسِهِنَّ مِن مَّعْرُوفٍ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٤١

241. Àwọn tí wọ́n bá kú nínú yín, tí wọ́n sì fi àwọn aya sílẹ̀ yóò fi ìpèsè ọdún kan sílẹ̀ fún àwọn aya wọn láìlé wọn jáde. Ṣùgbọ́n bí wọ́n bá jáde (fúnra wọn), kì yóò sí ìbáwí fún yín nípa ohun tó dára tí wọ́n bá ṣe fún ara wọn. Allah sì jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n.

وَلِلْمُطَلَّقَاتِ مَتَاعٌ بِالْمَعْرُوفِ ۖ حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِينَ ٢٤٢

242. Ìpèsè kan gbọ́dọ̀ wà fún àwọn obìnrin tí a kọ̀ sílẹ̀ náà lọ́nà tó dára- ojúṣe ni fún àwọn olùpáyà Ọlọ́run.

كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٢٤٣

243. Báyìí gan-an ni Allah ń ṣe àlàyé àwọn òfin Rẹ̀ fún yín kí ẹ baà lè gbọ́ àgbọ́yé.

ÌDÁ 32

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ خَرَجُوا مِن دِيَارِهِمْ وَهُمْ أُلُوفٌ حَذَرَ الْمَوْتِ فَقَالَ لَهُمُ اللَّهُ مُوتُوا ثُمَّ أَحْيَاهُمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ٢٤٤

244. Ìwọ kò ha rí àwọn tí wọ́n jáde kúrò ní ilé wọn ní ẹgbẹẹgbẹ̀rún fún ìbẹ̀rù ikú? Allah sì sọ fún wọn pé 'Ẹ kú , lẹ́hìn náà Ó tún sọ wọ́n di alàààyè. Dájúdájú Allah jẹ́ Olóore sí àwọn ènìyàn, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ènìyàn jẹ́ ẹni tí kò moore.

وَقَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٤٥

245. Ẹ máa jà lójú ọ̀nà Allah, kí ẹ sì mọ̀ pé dájúdájú Allah jẹ́ Olùgbọ́ ohun gbogbo, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

246. Ta ni yóò yá Allah ní ohun rere kan, kí Òún lè ṣe àdìpèlé rẹ̀ fún un lọ́pọ̀lọpọ̀? Allah A sì máa gba (ìjùsílẹ̀), A sì máa sọ dọ̀pọ̀, ọdọ Rẹ̀ ni a ó sì jẹ́ kí ẹ padà sí.

مَنْ ذَا الَّذِيْ يُقْرِضُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا
فَيُضٰعِفَهٗ لَهٗٓ اَضْعَافًا كَثِيْرَةً ۚ وَاللّٰهُ
يَقْبِضُ وَيَبْصُۜطُ ۖ وَاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٢٤٦﴾

247. Ìwọ kò ha ti gbọ́ nípa àwọn ìjòye àwọn ọmọ Isiraẹli lẹ́hìn Musa, nígbà tí wọ́n sọ fún òjíṣẹ́ wọn kan wí pé: 'Yan ọba kan fún wa kí à baà lè jà lójú ọ̀nà Allah? Ó sọ pé: 'Ǹjẹ́ kò jọ pé ẹ kò ní jà, tí a bá pàṣẹ ìjà fún yín?' Wọ́n wí pé: 'Ìdí ọ̀rọ̀ wo ni àwá ní tí a ó fi yẹra fún ìjà lójú ọ̀nà Allah nígbà tí wọ́n ti lé wa kúrò ní ilé wa, àti àwọn ọmọ wa náà?' Ṣùgbọ́n nígbà tí a pàṣẹ ìjà fún wọn, wọ́n pẹ̀hìn dà, àyàfi díẹ̀ nínú wọn. Allah sì mọ àwọn alábòsí dájú.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الْمَلَاِ مِنْۢ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ
مِنْۢ بَعْدِ مُوْسٰى ۘ اِذْ قَالُوْا لِنَبِيٍّ لَّهُمُ
ابْعَثْ لَنَا مَلِكًا نُّقَاتِلْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۗ
قَالَ هَلْ عَسَيْتُمْ اِنْ كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ
اَلَّا تُقَاتِلُوْا ۗ قَالُوْا وَمَا لَنَآ اَلَّا نُقَاتِلَ فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ وَقَدْ اُخْرِجْنَا مِنْ دِيَارِنَا وَ
اَبْنَآئِنَا ۗ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ
تَوَلَّوْا اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْهُمْ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ
بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿٢٤٧﴾

248. Òjíṣẹ́ wọn sọ fún wọn pe: 'Dájúdájú Allah ti yan Talut fún yin gẹgẹ bi Ọba'. Wọn wí pé: 'Báwo ló ṣe lè jọba lé wa lórí nígbà tí ó ṣe pé àwa la lẹ́tọ̀ọ́ sí ọba jù ú lọ, bẹ́ẹ̀ a kò sì fún un ní ọrọ̀ púpọ̀?' Ó sọ pé 'Dájúdájú Allah ti yàn án lé yín lórí Ó sì tí ṣe àlékún lọ́pọ̀lọpọ̀ fún un nínú ìmọ̀ àti ara tó lókun'. Àti pé Allah A máa gbé ìjọba Rẹ̀ fún ẹni tí ó bá wù Ú, Allah sì jẹ́ Ọlọ́pọ̀ oore Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ اِنَّ اللّٰهَ قَدْ بَعَثَ
لَكُمْ طَالُوْتَ مَلِكًا ۗ قَالُوْٓا اَنّٰى يَكُوْنُ لَهُ
الْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ اَحَقُّ بِالْمُلْكِ مِنْهُ
وَلَمْ يُؤْتَ سَعَةً مِّنَ الْمَالِ ۗ قَالَ اِنَّ اللّٰهَ
اصْطَفٰىهُ عَلَيْكُمْ وَزَادَهٗ بَسْطَةً فِي الْعِلْمِ
وَالْجِسْمِ ۗ وَاللّٰهُ يُؤْتِيْ مُلْكَهٗ مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَ
اللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٤٨﴾

249. Òjíṣẹ́ wọn sọ fún wọn wí pé: 'Àmì ìjọba rẹ̀ ni pé a ó fun

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ اِنَّ اٰيَةَ مُلْكِهٖٓ اَنْ
يَّاْتِيَكُمُ التَّابُوْتُ فِيْهِ سَكِيْنَةٌ مِّنْ

yín ní ọkàn kan, nínú èyí tí ìfàyàbalẹ̀ láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín yóò wà àti èyí tí ó dára jù ní àjogúnbá tí àwọn ènìyàn Musa àti àwọn ènìyàn Haarun fi sílẹ̀ – ti àwọn Màláíkà ń mú ró. Dájúdájú àmì kan ń bẹ fún yín nínú èyí, tí ẹ bá jẹ́ olùgbàgbọ́ ọ̀dodo.

رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا تَرَكَ آلُ مُوسَىٰ وَ
آلُ هَارُونَ تَحْمِلُهُ الْمَلَائِكَةُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
ع لَآيَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤٩﴾

ÌDÁ 33

250. Nígbà tí Talut jáde pẹ̀lú àwọn ọmọ ogun náà, Ó sọ pé: ‘Dájúdájú Allah yóò fi odò sísàn kan dán yín wò. Nítorí náà ẹnikẹ́ni tó bá mu nínú rẹ̀ kì í ṣe ẹni tèmi; ẹni tí kò bá tọ́ ọ wò, dájúdájú òun ni ẹni tèmi, àyàfi ẹni tí ó bá fi ọwọ́ rẹ̀ bu ìwọ̀n ẹ̀kúnwọ́ kan mu.’ Ṣùgbọ́n wọ́n mu nínu rẹ̀ àyàfi díẹ̀ nínu wọn. Nígbà tí wọn sì kọjá rẹ̀ tán – òun àti àwọn tó gbàgbọ́ pẹ̀lú rẹ̀- wọ́n wí pé: ‘àwa kò lágbárá lónìí láti dojú ìjà kọ Jalut àti àwọn ọmọ ogun rẹ̀.’ Ṣùgbọ́n àwọn tí wọ́n mọ̀ dájú pé àwọn yóò pàdé Allah (lọ́jọ́ kan), sọ wí pé: ‘Mélòó-mélòó ni ìjọ tó kéré tí wọ́n ti ṣẹ́gun ìjọ tó pọ̀ pẹ̀lú Àṣẹ Allah! Allah sì ń bẹ pẹ̀lú àwọn onífaradà.`

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوتُ بِالْجُنُودِ قَالَ إِنَّ
اللَّهَ مُبْتَلِيكُم بِنَهَرٍ فَمَن شَرِبَ مِنْهُ
فَلَيْسَ مِنِّي وَمَن لَّمْ يَطْعَمْهُ فَإِنَّهُ مِنِّي
إِلَّا مَنِ اغْتَرَفَ غُرْفَةً بِيَدِهِ ۚ فَشَرِبُوا
مِنْهُ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۚ فَلَمَّا جَاوَزَهُ هُوَ
وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ قَالُوا لَا طَاقَةَ لَنَا
الْيَوْمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ ۚ قَالَ الَّذِينَ
يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَاقُو اللَّهِ كَم مِّن فِئَةٍ
قَلِيلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةً بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ
وَاللَّهُ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٢٥٠﴾

251. Nígbà tí wọ́n jáde lọ ko Jalut àti àwọn ọmọ ogun rẹ̀ lójú, wọ́n wí pé: ‘Olúwa wa ò, rọ òjò ìfaradà lé wa lórí, kí O sì mú ẹsẹ̀ wa dúró ṣinṣin,kí O sì ràn wá

وَلَمَّا بَرَزُوا لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ قَالُوا
رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ

أَقْدَامَنَا وَانصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ۝٢٥٠

lọ́wọ́ lórí àwọn aláìgbàgbọ́.'

فَهَزَمُوهُم بِإِذْنِ اللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُودُ جَالُوتَ وَآتَاهُ اللَّهُ الْمُلْكَ وَالْحِكْمَةَ وَعَلَّمَهُ مِمَّا يَشَاءُ ۗ وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّفَسَدَتِ الْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى الْعَالَمِينَ ۝٢٥١

252. Nítorí náà wọ́n ṣẹ́gun wọn pẹ̀lú Àṣẹ Allah: Daud sì pa Jalut, Allah sì fún un ní ìjọba àti ọgbọ́n, Ó sì kọ́ ọ ní ohun tí ó wù Ú. Tí kì í bá ṣe pé Allah máa ń lo àwọn ènìyàn kan fi kó àwọn kan ní ìjánu ni, ayé ìbá ti bàjẹ́. Ṣùgbọ́n Allah jẹ́ Ọlọ́pọ̀lọpọ̀ oore sí (gbogbo) ènìyàn.

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۚ وَإِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ۝٢٥٢

253. Ìwọ̀nyí jẹ́ àwọn àmì Allah. À ń kà á fún ọ pẹ̀lú òdodo. Dájúdájú ìwọ́ jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn Òjíṣẹ́.

ÌPÍN 3

الجزء ٣

تِلْكَ الرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۘ مِّنْهُم مَّن كَلَّمَ اللَّهُ ۖ وَرَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَاتٍ ۚ وَآتَيْنَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَأَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ ۗ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلَ الَّذِينَ مِن بَعْدِهِم مِّن بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ وَلَٰكِنِ اخْتَلَفُوا فَمِنْهُم مَّنْ آمَنَ وَمِنْهُم مَّن كَفَرَ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلُوا وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ۝٢٥٣

254. Àwọn Òjíṣẹ́ wọ̀nyí tí A gbé ga ju ara wọn lọ, ó ń bẹ nínú wọn tí Allah bá sọ̀rọ̀*, Ó sì gbé àwọn kan ga ní ipò. A fún Isa ọmọ Mariam ní àwọn ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tó dájú, A sì fi Ẹ̀mí Mímọ́ ṣe àtìlẹyìn fún un. Ìbá ṣe pé Alah fẹ́ ni, àwọn (tó dé) lẹ́yìn wọn ìbá tí bá ara wọ́n jà lẹ́yìn ìgbà tí àwọn àmì tó yanjú ti dé wá bá wọn; ṣùgbọ́n wọ́n ṣe ìyapa ẹnu. Àwọn kan wà nínú wọ́n tó gbàgbọ́, àwọn kan sì ń bẹ tí wọ́n ṣàìgbàgbọ́. Ìbá ṣe pé Allah fẹ́ (bẹ́ẹ̀) ni, wọn ìbá tí bá ara wọn jà; ṣugbọ́n Allah A máa ṣe èyí tí ó wù Ú.

ÌDÁ 34

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَنفِقُوا مِمَّا رَزَقْنَاكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ

255. Ẹyin ti ẹ gbàgbọ́ lódodo, ẹ máa ná nínú àwọn nǹkan tí A

*Ó fún wọn ní Òfin tuntun

لَّا بَيۡعٌ فِيهِ وَلَا خُلَّةٌ وَلَا شَفَٰعَةٌۗ
وَٱلۡكَٰفِرُونَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ٢٥٥

pèsè fún yín ṣíwájú kí ọjọ́ kan tó dé tí kò ní sí kárà-kátà nínú rẹ̀, tàbí ìbára-ẹni-dọ́rẹ̀ẹ́ tàbí ìṣìpẹ̀, àti pè àwọn aláìgbàgbọ́ jẹ́ alábòsí.

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُۚ
لَا تَأۡخُذُهُۥ سِنَةٌ وَلَا نَوۡمٌۚ لَّهُۥ مَا فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ مَن ذَا ٱلَّذِي
يَشۡفَعُ عِندَهُۥٓ إِلَّا بِإِذۡنِهِۦۚ يَعۡلَمُ
مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡۖ وَلَا
يُحِيطُونَ بِشَيۡءٖ مِّنۡ عِلۡمِهِۦٓ إِلَّا بِمَا
شَآءَۚ وَسِعَ كُرۡسِيُّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَ
ٱلۡأَرۡضَۖ وَلَا يَـُٔودُهُۥ حِفۡظُهُمَاۚ وَهُوَ
ٱلۡعَلِيُّ ٱلۡعَظِيمُ ٢٥٦

256. Allah- kò sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun, Alàáyè, Ẹni tó dá dúró tó sì Ń mú kí ohun gbogbo dúró. Kì Ì tòògbé, bẹ́ẹ̀ ni Kì Ì sùn. TiRẹ̀ ni ohun gbogbo tó wà ní àwọn ọ̀run àti nínú ayé. Ta ni ẹni náà tí yóò ṣìpẹ̀ lọ́dọ Rẹ̀ bí kò ṣe pẹ̀lú ìyọ̀ǹda Rẹ̀. Ó mọ ohun gbogbo tí ń bẹ níwájú wọn àti ohun tí ń bẹ lẹ́hìn wọn. Wọn kò sì lè rọ kiri ká ohun kan nínú Ìmọ̀ Rẹ̀ àyàfi èyí tí ó bá wù Ú. Ìtẹ́ (ògo) Rẹ̀ tẹ́ rẹrẹ ká àwọn ọ̀run àti ayé àti pè àmójútó méjéèjì kì í kó àárẹ̀ bá A. Ó sì jẹ́ Ẹni gíga, Ẹni Títóbi jùlọ.

لَآ إِكۡرَاهَ فِي ٱلدِّينِۖ قَد تَّبَيَّنَ ٱلرُّشۡدُ
مِنَ ٱلۡغَيِّۚ فَمَن يَكۡفُرۡ بِٱلطَّٰغُوتِ وَ
يُؤۡمِنۢ بِٱللَّهِ فَقَدِ ٱسۡتَمۡسَكَ بِٱلۡعُرۡوَةِ
ٱلۡوُثۡقَىٰ لَا ٱنفِصَامَ لَهَاۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ
عَلِيمٌ ٢٥٧

257. Kò gbọdọ̀ sí ìfagbáramúni nínú ẹ̀sìn. Dájúdájú ọ̀nà tàárà ti fi ojú àn yàtọ̀ sí ọ̀nà tó wọ́; nítorí náà ẹni tó bá kọ ti èṣù sílẹ̀ tó sì gba Allah gbọ́, dájúdájú ó ti gbá okùn tó lágbára tí kò sì lè já mú, Allah sì jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀.

ٱللَّهُ وَلِيُّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ يُخۡرِجُهُم
مِّنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِۖ وَٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓاْ أَوۡلِيَآؤُهُمُ ٱلطَّٰغُوتُ
يُخۡرِجُونَهُم مِّنَ ٱلنُّورِ إِلَى ٱلظُّلُمَٰتِۗ
أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِۖ هُمۡ فِيهَا
ع خَٰلِدُونَ ٢٥٨

258. Allah ni ọ̀rẹ́ àwọn olùgbàgbọ́, Ó máa ń mú wọn jáde kúrò nínú òkùnkùn lọ sí inú ìmọ́lẹ̀. Ọ̀rẹ́ àwọn aláìgbàgbọ́ sì ni àwọn aláṣerégèé tí ń mú wọn láti inú ìmọ́lẹ̀ lọ sí inú òkùnkùn. Àwọn wọ̀nyí ni èrò iná, ibẹ̀ ni wọn yóò sì máa gbé.

## ÌDÁ 35

259. Ìwọ kò a ti gbọ́ nípa ẹni tó bá Ibrahim jiyàn nípa Olúwa rẹ̀, nítorí pé Allah ti fún un ní ìjọba? Nígbà tí Ibrahim sọ wí pé, 'Olúwa mi ní ń fúnni ní ìṣẹ̀mí tí Ó sì ń pa ni', oun wí pé 'èmi náà ń fúnni ní ìṣẹ̀mí, bẹ́ẹ̀ ni mo sì ń pa ni'. Ibrahim si sọ wí pé: tó bá rí bẹ́ẹ̀, Allah ń mú òòrùn yọ láti ìlà-òòrùn; ìwọ náà mú un wá láti ìwọ̀-ọ̀ọ̀rùn, nípa báyìí wàhálà dé bá aláìgbàgbọ́ náà. Allah kì yóò sì tọ́ alábòsí ènìyàn sọ́nà.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِي حَاجَّ إِبْرَاهِيمَ فِي
رَبِّهِ أَنْ آتَاهُ اللَّهُ الْمُلْكَ إِذْ قَالَ
إِبْرَاهِيمُ رَبِّيَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ قَالَ
أَنَا أُحْيِي وَأُمِيتُ قَالَ إِبْرَاهِيمُ فَإِنَّ
اللَّهَ يَأْتِي بِالشَّمْسِ مِنَ الْمَشْرِقِ فَأْتِ
بِهَا مِنَ الْمَغْرِبِ فَبُهِتَ الَّذِي كَفَرَ
وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٢٥٩﴾

260. Tàbí gẹ́gẹ́ bí ẹni tó ré kọjá ní ilú kan tó ti di ahoro títí kan òrùlé rẹ̀, ó sì sọ pé, 'Nígbà wo ni Allah yóò sọ ọ́ di alààyè lẹ́hìn ìparun rẹ̀?' Lẹ́hìn náà Allah fi sí ipò òkú fún ọgọ́rùn-ún ọdún, lẹ́hìn náà Ó jí i dìde, Ó (Allah) sì wí pé: 'ó ti tó ìgbà wo tí o ti wà (ní ipò yìí)?' Ó dáhùn pé: 'Mo ti wá níbẹ̀ tó ọjọ́ kan tàbí ààbọ̀ ọjọ́.' Òun (Allah) wí pé, 'Bẹ́ẹ̀ kọ́ , ìwọ́ ti wà ní ipò yìí tó ọgọ́rùn-ún ọdun. Nísinsinyìí wo oúnjẹ rẹ àti ohun mímu rẹ tí wọn kò bàjẹ́. Sì wo kẹ́tẹ́kẹ́tẹ́ rẹ. (A ṣe èyí bẹ́ẹ̀) kí A baà lè fi ọ́ ṣe àmì fún àwọn ènìyàn. Sì wo àwọn egungun náà bí Àwa ti ṣe tò wọ́n pọ̀ tí A sì fi ẹran bò wọ́n.' Nígbà tí èyí sì àn sí i, ó wí pé, 'èmí mọ̀ pé dájúdájú Allah lágbára lórí ohun gbogbo .

أَوْ كَالَّذِي مَرَّ عَلَى قَرْيَةٍ وَهِيَ خَاوِيَةٌ
عَلَى عُرُوشِهَا قَالَ أَنَّى يُحْيِي هَٰذِهِ اللَّهُ
بَعْدَ مَوْتِهَا فَأَمَاتَهُ اللَّهُ مِائَةَ
عَامٍ ثُمَّ بَعَثَهُ قَالَ كَمْ لَبِثْتَ
قَالَ لَبِثْتُ يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ قَالَ
بَلْ لَبِثْتَ مِائَةَ عَامٍ فَانْظُرْ إِلَى
طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ يَتَسَنَّهْ وَ
انْظُرْ إِلَى حِمَارِكَ وَلِنَجْعَلَكَ آيَةً
لِلنَّاسِ وَانْظُرْ إِلَى الْعِظَامِ كَيْفَ نُنْشِزُهَا
ثُمَّ نَكْسُوهَا لَحْمًا فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُ
قَالَ أَعْلَمُ أَنَّ اللَّهَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٦٠﴾

261. Àti pé (ki ẹ rántí) ìgbà tí Ibrahim sọ pé, 'Olúwa mi fi bí O ti ń sọ òkú di alààyè hàn mí.' Òún (Allah) sì wí pé, 'Ìwọ kò a gbàgbọ́ ni bí?' Ibrahim sì wí pé, 'Àgbẹdọ̀! (mo gbàgbọ́) ṣùgbọ́n kí ọkàn mi lè balẹ̀ ni.' Òún (Allah) wí pé, 'Mú àwọn ẹyẹ mẹ́rin, kí o sì jẹ́ kí wọ́n mọ ojú rẹ. Lẹ́hìn náà fi ọ̀kọ̀ọ̀kan nínú wọn sórí òkè kọ̀ọ̀kan, lẹ́hìn náà kí o pè wọ́n; wọn yóò sì yára wá bá ọ. Kí o sì mọ̀ pé dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n.

وَإِذْ قَالَ إِبْرٰهِمُ رَبِّ أَرِنِيْ كَيْفَ تُحْيِ
الْمَوْتٰى ۖ قَالَ أَوَلَمْ تُؤْمِنْ ۖ قَالَ بَلٰى
وَلٰكِنْ لِّيَطْمَئِنَّ قَلْبِيْ ۖ قَالَ فَخُذْ
أَرْبَعَةً مِّنَ الطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ إِلَيْكَ ثُمَّ
اجْعَلْ عَلٰى كُلِّ جَبَلٍ مِّنْهُنَّ جُزْءًا ثُمَّ
ادْعُهُنَّ يَأْتِيْنَكَ سَعْيًا ۚ وَاعْلَمْ أَنَّ
اللّٰهَ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٦١﴾

ÌDÁ 36

262. Àpèjúwe àwọn tí ń ná ọrọ̀ wọn sí ojú ọ̀nà Allah dà gẹ́gẹ́ bí àpẹrẹ hóró ọkà kan tí ó yọ ṣiri méje, tí ṣiri kọ̀ọ̀kan sì ní ọgọ́rùn-ún ẹyọ ọkà. Allah sì ń ṣe àdìpèlé fún ẹni tí ó bá wù Ú; Allah sì jẹ́ Oníbú ọrẹ , Olùmọ̀ ohun gbogbo.

مَثَلُ الَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ أَمْوَالَهُمْ فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنْبَتَتْ
سَبْعَ سَنَابِلَ فِيْ كُلِّ سُنْبُلَةٍ مِّائَةُ
حَبَّةٍ ۗ وَاللّٰهُ يُضٰعِفُ لِمَنْ يَّشَاءُ ۗ وَ
اللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٦٢﴾

263. Àwọn tí wọ́n ń ná ọrọ̀ wọn sí ojú ọ̀nà Allah, lẹ́hìn náà tí wọ́n kò sì fi ìrègún àti ìpalára tẹ̀lé ohun tí wọ́n ti ná, èrè wọn ń bẹ fún wọn lọ́dọ̀ Olúwa wọn, ìbẹ̀rù kò ní sí fún wọn bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ní banújẹ́.

اَلَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ أَمْوَالَهُمْ فِيْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ ثُمَّ لَا يُتْبِعُوْنَ مَا أَنْفَقُوْا مَنًّا وَّ
لَا أَذًى ۙ لَّهُمْ أَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۚ
وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٢٦٣﴾

264. Ọ̀rọ̀ rere àti àforíjìn sàn ju ìtọrẹ-àánú tí ìpalára tẹ̀lé lọ. Allah sì jẹ́ Ọlọ́rọ̀, Onífaradà.

قَوْلٌ مَّعْرُوْفٌ وَّمَغْفِرَةٌ خَيْرٌ مِّنْ
صَدَقَةٍ يَّتْبَعُهَا أَذًى ۗ وَاللّٰهُ غَنِيٌّ
حَلِيْمٌ ﴿٢٦٤﴾

265. Ẹ̀yin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo, ẹ má ṣe ba ọrẹ yín jẹ́ pẹ̀lú ìrègún àti ìpalára gẹ́gẹ́ bí ẹni tí ó ń ná ọrọ̀ rẹ̀ ní

يٰأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُبْطِلُوْا
صَدَقٰتِكُمْ بِالْمَنِّ وَالْأَذٰى ۙ كَالَّذِيْ

ti ṣekárími, tí kò sì gba Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́. Ọ̀rọ̀ rẹ̀ dà gẹ́gẹ́ bí ọ̀rọ̀ àpata dídán kan tí erùpẹ̀ bò ni, tí òjò ńlá kan sì rọ̀ lé e lórí, tí ó sì fi i sílẹ̀ ní dídán kodoro. Wọn kò ní ìkápá láti jẹ èrè kan nínú ohun tí wọ́n ṣe níṣẹ́. Allah kì yóò sì tọ́ àwọn aláìgbàgbọ́ sọ́nà.

يُنْفِقُ مَالَهٗ رِئَآءَ النَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُ
بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۭ فَمَثَلُهٗ كَمَثَلِ
صَفْوَانٍ عَلَيْهِ تُرَابٌ فَاَصَابَهٗ وَابِلٌ
فَتَرَكَهٗ صَلْدًا ۭ لَا يَقْدِرُوْنَ عَلٰى شَيْءٍ
مِّمَّا كَسَبُوْا ۭ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٦٥﴾

266. Ọ̀rọ̀ àwọn tó ń nà ọrọ̀ wọn láti fi wá ìyọ́nú Allah àti fún ìdúró ṣinṣin ọkàn wọn dà gẹ́gẹ́ bí ọgbà kan tí ń bẹ lórí òkè kan. Òjò ńlà sì ń rọ̀ lé e lórí kí ó lè mú èso rẹ̀ jáde ní ìlọpo méjì. Bí òjò ńlá kò bá tilẹ̀ rọ̀ lé e lórí, òjò wẹ́rẹ́wẹ́rẹ́ ti tó. Allah sì rí ohun tí ẹ ń ṣe.

وَمَثَلُ الَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمُ
ابْتِغَآءَ مَرْضَاتِ اللّٰهِ وَتَثْبِيْتًا مِّنْ
اَنْفُسِهِمْ كَمَثَلِ جَنَّةٍۭ بِرَبْوَةٍ اَصَابَهَا
وَابِلٌ فَاٰتَتْ اُكُلَهَا ضِعْفَيْنِ ۚ فَاِنْ لَّمْ
يُصِبْهَا وَابِلٌ فَطَلٌّ ۭ وَاللّٰهُ بِمَا
تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٢٦٦﴾

267. Ǹjẹ́ ẹnì kan nínu yín a fẹ́ kí òún ní ọgbà kan tí ó ní igi ọ̀pẹ àti àjàrà nínú, tí odò sì ń sàn lábẹ́ rẹ̀, tí onírúurú èso sì wà fún un nínú rẹ̀ – nígbà tí ogbó sì dé bá a, tí ó sì ní àwọn ọmọ tí wọn kò ní agbára- kí atẹ́gùn iná sì ró lù ú (ọgbà náà) kí ó sì jóná? Báyìí ni Allah ti ṣe ń jẹ́ kí àwọn ami Rẹ̀ yé yín kí ẹ baà lè ronú.

اَيَوَدُّ اَحَدُكُمْ اَنْ تَكُوْنَ لَهٗ جَنَّةٌ مِّنْ
نَّخِيْلٍ وَّاَعْنَابٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا
الْاَنْهٰرُ ۙ لَهٗ فِيْهَا مِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ ۙ
وَاَصَابَهُ الْكِبَرُ وَلَهٗ ذُرِّيَّةٌ
ضُعَفَآءُ ښ فَاَصَابَهَآ اِعْصَارٌ فِيْهِ نَارٌ
فَاحْتَرَقَتْ ۭ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ
لَكُمُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٢٦٧﴾ ٣٦ ع ٦ ٤

ÌDÁ 37

268. Ẹ̀yin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo, ẹ máa ná èyí tí o dára nínú ohun tí ẹ jẹ lérè àti nínú ohun tí A mú jáde fún yín láti inú ilẹ̀; ẹ má sì ṣe ronú kan èyí tí ó burú nínu rẹ̀ láti ná, nígbà tí ẹ̀yin pàápàá kò jẹ́ gbà á, àyàfi pẹ̀lú ìkórira. Kí ẹ sì

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنْفِقُوْا مِنْ
طَيِّبٰتِ مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّآ اَخْرَجْنَا لَكُمْ
مِّنَ الْاَرْضِ ۠ وَلَا تَيَمَّمُوا الْخَبِيْثَ مِنْهُ
تُنْفِقُوْنَ وَلَسْتُمْ بِاٰخِذِيْهِ اِلَّآ اَنْ
تُغْمِضُوْا فِيْهِ ۭ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ غَنِيٌّ

حَمِيدٌ ٢٦٨

mọ̀ pé dájúdájú Allah jẹ́ Ọlọ́rọ̀, Ẹni tí ìyìn tọ́ sí.

ٱلشَّيْطَٰنُ يَعِدُكُمُ ٱلْفَقْرَ وَيَأْمُرُكُم بِٱلْفَحْشَآءِ ۖ وَٱللَّهُ يَعِدُكُم مَّغْفِرَةً مِّنْهُ وَفَضْلًا ۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٢٦٩

269. Èṣù ló máa ń fi òṣì dẹ́rù bà yín, ó sì ń fòòro yín láti máa hùwà ìbàjẹ́; bẹ́ẹ̀ ni Allah ń bá yín ṣe àdéhùn àforíjìn láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀ wá àti ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọrẹ. Allah sì jẹ́ Oníbú ọrẹ, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

يُؤْتِى ٱلْحِكْمَةَ مَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُؤْتَ ٱلْحِكْمَةَ فَقَدْ أُوتِىَ خَيْرًا كَثِيرًا ۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ٢٧٠

270. Òun a máa fi ọgbọ́n fún ẹni tí ó bá wù Ú. Ẹnikẹ́ni tí a bá sì fún ní ọgbọ́n, dájúdájú àti fún un ní ọ̀pọ̀lọpọ̀ oore. Ẹnì kan kì yóò sì rántí àyàfi àwọn alágbọ̀ọ́yé.

وَمَآ أَنفَقْتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوْ نَذَرْتُم مِّن نَّذْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُهُۥ ۗ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ٢٧١

271. Ohunkóhun tí ẹ bá ná tàbí ìlérí yòówù tí ẹ bá ṣe, dájúdájú Allah mọ̀ ọ́n; kì yóò sì sí olùrànlọ́ wọ́ fún àwọn alábòsí.

إِن تُبْدُوا۟ ٱلصَّدَقَٰتِ فَنِعِمَّا هِىَ ۖ وَإِن تُخْفُوهَا وَتُؤْتُوهَا ٱلْفُقَرَآءَ فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن سَيِّـَٔاتِكُمْ ۗ وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٢٧٢

272. Bí ẹ bá ṣe ìtọrẹ àánú yín ní gbangba, ó dára (ó sì tọ̀nà); bí ẹ bá sì ṣé ní ìkọ̀kọ̀ tí ẹ fi fún àwọn aláìní, ó dára jù fún yín; Òun (Allah) yóò sì mójú kúrò nínú àwọn àìṣedéédé yín. Allah sì mọ àmọ̀dájú ohun tí ẹ ń ṣe.

لَّيْسَ عَلَيْكَ هُدَىٰهُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَهْدِى مَن يَشَآءُ ۗ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ فَلِأَنفُسِكُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ ٱللَّهِ ۚ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا تُظْلَمُونَ ٢٧٣

273. Kì í ṣe iwọ̀ tírẹ láti mú wọn tọ ọ̀nà tààrà; ṣùgbọ́n Allah máa ń tọ́ ẹni tí ó wù Ú sọ́nà. Ohun tí ẹ bá ná ní rere, ẹ ná an fún ẹ̀mí ara yín ni. Ẹ má sì ṣe ná ohun ìni yín àyàfi láti fi wá ojú rere Allah. Ohun rere yóòwù tí ẹ bá sì ná ni A ó san padà fun yín lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́. A kò sì ní ṣe àbòsí fún yín.

274. (Àwọn ọrẹ wọ̀nyí) jẹ́ ti àwọn aláìní tí a dá jókòó lójú ọ̀nà Allah, tí wọn kò ní àǹfàní láti máa lọ káàkiri lórí ilẹ̀. Àwọn aláìmọ̀kan ń wò wọ́n gẹ́gẹ́ bí ọlọ́rọ̀ nítorí yíyẹra wọ́n (níbi agbe ṣíṣe). Ìwọ yóò mọ̀ wọ́n pẹ̀lú ìrísí wọn, wọn kì í fi àwomọ́ ṣe agbe lọ́ dọ̀ àwọn ènìyàn. Ohun rere yòówù tí ẹ bá sì ná, dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ nípa rẹ̀.

لِلْفُقَرَآءِ الَّذِينَ أُحْصِرُوا فِي
سَبِيلِ اللَّهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ ضَرْبًا فِي
الْأَرْضِ يَحْسَبُهُمُ الْجَاهِلُ أَغْنِيَآءَ
مِنَ التَّعَفُّفِ تَعْرِفُهُم بِسِيمَاهُمْ لَا
يَسْـَٔلُونَ النَّاسَ إِلْحَافًا وَمَا تُنفِقُوا
مِنْ خَيْرٍ فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ﴿٢٧٤﴾

ÌDÁ 38

275. Àwọn tó ń ná ohun ìní wọn lóru àti lọ́sàn-án, ní ìkọ̀kọ̀ àti ní gbañgba, ẹ̀san wọn ń bẹ lọ́dọ̀ Olúwa wọn; kò ní ìbẹ̀rù fún wọn, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ní banújẹ́.

الَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُم بِاللَّيْلِ وَ
النَّهَارِ سِرًّا وَعَلَانِيَةً فَلَهُمْ
أَجْرُهُمْ عِندَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٢٧٥﴾

276. Àwọn tí ń jẹ owó-èlé kò ní lè dìde bí kò ṣe gẹ́gẹ́ bí ìdìde ẹni tí èṣù ti fi wèrè kọlù. Èyí yóò rí bẹ́ẹ̀, nítorí pé wọn ń sọ wí pé òwò ṣíṣe dà gẹ́gẹ́ bí owó-èlé, bẹ́ẹ̀ sì ni Allah ti ṣe òwò ṣíṣe ní ẹ̀tọ́, Ó sí ṣe owó-èlé léèwọ̀. Nítorí náà ẹni tí ìkìlọ̀ bá dé bá láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ tí ó sì jáwọ́ níbẹ̀, nígbà náà ni (èyí tó gbà) tẹ́lẹ̀ yóò jẹ tirẹ̀; ìkángun ọ̀rọ̀ rẹ̀ sì ń bẹ lọ́dọ̀ Allah. Ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá tún padà (sí ìdi rẹ̀), àwọn wọ̀nyí ni èrò iná, níbẹ̀ ni wọn yóò sì máa gbé.

الَّذِينَ يَأْكُلُونَ الرِّبَوٰا لَا يَقُومُونَ
إِلَّا كَمَا يَقُومُ الَّذِي يَتَخَبَّطُهُ الشَّيْطَانُ
مِنَ الْمَسِّ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا إِنَّمَا
الْبَيْعُ مِثْلُ الرِّبَوٰا وَأَحَلَّ اللَّهُ الْبَيْعَ
وَحَرَّمَ الرِّبَوٰا فَمَن جَآءَهُ مَوْعِظَةٌ
مِّن رَّبِّهِ فَانتَهَىٰ فَلَهُ مَا سَلَفَ وَ
أَمْرُهُ إِلَى اللَّهِ وَمَنْ عَادَ فَأُولَٰئِكَ
أَصْحَابُ النَّارِ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٧٦﴾

277. Allah yóò pa owó-èlé run, yóò sì jẹ́ kì ìtọrẹ àánú máa lékún. Allah kò sì fẹ́ràn gbogbo aláìmoore olórí-ẹlẹ́ṣẹ̀.

يَمْحَقُ اللَّهُ الرِّبَوٰا وَيُرْبِي الصَّدَقَاتِ وَ
اللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ أَثِيمٍ ﴿٢٧٧﴾

278. Dájúdájú àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n ń ṣe isẹ́ rere, tí wọ́n ń gbé ìrun dúró, tí wọ́n sì ń yọ Sàká; ẹ̀san wọn ń bẹ lọ́dọ̀ Olúwa wọn; kò ní sí ìbẹ̀rù fún wọn, wọn kò sì ní banújẹ́.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَ
أَقَامُوا الصَّلَاةَ وَآتَوُا الزَّكَاةَ لَهُمْ
أَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ٢٧٨

279. Ẹyin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo, ẹ páyà Allah, kí ẹ sì yọwọ́ nínú ohun tó ṣẹ́kù nínú owó-èlé, tí ẹ̀yín bá jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَذَرُوا
مَا بَقِيَ مِنَ الرِّبَا إِنْ كُنْتُمْ
مُؤْمِنِينَ ٢٧٩

280. Ṣùgbọ́n tí ẹ̀yin kò bá ṣe (é), nígbà náà ẹ ṣọ́ra fún ogun láti ọ̀dọ̀ Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀; tí ẹ bá sì ronú-pìwàdà, nígbà náà tiyín ni ojú-owó yín; ẹ má sì ṣe àbòsí, A kò ní yóò ṣe àbòsí sí yín.

فَإِنْ لَمْ تَفْعَلُوا فَأْذَنُوا بِحَرْبٍ مِنَ
اللَّهِ وَرَسُولِهِ وَإِنْ تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوسُ
أَمْوَالِكُمْ لَا تَظْلِمُونَ وَلَا تُظْلَمُونَ ٢٨٠

281. Bí èyíkéyìí (onígbèsè) bá ń bẹ nínú ìṣòro, nígbà náà, ẹ fún un ní ìgbàláàyè títí di ìgbà tí yóò rọ̀ ọ́ lọ́rùn. Bí ẹyin ba si yọ̀nda rẹ̀ gẹ́gẹ́ bí ìtọrẹ àánú dára jù fún yín, tó bá jẹ́ pé ẹ mọ̀ ni.

وَإِنْ كَانَ ذُو عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ إِلَى
مَيْسَرَةٍ وَأَنْ تَصَدَّقُوا خَيْرٌ لَكُمْ إِنْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ٢٨١

282. Kí ẹ sì páyà ọjọ́ kan tí A ó mú kí ẹ́ padà sí ọ̀dọ̀ Allah; nígbà náà ni A ó san ẹ̀mí kọ̀ọkan ní ẹ̀san ohun tó jẹ lérè lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́. A kì yóò sì ṣe àbòsí fún wọn.

وَاتَّقُوا يَوْمًا تُرْجَعُونَ فِيهِ إِلَى اللَّهِ
ثُمَّ تُوَفَّى كُلُّ نَفْسٍ مَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا ع ٣٨
يُظْلَمُونَ ٢٨٢

ÌDÁ 39

283. Ẹyin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo, nígbà tí ẹ bá yá nǹkan lọ́wọ́ ara yín fún àkókò tó ní òdiwọ̀n, ẹ kọ ọ́ sílẹ̀. Kí ẹ sì jẹ́ kí akọ̀wé kan làárin yín kọ ọ́ sílẹ̀ pẹ̀lú òdodo; akọ̀wé kan kò gbọdọ̀ kọ̀ láti kọ,

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا تَدَايَنْتُمْ
بِدَيْنٍ إِلَى أَجَلٍ مُسَمًّى فَاكْتُبُوهُ
وَلْيَكْتُبْ بَيْنَكُمْ كَاتِبٌ بِالْعَدْلِ
وَلَا يَأْبَ كَاتِبٌ أَنْ يَكْتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ

اللّٰهُ فَلْيَكْتُبْ ۚ وَلْيُمْلِلِ الَّذِيْ عَلَيْهِ
الْحَقُّ وَلْيَتَّقِ اللّٰهَ رَبَّهٗ وَلَا يَبْخَسْ مِنْهُ
شَيْـًٔا ۚ فَاِنْ كَانَ الَّذِيْ عَلَيْهِ الْحَقُّ
سَفِيْهًا اَوْ ضَعِيْفًا اَوْ لَا يَسْتَطِيْعُ اَنْ
يُّمِلَّ هُوَ فَلْيُمْلِلْ وَلِيُّهٗ بِالْعَدْلِ ۚ وَ
اسْتَشْهِدُوْا شَهِيْدَيْنِ مِنْ رِّجَالِكُمْ ۚ
فَاِنْ لَّمْ يَكُوْنَا رَجُلَيْنِ فَرَجُلٌ وَّ
امْرَاَتٰنِ مِمَّنْ تَرْضَوْنَ مِنَ
الشُّهَدَآءِ اَنْ تَضِلَّ اِحْدٰىهُمَا
فَتُذَكِّرَ اِحْدٰىهُمَا الْاُخْرٰى ۗ وَلَا يَاْبَ
الشُّهَدَآءُ اِذَا مَا دُعُوْا ۚ وَلَا تَسْـَٔمُوْٓا
اَنْ تَكْتُبُوْهُ صَغِيْرًا اَوْ كَبِيْرًا اِلٰٓى
اَجَلِهٖ ۚ ذٰلِكُمْ اَقْسَطُ عِنْدَ اللّٰهِ وَ
اَقْوَمُ لِلشَّهَادَةِ وَ اَدْنٰٓى اَلَّا
تَرْتَابُوْٓا اِلَّآ اَنْ تَكُوْنَ تِجَارَةً
حَاضِرَةً تُدِيْرُوْنَهَا بَيْنَكُمْ فَلَيْسَ
عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَلَّا تَكْتُبُوْهَا ۚ وَ
اَشْهِدُوْٓا اِذَا تَبَايَعْتُمْ ۖ وَلَا يُضَآرَّ
كَاتِبٌ وَّلَا شَهِيْدٌ ۚ وَ اِنْ تَفْعَلُوْا
فَاِنَّهٗ فُسُوْقٌۢ بِكُمْ ۚ وَ اتَّقُوا اللّٰهَ ۚ وَ
يُعَلِّمُكُمُ اللّٰهُ ۚ وَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ
عَلِيْمٌ ٢٨٢

nítorí pé Allah ló kọ́ ọ, nítorí náà kí ò kọ ọ́; kí ẹ sì jẹ́ kí onígbèsè náà pe (àkọsílẹ̀ fún akọ̀wé); kí ó sì páyà Allah, Olúwa rẹ̀, kí ó má sì ṣe dín nǹkan kan kù nínú rẹ̀. Ṣùgbọ́n tí onígbèsè náà bá jẹ́ ẹni tí kò ní àgbọ́yé tó tàbí aláìlera tàbí tí kò lè pe àkọsílẹ̀ fúnra rẹ̀, ẹ jẹ́ kí onígbọ̀wọ rẹ̀ bá a pè é pẹ̀lú ẹ̀tọ́. Kí ẹ sì wá ẹlẹ́rìí méjì nínú àwọn ọkùnrin yín ṣùgbọ́n tí kò bá sí ọkùnrin méjì, nígbà náà ọkùnrin kan àti obìnrin méjì tó tẹ́ yín lọ́rùn ní ẹlẹ́rìí, nítorí tí ọkan nínú àwọn (obìnrin) méjéèjì bá gbàgbé, ọ̀kan yóò rán èkejì létí. Àwọn ẹlẹ́rìí náà kò gbọdọ̀ kọ̀ nígbà tí a bá pè wọ́n. Ẹ má sì ṣe rojú láti kọ ọ́ sílẹ̀, ì bá à jẹ́ kékeré tàbí kí ó tóbi, pẹ̀lú àkókò rẹ̀ (fún sísan). Èyí ló tọ́ jù lọ́dọ̀ Allah, ohun ni yóò mú kí ẹ̀rí dájú jùlọ, yóò sì mú yín jìnnà sí iyèméjì; (nítorí náà ẹ má fi nǹkan kan sílẹ̀ láìkọ) àyàfi èyí tí ó bá jẹ́ òwò tí ẹ̀yin ń ṣe ní àtọwọ́dọ́wọ́ láàrin ara yín, kì yóò sí ẹ̀ṣẹ̀ fún yín tí ẹ kò bá kọ ọ́ sílẹ̀. Kí ẹ sì ní ẹlẹ́rìí nígbà tí ẹ bá ń ta ọjà fún ara yín, ẹ kò sì gbọdọ̀ jẹ́ kì akọ̀wé tàbí ẹlẹ́rìí rí ìpalára. Tí ẹ bá ṣe bẹ́ẹ̀ dájúdájú yóò jẹ́ ìwà àìgbọràn láti ọ̀dọ̀ yín. Kí ẹ sì páyà Allah. Allah ń fi ìmọ̀ mọ̀ yín. Àti pé Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo.

284. Bí ẹ̀yín bá sì wà lórí ìrìn-àjò, tí ẹ kò rí akọ̀wé, nígbà náà ẹ fi ohun ìní kan dógò. Bákan náà tí ẹnì kan bá tọ́jú nǹkan sọ́dọ̀ ẹnì kejì, kí ẹni tí a tọ́jú nǹkan sí lọ́dọ̀ dá a padà, kí ó páyà Allah Olúwa rẹ̀. Ẹ kò sì gbọdọ̀ fi ẹ̀rí pamọ́; ẹni tó bá fi i pamọ́, dájúdájú ọkàn rẹ̀ ti dẹ́ṣẹ̀. Allah sì mọ àmọ̀dájú ohun tí ẹ ń ṣe.

وَاِنْ كُنْتُمْ عَلٰى سَفَرٍ وَّلَمْ تَجِدُوْا
كَاتِبًا فَرِهٰنٌ مَّقْبُوْضَةٌ ؕ فَاِنْ اَمِنَ
بَعْضُكُمْ بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ الَّذِى اؤْتُمِنَ
اَمَانَتَهٗ وَلْيَتَّقِ اللّٰهَ رَبَّهٗ ؕ وَلَا
تَكْتُمُوا الشَّهَادَةَ ؕ وَمَنْ يَّكْتُمْهَا
فَاِنَّهٗٓ اٰثِمٌ قَلْبُهٗ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا
تَعْمَلُوْنَ عَلِيْمٌ ﴿٢٨٤﴾ ع ٣٩

ÌDÁ 40

285. Ti Allah ni ohunkóhun tó ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé; bí ẹ̀yin bá fi ohun tí ń bẹ ní ọkàn yín hàn tàbí ẹ fi pamọ́, Allah yóò pè yín ṣe ìṣirò nípa rẹ̀. Lẹ́hìn náà Òun yóò déríjin ẹni tí ó wù Ú, yóò sì fi ìyà jẹ ẹni tí ó bá wù Ú. Allah sì jẹ́ Alágbára lórí ohun gbogbo.

لِلّٰهِ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الْاَرْضِ ؕ
وَاِنْ تُبْدُوْا مَا فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ اَوْ تُخْفُوْهُ
يُحَاسِبْكُمْ بِهِ اللّٰهُ ؕ فَيَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ
وَيُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٢٨٥﴾

286. Òjíṣẹ́ náà gbàgbọ́ nínú ohun tí a sọ̀ kalẹ̀ fún un láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀, bẹ́ẹ̀ náà ni àwọn onígbàgbọ́ òdodo; gbogbo wọn gba Allah gbọ́; àti àwọn Màláíkà Rẹ̀; àti àwọn Ìwe Rẹ́; àti àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀. (Wọn ń wí pé) 'Àwa kò ṣe ìyapa láàrin èyíkéyìí nínú àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀;' wọ́n sì wí pé 'àwá gbọ́, a sì gbà. (Àwá tọrọ) ìdáríjìn Rẹ Olúwa wa, ọ̀dọ̀ rẹ sì ni ìpadà sí.'

اٰمَنَ الرَّسُوْلُ بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِ مِنْ
رَّبِّهٖ وَالْمُؤْمِنُوْنَ ؕ كُلٌّ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَ
مَلٰٓئِكَتِهٖ وَكُتُبِهٖ وَرُسُلِهٖ ۚ لَا نُفَرِّقُ
بَيْنَ اَحَدٍ مِّنْ رُّسُلِهٖ ۚ وَقَالُوْا سَمِعْنَا
وَاَطَعْنَا ۚ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَاِلَيْكَ
الْمَصِيْرُ ﴿٢٨٦﴾

287. Allah kò gbé ẹ̀rù tí ó ju èyí tí ẹ̀mí kan lè gbé fún un, òun yóò jèrè iṣẹ́ rere rẹ̀, yóò sì jìyà iṣẹ́ búburú rẹ̀. Olúwa wa, má ṣe jẹ wá níyà bí a bá gbàgbé tàbí ṣe

لَا يُكَلِّفُ اللّٰهُ نَفْسًا اِلَّا وُسْعَهَا ؕ لَهَا
مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا اكْتَسَبَتْ ؕ
رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَآ اِنْ نَّسِيْنَآ اَوْ
اَخْطَاْنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَآ اِصْرًا

كَمَا حَمَلْتَهٗ عَلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِنَا ۚ
رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهٖ ۚ
وَاعْفُ عَنَّا ٚ وَاغْفِرْ لَنَا ٚ وَارْحَمْنَا ٚ
اَنْتَ مَوْلٰىنَا فَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ
الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٨٧﴾ ع ٤٠ ٣ ٨

àṣìṣe; Olúwa wa má ṣe gbé ẹrù tó wúwo lé wa lórí gẹ́gẹ́ bí O ti gbé e lé àwọn tí wọ́n ṣíwájú wa lórí; Olúwa wa má ṣe di ẹrù tí a kò lágbára gbígbé e rẹ̀ rù wá; kí O sì mójú kúrò fún wa; dáríjìn wá; kí O ṣàánú wa; Ìwọ ni Olùgbọ̀wọ́ wa; nítorí náà ràn wá lọ́wọ́ lórí àwọn aláìgbàgbọ́ ènìyàn.




## AALI-IMRỌỌN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú Jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *ALIF LAAM MIIM* (Èmi ni Allah Olùmọ̀ ohun gbogbo)

الٓمّٓ ②

3. Allah, Ẹni tí kò sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun, Alàààyè ni. Ẹni tí O dá dúró fúnraa Rẹ̀, tí gbogbo ẹ̀dá fara tì.

اللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۙ الْحَيُّ الْقَيُّوْمُ ③

4. Ó ti sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún ọ pẹ̀lú òtítọ́, Ó sì ń jẹ́rìí ododo sí èyí tí ó ti ń bẹ ṣíwájú rẹ̀, Ó sì sọ Ataora àti Injila kalẹ̀,

نَزَّلَ عَلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ مُصَدِّقًا
لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ وَاَنْزَلَ التَّوْرٰىةَ وَ
الْاِنْجِيْلَ ④

5. Ṣíwájú, gẹ́gẹ́ bí Ìtọ́sọ́nà fún àwọn ènìyàn. Ó sì ti sọ òòyà (láàrin òtítọ́ àti irọ́) kalẹ̀; Dájúdájú àwọn to ṣe aláìgba àwọn ami Allah gbọ́, ìyà tó le koko ń bẹ fún wọn. Allah sì jẹ́ Alágbára, Ọlọ́run ẹ̀san.

مِنْ قَبْلُ هُدًى لِّلنَّاسِ وَ اَنْزَلَ
الْفُرْقَانَ ۗ اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ
اللّٰهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۗ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ
ذُو انْتِقَامٍ ⑤

6. Dájúdájú kò sí ohun kan ní orí ilẹ̀ tàbí ní ọ̀run tí ó pamọ́ fún Allah.

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَخْفٰى عَلَيْهِ شَيْءٌ فِي الْاَرْضِ
وَلَا فِي السَّمَآءِ ⑥

7. Òun Allah ni ẹni tí Ó ya àwòrán yín nínú àpò ọmọ gẹ́gẹ́ bí Ó ti wù Ú; kò sí Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀, Alágbára Ọlọgbọ́n.

هُوَ الَّذِيْ يُصَوِّرُكُمْ فِي الْاَرْحَامِ كَيْفَ
يَشَآءُ ۗ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ⑦

8. Òun ni Ẹni tí Ó ti sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún ọ, nínú rẹ̀ ní àwọn áàyà kan wá tí ìtumọ̀ wọn yanjú tí wọn

هُوَ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ عَلَيْكَ الْكِتٰبَ مِنْهُ
اٰيٰتٌ مُّحْكَمٰتٌ هُنَّ اُمُّ الْكِتٰبِ وَاُخَرُ

مُتَشَٰبِهَٰتٌ ۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِمْ
زَيْغٌ فَيَتَّبِعُونَ مَا تَشَٰبَهَ مِنْهُ ٱبْتِغَآءَ
ٱلْفِتْنَةِ وَٱبْتِغَآءَ تَأْوِيلِهِۦ ۗ وَمَا يَعْلَمُ
تَأْوِيلَهُۥٓ إِلَّا ٱللَّهُ ۗ وَٱلرَّٰسِخُونَ فِى ٱلْعِلْمِ
يَقُولُونَ ءَامَنَّا بِهِۦ كُلٌّ مِّنْ عِندِ رَبِّنَا ۗ
وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ٨

kìí yí padá, àwọn ni ìyá Ìwé náà. Àwọn mìíràn sì ń bẹ tí wọ́n jẹ́ àdìtú ọ̀rọ̀ (tí ìtumọ̀ wọn sì rú ni lójú), ṣùgbọ́n àwọn ti ìṣìnà ń bẹ lọ́kàn wọ́n ń tẹ̀lé èyí tó jẹ́ ádìtú nínú rẹ̀, nípa báyìí wọ́n ń wà ọ̀nà láti dá rúgúdù sílẹ̀, nípa wíwá ìtumọ̀ tí ó bá ìfẹ́ inú wọn mu, bẹ́ẹ̀ ni kò sí ẹni tí ó mọ ìtumọ̀ rẹ̀ gan-an àyàfi Allah; àti pè àwọn tí ó ní ìmọ̀ ìjìnlẹ̀ sọ wí pé 'Àwa gbà á gbọ́, ọ̀dọ̀ Olúwa wa ni gbogbo rẹ̀ ti wá - kò sì sí ẹni tí yóò ṣe ìrántí nípa rẹ̀ àyàfi àwọn alágbọ̀ọ́yé.

رَبَّنَا لَا تُزِغْ قُلُوبَنَا بَعْدَ إِذْ هَدَيْتَنَا وَ
هَبْ لَنَا مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً ۚ إِنَّكَ أَنتَ
ٱلْوَهَّابُ ٩

9. Olúwa wa má ṣe ṣẹ́ orí ọkàn wa padà lẹ́hìn tí O ti fi ọ̀nà mọ̀ wá, kí O sì ta wá lọrẹ̀ àánú láti ọ̀dọ̀ Rẹ wá, dájúdájú Ìwọ ni Ọba Onībú Ọrẹ.

رَبَّنَآ إِنَّكَ جَامِعُ ٱلنَّاسِ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ
فِيهِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يُخْلِفُ ٱلْمِيعَادَ ١٠

10. Olúwa wa dájúdájú Ìwọ ni yóò kó àwọn ènìyàn jọ ní ọjọ́ tí kò sí iyèméjì nípa rẹ̀, dájúdájú, Allah kì í yẹ àdéhùn Rẹ̀.

ÌDÁ 2

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَن تُغْنِىَ عَنْهُمْ
أَمْوَٰلُهُمْ وَلَآ أَوْلَٰدُهُم مِّنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۖ وَ
أُو۟لَٰٓئِكَ هُمْ وَقُودُ ٱلنَّارِ ١١

11. Dájúdájú ní ti àwọn aláìgbàgbọ́- àwọn ohun ọrọ̀ wọn àti àwọn ọmọ wọn kì yóò ṣe wọ́n ní àǹfàní kankan lọ́dọ̀ Allah, àwọn ni yóò jẹ̀ ohun ìkòná náà.

كَدَأْبِ ءَالِ فِرْعَوْنَ ۙ وَٱلَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ

12. (Àṣà wọn dà) gẹ́gẹ́ bí àṣà àwọn ènìyàn Fir'aona àti àwọn tí wọ́n ṣíwájú wọn, wọ́n pe àwọn àmì Wa ní irọ́; nítorí náà Allah jẹ

wọ́n ní ìyà nítorí ẹ̀ṣẹ̀ wọn, Allah sì le koko nípa ìjẹniníyà.

بِذُنُوبِهِمْ ۗ وَاللَّهُ شَدِيدُ الْعِقَابِ ١٢

13. Sọ fún àwọn aláìgbàgbọ́ pé: ‘A ó ṣẹ́gun yín, a ó sì kó yín jọ pọ̀ sínú iná; ibi ìsinmi búburú ni.’

قُلْ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا سَتُغْلَبُونَ وَ
تُحْشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ ۚ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ١٣

14. Dájúdájú Àmì ń bẹ fún yín nípa àwọn ìjọ ọmọ ogun méjì tí wọ́n dojú ìjà kọ ara wọn, ọmọ ogun kan ń jà lójú ọ̀nà Allah, àwọn ọmọ ogun kejì tó ṣe àìgbàgbọ́ rí i gbañgba pé ìlọ́po méjì ni àwọn olùgbàgbọ́ jẹ́ sí àwọn. Báyìí ni Allah ń fi ìrànlọ́wọ́ Rẹ fún ẹni tí ó wù Ú ní agbára. Dájúdájú ẹ̀kọ́ ń bẹ nínú eléyìí fún àwọn tó ní ojú láti fi ríran.

قَدْ كَانَ لَكُمْ آيَةٌ فِي فِئَتَيْنِ الْتَقَتَا ۖ
فِئَةٌ تُقَاتِلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَأُخْرَىٰ
كَافِرَةٌ يَرَوْنَهُمْ مِّثْلَيْهِمْ رَأْيَ الْعَيْنِ ۚ
وَاللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصْرِهِ مَنْ يَّشَاءُ ۗ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّأُولِي الْأَبْصَارِ ١٤

15. A ṣe ìfẹ́ sí àwọn nǹkan bí obìnrin, àwọn ọmọ, àkójọ wúrà, fàdákà, àwọn ẹṣin tí a kọ́ lẹ́kọ̀ọ́, àwọn ẹran ọ̀sìn, àti irè-oko lọ́ṣọ̀ọ́ fún àwọn èniyàn. Èyí jẹ ìpèsè ti ìgbésí ayé yìí; ọ̀dọ̀ Allah sì ni ibùgbé tí ó dára jùlọ wà.

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ الشَّهَوَاتِ مِنَ النِّسَاءِ
وَالْبَنِينَ وَالْقَنَاطِيرِ الْمُقَنْطَرَةِ مِنَ
الذَّهَبِ وَالْفِضَّةِ وَالْخَيْلِ الْمُسَوَّمَةِ
وَالْأَنْعَامِ وَالْحَرْثِ ۗ ذَٰلِكَ مَتَاعُ الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا ۖ وَاللَّهُ عِنْدَهُ حُسْنُ الْمَآبِ ١٥

16. Sọ pé ‘ńjẹ́ èmi kì yóò ha fún yín ni ìró nípa ohun tí ó lóore ju ìwọ̀nyí lọ?’ Fún àwọn olùpáyà Ọlọ́run, àwọn ọgbà ìdẹ̀ra ń bẹ lọ́dọ̀ Olúwa wọn; èyí tí àwọn akérémọdò ń ṣàn lábẹ́ wọn níbẹ̀ ni wọn o máa gbé pẹ̀lú àwọn alábàágbé mímọ́ àti ìyọ́nú Allah. Allah sì ń rí àwọn olùjọ́sìn Rẹ̀.

قُلْ أَؤُنَبِّئُكُمْ بِخَيْرٍ مِّنْ ذَٰلِكُمْ ۚ لِلَّذِينَ
اتَّقَوْا عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِنْ
تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَاجٌ
مُّطَهَّرَةٌ وَّرِضْوَانٌ مِّنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ
بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ١٦

17. Àwọn tí wọ́n sọ pé: ‘Olúwa wa ò, àwa gbàgbọ́, nítorí náà dárí àwọn ẹ̀ṣẹ̀ wa jìn wá kí O sì gbà wá là lọ́wọ́ ìyà iná;’

ٱلَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَآ إِنَّنَآ ءَامَنَّا
فَٱغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ
ٱلنَّارِ ﴿١٧﴾

18. Àwọn onísùúrù àti àwọn olóòótọ́, olùtẹríba àti àwọn olùná ọrọ̀ wọn sí ọ̀nà Allah, àti àwọn tí ń tọrọ àforíjìn ẹ̀ṣẹ̀ nì àfẹ̀rẹ̀mọ́jú.

ٱلصَّٰبِرِينَ وَٱلصَّٰدِقِينَ وَٱلْقَٰنِتِينَ وَ
ٱلْمُنفِقِينَ وَٱلْمُسْتَغْفِرِينَ بِٱلْأَسْحَارِ ﴿١٨﴾

19. Allah jẹ́rìí pé kò sí Ọlọ́run mìíran àyàfi Òun nìkan, bákan náà ni àwọn Màláíkà àti àwọn onímọ̀ ìjìnlẹ̀, tí wọn ń sọ òótọ́, (ní gbogbo ìgbà) jẹ́rìí pé, kò sí Ọlọ́run mìíran àyàfi Oun; Alágbára, Ọlọgbọ́n sì ni.

شَهِدَ ٱللَّهُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ وَ
أُولُوا۟ ٱلْعِلْمِ قَآئِمًۢا بِٱلْقِسْطِ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا
النصف هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ﴿١٩﴾

20. Dájúdájú ẹ̀sìn òtítọ́ níwájú Allah ni Islam. Àwọn tí a fún ni Ìwé náà kò ṣe ìyapa ẹnu bí kò ṣe lẹ́hìn ìgbà tí ìmọ̀ dé wá bá wọn, látàrí ìlara láàrin ara wọn sí ara wọn. Ẹnikẹ́ni tó bá sì kọ àwọn Ami Allah sílẹ̀, ǹjẹ́ nígbà náà Allah yára nípa ìṣirò ṣíṣe.

إِنَّ ٱلدِّينَ عِندَ ٱللَّهِ ٱلْإِسْلَٰمُ وَمَا
ٱخْتَلَفَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ
مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ وَمَن
يَكْفُرْ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ
ٱلْحِسَابِ ﴿٢٠﴾

21. Ṣùgbọ́n bí wọ́n bá ń bá ọ jiyàn, sọ pé ‘Mo ti ju ara mi sílẹ̀ fún Allah, bẹ́ẹ̀ náà sì ni àwọn olùtẹ̀lé mi’. Kí o sì sọ fún àwọn tí a fún ní Ìwé náà àti àwọn aláìnímọ̀ pé, ‘Ẹ̀yín ha ti ju ara sílẹ̀ bí?’ Bí wọ́n bá ju ara sílẹ̀ nígbà náà, dájúdájú a ó fi wọ́n mọ̀nà; ṣùgbọ́n bí wọ́n bá pẹ̀hìndà, nígbà náà iwọ̀ tìrẹ ni láti mú iṣẹ́

فَإِنْ حَآجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ وَجْهِىَ لِلَّهِ وَ
مَنِ ٱتَّبَعَنِ وَقُل لِّلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
وَٱلْأُمِّيِّـۧنَ ءَأَسْلَمْتُمْ فَإِنْ أَسْلَمُوا۟
فَقَدِ ٱهْتَدَوا۟ وَّإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ
ع ٢ / ١١ ٱلْبَلَٰغُ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ بِٱلْعِبَادِ ﴿٢١﴾

jíjẹ́ dópin. Allah jẹ́ Olùṣọ́ àwọn ẹrúsìn Rẹ̀.

ÌDÁ 3

22. Dájúdájú àwọn tí wọ́n kọ àwọn Ami Allah sílẹ̀, tí wọ́n sì ń pa àwọn Anọbi láìsí ẹ̀tọ́, tí wọ́n sì tún ń pa àwọn tó ń pàṣẹ iṣẹ́ rere láàrin àwọn ènìyàn, ẹ fún wọn ní ìró ìyà olóró.

إن الذين يكفرون بآيت الله و
يقتلون النبين بغير حق وّيقتلون
الذين يأمرون بالقسط من الناس
فبشرهم بعذاب أليم ٢٢

23. Àwọn wọ̀n-ọn-nì ni iṣẹ́ wọn yóò di ìbàjẹ́ ní ayé yìí àti ní ọ̀run, bẹ́ẹ̀ sì ni kò ní si olùrànlọ́wọ́ fún wọn.

أولئك الذين حبطت أعمالهم في
الدنيا والآخرة وما لهم من نصرين ٢٣

24. Ìwọ kò ha rí àwọn tí a ti fún ní apákan nínú Ìwé náà? A ń pè wọ́n sí Ìwé tí Allah, kí Ó baà lè ṣe ìdájọ́ láàrin wọn ṣùgbọ́n ìjọ kan nínú wọn pẹ̀hìndà wọ́n sì gbúnrí.

ألم تر إلى الذين أوتوا نصيبا من
الكتب يدعون إلى كتب الله ليحكم
بينهم ثم يتولى فريق منهم وهم
معرضون ٢٤

25. Eléyìí rí bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọ́n sọ pé 'ina kò ní fọwọ́ kàn wá àyàfi fún àwọn ọjọ́ díẹ̀.' Àdápa-irọ́ tí wọ́n máa ń pa sì ti tàn wọ́n jẹ́ nípa ẹ̀sin wọn.

ذلك بأنهم قالوا لن تمسنا النار
إلا أياما معدودت وغرهم في
دينهم ما كانوا يفترون ٢٥

26. Nítorí náà, báwo ni yóò ti rí fún wọn nígbà tí A ó kó wọn jọ pọ̀ ní ọjọ́ tí kò sí iyèméjì nínú rẹ̀ àti pé a ó san ẹ̀san lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́ fún olúkúlùkù ẹ̀mí nípa ohun tí ó ṣe, tí a kò sì ní ṣe àbòsí fún wọn.

فكيف إذا جمعنهم ليوم لا ريب فيه
ووفيت كل نفس ما كسبت وهم لا
يظلمون ٢٦

27. Sọ pé, ‘Ìwọ Allah! Aláṣẹ (gbogbo) ìjọba, Ìwọ ní Ò ń fi ìjọba fún ẹni tí O bá fẹ́, O sì ń gba ìjọba kúrò lọ́wọ́ ẹni tí Ó bá fẹ́, Ó ń fún ẹni tí O bá fẹ́ ní iyì, O sì ń yẹpẹrẹ ẹni tí O bá fẹ́. Lọ́wọ́ Rẹ ni gbogbo ire wà. Dájúdájú Ìwọ ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

قُلِ اللّٰهُمَّ مٰلِكَ الْمُلْكِ تُؤْتِي الْمُلْكَ
مَنْ تَشَآءُ وَتَنْزِعُ الْمُلْكَ مِمَّنْ تَشَآءُ ز
وَتُعِزُّ مَنْ تَشَآءُ وَتُذِلُّ مَنْ تَشَآءُ ط بِيَدِكَ
الْخَيْرُ ط إِنَّكَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٧﴾

28. ‘Ìwọ ni O ń fi òru wọnú ọ̀sán O ń fi ọ̀sán wọnú òru O ń mú alàáyè jáde láti inú òkú O ń mú òkú jáde kúrò nínú alàáyè, O sì ń pèsè fún ẹni tí O bá wù Ọ́ láìní òdiwọ̀n.’

تُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَتُوْلِجُ النَّهَارَ
فِي الَّيْلِ ز وَتُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ
وَتُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ ز وَتَرْزُقُ مَنْ
تَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢٨﴾

29. Kí àwọn onìgbàgbọ́ má ṣe mú àwọn aláìgbàgbọ́ ní ọrẹ̀ ìmùlẹ̀ dípò onígbàgbọ́- ẹni tí ó bá ṣe èyí kò ní ìbátan kankan pẹ̀lú Allah – àyàfi kí ẹ máa ṣọ́ra gidigidi lọ́dọ̀ wọn. Allah ń kìlọ̀ fún yín nípa ìya rẹ̀. Ọ̀dọ̀ Allah ni ìpadàsí.

لَا يَتَّخِذِ الْمُؤْمِنُوْنَ الْكٰفِرِيْنَ أَوْلِيَآءَ مِنْ
دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ج وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ
فَلَيْسَ مِنَ اللّٰهِ فِيْ شَيْءٍ إِلَّآ أَنْ تَتَّقُوْا
مِنْهُمْ تُقٰىةً ط وَيُحَذِّرُكُمُ اللّٰهُ نَفْسَهُ ط وَ
إِلَى اللّٰهِ الْمَصِيْرُ ﴿٢٩﴾

30. Sọ pé ‘Bí ẹ̀yin bá fi ohun tí ń bẹ lọ́kan yín pamọ́ tàbí ẹ ṣe àfihàn rẹ̀, Allah mọ̀ ọ́n. Òún sì mọ ohun tí ń bẹ ní ọ̀run àti ní ayé. Allah ní Alágbára lórí ohun gbogbo.’

قُلْ إِنْ تُخْفُوْا مَا فِيْ صُدُوْرِكُمْ أَوْ
تُبْدُوْهُ يَعْلَمْهُ اللّٰهُ ط وَيَعْلَمُ مَا فِي
السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ط وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٣٠﴾

31. (Ẹ páyà) Ọjọ́ tí ẹni kọ̀ọ̀kan yóò rí àrídájú ohun tí ó ti ṣe ní rere àti ohun tí ó ti ṣe ní aburú– òun yóò fẹ́ kí àlàfo tó gùn gan-an wà láàrin òun àti iṣẹ́ búburú rẹ̀. Allah sì ń kìlọ̀ fún yín nípa ìya Rẹ̀. Allah sì jẹ́ Aláàánú sí àwọn ẹrúsìn.

يَوْمَ تَجِدُ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ مِنْ خَيْرٍ
مُّحْضَرًا ۛ وَّمَا عَمِلَتْ مِنْ سُوْٓءٍ ۛ تَوَدُّ لَوْ
أَنَّ بَيْنَهَا وَبَيْنَهٗ أَمَدًا بَعِيْدًا ط وَ
يُحَذِّرُكُمُ اللّٰهُ نَفْسَهٗ ط وَاللّٰهُ رَءُوْفٌ
بِالْعِبَادِ ﴿٣١﴾

ÌDÁ 4

32. Sọ wí pé, 'Bí ẹ̀yín bá fẹ́ràn Allah, ẹ tẹ̀lé mi, Allah yóò fẹ́ràn yín. Òun yóò sì dárí àwọn ẹ̀ṣẹ yín jìn yín. Allah sì jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú.'

قُلْ إِنْ كُنْتُمْ تُحِبُّونَ اللَّهَ فَاتَّبِعُونِي
يُحْبِبْكُمُ اللَّهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ ۗ وَ
اللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٣٢﴾

33. Sọ wí pé 'ẹ gbọ́ràn sí Allah àti òjíṣẹ́ lẹ́nu, ṣùgbọ́n tí ẹ bá pẹ̀hìndà nígbà náà, (kí ẹ rántí pé) dájúdájú Allah kò fẹ́ràn àwọn aláìgbàgbọ́.'

قُلْ أَطِيعُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ ۖ فَإِنْ تَوَلَّوْا
فَإِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْكَافِرِينَ ﴿٣٣﴾

34. Allah ti ṣa Adam, Nuha, àwọn àrọ́mọdọ́mọ Ibrahim àti ìdílé Imran lẹ́ṣà ju gbogbo àwọn ènìyàn lọ-

إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَىٰ آدَمَ وَنُوحًا وَآلَ
إِبْرَاهِيمَ وَآلَ عِمْرَانَ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٣٤﴾

35. Ìran kan (ni wọ́n), tí wọ́n jẹ́ ìbatan ara wọn. Allah sì jẹ́ Olùgbọ, Olùmọ̀.

ذُرِّيَّةً بَعْضُهَا مِنْ بَعْضٍ ۗ وَاللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٣٥﴾

36. Nígbà tí obìnrin Imran sọ wí pé, 'Olúwa mi mo ti jẹ́ ẹ̀jẹ́ ohun tí ń bẹ nínú mi fún Ọ, ní ìyàsọ́tọ́ (fún ìjọsìn Rẹ). Nítorí náà gba a bẹ́ẹ̀ fún mi; dájúdájú Ìwọ nìkan ni Olùgbọ́, Olùmọ̀.'

إِذْ قَالَتِ امْرَأَتُ عِمْرَانَ رَبِّ إِنِّي نَذَرْتُ
لَكَ مَا فِي بَطْنِي مُحَرَّرًا فَتَقَبَّلْ مِنِّي ۖ
إِنَّكَ أَنْتَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٣٦﴾

37. Ṣùgbọ́n nígbà tí ó bí i, ó sọ wí pé, 'Olúwa mi, mo bí i ní obìnrin , Allah sì mọ àmọ̀dájú nípa ohun tí ó bí. Bẹ́ẹ̀ ní ọkùnrin (tí ó lérò pé òun yóò bí) kò dà bí obìnrin (tí ó bí)- 'mo ti sọ ọ́ ní Maryam, mo sì ti fi òun àti àrọ́mọdọ́mọ rẹ̀ sí abẹ́ ààbò Rẹ, kúrò lọ́wọ́ èṣù ẹni ẹ̀kọ̀.'

فَلَمَّا وَضَعَتْهَا قَالَتْ رَبِّ إِنِّي وَضَعْتُهَا
أُنْثَىٰ ۗ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا وَضَعَتْ ۗ وَ
لَيْسَ الذَّكَرُ كَالْأُنْثَىٰ ۖ وَإِنِّي سَمَّيْتُهَا
مَرْيَمَ وَإِنِّي أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا
مِنَ الشَّيْطَانِ الرَّجِيمِ ﴿٣٧﴾

38. Nípa báyìí, Olúwa rẹ̀ gbàdúrà rẹ̀ ní gbígbà tí ó dára, Ó sì jẹ́ kí (ọmọ náà) dàgbà ní ìdàgbà tí ó dára, Ó sì ṣe Sakariya ní alágbàtọ́ rẹ̀. Nígbàkúùgbà tí Sakariya bá wọlé lọ bẹ̀ ẹ́ wò nínú ilé ìjọsìn náà, ó máa ń bá oríṣiríṣi ẹ̀bùn lọ́dọ̀ rẹ̀. (Sakariya) máa ń sọ pé, ‘ìwọ Maryam, níbo ni àwọn ẹ̀bùn yí ti ń wa?’ Ó (Maryam) máà ń dáhùn pé, ‘Láti ọ̀dọ̀ Allah ni.’ Dájúdájú Allah máa ń pèsè fún ẹni tí Ó bá wù Ú láìní ìṣirò.

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٍ وَأَنْبَتَهَا
نَبَاتًا حَسَنًا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّا ۖ كُلَّمَا
دَخَلَ عَلَيْهَا زَكَرِيَّا الْمِحْرَابَ وَجَدَ
عِنْدَهَا رِزْقًا ۖ قَالَ يَا مَرْيَمُ أَنَّىٰ لَكِ
هَٰذَا ۖ قَالَتْ هُوَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ۖ إِنَّ
اللَّهَ يَرْزُقُ مَنْ يَشَاءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٨﴾

39. Níbẹ̀ ni Sakariya ti ké pe Olúwa rẹ̀ pé, ‘Olúwa mi ta mí lọ́ rẹ ọmọ dáradára kan láti ọ̀dọ̀ Rẹ, dájúdájú Ìwọ ni Olùgbọ́ àdúrà.’

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُ ۖ قَالَ رَبِّ هَبْ
لِي مِنْ لَدُنْكَ ذُرِّيَّةً طَيِّبَةً ۖ إِنَّكَ
سَمِيعُ الدُّعَاءِ ﴿٣٩﴾

40. Àwọn Malaika si pè é bí ó ti ń ṣàdúrà ní ìdúró nínú yàrá ọ̀wọ̀ náà, (pé) “Allah fún ọ ní ìró ìdùnnú nípa Yahya tí yóò jẹ́rìí òtítọ́ sí ọ̀rọ̀ tí ó ti ọ̀dọ̀ Allah wa, yóò jẹ́ ọlọ́lá àti ẹni mímọ́ àti òjíṣẹ́ kan nínú àwọn ẹni rere.

فَنَادَتْهُ الْمَلَائِكَةُ وَهُوَ قَائِمٌ يُصَلِّي
فِي الْمِحْرَابِ أَنَّ اللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحْيَىٰ
مُصَدِّقًا بِكَلِمَةٍ مِنَ اللَّهِ وَسَيِّدًا وَ
حَصُورًا وَنَبِيًّا مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٤٠﴾

41. Sakariya wí pé, ‘Olúwa mi báwo lèmi yóò ṣe ní ọmọkùnrin kan nígbà tí mo ti darúgbo, tí ìyàwó mi sì ti ya àgàn?’ Ó dáhùn pé, ‘Bẹ́ẹ̀ ni Allah máa ń ṣe ohun tí Ó bá fẹ́.’

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَامٌ وَقَدْ بَلَغَنِيَ
الْكِبَرُ وَامْرَأَتِي عَاقِرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكَ
اللَّهُ يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ ﴿٤١﴾

42. Ó wí pé, ‘Olúwa mi, fún mi ní Àmì kan.’ Ó (Malaika) dáhùn wí pé, Àmì rẹ̀ ni wí pé ìwọ kò gbọdọ̀ bá ènìyàn sọ̀rọ̀ fún ọjọ́

قَالَ رَبِّ اجْعَلْ لِي آيَةً ۖ قَالَ آيَتُكَ أَلَّا
تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلَاثَةَ أَيَّامٍ إِلَّا رَمْزًا ۗ وَ
اذْكُرْ رَبَّكَ كَثِيرًا وَسَبِّحْ بِالْعَشِيِّ وَ

ع ١١ ١٢ الْاِبْكَارِ ﴿٤٢﴾

mẹ́ta àyàfi nípa ìtọ̀ka. Máa rántí Olúwa rẹ̀ lọ́pọ̀lọpọ̀, kí o sì máa yín Ín lógo ní alẹ́ àti ní òwúrọ̀ kùtùkùtù.

ÌDÁ 5

وَاِذْ قَالَتِ الْمَلٰٓئِكَةُ يٰمَرْيَمُ اِنَّ اللّٰهَ
اصْطَفٰىكِ وَطَهَّرَكِ وَاصْطَفٰىكِ عَلٰى
نِسَآءِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٣﴾

43. Àti pé nígbà tí àwọn Màláíkà sọ wí pé, 'Ìwọ Maryam, dájúdájú Allah ti ṣà ọ́ lẹ́ṣà, Ó ti sọ ọ́ di ẹni mímọ́, Ó sì ti ṣà ọ́ lẹ́ṣà ju gbogbo àwọn obìnrin àgbáyé lọ (ní àsìkò náà).'

يٰمَرْيَمُ اقْنُتِيْ لِرَبِّكِ وَاسْجُدِيْ وَارْكَعِيْ
مَعَ الرّٰكِعِيْنَ ﴿٤٤﴾

44. Ìwọ Maryam, jẹ́ olùgbọràn sí Olúwa rẹ̀, kí o rẹ ara rẹ̀ sílẹ̀, kí o sì máa tẹríba pẹ̀lú àwọn tó ń tẹríba.

ذٰلِكَ مِنْ اَنْۢبَآءِ الْغَيْبِ نُوْحِيْهِ اِلَيْكَ ۚ
وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ اِذْ يُلْقُوْنَ اَقْلَامَهُمْ
اَيُّهُمْ يَكْفُلُ مَرْيَمَ ۪ وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ
اِذْ يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٤٥﴾

45. Èyí jẹ́ ọ̀kan lára ìròyìn àwọn ohun tí ó farapamọ́ tí Àwa ṣípaya rẹ̀ fún ọ. Ìwọ kò sì láàrin wọn nígbà tí wọn ń fi ọ̀kọ̀ mu aje pé ta ni nínú wọn tí yóò tọ́jú Maryam, bẹ́ẹ̀ ni ìwọ kò sì láàrin wọn nígbà tí wọ́n ń jiyàn pẹ̀lú ara wọn.

اِذْ قَالَتِ الْمَلٰٓئِكَةُ يٰمَرْيَمُ اِنَّ اللّٰهَ
يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٍ مِّنْهُ ۖ اسْمُهُ الْمَسِيْحُ
عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ وَجِيْهًا فِي الدُّنْيَا وَ
الْاٰخِرَةِ وَمِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿٤٦﴾

46. Nígbà tí àwọn Màláíkà sọ pé, 'Iwọ Maryam, dájúdájú Allah fún ọ ni ìró ìdùnnú gbólóhùn kan láti ọ̀dọ̀ ara Rẹ̀; Orúkọ rẹ̀ yóò máa jẹ́ Masihu 'Isa ọmọ Maryam, ẹni àpọ́nlé ní ayé yìí àti ní ọ̀run, ọ̀kan nínú àwọn tí a ti fún ní ìsúnmọ́ Ọlọ́run sì ni;

وَيُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا وَّمِنَ
الصّٰلِحِيْنَ ﴿٤٧﴾

47. 'Yóò bá àwọn ènìyàn sọ̀rọ̀ nígbà èwe àti nígbà tí ó bá dàgbà, yóò sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹni rere.'

48. Ó wí pé, ‘Olúwa mi báwo ni èmi yóò ṣe ní ọmọkùnrin nígbà tí abara kan kò fọwọ́ kàn mí?’ Ó dáhùn wí pé, ‘bẹ́ẹ̀ ni Allah máa ń ṣẹ̀dá ohun tí ó bá wù Ú. Nígbà tí Ó bá pinnu ohun kan, Yóò wí fún un pé, ‘Jẹ́ bẹ́ẹ̀! yóò sì jẹ́ bẹ́ẹ̀.’

قَالَتْ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي وَلَدٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي
بَشَرٌ ۖ قَالَ كَذَٰلِكِ اللَّهُ يَخْلُقُ مَا
يَشَاءُ ۚ إِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ
كُن فَيَكُونُ ﴿٤٨﴾

49. ‘Yóò kọ́ ọ (ọmọ náà) ní Ìwé náà, ọgbọ́n ìjìnlẹ̀, Ataora àti Injila;

وَيُعَلِّمُهُ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرَاةَ
وَالْإِنجِيلَ ﴿٤٩﴾

50. ‘Yóò sì (tún ṣe é ní) òjíṣẹ́ kan sí àwọn ọmọ Israẹli, (yóò wí pé) Dájúdájú ‘Èmi mú àmì kan wá fún yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, èmi yóò fi amọ̀ ṣe àwòrán kan fún yín tí yóò dà gẹ́gẹ́ bí ẹyẹ, lẹ́hìn náà èmi yóò mí èémí sí i, yóò sì di ẹyẹ kan pẹ̀lú ìyọ̀nda Allah; èmi yóò sì wo àwọn afọ́jú àti àwọn adẹ́tẹ̀ sàn, èmi yóò sọ òkú di alààyè pẹ̀lú ìyọ̀nda Allah; èmi yóò fún yín ní ìró nípa ohun tí ẹ ó jẹ àti ohun tí ẹ̀yin yóò fi pamọ́ sínú àwọn ibùgbé yín. Dájúdájú Ami ń bẹ fún yín nínú èyí, tí ẹ̀yin bá jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ أَنِّي قَدْ
جِئْتُكُم بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ أَنِّي أَخْلُقُ
لَكُم مِّنَ الطِّينِ كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ فَأَنفُخُ
فِيهِ فَيَكُونُ طَيْرًا بِإِذْنِ اللَّهِ ۖ وَأُبْرِئُ
الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ وَأُحْيِي الْمَوْتَىٰ بِإِذْنِ
اللَّهِ ۖ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأْكُلُونَ وَمَا
تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمْ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَآيَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٥٠﴾

51. ‘Mo sì tún ń jẹ́rìí sí ohun tí ń bẹ ṣaájú mi nínú Ataora àti pè kí èmi lè ṣe nínú àwọn ohun tí a ti ṣe léèwọ̀ fún yín lẹ́tọ̀ọ́ fún yín, mo sì wá bá yín pẹ̀lú Àmì kan láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, nítorí náà ẹ páyà Allah kí ẹ sì tẹ̀lé mi.’

وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرَاةِ
وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعْضَ الَّذِي حُرِّمَ عَلَيْكُمْ
وَجِئْتُكُم بِآيَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَاتَّقُوا
اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٥١﴾

52. 'Dájúdájú Allah ni Olúwa mi àti Olúwa yín, nítorí náà ẹ máa jọ́sìn fún Un. èyí ni ọ̀nà tààrà.'

إِنَّ اللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ ۗ
هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٥٢﴾

53. Nígbà tí 'Isa ṣe àkíyèsí àìgbàgbọ́ láti ọ̀dọ wọn, ó wí pé, 'Ta ni yóò ràn mí lọ́wọ́ lójú ọ̀nà Allah?' Àwọn ọmọlẹ́hìn (rẹ̀) wí pé, 'Àwa ní olùrànlọ́wọ́ lójú ọ̀nà Allah, àwa gba Allah gbọ́, ìwọ sì jẹ́rìí pé àwa jẹ́ Musulumi (ẹni tí ó ju ara rẹ̀ sílẹ̀ fún Allah)!

فَلَمَّا أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنْهُمُ الْكُفْرَ قَالَ
مَنْ أَنصَارِي إِلَى اللَّهِ ۖ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ
نَحْنُ أَنصَارُ اللَّهِ آمَنَّا بِاللَّهِ وَاشْهَدْ
بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٥٣﴾

54. 'Olúwa wa, àwá gba ohun tí O ti sọ̀kalẹ̀ gbọ́ àwa sì tẹ̀lé òjíṣẹ́ náà, nítorí náà kà wa kún àwọn olùjẹ́rìí.'

رَبَّنَا آمَنَّا بِمَا أَنزَلْتَ وَاتَّبَعْنَا الرَّسُولَ
فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ ﴿٥٤﴾

55. Wọ́n pète, Allah náà sì ṣe ètò, Allah ló dára jùlọ nínú Olùṣètò.

وَمَكَرُوا وَمَكَرَ اللَّهُ ۖ وَاللَّهُ خَيْرُ
الْمَاكِرِينَ ﴿٥٥﴾

ÌDÁ 6

56. Nígbà tí Allah sọ pé, 'Ìwọ Isa, Èmi ni yóò pa ọ́, Èmi yóò sì gbé ọ wá sí ọ̀dọ̀ Mi (ní ti ọlá àti iyí), Èmi yóò wẹ̀ ọ́ mọ́ kúrò nínú ẹ̀sùn àwọn aláìgbàgbọ́, Èmi yóò sì gbé àwọn tí wọ́n gbà ọ́ gbọ́ ga ju àwọn aláìgbàgbọ́ lọ títí di ọjọ́ Àjíǹde; lẹ́hìn náà Ọ̀dọ̀ Mi ni ẹ̀yin yóò padà sí, Èmi yóò sì ṣe ìdájọ́ láàrin yín nípa ohun tí ẹ ń ṣe àríyànjiyàn sí.

إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَىٰ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَ
رَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ الَّذِينَ
كَفَرُوا وَجَاعِلُ الَّذِينَ اتَّبَعُوكَ فَوْقَ
الَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ ۖ ثُمَّ إِلَيَّ
مَرْجِعُكُمْ فَأَحْكُمُ بَيْنَكُمْ فِيمَا كُنتُمْ
فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٥٦﴾

57. Ní ti àwọn aláìgbàgbọ́, Èmi yóò fi ìyà líle jẹ wọ́n láyé yìí àti lọ́run, kì yóò sì sí olùrànlọ́wọ́ fún wọn.

فَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا فَأُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا
شَدِيدًا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمَا لَهُم
مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٥٧﴾

58. Ní ti àwọn tí wọ́n bá gbàgbọ́ tí wọn sì ń ṣe iṣẹ́ rere, Òun yóò san ẹ̀san fún wọn lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́. Allah kò sì fẹ́ràn àwọn alábòsí.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ فَيُوَفِّيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٨

59. Eléyìí ni Àwa ń kà fún ọ nínú àwọn Àmì àti ìrántí tí ó mú ọgbọ́n dání.

ذَٰلِكَ نَتْلُوهُ عَلَيْكَ مِنَ ٱلْءَايَٰتِ وَٱلذِّكْرِ ٱلْحَكِيمِ ٥٩

60. Dájúdájú, àpèjúwe 'Isa lọ́dọ̀ Allah dà gẹ́gẹ́ bí àpèjúwe Adam. Ẹni tí Òún dá láti inú erùpẹ̀, lẹ́hìn náà Ó sọ fún un pé 'Jẹ́ bẹ́ẹ̀', ó sì jẹ́ bẹ́ẹ̀.

إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِندَ ٱللَّهِ كَمَثَلِ ءَادَمَ ۖ خَلَقَهُۥ مِن تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٦٠

61. Òdodo ni láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ nítorí náà má ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń ṣiyèméjì.

ٱلْحَقُّ مِن رَّبِّكَ فَلَا تَكُن مِّنَ ٱلْمُمْتَرِينَ ٦١

62. Ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá bá ọ jiyàn nípa rẹ̀ lẹ́hìn tí ìmọ̀ ti wá bá ọ, sọ wí pé: 'Ẹ wá kí á pe àwọn ọmọkùnrin wa, àti àwọn ọmọkùnrin yín, àti àwọn obìnrin wa àti àwọn obìnrin yín, àti ará wa àti ará yín, lẹ́hìn náà kí a ṣe àdúrà tọkàntọkàn, kí a sì pe ègun Allah lé àwọn òpùrọ́ lórí.'

فَمَنْ حَآجَّكَ فِيهِ مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ ٱلْعِلْمِ فَقُلْ تَعَالَوْا۟ نَدْعُ أَبْنَآءَنَا وَأَبْنَآءَكُمْ وَنِسَآءَنَا وَنِسَآءَكُمْ وَأَنفُسَنَا وَأَنفُسَكُمْ ثُمَّ نَبْتَهِلْ فَنَجْعَل لَّعْنَتَ ٱللَّهِ عَلَى ٱلْكَٰذِبِينَ ٦٢

63. Dájúdájú èyí ni ìtàn òtítọ́, kò sì sí ẹni tí ìjọsìn tọ́ sí lẹ́hìn Allah àti pé dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára Ọlọgbọ́n jùlọ.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْقَصَصُ ٱلْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ۚ وَإِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٦٣

64. Ṣùgbọ́n bí wọ́n bá pẹ̀hìndà, nígbà náà rántí pé Allah mọ (ètò) àwọn òbìlẹ̀jẹ́ ní àmọ̀tán.

فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِٱلْمُفْسِدِينَ ٦٤ ع ٦ ٩ ١٤

## ÌDÁ 7

65. Wí pé, ‘ẹ̀yin oníwèé, ẹ wá sìdìí ọ̀rọ̀ kan tó dọ́gba láàrin àwa àti ẹ̀yin, kí a má ṣe jọ́sìn fún ẹnikẹ́ni lẹ́hìn Allah, kí a má ṣe bá A wá orogún, àti wí pé kí ẹnikẹ́ni nínú wa má ṣe mú ẹnìkejì ní Olúwa lẹ́hìn Allah. Lẹ́hìn náà bí wọ́n bá pẹ̀hìndà, nígbà náà sọ wí pé, ‘Ẹ jẹ́rìí pé dájúdájú àwá ti ju ara wa sílẹ̀ (fún Àṣẹ Allah).’

قُلْ يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ تَعَالَوْا اِلٰى كَلِمَةٍ
سَوَآءٍۭ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ اَلَّا نَعْبُدَ اِلَّا
اللّٰهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهٖ شَيْـًٔا وَّلَا يَتَّخِذَ
بَعْضُنَا بَعْضًا اَرْبَابًا مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ
فَاِنْ تَوَلَّوْا فَقُوْلُوا اشْهَدُوْا بِاَنَّا
مُسْلِمُوْنَ ﴿٦٥﴾

66. Ẹ̀yin oníwèé, èéṣe tí ẹ fi ń jiyàn nípa Ibrahim nígbà tí ó jẹ́ pé a kò sọ Ataora àti Injila kalẹ̀ àyàfi lẹ́hìn rẹ̀? Ẹ̀yin kì yóò ha ṣe làákàyè.

يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تُحَآجُّوْنَ فِيْٓ اِبْرٰهِيْمَ
وَمَآ اُنْزِلَتِ التَّوْرٰىةُ وَالْاِنْجِيْلُ اِلَّا
مِنْۢ بَعْدِهٖ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٦٦﴾

67. Ẹ kíyèsí i! ẹ̀yin wọ̀nyí kan náà ni ẹ ń jiyàn nípa ohun tí ẹ kò ní ìmọ̀ nípa rẹ̀, kí ní dé tí ẹ ń jiyàn nípa ohun tí ẹ̀yin kò ní ìmọ̀ nípa rẹ̀ gan-an? Allah ni Ó mọ̀ nígbà tí ẹ̀yin kò sì mọ̀.

هٰٓاَنْتُمْ هٰٓؤُلَآءِ حَاجَجْتُمْ فِيْمَا لَكُمْ
بِهٖ عِلْمٌ فَلِمَ تُحَآجُّوْنَ فِيْمَا لَيْسَ
لَكُمْ بِهٖ عِلْمٌ ؕ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ وَاَنْتُمْ لَا
تَعْلَمُوْنَ ﴿٦٧﴾

68. Ibrahim kì í ṣe Yahudi (Juu) bẹ́ẹ̀ ni kì i ṣe Nasara (Kiristiẹni) ṣùgbọ́n ó jẹ́ ẹni tó máa ń tẹ̀ sí ọ̀dọ̀ Allah, tó sì ju ara rẹ̀ sílẹ̀ (fún Un). Òun kò sì sí nínú àwọn tó ń pa nǹkan pọ̀ pẹ̀lú Allah (nínú ijọsin).

مَا كَانَ اِبْرٰهِيْمُ يَهُوْدِيًّا وَّلَا
نَصْرَانِيًّا وَّلٰكِنْ كَانَ حَنِيْفًا مُّسْلِمًا ؕ وَ
مَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿٦٨﴾

69. Dájúdájú àwọn tí wọ́n súnmọ́ Ibrahim jùlọ ni àwọn tí wọ́n tẹ̀lé e àti òjíṣẹ́ yìí (Muhammad) àti àwọn tí wọ́n gbàgbọ́. Allah sì jẹ̀ Alátìlẹhìn àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

اِنَّ اَوْلَى النَّاسِ بِاِبْرٰهِيْمَ لَلَّذِيْنَ
اتَّبَعُوْهُ وَهٰذَا النَّبِيُّ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ؕ
وَاللّٰهُ وَلِيُّ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٦٩﴾

وَدَّتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ لَوْ يُضِلُّوْنَكُمْ ؕ وَمَا يُضِلُّوْنَ اِلَّآ اَنْفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٧٠﴾

70. Apá kan nínú àwọn oníwèé fẹ́ láti ṣì yín lọ́nà, bẹ́ẹ̀ ni wọn kì yóò ṣi ẹnikẹ́ni lọ́nà àyàfi ara wọn; wọn kò kíyèsara ni.

يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَاَنْتُمْ تَشْهَدُوْنَ ﴿٧١﴾

71. Ẹ̀yin oníwèé! Èéṣe tí ẹ fi lòdì sí àwọn Àmì Allah, nígbà tí ẹ̀yin jẹ́ ẹlẹ́rìí (nípa wọn)?

يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَلْبِسُوْنَ الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُوْنَ الْحَقَّ وَاَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٧٢﴾ ع ٨ ٧ ١٥

72. Ẹ̀yin oníwèé! Èéṣe tí ẹyin fi ń da òtítọ́ pọ̀ mọ́ irọ́, tí ẹ sì mọ̀-ọ́n-mọ̀ gbé òtitọ pamọ́ nígbà tí ẹ mọ̀ pé kò tọ́ bẹ́ẹ̀.

ÌDÁ 8

وَقَالَتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ اٰمِنُوْا بِالَّذِيْۤ اُنْزِلَ عَلَى الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَجْهَ النَّهَارِ وَاكْفُرُوْۤا اٰخِرَهٗ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٧٣﴾

73. Àti pé apa kan nínú àwọn oníwèé sọ pé; "Ẹ gbá ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún àwọn olùgbàgbọ́ ní àtètèkọ́ṣe gbọ́, kí ẹ sì kọ èyí tí ó wà lẹ́hìn rẹ̀, kí wọ́n lè baà ṣẹ́ri padà.

وَلَا تُؤْمِنُوْۤا اِلَّا لِمَنْ تَبِعَ دِيْنَكُمْ ؕ قُلْ اِنَّ الْهُدٰى هُدَى اللّٰهِ ۙ اَنْ يُّؤْتٰۤى اَحَدٌ مِّثْلَ مَاۤ اُوْتِيْتُمْ اَوْ يُحَآجُّوْكُمْ عِنْدَ رَبِّكُمْ ؕ قُلْ اِنَّ الْفَضْلَ بِيَدِ اللّٰهِ ۚ يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿٧٤﴾

74. 'Ẹ má sì ṣe ní ìgbàgbọ́ sí ẹnikẹ́ni àyàfi ẹni tí ó bá tẹ̀lé ẹ̀sin yín ; - (Ìwọ Òjíṣẹ́) sọ pé, 'dájúdájú ìtọ́sọ́nà tòótọ ni ti Allah. Ohun tí ó ṣe pàtàkì ni pé kí a fún olúkúlùkù ní irú (ẹ̀kọ́) tí a fún yín tẹ́lẹ̀. (Láìjẹ́ bẹ́ẹ̀) wọ́n máa ní ẹ̀tọ́ láti bá yín jiyàn níwájú Olúwa yín . Sọ wí pé, 'gbogbo ojú rere ń bẹ lọ́wọ́ Allah. Òun a máa fi i fún ẹni tí ó wù Ú. Allah sì jẹ́ Ọlọ́pọ̀lọpọ̀ ojú-rere, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

يَّخْتَصُّ بِرَحْمَتِهٖ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿٧٥﴾

75. Òun a máa ṣa ẹni tó bá fẹ́ lẹ́ṣà fún àánú Rẹ̀. Allah sì jẹ́ Olóore tí ó tóbi.

76. Ó ń bẹ nínú àwọn oníwèé, ẹni tí ó ṣe pé tí o bá fi ọkàn tán an pẹ̀lú ọ̀pọ̀lọpọ̀ ohun ìṣura yóò dá a padà fún ọ; ó sì tún ń bẹ nínú wọn, ẹni tí ó jẹ́ pé tí ó bá fi ọkàn tán an pẹ̀lú owó Dinar kan (péré) kò ní dá a padà fún ọ àyàfi tí o bá dógò tì i; eléyìí rí bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọn ń sọ pé kò sí ìbáwí kan fún wa nípa ọ̀rọ̀ àwọn aláìmọ̀kan ènìyàn; wọ́n sì ń pa iró mọ Allah bẹ́ẹ̀ ni wọ́n sì mọ̀.

وَمِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ مَنْ اِنْ تَاْمَنْهُ بِقِنْطَارٍ
يُؤَدِّهٖٓ اِلَيْكَۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ اِنْ تَاْمَنْهُ
بِدِيْنَارٍ لَّا يُؤَدِّهٖٓ اِلَيْكَ اِلَّا مَا دُمْتَ
عَلَيْهِ قَآئِمًاؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْا
لَيْسَ عَلَيْنَا فِى الْاُمِّيّٖنَ سَبِيْلٌۚ وَ
يَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ وَهُمْ
يَعْلَمُوْنَ ۝٧٦

77. Bẹ́ẹ̀ ni ẹni tí ó bá mú àdéhùn rẹ̀ ṣẹ tí ó sì páya Allah, dájúdájú Allah nífẹ̀ẹ́ sí àwọn olùpáyà Rẹ̀.

بَلٰى مَنْ اَوْفٰى بِعَهْدِهٖ وَاتَّقٰى فَاِنَّ اللّٰهَ
يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ۝٧٧

78. Dájúdájú àwọn tí wọ́n ń fi àdéhùn àti ìbura wọn tí wọ́n bá Allah ṣe pààrọ̀ owó díẹ̀, wọn kò ní ní ìpín láyé tí ń bọ̀, Allah kò ní sọ̀rọ̀ sí wọn, bẹ́ẹ̀ ni, Kò ní ṣíjú wò wọ́n lọ́jọ́ Àjíǹde, Kò sì ní fọ̀ wọ́n mọ́; ìyà olóró sì ń bẹ fún wọn.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَشْتَرُوْنَ بِعَهْدِ اللّٰهِ وَ
اَيْمَانِهِمْ ثَمَنًا قَلِيْلًا اُولٰٓئِكَ لَا
خَلَاقَ لَهُمْ فِى الْاٰخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ
اللّٰهُ وَلَا يَنْظُرُ اِلَيْهِمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
وَلَا يُزَكِّيْهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ۝٧٨

79. Àti pé dájúdájú àwọn ìjọ kan ń bẹ nínú wọn, tí wọ́n ń fi ahọ́n wọn yí Ìwé náà padà kí ẹ̀yin baà lérò pé ó jẹ́ ara Ìwé náà nígbà tí kì í sì í ṣe ara Ìwé náà. Wọ́n sì ń sọ pé ọ̀dọ̀ Allah ní ó ti wá nígbà tí kò sì ti ọdọ Allah wá, wọ́n sì mọ̀-ọ́n-mọ̀ paró mọ́ Allah.

وَاِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيْقًا يَّلْوٗنَ اَلْسِنَتَهُمْ
بِالْكِتٰبِ لِتَحْسَبُوْهُ مِنَ الْكِتٰبِ وَ
مَا هُوَ مِنَ الْكِتٰبِۚ وَيَقُوْلُوْنَ هُوَ
مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِنْدِ اللّٰهِۚ
وَيَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ وَهُمْ
يَعْلَمُوْنَ ۝٧٩

80. Kò tọ́ sí ẹ̀dá abara kan pé kí Allah fún un ní Ìwé àti ìjẹ́-òjíṣẹ́, lẹ́hìn náà kí ó wá sọ fún àwọn

مَا كَانَ لِبَشَرٍ اَنْ يُّؤْتِيَهُ اللّٰهُ
الْكِتٰبَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُوْلَ

لِلنَّاسِ كُونُوا عِبَادًا لِّي مِن دُونِ اللَّهِ
وَلَٰكِن كُونُوا رَبَّانِيِّينَ بِمَا كُنتُمْ
تُعَلِّمُونَ الْكِتَابَ وَبِمَا كُنتُمْ
تَدْرُسُونَ ٨٠

ènìyàn pé èmi ni kí ẹ máa jọ́sìn fún, kì í ṣe Allah; ṣùgbọ́n (yóò sọ pé), ‘Ẹ jẹ́ olùfọkànsìn fún Olúwa, nítorí pé ẹ ń fi Ìwé náà kọ́ni, àti pè ẹ ń kọ́ ẹ̀kọ́ (nínú rẹ̀).’

وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَن تَتَّخِذُوا الْمَلَائِكَةَ
وَالنَّبِيِّينَ أَرْبَابًا ۗ أَيَأْمُرُكُم بِالْكُفْرِ
بَعْدَ إِذْ أَنتُم مُّسْلِمُونَ ٨١ ع ٨ ٩ ١٦

81. Kò sí tún ṣe é ṣe fún un pé kí ó pàṣẹ fún yín pé kí ẹ mú àwọn Màláíkà àti àwọn òjíṣẹ́ ní olúwa kéékèèké. Òun yóò ha pàṣẹ pé kí ẹ ṣàìgbàgbọ́ lẹ́hìn ìgbà tí ẹ̀yín ti ju ara yín sílẹ̀ (fún Allah) bí?

ÌDÁ 9

وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ النَّبِيِّينَ
لَمَا آتَيْتُكُم مِّن كِتَابٍ وَحِكْمَةٍ
ثُمَّ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مُّصَدِّقٌ لِّمَا
مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهِ وَلَتَنصُرُنَّهُ ۚ قَالَ
أَأَقْرَرْتُمْ وَأَخَذْتُمْ عَلَىٰ ذَٰلِكُمْ إِصْرِي ۖ
قَالُوا أَقْرَرْنَا ۚ قَالَ فَاشْهَدُوا وَأَنَا
مَعَكُم مِّنَ الشَّاهِدِينَ ٨٢

82. (Kí ẹ sì rántí) ìgbà tí Allah gba májẹ̀mu lọ́wọ́ àwọn ènìyàn nípasẹ̀ àwọn Ànọ́bì pé, ‘ohun tí Mo bá fún yín nínú Ìwé àti Ọgbọ́n, lẹ́hìn náà tí òjíṣẹ́ kan bá wá bá yín tó sì ń ṣe àmúṣẹ ohun tí ń bẹ pẹ̀lú yín, ẹ ó gbà á gbọ́, ẹ ó sì ràn án lọ́wọ́.’ Ó wí pé, ‘ṣé ẹ gbà bẹ́ẹ̀, ṣé ẹ sì gba iwọ̀ mi lórí èyí?’ Wọ́n (dáhùn pé) ‘Àwa gbà bẹ́ẹ̀ Òun náà sì wí pé, ‘Nígbà náà ẹ jẹ́rìí sí i, Èmi náà ń bẹ pẹ̀lú yín nínú ẹlẹ́rìí.

فَمَن تَوَلَّىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ
الْفَاسِقُونَ ٨٣

83. Nípa báyìí ẹnikẹ́ni tó bá pẹ̀hìndà lẹ́hìn èyí, àwọn wọ̀n-ọn-nì jẹ́ ọ̀dalẹ̀.

أَفَغَيْرَ دِينِ اللَّهِ يَبْغُونَ وَلَهُ أَسْلَمَ
مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ طَوْعًا وَ
كَرْهًا وَإِلَيْهِ يُرْجَعُونَ ٨٤

84. Ṣe wọn ń wá ẹ̀sìn mìíràn yàtọ̀ sí ẹ́sìn Allah ni? Nígbà tó jẹ́ pé Òun ni gbogbo ẹni tó ń bẹ́ lọ́run àti láyé ju ara sílẹ̀ fún, bí wọ́n fẹ́ bí wọ́n kọ̀ ọ̀dọ̀ Rẹ̀ sì ni a ó dá wọn padà sí.

85. Sọ pé, ‘àwá gba Allah àti ohun tí a ti sọ̀kalẹ̀ fún wa gbọ́, àti èyí tí a sọ̀kalẹ̀ fún Ibrahim, Ismail, Is-hak, Yakub àti àwọn Ìran mìíràn àti èyí tí a fún Musa àti Isa àti àwọn ànọ́bì láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn. Àwa kò sì ṣe ìpínyà kankan láàrin eyíkèyìí nínú wọn Òun sì ni àwá jura sílẹ̀ fún.

قُلْ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَمَآ اُنْزِلَ عَلَيْنَا وَمَآ اُنْزِلَ عَلٰٓى اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْمٰعِيْلَ وَاِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ وَالْاَسْبَاطِ وَمَآ اُوْتِيَ مُوْسٰى وَعِيْسٰى وَالنَّبِيُّوْنَ مِنْ رَّبِّهِمْ لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ اَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهٗ مُسْلِمُوْنَ ﴿٨٥﴾

86. Ẹnikẹ́ni tó bá wá ẹ̀sìn mìíràn lẹ́hìn Islam, a kò ní gbà á lọ́wọ́ rẹ̀ tí ó bá di ọjọ́ ìkẹhìn, òun yóò sì wà nínú àwọn ẹni òfò.

وَمَنْ يَّبْتَغِ غَيْرَ الْاِسْلَامِ دِيْنًا فَلَنْ يُّقْبَلَ مِنْهُ وَهُوَ فِي الْاٰخِرَةِ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٨٦﴾

87. Báwo ni Allah yóò ti ṣe tọ́ àwọn ènìyàn kan tó ṣàìgbàgbọ́ lẹ́hìn ìgbàgbọ́ wọn sọ́nà, tí wọ́n sì ti jẹ́rìí pé òtítọ́ ni Òjíṣẹ́ náà, tí àwọn ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tó fojú hàn gbaǹgba sì ti tọ̀ wọ́n wá. Allah kì yóò sì tọ́ àwọn alábòsí ènìyàn sọ́nà.

كَيْفَ يَهْدِي اللّٰهُ قَوْمًا كَفَرُوْا بَعْدَ اِيْمَانِهِمْ وَشَهِدُوْٓا اَنَّ الرَّسُوْلَ حَقٌّ وَّجَآءَهُمُ الْبَيِّنٰتُ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٨٧﴾

88. Ẹsan tí ó wà fún àwọn wọ̀nyẹn ni pé ègun Allah àti ti àwọn Mọlaika àti ti àwọn ènìyàn lápapọ̀ yóò máa bẹ lórí wọn,

اُولٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمْ اَنَّ عَلَيْهِمْ لَعْنَةَ اللّٰهِ وَالْمَلٰٓئِكَةِ وَالنَّاسِ اَجْمَعِيْنَ ﴿٨٨﴾

89. Wọn yóò máa bẹ nínú rẹ̀ gbere, a kò ní ṣe ìyà náà ní fífúyẹ́ fún wọn, bẹ́ẹ̀ ni a kò ní lọ́ wọn lára.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْظَرُوْنَ ﴿٨٩﴾

90. Àyàfi àwọn tí wọ́n bá ronúpìwàdà, lẹ́hìn náà tí wọ́n ṣe àtúnṣe (iṣẹ́ wọn), dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjì Aláàánú.

اِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا مِنْ بَعْدِ ذٰلِكَ وَاَصْلَحُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٩٠﴾

91. Dájúdájú àwọn tí wọ́n ṣàìgbàgbọ́ lẹ́hìn ìgbàgbọ́ wọn lẹ́hìn náà tí wọ́n ṣe àlékún nínú àìgbàgbọ́, a kì yóò gba ìrònúpìwàdà wọn, àwọn wọ̀nyí sì ni wọ́n ti ṣìnà.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بَعْدَ إِيمَانِهِمْ
ثُمَّ ازْدَادُوا كُفْرًا لَّن تُقْبَلَ تَوْبَتُهُمْ
وَأُولَٰئِكَ هُمُ الضَّالُّونَ ﴿٩١﴾

92. Dájúdájú àwọn tí wọ́n ṣàìgbàgbọ́ tí wọ́n sì kú sínú àìgbàgbọ́, bí wọ́n tilẹ̀ fi gbogbo ayé tí ó kún fún wúrà ṣe ìràpadà, a kì yóò gbà á lọ́wọ́ ẹnikẹ́ni nínú wọn. Àwọn wọ̀nyẹn ni ìyà olóró ń bẹ fún, wọn kò sì ní ní olùrànlọ́wọ́ kankan.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَمَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ
فَلَن يُقْبَلَ مِنْ أَحَدِهِم مِّلْءُ الْأَرْضِ
ذَهَبًا وَلَوِ افْتَدَىٰ بِهِ أُولَٰئِكَ لَهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٩٢﴾ ع ١١ ١٧

ÌPÍN 4

ÌDÁ 10

93. Ẹ̀yin kò le dé ipò ẹni rere àyàfi ti ẹ bá ń ná nínú ohun tí ẹ fẹ́ràn jùlọ, ohunkóhun tí ẹ̀yin bá sì na, dájúdájú Allah ni ìmọ̀ àmọ̀dájú nípa rẹ̀.

لَن تَنَالُوا الْبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُوا
مِمَّا تُحِبُّونَ ۚ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ
فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ﴿٩٣﴾

94. Gbogbo oúnjẹ ló jẹ́ ẹ̀tọ́ fún àwọn ọmọ Israẹli àyàfi èyí tí Israẹli ti ṣe léèwọ̀ fúnra rẹ̀ ṣíwájú kí a tó sọ Ataora kalẹ̀. Sọ pé, 'Ǹjẹ́ nígbà náà ẹ mú Ataora náà wa, kí ẹ sì kà a bí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo.'

كُلُّ الطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِّبَنِي
إِسْرَائِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسْرَائِيلُ
عَلَىٰ نَفْسِهِ مِن قَبْلِ أَن تُنَزَّلَ
التَّوْرَاةُ ۗ قُلْ فَأْتُوا بِالتَّوْرَاةِ
فَاتْلُوهَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٩٤﴾

95. Nítorí náà ẹnikẹ́ni tó bá párọ́ mọ́ Allah lẹ́hìn eléyìí, àwọn wọ̀nyí ni alábòsí.

فَمَنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ مِن بَعْدِ
ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٩٥﴾

96. Sọ pé Allah ti sọ òtítọ́, nítorí náà ẹ tẹ̀lé ìlànà (ẹ̀sìn) Ibrahim, ẹni tí ó dúró déédéé, òun kò sì sí nínú àwọn abọ̀rìṣà.

قُلْ صَدَقَ اللَّهُ ۗ فَاتَّبِعُوا مِلَّةَ
إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ
الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٦﴾

97. Dájúdájú ilé (ìjọsìn) àkọ́kọ́ tí a gbé kalẹ̀ fún àwọn ènìyàn ni èyí tí ó wà ní Baka (Àfonífojì Maka), tí ó kún fún ìbùkún àti ìmọ̀nà fún gbogbo ènìyàn.

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُّضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِيْ
بِبَكَّةَ مُبٰرَكًا وَّهُدًى لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٧﴾

98. Àwọn Àmì tí ó yanjú ń bẹ nínú rẹ̀, ó jẹ́ ààyè ìjọsìn Ibrahim; ẹnikẹ́ni tó bá wọ inú rẹ̀ ti di ẹni ìfàyàbalẹ̀. Ìrìn-àjò lọ sí ilé náà nítorí Allah jẹ́ iwọ̀ fún gbogbo ènìyàn tó bá ní agbara láti débẹ, ṣùgbọ́n kí ẹnikẹ́ni tó bá ṣàìgbàgbọ́ mọ̀ pé Allah rọ ọrọ̀ ju gbogbo ẹ̀dá lọ.

فِيْهِ اٰيٰتٌۢ بَيِّنٰتٌ مَّقَامُ اِبْرٰهِيْمَ ۚ وَ
مَنْ دَخَلَهٗ كَانَ اٰمِنًا ؕ وَلِلّٰهِ عَلَى النَّاسِ
حِجُّ الْبَيْتِ مَنِ اسْتَطَاعَ اِلَيْهِ سَبِيْلًا ؕ
وَ مَنْ كَفَرَ فَاِنَّ اللّٰهَ غَنِيٌّ عَنِ
الْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٨﴾

99. Wí pé, 'Ẹ̀yin Oníwèé, èéṣe tí ẹ̀yin fi ń ṣe àìgbàgbọ́ sí àwọn Àmi Allah, bẹ́ẹ̀ ni Allah ni ẹlẹ́rìí nípa ohun tí ẹ̀yin ń ṣe.

قُلْ يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَكْفُرُوْنَ
بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ۖ وَ اللّٰهُ شَهِيْدٌ عَلٰى مَا
تَعْمَلُوْنَ ﴿٩٩﴾

100. Sọ pé, 'ẹ̀yin Oníwèé, èéṣe tí ẹ̀yin fi ń ṣe ìdíwọ́ fún àwọn olùgbàgbọ́ lójú ọ̀nà Allah, ẹ sì ń ṣọ ọ̀nà náà di wíwọ́, bẹ́ẹ̀ ẹ̀yin gan-an sì ni ẹlẹ́rìí? Allah kò ṣàláìkíyèsí ohun tí ẹ ń ṣe.'

قُلْ يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَصُدُّوْنَ عَنْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ مَنْ اٰمَنَ تَبْغُوْنَهَا
عِوَجًا وَّ اَنْتُمْ شُهَدَآءُ ؕ وَمَا اللّٰهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٠٠﴾

101. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Bí ẹ bá tẹ̀lé apá kan nínú àwọn tí a ti fún ní Ìwé, wọn yóò dá yín padà sí àìgbàgbọ́ lẹ́hìn ìgbàgbọ́ yín.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنْ تُطِيْعُوْا
فَرِيْقًا مِّنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ
يَرُدُّوْكُمْ بَعْدَ اِيْمَانِكُمْ كٰفِرِيْنَ ﴿١٠١﴾

102. Báwo ni ẹ̀yin ó ti ṣe ṣe àìgbàgbọ́ nígbà tí a ń ka àwọn Àmi Allah fún yín, tí òjíṣẹ́ Rẹ̀ sì ń bẹ láàrin yín. Ẹnikẹ́ni tó bá gbá (òpó) Allah mú ṣinṣin, A ti tọ́ ọ sí ojú ọ̀nà tí ó tọ́.

وَ كَيْفَ تَكْفُرُوْنَ وَ اَنْتُمْ تُتْلٰى
عَلَيْكُمْ اٰيٰتُ اللّٰهِ وَفِيْكُمْ رَسُوْلُهٗ ؕ وَ
مَنْ يَّعْتَصِمْ بِاللّٰهِ فَقَدْ هُدِيَ اِلٰى
ع صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿١٠٢﴾

## ÌDÁ 11

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ حَقَّ
تُقٰتِهٖ وَ لَا تَمُوْتُنَّ اِلَّا وَ اَنْتُمْ
مُّسْلِمُوْنَ ١٠٣

103. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ páyà Allah bí ó tí ṣe tọ́ láti páyà Rẹ̀, ẹ má sì ṣe jẹ́ kí ikú pa yín àyàfi kí ẹ ti dé ipò olùjurasílẹ̀ (fún Allah).

وَاعْتَصِمُوْا بِحَبْلِ اللّٰهِ جَمِيْعًا وَّلَا
تَفَرَّقُوْا ۪ وَاذْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ
اِذْ كُنْتُمْ اَعْدَآءً فَاَلَّفَ بَيْنَ قُلُوْبِكُمْ
فَاَصْبَحْتُمْ بِنِعْمَتِهٖۤ اِخْوَانًا ۚ وَكُنْتُمْ
عَلٰى شَفَا حُفْرَةٍ مِّنَ النَّارِ فَاَنْقَذَكُمْ
مِّنْهَا ۗ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اٰيٰتِهٖ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ١٠٤

104. Kí ẹ sì di okùn Allah mú ṣinṣin lápapọ̀ kí ẹ má sì ṣe pín sọ́tọ̀ọ̀tọ̀, kí ẹ sì tún rántí ojú rere Allah tí Ó ṣe fún yín nígbà tí ẹ̀yin jẹ́ ọ̀tá (ara yín), Ó sì fi (ìfẹ́ so) ọkàn yín pọ̀, lẹ́hìn náà Ó sọ yín di ọmọ ìyá nípa ojú rere Rẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni ẹ̀yin ti ń bẹ létí bèbè iná Òún sì gbà yín là kúrò nínú rẹ̀. Báyìí ni Allah ń ṣe àlàyé àwọn Àmì Rẹ̀ fún yín kí ẹ̀yin baà lè tọ ọ̀nà tààrà.

وَلْتَكُنْ مِّنْكُمْ اُمَّةٌ يَّدْعُوْنَ اِلَى الْخَيْرِ
وَيَاْمُرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ
الْمُنْكَرِ ۗ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ١٠٥

105. Ẹ jẹ́ kí ìjọ kán wà láàrin yín tí wọ́n yóò máa pe ìpè sí rere ṣíṣe, tí wọ́n yóò sì máa pàṣẹ ìwà ẹ̀tọ́; tí wọ́n yóò sì máa kọ ibi ṣíṣe. Àwọn wọ̀n-ọn-nì ni wọ́n jẹ́ olóríire.

وَ لَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ تَفَرَّقُوْا وَ
اخْتَلَفُوْا مِنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ
الْبَيِّنٰتُ ۗ وَاُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ١٠٦

106. Ẹ má ṣe dà bí àwọn tí wọ́n pínyà tí wọ́n sì yapa lẹ́hìn tí Àmì tí ó fojú hàn ti tọ̀ wọ́n wá. Àwọn wọ̀nyí ni ìyà títóbi yóò jẹ́ ti wọn

يَّوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوْهٌ وَّتَسْوَدُّ وُجُوْهٌ ۚ
فَاَمَّا الَّذِيْنَ اسْوَدَّتْ وُجُوْهُهُمْ ۟
اَكَفَرْتُمْ بَعْدَ اِيْمَانِكُمْ فَذُوْقُوا
الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُوْنَ ١٠٧

107. Lọ́jọ́ tí àwọn ojú kan yóò mọ́lẹ̀ tí àwọn ojú mìíràn yóò sì ṣókùnkùn. Ní ti àwọn tí ojú wọn yóò ṣókùnkùn (A ó bi wọ́n pé) Ẹ̀yin ha ṣàìgbàgbọ́ lẹ́hìn ìgbàgbọ́ yín? Nítorí náà ẹ tọ́ ìyà iná wò nítorí pé ẹ ṣe àìgbàgbọ́.

108. Ní ti àwọn tí ojú wọn yóò mọ́ lẹ̀, àwọn ni yóò wà nínú àánú Allah, níbẹ̀ ni wọn yóò si máa gbé.

وَاَمَّا الَّذِيْنَ ابْيَضَّتْ وُجُوْهُهُمْ فَفِيْ
رَحْمَةِ اللّٰهِ ۗ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿١٠٨﴾

109. Àwọn wọ̀nyí ni àwọn Àmì Allah tí Àwa ń kà fún ọ pẹ̀lú òdodo; Allah kò sì fẹ́ àbòsí kankan fún àwọn ẹ̀da Rẹ̀.

تِلْكَ اٰيٰتُ اللّٰهِ نَتْلُوْهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۗ
وَمَا اللّٰهُ يُرِيْدُ ظُلْمًا لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿١٠٩﴾

110. Ti Allah sì ni gbogbo nǹkan tí ń bẹ ní ọ̀run àti ayé, ọ̀dọ̀ Allah ni a ó darí gbogbo nǹkan padà sí.

وَلِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۗ وَاِلَى
اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ﴿١١٠﴾

ÌDÁ 12

111. Ẹ̀yin ni ìjọ tí ó dára jùlọ tí a gbé dìde fún àǹfàní àwọn ènìyàn, ẹ̀yin ń pàṣẹ rere ṣíṣe, ẹ sì ń kọ ìwa ìbàjẹ́, ẹ sì gba Allah gbọ́; ìbá ṣe pé àwọn ènìyàn tí a ti fún ní Ìwé gbàgbọ́ ni, ìbá dára púpọ̀ fún wọn. Onígbàgbọ́ ń bẹ nínú wọn, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn jẹ́ aláìgbọràn.

كُنْتُمْ خَيْرَ اُمَّةٍ اُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ
تَأْمُرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ
الْمُنْكَرِ وَتُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ ۗ وَلَوْ اٰمَنَ اَهْلُ
الْكِتٰبِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ۗ مِنْهُمُ
الْمُؤْمِنُوْنَ وَاَكْثَرُهُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿١١١﴾

112. Wọn kò ní lè ṣe aburú kankan fún yín bíkòṣe ìpalára díẹ̀. Bí wọ́n bá sì bá yín jà, wọn yóò pẹ̀hìndà. Lẹ́hìn náà a kì yóò sì ràn wọ́n lọ́wọ́.

لَنْ يَّضُرُّوْكُمْ اِلَّآ اَذًى ۗ وَاِنْ
يُّقَاتِلُوْكُمْ يُوَلُّوْكُمُ الْاَدْبَارَ ثُمَّ لَا
يُنْصَرُوْنَ ﴿١١٢﴾

113. Ìyẹpẹrẹ yóò máa bá wọn láàyèkáàyè tí wọ́n bá wà àyàfi tí wọ́n bá ní ààbò Allah àti ààbò àwọn ènìyàn. Wọ́n ti tẹ́rí gba ìbínú Allah, òṣì sì ti bá wọn. Ìyẹn jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọn máa ń ṣe àtakò sí àwọn Àmì Allah; wọ́n sì máa ń pa àwọn òjíṣẹ́ láìnídìí.

ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ اَيْنَ مَا ثُقِفُوْٓا
اِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ اللّٰهِ وَحَبْلٍ مِّنَ النَّاسِ وَ
بَآءُوْ بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ
الْمَسْكَنَةُ ۗ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَانُوْا
يَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَيَقْتُلُوْنَ
الْاَنْۢبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۗ ذٰلِكَ بِمَا عَصَوْا

(Àní) ó jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọ́n jẹ́ aláìgbọràn, wọ́n sì ti kọjá ẹnu ààlà.

وَّكَانُوا يَعْتَدُونَ ١١٣

114. (Ṣùgbọ́n) wọ́n kò rí bákan náà. Ìjọ kan ń bẹ láàrin àwọn oníwèé tó dúró déédéé, tí wọ́n ń ka àmì Allah ní ọ̀gànjọ́ òru, wọ́n sì máa ń foríbalẹ̀.

لَيْسُوا سَوَآءً ۗ مِنْ أَهْلِ الْكِتٰبِ أُمَّةٌ قَآئِمَةٌ يَّتْلُوْنَ اٰيٰتِ اللّٰهِ اٰنَآءَ الَّيْلِ وَهُمْ يَسْجُدُوْنَ ١١٤

115. Wọ́n gba Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́, wọ́n sì máa ń pàṣẹ rere ṣíṣe, wọ́n ń kọ ibi ṣíṣe, wọ́n sì ń bá ara wọn díje nínú iṣẹ́ rere. Àwọn wọ̀nyí ń bẹ nínú àwọn ẹni rere.

يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَيَأْمُرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَيُسَارِعُوْنَ فِي الْخَيْرٰتِ ۗ وَأُولٰٓئِكَ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ١١٥

116. Ohunkóhun tí wọ́n bá ṣe ní rere a kì yóò kọ̀ ọ́ fún wọn, Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ nípa àwọn tí wọ́n ń páyà (Rẹ̀).

وَمَا يَفْعَلُوْا مِنْ خَيْرٍ فَلَنْ يُّكْفَرُوْهُ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِالْمُتَّقِيْنَ ١١٦

117. Dájúdájú àwọn tó jẹ́ aláìgbàgbọ́, ọrọ̀ wọn àti ọmọ wọn kò lè ṣe wọn ní àǹfàní kan níwájú Allah. Àwọn wọ̀nyí jẹ́ èrò iná, níbẹ̀ ni wọn yóò sì máa gbé.

إِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ أَمْوَالُهُمْ وَلَآ أَوْلَادُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ شَيْئًا ۗ وَأُولٰٓئِكَ أَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ١١٧

118. Àpèjúwe ohun tí wọn ń ná ní ìgbésí ayé yìí dà gẹ́gẹ́ bí afẹ́fẹ́ tí ó ní otútù líle nínú tí ó sì kọlu irè oko àwọn ènìyàn tí wọ́n ṣe àbòsí fún ẹ̀mí ara wọn, ó sì pa á run. Bẹ́ẹ̀ ni Allah kò ṣe àbòsí fún wọn ṣùgbọ́n àwọn ni wọ́n ṣe àbòsí fún ẹ̀mí ara wọn.

مَثَلُ مَا يُنْفِقُوْنَ فِيْ هٰذِهِ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا كَمَثَلِ رِيْحٍ فِيْهَا صِرٌّ أَصَابَتْ حَرْثَ قَوْمٍ ظَلَمُوْٓا أَنْفُسَهُمْ فَأَهْلَكَتْهُ ۗ وَمَا ظَلَمَهُمُ اللّٰهُ وَلٰكِنْ أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ١١٨

119. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ má ṣe mú àwọn ẹlòmíràn ní ọ̀rẹ́

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوْا بِطَانَةً مِّنْ دُوْنِكُمْ لَا يَأْلُوْنَكُمْ خَبَالًا ۗ وَدُّوْا

ìmùlẹ̀ yàtọ̀ sí ara yín; wọn ki yóò dẹ́kun láti máa ṣe ìbàjẹ́ sí yín; wọn ń fẹ́ ìnira fún yín, ìkórìíra ti hàn jáde nínú ọ̀rọ̀ ẹnu wọn; aburú tí ó farasin sínú ọkàn wọn sì tóbi púpọ̀. Dájúdájú Àwa ti ṣe àlàyé àwọn Àmì náà fún yín bí ẹ ó bá ṣe làákàyè.

مَا عَنِتُّمْ ۚ قَدْ بَدَتِ الْبَغْضَاءُ مِنْ
أَفْوَاهِهِمْ وَمَا تُخْفِي صُدُورُهُمْ
أَكْبَرُ ۚ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْآيَاتِ ۖ إِنْ كُنْتُمْ
تَعْقِلُونَ ﴿١١٩﴾

120. Ẹ kíyèsí i! Ẹ̀yin gan-an lẹ fẹ́ràn wọn, àwọn kò fẹ́ràn yín. Ẹ̀yín sì gba gbogbo Ìwé gbọ́. Nígbà tí wọ́n bá pàdé yín wọn yóò wí pé; ‘Àwa gbàgbọ́’, ṣùgbọ́n nígbà tí wọ́n bá wà ní àwọn nìkan, wọn yóò máa gé orí-ìka wọn jẹ pẹ̀lú ìbínú sí yín. Wí pé, ‘Ẹ kú pẹ̀lú ìbínú yín.’ Dájúdájú Allah mọ ohun tí ó pamọ́ sí igbáàyà yín.

هَا أَنْتُمْ أُولَاءِ تُحِبُّونَهُمْ وَلَا يُحِبُّونَكُمْ
وَتُؤْمِنُونَ بِالْكِتَابِ كُلِّهِ وَإِذَا لَقُوكُمْ
قَالُوا آمَنَّا وَإِذَا خَلَوْا عَضُّوا عَلَيْكُمُ
الْأَنَامِلَ مِنَ الْغَيْظِ ۚ قُلْ مُوتُوا
بِغَيْظِكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِذَاتِ
الصُّدُورِ ﴿١٢٠﴾

121. Bí ire kan bá dé bá yín, yóò bà wọ́n nínú jẹ́, bí aburú kan bá sì bá yín, wọn yóò máa dunnú sí i. Ṣùgbọ́n bí ẹ̀yin bá ṣe sùúrú, tí ẹ sì páya Allah, ète wọn kò ní ṣe ìpalára kankan fún yín. Dájúdájú ìmọ̀ Allah rọ̀gbà yíká ohun gbogbo tí wọ́n ń ṣe.

إِنْ تَمْسَسْكُمْ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ وَإِنْ
تُصِبْكُمْ سَيِّئَةٌ يَفْرَحُوا بِهَا ۖ وَإِنْ
تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا لَا يَضُرُّكُمْ
كَيْدُهُمْ شَيْئًا ۗ إِنَّ اللَّهَ بِمَا يَعْمَلُونَ
مُحِيطٌ ﴿١٢١﴾ ع

ÌDÁ 13

122. Ṣe ìrántí ìgbà tí ìwọ fi ilé rẹ sílẹ̀ lówùúrọ̀ kùtùkùtù, kí o baà lè fi àwọn olùgbàgbọ́ òdodo sí àwọn ibùdó ogun. Allah sì jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀.

وَإِذْ غَدَوْتَ مِنْ أَهْلِكَ تُبَوِّئُ
الْمُؤْمِنِينَ مَقَاعِدَ لِلْقِتَالِ ۗ وَاللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٢٢﴾

إِذْ هَمَّتْ طَّآئِفَتَانِ مِنْكُمْ أَنْ تَفْشَلَا
وَاللّٰهُ وَلِيُّهُمَا ۗ وَعَلَى اللّٰهِ
فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٢٣﴾

123. Nígbà tí àwọn ikọ̀ ogun méjì nínú yín ń fẹ́ ṣe ojo bẹ́ẹ̀ sì ni Allah jẹ́ Aláàbò fún àwọn méjèèjì. Àti wí pé Allah ni kí àwọn onígbàgbọ́ òdodo gbẹ́kẹ̀le.

وَلَقَدْ نَصَرَكُمُ اللّٰهُ بِبَدْرٍ وَّأَنْتُمْ
أَذِلَّةٌ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ﴿١٢٤﴾

124. Allah sì ti ràn yín lọ́wọ́ ní ogun Badr, nígbà tí ẹ̀yín jẹ́ aláìlágbára. Nítorí náà ẹ mú Allah ní Aláàbò yín kí ẹ lè máa ṣọpẹ̀.

إِذْ تَقُولُ لِلْمُؤْمِنِينَ أَلَنْ يَّكْفِيَكُمْ
أَنْ يُّمِدَّكُمْ رَبُّكُمْ بِثَلٰثَةِ اٰلَافٍ مِّنَ
الْمَلٰٓئِكَةِ مُنْزَلِينَ ﴿١٢٥﴾

125. Nígbà tí ìwọ sọ fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo wí pé, ‘Kì yóò há tó fún yín, bí Olúwa yín bá sọ ẹgbẹ̀rún mẹ́ta Màláíkà kalẹ̀ láti ọ̀run wá bí?’

بَلٰٓى ۙ إِنْ تَصْبِرُوا وَتَتَّقُوا وَيَأْتُوكُمْ
مِّنْ فَوْرِهِمْ هٰذَا يُمْدِدْكُمْ رَبُّكُمْ
بِخَمْسَةِ اٰلَافٍ مِّنَ الْمَلٰٓئِكَةِ
مُسَوِّمِينَ ﴿١٢٦﴾

126. Bẹ́ẹ̀ ni bí ẹ̀yin bá ní ìfaradà tí ẹ sì páyà Allah, bí wọ́n bá rọ́ lù yín lójijì, Olúwa yín yóò ràn yín lọ́wọ́ pẹ̀lú ẹgbẹ̀run márùn-ún Màláíkà alájàdijú.

وَمَا جَعَلَهُ اللّٰهُ إِلَّا بُشْرٰى لَكُمْ وَ
لِتَطْمَئِنَّ قُلُوبُكُمْ بِهٖ ۗ وَمَا النَّصْرُ
إِلَّا مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ﴿١٢٧﴾

127. Allah kò ṣe èyí lásán bí kò ṣe láti jẹ́ ìró ìdùnnú fún yín, àti láti fi yín lọ́kàn balẹ̀ pẹ̀lú rẹ̀; ìrànlọ́wọ́ kì í sì í ti ibòmíràn wá, àyàfi láti ọ̀dọ̀ Allah, Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

لِيَقْطَعَ طَرَفًا مِّنَ الَّذِينَ كَفَرُوٓا أَوْ
يَكْبِتَهُمْ فَيَنْقَلِبُوا خَآئِبِينَ ﴿١٢٨﴾

128. (Allah yóò ṣe bẹ́ẹ̀) Kí Ò baà lè gé apá kan nínú àwọn aláìgbàgbọ́ kúrò, tàbí kí Ó yẹpẹrẹ wọn, kí wọ́n baà lè pẹ̀hìndà kí ìrètí wọn sì já sófo.

لَيْسَ لَكَ مِنَ الْأَمْرِ شَيْءٌ أَوْ يَتُوبَ
عَلَيْهِمْ أَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَإِنَّهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١٢٩﴾

129. Kò sí èyí tí ó kàn ọ́ nípa ọ̀ràn náà, Òun ìbá à dáríjìn wọ́n tàbí kí Ó jẹ wọ́n ní ìyà nítorí pé wọ́n jẹ́ alábòsí.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ
يَغْفِرُ لِمَنْ يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَ
اللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٣٠﴾

130. Ti Allah sì ni ohun gbogbo tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé. Òun a máa dáríjin ẹni tí ó wù Ú. A sì máa fi ìyà jẹ ẹni tí ó bá wù Ú. Allah sì jẹ́ Alàforíjì, Aláàánú.

ÌDÁ 14

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَأْكُلُوا
الرِّبَا أَضْعَافًا مُضَاعَفَةً ۖ وَاتَّقُوا
اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿١٣١﴾

131. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo ẹ má ṣe jẹ owó-èlé mọ́lẹ̀ ní àjẹtúnjẹ, kí ẹ sì páyà Allah kí ẹ lè baà ṣe oríire.

وَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِي أُعِدَّتْ لِلْكَافِرِينَ ﴿١٣٢﴾

132. Kí ẹ sì bẹ̀rù iná náà tí a ti pèsè sílẹ̀ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ
تُرْحَمُونَ ﴿١٣٣﴾

133. Kí ẹ sì gbọ́ràn sí Allah lẹ́nu àti òjíṣẹ́ náà kí a baà lè ṣàánú fún yín.

وَسَارِعُوا إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِنْ رَبِّكُمْ وَ
جَنَّةٍ عَرْضُهَا السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ
أُعِدَّتْ لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٣٤﴾

134. Kí ẹ sì máa bá ara yín díje nípa wíwá àforíjìn lọ́dọ̀ Olúwa yín àti ilé ìdẹ̀ra tí fífẹ̀ rẹ̀ jẹ́ àwọn ọ̀run àti ayé, tí a ti pèsè sílẹ̀ fún àwọn olùpayà Ọlọ́run.

الَّذِينَ يُنْفِقُونَ فِي السَّرَّاءِ وَالضَّرَّاءِ
وَالْكَاظِمِينَ الْغَيْظَ وَالْعَافِينَ عَنِ
النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣٥﴾

135. Àwọn tí wọ́n ń náwó wọn ní ìgbà ìdẹ̀ra àti ní ìgbà ìnira; àti àwọn tó ń gbé ìbínú mì, tí wọ́n ń ṣe àmójúkúrò fún àwọn ènìyàn; Allah sì fẹ́ràn àwọn olùṣerere.

وَالَّذِينَ إِذَا فَعَلُوا فَاحِشَةً أَوْ ظَلَمُوا
أَنْفُسَهُمْ ذَكَرُوا اللَّهَ فَاسْتَغْفَرُوا
لِذُنُوبِهِمْ وَمَنْ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ

136. Àti àwọn tó jẹ́ pé nígbà tí wọ́n bá hùwà búburú kan, tàbí tí wọ́n ṣe àbòsí fún ara wọn, wọ́n á rántí Allah, wọ́n á sì

إِلَّا اللَّهُ وَلَمْ يُصِرُّوا عَلَىٰ مَا فَعَلُوا
وَهُمْ يَعْلَمُونَ ١٣٦

wá àforíjìn fún ẹ̀ṣẹ̀ wọn – Ta ni ha lè fi orí ẹ̀ṣẹ̀ jinni bí kò ṣe Allah? Tí wọn kò sì tún mọ̀-ọ́n-mọ̀ ṣe oríkunkun lórí ohun tí wọ́n ti ṣe.

أُولَٰئِكَ جَزَاؤُهُم مَّغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ
وَجَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
خَالِدِينَ فِيهَا ۚ وَنِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ١٣٧

137. Àwọn wọ̀n-ọn-nì ni ẹ̀san wọn jẹ́ àforíjìn láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn àti àwọn ọgbà tí àwọn akérémọdò ń ṣàn nísàlẹ̀ wọn, ibẹ̀ ni wọn ó máa gbé; ẹ̀san àwọn olùṣerere mà dára púpọ̀ o.

قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُمْ سُنَنٌ فَسِيرُوا
فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ١٣٨

138. Dájúdájú ọ̀pọ̀lọpọ̀ àgbékalẹ̀ ló wà ṣíwájú (ti) yín, nítorí náà ẹ ṣe ìrìn-àjò lọ lórí ilẹ̀, kí ẹ sì wòye bí àtubọ̀tán àwọn òpùrọ́ ti ṣe rí.

هَٰذَا بَيَانٌ لِّلنَّاسِ وَهُدًى وَمَوْعِظَةٌ
لِّلْمُتَّقِينَ ١٣٩

139. Èyí (Al-Kur'an) jẹ́ àlàyé tó fi ojú hàn fún gbogbo ènìyàn àti ìtọ́sọ́nà pẹ̀lú ìkìlọ̀ fún àwọn olùpayà Allah.

وَلَا تَهِنُوا وَلَا تَحْزَنُوا وَأَنتُمُ
الْأَعْلَوْنَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١٤٠

140. Ẹ má ṣe káàárẹ̀, ẹ má sì ṣe banújẹ́; dájúdájú ẹ̀yin ni yóò borí bí ẹ bá jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.

إِن يَمْسَسْكُمْ قَرْحٌ فَقَدْ مَسَّ الْقَوْمَ
قَرْحٌ مِّثْلُهُ ۚ وَتِلْكَ الْأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا
بَيْنَ النَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ الَّذِينَ
آمَنُوا وَيَتَّخِذَ مِنكُمْ شُهَدَاءَ ۗ وَاللَّهُ لَا
يُحِبُّ الظَّالِمِينَ ١٤١

141. Bí ìpalára kan bá bá yín, dájúdájú irú ìpalára bẹ́ẹ̀ ti bá àwọn ènìyàn kan ṣíwájú yín. Àti pé irú àwọn ọjọ́ bàwọ̀nyí ni Àwa ń ṣe pàṣípààrọ̀ wọn láàrin àwọn ènìyàn àti pè kí Allah baà lè ṣe àdáyanrí àwọn onígbàgbọ́ òdodo kí Ó sì lè mú àwọn ẹlẹ́rìí nínú yín; Allah kò sì fẹ́ràn àwọn alábòsí.

142. Àti pé kí Allah lè ṣe àfọ̀mọ́ àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ lódodo, kí Ó sì pa àwọn aláìgbàgbọ́ run.

وَلِيُمَحِّصَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَيَمْحَقَ الْكَافِرِينَ ١٤٢

143. Ẹ̀yín ha rò pé ẹ ó wọ ọgbá ìdẹ̀ra nígbà tí Allah kò tí ì ṣe àdáyanrí àwọn tó ń ṣapá (lójú ọ̀nà Rẹ̀) nínú yín, kí Ó sì ṣe àdáyanrí àwọn onífaradà.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا يَعْلَمِ اللَّهُ الَّذِينَ جَاهَدُوا مِنْكُمْ وَيَعْلَمَ الصَّابِرِينَ ١٤٣

144. Dájúdájú ẹ̀yin ni ẹ ti ń wá ikú tẹ̀lẹ̀ ṣíwájú kí ẹ tó pàdé rẹ̀; nísinsinyìí ẹ ti wá rí i ẹ sì wà ń wò (bí ẹni ìṣújú mú).

وَلَقَدْ كُنْتُمْ تَمَنَّوْنَ الْمَوْتَ مِنْ قَبْلِ أَنْ تَلْقَوْهُ فَقَدْ رَأَيْتُمُوهُ وَأَنْتُمْ تَنْظُرُونَ ١٤٤ ع ١٤

ÌDÁ 15

145. Muhammad kì í ṣe nǹkan mìíran ju òjíṣẹ́ lọ. Dájúdájú àwọn òjíṣẹ́ ti rékọjá lọ ṣíwájú rẹ̀. Ǹjẹ́ bí ó bá kú tàbí wọ́n pa á, ẹ̀yin yóò ha kúrò lórí gìgìrísẹ̀ yín bí? Ẹni tí ó bá kúrò lórí gìgìrísẹ̀ rẹ̀, kò lè kó ìpalára kankan bá Allah. Allah yóò sì san ẹ̀san fún àwọn olùmoore.

وَمَا مُحَمَّدٌ إِلَّا رَسُولٌ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِ الرُّسُلُ أَفَإِنْ مَاتَ أَوْ قُتِلَ انْقَلَبْتُمْ عَلَىٰ أَعْقَابِكُمْ وَمَنْ يَنْقَلِبْ عَلَىٰ عَقِبَيْهِ فَلَنْ يَضُرَّ اللَّهَ شَيْئًا وَسَيَجْزِي اللَّهُ الشَّاكِرِينَ ١٤٥

146. Ẹmí kan kò sì lè kú àyàfi pẹ̀lú ìyọ̀nda Allah, ìpinnu tí a fi àkókò sí ni. Ẹnikẹ́ni tó bá ń fẹ́ ẹ̀san ti ayé yìí, Àwa yóò fún un nínú rẹ̀. Ẹnikẹ́ni tó bá sì ń fẹ́ ẹ̀san ayé tó ń bọ, Àwa yóò fún un nínú rẹ̀, Àwa yóò sì san ẹ̀san fún àwọn Olùmoore.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَنْ تَمُوتَ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ كِتَابًا مُؤَجَّلًا وَمَنْ يُرِدْ ثَوَابَ الدُّنْيَا نُؤْتِهِ مِنْهَا وَمَنْ يُرِدْ ثَوَابَ الْآخِرَةِ نُؤْتِهِ مِنْهَا وَسَنَجْزِي الشَّاكِرِينَ ١٤٦

147. Mélòómélòó nínú àwọn Ànọ́bì tí ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ẹni-Ọlọ́run ti jà ní ìfẹ̀gbẹ́kẹ̀gbẹ́ pẹ̀lú

وَكَأَيِّنْ مِنْ نَبِيٍّ قُتِلَ مَعَهُ رِبِّيُّونَ كَثِيرٌ فَمَا وَهَنُوا لِمَا أَصَابَهُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَمَا ضَعُفُوا وَمَا اسْتَكَانُوا

وَاللّٰهُ يُحِبُّ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٤٧﴾

wọn. Wọn kò káàárẹ̀ nítorí tó dé bá wọn lójú ọ̀nà Allah, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ṣe ọ̀lẹ, wọn kò sì yẹpẹrẹ ara wọn (lójú àwọn ọ̀tá). Allah sì fẹ́ràn àwọn onífaradà.

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ اِلَّآ اَنْ قَالُوْا رَبَّنَا
اغْفِرْ لَنَا ذُنُوْبَنَا وَ اِسْرَافَنَا فِيْٓ
اَمْرِنَا وَثَبِّتْ اَقْدَامَنَا وَانْصُرْنَا عَلَى
الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٤٨﴾

148. Wọn kò sì ní ọ̀rọ̀ kankan ju kí wọ́n sọ wí pé, ‘Olúwa wa fi orí àwọn ẹ̀ṣẹ wa jìn wá àti ìrékọjá ààlà nínú àwọn ìṣesi wa, kí Ó sì mú ẹsẹ̀ wa dúró ṣinṣin, kí Ó sì ràn wá lọ́wọ́ lórí àwọn aláìgbàgbọ́ ènìyàn.

فَاٰتٰىهُمُ اللّٰهُ ثَوَابَ الدُّنْيَا وَحُسْنَ
ثَوَابِ الْاٰخِرَةِ ۗ وَاللّٰهُ يُحِبُّ
الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٤٩﴾ ع ١٥ ٦

149. Nípa báyìí, Allah fún wọn ní ẹ̀san ti ilé ayé yìí àti ẹ̀san tó dára jùlọ ní ayé tó ń bọ̀; Allah sì fẹ́ràn àwọn olùṣerere.

ÌDÁ 16

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنْ تُطِيْعُوا
الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يَرُدُّوْكُمْ عَلٰٓى
اَعْقَابِكُمْ فَتَنْقَلِبُوْا خٰسِرِيْنَ ﴿١٥٠﴾

150. Ẹyin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo, bí ẹ bá tẹ̀lé àwọn aláìgbàgbọ́, wọn yóò sẹ́rí yín kúrò lórí gìgìrísẹ̀ yín, ẹ̀yin yóò sì (ti ipa báyìí) di ẹni òfò.

بَلِ اللّٰهُ مَوْلٰىكُمْ ۚ وَهُوَ خَيْرُ النّٰصِرِيْنَ ﴿١٥١﴾

151. Lóòótọ́ Allah ni Aláàbò yín, Òun sì ni Ó dára jù ní Olúrànnílọ́wọ́.

سَنُلْقِيْ فِيْ قُلُوْبِ الَّذِيْنَ كَفَرُوا
الرُّعْبَ بِمَآ اَشْرَكُوْا بِاللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ
بِهٖ سُلْطٰنًا ۚ وَمَاْوٰىهُمُ النَّارُ ۗ وَبِئْسَ
مَثْوَى الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٥٢﴾

152. Àwa yóò sọ ẹ̀rù jẹ̀jẹ̀ kalẹ̀ sí ọkàn àwọn aláìgbàgbọ́ nítorí pé wọ́n ti pa nǹkan mìíràn pọ̀ mọ́ Allah nípa èyí tí Òun kò sọ àṣẹ kankan kalẹ̀. Iná ni yóò jẹ́ ibùgbé wọn; ibi búburú sì ni ibùgbé àwọn alábòsí í ṣe.

153. Dájúdájú Allah ti mú ilérí rẹ̀ ṣẹ fún yín nígbà tí ẹ̀yin ń pa wọn run pẹ̀lú ìyọ̀nda Rẹ̀ títí di ìgbà tí ẹ̀yin ta sẹ àgèrẹ̀ (nípa ìgbọràn sí òjíṣẹ́ lẹ́nu), ẹ sì bẹ̀rẹ̀ sí í ṣe àríyànjiyàn láàrin ara yín nípa àṣẹ náà, ẹ sì ṣe àìgbọràn, lẹ́hìn tí Ó ti fún yín ní ohun tí ẹ fẹ́ (ìṣẹ́gun), (Òun, Allah, sì mú ìrànlọ́wọ́ Rẹ̀ kúrò). Àwọn tí wọ́n nífẹ̀ẹ́ sí ayé yìí ń bẹ láàrin yín, bẹ́ẹ̀ ni àwọn tí wọ́n nífẹ̀ẹ́ sí ayé tó ń bọ̀ náà ń bẹ nínú yín. Lẹ́hìn náà Ó ṣẹ́rí yín padà kúrò lọ́dọ́ wọn kí Ó baà lè dán yín wò; dájúdájú Òun ti ṣe àmójúkúrò fún yín, Allah sì jẹ́ Olóore púpọ̀ sí àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ اللّٰهُ وَعْدَهٗٓ اِذْ تَحُسُّوْنَهُمْ
بِاِذْنِهٖۚ حَتّٰٓى اِذَا فَشِلْتُمْ وَتَنَازَعْتُمْ
فِى الْاَمْرِ وَعَصَيْتُمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَآ
اَرٰىكُمْ مَّا تُحِبُّوْنَ ۗ مِنْكُمْ مَّنْ يُّرِيْدُ
الدُّنْيَا وَمِنْكُمْ مَّنْ يُّرِيْدُ الْاٰخِرَةَ ۚ
ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ لِيَبْتَلِيَكُمْ ۚ وَلَقَدْ
عَفَا عَنْكُمْ ۗ وَاللّٰهُ ذُوْ فَضْلٍ عَلَى
الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٥٣﴾

154. Nígbà tí ẹ ń sáré lọ, tí ẹ kò wo ẹnìkan kan lẹ́hìn, bẹ́ẹ̀ ni Òjíṣẹ́ náà sì ń pè yín láti ẹ̀yin yín; Ó (Allah) sì fi ìbànújẹ́ kún ìbànújẹ́ yín, kí ẹ má lè banújẹ́ (níkẹhìn) lórí ohun tó ti bọ́ sọnù lọ́wọ́ yín; àti lórí ohun tó ti dé bá yín. Allah sì ni Olùfúnniníròó nípa ohun tí ẹ bá ṣe.

اِذْ تُصْعِدُوْنَ وَلَا تَلْوٗنَ عَلٰٓى اَحَدٍ
وَّالرَّسُوْلُ يَدْعُوْكُمْ فِيْٓ اُخْرٰىكُمْ
فَاَثَابَكُمْ غَمًّاۢ بِغَمٍّ لِّكَيْلَا تَحْزَنُوْا
عَلٰى مَا فَاتَكُمْ وَلَا مَآ اَصَابَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ
خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥٤﴾

155. Lẹ́hìn ìbànújẹ́ náà, Ó sọ ìfọ̀kànbalẹ̀ kalẹ̀ fún yín- apá kan nínú yín ń tòògbé- nígbà tí apá kejì ń ṣe ìtara nípa ẹ̀mí ara wọn, tí wọ́n sì ń ro èròkerò nípa Allah bí èrò aláìmọ̀kan. Wọ́n wí pé, ‘Ǹjẹ́ ohunkóhun ha jẹ́ tiwa nínú

ثُمَّ اَنْزَلَ عَلَيْكُمْ مِّنْۢ بَعْدِ الْغَمِّ
اَمَنَةً نُّعَاسًا يَّغْشٰى طَاۤىِٕفَةً مِّنْكُمْ ۙ
وَطَاۤىِٕفَةٌ قَدْ اَهَمَّتْهُمْ اَنْفُسُهُمْ
يَظُنُّوْنَ بِاللّٰهِ غَيْرَ الْحَقِّ ظَنَّ
الْجَاهِلِيَّةِ ۗ يَقُوْلُوْنَ هَلْ لَّنَا مِنَ
الْاَمْرِ مِنْ شَيْءٍ ۗ قُلْ اِنَّ الْاَمْرَ كُلَّهٗ

لِلَّهِ ۗ يُخْفُونَ فِي أَنْفُسِهِمْ مَا لَا
يُبْدُونَ لَكَ ۖ يَقُولُونَ لَوْ كَانَ لَنَا
مِنَ الْأَمْرِ شَيْءٌ مَا قُتِلْنَا هَاهُنَا ۗ قُلْ لَوْ
كُنْتُمْ فِي بُيُوتِكُمْ لَبَرَزَ الَّذِينَ
كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقَتْلُ إِلَىٰ
مَضَاجِعِهِمْ ۖ وَلِيَبْتَلِيَ اللَّهُ مَا فِي
صُدُورِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِي
قُلُوبِكُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ
الصُّدُورِ ﴿١٥٥﴾

ètò náà?' Sọ pé, 'Gbogbo ohun tó ń jẹ́ ètò ti Allah ni.' Wọ́n sì fi ohun tí wọn kò fi hàn ọ́ pamọ́ sínú ọkàn wọn ; wọ́n wí pé 'Bí ó bá jẹ́ pé àwa bá ní ìpín nínú ètò náà ni, wọn ìbá má ṣe pa wá sí ibi yìí.' Sọ fún wọn, 'bí ẹ̀yin bá tilẹ̀ wà nínú ilé yín, àwọn tí A pàṣẹ ogun jíjà fún ìbá jáde lọ síbi ikú wọn (lójú ọ̀nà Allah, kí Òun lè mú ìlérí Rẹ̀ ṣẹ)'; kí Allah sì lè yẹ ohun tí ń bẹ nínú igbáàyà yín wò, kí Ó sì lè ti ohun tí ń bẹ nínú ọkàn yín jáde. Dájúdájú Allah mọ ohun tí ń bẹ nínú igbáàyà.

إِنَّ الَّذِينَ تَوَلَّوْا مِنْكُمْ يَوْمَ الْتَقَى
الْجَمْعَانِ إِنَّمَا اسْتَزَلَّهُمُ الشَّيْطَانُ
بِبَعْضِ مَا كَسَبُوا ۖ وَلَقَدْ عَفَا اللَّهُ
ع ١٦ ٧ عَنْهُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ حَلِيمٌ ﴿١٥٦﴾

156. Dájúdájú àwọn tó pẹ̀hìndà nínú yín ní ọjọ́ tí àwọn ọmọ ogun méjì pàdé, Èṣù fẹ́ mú wọn yẹsẹ̀ nítorí àwọn ìṣe wọn kan; Ṣùgbọ́n Allah ti ṣe àmójúkúrò fún wọn. Dájúdájú Allah ni Aláforíjìn, Onífaradà.

## ÌDÁ 17

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَكُونُوا
كَالَّذِينَ كَفَرُوا وَقَالُوا لِإِخْوَانِهِمْ
إِذَا ضَرَبُوا فِي الْأَرْضِ أَوْ كَانُوا غُزًّى
لَوْ كَانُوا عِنْدَنَا مَا مَاتُوا وَمَا قُتِلُوا
لِيَجْعَلَ اللَّهُ ذَٰلِكَ حَسْرَةً فِي
قُلُوبِهِمْ ۗ وَاللَّهُ يُحْيِي وَيُمِيتُ ۗ وَاللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٥٧﴾

157. Ẹ̀yin onìgbàgbọ́ òdodo; ẹ má ṣe dà bí àwọn tó ṣe àìgbàgbọ́ tí wọ́n ń sọ nípa àwọn arákùnrin wọn nígbà tí wọ́n bá ṣe ìrìn-àjò lórí ilẹ̀ tàbí wọ́n ń jagun pé; 'Ìbá ṣe pé wọ́n wà pẹ̀lú wa ni, wọn ìbá má kú, bẹ́ẹ̀ ni a ìbá sì tí pa wọ́n,(èyí rí bẹ́ẹ̀) kí Allah lè jẹ́ kí àbámọ̀ wọ inú ọkàn wọn.' Àti pé Allah ló ń fún ni lẹ́mìí, Òun ló sì ń pani. Allah sì ni Olùrí ohun tí ẹ̀yin ń ṣe.

وَلَئِنْ قُتِلْتُمْ فِي سَبِيلِ اللهِ أَوْ مُتُّمْ لَمَغْفِرَةٌ مِّنَ اللهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ١٥٨

158. Bí a bá pa yín lójú ọ̀nà Allah tàbí tí ẹ bá kú, dájúdájú ìdáríjìn láti ọ̀dọ̀ Allah àti àánú dára ju àwọn nǹkan tí wọ́n ń kójọ lọ.

وَلَئِنْ مُّتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى اللهِ تُحْشَرُونَ ١٥٩

159. Bí ẹ̀yin bá sì kú tàbí a pa yín, dájúdájú ọ̀dọ̀ Allah ni a ó kó yín jọ sí.

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِّنَ اللهِ لِنْتَ لَهُمْ وَلَوْ كُنْتَ فَظًّا غَلِيظَ الْقَلْبِ لَانْفَضُّوا مِنْ حَوْلِكَ فَاعْفُ عَنْهُمْ وَاسْتَغْفِرْ لَهُمْ وَشَاوِرْهُمْ فِي الْأَمْرِ فَإِذَا عَزَمْتَ فَتَوَكَّلْ عَلَى اللهِ إِنَّ اللهَ يُحِبُّ الْمُتَوَكِّلِينَ ١٦٠

160. Àti pé nípa àánú láti ọ̀dọ Allah ni o fi ń ṣe inú rere sí wọn; ìbá ṣe pé ìwọ jẹ́ oníkanra, ọlọ́kàn líle dájúdájú wọn ìbá ti túká kúrò lọ́dọ̀ rẹ̀. Nítorí náà máa mójúkúrò fún wọn, kí o sì máa tọrọ ìdáríjìn fún wọn, kí o sì máa bá wọn jíròrò nípa àwọn ọ̀rọ̀ pàtàkì, nígbà ti ìwọ bá sì ti pinnu, nígbà náà kí o gbẹ́kẹ̀lé Allah. Dájúdájú Allah fẹran àwọn tó ń gbẹ́kẹ̀lé lé E.

إِنْ يَّنْصُرْكُمُ اللهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ وَإِنْ يَّخْذُلْكُمْ فَمَنْ ذَا الَّذِي يَنْصُرُكُمْ مِّنْ بَعْدِهِ وَعَلَى اللهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ١٦١

161. Bí Allah bá ń ràn yín lọ́wọ́ kò sí ẹni tó le borí yín; bí Óun bá sì kọ̀ yín sílẹ̀, ta ni ẹni náà tí yóò ràn yín lọ́wọ́ lẹ́hìn Rẹ̀? Àti pé Allah nìkan ni kí àwọn onìgbàgbọ́ òdodo máa gbẹ́kẹ̀lé.

وَمَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَنْ يَّغُلَّ وَمَنْ يَّغْلُلْ يَأْتِ بِمَا غَلَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ثُمَّ تُوَفّٰى كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ١٦٢

162. Kò tọ́ sí Anọ́bi kan láti hùwà àìṣòdodo, ẹni tí ó bá sì hùwà àìṣòdodo yóò mú ohun tí ó ṣe àìṣòdodo nípa rẹ̀ wá ní ọjọ́ Àjíǹde. Lẹ́hìn náà a ó san ẹ̀san lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́ fún olúkúlúku ẹ̀mí nípa iṣẹ́ tí ó ṣe: A kò ní sì ṣe àbòsí fún wọn.

أَفَمَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَ اللَّهِ كَمَنْ بَاءَ
بِسَخَطٍ مِّنَ اللَّهِ وَمَأْوَاهُ جَهَنَّمُ ۚ وَ
بِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٦٣﴾

163. Ǹjẹ́ ẹni tó tẹ̀lé ìyọ́nú Allah ha dà bí ẹni tí ó ń fa ìbínú Allah sórí ara rẹ̀ bí, tó sì jẹ́ wí pé iná ni ibúdésí rẹ̀? Ìpadàsí búburú ló jẹ̀.

هُمْ دَرَجَاتٌ عِندَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ بَصِيرٌ
بِمَا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٤﴾

164. Wọ́n ní ipò (ojú rere) tó ga ju ara wọn lọ lọ́dọ̀ Allah, Allah sì ń rí ohun tí wọ́n ń ṣe.

لَقَدْ مَنَّ اللَّهُ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ إِذْ
بَعَثَ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ
يَتْلُو عَلَيْهِمْ آيَاتِهِ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ
الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا مِن قَبْلُ
النصف لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿١٦٥﴾

165. Dájúdájú Allah ti ṣe ojú rere fún àwọn onìgbàgbọ́ òdodo nígbà tí Ó gbé òjíṣẹ́ kan dìde láàrín ara wọn, ẹni tí ń ka àwọn Àmì Rẹ̀ fún wọn tí ó sì ń fọ̀ wọn mọ́, tí ó sì ń kọ́ wọn ní Ìwé náà àti ọgbọ́n ìjìnlẹ̀ bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀ wọ́n ti wà nínú ìṣìnà tó hàn gbangba.

أَوَلَمَّا أَصَابَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُم
مِّثْلَيْهَا قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا ۖ قُلْ هُوَ مِنْ
عِندِ أَنفُسِكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ﴿١٦٦﴾

166. Kí ní dé! nígbà tí aburú kan bá bá yín – tí ẹ̀yin náà sì ti ṣe ìlọ́po méjì irú rẹ̀, ẹ̀yin wá sọ pé, níbo ni eléyìí ti wá? Sọ pé, láti ọ̀dọ̀ ara yín ni. Dájúdájú Allah lágbára lórí ohun gbogbo.

وَمَا أَصَابَكُمْ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعَانِ
فَبِإِذْنِ اللَّهِ وَلِيَعْلَمَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٦٧﴾

167. Àti ohun tí ó ṣẹlẹ̀ sí yín lọ́jọ́ tí àwọn ọmọ ogun méjì pàdé; ó rí bẹ́ẹ̀ nípa ìyọ̀nda Allah àti pè kí Òun baà lè ṣe àdáyanrí àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ نَافَقُوا ۚ وَقِيلَ لَهُمْ
تَعَالَوْا قَاتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَوِ
ادْفَعُوا ۖ قَالُوا لَوْ نَعْلَمُ قِتَالًا لَّا
تَّبَعْنَاكُمْ ۗ هُمْ لِلْكُفْرِ يَوْمَئِذٍ أَقْرَبُ
مِنْهُمْ لِلْإِيمَانِ ۚ يَقُولُونَ بِأَفْوَاهِهِم

168. Kí Òun sí lè ṣe àfihàn àwọn alágàbàgebè. A sì sọ fún wọn pé ẹ wá jà lójú ọ̀nà Allah kí ẹ lè dá (ọwọ́ ọ̀tá) dúró, wọ́n sọ pé 'Tí àwa bá mọ ìjà á jà ni àwa ìbá ti tẹ̀lé yín.' Lọ́jọ́ náà wọ́n súnmọ́ àìgbàgbọ́ ju ìgbàgbọ́ lọ; wọ́n ń fi

مَّا لَيْسَ فِي قُلُوبِهِمْ ۗ وَاللّٰهُ أَعْلَمُ بِمَا يَكْتُمُونَ ﴿١٦٨﴾

ẹnu wọn sọ ohun tí kò sí nínú ọkàn wọn. Allah sì mọ ohun tí wọ́n ń fi pamọ́.

الَّذِينَ قَالُوا لِإِخْوَانِهِمْ وَقَعَدُوا لَوْ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُوا ۗ قُلْ فَادْرَءُوا عَنْ أَنفُسِكُمُ الْمَوْتَ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٦٩﴾

169. (Àwọn wọ̀nyí) ni wọ́n ń sọ nípa àwọn arákùnrin wọn nígbà tí wọ́n jókòó (kalẹ̀) pé 'Ìbá ṣe pé wọ́n gbọ́ tiwa ni, a ìbá tí pa wọ́n.' Sọ fún wọn pé 'Ẹ yẹ ikú kúrò lórí ara yín, bí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo.'

وَلَا تَحْسَبَنَّ الَّذِينَ قُتِلُوا فِي سَبِيلِ اللّٰهِ أَمْوَاتًا ۚ بَلْ أَحْيَاءٌ عِندَ رَبِّهِمْ يُرْزَقُونَ ﴿١٧٠﴾

170. Má ṣe rò nípa àwọn wọ̀n-ọn-nì tí a pa sójú ọ̀nà Allah pé òkú ni wọ́n; kò rí bẹ́ẹ̀! Alàáyè ni wọ́n lọ́dọ̀ Olúwa wọn tí a sì n fún wọn ní ìpèsè.

فَرِحِينَ بِمَا آتَاهُمُ اللّٰهُ مِن فَضْلِهِ وَيَسْتَبْشِرُونَ بِالَّذِينَ لَمْ يَلْحَقُوا بِهِم مِّنْ خَلْفِهِمْ ۙ أَلَّا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٧١﴾ وقف لازم

171. Wọ́n ń dunnú sí ohun tí Allah ti fún wọn nínú ojú rere Rẹ̀; wọ́n sì ń yọ̀ nítorí àwọn tí ń bọ̀ lẹ́hìn wọn, tí kò tí ì dara pọ̀ pẹ̀lú wọn, nítorí pé kò sí ìbẹ̀rù fún wọn, wọn kò sì ní banújẹ́.

يَسْتَبْشِرُونَ بِنِعْمَةٍ مِّنَ اللّٰهِ وَفَضْلٍ وَأَنَّ اللّٰهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٧٢﴾ ع ١٧ / ٨

172. Wọ́n ń dunnú sí ìdẹ̀ra láti ọ̀dọ̀ Allah àti àjùlọ ojú rere (Rẹ̀) àti (nítorí) pé Allah kì yóò ra ẹ̀san àwọn onígbàgbọ́ òdodo láre.

ÌDÁ 18

الَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِلّٰهِ وَالرَّسُولِ مِن بَعْدِ مَا أَصَابَهُمُ الْقَرْحُ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا مِنْهُمْ وَاتَّقَوْا أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٣﴾ معانقة

173. (Ní ti) Àwọn tó jẹ́ ìpè Allah àti tí Òjíṣẹ́ náà lẹ́hìn tí ìpalára ti bá wọn – àwọn tó bá ṣe rere nínú wọn tí wọ́n sì bẹ̀rù Allah yóò gba ẹ̀san tó tóbi.

الَّذِينَ قَالَ لَهُمُ النَّاسُ إِنَّ النَّاسَ قَدْ جَمَعُوا لَكُمْ فَاخْشَوْهُمْ

174. Àwọn tí àwọn ènìyàn sọ fún pé, 'Dájúdájú àwọn ènìyàn ti

فَزَادَهُمْ إِيمَانًا ۖ وَقَالُوا حَسْبُنَا
اللَّهُ وَنِعْمَ الْوَكِيلُ ﴿١٧٤﴾

parapọ̀ lé yín lórí, nítorí náà ẹ bẹ̀rù wọn , ṣùgbọ́n èyí kàn ṣe àlékún ìgbàgbọ́ wọn; wọ́n sì wí pé, ‘Allah tó fún wa; Ó sì dára jùlọ ní Olùdáàbòbò.

فَانْقَلَبُوا بِنِعْمَةٍ مِنَ اللَّهِ وَفَضْلٍ لَمْ
يَمْسَسْهُمْ سُوءٌ وَاتَّبَعُوا رِضْوَانَ
اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ ذُو فَضْلٍ عَظِيمٍ ﴿١٧٥﴾

175. Nítorí náà wọ́n padà bọ̀ pẹ̀lú ìdẹ̀ra láti ọ̀dọ̀ Allah àti ojú rere (Rẹ̀). Aburú kankan kò sì bá wọn, wọ́n sì tẹ̀lé ìyọnu Allah, Allah sì ni Ọba Olóore tí Ó tóbi.

إِنَّمَا ذَٰلِكُمُ الشَّيْطَانُ يُخَوِّفُ أَوْلِيَاءَهُ
فَلَا تَخَافُوهُمْ وَخَافُونِ إِنْ كُنْتُمْ
مُؤْمِنِينَ ﴿١٧٦﴾

176. Èṣù ló kàn máa ń dẹ́rù ba àwọn ọ̀rẹ̀ rẹ̀; nítorí náà, ẹ má ṣe bẹ̀rù wọn, Èmi (Allah) ni kí ẹ bẹ̀rù, tí ẹ̀yin bá jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.

وَلَا يَحْزُنْكَ الَّذِينَ يُسَارِعُونَ فِي
الْكُفْرِ ۚ إِنَّهُمْ لَنْ يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا ۗ
يُرِيدُ اللَّهُ أَلَّا يَجْعَلَ لَهُمْ حَظًّا فِي
الْآخِرَةِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٧٧﴾

177. Má ṣe jẹ́ kí àwọn tó ń yára lọ sínú àìgbàgbọ́ bà ọ́ nínú jẹ́; dájúdájú wọn kò lè ṣe ìpalára fún Allah. Allah kò gbèrò láti fún wọn ní ìpín kankan ní ayé tí ó ń bọ̀; ìyà tí ó tóbi sì ń bẹ fún wọn.

إِنَّ الَّذِينَ اشْتَرَوُا الْكُفْرَ بِالْإِيمَانِ
لَنْ يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا وَلَهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٧٨﴾

178. Dájúdájú àwọn tí wọ́n ti fi ìgbàgbọ́ ra àìgbàgbọ́ kò lè ṣe ìpalára kan fún Allah; ìyà olóró sì ń bẹ fún wọn.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّمَا
نُمْلِي لَهُمْ خَيْرٌ لِأَنْفُسِهِمْ ۚ إِنَّمَا نُمْلِي
لَهُمْ لِيَزْدَادُوا إِثْمًا ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ
مُهِينٌ ﴿١٧٩﴾

179. Kí àwọn aláìgbàgbọ́ má ṣe rò pé ìlọ́lára tí à ń ṣe fún wọn dára fún wọn; A kàn lọ́ wọn lára kí ẹ̀ṣẹ̀ wọn baà lè pọ̀ si ni; ìyà ìyẹpẹrẹ ń bẹ fún wọn.

مَا كَانَ اللَّهُ لِيَذَرَ الْمُؤْمِنِينَ عَلَىٰ مَا
أَنْتُمْ عَلَيْهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ الْخَبِيثَ مِنَ
الطَّيِّبِ ۗ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُطْلِعَكُمْ عَلَى

180. Allah kì yóò fi àwọn onìgbàgbọ́ òdodo sílẹ̀ bí ẹ̀yin ti ṣe wà, títí Òun yóò fi yọ búburú kúrò lára rere. Allah kì yóò sì fi

ohun tó pamọ́ hàn yín. Ṣùgbọ́n Allah a máa yan ẹni tí Ó bá fẹ́ nínú òjíṣẹ́ Rẹ̀. Nítorí náà ẹ gba Allah gbọ́ àti àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀. Bí ẹ̀yin bá gbàgbọ́ tí ẹ sì páyà (Allah), ẹ̀san tí ó tòbi yóò jẹ́ ti yín.

الْغَيْبِ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ يَجْتَبِيْ مِنْ رُّسُلِهٖ
مَنْ يَّشَآءُ ۪ فَاٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ ۚ وَ
اِنْ تُؤْمِنُوْا وَتَتَّقُوْا فَلَكُمْ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿١٨٠﴾

181. Kí àwọn tí ń ṣahun nípa ohun tí Allah fún wọn láti inú ojú rere Rẹ̀ má ṣe rò pé dáadáa ló jẹ́ fún àwọn; kò rí bẹ́ẹ̀, aburú ni fún wọn. A o fi ohun tí wọ́n fi ṣe ahun kọ́ wọn lọ́rùn lọ́jọ́ àjíǹde. Ti Allah sì ni ogún ọ̀run àti ayé. Allah sì jẹ́ Olùfúnniíròó nípa ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ يَبْخَلُوْنَ بِمَآ
اٰتٰهُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ هُوَ خَيْرًا لَّهُمْ ؕ
بَلْ هُوَ شَرٌّ لَّهُمْ ؕ سَيُطَوَّقُوْنَ مَا
بَخِلُوْا بِهٖ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ وَلِلّٰهِ مِيْرَاثُ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ
خَبِيْرٌ ﴿١٨١﴾ ع

ÌDÁ 19

182. Dájúdájú Allah ti gbọ́ ọ̀rọ̀ àwọn tó ń sọ pé, ‘Allah jẹ́ aláìní, àwá sì jẹ́ ọlọ́rọ̀’. Àwa yóò kọ ohun tí wọ́n ń sọ sílẹ̀ àti pàápàá pípa tí wọ́n ń pa àwọn òjíṣẹ́ l’ọ́nà àìtọ́. Àwa yóò si wí pé, ‘Ẹ tọ́ ìyà ajónirun wò’.

لَقَدْ سَمِعَ اللّٰهُ قَوْلَ الَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّ
اللّٰهَ فَقِيْرٌ وَّنَحْنُ اَغْنِيَآءُ ۘ سَنَكْتُبُ
مَا قَالُوْا وَقَتْلَهُمُ الْاَنْۢبِيَآءَ بِغَيْرِ
حَقٍّ ۙ وَّنَقُوْلُ ذُوْقُوْا عَذَابَ الْحَرِيْقِ ﴿١٨٢﴾

183. Èyí jẹ bẹ́ẹ̀ nítori pe ohun tí ọwọ́ yín ti tì síwájú (fún ara yín); dájúdájú Allah kì í ṣe alábòsí sí àwọn ẹrúsìn Rẹ̀.

ذٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْكُمْ وَاَنَّ اللّٰهَ
لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيْدِ ﴿١٨٣﴾

184. Àwọn tí wọ́n sọ pé ‘Allah ti bá wa ṣe májẹ̀mú pé kí a má ṣe gba òjíṣẹ́ kan gbọ́ títí tí òun (ojiṣẹ náà) yóò fi mú ẹran pípa tí iná ti sun wá bá wa.’ Sọ pé, ‘Àwọn

اَلَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّ اللّٰهَ عَهِدَ اِلَيْنَآ اَلَّا
نُؤْمِنَ لِرَسُوْلٍ حَتّٰى يَاْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ
تَاْكُلُهُ النَّارُ ؕ قُلْ قَدْ جَآءَكُمْ رُسُلٌ مِّنْ
قَبْلِيْ بِالْبَيِّنٰتِ وَبِالَّذِيْ قُلْتُمْ فَلِمَ

فَقَتَلْتُمُوْهُمْ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ١٨٤

òjíṣẹ́ ti wà bá yín ṣáájú mi pẹ̀lú àwọn ìdí ọ̀rọ̀ tó fojú hàn àti pẹ̀lú èyí tí ẹ̀yin náà sọ. Èétiṣe tí ẹ fi ń wọ́nà pípa wọ́n (àwọn òjíṣẹ́) tí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo?

فَاِنْ كَذَّبُوْكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّنْ قَبْلِكَ جَآءُوْ بِالْبَيِّنٰتِ وَ الزُّبُرِ وَ الْكِتٰبِ الْمُنِيْرِ ١٨٥

185. Tí wọ́n bá pè ọ́ lópùrọ́, dájúdájú wọ́n ti pe àwọn òjíṣẹ́ tó mú àwọn ìdí ọ̀rọ̀ tó fojú hàn wá àti Ìwé ọgbọn àti Ìwé tó ń tàn ìmọ́lẹ̀ ṣíwájú rẹ̀ lópùrọ́.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ الْمَوْتِ ؕ وَ اِنَّمَا تُوَفَّوْنَ اُجُوْرَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ فَمَنْ زُحْزِحَ عَنِ النَّارِ وَ اُدْخِلَ الْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ؕ وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَآ اِلَّا مَتَاعُ الْغُرُوْرِ ١٨٦

186. Gbogbo ẹ̀mí ni yóò tọ́ ikú wò; a ó sì san ẹ̀san yín fún yín lẹ́kùn-únrẹrẹ lọ́jọ́ Àjíǹde. Nítorí náà ẹnikẹ́ni tí a bá gbàlà kúrò nínú iná tí a sì jẹ́ kí ó wọ ọgbà ìdẹ̀ra, dájúdájú ó ti jèrè. Ayé yìí kò sì jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe ìgbádùn ìtànjẹ.

لَتُبْلَوُنَّ فِيْٓ اَمْوَالِكُمْ وَ اَنْفُسِكُمْ ۫ وَ لَتَسْمَعُنَّ مِنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَ مِنَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْٓا اَذًى كَثِيْرًا ؕ وَ اِنْ تَصْبِرُوْا وَ تَتَّقُوْا فَاِنَّ ذٰلِكَ مِنْ عَزْمِ الْاُمُوْرِ ١٨٧

187. Dájúdájú a ó dan yín wò nípa àwọn ohun ìní yín, àti nínú èniyàn yín; dájúdájú ẹ̀yin ó sì gbọ́ ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọ̀rọ̀ ìpalára láti ọ̀dọ̀ àwọn tí a fún ní ìwé náà ṣáájú yín; àti láti ọ̀dọ̀ àwọn tó ń bá Allah wá orogún. Ṣùgbọ́n bí ẹ̀yin bá ṣe sùúrú; tí ẹ sì páyà Allah, dájúdájú ìyẹn jẹ́ ìpinnu tí ó lágbára.

وَ اِذْ اَخَذَ اللّٰهُ مِيْثَاقَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ لَتُبَيِّنُنَّهٗ لِلنَّاسِ وَ لَا تَكْتُمُوْنَهٗ ؗ فَنَبَذُوْهُ وَرَآءَ ظُهُوْرِهِمْ وَ اشْتَرَوْا بِهٖ ثَمَنًا قَلِيْلًا ؕ فَبِئْسَ مَا

188. (Kí ẹ sì rántí) ìgbà tí Allah gba májẹ̀mú láti ọ̀dọ àwọn tí a tí fún ní Ìwé, (pé) ẹ máa jẹ́ kí Ìwé yìí di mímọ̀ fún àwọn èniyàn, ẹ kò sì ní máa gbé e pamọ́. Ṣùgbọ́n wọ́n gbé e jù

يَشْتَرُوْنَ ﴿١٨٨﴾

sọnù sí ẹ̀yin wọn, wọ́n sì ṣe pàṣípààrọ̀ rẹ̀ pẹ̀lú owó díẹ̀, aburú sì ni ohun tí wọ́n ṣe pàṣípààrọ̀ rẹ̀.

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ يَفْرَحُوْنَ بِمَآ اَتَوْا وَّيُحِبُّوْنَ اَنْ يُّحْمَدُوْا بِمَا لَمْ يَفْعَلُوْا فَلَا تَحْسَبَنَّهُمْ بِمَفَازَةٍ مِّنَ الْعَذَابِ ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٨٩﴾

189. Má ṣe rò nípa àwọn tí ń dunnú nípa nǹkan tí wọ́n ti ṣe, tí wọ́n sì ń fẹ́ kí a máa yìn wọ́n nítorí ohun tí wọn kò ṣe; má ṣe rò pé wọ́n móríbọ́ kúrò nínú ìyà. Ìyà olóró ń bẹ fún wọn.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٩٠﴾ ع ١٩ ٩ ١٠

190. Àti pé ti Allah ni ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé, Allah náà sì ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

ÌDÁ 20

اِنَّ فِيْ خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَاخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ لَاٰيٰتٍ لِّاُولِي الْاَلْبَابِ ﴿١٩١﴾

191. Dájúdájú, nínú ìṣẹ̀dá àwọn ọ̀run àti ayé àti ìyípadà òru àti ọ̀sán, Àmì wà fún àwọn onílàákáyè.

الَّذِيْنَ يَذْكُرُوْنَ اللّٰهَ قِيَامًا وَّقُعُوْدًا وَّعَلٰى جُنُوْبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُوْنَ فِيْ خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هٰذَا بَاطِلًا ۚ سُبْحٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿١٩٢﴾

192. Àwọn tó ń ránti Allah ní ìdúró, ní ìjókòó àti ní ìdùbúlẹ̀ wọn, tí wọ́n sì ń ronú nípa ìṣẹ̀dá àwọn ọ̀run àti ayé tí wọ́n ń wí pé Olúwa wa, 'Ìwọ kò dá gbogbo nǹkan wọ̀nyí lásán; Mímọ́ ni fún Ọ, nítorí náà, gbà wá là kúrò nínú ìyà iná.

رَبَّنَآ اِنَّكَ مَنْ تُدْخِلِ النَّارَ فَقَدْ اَخْزَيْتَهٗ ۗ وَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ اَنْصَارٍ ﴿١٩٣﴾

193. 'Olúwa wa! Ẹnikẹ́ni tí Ó bá jẹ́ kí ó wọ iná, dájúdájú, Ìwọ ti dójú tì í. Kì yóò sì sí olùrànlọ́wọ́ fún àwọn alábòsí.

رَبَّنَآ اِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُّنَادِيْ لِلْاِيْمَانِ اَنْ اٰمِنُوْا بِرَبِّكُمْ فَاٰمَنَّا ۖ رَبَّنَا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوْبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا

194. 'Olúwa wa! Dájúdájú àwa ti gbọ́ olùpèpè kan tí ó ń pèpè síbi ìgbàgbọ́ pé; 'Ẹ gba Olúwa yín gbọ́.' Nítorí náà àwa gbàgbọ́.

Olúwa wa; nípa báyìí dárí àwọn ẹ̀ṣẹ̀ wa jìn wá; kí O sì ṣe àmójúkúrò fún wa nínú àwọn àìṣedéédéé wa; ní ipò ikú, kí O kà wá kún àwọn ẹni rere.

سَيِّاٰتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ الْاَبْرَارِ ١٩٤

195. ‘Olúwa wa, kí O fún wa ní ohun tí Ìwọ ti ṣe ìlérí rẹ̀ fún wa láti ẹnu àwọn òjíṣẹ́ Rẹ; Má sì ṣe dójútì wá ní ọjọ́ ọjọ Àjíǹde. Dájúdájú Ìwọ kì í yẹ àdéhùn.’

رَبَّنَا وَاٰتِنَا مَا وَعَدْتَّنَا عَلٰى رُسُلِكَ وَ
لَا تُخْزِنَا يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۗ اِنَّكَ لَا
تُخْلِفُ الْمِيْعَادَ ١٩٥

196. Nítorí èyí, Olúwa wọn jẹ́ ìpè wọn wí pé; ‘Èmi kì yóò jẹ́ kí iṣẹ́ òṣìṣẹ́ kan ó ṣègbé nínú yín, ìbá à ṣe ọkùnrin tàbí obìnrin; apá kan yín jẹ̀ ara apá keji. Nítorí náà àwọn tí wọ́n jáde ní ìlú, tí a sì lé jáde kúrò nínú ilè wọn; tí a sì ni wọ́n lára lójú ọ̀nà Mi; tí wọ́n jà tí á sì pa wọ́n; dájúdájú Èmi yóò ṣe amójúkúrò fún wọn nínú àwọn àìṣedéédéé wọn; Èmi yóò sì mú wọn wọ ọgbà ìdẹ̀ra ti àwọn akérémọdò ń ṣàn nísàlẹ̀ rẹ̀, èyí jẹ́ ẹ̀san láti ọ̀dọ Allah, ọ̀dọ Allah sì ni ẹ̀san tí ó dára jùlọ wà.’

فَاسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ اَنِّيْ لَآ اُضِيْعُ
عَمَلَ عَامِلٍ مِّنْكُمْ مِّنْ ذَكَرٍ اَوْ اُنْثٰى ۚ
بَعْضُكُمْ مِّنْۢ بَعْضٍ ۚ فَالَّذِيْنَ هَاجَرُوْا
وَ اُخْرِجُوْا مِنْ دِيَارِهِمْ وَ اُوْذُوْا فِيْ
سَبِيْلِيْ وَقٰتَلُوْا وَقُتِلُوْا لَاُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ
سَيِّاٰتِهِمْ وَلَاُدْخِلَنَّهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ
مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۚ ثَوَابًا مِّنْ عِنْدِ
اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ عِنْدَهٗ حُسْنُ الثَّوَابِ ١٩٦

197. Má ṣe jẹ́ kí ìgbòkègbodò àwọn aláìgbàgbọ́ lórí ilẹ̀ tàn ọ́ jẹ.

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِي
الْبِلَادِ ١٩٧

198. Ìgbádùn díẹ̀ lásán ni; lẹ́hìn náà iná ni yóò jẹ́ ibùgbé wọn. Ibùsinmi búburú ni.

مَتَاعٌ قَلِيْلٌ ۗ ثُمَّ مَاْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ۗ وَ
بِئْسَ الْمِهَادُ ١٩٨

199. Ṣùgbọ́n àwọn tó ń páyà Olúwa wọn, tí wọ́n ní ọgbà ìdẹ̀ra ti àwọn akérémọdò ń ṣàn ní ìsàlẹ̀ rẹ̀; níbẹ̀ ni wọn yóò máa gbé. Èyí

لٰكِنِ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ
جَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَا نُزُلًا مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ ۗ وَمَا

عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ لِّلْاَبْرَارِ ﴿١٩٩﴾

jẹ́ ìgbádùn láti ọ̀dọ Allah. Àti pé ohun tí ń bẹ lọ́dọ Allah ni ó dára jù fún àwọn olùṣerere.

وَاِنَّ مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ لَمَنْ يُّؤْمِنُ
بِاللّٰهِ وَمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ وَمَآ اُنْزِلَ
اِلَيْهِمْ خٰشِعِيْنَ لِلّٰهِ لَا يَشْتَرُوْنَ بِاٰيٰتِ
اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا ؕ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ اَجْرُهُمْ
عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠٠﴾

200. Dájúdájú ó ń bẹ nínú àwọn oníwèé; àwọn tí ó gba Allah gbọ́ àti ohun tí A sọ̀kalẹ̀ fún yín, àti ohun tí A sọ̀kalẹ̀ fún wọn; wọ́n rẹ ara wọn sílẹ̀ fún Allah; wọn kò sì fi àwọn Àmì Allah pààrọ̀ owó díẹ̀. Àwọn wọ̀nyí ní ẹ̀san wọ́n ń bẹ lọ́dọ̀ Olúwa wọn. Dájúdájú Allah yára nípa ìṣirò.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اصْبِرُوْا وَ
صَابِرُوْا وَ رَابِطُوْا ۗ وَ اتَّقُوا اللّٰهَ
لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿٢٠١﴾

201. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo ẹ máa ṣe sùúrú, kí ẹ sì máa tiraka láti gbawájú ara yín nínú sùúrú ṣíṣe, kí ẹ máa ṣọ́ra, ẹ páyà Allah kí ẹ lè jèrè.




# AL-NISAA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَـٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

2. Ẹ̀yin ènìyàn! Ẹ páyà Olúwa yín; Ẹni tí Ó ṣe ẹ̀dá yín láti inú ẹ̀mí kan ṣoṣo; tí Ó sì dá ẹnìkejì rẹ̀ láti ara ẹ̀mí kan náà, àti láti ara àwọn méjéèjì ni Ó ti tan ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọkùnrin àti obìnrin kalẹ̀: kí ẹ sì páyà Allah, Ẹni tí ẹ̀yin máa ń fi bẹ ara yín àti nípa okùn ìbí; Dájúdájú Allah jẹ Olùṣọ́ lórí yín.

يَـٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمُ ٱلَّذِى
خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ وَخَلَقَ مِنْهَا
زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالًا كَثِيرًا
وَنِسَآءً ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِى تَسَآءَلُونَ
بِهِۦ وَٱلْأَرْحَامَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَيْكُمْ
رَقِيبًا ٢

3. Kí ẹ sì fi ohun ìní àwọn ọmọ òrukàn fún wọn, ẹ má sì ṣe fi búburú pàárọ̀ dáadáa, ẹ má sì ṣe jẹ ohun ìní ti wọn mọ́ ti yín. Dájúdájú ẹ̀ṣẹ̀ ńlá ló jẹ́.

وَءَاتُوا۟ ٱلْيَتَـٰمَىٰٓ أَمْوَٰلَهُمْ ۖ وَلَا تَتَبَدَّلُوا۟
ٱلْخَبِيثَ بِٱلطَّيِّبِ ۖ وَلَا تَأْكُلُوٓا۟ أَمْوَٰلَهُمْ
إِلَىٰٓ أَمْوَٰلِكُمْ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ حُوبًا كَبِيرًا ٣

4. Bí ẹ̀yin bá ń bẹ̀rù pé ẹ kì yóò le ṣe déédéé nípa àwọn ọmọ òrukàn, nígbà náà, ẹ fẹ́ èyí tí ó tẹ́ yín lọ́rùn nínú àwọn obìnrin méjì, tàbí méta tàbí mẹ́rin; ṣùgbọ́n bí ẹ̀yin bá sì ń bẹ̀rù pé ẹ kì yóò le ṣe déédé láàrin wọn nígbà náà ẹ fẹ́ ọ̀kan ṣoṣo tàbí ẹni tí ó wà ní ìkápá yín. Èyíinì ni ọ̀nà tí ó súnmọ́ jùlọ láti yẹra fún àìṣedéédé.

وَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تُقْسِطُوا۟ فِى ٱلْيَتَـٰمَىٰ
فَٱنكِحُوا۟ مَا طَابَ لَكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ مَثْنَىٰ
وَثُلَـٰثَ وَرُبَـٰعَ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تَعْدِلُوا۟
فَوَٰحِدَةً أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَـٰنُكُمْ ۚ ذَٰلِكَ
أَدْنَىٰٓ أَلَّا تَعُولُوا۟ ٤

5. Kí ẹ sì fún àwọn obìnrin ní Sàdaàkí (owó ìfẹ́) wọ́n tọkàntọkàn, ṣùgbọ́n tí wọ́n bá

وَءَاتُوا۟ ٱلنِّسَآءَ صَدُقَـٰتِهِنَّ نِحْلَةً ۚ فَإِن
طِبْنَ لَكُمْ عَن شَىْءٍ مِّنْهُ نَفْسًا فَكُلُوهُ

هَنِيٓـًٔا مَّرِيٓـًٔا ٥

finúfẹ́dọ̀ yọ̀nda fún yín nínú rẹ̀, nígbà náà ẹ gbà á kí ẹ sí jẹ ẹ́ pẹ̀lu ìdùnnú àti ìgbádùn.

وَلَا تُؤْتُوا السُّفَهَآءَ أَمْوَالَكُمُ الَّتِي جَعَلَ
اللّٰهُ لَكُمْ قِيٰمًا وَّارْزُقُوهُمْ فِيهَا وَ
اكْسُوهُمْ وَقُولُوا لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ٦

6. Ẹ má ṣe kó ohun ìní yín, èyí tí Allah ṣe ní gbẹ́mìíró (àtìlẹhìn) fún àwọn tí làkáàyè wọn kò kún tó (láti ṣe àkóso wọn) ṣùgbọ́n kí ẹ pèsè ìjẹ àti ìmu fún wọn nínú rẹ̀, kí ẹ sì máa dá aṣọ fún wọn, kí ẹ sì máa bá wọn sọ̀rọ̀ tó rẹwà.

وَابْتَلُوا الْيَتٰمٰى حَتّٰى إِذَا بَلَغُوا النِّكَاحَ
فَإِنْ اٰنَسْتُمْ مِّنْهُمْ رُشْدًا فَادْفَعُوا
إِلَيْهِمْ أَمْوَالَهُمْ وَلَا تَأْكُلُوهَا إِسْرَافًا
وَّبِدَارًا أَنْ يَّكْبَرُوا وَمَنْ كَانَ غَنِيًّا
فَلْيَسْتَعْفِفْ وَمَنْ كَانَ فَقِيرًا
فَلْيَأْكُلْ بِالْمَعْرُوفِ فَإِذَا دَفَعْتُمْ
إِلَيْهِمْ أَمْوَالَهُمْ فَأَشْهِدُوا عَلَيْهِمْ وَكَفٰى
بِاللّٰهِ حَسِيبًا ٧

7. Ẹ máa yẹ (àgbọ́yé) àwọn ọmọ òrukàn wò títí tí wọn yóò fi tó ẹni ìgbéyàwó; nígbà tí ẹ bá rí i pé wọ́n ní ọgbọ́n tí ó yè kooro, ẹ dá ohun ìní wọn padà fún wọn. Ẹ má sì ṣe jẹ ẹ́ ní ìjẹ àpà pẹ̀lú ìwọra, kó tó di pé wọ́n dàgbà. Kí ẹni tí ó jẹ́ ọlọ́rọ̀ mójúkúrò. Ẹni tí ó bá sì jẹ́ aláìní, kí ó jẹ níbẹ̀ lọ́nà tó rẹwà. Ṣùgbọ́n nígbà tí ẹ ó bá dá ohun ìní wọn padà fún wọn; ẹ pe àwọn ẹlẹ́rìí síi. Allah sì tó ní Oníṣirò.

لِلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا تَرَكَ الْوَالِدٰنِ وَ
الْأَقْرَبُونَ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٌ مِّمَّا
تَرَكَ الْوَالِدٰنِ وَالْأَقْرَبُونَ مِمَّا قَلَّ
مِنْهُ أَوْ كَثُرَ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ٨

8. Àwọn ọkùnrin ní ìpín nínú ohun tí àwọn òbí àti ìbátan bá fi sílẹ̀; àwọn obìnrin náà sì ní ìpín nínú ohun tí àwọn òbí àti ìbátan bá fi sílẹ̀; ìbá à jẹ́ díẹ̀ tàbí púpọ̀; èyí yìí jẹ́ ìpín tí ó jẹ́ ọ̀ranyàn.

وَإِذَا حَضَرَ الْقِسْمَةَ أُولُوا الْقُرْبٰى وَ
الْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِينُ فَارْزُقُوهُمْ مِّنْهُ وَ
قُولُوا لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوفًا ٩

9. Bí àwọn ìbátan (mìíràn) àti àwọn ọmọ òrukàn àti àwọn aláìní bá sì wà níbi pínpín (ohun ìní wọ̀nyí), ẹ fún wọn (nínú ogún náà), kí ẹ sì sọ ọ̀rọ̀ tó rẹwà fún wọn.

10. Ẹ jẹ́ kí àwọn wọ̀n-ọn-nì (olùpíngún) bẹ̀rù (Allah), tí àwọn náà bá fi àwọn ọmọ aláìlágbára sílẹ̀ lẹ́hìn ikú wọn, tí wọn yóò páyà lórí wọn (àwọn ọmọ náà); nítorí náà kí wọ́n páyà Allah kí wọ́n sì máa sọ̀rọ̀ tí ó ṣe sàn-án.

وَلْيَخْشَ الَّذِيْنَ لَوْ تَرَكُوْا مِنْ
خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةً ضِعٰفًا خَافُوْا
عَلَيْهِمْ فَلْيَتَّقُوا اللّٰهَ وَلْيَقُوْلُوْا قَوْلًا
سَدِيْدًا ﴿١٠﴾

11. Dájúdájú àwọn tó ń jẹ ohun ìní àwọn ọmọ òrukàn pẹ̀lú àbòsí; láìsí àníàní, iná ni wọ́n ń jẹ sínú ikùn wọn; wọn yóò sì jóná nínú iná tó ń jó geregere.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَاْكُلُوْنَ اَمْوَالَ الْيَتٰمٰى
ظُلْمًا اِنَّمَا يَاْكُلُوْنَ فِيْ بُطُوْنِهِمْ
ع نَارًا ۭ وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيْرًا ﴿١١﴾

ÌDÁ 2

12. Allah pàṣẹ fún yín nípa ìpín àwọn ọmọ yín, ọkùnrin kan yóò gba ìpín obìnrin méjì; ṣùgbọ́n bí gbogbo wọn bá jẹ́ obìnrin tí wọ́n ju méjì lọ wọn yóò gba ìdáméjì nínú mẹ́ta ohun tí (òkú) náà fi sílẹ̀; bí ó bá sì jẹ́ obìnrin kan, òun yóò gba ìdajì. Àti ní ti àwọn òbí rẹ̀ méjééjì, ọ̀kọ̀ọ̀kan nínú wọn yóò gba ìdá kan nínú mẹ́fà ohun tí ó fi sílẹ̀, bí òun náà bá ní ọmọ kan; ṣùgbọ́n bí òun kò bá ní ọmọ, tí àwọn òbí rẹ̀ sì jẹ́ olùjogún rẹ̀, nígbà náà ìyá rẹ̀ yóò gba ìdá mẹ́ta; tí ó bá sì ní arákùnrin àti arábìnrin, nígbà náà ìyá rẹ̀ yóò gba ìdá mẹ́fà lẹ́hìn ìgbà tí a bá ti yọ májẹ̀mú tó ṣe sílẹ̀ tí a sì ti san gbèsè rẹ̀. Àwọn bàbá yín àti

يُوْصِيْكُمُ اللّٰهُ فِيْٓ اَوْلَادِكُمْ ۤ لِلذَّكَرِ
مِثْلُ حَظِّ الْاُنْثَيَيْنِ ۚ فَاِنْ كُنَّ نِسَاۤءً
فَوْقَ اثْنَتَيْنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَ ۚ وَاِنْ
كَانَتْ وَاحِدَةً فَلَهَا النِّصْفُ ۭ وَلِاَبَوَيْهِ
لِكُلِّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا السُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ
اِنْ كَانَ لَهٗ وَلَدٌ ۚ فَاِنْ لَّمْ يَكُنْ لَّهٗ
وَلَدٌ وَّوَرِثَهٗٓ اَبَوٰهُ فَلِاُمِّهِ الثُّلُثُ ۚ
فَاِنْ كَانَ لَهٗٓ اِخْوَةٌ فَلِاُمِّهِ السُّدُسُ
مِنْۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُّوْصِيْ بِهَآ اَوْ دَيْنٍ ۭ
اٰبَاۗؤُكُمْ وَ اَبْنَاۗؤُكُمْ لَا تَدْرُوْنَ
اَيُّهُمْ اَقْرَبُ لَكُمْ نَفْعًا ۭ فَرِيْضَةً مِّنَ

اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٢﴾

àwọn ọmọ yín, ẹ̀yin kò mọ èyí tí ó súnmọ́ yín jùlọ nínú wọn nípa àǹfàní. Eléyìí jẹ́ ọ̀ranyàn láti ọ̀dọ̀ Allah. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَاجُكُمْ إِن
لَّمْ يَكُن لَّهُنَّ وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ لَهُنَّ وَلَدٌ
فَلَكُمُ الرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْنَ مِنۢ بَعْدِ
وَصِيَّةٍ يُوصِينَ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۚ وَلَهُنَّ
الرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْتُمْ إِن لَّمْ يَكُن لَّكُمْ
وَلَدٌ ۚ فَإِن كَانَ لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ
الثُّمُنُ مِمَّا تَرَكْتُم ۚ مِّنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ
تُوصُونَ بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۗ وَإِن كَانَ رَجُلٌ
يُورَثُ كَلَٰلَةً أَوِ امْرَأَةٌ وَلَهُۥٓ أَخٌ أَوْ أُخْتٌ
فَلِكُلِّ وَٰحِدٍ مِّنْهُمَا السُّدُسُ ۚ فَإِن
كَانُوٓا أَكْثَرَ مِن ذَٰلِكَ فَهُمْ شُرَكَآءُ
فِى الثُّلُثِ مِنۢ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصَىٰ
بِهَآ أَوْ دَيْنٍ ۙ غَيْرَ مُضَآرٍّ ۚ وَصِيَّةً
مِّنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿١٣﴾

13. Tiyín ni ìdajì ohun tí àwọn aya yín fi sílẹ̀, bí wọ́n kò bá ní ọmọ, ṣùgbọ́n bí wọ́n bá ní ọmọ nígbà náà ni ẹ̀yin yóò gba ìdá mẹ́rin nínú ohun tí wọ́n fi sílẹ̀ lẹ́hìn májẹ̀mú tí wọ́n ti ṣe tàbí sísan gbèsè. Àwọn obìnrin yóò sì gbá ìdá mẹ́rin nínú ohun tí ẹ̀yín bá fi sílẹ̀ bí ẹ̀yin kò bá ní ọmọ; ṣùgbọ́n bí ẹ̀yín bá ní ọmọ, nígbà náà wọn yóò gba ìdá mẹ́jọ nínú ohun tí ẹ̀yín bá fi sílẹ̀ lẹ́hìn májẹ̀mú tí ẹ ti ṣe tàbí sísan gbèsè. Bí ọkùnrin kan tàbí obìnrin kan bá sì ń bẹ tí a óò pín ogún ìní rẹ̀ tí òun kò sì ní òbí tàbí ọmọ ṣùgbọ́n tí ó ní arákùnrin kan tàbí arábìnrin kan nígbà náà, ọ̀kọ̀ọ̀kan nínú wọn yóò gba ìdáméfà ṣùgbọ́n bí wọ́n bá pọ̀ ju bẹ́ẹ̀ lọ, nígbà náà wọn yóò pín ọgbọọgba nínú ìdáméfà, lẹ́hìn májẹ̀mú tí ó ṣe sílẹ̀ tàbí ṣísan gbèsè láìpa ẹnikẹ́ni lára. Àṣẹ ni láti ọ̀dọ̀ Allah. Allah sì jẹ́ Onímọ̀, Onífaradà.

تِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ ۚ وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَ
رَسُولَهُۥ يُدْخِلْهُ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن
تَحْتِهَا الْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ
الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٤﴾

14. Àwọn wọ̀nyí ni ẹnu ààlà ti Allah, ẹni tí ó bá sí gbọ́ràn sí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ lẹ́nu, Òun yóò jẹ́ kí ó wọ inú àwọn ọgbà (ìdẹ̀ra) tí àwọn akérémọdò ń ṣàn nísàlẹ̀ rẹ̀; wọn yóò máa gbé ibẹ̀, èyí sì jẹ́ èrè títóbi.

وَمَنْ يَّعْصِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَيَتَعَدَّ حُدُوْدَهٗ يُدْخِلْهُ نَارًا خَالِدًا فِيْهَا ۪ وَلَهٗ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿١٥﴾ ع ٢ ١٣

15. Ẹni tó bá sì ṣàìgbọràn sí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, tí ó sì kọjá ẹnu aala Rẹ, Oun yóò jẹ́ kí ó wọ iná, ibẹ̀ ni yóò máa gbé; ìyà ìyẹpẹrẹ yóò sì jẹ́ tirẹ̀.

ÌDÁ 3

وَالّٰتِيْ يَأْتِيْنَ الْفَاحِشَةَ مِنْ نِّسَآئِكُمْ فَاسْتَشْهِدُوْا عَلَيْهِنَّ اَرْبَعَةً مِّنْكُمْ ۚ فَاِنْ شَهِدُوْا فَاَمْسِكُوْهُنَّ فِي الْبُيُوْتِ حَتّٰى يَتَوَفّٰىهُنَّ الْمَوْتُ اَوْ يَجْعَلَ اللّٰهُ لَهُنَّ سَبِيْلًا ﴿١٦﴾

16. Ní ti àwọn wọ̀n-ọn-nì tí wọ́n bá jẹ̀bi ìwà ìbàjẹ́ kan nínú àwọn obìnrin yín, kí ẹ wá ẹlẹ́rìí mẹ́rin lé wọn lórí láàrin yín; bí wọ́n bá sì ti jẹ́rìí lé wọn lórí, kí ẹ há wọn mọ́lé títí ikú yóò fi pa wọ́n tàbí tí Allah yóò fi là ọ̀nà àbájáde fún wọn.

وَالَّذٰنِ يَأْتِيٰنِهَا مِنْكُمْ فَاٰذُوْهُمَا ۚ فَاِنْ تَابَا وَاَصْلَحَا فَاَعْرِضُوْا عَنْهُمَا ۚ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ تَوَّابًا رَّحِيْمًا ﴿١٧﴾

17. Tí àwọn ọkùnrin méjì nínú yín bá sì jẹ̀bi rẹ̀ (ìwà ìbàjẹ́), kí ẹ jẹ wọ́n níyà. Bí wọ́n bá sì ronúpìwàdà, tí wọ́n sì ṣe àtúnṣe kí a ṣe àmójúkúrò fún wọn. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùgbà Ìrònúpìwàdà, Aláàánú jùlọ.

اِنَّمَا التَّوْبَةُ عَلَى اللّٰهِ لِلَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السُّوْٓءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ يَتُوْبُوْنَ مِنْ قَرِيْبٍ فَاُولٰٓئِكَ يَتُوْبُ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿١٨﴾

18. Dájúdájú ìrònúpìwàdà tí Allah ń gbà ni ti àwọn tí ó ṣe aburú láìmọ̀, tí wọ́n sì ronúpìwàdà lẹ́ṣẹ̀kẹṣẹ̀. Àwọn wọ̀nyí ni Allah yóò gba ìrònúpìwàdàa wọn. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَلَيْسَتِ التَّوْبَةُ لِلَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السَّيِّاٰتِ ۚ حَتّٰٓى اِذَا حَضَرَ اَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ اِنِّيْ تُبْتُ الْـٰٔنَ وَلَا الَّذِيْنَ يَمُوْتُوْنَ وَهُمْ كُفَّارٌ ۚ اُولٰٓئِكَ اَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ﴿١٩﴾

19. Kò sí (ìgbà) ìrònúpìwàdà fún àwọn tí wọ́n ń ṣe aburú títí tí ikú fi dé bá ọ̀kọ̀ọ̀kan wọn, tí ó wá wí pé, 'Èmi ronúpìwàdà nísinsìnyí;' bẹ́ẹ̀ ni kò sí (ìrònúpìwàdà) fún àwọn tí wọ́n kú sínú àìgbàgbọ́. Àwọn wọ̀nyí ni a ti pèsè ìyà olóró sílẹ̀ fún.

20. Ẹ̀yin onìgbàgbọ́ òdodo! Kò tọ́ fún yín láti jogún àwọn obìnrin ní tipátipá. Ẹ kò sì gbọ́dọ̀ dá wọn jókòó lọ́nà òdì kí ẹ baá le gbà nínú ohun tí ẹ ti fún wọn, àyàfi bí òun bá jẹ̀bi ìwà ìbàjẹ́ tí ó fojú hàn gbangba. Kí ẹ sì máa jíròrò pẹ̀lú wọn lọ́nà tó rẹwà. Tí ẹ bá kóríìra wọn, ó lè jẹ́ pé ẹ kóríìra nǹkan tí Allah ti fí ọ̀pọ̀lọpọ̀ oore sí.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا يَحِلُّ لَكُمْ اَنْ
تَرِثُوا النِّسَآءَ كَرْهًا ؕ وَلَا تَعْضُلُوْهُنَّ
لِتَذْهَبُوْا بِبَعْضِ مَاۤ اٰتَيْتُمُوْهُنَّ
اِلَّاۤ اَنْ يَّاْتِيْنَ بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ۚ وَ
عَاشِرُوْهُنَّ بِالْمَعْرُوْفِ ۚ فَاِنْ
كَرِهْتُمُوْهُنَّ فَعَسٰۤى اَنْ تَكْرَهُوْا شَيْـًٔا
وَّيَجْعَلَ اللّٰهُ فِيْهِ خَيْرًا كَثِيْرًا ﴿۲۰﴾

21. Bí ẹ̀yin bá sì fẹ́ fẹ́ ìyàwó kan dípò ìyàwó mìíràn, tí ẹ sì fún ọ̀kan nínú wọn ní ọ̀pọ̀lọpọ̀ ohun àlùmọ́nì kí ẹ má ṣe gba ohunkóhun padà nínú rẹ̀. Ẹ ó ha gbà á ní ti àbòsí àti ẹ̀ṣẹ̀ tí ó fara hàn ni bì?

وَاِنْ اَرَدْتُّمُ اسْتِبْدَالَ زَوْجٍ مَّكَانَ
زَوْجٍ ۙ وَّاٰتَيْتُمْ اِحْدٰىهُنَّ قِنْطَارًا
فَلَا تَاْخُذُوْا مِنْهُ شَيْـًٔا ؕ اَتَاْخُذُوْنَهٗ
بُهْتَانًا وَّاِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿۲۱﴾

22. Báwo ni ẹ̀yin yóò ṣe gbà á padà nígbà tí ẹ ti wọlé tọ ara yín, tí wọ́n sì ti gba májẹ̀mú tí ó fi ẹsẹ̀ rinlẹ̀ lọ́wọ́ yín?

وَكَيْفَ تَاْخُذُوْنَهٗ وَقَدْ اَفْضٰى
بَعْضُكُمْ اِلٰى بَعْضٍ وَّاَخَذْنَ مِنْكُمْ
مِّيْثَاقًا غَلِيْظًا ﴿۲۲﴾

23. Ẹ má sì ṣe fẹ́ àwọn tí àwọn bàbá yín bá ti fẹ́ ní ìyàwó, àyàfi ohun tí ó ti rékọjá; ó jẹ́ ìwà ẹ̀gbin, ohun ìrira àti ọ̀nà búburú.

وَلَا تَنْكِحُوْا مَا نَكَحَ اٰبَآؤُكُمْ مِّنَ
النِّسَآءِ اِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ؕ اِنَّهٗ كَانَ
فَاحِشَةً وَّمَقْتًا ؕ وَسَآءَ سَبِيْلًا ﴿۲۳﴾ ع ٣ ٨ ١٤

ÌDÁ 4

24. A ṣe é léèwọ̀ fún yín láti fẹ́ àwọn ìyá yín, àti àwọn ọmọbìnrin yín àti àwọn arábìnrin àwọn ìyá yín, àti ọmọbìnrin àwọn arákùnrin yín, àti àwọn ọmọbìnrin àwọn arábìnrin yín àti àwọn ìyá tó gbà yín fún lọ́mú, àti àwọn arábìnrin

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمْ اُمَّهٰتُكُمْ وَبَنٰتُكُمْ
وَاَخَوٰتُكُمْ وَعَمّٰتُكُمْ وَخٰلٰتُكُمْ وَبَنٰتُ
الْاَخِ وَبَنٰتُ الْاُخْتِ وَاُمَّهٰتُكُمُ الّٰتِيْۤ
اَرْضَعْنَكُمْ وَاَخَوٰتُكُمْ مِّنَ الرَّضَاعَةِ
وَاُمَّهٰتُ نِسَآئِكُمْ وَرَبَآئِبُكُمُ الّٰتِيْ فِيْ
حُجُوْرِكُمْ مِّنْ نِّسَآئِكُمُ الّٰتِيْ

دَخَلْتُم بِهِنَّ فَإِن لَّمْ تَكُونُوا دَخَلْتُم
بِهِنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ وَحَلَائِلُ
أَبْنَائِكُمُ الَّذِينَ مِنْ أَصْلَابِكُمْ وَأَن
تَجْمَعُوا بَيْنَ الْأُخْتَيْنِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ
إِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿٢٤﴾

tí ẹ jọ mu ọmú kan náà, àti àwọn ìyá ìyàwó yín; àti àwọn ọmọbìnrin ìyàwó yín tí ó gbé wá tọ̀ lọ́dọ̀ yín, èyí tí ẹ ti wọlé tọ̀ (ìyá rẹ̀); ṣùgbọ́n bí ẹ̀yin kò bá tì ì wọlé tọ́ wọn, kì yóò jẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ fún yín. Àti àwọn ìyàwó àwọn ọmọ yín ọkùnrin tí wọ́n ti ìbàráàdí yín jáde; A sì ṣe é ní (èèwọ̀) fún yín láti fẹ́ àwọn ọmọ ìyá méjì papọ̀ lẹ́ẹ̀kan náà àyàfi èyí tí ó ti rékọjá. Dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

الجزء ٥

وَالْمُحْصَنَاتُ مِنَ النِّسَاءِ إِلَّا مَا
مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ كِتَابَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ
وَأُحِلَّ لَكُم مَّا وَرَاءَ ذَٰلِكُمْ أَن
تَبْتَغُوا بِأَمْوَالِكُم مُّحْصِنِينَ غَيْرَ
مُسَافِحِينَ فَمَا اسْتَمْتَعْتُم بِهِ
مِنْهُنَّ فَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ فَرِيضَةً
وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيمَا تَرَاضَيْتُم
بِهِ مِن بَعْدِ الْفَرِيضَةِ إِنَّ اللَّهَ كَانَ
عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٢٥﴾

ÌPÍN 5

25. A sì ṣe àwọn abílékọ léèwọ̀ fún yín (láti fẹ́) àyàfi àwọn tó bá wà ní ìkápá yín. Àṣẹ Allah ni eléyìí jẹ́ lórí yín; a ṣe ohun tí ó bá yàtọ̀ sí èyí lẹ́tọ̀ọ́ fún yín; kí ẹ máa fi ohun ìní yín fẹ́ wọn lọ́nà tí ó tọ́ tí kì í ṣe ti àgbèrè. Nípa ànfàní tí ẹ ń rí gbà láti ọ̀dọ wọn, ẹ fún wọn ní ẹ̀tọ́ wọn gẹ́gẹ́ bí afilélẹ̀ ojúṣe; kì yóò sì jẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ fún yín nípa ohun tí ẹ bá jọ yọ́nú sí, lẹ́hìn èyí tí a ti fi lélẹ̀ gẹ́gẹ́ bí ojúṣe. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ مِنكُمْ طَوْلًا أَن
يَنكِحَ الْمُحْصَنَاتِ الْمُؤْمِنَاتِ فَمِن مَّا
مَلَكَتْ أَيْمَانُكُم مِّن فَتَيَاتِكُمُ
الْمُؤْمِنَاتِ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِإِيمَانِكُم
بَعْضُكُم مِّن بَعْضٍ فَانكِحُوهُنَّ
بِإِذْنِ أَهْلِهِنَّ وَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ

26. Ẹnikẹ́ni nínú yín tí kò bá lágbára láti fẹ́ àwọn ọmọlúàbí (tí kì í ṣe ẹrú) tí ó jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo lóbìnrin ní ìyàwó, kí ó fẹ́ nínú àwọn tó ń bẹ ní ìkápá yín, nínú àwọn ọmọ ọ̀dọ̀ yín tí wọ́n jẹ́ onígbàgbọ́ ódodo. Allah mọ̀ nípa ìgbàgbọ́ yín jùlọ; apá kan yín ti ara apá kejí jáde; nítorí náà ẹ fẹ́ wọn ní ìyàwó pẹ̀lú ìyọ̀nda àwọn

aláṣẹ lórí wọn; kí ẹ sì fún wọn ní ẹ̀tọ́ (owó orí) wọn lọ́nà tó dára; (nítorí pé) wọ́n pé (lóbìnrin), wọn kì í ṣe alágbèrè, wọn kì í sì í yan ọ̀rẹ́ ìkọ̀kọ̀. Lẹ́hìn tí ẹ bá ti fẹ́ wọn tán, tí wọ́n bá jẹ̀bi ìwà ìbàjẹ́, ìdajì ìyà àwọn ọmọlúàbí ni wọn yóò jẹ. Èyí ń bẹ fún ẹni tí ń bẹ̀rù nínú yín pé kí òun má ṣe dẹ́ṣẹ̀; tí ẹ bá sì ní ìfaradà ló dára jù fún yín. Allah sì jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

بِالْمَعْرُوْفِ مُحْصَنٰتٍ غَيْرَ مُسٰفِحٰتٍ
وَّلَا مُتَّخِذٰتِ اَخْدَانٍ ۚ فَاِذَآ اُحْصِنَّ
فَاِنْ اَتَيْنَ بِفَاحِشَةٍ فَعَلَيْهِنَّ نِصْفُ
مَا عَلَى الْمُحْصَنٰتِ مِنَ الْعَذَابِ ؕ
ذٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ الْعَنَتَ مِنْكُمْ ؕ وَاَنْ
تَصْبِرُوْا خَيْرٌ لَّكُمْ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ
ع رَّحِيْمٌ ﴿۲۶﴾

ÌDÁ 5

27. Allah fẹ́ láti ṣe àlàyé àti láti fi yín mọ ọ̀nà àwọn tó ṣíwájú yín, kí Òuń sì le ṣíjú àánú wò yín. Àti pé Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

يُرِيْدُ اللّٰهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمْ وَيَهْدِيَكُمْ
سُنَنَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَيَتُوْبَ
عَلَيْكُمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿۲۷﴾

28. Allah sì tún fẹ́ láti ṣíjú àánú wò yín, ṣùgbọ́n àwọn tí wọ́n ń tẹ̀lé ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ ọkàn wọn, ń fẹ́ kí ẹ ṣìnà ní ìṣìnà tí ó tóbi.

وَاللّٰهُ يُرِيْدُ اَنْ يَّتُوْبَ عَلَيْكُمْ ۫ وَ
يُرِيْدُ الَّذِيْنَ يَتَّبِعُوْنَ الشَّهَوٰتِ اَنْ
تَمِيْلُوْا مَيْلًا عَظِيْمًا ﴿۲۸﴾

29. Allah ń fẹ́ láti gbé ẹrù yín fúyẹ́ fún yín nítorí pé a ti dá ènìyàn ní aláìlágbára.

يُرِيْدُ اللّٰهُ اَنْ يُّخَفِّفَ عَنْكُمْ ۚ وَ
خُلِقَ الْاِنْسَانُ ضَعِيْفًا ﴿۲۹﴾

30. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má ṣe jẹ àwọn ohun ìní yín láàrin ara yín mọ́lẹ̀ lọ́nà àìtọ́, àyàfi èyí (tí ẹ jẹ lérè) nípa òwò ṣíṣe tí ẹ jọ yọ́nú sí láàrin ara yín; ẹ má sì ṣe máa pa ara yín; Dájúdájú Allah jẹ́ Aláàánú fún yín.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَاْكُلُوْۤا
اَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِالْبَاطِلِ اِلَّاۤ اَنْ
تَكُوْنَ تِجَارَةً عَنْ تَرَاضٍ مِّنْكُمْ ۫
وَلَا تَقْتُلُوْۤا اَنْفُسَكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ
بِكُمْ رَحِيْمًا ﴿۳۰﴾

31. Ẹnikẹ́ni tí ó bá sì ṣe èyí, nípa ìkọjá ẹnu ààlà àti àìtọ́, Àwa yóò jù ú sínú iná. Èyí sì rọrùn fún Allah láti ṣe.

وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ عُدْوَانًا وَّ ظُلْمًا
فَسَوْفَ نُصْلِيْهِ نَارًا ؕ وَكَانَ ذٰلِكَ
عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرًا ﴿٣١﴾

32. Bí ẹ̀yín bá jìnnà sí àwọn ẹ̀ṣẹ̀ tí ó tobi nínú àwọn ohun tí a ti kọ̀ fún yín, Àwa yóò ṣe àmójúkúrò àwọn aburú yín kéékèèké fún yín, Àwa yóò sì mú yín wọ ààyè alápọ̀n-ọ́nlé.

اِنْ تَجْتَنِبُوْا كَبَآئِرَ مَا تُنْهَوْنَ
عَنْهُ نُكَفِّرْ عَنْكُمْ سَيِّاٰتِكُمْ وَ
نُدْخِلْكُمْ مُّدْخَلًا كَرِيْمًا ﴿٣٢﴾

33. Ẹ má ṣe ojúkòkòrò nípa àwọn nǹkan tí Allah fi ṣe àjùlọ fún apá kan ju apá kejì lọ. Àwọn ọkùnrin yóò ní ìpín nínú ohun tí wọ́n bá kó jọ. Àwọn obìnrin náà yóò sì ní ìpín nínú ohun tí àwọn náà bá kó jọ. Kí ẹ sì máa tọrọ nínú Oore ti Allah. Dájúdájú Allah ní ìmọ̀ tó pé nípa ohun gbogbo.

وَلَا تَتَمَنَّوْا مَا فَضَّلَ اللّٰهُ بِهٖ بَعْضَكُمْ
عَلٰى بَعْضٍ ؕ لِلرِّجَالِ نَصِيْبٌ مِّمَّا
اكْتَسَبُوْا ؕ وَ لِلنِّسَآءِ نَصِيْبٌ مِّمَّا
اكْتَسَبْنَ ؕ وَسْـَٔلُوا اللّٰهَ مِنْ فَضْلِهٖ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ﴿٣٣﴾

34. Olúkúlùkù èniyàn ni a ti yan ẹni tí yó jogún (rẹ̀) nínú ohun tí àwọn obi àti àwọn ìbátan ba fi sílẹ̀, bákan náà sì ni àwọn tí ẹ ba ṣe májẹ̀mú. Nítorí náà ẹ fún (olúkúlùkù) wọn ní ìpín tiwọn. Dájúdájú Allah ń ṣọ́ ohun gbogbo patapata!

وَ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مَوَالِيَ مِمَّا تَرَكَ
الْوَالِدٰنِ وَ الْاَقْرَبُوْنَ ؕ وَ الَّذِيْنَ
عَقَدَتْ اَيْمَانُكُمْ فَاٰتُوْهُمْ
نَصِيْبَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ شَهِيْدًا ﴿٣٤﴾ ع

ÌDÁ 6

35. Àwọn ọkùnrin ni òpómúléró fún àwọn obìnrin, nítorí pé Allah ti ṣe àjùlọ fún apá kan wọn ju apá kejí lọ àti pè àwọn (ọkùnrin) máa ń ná nínú dúkìá wọn. Nípa báyìí,

اَلرِّجَالُ قَوّٰمُوْنَ عَلَى النِّسَآءِ بِمَا فَضَّلَ
اللّٰهُ بَعْضَهُمْ عَلٰى بَعْضٍ وَّ بِمَآ اَنْفَقُوْا مِنْ
اَمْوَالِهِمْ ؕ فَالصّٰلِحٰتُ قٰنِتٰتٌ حٰفِظٰتٌ
لِّلْغَيْبِ بِمَا حَفِظَ اللّٰهُ ؕ وَالّٰتِيْ تَخَافُوْنَ

نُشُوْزَهُنَّ فَعِظُوْهُنَّ وَاهْجُرُوْهُنَّ
فِي الْمَضَاجِعِ وَاضْرِبُوْهُنَّ ۚ فَإِنْ
أَطَعْنَكُمْ فَلَا تَبْغُوْا عَلَيْهِنَّ سَبِيْلًا ۗ إِنَّ
اللّٰهَ كَانَ عَلِيًّا كَبِيْرًا ٣٥

àwọn obìnrin rere ni àwọn tí wọ́n ń gbọ́ràn tí wọ́n sì jẹ́ olùṣọ́ ìpamọ́ (àwọn ọkọ wọn) pẹ̀lú ààbò Allah. Nípa àwọn tí ẹ ń páyà àìgbọ́ràn wọn, ẹ kìlọ̀ fún wọn, ẹ yẹra kúrò lọ́dọ̀ wọn lórí ibùsùn wọn, kí ẹ sì bá wọn wí. Ṣùgbọ́n bí wọ́n bá gbọ́ràn sí yín lẹ́nu ẹ má ṣe wá ọ̀nà àtakò sí wọn. Dájúdájú Allah jẹ́ Ẹni gíga, Ẹni títóbi jùlọ.

وَإِنْ خِفْتُمْ شِقَاقَ بَيْنِهِمَا فَابْعَثُوْا
حَكَمًا مِّنْ أَهْلِهٖ وَحَكَمًا مِّنْ أَهْلِهَا ۚ إِنْ
يُّرِيْدَا إِصْلَاحًا يُّوَفِّقِ اللّٰهُ بَيْنَهُمَا ۗ
إِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا خَبِيْرًا ٣٦

36. Bí ẹ̀yin bá sì ń bẹ̀rù àìṣedédé láàrin àwọn méjéèjì, ẹ yan alátùn-únṣe nínú àwọn ẹbí rẹ̀ (ọkọ) àti alátùn-únṣe nínú àwọn ẹbí rẹ̀ (ìyàwó). Bí àwọn méjéèjì bá fẹ́ àtúnṣe, Allah yóò mú un dé sáàrin wọn. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Olùfúnniníròó.

وَاعْبُدُوا اللّٰهَ وَلَا تُشْرِكُوْا بِهٖ شَيْـًٔا وَّ
بِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا وَّبِذِي الْقُرْبٰى وَ
الْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنِ وَالْجَارِ ذِي الْقُرْبٰى وَ
الْجَارِ الْجُنُبِ وَالصَّاحِبِ بِالْجَنْۢبِ وَابْنِ
السَّبِيْلِ ۙ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ ۗ إِنَّ اللّٰهَ
لَا يُحِبُّ مَنْ كَانَ مُخْتَالًا فَخُوْرَا ٣٧

37. Ẹ máa sin Allah, kí ẹ má ṣe bá A wá orogún, kí ẹ sì máa ṣe rere sí àwọn òbí (yín) méjéèjì, àti àwọn ìbátan àti àwọn ọmọ òrukàn àti àwọn aláìní àti aládùúgbò tó jẹ́ àlejò àti aládùúgbò tí ó jẹ́ ìbátan àti arìnrìn-àjò, àti àwọn tó wà ní ìkápá yín. Dájúdájú Allah kò fẹ́ràn àwọn onígbèràga, àti oníyangàn,

إِلَّذِيْنَ يَبْخَلُوْنَ وَيَأْمُرُوْنَ النَّاسَ
بِالْبُخْلِ وَيَكْتُمُوْنَ مَآ اٰتٰهُمُ اللّٰهُ مِنْ
فَضْلِهٖ ۗ وَأَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابًا

38. Tí wọ́n ń ṣe ahun, tí wọ́n sì ń kọ àwọn ènìyàn ní ahun síṣe, tí wọ́n ń fi ohun tí Allah fi fún wọn láti inú ojú rere Rẹ̀ pamọ́. Àwá sì ti pèsè

مُّهِيْنًا ﴿٣٨﴾

ìyà ìyẹpẹrẹ sílẹ̀ fún àwọn alaìgbàgbọ́.

وَ الَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمْ رِئَآءَ
النَّاسِ وَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَلَا بِالْيَوْمِ
الْاٰخِرِ ؕ وَمَنْ يَّكُنِ الشَّيْطٰنُ لَهٗ قَرِيْنًا
فَسَآءَ قَرِيْنًا ﴿٣٩﴾

39. Àti àwọn tí wọ́n ń ná ohun ìní wọn nítorí kí àwọn ènìyàn le baà rí wọn, tí wọn kò sì gba Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́. Ẹnikẹ́ni tí Èṣù bá jẹ́ ọ̀rẹ́ fún, ọ̀rẹ́ búburú ni.

وَمَاذَا عَلَيْهِمْ لَوْ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَ الْيَوْمِ
الْاٰخِرِ وَ اَنْفَقُوْا مِمَّا رَزَقَهُمُ اللّٰهُ ؕ وَكَانَ
اللّٰهُ بِهِمْ عَلِيْمًا ﴿٤٠﴾

40. Kí ni ibi tí ì bá ṣe wọ́n, bí ó bá jẹ́ wí pé wọ́n gba Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́, tí wọ́n sì ń ná nínú ohun tí Allah ti pèsè fún wọn? Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ nípa wọn.

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَظْلِمُ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ ۚ وَاِنْ تَكُ
حَسَنَةً يُّضٰعِفْهَا وَيُؤْتِ مِنْ لَّدُنْهُ
اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿٤١﴾

41. Dájúdájú Allah kì yóò ṣe àbòsí (fún ẹnìkan) bí ó ti wù kí ó kéré mọ, bí ó bá jẹ́ rere ni, Òun yóò ṣe àdípèlé rẹ̀, yóò sì mú ẹ̀san tí ó tóbi wá láti ọ̀dọ Rẹ̀.

فَكَيْفَ اِذَا جِئْنَا مِنْ كُلِّ اُمَّةٍۭ بِشَهِيْدٍ وَّ
جِئْنَا بِكَ عَلٰى هٰٓؤُلَآءِ شَهِيْدًا ﴿٤٢﴾

42. Báwo ni yóò ti rí (fún wọn) nígbà tí a ó mú ẹlẹ́rìí kọ̀ọ̀kan wá láti inú ìjọ kọ̀ọ̀kan tí a ó sì mú ọ (Ànọ́bì) wá gẹ́gẹ́ bí ẹlẹ́rìí lórí àwọn wọ̀nyí!

يَوْمَئِذٍ يَّوَدُّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَعَصَوُا
الرَّسُوْلَ لَوْ تُسَوّٰى بِهِمُ الْاَرْضُ ؕ وَلَا
يَكْتُمُوْنَ اللّٰهَ حَدِيْثًا ﴿٤٣﴾

43. Ní ọjọ́ náà àwọn tí wọ̀n ṣàìgbàgbọ́ tí wọ́n sì ṣàìgbọràn sí òjíṣẹ́ náà, yóò fẹ́ pé kí á pa wọ́n rẹ́ mọ́lẹ̀; wọn kì yóò sì lágbára láti fi ohunkóhun pamọ́ fún Allah.

ÌDÁ 7

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَقْرَبُوا
الصَّلٰوةَ وَ اَنْتُمْ سُكٰرٰى حَتّٰى
تَعْلَمُوْا مَا تَقُوْلُوْنَ وَلَا جُنُبًا اِلَّا

44. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ má ṣe súnmọ́ ìrun kíkí nígbà tí ẹ̀yín bá ń hún rìrà, títí tí ẹ ó fi mọ àmọ̀yé ohun tí ẹ̀ ń sọ àti nígbà tí ẹ bá wà

عَابِرِيْ سَبِيْلٍ حَتّٰى تَغْتَسِلُوْا ۚ وَاِنْ
كُنْتُمْ مَّرْضٰٓى اَوْ عَلٰى سَفَرٍ اَوْ جَآءَ
اَحَدٌ مِّنْكُمْ مِّنَ الْغَآئِطِ اَوْ لٰمَسْتُمُ
النِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُوْا مَآءً فَتَيَمَّمُوْا
صَعِيْدًا طَيِّبًا فَامْسَحُوْا بِوُجُوْهِكُمْ وَ
اَيْدِيْكُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُوْرًا ﴿٤٤﴾

nínú ẹ̀gbin, àyàfi tí ẹ bá wà lórí ìrìn-àjò, títí tí ẹ̀yin ó fi wẹ̀, tí ẹ̀yin bá sì jẹ́ aláìsàn tàbí ẹ wà lórí ìrìn-àjò, tàbí tí ọ̀kan nínú yín bá jáde láti inú ààye ìgbọ̀nsẹ̀, tàbí tí ẹ fi ọwọ́ kan obìnrin, tí ẹ kò sì rí omi, nígbà náà, ẹ ṣe àlùwàlá elérùpẹ̀ tí ó mọ́, kí ẹ sì fi pa ojù yín àti ọwọ́ yín. Dájúdájú Allah jẹ́ Alámòjúkúrò, Aláforíjìn.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ اُوْتُوْا نَصِيْبًا مِّنَ
الْكِتٰبِ يَشْتَرُوْنَ الضَّلٰلَةَ وَيُرِيْدُوْنَ
اَنْ تَضِلُّوا السَّبِيْلَ ﴿٤٥﴾

45. Ìwọ kò ha rí àwọn tí a ti fún ní apá kan nínú Ìwé náà? Wọ́n ra ìṣìnà, wọ́n sì ń fẹ́ kí ẹ̀yin náà ṣìnà.

وَاللّٰهُ اَعْلَمُ بِاَعْدَآئِكُمْ ۗ وَكَفٰى
بِاللّٰهِ وَلِيًّا ۙ وَّكَفٰى بِاللّٰهِ نَصِيْرًا ﴿٤٦﴾

46. Àti pé Allah mọ̀ jùlọ nípa àwọn ọ̀tá yín, Allah sì tó ní ọ̀rẹ́; Allah sì tún tó ní Olùrànlọ́wọ́.

مِنَ الَّذِيْنَ هَادُوْا يُحَرِّفُوْنَ الْكَلِمَ
عَنْ مَّوَاضِعِهٖ وَيَقُوْلُوْنَ سَمِعْنَا وَ
عَصَيْنَا وَاسْمَعْ غَيْرَ مُسْمَعٍ وَّرَاعِنَا لَيًّا
بِاَلْسِنَتِهِمْ وَطَعْنًا فِى الدِّيْنِ ۗ وَلَوْ
اَنَّهُمْ قَالُوْا سَمِعْنَا وَاَطَعْنَا وَ
اسْمَعْ وَانْظُرْنَا لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَ
اَقْوَمَ ۙ وَلٰكِنْ لَّعَنَهُمُ اللّٰهُ بِكُفْرِهِمْ فَلَا
يُؤْمِنُوْنَ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٤٧﴾

47. Ó ń bẹ nínú àwọn Yàhúdí tí wọ́n ń yí àwọn ọ̀rọ̀ (Allah) padà kúrò láàyè wọn, tí wọn sì ń wí pé 'Àwa gbọ́, ṣùgbọ́n a kò gbà' 'Kí o (òjíṣẹ́) sì tẹ́tí (sí wa), tirẹ̀ kò sì ní jẹ́ gbígbọ́' àti sísọ pé 'Ra'ina' (bọ̀wọ̀ fún wa), tí wọ́n sì ń fi ahọ́n wọn ṣe àfihàn (ohun tí ń bẹ ní ọkàn wọn) àti ìmaawá ọ̀nà láti pa ìgbàgbọ́ náà lára. Ìbá ṣe pé wọ́n wí pé, 'àwá gbọ́, a sì gbà, kí o sì gbọ́ wa yé', kí wọ́n sì tún sọ pé 'Nsurna'; ìbá sì tọ̀nà, ṣùgbọ́n Allah fi wọ́n gégùn-ún nítorí àìgbàgbọ́ wọn, wọn kò sì ní ìgbàgbọ́ àyàfi diẹ.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ اٰمِنُوْا بِمَا
نَزَّلْنَا مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ

48. Ẹ̀yin tí a ti fún ní Ìwé, ẹ gba ohun tí A sọ̀kalẹ̀ gbọ́, tó ṣe ìmúṣẹ

نَّطْمِسَ وُجُوهًا فَنَرُدَّهَا عَلَىٰٓ أَدْبَارِهَآ أَوْ
نَلْعَنَهُمْ كَمَا لَعَنَّآ أَصْحٰبَ السَّبْتِ ۚ
وَكَانَ أَمْرُ اللّٰهِ مَفْعُولًا ﴿٤٨﴾

ohun tí ó wà pẹ̀lú yín, ṣíwájú kí Á tó yẹpẹrẹ àwọn aṣáájú (yín kan) tí A ó sì dá wọn padà sẹ́hìn, tàbí kí A fi wọ́n gégùn-ún, gẹ́gẹ́ bí A ti ṣe fi àwọn èniyàn ọjọ́-ìsinmi (Sabath) gégùn-ún. Dájúdájú àṣẹ Allah gbọ́dọ̀ rí àmúṣẹ.

إِنَّ اللّٰهَ لَا يَغْفِرُ أَنْ يُّشْرَكَ بِهٖ وَ
يَغْفِرُ مَا دُوْنَ ذٰلِكَ لِمَنْ يَّشَآءُ ۚ وَمَنْ
يُّشْرِكْ بِاللّٰهِ فَقَدِ افْتَرٰىٓ إِثْمًا
عَظِيْمًا ﴿٤٩﴾

49. Dájúdájú Allah kí yóò foríjin ẹni tí ó bá da nǹkan pọ̀ mọ́ Ọn, ṣùgbọ́n Yóò ṣàforíjìn ẹ̀ṣẹ̀ míràn yàtọ̀ sí èyí fún ẹnikẹ́ni tí Ó bá fẹ́. Ẹnikẹ́ni tó bá dá nǹkan pọ̀ mọ́ Allah, dájúdájú ó dá ẹ̀ṣẹ̀ tí ó tóbi.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِيْنَ يُزَكُّوْنَ أَنْفُسَهُمْ ۚ
بَلِ اللّٰهُ يُزَكِّيْ مَنْ يَّشَآءُ وَلَا يُظْلَمُوْنَ
فَتِيْلًا ﴿٥٠﴾

50. Ìwọ kò ha rí àwọn tó ń ka ara wọn sí ẹni mímọ́? Dípò bẹ́ẹ̀ Allah ló ń sọ ẹni tí Ó bá wù Ú di mímọ́, 'Àwa kì yóò ṣe àbòsí fún wọn bí ti í wù kí ó mọ.'

أُنْظُرْ كَيْفَ يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ ۚ
وَكَفٰى بِهٖٓ إِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿٥١﴾

51. Kíyèsí i, bí wọ́n ti ṣe ń dá àdápa irọ́ mọ́ Allah; èyí sì tó ní ẹ̀ṣẹ̀ tó hàn gbaǹgba.

ÌDÁ 8

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِيْنَ أُوْتُوْا نَصِيْبًا مِّنَ
الْكِتٰبِ يُؤْمِنُوْنَ بِالْجِبْتِ وَالطَّاغُوْتِ
وَيَقُوْلُوْنَ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا هٰٓؤُلَآءِ أَهْدٰى
مِنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا سَبِيْلًا ﴿٥٢﴾

52. Ìwọ kò ha rí àwọn tí A ti fún ní apá kan nínú Ìwé náà? Wọ́n gbàgbọ́ nínú ohun búburú, wọ́n sì ń tẹ̀lé àwọn olùrékọjá ààlà. Wọ́n sì ń sọ nípa àwọn aláìgbàgbọ́ pé, ‘A tọ́ àwọn wọ̀nyí sọ́nà nípa ẹ̀sìn ju àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ lọ.’

أُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَعَنَهُمُ اللّٰهُ ۚ وَمَنْ
يَّلْعَنِ اللّٰهُ فَلَنْ تَجِدَ لَهٗ نَصِيْرًا ﴿٥٣﴾

53. Àwọn ni Allah ti fi gégùn-ún, ẹni tí Allah bá sì ti fi gégùn-ún, ìwọ kì yóò rí olùrànlọ́wọ́ fún un.

54. Wọn ha ní ìpín nínú ìjọba náà bí? Tí wọn kò sì ni fún ẹdá ènìyàn níbẹ̀, kódà kí ó kéré mọ bí ihò ara hóró èso dàbínù;

أَمْ لَهُمْ نَصِيبٌ مِّنَ الْمُلْكِ فَإِذًا لَّا يُؤْتُونَ النَّاسَ نَقِيرًا ﴿٥٤﴾

55. Tàbí wọ́n a ń ṣe ìlara àwọn ènìyàn lórí ohun tí Allah fi fún wọn nínú oore Rẹ̀ ni bí? (Bí èyí bá jẹ́ bẹ́ẹ̀), dájúdájú, Àwa ti fún àwọn ọmọ Ibrahim (náà) ní Ìwé àti Òye. A sì tún fún wọn ní ìjọba tí ó tóbi.

أَمْ يَحْسُدُونَ النَّاسَ عَلَىٰ مَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۖ فَقَدْ آتَيْنَا آلَ إِبْرَاهِيمَ الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَآتَيْنَاهُم مُّلْكًا عَظِيمًا ﴿٥٥﴾

56. Nítorí náà ó ń bẹ nínú wọn, tí wọ́n gbàgbọ́, ó sì ń bẹ nínú wọn tó ṣẹ́rí kúrò lọ́dọ̀ rẹ̀, ina (Jahanamọ) tí ó ń jó geregere sì ti tó (fún wọn).

فَمِنْهُم مَّنْ آمَنَ بِهِ وَمِنْهُم مَّن صَدَّ عَنْهُ ۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ﴿٥٦﴾

57. Dájúdájú àwọn tó ń ṣàìgbàgbọ́ sí àwọn Àmì Wa, A ó jẹ́ kí wọ́n wọ nú iná láìpẹ́. Nígbàkúùgbà tí awọ ara wọn bá ti ń jóná tán, Àwa yóò fún wọn ní òmíràn dípò rẹ̀, kí wọ́n baà le jẹ ìyà náà kárakára. Dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِنَا سَوْفَ نُصْلِيهِمْ نَارًا كُلَّمَا نَضِجَتْ جُلُودُهُم بَدَّلْنَاهُمْ جُلُودًا غَيْرَهَا لِيَذُوقُوا الْعَذَابَ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٥٧﴾

58. Ṣùgbọ́n àwọn tí wọ́n gbàgbọ́, tí wọ́n sì ń sisẹ́ rere, Àwa yóò mú wọn wọ ọgbà tí àwọn akérémọdò ń ṣàn nísàlẹ̀ wọn; wọn yóò máa gbé ibẹ̀ títí láéláé; àwọn alábàágbé mímọ́ ń bẹ fún wọn níbẹ̀; Àwa yóò sì fi wọ́n sí abẹ́ ìbòji tó bolẹ̀ rúrú.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَّهُمْ فِيهَا أَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَنُدْخِلُهُمْ ظِلًّا ظَلِيلًا ﴿٥٨﴾

59. Dájúdájú Allah pa yín láṣẹ pé kí ẹ fi ipò ìfọkàntán fún ẹni tí ó tọ́ sí; àti pé nígbà tí ẹ bá ń dájọ́ láàrin àwọn ènìyàn, kí ẹ dá a pẹ̀lú ẹ̀tọ́. Dájúdájú ohun tí Allah fi gbà yín ní ìmọ̀ràn ló dára jù! Dájúdájú Allah jẹ́ Olùgbọ́ àti Olùrí ohun gbogbo.

إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تُؤَدُّوا الْأَمَانَاتِ إِلَىٰ أَهْلِهَا وَإِذَا حَكَمْتُم بَيْنَ النَّاسِ أَن تَحْكُمُوا بِالْعَدْلِ ۚ إِنَّ اللَّهَ نِعِمَّا يَعِظُكُم بِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ سَمِيعًا بَصِيرًا ﴿٥٩﴾

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوا
الرَّسُوْلَ وَ اُولِي الْاَمْرِ مِنْكُمْ ۚ فَاِنْ
تَنَازَعْتُمْ فِيْ شَيْءٍ فَرُدُّوْهُ اِلَى اللّٰهِ وَ
الرَّسُوْلِ اِنْ كُنْتُمْ تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَ
الْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ ذٰلِكَ خَيْرٌ وَّ اَحْسَنُ
ع تَاْوِيْلًا ﴿٦٠﴾

60. Ẹyin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo; ẹ gbọ́ ti Allah kí ẹ sì gbọ́ ti òjíṣẹ́ náà àti àwọn aláṣẹ láàrin yín; ṣùgbọ́n tí ẹ bá ń ṣe ìyapa ẹnu lórí ohunkóhun, ẹ dá a padà sọ́dọ̀ Allah àti òjíṣẹ́ náà; tí ẹ̀yin bá jẹ́ Olùgba Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́. Eléyìí ni ó lóore tó sì dára jùlọ ní ìgbẹ̀hìn.

ÌDÁ 9

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ يَزْعُمُوْنَ اَنَّهُمْ
اٰمَنُوْا بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَمَآ اُنْزِلَ مِنْ
قَبْلِكَ يُرِيْدُوْنَ اَنْ يَّتَحَاكَمُوْٓا اِلَى
الطَّاغُوْتِ وَ قَدْ اُمِرُوْٓا اَنْ يَّكْفُرُوْا
بِهٖ ؕ وَيُرِيْدُ الشَّيْطٰنُ اَنْ يُّضِلَّهُمْ
ضَلٰلًا بَعِيْدًا ﴿٦١﴾

61. Íwọ kò ha rí àwọn tó ń díbọ́n pé àwọn ni wọ́n gba ohun tí a ti sọ̀kalẹ̀ fún ọ gbọ́, àti ohun tí a sọ̀kalẹ̀ ṣíwájú rẹ? Wọ́n fẹ́ láti wá ìdájọ́ lọ sọ́dọ̀ èṣù, bẹ́ẹ̀ sì ni a ti pàṣẹ fún wọn láti má gbọ́ tirẹ̀; Èṣú sì ń fẹ́ láti ṣì wọ́n lọ́nà, ní ìṣìnà tí ó jìnnà réré.

وَ اِذَا قِيْلَ لَهُمْ تَعَالَوْا اِلٰى مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
وَ اِلَى الرَّسُوْلِ رَاَيْتَ الْمُنٰفِقِيْنَ
يَصُدُّوْنَ عَنْكَ صُدُوْدًا ﴿٦٢﴾

62. Nígbà tí a bá sì sọ fún wọn pé, 'ẹ wá sí ìdí ohun tí Allah sọ̀kalẹ̀ àti sọ́dọ̀ òjíṣẹ́ náà', Ìwọ yóò rí tí àwọn alágàbàgebè yóò pẹ̀hìndà kúrò lọ́dọ̀ rẹ, ní ti ìríra.

فَكَيْفَ اِذَآ اَصَابَتْهُمْ مُّصِيْبَةٌ ۢ بِمَا قَدَّمَتْ
اَيْدِيْهِمْ ثُمَّ جَآءُوْكَ يَحْلِفُوْنَ ۖ بِاللّٰهِ
اِنْ اَرَدْنَآ اِلَّآ اِحْسَانًا وَّ تَوْفِيْقًا ﴿٦٣﴾

63. Èéṣe tí ó jẹ́ pé nígbà yówù tí àjálù kan bá dé bá wọn, nígbà náà wọn yóò wá bá ọ, wọn yóò máa fi Allah búra pé kò sí ohun tí a gbà lérò bí kò ṣe dáradára àti ìrẹ́pọ̀.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ يَعْلَمُ اللّٰهُ مَا فِيْ
قُلُوْبِهِمْ ۗ فَاَعْرِضْ عَنْهُمْ وَعِظْهُمْ وَ
قُلْ لَّهُمْ فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ قَوْلًا ۢ بَلِيْغًا ﴿٦٤﴾

64. Àwọn wọ̀n-ọn-nì ni àwọn ti Allah mọ ohun ti ń bẹ nínú ọkàn wọn nítorí náà yẹra fún wọn, kí o gbà wọ́n ní ìmọ̀ràn, kí o sì bá wọn sọ̀rọ̀ tó rinlẹ̀ nípa ara wọn fún wọn.

65. Àwa kò sì rán òjíṣẹ́ kan bí kò ṣe kí ó jẹ́ ẹni tí wọn yòó máa gbọ́ràn sí lẹ́nu nípa Àṣẹ Allah, tó bá wá jẹ́ pé wọ́n wá bá ọ, nígbà tí wọ́n bá ṣe àbòsí fún ẹ̀mí ara wọn, tí wọ́n sì wá àforíjìn Allah, tí òjíṣẹ́ náà sì tọrọ àforíjì fún wọn, wọn ìbá rí i dájú pé Allah jẹ́ Olùgbà ìrònúpìwàdà, Aláàánú jùlọ.

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا لِيُطَاعَ
بِاِذْنِ اللّٰهِ ۭ وَلَوْ اَنَّهُمْ اِذْ ظَّلَمُوْٓا
اَنْفُسَهُمْ جَاۗءُوْكَ فَاسْتَغْفَرُوا اللّٰهَ
وَاسْتَغْفَرَ لَهُمُ الرَّسُوْلُ لَوَجَدُوا
اللّٰهَ تَوَّابًا رَّحِيْمًا ﴿٦٥﴾

66. Ṣùgbọ́n kò rí bẹ̀! Mo fi Olúwa búra, wọn kì í ṣe olùgbàgbọ́ títí tí wọn ó fi fi ọ́ ṣe onídàájọ́ nípa àríyànjiyàn tí ń bẹ láàrin wọn; lẹ́hìn náà tí wọ́n kò sí ri àìṣedéédéé kan nínú ọkàn wọn nípa ohun tí o dá lẹ́jọ́ tí wọ́n sì ju ara wọn sílẹ̀ tọwọ́ tẹṣẹ̀.

فَلَا وَرَبِّكَ لَا يُؤْمِنُوْنَ حَتّٰى
يُحَكِّمُوْكَ فِيْمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا
يَجِدُوْا فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا
قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوْا تَسْلِيْمًا ﴿٦٦﴾

67. Ìbá ṣe pé A pa á láṣẹ fún wọn pé; 'Ẹ dúńbú ara yín, tàbí kí ẹ jádè kúrò nínú ilé yín , wọn ìbá tí ṣe é, àyàfi díẹ̀ nínú wọn; ìbá jẹ́ pé wọ́n ṣe ohun tí a gbà wọ́n ní ìmọ̀ràn rẹ̀ ni, ìbá dára jùlọ fún wọn. Ìbá sì tún mú wọn dúró ṣinṣin.

وَلَوْ اَنَّا كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ اَنِ اقْتُلُوْٓا
اَنْفُسَكُمْ اَوِ اخْرُجُوْا مِنْ دِيَارِكُمْ مَّا
فَعَلُوْهُ اِلَّا قَلِيْلٌ مِّنْهُمْ ۭ وَلَوْ اَنَّهُمْ فَعَلُوْا
مَا يُوْعَظُوْنَ بِهٖ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَ
اَشَدَّ تَثْبِيْتًا ﴿٦٧﴾

68. Àti pé nígbà náà dájúdájú Àwa ìbá ti fún wọn ní ẹ̀san tí ó tóbi láti ọ̀dọ̀ Wa.

وَّاِذًا لَّاٰتَيْنٰهُمْ مِّنْ لَّدُنَّآ اَجْرًا
عَظِيْمًا ﴿٦٨﴾

69. A bá sì tún ti tọ́ wọn sí ọ̀nà tààrà

وَّلَهَدَيْنٰهُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيْمًا ﴿٦٩﴾

70. Ẹnikẹ́ni tí ó bá gbọ́ràn sá Allah lẹ́nu àti òjíṣẹ́ náà; irú àwọn ẹni bẹ́ẹ̀ yóò wà pẹ̀lú àwọn tí Allah ti ṣe ojú rere Rẹ̀ fún, nínú àwọn ànábì àti àwọn olótìítọ́ àti àwọn ajọ́rìíkú àti àwọn ẹni rere. Àwọn wọ̀nyí ni ó

وَمَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَالرَّسُوْلَ فَاُولٰۗىِٕكَ مَعَ
الَّذِيْنَ اَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ مِّنَ النَّبِيّٖنَ وَ
الصِّدِّيْقِيْنَ وَالشُّهَدَاۗءِ وَالصّٰلِحِيْنَ ۚ وَ
حَسُنَ اُولٰۗىِٕكَ رَفِيْقًا ﴿٧٠﴾

dára jù ní alábàárìn.

71. Eléyìí jẹ́ àjùlọ ojú rere láti ọ̀dọ̀ Allah; Allah sì tó ní Olùmọ̀ ohun gbogbo.

ذٰلِكَ الْفَضْلُ مِنَ اللّٰهِ ۭ وَكَفٰى بِاللّٰهِ عَلِيْمًا ﴿٧١﴾

ÌDÁ 10

72. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ mú ohun ààbò yín, kí ẹ sì jáde ní ọ̀wọ̀ọ̀wọ́ tàbí kí ẹ jáde lápapọ̀.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا خُذُوْا حِذْرَكُمْ فَانْفِرُوْا ثُبَاتٍ اَوِ انْفِرُوْا جَمِيْعًا ﴿٧٢﴾

73. Àti pé dájúdájú ó ń bẹ nínú yín, ẹni tí yóò dúró sẹ́hìn; bí aburú kan bá wá ṣẹlẹ̀ sí yín, òun yóò wí pé, ‘dájúdájú Allah ti ṣe oore fún mi’ nítorí èmi kò sí níbẹ̀ pẹ̀lú wọn.

وَاِنَّ مِنْكُمْ لَمَنْ لَّيُبَطِّئَنَّ ۚ فَاِنْ اَصَابَتْكُمْ مُّصِيْبَةٌ قَالَ قَدْ اَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيَّ اِذْ لَمْ اَكُنْ مَّعَهُمْ شَهِيْدًا ﴿٧٣﴾

74. Ṣùgbọ́n bí ojú rere kan láti ọ̀dọ̀ Allah bá dé wá bá yín, yóò ma sọ̀rọ̀ bí ẹní pé kò tí ì sí ìfẹ́ láàrin ẹ̀yin àti òun náà, ‘Ó mà ṣe láraà mí o! Ìbá ṣe pé mo ti wà láàrin wọn ni, èmi náà ìbá jèrè tí ó tóbi.’

وَلَئِنْ اَصَابَكُمْ فَضْلٌ مِّنَ اللّٰهِ لَيَقُوْلَنَّ كَاَنْ لَّمْ تَكُنْۢ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهٗ مَوَدَّةٌ يّٰلَيْتَنِيْ كُنْتُ مَعَهُمْ فَاَفُوْزَ فَوْزًا عَظِيْمًا ﴿٧٤﴾

75. Nítorí náà, kí àwọn ẹni tí ó ta ayé yìí, fi ra ọ̀run jà lójú ọ̀nà Allah, ẹnikẹ́ni tí ó bá sì jà lójú ọ̀nà Allah, à bá à pá á tàbí kí ó borí, A ń bọ̀ wá fún un ní ẹ̀san tó tóbi.

فَلْيُقَاتِلْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ الَّذِيْنَ يَشْرُوْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا بِالْاٰخِرَةِ ۭ وَمَنْ يُّقَاتِلْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ فَيُقْتَلْ اَوْ يَغْلِبْ فَسَوْفَ نُؤْتِيْهِ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿٧٥﴾

76. Kí ló ń dí yín lọ́wọ́ tí ẹ kò fi ní já lójú ọ̀nà Allah àti nítorí àwọn aláìlágbára- lọ́kùnrin, lóbìnrin àti àwọn ọmọdé- tí wọ́n ń sọ pé: ‘Olúwa wa, mú wa jáde kúrò nínú ìlú yìí tí àwọn ènìyàn rẹ̀ jẹ́ alábòsí, fún wa ní (àwọn) ọ̀rẹ́ láti ọ̀dọ̀ Rẹ, kí O sì fún wa ni (àwọn)

وَمَا لَكُمْ لَا تُقَاتِلُوْنَ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَالْمُسْتَضْعَفِيْنَ مِنَ الرِّجَالِ وَالنِّسَاۗءِ وَالْوِلْدَانِ الَّذِيْنَ يَقُوْلُوْنَ رَبَّنَآ اَخْرِجْنَا مِنْ هٰذِهِ الْقَرْيَةِ الظَّالِمِ اَهْلُهَا ۚ وَاجْعَلْ لَّنَا مِنْ لَّدُنْكَ وَلِيًّا ۚ

وَّاجْعَلْ لَّنَا مِنْ لَّدُنْكَ نَصِيْرًا ۝٧٦

olùrànlọ́wọ́ láti ọ̀dọ̀ Rẹ.’

اَلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا يُقَاتِلُوْنَ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا يُقَاتِلُوْنَ فِيْ سَبِيْلِ الطَّاغُوْتِ فَقَاتِلُوْٓا اَوْلِيَآءَ الشَّيْطٰنِ ۚ اِنَّ كَيْدَ الشَّيْطٰنِ كَانَ ضَعِيْفًا ۝٧٧ ع

77. Àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ lódodo ń jà lójú ọ̀na ti Allah; àwọn tí wọ́n sì ṣe àìgbàgbọ́ ń jà lójú ọ̀nà èṣù. Nítorí náà, ẹ bá àwọn ọ̀rẹ́ èṣù jà; dájúdájú ète èṣù jẹ́ ohun tí ó yẹpẹrẹ.

ÌDÁ 11

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ قِيْلَ لَهُمْ كُفُّوْٓا اَيْدِيَكُمْ وَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ ۚ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ اِذَا فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ يَخْشَوْنَ النَّاسَ كَخَشْيَةِ اللّٰهِ اَوْ اَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُوْا رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ عَلَيْنَا الْقِتَالَ ۚ لَوْلَآ اَخَّرْتَنَآ اِلٰٓى اَجَلٍ قَرِيْبٍ ۗ قُلْ مَتَاعُ الدُّنْيَا قَلِيْلٌ ۚ وَالْاٰخِرَةُ خَيْرٌ لِّمَنِ اتَّقٰى وَلَا تُظْلَمُوْنَ فَتِيْلًا ۝٧٨

78. Ìwọ kò ha rí àwọn tí a sọ fún pé! ‘Ẹ ká ọwọ́ yín ró, kí ẹ máa gbérun dúró, kí ẹ sì máa yọ saka.’ Ṣùgbọ́n nígbà tí A pàṣẹ ogun jíjà fún wọn, nígbà náà, ní apá kan nínú wọn ń bẹ̀rù ènìyàn gẹ́gẹ́ bí ó ti ṣe yẹ kí wọ́n bẹ̀rù Allah, tàbí pẹ̀lú ìbẹ̀rù tí ó jù bẹ́ẹ̀ lọ, wọ́n sì ń wí pé, ‘Olúwa wa, èéṣe tí O fi pàṣẹ ogun jíjà fún wa? Ìwọ kí yóò ha lọ́ wa lára fún ìgbà díẹ̀ sí?’ Sọ pé, 'ìgbádùn ayé yìí fún ìgbà díẹ̀ ni àti pé ayé tí ń bọ̀ lóore jù fún ẹni tó bá ń páyà Ọlọ́run. A kí yóò sì ṣe àbòsí fún yín bí ti í wù kí ó mọ̀!’

اَيْنَ مَا تَكُوْنُوْا يُدْرِكْكُّمُ الْمَوْتُ وَلَوْ كُنْتُمْ فِيْ بُرُوْجٍ مُّشَيَّدَةٍ ۗ وَاِنْ تُصِبْهُمْ حَسَنَةٌ يَّقُوْلُوْا هٰذِهٖ مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ ۚ وَاِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَّقُوْلُوْا هٰذِهٖ مِنْ عِنْدِكَ ۗ قُلْ كُلٌّ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ ۗ فَمَالِ هٰٓؤُلَآءِ الْقَوْمِ لَا يَكَادُوْنَ يَفْقَهُوْنَ حَدِيْثًا ۝٧٩

79. Ibikíbi tí ẹ̀yin bá wà, ikú yóò lé yín bá; ìbá à jẹ́ pé ẹ wa nínú àwọn ààyè ìṣọ́ tó lágbára. Àti pé bí rere kan bá wá bá wọn, wọ́n á sọ pé, ‘Ọ̀dọ Allah ni èyí ti wá’, bí búburú kan bá sì bá wọn, wọ́n á sọ pé, ‘ọ̀dọ̀ rẹ (ànọ́bì) lèyí ti wá’, sọ pé: ‘Ọ̀dọ Allah ni gbogbo rẹ̀ ti wá.’ Kí ló ń ṣe àwọn ènìyàn wọ̀nyí tí wọ́n fẹ́rẹ̀ má gbọ́ àgbọ́yé kankan.

80. Ohunkóhun tó bá dé bá ọ (íwọ ọmọ ènìyàn) ní rere, láti ọ̀dọ̀ Allah ló ti wá, ohunkóhun tó bá sì dé bá ọ ní búburú láti ọ̀dọ̀ ara rẹ ni. Àwá sí ti rán ọ (ìwọ Muhammad) gẹ́gẹ́ bí òjíṣẹ́ sí àwọn ènìyàn. Allah sì tó ní Ẹlẹ́rìí.

مَا أَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ اللَّهِ ۖ وَ
مَا أَصَابَكَ مِنْ سَيِّئَةٍ فَمِنْ نَفْسِكَ ۚ
وَأَرْسَلْنَاكَ لِلنَّاسِ رَسُولًا ۚ وَكَفَىٰ
بِاللَّهِ شَهِيدًا ٨٠

81. Ẹnikẹ́ni tó bá gbọ́ràn sí òjíṣẹ́ náà (Muhammad) lẹ́nu, dájúdájú ó gbọ́ràn sí Allah lẹ́nu; ẹnikẹ́ni tó bá sì wá pẹ̀hìndà, A kò rán ọ (ìwọ ànọ́bì) gẹ́gẹ́ bí olùṣọ́ lé wọn lórí.

مَنْ يُطِعِ الرَّسُولَ فَقَدْ أَطَاعَ اللَّهَ ۖ وَمَنْ
تَوَلَّىٰ فَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ٨١

82. Wọ́n sì ń sọ pé, ‘Igbọ́ràn (ni àkọmọ̀nà wa)’ ṣùgbọ́n nígbà tí wọ́n bá jáde kúrò lọ́dọ̀ rẹ̀, apá kan nínú wọ́n á máa pète ní òru ní àtakò sí ohun tí o sọ (fún wọn). Allah sì ti kọ ète tí wọ́n pa lóru sílẹ̀, nípa báyìí yẹra kúrò lọ́dọ̀ wọn kí o sì gbẹ́kẹ̀lé Allah. Allah sì tó ní Alágbẹkẹ̀lé.

وَيَقُولُونَ طَاعَةٌ فَإِذَا بَرَزُوا مِنْ
عِنْدِكَ بَيَّتَ طَائِفَةٌ مِنْهُمْ غَيْرَ الَّذِي
تَقُولُ ۖ وَاللَّهُ يَكْتُبُ مَا يُبَيِّتُونَ ۖ
فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ وَ
كَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ٨٢

83. Wọn kò ha ronú nípa Al-Kur'an náà ni? Ìbá ṣe pé ó ti ọ̀dọ̀ ẹlòmíràn yàtọ̀ sí Allah wá ni, wọn ìbá ti rí ọ̀pọ̀lọpọ̀ ìpakasọ nínú rẹ̀.

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ ۚ وَلَوْ كَانَ
مِنْ عِنْدِ غَيْرِ اللَّهِ لَوَجَدُوا فِيهِ
اخْتِلَافًا كَثِيرًا ٨٣

84. Nígbà tí ìró ìfàyàbalẹ̀ kan tàbí tí ìpáyà bá wá bá wọn, wọn yóò tàn án kálẹ̀, ìbá ṣe pé wọ́n dá a padà sọ́dọ̀ òjíṣẹ́ àti àwọn aláṣẹ nínú wọn (fún ìwádìí) ni, dájúdájú ìbá ye àwọn wọ̀n-ọn-nì nínú wọn, tí wọ́n le ṣe àgbéyẹ̀wò rẹ̀. Tí kì í bá ṣe ti ojú rere Allah àti Àánú Rẹ̀ lórí yín ni, dájúdájú ẹ̀yin ìbá ti tẹ̀lé èṣù àyàfi díẹ̀ nínú yín.

وَإِذَا جَاءَهُمْ أَمْرٌ مِنَ الْأَمْنِ أَوِ الْخَوْفِ
أَذَاعُوا بِهِ ۖ وَلَوْ رَدُّوهُ إِلَى الرَّسُولِ وَإِلَىٰ
أُولِي الْأَمْرِ مِنْهُمْ لَعَلِمَهُ الَّذِينَ
يَسْتَنْبِطُونَهُ مِنْهُمْ ۗ وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ
عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَاتَّبَعْتُمُ الشَّيْطَانَ
إِلَّا قَلِيلًا ٨٤

85. Nítorí náà, kí o jagun lójú ọ̀nà Allah, A kò gbé iwọ̀ kan lé ọ lórí bí kò ṣe ti ara rẹ. Kí o sì máa ta àwọn onígbàgbọ́ òdodo jí, ó ṣeéṣe pé Allah yóò ká ọwọ́ agbára àwọn aláìgbàgbọ́ kò; Allah sì le koko jù ní agbára àti ní ìjẹniníyà.

فَقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ لَا تُكَلَّفُ إِلَّا
نَفْسَكَ وَحَرِّضِ الْمُؤْمِنِينَ عَسَى
اللَّهُ أَنْ يَكُفَّ بَأْسَ الَّذِينَ كَفَرُوا
وَاللَّهُ أَشَدُّ بَأْسًا وَأَشَدُّ تَنْكِيلًا ﴿٨٥﴾

86. Ẹnikẹ́ni tí o bá ṣìpẹ̀ ní ìṣìpẹ̀ rere yóò ní ìpín tirẹ̀ nínú rẹ̀, ẹnikẹ́ni tó bá sì ṣìpẹ̀ ní ti búburú, yóò ní irú (aburú) kan náà nínú (ẹ̀san) rẹ̀. Allah sì jẹ́ Alágbára lórí ohun gbogbo.

مَنْ يَشْفَعْ شَفَاعَةً حَسَنَةً يَكُنْ لَهُ
نَصِيبٌ مِنْهَا وَمَنْ يَشْفَعْ شَفَاعَةً
سَيِّئَةً يَكُنْ لَهُ كِفْلٌ مِنْهَا وَكَانَ
اللَّهُ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ مُقِيتًا ﴿٨٦﴾

87. Tí a bá ti kí yín ní kíkí àdúrà, ẹ kí (wọn) ní ọ̀nà tó dára jù bẹ́ẹ̀ lọ, tàbí kí ẹ dá a padà bẹ́ẹ̀ gẹ́gẹ́. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùṣirò ohun gbogbo.

وَإِذَا حُيِّيتُمْ بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّوا بِأَحْسَنَ
مِنْهَا أَوْ رُدُّوهَا إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلَى كُلِّ
النصف شَيْءٍ حَسِيبًا ﴿٨٧﴾

88. Allah- kò sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun. Dájúdájú Òun yóò (tẹ̀síwájú láti máa) kóo yín jọ títí di ọjọ́ Àjíǹde, kò sí iyèméjì nínú rẹ̀. Ta ni ó jẹ́ olódodo ju Allah lọ nínú ọ̀rọ̀ sísọ?

اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ
الْقِيَامَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ وَمَنْ أَصْدَقُ
ع ١١/٨ مِنَ اللَّهِ حَدِيثًا ﴿٨٨﴾

ÌDÁ 12

89. Èé ha ti ṣe tí ẹ̀yin fi pín sí ọ̀nà méjì nítorí àwọn alágàbàgebè, nígbà tí Allah ti dojú wọn bolẹ̀ nítorí ohun tí wọ́n jẹ lérè. Ẹ̀yin ha ń fẹ́ láti fọ̀nà mọ ẹni tí Allah ti fi sílẹ̀ sínú ìṣìnà bi? Ẹni tí Allah bá fi sílẹ̀ nínú ìṣìnà kò sí ẹni tó lè fi ọ̀nà mọ̀ ọ́n.

فَمَا لَكُمْ فِي الْمُنَافِقِينَ فِئَتَيْنِ وَاللَّهُ
أَرْكَسَهُمْ بِمَا كَسَبُوا أَتُرِيدُونَ أَنْ
تَهْدُوا مَنْ أَضَلَّ اللَّهُ وَمَنْ يُضْلِلِ اللَّهُ
فَلَنْ تَجِدَ لَهُ سَبِيلًا ﴿٨٩﴾

90. Wọ́n ń fẹ́ kí ẹ̀yin ṣàìgbàgbọ́ gẹ́gẹ́ bí àwọn náà ti ṣàìgbàgbọ́, ki gbogbo yín le di bákan náà. Nítorí náà ẹ má ṣe yan ọrẹ láàrin wọn títí tí àwọn náà yóò fi jáde lọ sí ojú ọ̀nà Allah. Ṣùgbọ́n tí wọ́n bá sẹ́ri padà, ẹ gbá wọn mú kí ẹ sì pa wọ́n láàyèkáàyè tí ẹ bá bá wọn; kí ẹ má ṣe yan ọ̀rẹ́ àti olùrànlọ́wọ́ láàrin wọn.

وَدُّوْا لَوْ تَكْفُرُوْنَ كَمَا كَفَرُوْا
فَتَكُوْنُوْنَ سَوَآءً فَلَا تَتَّخِذُوْا
مِنْهُمْ اَوْلِيَآءَ حَتّٰى يُهَاجِرُوْا فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ فَاِنْ تَوَلَّوْا فَخُذُوْهُمْ
وَاقْتُلُوْهُمْ حَيْثُ وَجَدْتُّمُوْهُمْ ۪ وَلَا
تَتَّخِذُوْا مِنْهُمْ وَلِيًّا وَّلَا نَصِيْرًا ﴿٩٠﴾

91. Àyàfi àwọn tó bá dàpọ̀ mọ́ àwọn ìjọ kan tí májẹ̀mú kán ti ń bẹ láàrin ẹ̀yin pẹ̀lú wọn, tàbí àwọn tó wá ba yín tí ọkàn wọn kò sì fẹ́ láti bá yín jà, tàbí láti bá àwọn ènìyan wọn jà, ìbá ṣe pé Allah fẹ́ ni, Òun ìbá ti fún wọn lágbára l'órí yín, wọ́n ìbá sì ti bá yín jà. Nítorí náà bí wọ́n bá yẹra fún yín, tí wọn kò sì bá yín jà mọ́, tí wọ́n sì na ọwọ́ àlàáfíà sí yín, nígbà náà Allah kò gbà yín láàyè láti kọlù wọ́n.

اِلَّا الَّذِيْنَ يَصِلُوْنَ اِلٰى قَوْمٍۭ
بَيْنَكُمْ وَ بَيْنَهُمْ مِّيْثَاقٌ اَوْ
جَآءُوْكُمْ حَصِرَتْ صُدُوْرُهُمْ اَنْ
يُّقَاتِلُوْكُمْ اَوْ يُقَاتِلُوْا قَوْمَهُمْ ۚ وَلَوْ
شَآءَ اللّٰهُ لَسَلَّطَهُمْ عَلَيْكُمْ فَلَقٰتَلُوْكُمْ ۚ
فَاِنِ اعْتَزَلُوْكُمْ فَلَمْ يُقَاتِلُوْكُمْ وَ
اَلْقَوْا اِلَيْكُمُ السَّلَمَ ۙ فَمَا جَعَلَ اللّٰهُ
لَكُمْ عَلَيْهِمْ سَبِيْلًا ﴿٩١﴾

92. Ẹ̀yin yóò rí àwọn mìíràn tí wọn yóò fẹ́ ààbò l'ọ́dọ̀ yín, àti ààbò l'ọ́dọ̀ àwọn ènìyàn wọn. Nígbàkúùgbà tí wọ́n bá darí wọn padà sídìí ìjàngbọ̀n, wọn yóò jìn sí ọ̀fin rẹ̀. Nítorí náà tí wọn kò bá yẹra fún yín, tí wọn kò sì na ọwọ́ àlàáfíà sí yín, tí wọn kò sì ká ọwọ́ wọn kò, nígbà náà ẹ gbá wọn mú, kí ẹ pa wọ́n láàyèkáàyè tí ẹ bá bá wọn. Lórí àwọn wọ̀nyí ni Àwá ti fún yín lágbára tó fi ara hàn.

سَتَجِدُوْنَ اٰخَرِيْنَ يُرِيْدُوْنَ اَنْ
يَّاْمَنُوْكُمْ وَيَاْمَنُوْا قَوْمَهُمْ ۚ كُلَّمَا رُدُّوْٓا
اِلَى الْفِتْنَةِ اُرْكِسُوْا فِيْهَا ۚ فَاِنْ لَّمْ
يَعْتَزِلُوْكُمْ وَ يُلْقُوْٓا اِلَيْكُمُ السَّلَمَ وَ
يَكُفُّوْٓا اَيْدِيَهُمْ فَخُذُوْهُمْ وَاقْتُلُوْهُمْ
حَيْثُ ثَقِفْتُمُوْهُمْ ۚ وَاُولٰٓئِكُمْ جَعَلْنَا
لَكُمْ عَلَيْهِمْ سُلْطٰنًا مُّبِيْنًا ﴿٩٢﴾ ع ١٢ ٩

ÌDÁ13

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ اَنْ يَّقْتُلَ مُؤْمِنًا اِلَّا
خَطَـًٔا ۚ وَمَنْ قَتَلَ مُؤْمِنًا خَطَـًٔا فَتَحْرِيْرُ
رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ وَّدِيَةٌ مُّسَلَّمَةٌ اِلٰٓى
اَهْلِهٖٓ اِلَّآ اَنْ يَّصَّدَّقُوْا ۚ فَاِنْ كَانَ مِنْ
قَوْمٍ عَدُوٍّ لَّكُمْ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَتَحْرِيْرُ
رَقَبَةٍ مُّؤْمِنَةٍ ۚ وَاِنْ كَانَ مِنْ قَوْمٍۢ
بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ مِّيْثَاقٌ فَدِيَةٌ
مُّسَلَّمَةٌ اِلٰٓى اَهْلِهٖ وَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ
مُّؤْمِنَةٍ ۚ فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ
شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ ۖ تَوْبَةً مِّنَ اللّٰهِ ۗ
وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿٩٣﴾

93. Kò jẹ́ ẹ̀tọ́ fún onígbàgbọ́ òdodo kan láti pa onígbàgbọ́ òdodo mìíràn àyàfi tí ó bá jẹ́ àsìṣe. Ẹni tí ó bá sì pa onígbàgbọ́ òdodo kan pẹ̀lú àsìṣe, yóò sọ ẹrú kan tí ó jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo di òmìnira, yóò sì san owó ìtanràn fún àwọn ènìyàn rẹ̀, àyàfi bí wọ́n bá yọ̀nda láti fi ṣe ìtọrẹ àánú. Ṣùgbọ́n bí ó bá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ènìyàn tó mú yín ní ọ̀tá, tí òún sì jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo, nígbà náà òun (ọ̀daràn náà) yóò sọ ẹrú kan tí ó jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo di òmìnira. Tí ó bá sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ènìyàn tí májẹ̀mú ti ń bẹ láàrin yín pẹ̀lú wọn, nígbà náà (ọ̀daràn náà yóò san) owó ìtanràn rẹ̀ fún àwọn ènìyàn rẹ̀, yóò sì sọ ẹrú kan tí ó jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo di òmìnira. Ṣùgbọ́n ẹni tí kò bá rí ohun tí yóò fi ṣe (ìtanràn), kí ó gba ààwẹ̀ oṣù méjì ni sísẹ̀-n̄-tẹ̀lé. Èyí jẹ́ àánú láti ọ̀dọ̀ Allah. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَمَنْ يَّقْتُلْ مُؤْمِنًا مُّتَعَمِّدًا
فَجَزَاۤؤُهٗ جَهَنَّمُ خٰلِدًا فِيْهَا وَ
غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيْهِ وَلَعَنَهٗ وَاَعَدَّ لَهٗ
عَذَابًا عَظِيْمًا ﴿٩٤﴾

94. Ẹnikẹ́ni tí ó bá sì mọ̀-ọ́n-mọ̀ pa olùgbàgbọ́ òdodo kan; iná ni ẹ̀san rẹ̀, ibẹ́ ni yóò má a gbé, ìbínú Allah sì ń bẹ lórí rẹ̀ àti ègún Rẹ̀. Ó sì ti pèsè ìyà tí ó tóbi fún un.

95. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Nígbà tí ẹ̀yín bá jáde lọ l ójú ọ̀nà Allah, kí ẹ máa wádìí ohun gbogbo, ẹ má sì ṣe sọ fún ẹni tí ó bá kí yín ní ìkí-àlàáfíà pé: ‘Ìwọ kì í ṣe olùgbàgbọ́’. Ẹ̀yin ń wá àwọn nǹkan rere ti ayé yìí, ṣùgbọ́n àwọn ọ̀pọ̀lọpọ̀ nǹkan rere ń bẹ lọ́dọ̀ Allah. Bí ẹ̀yin ti ṣe rí nìyí níṣiwájú, ṣùgbọ́n Allah ṣe (àkànṣe) ojú rere Rẹ̀ fún yín, nítorí náà, ẹ máa wádìí dáradára. Dájúdájú Allah mọ ohun tí ẹ̀yin ń ṣe dáradára.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا ضَرَبْتُمْ
فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ فَتَبَيَّنُوا۟ وَلَا تَقُولُوا۟
لِمَنْ أَلْقَىٰٓ إِلَيْكُمُ ٱلسَّلَٰمَ لَسْتَ
مُؤْمِنًا تَبْتَغُونَ عَرَضَ ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا فَعِندَ ٱللَّهِ مَغَانِمُ كَثِيرَةٌ ۚ
كَذَٰلِكَ كُنتُم مِّن قَبْلُ فَمَنَّ ٱللَّهُ
عَلَيْكُمْ فَتَبَيَّنُوٓا۟ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ٩٥

96. Àwọn tí wọ́n jókòó pa sílé nínú àwọn onígbàgbọ́ òdodo yàtọ̀ sí àwọn tí ara ń ni, kò le rí bákan náà pẹ̀lú àwọn tó ń ṣapá s’ójú ọ̀nà Allah pẹ̀lú ohun ìní wọn àti ẹ̀mí wọn. Allah ti gbé àwọn tó ń fi ohun ìní àti ẹ̀mí wọn ṣapá sí ipò gíga jù àwọn tí wọ́n jókòó tẹtẹrẹ. Ọ̀kọ̀ọ̀kan wọn ni Allah ti ṣe ìlérí láti ṣe oore fún. Allah sì ti ṣe àjùlọ oore fún àwọn olùṣapá (l’ójú ọ̀nà Rẹ̀) lórí àwọn tó jókòó (sílé);

لَّا يَسْتَوِى ٱلْقَٰعِدُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ
غَيْرُ أُو۟لِى ٱلضَّرَرِ وَٱلْمُجَٰهِدُونَ فِى
سَبِيلِ ٱللَّهِ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ فَضَّلَ
ٱللَّهُ ٱلْمُجَٰهِدِينَ بِأَمْوَٰلِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ
عَلَى ٱلْقَٰعِدِينَ دَرَجَةً ۚ وَكُلًّا وَعَدَ ٱللَّهُ
ٱلْحُسْنَىٰ ۚ وَفَضَّلَ ٱللَّهُ ٱلْمُجَٰهِدِينَ عَلَى
ٱلْقَٰعِدِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ٩٦

97. Àdìpèlé ẹ̀san láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀ àti àforíjì pẹ̀lú àánú. Allah sì jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

دَرَجَٰتٍ مِّنْهُ وَمَغْفِرَةً وَرَحْمَةً ۚ وَكَانَ ١٣
ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ٩٧ ع ١٠

ÌDÁ 14

98. Dájúdájú àwọn ẹni tí Màláíkà gba ẹ̀mí wọn lákòókò tí wọ́n ṣe àbòsí sí ẹ̀mí ara wọn, wọn (àwọn Màláíkà) yóò bi wọ́n pé; ‘Nínú

إِنَّ ٱلَّذِينَ تَوَفَّىٰهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ظَالِمِىٓ
أَنفُسِهِمْ قَالُوا۟ فِيمَ كُنتُمْ ۖ قَالُوا۟ كُنَّا
مُسْتَضْعَفِينَ فِى ٱلْأَرْضِ ۚ قَالُوٓا۟ أَلَمْ

èwo ni ẹ̀yín wà?' wọn ó sì wí pé; 'Àwa jẹ́ ẹni tí wọ́n sọ di aláìlágbára l'órí ilẹ̀'. Wọn (àwọn Màláíkà) yóò fèsì pé, 'Ilẹ̀ Allah kò ha gbòòrò tó fún yín ni láti ṣe ìrìn-àjò l'órí rẹ̀? Àwọn wọ̀nyí ni iná yóò jẹ́ ibùgbé wọn, ìpadàsí búburú ló sì jẹ́;

تَكُنْ اَرْضُ اللّٰهِ وَاسِعَةً فَتُهَاجِرُوْا
فِيْهَا ؕ فَاُولٰٓئِكَ مَاْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ؕ وَ
سَآءَتْ مَصِيْرًا ۙ﴿۹۸﴾

99. Àyàfi àwọn aláìlágbára lọ́kùnrin, lóbìnrin àti àwọn ọmọdé tí wọn kò lágbára láti ṣe ètò kankan, wọn kò sì mọ ọ̀nà kankan.

اِلَّا الْمُسْتَضْعَفِيْنَ مِنَ الرِّجَالِ وَ
النِّسَآءِ وَالْوِلْدَانِ لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ
حِيْلَةً وَّلَا يَهْتَدُوْنَ سَبِيْلًا ۙ﴿۹۹﴾

100. Àwọn wọ̀nyí ni ó ṣeéṣe kí Allah ṣe àmójúkúrò fún. Allah sì jẹ́ Alámòójúkúrò àti Aláforíjìn.

فَاُولٰٓئِكَ عَسَى اللّٰهُ اَنْ يَّعْفُوَ عَنْهُمْ ؕ وَ
كَانَ اللّٰهُ عَفُوًّا غَفُوْرًا ﴿۱۰۰﴾

101. Ẹnikẹ́ni tó bá fi ìlú rẹ̀ sílẹ̀ l'ójú ọ̀nà Allah, yóò rí ọ̀pọ̀lọpọ̀ ibi-ìsádi lórí ilẹ̀ àti ọ̀pọ̀lọpọ̀ oore. Ẹnikẹ́ni tó bá sì jáde kúrò nínú ilé rẹ̀ tí ó sì ń ṣe ìrìn-àjò nítorí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ, ṣùgbọ́n lẹ́hìn náà tí ikú pa á, dájúdájú ẹ̀san rẹ̀ ti wà ní ọ̀dọ̀ Allah. Allah sì jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَمَنْ يُّهَاجِرْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ يَجِدْ
فِي الْاَرْضِ مُرٰغَمًا كَثِيْرًا وَّسَعَةً ؕ
وَمَنْ يَّخْرُجْ مِنْۢ بَيْتِهٖ مُهَاجِرًا اِلَى
اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ثُمَّ يُدْرِكْهُ الْمَوْتُ
فَقَدْ وَقَعَ اَجْرُهٗ عَلَى اللّٰهِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ
غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿۱۰۱﴾ ع ١٤ ١١

ÌDÁ 15

102. Nígbà tí ẹ̀yin bá sì ń rin ìrìn-àjò lórí ilẹ̀, kò sí ẹ̀ṣẹ̀ fún yín kí ẹ gé ìrun yín kúrú, bí ẹ bá ń bẹ̀rù pé àwọn aláìgbàgbọ́ le dààmú yín. Dájúdájú àwọn aláìgbàgbọ́ jẹ́ ọ̀tà tí ó fojú hàn gbangba.

وَاِذَا ضَرَبْتُمْ فِي الْاَرْضِ فَلَيْسَ
عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَنْ تَقْصُرُوْا مِنَ
الصَّلٰوةِ ۖ اِنْ خِفْتُمْ اَنْ يَّفْتِنَكُمُ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ؕ اِنَّ الْكٰفِرِيْنَ كَانُوْا لَكُمْ
عَدُوًّا مُّبِيْنًا ﴿۱۰۲﴾

103.Nígbà tí o bá ń bẹ láàrin wọn, tí ó sì ń kí ìrun fún wọn, kí apá kan nínú wọn dúró pẹ̀lú rẹ̀, kí wọ́n sì mú

وَاِذَا كُنْتَ فِيْهِمْ فَاَقَمْتَ لَهُمُ
الصَّلٰوةَ فَلْتَقُمْ طَآئِفَةٌ مِّنْهُمْ مَّعَكَ

وَلْيَأْخُذُوٓا۟ أَسْلِحَتَهُمْ ۖ فَإِذَا سَجَدُوا۟
فَلْيَكُونُوا۟ مِن وَرَآئِكُمْ ۖ وَلْتَأْتِ
طَآئِفَةٌ أُخْرَىٰ لَمْ يُصَلُّوا۟ فَلْيُصَلُّوا۟
مَعَكَ وَلْيَأْخُذُوا۟ حِذْرَهُمْ وَ
أَسْلِحَتَهُمْ ۗ وَدَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
لَوْ تَغْفُلُونَ عَنْ أَسْلِحَتِكُمْ وَ
أَمْتِعَتِكُمْ فَيَمِيلُونَ عَلَيْكُم مَّيْلَةً
وَٰحِدَةً ۚ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ إِن كَانَ
بِكُمْ أَذًى مِّن مَّطَرٍ أَوْ كُنتُم مَّرْضَىٰٓ
أَن تَضَعُوٓا۟ أَسْلِحَتَكُمْ ۖ وَخُذُوا۟
حِذْرَكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ أَعَدَّ لِلْكَٰفِرِينَ
عَذَابًا مُّهِينًا ﴿١٠٣﴾

àwọn ohun ìjà wọn dání, nígbà tí wọ́n bá fi orí kanlẹ̀, kí wọ́n dúró lẹ́hìn yín, lẹ́hìn náà ki àwọn ikọ̀ míràn tí kò tí ì kírun bọ́ síwájú, kí wọ́n sì bá ọ kírun; Kí wọ́n gbáradì, kí wọ́n sì mú ohun ìjà wọn lọ́wọ́. Àwọn aláìgbàgbọ́ ń fẹ́ pé kí ẹ gbàgbéra láti fi àwọn ohun ìjà àti àwọn ẹrú yín sílẹ̀, kí wọ́n bà le kọlù yín lójijì lẹ́ẹ̀kan náà. Kì í ṣe ẹ̀ṣẹ̀ fún yín tí òjò bá mú ìnira bá yín tàbí tí ẹ bá wà ní àìlera pé kí ẹ fi àwọn ohun ìjà yín sílẹ̀, ṣùgbọ́n kí ẹ má a ṣọ́ra. Dájúdájú Allah ti pèsè ìyà ìyẹpẹrẹ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

فَإِذَا قَضَيْتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱذْكُرُوا۟ ٱللَّهَ
قِيَٰمًا وَقُعُودًا وَعَلَىٰ جُنُوبِكُمْ ۚ
فَإِذَا ٱطْمَأْنَنتُمْ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ إِنَّ
ٱلصَّلَوٰةَ كَانَتْ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ كِتَٰبًا
مَّوْقُوتًا ﴿١٠٤﴾

104. Nígbà tí ẹ̀yin bá sì parí ìrun náà, kí ẹ rántí Allah ní ìdúró, ìjókòó àti ní ìfẹ̀gbẹ̀lélẹ̀ yín. Nígbà tí ọkàn yín bá sì balẹ̀, nígbà náà kí ẹ máa gbé ìrun dúró ní pípé. Dájúdájú ìrun kíkí jẹ́ ọ̀ranyàn fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo, ní àsìkò tí a ti yàn.

وَلَا تَهِنُوا۟ فِى ٱبْتِغَآءِ ٱلْقَوْمِ ۖ إِن تَكُونُوا۟
تَأْلَمُونَ فَإِنَّهُمْ يَأْلَمُونَ كَمَا
تَأْلَمُونَ ۖ وَتَرْجُونَ مِنَ ٱللَّهِ مَا لَا
يَرْجُونَ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا
حَكِيمًا ﴿١٠٥﴾ ع ١٥ ١٢

105. Kí ẹ má ṣe káàrẹ́ẹ̀ nípa wíwá àwọn ènìyàn náà. Bí ẹ̀yin bá ń ké ìrora, bákan náà ni àwọn náà ń ké ìrora, bí ti yín. Ṣùgbọ́n ẹ̀yin ní ìrètí láti ọ̀dọ̀ Allah, ohun tí àwọn kò ní ìrètí rẹ̀. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

ÌDÁ 16

106. Dájúdájú Àwa ni a ti sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún ọ pẹ̀lú òdodo kí o baà le máa fi ṣe ìdájọ́ láàrin àwọn ènìyàn, nípa ohun tí Allah ti fi kọ́ ọ. Kí ìwọ má sì ṣe jẹ̀ olùṣìpẹ̀ fún àwọn oníjàm̀bá ènìyàn.

إِنَّآ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ لِتَحْكُمَ بَيْنَ النَّاسِ بِمَآ أَرٰىكَ اللّٰهُ ۚ وَلَا تَكُن لِّلْخَآئِنِينَ خَصِيمًا ﴿١٠٦﴾

107. Kí ẹ sì máa tọrọ ìdáríjìn lọ́dọ̀ Allah. Dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjì, Aláàánú jùlọ.

وَّاسْتَغْفِرِ اللّٰهَ ۖ إِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٠٧﴾

108. Kí ẹ má sì ṣe ṣìpẹ̀ fún àwọn wọ̀n-ọn-nì tí wọ́n ṣe ìjàm̀bá fún ẹ̀mí ara wọn. Dájúdájú Allah kò fẹ́ràn ẹni tí ó jẹ́ oníjàm̀bá, ẹlẹ́ṣẹ̀ ńlá.

وَلَا تُجٰدِلْ عَنِ الَّذِينَ يَخْتَانُونَ أَنفُسَهُمْ ۚ إِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ مَن كَانَ خَوَّانًا أَثِيمًا ﴿١٠٨﴾

109. Wọ́n ń fẹ́ farapamọ́ fún àwọn ènìyàn, ṣùgbọ́n wọn kò le farapamọ́ fún Allah, àti wí pé Òun wà pẹ̀lú wọn nígbà ti wọ́n ń pète lòru nípa nǹkan tí Òun kò yọ́nú sí. Allah sì rọkiriká ohun tí wọ́n ń ṣe.

يَّسْتَخْفُونَ مِنَ النَّاسِ وَلَا يَسْتَخْفُونَ مِنَ اللّٰهِ وَهُوَ مَعَهُمْ إِذْ يُبَيِّتُونَ مَا لَا يَرْضٰى مِنَ الْقَوْلِ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطًا ﴿١٠٩﴾

110. Kì í wá ṣe ẹ̀yin náà ni ẹ̀ ń bẹ̀bẹ̀ fún wọn láyé yìí? Ta ni ẹni tí yóò wá bẹ̀bẹ̀ fún wọn lọ́dọ̀ Allah ní ọjọ́ Àjíǹde tàbí ta ni yóò jẹ́ aláàbò fún wọn?

هٰٓأَنتُمْ هٰٓؤُلَآءِ جٰدَلْتُمْ عَنْهُمْ فِى الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا فَمَن يُجٰدِلُ اللّٰهَ عَنْهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ أَم مَّن يَكُونُ عَلَيْهِمْ وَكِيلًا ﴿١١٠﴾

111. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe búburú tàbí ṣe àbòsí fún ẹ̀mí ara rẹ̀ tí ó sì tọrọ àforíjìn lọ́dọ̀ Allah, yóò rí dájú pé Allah jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَمَن يَعْمَلْ سُوٓءًا أَوْ يَظْلِمْ نَفْسَهُۥ ثُمَّ يَسْتَغْفِرِ اللّٰهَ يَجِدِ اللّٰهَ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١١١﴾

112. Ẹnikẹ́ni tó bá dá ẹ̀ṣẹ̀ kan, ó dá a fún ẹ̀mí ara rẹ̀. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَمَن يَكْسِبْ إِثْمًا فَإِنَّمَا يَكْسِبُهُۥ عَلٰى نَفْسِهِۦ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١١٢﴾

وَ مَنْ يَّكْسِبْ خَطِيْٓئَةً اَوْ اِثْمًا ثُمَّ
يَرْمِ بِهٖ بَرِيْٓـًٔا فَقَدِ احْتَمَلَ
بُهْتَانًا وَّ اِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿١١٣﴾ ع ١٦ ٨ ١٣

113. Ẹni tí ó bá sì ṣe àsìṣe kan tàbí ó dá ẹ̀ṣẹ̀ kan lẹ́hìn náà tí ó wá dì í ru ẹni tí kò ṣe é; dájúdájú ó ti ru ẹrù irọ́ pípa àti ẹ̀ṣẹ̀ tí ó hàn gbangba.

ÌDÁ 17

وَلَوْ لَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ وَ رَحْمَتُهٗ
لَهَمَّتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ اَنْ يُّضِلُّوْكَ ؕ
وَ مَا يُضِلُّوْنَ اِلَّآ اَنْفُسَهُمْ وَ مَا
يَضُرُّوْنَكَ مِنْ شَيْءٍ ؕ وَ اَنْزَلَ اللّٰهُ
عَلَيْكَ الْكِتٰبَ وَ الْحِكْمَةَ وَ عَلَّمَكَ مَا
لَمْ تَكُنْ تَعْلَمُ ؕ وَ كَانَ فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ
عَظِيْمًا ﴿١١٤﴾

114. Bí kì í bá ṣe ti ojúure Allah àti àánú Rẹ̀ tí ń bẹ lórí rẹ̀ ni, ìjọ kan nínú wọn ti pinnu láti ṣì ọ́ lọ́nà. Bẹ́ẹ̀ ni wọn kò lè ṣi ẹnikẹ́ni lọ́nà, bí kò ṣe ara wọn, wọn kò sì le ṣe ìpalára fún ọ rara, Allah ti fi Ìwé ránṣẹ́ sí ọ àti ọgbọ́n ìjìnlẹ̀, Ó sì ti fi ohun tí ìwọ kò mọ̀ tẹ́lẹ̀ mọ̀ ọ́, ojú rere tí Allah fún ọ sì tóbi púpọ̀ gan-an.

لَا خَيْرَ فِيْ كَثِيْرٍ مِّنْ نَّجْوٰىهُمْ اِلَّا مَنْ اَمَرَ
بِصَدَقَةٍ اَوْ مَعْرُوْفٍ اَوْ اِصْلَاحٍۭ بَيْنَ
النَّاسِ ؕ وَ مَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ ابْتِغَآءَ
مَرْضَاتِ اللّٰهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيْهِ اَجْرًا
عَظِيْمًا ﴿١١٥﴾

115. Kò sí oore kan nínú ọ̀pọ̀lọpọ̀ àpérò ìkọ̀kọ̀ wọn, àyàfi (ti) àwọn tó bá ń pàṣẹ ìtọrẹ àánú tàbí oore síṣe tàbí ìṣàtúnṣe láàrin àwọn ènìyàn. Ẹnikẹ́ni tó bá sì ń ṣe àwọn nǹkan wọ̀nyí tí ó fi ń wá ìyọ́nú Allah, Àwa ni yóò fún ní ẹ̀san tí ó tóbi.

وَ مَنْ يُّشَاقِقِ الرَّسُوْلَ مِنْۢ بَعْدِ مَا
تَبَيَّنَ لَهُ الْهُدٰى وَ يَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيْلِ
الْمُؤْمِنِيْنَ نُوَلِّهٖ مَا تَوَلّٰى وَ نُصْلِهٖ
جَهَنَّمَ ؕ وَ سَآءَتْ مَصِيْرًا ﴿١١٦﴾ ع ١٧ ٣ ١٤

116. Ẹni tó bá sì ṣe àtakò sí ọ̀jíṣẹ́ náà, lẹ́hìn tí ìmọ̀nà ti hàn gbangba sí i, tó sì gba ọ̀nà tó yàtọ̀ sí ti àwọn onígbàgbọ́ òdodo, Àwa yóò jẹ́ kí ó maa tọ ọ̀nà tí ó ń tọ̀, A ó sì jù ú sínú iná (Jáhànámọ̀). Ibùdésí búburú sì ni.

ÌDÁ 18

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَغْفِرُ اَنْ يُّشْرَكَ بِهٖ وَ
يَغْفِرُ مَا دُوْنَ ذٰلِكَ لِمَنْ يَّشَآءُ ؕ وَ مَنْ
يُّشْرِكْ بِاللّٰهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلٰلًۢا بَعِيْدًا ﴿١١٧﴾

117. Dájúdájú Allah kì yóò fi orí jin ẹni tó bá dá nǹkan kan pọ̀ mọ́ Ọn, ṣùgbọ́n Òun yóò ṣe àforíjì ẹ̀ṣẹ̀ míràn yàtọ̀ sí èyí fún ẹnikẹ́ni tí Ó

bá fẹ́. Ẹnikẹ́ni tó bá da nǹkan pọ̀ mọ́ Allah, dájúdájú ó ti ṣìnà ní ìṣìnà tó jìnnà réré.

118. Wọn kò ké pe nǹkan mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀ àyàfi àwọn nǹkan tí kò ní ẹ̀mí; àti pé wọn kò pe nǹkankan àyàfi èṣù tó jẹ́ ọlọ̀tẹ̀;

إِن يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦٓ إِلَّآ إِنَٰثًا وَإِن يَدْعُونَ إِلَّا شَيْطَٰنًا مَّرِيدًا ﴿١١٨﴾

119. Ẹni tí Allah ti fi gégùn-ún. Òun (èṣù) sì wí pé: 'èmi yóò kó apá kan tí a dá yanrí nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ.'

لَّعَنَهُ ٱللَّهُ ۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنْ عِبَادِكَ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ﴿١١٩﴾

120. 'Àti pé dájúdájú èmi yóò máa ṣì wọ́n lọ́na, émi yóò sì máa fi èròkérò sínú ọkàn wọn, émi yóò tún máa mí sí wọn láti máa gé etí àwọn ẹran ọ̀sìn; bákan náà èmi yóò máa mí sí wọn láti máa yí ẹ̀dá Allah padà.' Ẹnikẹ́ni tó bá sì mú èṣù lọ́rẹ̀ẹ́ dípò Allah, dájúdájú ó ti ṣòfò nì òfò tí ó hàn gbangba.

وَلَأُضِلَّنَّهُمْ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمْ وَلَءَامُرَنَّهُمْ فَلَيُبَتِّكُنَّ ءَاذَانَ ٱلْأَنْعَٰمِ وَلَءَامُرَنَّهُمْ فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَتَّخِذِ ٱلشَّيْطَٰنَ وَلِيًّا مِّن دُونِ ٱللَّهِ فَقَدْ خَسِرَ خُسْرَانًا مُّبِينًا ﴿١٢٠﴾

121. Òun (èṣù) ṣe ìlérí fún wọn, ó sì fi èròkérò sí ọkàn wọn, bẹ́ẹ̀ ni èṣù kò ṣe ìlérí kan fún wọn bí kò ṣe ìtànjẹ.

يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيهِمْ ۖ وَمَا يَعِدُهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢١﴾

122. Àwọn wọ̀nyí ni èrò iná Jáhànámà, tí yóò jẹ́ íbùgbé wọn, wọn kì yóò sì rí ọ̀nà àti lè sá jáde kúrò níbẹ̀.

أُو۟لَٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ عَنْهَا مَحِيصًا ﴿١٢٢﴾

123. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n sì ń sisẹ́ rere, Àwa yóò mú wọn wọ inú ọgbà ìdẹ̀ra, tí àwọn akérémọdò ń ṣàn lábẹ́ rẹ̀, wọn yóò máa gbé ibẹ̀ gbére. Ìlérí Allah sì jẹ́ òtítọ́; Ta ló sì jẹ́ olótìítọ́ ju Allah lọ ní ọ̀rọ̀ sísọ?

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقًّا ۚ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ ٱللَّهِ قِيلًا ﴿١٢٣﴾

124. Kò sì le rí gẹ́gẹ́ bí èrò inú yín tàbí èrò inú àwọn oníwèé. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe aburú, a ó san ẹ̀san rẹ̀ fún un. Kò ní sí ọ̀rẹ́ kan fún un tàbí olùrànlọ́wọ́ lẹ́hìn Allah.

لَيْسَ بِاَمَانِيِّكُمْ وَلَآ اَمَانِيِّ اَهْلِ
الْكِتٰبِ ۗ مَنْ يَّعْمَلْ سُوْٓءًا يُّجْزَ بِهٖ ۙ وَ
لَا يَجِدْ لَهٗ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيًّا وَّلَا
نَصِيْرًا ﴿١٢٤﴾

125. Ṣùgbọ́n ẹni tó bá ṣiṣẹ́ rere, ìbá à jẹ́ ọkùnrin tàbí obìnrin, tí ó sì jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo, àwọn wọ̀nyí ni yóò wọ ọ̀run rere, a kò sì ní ṣe àbòsí fún wọn bí ó ti wù kí ó mọ.

وَمَنْ يَّعْمَلْ مِنَ الصّٰلِحٰتِ مِنْ ذَكَرٍ اَوْ
اُنْثٰى وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَاُولٰٓئِكَ يَدْخُلُوْنَ
الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُوْنَ نَقِيْرًا ﴿١٢٥﴾

126. Ta lẹni tí ó dára ní ẹ̀sìn ju ẹni tí ó ju ara rẹ̀ sílẹ̀ fún Allah lọ, tí ó sì jẹ́ olùṣerere, tí ó sì tẹ̀lé ẹ̀sìn Ibrahim, ẹni tó dúró déédéé? Allah sì mú Ibrahim ní ọ̀rẹ́ tímọ́tímọ́.

وَمَنْ اَحْسَنُ دِيْنًا مِّمَّنْ اَسْلَمَ
وَجْهَهٗ لِلّٰهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَّاتَّبَعَ مِلَّةَ
اِبْرٰهِيْمَ حَنِيْفًا ۗ وَاتَّخَذَ اللّٰهُ اِبْرٰهِيْمَ
خَلِيْلًا ﴿١٢٦﴾

127. Ti Allah ni gbogbo ohun tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé í ṣe; Allah sì jẹ́ Ẹni tí ó rọkiriká ohun gbogbo.

وَلِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۗ وَ
كَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ مُّحِيْطًا ﴿١٢٧﴾ ع ١٨ ١١ ١٥

ÌDÁ 19

128. Wọn yóò bi ọ́ léèrè ìdájọ́ nípa àwọn obìnrin, sọ pé, ‘Allah yóò ṣe ìdájọ́ fún yín nípa wọn.’ Bákan náà sì ni ohun tí a ti ń kà fún yín láti inú Ìwé náà nípa àwọn ọmọ òrukàn lóbìnrin, tí ẹ̀yin kò fún ní ohun tí a ti ṣe ní ẹ̀tọ́ fún wọn, tí ẹ̀ sì ń fẹ́ láti fẹ́ wọn ní ìyàwó àti àwọn tí kò lágbára láàrin àwọn ọmọdé. (Òun pa yín lásẹ pé) kí ẹ dúró lórí ẹ̀tọ́ ṣíṣe sí àwọn ọmọ òrukàn. Àti pé rere yòówù tí ẹ bá ṣe, dájúdájú Allah mọ̀ ọ́n dáradára.

وَيَسْتَفْتُوْنَكَ فِي النِّسَآءِ ۗ قُلِ اللّٰهُ
يُفْتِيْكُمْ فِيْهِنَّ ۙ وَمَا يُتْلٰى عَلَيْكُمْ فِي
الْكِتٰبِ فِيْ يَتٰمَى النِّسَآءِ الّٰتِيْ لَا
تُؤْتُوْنَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرْغَبُوْنَ
اَنْ تَنْكِحُوْهُنَّ وَالْمُسْتَضْعَفِيْنَ
مِنَ الْوِلْدَانِ ۙ وَاَنْ تَقُوْمُوْا لِلْيَتٰمٰى
بِالْقِسْطِ ۗ وَمَا تَفْعَلُوْا مِنْ خَيْرٍ فَاِنَّ
اللّٰهَ كَانَ بِهٖ عَلِيْمًا ﴿١٢٨﴾

129. Bí obìnrin kan bá ń bẹ̀rù ìlòkulò tàbí ìkóríìra láti ọ̀dọ̀ ọkọ rẹ̀, kì yóò jẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ fún àwọn méjéèjì

وَاِنِ امْرَاَةٌ خَافَتْ مِنْۢ بَعْلِهَا نُشُوْزًا اَوْ
اِعْرَاضًا فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَآ اَنْ يُّصْلِحَا
بَيْنَهُمَا صُلْحًا ۗ وَالصُّلْحُ خَيْرٌ ۗ وَ

أُحْضِرَتِ الْأَنفُسُ الشُّحَّ ۚ وَإِن تُحْسِنُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ١٢٩

bí wọn bá ṣe àtúnṣe láàrin ara wọn ní ìtùbí-ìnùbí; (ṣíṣe) àtúnṣe ló sì dára jùlọ. Àwọn ènìyàn sì máa ń tẹ̀ sí ìwà ojúkòkòrò. Bí ẹ bá ṣe rere tí ẹ sì bẹ̀rù Allah; dájúdájú Allah mọ ohun tí ẹ ń ṣe.

وَلَن تَسْتَطِيعُوا أَن تَعْدِلُوا بَيْنَ النِّسَاءِ وَلَوْ حَرَصْتُمْ ۖ فَلَا تَمِيلُوا كُلَّ الْمَيْلِ فَتَذَرُوهَا كَالْمُعَلَّقَةِ ۚ وَإِن تُصْلِحُوا وَتَتَّقُوا فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ١٣٠

130. Ẹ̀yin kì yóò le ní agbára láti ṣe ẹ̀tọ́ (kíkún) láàrin àwọn obìnrin, bí ó ti wù kí ẹ nífẹ̀ẹ́ sí ṣíṣe bẹ́ẹ̀ tó, ṣùgbọ́n ẹ má ṣe fi gbogbo pọ̀ sí ọ̀dọ̀ ẹnìkan; kí ẹ wá pa ẹnìkejì tì gẹ́gẹ́ bí ohun ìkọ̀tì, ṣùgbọ́n tí ẹ bá ṣe àtúnṣe, kí ẹ sì bẹ̀rù Allah, dájúdájú Allah ní Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَإِن يَتَفَرَّقَا يُغْنِ اللَّهُ كُلًّا مِّن سَعَتِهِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ وَاسِعًا حَكِيمًا ١٣١

131. Bí àwọn méjéèjì bá sì pínyà. Allah yóò rọ oníkálùkù wọn lọ́rọ̀ láti inú ọlá Rẹ̀. Allah sì jẹ́ Ọlọ́lá tó

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ وَلَقَدْ وَصَّيْنَا الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ مِن قَبْلِكُمْ وَإِيَّاكُمْ أَنِ اتَّقُوا اللَّهَ ۚ وَإِن تَكْفُرُوا فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ غَنِيًّا حَمِيدًا ١٣٢

132. Ti Allah ni ohun gbogbo tó ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé. Dájúdájú Àwa ti pàṣẹ fún àwọn tí a fún ní Ìwé ṣíwájú yín àti ẹ̀yin náà pẹ̀lú láti máa bẹ̀rù Allah. Ṣùgbọ́n tí ẹ̀yin bá ṣe àìgbàgbọ́, dájúdájú tí Allah ni ohun gbogbo tí ń bẹ ni àwọn ọ̀run àti ayé; Allah jẹ́ Ọlọ́rọ̀, Ẹni tí ìyìn tọ́ sí.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ١٣٣

133. Tí Allah ní ohun gbogbo tí ń bẹ nínú àwọn ọ̀run àti ayé. Allah sì tó ní Aláàbò.

إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ أَيُّهَا النَّاسُ وَيَأْتِ بِآخَرِينَ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ ذَٰلِكَ قَدِيرًا ١٣٤

134. Bí ó bá wù Ú, Ó le mú yín kúrò, ẹ̀yin ènìyàn kí Ó sì fi àwọn mìíràn pààrọ̀ yín. Allah sì jẹ́ Alágbára láti ṣe èyí.

135. Ẹnikẹ́ni tó bá ń fẹ́ ẹ̀san tí ayé yìí, kí ó rántí pé ẹ̀san tí ayé yìí àti tí ọ̀run pẹ̀lú, ń bẹ lọ́dọ̀ Allah. Allah sì jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ ثَوَابَ الدُّنْيَا فَعِنْدَ اللّٰهِ
ثَوَابُ الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ
سَمِيْعًا بَصِيْرًا ﴿١٣٥﴾ ع ١٩ ٨ ١٦

ÌDÁ 20

136. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ dúró ṣinṣin nídìí ẹ̀rí jíjẹ́ nítorí Allah, pàápàá bí ọ̀rọ̀ náà bá kàn yín tàbí àwọn òbí yín tàbí àwọn ìbátan yín, wọn ìbá à jẹ́ ọlọ́rọ̀ tàbí aláìní, Allah (sì) ka àwọn méjéèjì sí (fún àánú) ju bí ẹ̀yin ṣe kà wọ́n sí lọ. Nítorí náà ẹ má ṣe tẹ̀lé ìfẹ́ inú, tí kò fi ní jẹ́ kí ẹ le ṣe ẹ̀tọ́. Bí ẹ bá ṣe ojúṣàájú tàbí tí ẹ bá takété (láìjẹ́rìí),dájúdájú Allah jẹ́ Olùfúnniníròò nípa ohun tí ẹ ń ṣe.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُوْنُوْا
قَوّٰمِيْنَ بِالْقِسْطِ شُهَدَآءَ لِلّٰهِ وَلَوْ عَلٰۤى
اَنْفُسِكُمْ اَوِ الْوَالِدَيْنِ وَالْاَقْرَبِيْنَ ۚ اِنْ
يَّكُنْ غَنِيًّا اَوْ فَقِيْرًا فَاللّٰهُ اَوْلٰى بِهِمَا ۫
فَلَا تَتَّبِعُوا الْهَوٰۤى اَنْ تَعْدِلُوْا ۚ وَاِنْ
تَلْوٗۤا اَوْ تُعْرِضُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِمَا
تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ﴿١٣٦﴾

137. Ẹyin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ gba Allah gbọ́ àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti Ìwé tí Ó sọ̀kalẹ̀ fún òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti Ìwé tí Ó sọ̀kalẹ̀ ṣíwájú. Ẹnikẹ́ni tó bá sì ṣàìgba Allah gbọ́ àti àwọn Màláíkà Rẹ̀ àti àwọn Ìwé Rẹ̀ àti àwọn Òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti ọjọ́ ìkẹhìn, dájúdájú ó ti ṣìnà jìnnà réré.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَ
رَسُوْلِهٖ وَالْكِتٰبِ الَّذِيْ نَزَّلَ عَلٰى
رَسُوْلِهٖ وَالْكِتٰبِ الَّذِيْۤ اَنْزَلَ مِنْ
قَبْلُ ؕ وَمَنْ يَّكْفُرْ بِاللّٰهِ وَمَلٰٓئِكَتِهٖ وَ
كُتُبِهٖ وَرُسُلِهٖ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ فَقَدْ
ضَلَّ ضَلٰلًاۢ بَعِيْدًا ﴿١٣٧﴾

138. Dájúdájú ní ti àwọn tó gbàgbọ́, tí wọ́n sì ṣàìgbàgbọ́ lẹ́hìn náà, tí wọ́n tún wá gbàgbọ́, tí wọ́n sì tún wá ṣàìgbàgbọ́ lẹ́hìn náà, tí wọ́n sì ń lékún nínú àìgbàgbọ́; Allah kò ní foríjìn wọ́n, kò sì tún ní tọ́ wọn sọ́nà tààrà.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا ثُمَّ
اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا ثُمَّ ازْدَادُوْا كُفْرًا لَّمْ
يَكُنِ اللّٰهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ
سَبِيْلًا ﴿١٣٨﴾

139. Fún àwọn alágàbàgebè ní ìró pé ìjìyà olóró ń bẹ fún wọn.

بَشِّرِ الْمُنٰفِقِيْنَ بِاَنَّ لَهُمْ عَذَابًا اَلِيْمَا ۙ ١٣٩

140. Àwọn tí wọ́n mú àwọn aláìgbàgbọ́ lọ́rẹ̀ẹ́ ìmùlẹ̀ dípò àwọn onígbàgbọ́ òdodo, ṣé wọ́n ha ń wá ọlá láti ọ̀dọ̀ wọn ni bí? Ṣùgbọ́n (kí wọ́n lọ mọ̀ pé) gbogbo ọlá pátápátá ti Allah ní í ṣe.

الَّذِيْنَ يَتَّخِذُوْنَ الْكٰفِرِيْنَ اَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ؕ اَيَبْتَغُوْنَ عِنْدَهُمُ الْعِزَّةَ فَاِنَّ الْعِزَّةَ لِلّٰهِ جَمِيْعًا ؕ ١٤٠

141. Òun sì ti fi hàn yín nínú Ìwé náà pé nígbà tí ẹ̀yin bá gbọ́ àwọn àmì Allah tí wọ́n ń ṣe àtakò sí i, tí wọ́n sì ń fi ṣe yẹ̀yẹ́, ẹ má ṣe jókòó pẹ̀lú wọn títí tí wọn yóò fi mú ọ̀rọ̀ míràn tó yàtọ̀ sí i sọ, láìṣe báyìí ẹ̀yin yóò da gẹ́gẹ́ bí wọn. Dájúdájú Allah yóò kó àwọn alágàbàgebè àti àwọn aláìgbàgbọ́ papọ̀ sínú iná;

وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِي الْكِتٰبِ اَنْ اِذَا سَمِعْتُمْ اٰيٰتِ اللّٰهِ يُكْفَرُ بِهَا وَ يُسْتَهْزَاُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُوْا مَعَهُمْ حَتّٰى يَخُوْضُوْا فِيْ حَدِيْثٍ غَيْرِهٖۤ ۖ اِنَّكُمْ اِذًا مِّثْلُهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ جَامِعُ الْمُنٰفِقِيْنَ وَ الْكٰفِرِيْنَ فِيْ جَهَنَّمَ جَمِيْعًا ۙ ١٤١

142. Àwọn tí ń retí (ìró) nípa yín. Tí ìṣẹ́gun kan bá jẹ́ tiyín láti ọ̀dọ̀ Allah, wọn yóò wí pé:  Àwa kò ha wà pẹ̀lú yín bí?' Tí àwọn aláìgbàgbọ́ bá sì ní ìpín (nínú ìṣẹ́gun náà), àwọn (alágàbàgebè) yóò wí (fún àwọn aláìgbàgbọ́) pé: 'àwa kò ha ti tì yín lẹ́hìn tẹ́lẹ̀ rí, tí a dáábò bò yín kúrò lọ́wọ́ àwọn onígbàgbọ́ òdodo.' Allah yóò sì ṣe ìdájọ́ láàrin yín lọ́jọ́ àjíǹde. Allah kì yóò fi ọ̀nà (ìṣẹ́gun) sílẹ̀ fún àwọn aláìgbàgbọ́ lórí àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

الَّذِيْنَ يَتَرَبَّصُوْنَ بِكُمْ ۚ فَاِنْ كَانَ لَكُمْ فَتْحٌ مِّنَ اللّٰهِ قَالُوْۤا اَلَمْ نَكُنْ مَّعَكُمْ ۖ وَ اِنْ كَانَ لِلْكٰفِرِيْنَ نَصِيْبٌ ۙ قَالُوْۤا اَلَمْ نَسْتَحْوِذْ عَلَيْكُمْ وَ نَمْنَعْكُمْ مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ؕ فَاللّٰهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ وَ لَنْ يَّجْعَلَ اللّٰهُ لِلْكٰفِرِيْنَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ سَبِيْلًا ۠ ١٤٢ ع ٢٠ ١٧

ÌDÁ 21

143. Dájúdájú àwọn alágàbàgebè ń rò pé àwọ́n lè tan Allah jẹ, Òun yóò jẹ́ kí àwọn fúnra wọn di ẹni ìtànjẹ. Nígbà tí wọ́n bá sì dúró láti kírun, wọn yóò dúró tẹtẹrẹ, ní ìdúró kí àwọn ènìyàn le baà rí wọn, wọn kì í sì í rántí Allah àyàfi níwọ̀n ìba díẹ̀;

إِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ يُخٰدِعُوْنَ اللّٰهَ وَهُوَ
خَادِعُهُمْ ۚ وَإِذَا قَامُوْٓا إِلَى الصَّلٰوةِ قَامُوْا
كُسَالٰى ۙ يُرَآءُوْنَ النَّاسَ وَلَا يَذْكُرُوْنَ
اللّٰهَ إِلَّا قَلِيْلًا ﴿١٤٣﴾

144. Wọn a máa fì síbí-sọ́hùn-ún, wọn kò jẹ́ ẹni tibí, bẹ́ẹ̀ wọn kò jẹ́ ẹni tọ̀hún. Ẹni tí Allah bá fi sílẹ̀ sínú ìṣìnà, ìwọ kò le rí ọ̀nà kankan fún un.

مُذَبْذَبِيْنَ بَيْنَ ذٰلِكَ ۖ لَآ إِلٰى هٰٓؤُلَآءِ وَ
لَآ إِلٰى هٰٓؤُلَآءِ ۚ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَلَنْ تَجِدَ
لَهٗ سَبِيْلًا ﴿١٤٤﴾

145. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má ṣe mú àwọn aláìgbàgbọ́ lọ́rẹ̀ẹ́ ìmùlẹ̀ dípò àwọn onígbàgbọ́ òdodo. Ẹ̀yin ha ń fẹ́ láti fún Allah ní ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tó hàn gbaǹgba ní àtakò sí yín bí?

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوا
الْكٰفِرِيْنَ أَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ۚ
أَتُرِيْدُوْنَ أَنْ تَجْعَلُوْا لِلّٰهِ عَلَيْكُمْ
سُلْطٰنًا مُّبِيْنًا ﴿١٤٥﴾

146. Dájúdájú àwọn alágàbàgebè yóò wà ní ìtẹ́dìí ọ̀gbun iná, ìwọ kì yóò sì rí olùrànlọ́wọ́ kankan fún wọn,

إِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ فِي الدَّرْكِ الْأَسْفَلِ مِنَ
النَّارِ ۚ وَلَنْ تَجِدَ لَهُمْ نَصِيْرًا ﴿١٤٦﴾

147. Àyàfi àwọn tí wọ́n bá ronúpìwàdà tí wọ́n sì ṣe àtúnṣe, tí wọ́n sì di òpó Allah mú ṣinṣin, tí wọ́n sì yan ẹ̀sìn wọn láàyò nítorí Allah. Àwọn wọ̀nyí ń bẹ nínú onígbàgbọ́ òdodo; Allah yóò fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo ní ẹ̀san títóbi.

إِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا وَأَصْلَحُوْا وَاعْتَصَمُوْا
بِاللّٰهِ وَأَخْلَصُوْا دِيْنَهُمْ لِلّٰهِ فَأُولٰٓئِكَ
مَعَ الْمُؤْمِنِيْنَ ۖ وَسَوْفَ يُؤْتِ اللّٰهُ
الْمُؤْمِنِيْنَ أَجْرًا عَظِيْمًا ﴿١٤٧﴾

148. Kí ni Allah fẹ́ fi ìjẹníyà yín ṣe nígbà tí ẹ bá ti ń dúpẹ́ tí ẹ sì gbàgbọ́? Allah sì jẹ́ Olùmoore, Onímọ̀ jùlọ.

مَا يَفْعَلُ اللّٰهُ بِعَذَابِكُمْ اِنْ شَكَرْتُمْ وَ
اٰمَنْتُمْ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ شَاكِرًا عَلِيْمًا ﴿١٤٨﴾

ÌPÍN **6**

149. Allah kò nífẹ̀ẹ́ sí sísọ ọ̀rọ̀ tí kò tọ́ ní gbangba, àyàfi ẹni tí a bá ṣe àbòsí fún. Allah sì jẹ́ Olùmoore, Onímọ̀ jùlọ.

لَا يُحِبُّ اللّٰهُ الْجَهْرَ بِالسُّوْٓءِ مِنَ
الْقَوْلِ اِلَّا مَنْ ظُلِمَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ
سَمِيْعًا عَلِيْمًا ﴿١٤٩﴾

150. Bí ẹ̀yin bá ṣe oore kan ní àṣehàn tàbí ẹ ṣé ní ìpamọ́, tàbí ẹ ṣe àmójúkúrò fún aburú kan. Nígbà náà, Allah jẹ́ Alámòjúkúrò, Alágbára lórí ohun gbogbo.

اِنْ تُبْدُوْا خَيْرًا اَوْ تُخْفُوْهُ اَوْ تَعْفُوْا
عَنْ سُوْٓءٍ فَاِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيْرًا ﴿١٥٠﴾

151. Dájúdájú àwọn tí wọn kò gba Allah àti àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́, tí wọ́n sì ń fẹ́ láti ṣe ìpínyà láàrin Allah àti àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀, tí wọ́n sì ń sọ pé: 'Àwa gba àwọn díẹ̀ gbọ́, a sí kọ àwọn yòókù,' wọ́n sì ń fẹ́ láti mú ojú ọ̀nà kan láàrin méjéèjì yìí,

اِنَّ الَّذِيْنَ يَكْفُرُوْنَ بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ وَ
يُرِيْدُوْنَ اَنْ يُّفَرِّقُوْا بَيْنَ اللّٰهِ
وَرُسُلِهٖ وَيَقُوْلُوْنَ نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَّ
نَكْفُرُ بِبَعْضٍ ۙ وَّيُرِيْدُوْنَ اَنْ يَّتَّخِذُوْا
بَيْنَ ذٰلِكَ سَبِيْلًا ۙ ﴿١٥١﴾

152. Àwọn wọ̀nyí gan-an ni aláìgbàgbọ́ ní tòótọ́. Àwa sì ti pèsè ìyà ìrẹ̀lẹ̀ sílẹ̀ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

اُولٰٓئِكَ هُمُ الْكٰفِرُوْنَ حَقًّا ۚ وَاَعْتَدْنَا
لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابًا مُّهِيْنًا ﴿١٥٢﴾

153. Ní ti àwọn tí wọ́n gba Allah àti àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́, tí wọn kò sì ṣe ìpínyà kankan láàrin wọn, àwọn wọ̀n-ọn-nì ni Òun yóò fún ní ẹ̀san wọn láìpẹ́, Allah sì jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ وَلَمْ
يُفَرِّقُوْا بَيْنَ اَحَدٍ مِّنْهُمْ اُولٰٓئِكَ
سَوْفَ يُؤْتِيْهِمْ اُجُوْرَهُمْ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ
غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١٥٣﴾

ÌDÁ 22

154. Àwọn oníwèé ń bi ọ́ léèrè pé: ‘kí o sọ Ìwé kan kalẹ̀ láti ọ̀run wá.’ Wọ́n ti bi Musa léèrè ohun tí ó ju èyí lọ, wọ́n wí pé, ‘fi Allah hàn wá lójúkorojú.’ Ìyà ńlá sì jẹ wọ́n nítorí àbòsí wọn, lẹ́hìn náà ni wọ́n mú ọ̀dọ́ màálù (fún ìjọ́sìn) lẹ́hìn tí Àmì tí ó hàn gbañgba ti dé wá bá wọn. Síbẹ̀síbẹ̀ A ṣe àmójúkúrò fún wọn níbi èyí; A sì fún Musa ní ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tó hàn gbañgba.

يَسْأَلُكَ أَهْلُ الْكِتَابِ أَنْ تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ
كِتَابًا مِنَ السَّمَاءِ فَقَدْ سَأَلُوا مُوسَىٰ
أَكْبَرَ مِنْ ذَٰلِكَ فَقَالُوا أَرِنَا اللَّهَ جَهْرَةً
فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ ثُمَّ
اتَّخَذُوا الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ
الْبَيِّنَاتُ فَعَفَوْنَا عَنْ ذَٰلِكَ ۚ وَآتَيْنَا
مُوسَىٰ سُلْطَانًا مُبِينًا ﴿١٥٤﴾

155. A sì gbé òkè náà ga jù wọ́n lọ, nígbà tí A ṣe májẹ̀mú pẹ̀lú wọn. A sì wí fún wọn pé: ‘Ẹ wọ ẹnu ọ̀nà náà pẹ̀lú ìtẹríba;’ A sọ fún wọn pé: ‘Ẹ má ṣe kọjá ẹnu ààlà nípa ọjọ́ ìsinmi (Sabath).’ A sì bá wọn dá májẹ̀mú tó fẹṣẹ̀ rinlẹ̀.

وَرَفَعْنَا فَوْقَهُمُ الطُّورَ بِمِيثَاقِهِمْ
وَقُلْنَا لَهُمُ ادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا
وَقُلْنَا لَهُمْ لَا تَعْدُوا فِي السَّبْتِ وَ
أَخَذْنَا مِنْهُمْ مِيثَاقًا غَلِيظًا ﴿١٥٥﴾

156. Nítorí yíyẹ̀ tí wọ́n yẹ àdéhùn wọn àti àtakò wọn sí àwọn àmì Allah àti ìmaawá ọ̀nà láti pa àwọn òjíṣẹ́ láìlẹ́tọ̀ọ́ àti gbólóhùn ọ̀rọ̀ wọ́n pé: ‘ọkàn wá wà nì abẹ́ àbò.’ Nítori náà Allah ti fi èdìdí dí ọkàn wọn nítorí àìgbàgbọ́ wọn, wọn kì yóò gbàgbọ́ àyàfi ní ìwọ̀nba díẹ̀.

فَبِمَا نَقْضِهِمْ مِيثَاقَهُمْ وَكُفْرِهِمْ
بِآيَاتِ اللَّهِ وَقَتْلِهِمُ الْأَنْبِيَاءَ بِغَيْرِ
حَقٍّ وَقَوْلِهِمْ قُلُوبُنَا غُلْفٌ ۚ بَلْ طَبَعَ
اللَّهُ عَلَيْهَا بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُونَ إِلَّا
قَلِيلًا ﴿١٥٦﴾

157. Nítorí àìgbàgbọ́ wọn, àti ẹ̀ṣùn èké ńlá tí wọ́n fi kan Maryam.

وَبِكُفْرِهِمْ وَقَوْلِهِمْ عَلَىٰ مَرْيَمَ
بُهْتَانًا عَظِيمًا ﴿١٥٧﴾

158. Àti ọ̀rọ̀ wọn pé: ‘Àwa ti pa Masihu Ísá ọmọ Maryam, òjíṣẹ́ Allah, nígbà tí ó jẹ́ pé wọn kò pa á, wọn kò sì fi ikú àgbélèbú pa á,

وَقَوْلِهِمْ إِنَّا قَتَلْنَا الْمَسِيحَ عِيسَى
ابْنَ مَرْيَمَ رَسُولَ اللَّهِ وَمَا قَتَلُوهُ وَ
مَا صَلَبُوهُ وَلَٰكِنْ شُبِّهَ لَهُمْ ۚ وَإِنَّ

الَّذِينَ اخْتَلَفُوا فِيهِ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ ۚ مَا لَهُم بِهِ مِنْ عِلْمٍ إِلَّا اتِّبَاعَ الظَّنِّ ۚ وَمَا قَتَلُوهُ يَقِينًا ﴿١٥٨﴾

şùgbọ́n ó jọ bẹ́ẹ̀ lójú wọn ni. Àti pé dájúdájú àwọn tó ń şe ìyapa ẹnu lórí rẹ̀, ń bẹ nínú ìşiyèméjì nípa rẹ̀. Kò sí ìmọ̀ kankan fún wọn nípa rẹ̀, wọ́n kàn ń tèlé àhesọ àti pé dájúdájú wọn kò pa á;

بَل رَّفَعَهُ اللَّهُ إِلَيْهِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿١٥٩﴾

159. Dípò bẹ́ẹ̀, Allah şe àgbéga fún un sí ọ̀dọ̀ Ara Rẹ̀. Allah sì jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَإِن مِّنْ أَهْلِ الْكِتَابِ إِلَّا لَيُؤْمِنَنَّ بِهِ قَبْلَ مَوْتِهِ ۖ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ يَكُونُ عَلَيْهِمْ شَهِيدًا ﴿١٦٠﴾

160. Kò sí ẹnìkan nínú àwọn oníwèé tí kò ní gbà á gbọ́ şíwájú ikú rẹ̀; tí ó bá sì di ọjọ́ àjíǹde, òun (Ísá) yóò jẹ́rìí takò wọ́n.

فَبِظُلْمٍ مِّنَ الَّذِينَ هَادُوا حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ طَيِّبَاتٍ أُحِلَّتْ لَهُمْ وَبِصَدِّهِمْ عَن سَبِيلِ اللَّهِ كَثِيرًا ﴿١٦١﴾

161. Àti pé nítorí ìrékọjá ààlà àwọn Yàhúdí (Juu), A sọ àwọn nǹkan tí a ti şe lẹ́tọ̀ọ́ fún wọn di èèwọ̀ àti nítorí ìdíwọ́ tí wọ́n ń şe fún ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn lójú ọ̀nà Allah;

وَأَخْذِهِمُ الرِّبَا وَقَدْ نُهُوا عَنْهُ وَأَكْلِهِمْ أَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ ۚ وَأَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ مِنْهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٦٢﴾

162. Àti gbígbà tí wọ́n ń gbà owó-èlé, nígbà tí a ti şe é léèwọ̀ fún wọn àti jíjẹ tí wọ́n ń jẹ ohun ìní àwọn ènìyàn lọ́nà èrú. Àwa sì ti pèsè ìyà olóró sílẹ̀ fún àwọn tó jẹ́ aláìgbàgbọ́ nínú wọn.

لَّٰكِنِ الرَّاسِخُونَ فِي الْعِلْمِ مِنْهُمْ وَالْمُؤْمِنُونَ يُؤْمِنُونَ بِمَا أُنزِلَ إِلَيْكَ وَمَا أُنزِلَ مِن قَبْلِكَ ۚ وَالْمُقِيمِينَ الصَّلَاةَ ۚ وَالْمُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَالْمُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ أُولَٰئِكَ سَنُؤْتِيهِمْ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٦٣﴾ ع ٢٢

163. Şùgbọ́n àwọn tí wọ́n fi ẹsẹ̀ rinlẹ̀ nínú ìmọ̀ àti àwọn onígbàgbọ́ òdodo láàrin wọn gbàgbọ́ nínú ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún ọ àti èyí tí a sọ̀kalẹ̀ şíwájú rẹ̀ àti àwọn olùgbérun dúró àti àwọn tó ń şe ìtọrẹ àànú àti àwọn olùgbàgbọ́ nínú Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn, àwọn wọ̀nyí ni Àwa yóò san lẹ́san tí ó tóbi.

ÌDÁ 23

164. Dájúdájú Àwa ti ṣípayá fún ọ gẹ́gẹ́ bí a ti ṣípayá fún Nuh àti àwọn Ànọ́bì tí wọ́n tẹ̀lé e. A sì tún ṣípayá fún Ibrahim, Ismail, Is-hak, Yakuub àti àwọn àrọ́mọdọ́mọ wọn àti Isa, Ayyub, Yunus, Harun àti Sulaiman. A sì fún Daud ní Sabura.

إِنَّآ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ كَمَآ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ نُوحٍ وَٱلنَّبِيِّـۧنَ مِنۢ بَعْدِهِۦ ۚ وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَٱلْأَسْبَاطِ وَعِيسَىٰ وَأَيُّوبَ وَيُونُسَ وَهَٰرُونَ وَسُلَيْمَٰنَ ۚ وَءَاتَيْنَا دَاوُۥدَ زَبُورًا ١٦٤

165. Àwọn òjíṣẹ́ kan ń bẹ tí A ti sọ nípa wọn fún ọ ní ìṣíwájú àti àwọn òjíṣẹ́ míràn tí A kò tí ì sọ nípa wọn fún ọ pẹ̀lú. Àti pé Allah bá Musa sọ̀rọ̀ níti ọ̀rọ̀ sísọ gan an.

وَرُسُلًا قَدْ قَصَصْنَٰهُمْ عَلَيْكَ مِن قَبْلُ وَرُسُلًا لَّمْ نَقْصُصْهُمْ عَلَيْكَ ۚ وَكَلَّمَ ٱللَّهُ مُوسَىٰ تَكْلِيمًا ١٦٥

166. Àwọn òjíṣẹ́, olùfúnniníròó ìdùnnú àti olùkìlọ̀, kí àwọn ènìyàn má baà ní àwíjàre ní ọ̀dọ̀ Allah lẹ́hìn tí àwọn òjíṣẹ́ ti wá bá wọn, Allah sì jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

رُّسُلًا مُّبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ لِئَلَّا يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَى ٱللَّهِ حُجَّةٌۢ بَعْدَ ٱلرُّسُلِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ١٦٦

167. Ṣùgbọ́n Allah jẹ́rìí pẹ̀lú (ìṣípayá náà) tí Ó sọ̀kalẹ̀ fún ọ pé Òun sọ ọ́ kalẹ̀ pẹ̀lú ìmọ̀ Rẹ̀, bákan náà ni àwọn Màláíkà jẹ́rìí sí i; Allah sì tó ní Ẹlẹ́rìí.

لَّٰكِنِ ٱللَّهُ يَشْهَدُ بِمَآ أَنزَلَ إِلَيْكَ ۖ أَنزَلَهُۥ بِعِلْمِهِۦ ۖ وَٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَشْهَدُونَ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًا ١٦٧

168. Dájúdájú àwọn tí wọ́n jẹ́ aláìgbàgbọ́ tí wọ̀n sì ń kọ dí ojú ọ̀nà Allah, dájúdájú wọ́n ti ṣìnà, ní ìṣìnà tó jìnnà réré.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَصَدُّوا۟ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ قَدْ ضَلُّوا۟ ضَلَٰلًۢا بَعِيدًا ١٦٨

169. Dájúdájú, àwọn wọ̀n-ọn-nì tí wọ́n ṣe àìgbàgbọ́, tí wọ́n sì ń hùwà àìtọ́, Allah kì yóò dáríjìn wọ́n, Òun kò sì ní fi ọ̀nà kankan hàn wọ́n.

إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَظَلَمُوا۟ لَمْ يَكُنِ ٱللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ طَرِيقًا ١٦٩

إِلَّا طَرِيقَ جَهَنَّمَ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٧٠﴾

170. Àyàfi ọ̀nà iná nínú èyí tí wọn ó máa gbé fún ìgbà pípẹ́. Èyi sì rọrùn fún Allah.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ ٱلرَّسُولُ بِٱلْحَقِّ مِن رَّبِّكُمْ فَـَٔامِنُوا۟ خَيْرًا لَّكُمْ ۚ وَإِن تَكْفُرُوا۟ فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَكَانَ ٱللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧١﴾

171. Ẹ̀yin ènìyàn! Dájúdájú òjíṣẹ́ náà (Muhammad) ti wá bá yín pẹ̀lú òtítọ́ láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín; nítorí náà kí ẹ gbà á gbọ́ ló dára jù fún yín. Ṣùgbọ́n tí ẹ bá ṣe àìgbàgbọ́, nígbà náà dájúdájú tí Allah ni gbogbo ohun tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé. Allah sì jẹ́ Onímọ̀, Ọlọgbọ́n jùlọ.

يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا۟ فِى دِينِكُمْ وَلَا تَقُولُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ إِلَّا ٱلْحَقَّ ۚ إِنَّمَا ٱلْمَسِيحُ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ رَسُولُ ٱللَّهِ وَكَلِمَتُهُۥٓ أَلْقَىٰهَآ إِلَىٰ مَرْيَمَ وَرُوحٌ مِّنْهُ ۖ فَـَٔامِنُوا۟ بِٱللَّهِ وَرُسُلِهِۦ ۖ وَلَا تَقُولُوا۟ ثَلَٰثَةٌ ۚ ٱنتَهُوا۟ خَيْرًا لَّكُمْ ۚ إِنَّمَا ٱللَّهُ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ سُبْحَٰنَهُۥٓ أَن يَكُونَ لَهُۥ وَلَدٌ ۘ لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٧٢﴾

172. Ẹ̀yin oníwèé, ẹ má ṣe ṣe àṣejù nínú ẹ̀sìn yín, ẹ má sì ṣe ṣọ ohunkóhun nípa Allah àyàfi òtítọ́; Màsíhù, Isa ọmọ Mariyam jẹ́ òjíṣẹ́ Allah nìkan àti (ìmúṣẹ) ọ̀rọ̀ Rẹ̀ tí Ó fi ránṣẹ́ sí Mariyam àti ẹ̀mí kan láti ọ̀dọ̀ rẹ̀. Nítorí náà ẹ gba Allah àti àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́. Ẹ má sì ṣe máa sọ pé 'mẹ́ta-lọ́kan'. Ẹ jáwọ́! Yóò dára jù fún yín. Dájúdájú Allah ni Ọlọ́run kan soso. Ó mọ́ tayọ pé kí ó bímọ. TiRẹ̀ ni ohun gbogbo tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti èyí tí ń bẹ ní ayé, Allah sì ti tó ní Alámòójútó.

ÌDÁ 24

لَّن يَسْتَنكِفَ ٱلْمَسِيحُ أَن يَكُونَ عَبْدًا لِّلَّهِ وَلَا ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ ٱلْمُقَرَّبُونَ ۚ وَمَن يَسْتَنكِفْ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَيَسْتَكْبِرْ فَسَيَحْشُرُهُمْ إِلَيْهِ جَمِيعًا ﴿١٧٣﴾

173. Láéláé, Masihu kò ní kà á sí àbùkú láti jẹ́ ẹrúsìn Allah, bákan náà sì ni àwọn Màláíkà tí wọ́n súnmọ́ Allah. Ẹnikẹ́ni tó bá tijú láti jẹ́ ẹrúsìn fún Un, tí ó sì ṣe ìgbéraga, Òun yóò kó wọn jọ sọ́dọ̀ rẹ̀ lápapọ̀.

174. Ní ti àwọn tí ó gbàgbọ́, tí wọ́n sì ń ṣe isẹ́ rere, Òun yóò san wọ́n ní ẹ̀san wọn lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́, Òun yóò sì ṣe àlékún ojú rere Rẹ̀ fún wọn. Ṣùgbọ́n àwọn tí wọ́n fi ìtìjú kọ̀, tí wọ́n sì ṣe ìgbéraga, Òun yóò fi ìyà olóró jẹ wọ́n; wọn kì yóò sì rí alátìlẹhìn kankan tàbí olùrànlọ́wọ́ kan lẹ́hìn Allah.

فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
فَيُوَفِّيهِمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدُهُم مِّن
فَضْلِهِ ۖ وَأَمَّا الَّذِينَ اسْتَنكَفُوا وَ
اسْتَكْبَرُوا فَيُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا
وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا
وَلَا نَصِيرًا ﴿١٧٤﴾

175. Ẹyin ènìyàn, dájúdájú ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tí ó dájú ti wá bá yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, A sì ti sọ ìmọ́lẹ̀ kan tí ó hàn gbangba kalẹ̀ fún yín.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَكُم بُرْهَانٌ
مِّن رَّبِّكُمْ وَأَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ نُورًا مُّبِينًا ﴿١٧٥﴾

176. Lẹ́hìn náà, àwọn tó gba Allah gbọ́ lódodo tí wọ́n sì di òpó Rẹ̀ mú ṣinṣin, Òun yóò fi wọ́n sínú ìkẹ́ láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀ àti ojú rere, Òun yóò sì tọ́ wọn sí ọ̀nà tí ó ṣe tààrà lọ sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀.

فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَاعْتَصَمُوا بِهِ
فَسَيُدْخِلُهُمْ فِي رَحْمَةٍ مِّنْهُ وَفَضْلٍ
وَيَهْدِيهِمْ إِلَيْهِ صِرَاطًا
مُّسْتَقِيمًا ﴿١٧٦﴾

177. Wọn yóò bi ọ́ léèrè nípa àwọn àṣẹ, sọ pé; Allah ti fi àṣẹ lélẹ̀ fún yín nípa 'Kalaala'. Tí ọkùnrin kan bá kú, tí kò sì ní ọmọ, tí ó ní arábìnrin kan, nígbà náà òun (arábìnrin náà) yóò mú ìdajì ohun tí ọkùnrin náà bá fi sílẹ̀. Ṣùgbọ́n arákùnrin ni yóò jogún obìnrin tí kò bá fi ọmọ sílẹ̀ lọ. Ṣùgbọ́n tí ó bá ní arábìnrin méjì, àwọn méjéèjì yóò gba ìdáméjì nínú mẹ́ta ohun tí òkú bá fi sílẹ̀. Bí ó bá ní àwọn ọmọ ìyá lọ́kùnrin àti lóbìnrin, nígbà náà ọkùnrin kan yóò gba ìpín ti àwọn obìnrin méjì. Allah ń ṣe àlàyé yìí fún yín yékéyéké kì ẹ má baà ṣìnà. Allah sì mọ ohun gbogbo dájúdájú.

يَسْتَفْتُونَكَ قُلِ اللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِي
الْكَلَالَةِ ۚ إِنِ امْرُؤٌ هَلَكَ لَيْسَ لَهُ
وَلَدٌ وَلَهُ أُخْتٌ فَلَهَا نِصْفُ مَا تَرَكَ ۚ
وَهُوَ يَرِثُهَا إِن لَّمْ يَكُن لَّهَا وَلَدٌ ۚ
فَإِن كَانَتَا اثْنَتَيْنِ فَلَهُمَا الثُّلُثَانِ
مِمَّا تَرَكَ ۚ وَإِن كَانُوا إِخْوَةً
رِّجَالًا وَنِسَاءً فَلِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ
الْأُنثَيَيْنِ ۗ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ أَن
تَضِلُّوا ۗ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٧٧﴾



# AL-MAAIDA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore Ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Ẹ̀yín onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ máa mú àdéhùn yín ṣẹ. A ṣe àwọn ẹran ọ̀sìn ẹlẹ́sẹ̀ mẹ́rin lẹ́tọ̀ọ́ fún yín, fún jíjẹ yàtọ̀ sí èyí tí a ti kéde fún yín tẹ́lẹ̀, láikò ní rú òfin ọdẹ ṣíṣe nígbà tí ẹ bá ń ṣe iṣẹ́ ìsìn Hajj lọ́wọ́. Dájúdájú Allah máa ń ṣe ìdájọ́ tí ó bá ti wù Ú.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَوْفُوْا بِالْعُقُوْدِ ؕ
اُحِلَّتْ لَكُمْ بَهِيْمَةُ الْاَنْعَامِ اِلَّا مَا يُتْلٰى
عَلَيْكُمْ غَيْرَ مُحِلِّى الصَّيْدِ وَاَنْتُمْ حُرُمٌ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ يَحْكُمُ مَا يُرِيْدُ ٢

3. Ẹ̀yín onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má ṣe ṣàìbọ̀wọ̀ fún àwọn Àmì Allah àti Oṣù ọ̀wọ̀ náà, àti ẹran ìjọ́sìn àti àwọn ẹran tí a ṣe lọ́ṣọ̀ọ́ àti àwọn tí wọ́n ń wá ààbò nínú ilé ọ̀wọ̀ náà, tí wọ́n ń wá ojú rere àti ìyọ́nú Olúwa wọn. Nígbà tí ẹ bá sì ti bọ́ aṣọ ìsìn Hajj sílẹ̀, nígbà náà ẹ lè máa ṣe ọdẹ. Ẹ má ṣe jẹ́ kí ìkórìíra àwọn èniyàn kàn mú yín rékọjá ààlà. Nítorí pé wọ́n ń dí yín lọ́wọ́ láti dé sí Mọ́ṣáláṣí ọ̀wọ̀ náà. Kí ẹ sì máa rán ara yín lọ́wọ́ láti máa ṣe iṣẹ́ rere àti ìpayà Allah, ṣùgbọ́n ẹ má ṣe rán ara yín lọ́wọ́ láti máa dá ẹ̀ṣẹ̀ àti ìdìtẹ̀. Kí ẹ sì páyà Allah, dájúdájú Allah le koko ní ìfiyàjẹni.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُحِلُّوْا شَعَآئِرَ
اللّٰهِ وَلَا الشَّهْرَ الْحَرَامَ وَلَا الْهَدْيَ وَ
لَا الْقَلَآئِدَ وَلَاۤ اٰمِّيْنَ الْبَيْتَ
الْحَرَامَ يَبْتَغُوْنَ فَضْلًا مِّنْ رَّبِّهِمْ وَ
رِضْوَانًا ؕ وَاِذَا حَلَلْتُمْ فَاصْطَادُوْا ؕ وَلَا
يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَاٰنُ قَوْمٍ اَنْ صَدُّوْكُمْ
عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ اَنْ تَعْتَدُوْا ۘ وَ
تَعَاوَنُوْا عَلَى الْبِرِّ وَالتَّقْوٰى ۪ وَلَا
تَعَاوَنُوْا عَلَى الْاِثْمِ وَالْعُدْوَانِ ۪ وَاتَّقُوا
اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ٣

4. A ṣe é léèwọ̀ fún yín láti jẹ ẹran tí ó kú fúnra rẹ̀ àti ẹ̀jẹ̀ àti ẹran ẹlẹ́dẹ̀ àti ohun tí a pe Orúkọ nǹkan mìíràn sí yàtọ̀ sí ti Allah àti ẹran tí a yín lọ́rùn pa àti èyí tí a lù pa àti èyí tí ó já lulẹ̀ tí ó sì kú àti èyí tí ẹran mìíràn kàn pa àti èyí tí ẹhànnà ẹranko jẹ kù; àyàfi èyí tí ẹ dúḿbú. Bákan náà ni èyí tí a pa sí ojúbọ òrìṣà, A sì tún ṣe é léèwọ̀ fún yín láti fi aje dídá mọ ìpín tiyín. Eléyìí jẹ́ ìwà

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةُ وَالدَّمُ وَلَحْمُ
الْخِنْزِيْرِ وَمَاۤ اُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ بِهٖ وَ
الْمُنْخَنِقَةُ وَالْمَوْقُوْذَةُ وَالْمُتَرَدِّيَةُ
وَالنَّطِيْحَةُ وَمَاۤ اَكَلَ السَّبُعُ اِلَّا مَا
ذَكَّيْتُمْ ۫ وَمَا ذُبِحَ عَلَى النُّصُبِ وَاَنْ
تَسْتَقْسِمُوْا بِالْاَزْلَامِ ؕ ذٰلِكُمْ فِسْقٌ ؕ
اَلْيَوْمَ يَئِسَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ دِيْنِكُمْ

فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَاخْشَوْنِ ۚ اَلْيَوْمَ اَكْمَلْتُ
لَكُمْ دِيْنَكُمْ وَ اَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ
نِعْمَتِيْ وَرَضِيْتُ لَكُمُ الْاِسْلَامَ دِيْنًا ۚ
فَمَنِ اضْطُرَّ فِيْ مَخْمَصَةٍ غَيْرَ مُتَجَانِفٍ
لِّاِثْمٍ ۙ فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٤﴾

àìgbọ́ràn. Lónìí yìí ni àwọn aláìgbàgbọ́ sọ ìrètí nù nípa (ṣíṣe) ẹ̀sìn yín (ní íjàm̀bá); nítorí náà ẹ má ṣe bẹ̀rù wọn, Èmi ni kí ẹ máa bẹ̀rù. Lónìí yìí ni Mo ṣe àṣepé ẹ̀sìn yín fún yín, Mo sì ṣe ojú rere Mi ní àṣepé fún yín, tí Mo sì yọ́nú sí Islam fún yín ni ẹ̀sìn. Ṣùgbọ́n ẹni tí ìnira bá mú, tí kì í ṣe ti ìfẹ́ inú láti dá ẹ̀ṣẹ̀ (nípa jíjẹ èèwọ̀) nígbà náà, dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

يَسْـَٔلُوْنَكَ مَاذَآ اُحِلَّ لَهُمْ ۗ قُلْ اُحِلَّ
لَكُمُ الطَّيِّبٰتُ ۙ وَ مَا عَلَّمْتُمْ مِّنَ
الْجَوَارِحِ مُكَلِّبِيْنَ تُعَلِّمُوْنَهُنَّ مِمَّا
عَلَّمَكُمُ اللّٰهُ ۫ فَكُلُوْا مِمَّآ اَمْسَكْنَ
عَلَيْكُمْ وَاذْكُرُوا اسْمَ اللّٰهِ عَلَيْهِ ۪ وَاتَّقُوا
اللّٰهَ ۗ اِنَّ اللّٰهَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿٥﴾

5. Wọn yóò bi ọ́ léèrè nípa ohun tí ó jẹ́ ẹ̀tọ́ fún wọn; wí fún wọn pé, ‘Ohun gbogbo tí ó dára ni a ṣe lẹ́tọ̀ọ́ fún yín àti ohun tí ẹ ti fi kọ́ àwọn ẹran àti ẹyẹ ní ọdẹ ṣíṣe tí ẹ sì fi ń kọ́ wọn nínú ohun tí Allah ti fi kọ́ yín: Nítorí náà ẹ máa jẹ nínú ohun tí wọ́n bá mú wá fún yín, kí ẹ sì dárúkọ Allah sí i, kí ẹ sì páyà Allah. Dájúdájú Allah yára ní ìṣirò ṣíṣe.

اَلْيَوْمَ اُحِلَّ لَكُمُ الطَّيِّبٰتُ ۗ وَطَعَامُ
الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ حِلٌّ لَّكُمْ ۪ وَ
طَعَامُكُمْ حِلٌّ لَّهُمْ ۫ وَالْمُحْصَنٰتُ مِنَ
الْمُؤْمِنٰتِ وَ الْمُحْصَنٰتُ مِنَ الَّذِيْنَ
اُوْتُوا الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلِكُمْ اِذَآ
اٰتَيْتُمُوْهُنَّ اُجُوْرَهُنَّ مُحْصِنِيْنَ غَيْرَ
مُسٰفِحِيْنَ وَلَا مُتَّخِذِيْٓ اَخْدَانٍ ۗ وَمَنْ
يَّكْفُرْ بِالْاِيْمَانِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهٗ ۫ وَ
ع هُوَ فِي الْاٰخِرَةِ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٦﴾

6. Lónìí yìí, A ṣe gbogbo ohun tí ó dára lẹ́tọ̀ọ́ fún yín, bákan náà ni a ṣe oúnjẹ àwọn tí a ti fún ní ìwé lẹ́tọ̀ọ́ fún yín. A sì ṣe oúnjẹ yín lẹ́tọ̀ọ́ fún wọn pẹ̀lú. Àti àwọn obìnrin rere nínú àwọn onígbàgbọ́ òdodo àti àwọn obìnrin rere nínú àwọn tí a ti fún ní ìwé ṣíwájú yín, níwọ̀n ìgbà tí ẹ bá ti fún wọn ní owó-orí wọn ní ti fífẹ́ ní ìyàwó láìṣe ti àgbèrè, tí ẹ kò sì mú wọn lọ́rẹ̀ẹ́ ìkọ̀kọ̀. Ẹnikẹ́ni tí ó bá sì kọ ìgbàgbọ́ òdodo sílẹ̀, dájúdájú iṣẹ́ rẹ̀ ti di asán, òun yóò sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹni òfò ní ọjọ́ ìkẹhìn.

## ÌDÁ 2

7. Ẹyin onígbàgbọ́ òdodo! Nígbà tí ẹ bá dìde dúró fún ìrun kíkí, kí ẹ wẹ ojú yín, ẹ wẹ ọwọ́ yín dé ìgúnpá, ẹ (fi omi) pa orí yín; kí ẹ sì wẹ ẹsẹ̀ yín méjéèjì títí dé kókósẹ̀. Tí ẹ bá wà nínú ẹ̀gbin, kí ẹ wẹ ará yín mọ́, tí ẹ bá sì jẹ́ aláìsàn tàbí tí ẹ wà lórí ìrìn-àjò tàbí tí ọ̀kan nínú yín bá jáde láti inú ilé ìgbọ̀nsẹ̀ tàbí tí ẹ ti fi ọwọ́ kan obìnrin, tí ẹ kò sì rí omi, nígbà náà ẹ ṣe àlùwàlá elérùpẹ̀ tí ó mọ́, kí ẹ sì fi pa ojú yín àti ọwọ́ yín. Allah kò fẹ́ láti fi yín sínú ìnira, ṣùgbọ́n Òun ń fẹ́ láti sọ yín di mímọ́ àti láti ṣe àṣepé ojú rere Rẹ̀ fún yín, kí ẹ le máa dúpẹ́.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِذَا قُمْتُمْ إِلَى ٱلصَّلَوٰةِ فَٱغْسِلُواْ وُجُوهَكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ إِلَى ٱلْمَرَافِقِ وَٱمْسَحُواْ بِرُءُوسِكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ إِلَى ٱلْكَعْبَيْنِ ۚ وَإِن كُنتُمْ جُنُبًا فَٱطَّهَّرُواْ ۚ وَإِن كُنتُم مَّرْضَىٰٓ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَآءَ أَحَدٌ مِّنكُم مِّنَ ٱلْغَآئِطِ أَوْ لَمَسْتُمُ ٱلنِّسَآءَ فَلَمْ تَجِدُواْ مَآءً فَتَيَمَّمُواْ صَعِيدًا طَيِّبًا فَٱمْسَحُواْ بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُم مِّنْهُ ۚ مَا يُرِيدُ ٱللَّهُ لِيَجْعَلَ عَلَيْكُم مِّنْ حَرَجٍ وَلَٰكِن يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمْ وَلِيُتِمَّ نِعْمَتَهُۥ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ⑦

8. Àti pé kí ẹ rántí ojú rere Allah lórí yín àti májẹ̀mú Rẹ̀ tí Ó bá yín ṣe, nígbà tí ẹ wí pé, ‘Àwa gbọ́, a sì gbà.’ Kí ẹ sì páyà Allah dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun tí ń bẹ nínú igbá-àyà.

وَٱذْكُرُواْ نِعْمَةَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمِيثَٰقَهُ ٱلَّذِى وَاثَقَكُم بِهِۦٓ إِذْ قُلْتُمْ سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ⑧

9. Ẹyin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ jẹ́ ẹni tó dúró ṣinṣin fún Allah, nípa jíjẹ́rìí pẹ̀lú ẹ̀tọ́, ẹ má ṣe jẹ́ kí ìkórìíra àwọn ènìyàn kan mú yín hùwà tí ó yàtọ̀ sí ìṣe-déédéé, kí ẹ ṣe déédéé ni ó súnmọ́ ìpayà Allah. Nítorí náà, ẹ páyà Allah, dájúdájú Allah jẹ́ Olùfúnniníròó ohun tí ẹ bá ń ṣe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ كُونُواْ قَوَّٰمِينَ لِلَّهِ شُهَدَآءَ بِٱلْقِسْطِ ۖ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَـَٔانُ قَوْمٍ عَلَىٰٓ أَلَّا تَعْدِلُواْ ۚ ٱعْدِلُواْ هُوَ أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ ۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ⑨

10. Allah ti ṣe ìlérí fún àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere pé wọ́n yóò ní ìdáríjìn àti ẹ̀san ńlá.

وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ ۙ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ ⑩

11. Ní ti àwọn tí wọ́n ṣàìgbàgbọ́ tí wọ́n sì pe àwọn Àmì Wa ní irọ́, àwọn wọ̀nyẹn ní èrò iná.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ وَكَذَّبُواْ بِـَٔايَٰتِنَآ أُوْلَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ ⑪

12. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ rántí ojú rere Allah lórí yín nígbà tí àwọn ènìyàn kan ń gbèrò láti na ọwọ́ aburú sí yín, ṣùgbọ́n Òun ká ọwọ́ wọn kúrò fún yín; kí ẹ sì páyà Allah. Allah sì ni kí àwọn onígbàgbọ́ òdodo gbẹ́kẹ̀lé.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ
ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ هَمَّ قَوْمٌ أَن يَبْسُطُوٓا۟
إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ فَكَفَّ أَيْدِيَهُمْ
عَنكُمْ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
ٱلْمُؤْمِنُونَ ١٢

## ÌDÁ 3

13. Àti pé dájúdájú, Allah bá àwọn ọmọ Israẹli dá májẹ̀mú. Àwa sì ti gbé aṣíwájú méjìlà dìde nínú wọn, Allah sì wí pé, 'Èmi ń bẹ pẹ̀lú yín; bí ẹ̀yin bá ń gbérun dúró déédéé tí ẹ sì ń yan sàká, tí ẹ sì gba àwọn òjíṣẹ́ Mi gbọ́; tí ẹ sì ń ṣe àtìlẹhìn fún wọn; tí ẹ sì ń yá Allah nínú ohun ìní yín ní yíyá tó rẹwà. Èmi yóò ṣe àmójúkúrò àwọn àìṣedéédé yín; Èmi yóò sì mú yín wọ ọgbà ìdẹ̀ra náà tí àwọn akérémọdò ń ṣàn ní ìsàlẹ̀ rẹ̀, ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá ṣe àìgbàgbọ́ nínú yín lẹ́hìn èyí, dájúdájú ẹni náà ti ṣìnà kúrò ní ọ̀nà tààrà.

وَلَقَدْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ بَنِىٓ
إِسْرَٰٓءِيلَ وَبَعَثْنَا مِنْهُمُ ٱثْنَىْ عَشَرَ
نَقِيبًا ۖ وَقَالَ ٱللَّهُ إِنِّى مَعَكُمْ ۖ لَئِنْ
أَقَمْتُمُ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتَيْتُمُ ٱلزَّكَوٰةَ وَ
ءَامَنتُم بِرُسُلِى وَعَزَّرْتُمُوهُمْ وَ
أَقْرَضْتُمُ ٱللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا
لَّأُكَفِّرَنَّ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَلَأُدْخِلَنَّكُمْ
جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا ٱلْأَنْهَٰرُ ۚ فَمَن
كَفَرَ بَعْدَ ذَٰلِكَ مِنكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ
ٱلسَّبِيلِ ١٣

14. Ṣùgbọ́n nípa yíyẹ májẹ̀mú wọn, Àwa ti fi wọ́n gégùn-ún, A sì ti sọ ọkàn wọn di líle. Wọ́n ń yí àwọn ọ̀rọ̀ kúrò láàyè wọn, wọ́n sì ti gbàgbé apá kan nínú ohun tí a ti rán wọn létí rẹ̀; àti pé ìwọ kò ní dẹ́kun láti máa rí ìwà ọ̀tá láti ọ̀dọ̀ wọn bí kò ṣe ìwọ̀nba díẹ̀ nínú wọn. Nítorí náà mójúkúrò fún wọn, kí o sì yẹra fún wọn. Dájúdájú Allah fẹ́ràn àwọn olùṣerere.

فَبِمَا نَقْضِهِم مِّيثَٰقَهُمْ لَعَنَّٰهُمْ وَ
جَعَلْنَا قُلُوبَهُمْ قَٰسِيَةً ۖ يُحَرِّفُونَ
ٱلْكَلِمَ عَن مَّوَاضِعِهِۦ ۙ وَنَسُوا۟ حَظًّا مِّمَّا
ذُكِّرُوا۟ بِهِۦ ۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلَىٰ خَآئِنَةٍ
مِّنْهُمْ إِلَّا قَلِيلًا مِّنْهُمْ ۖ فَٱعْفُ عَنْهُمْ
وَٱصْفَحْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ١٤

15. Àti àwọn tí wọ́n wí pé, 'Nasara ni wa,' A bá wọn dá májẹ̀mú, ṣùgbọ́n wọ́n ti gbàgbé apá kan nínú ohun tí a ti rán wọn létí rẹ̀; nítorí náà Àwa ti jẹ́ kí ìṣọ̀tá àti ìkóríìra wà láàrin wọn títí di ọjọ́ Àjínde; Allah yóò sì fún wọn ní ìró ohun tí wọ́n ti ń ṣe láìpẹ́.

وَمِنَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا۟ إِنَّا نَصَٰرَىٰٓ أَخَذْنَا
مِيثَٰقَهُمْ فَنَسُوا۟ حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوا۟
بِهِۦ فَأَغْرَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَاوَةَ وَ
ٱلْبَغْضَآءَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَسَوْفَ
يُنَبِّئُهُمُ ٱللَّهُ بِمَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ١٥

يَـٰٓأَهْلَ الْكِتٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُوْلُنَا
يُبَيِّنُ لَكُمْ كَثِيْرًا مِّمَّا كُنْتُمْ تُخْفُوْنَ
مِنَ الْكِتٰبِ وَيَعْفُوْا عَنْ كَثِيْرٍ ۬ قَدْ
جَآءَكُمْ مِّنَ اللّٰهِ نُوْرٌ وَّكِتٰبٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٦﴾

16. Ẹ̀yin oníwèé! Dájúdájú òjíṣẹ́ Wa ti wá bá yín, ó ń ṣe àlàyé fún yín nípa ọ̀pọ̀lọpọ̀ ohun tí ẹ̀yin ti fi pamọ́ nínú ìwé náà, ó sì tún ń ṣe àmójúkúrò ọ̀pọ̀lọpọ̀. Dájúdájú ìmọ́ lẹ̀ kan ti tọ̀ yín wá láti ọ̀dọ̀ Allah àti ìwé kan tí ó yanjú.

يَّهْدِيْ بِهِ اللّٰهُ مَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَهٗ
سُبُلَ السَّلٰمِ وَيُخْرِجُهُمْ مِّنَ
الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ بِاِذْنِهٖ وَيَهْدِيْهِمْ
اِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿١٧﴾

17. Nípa rẹ̀ ni Allah máa ń tọ́ ẹni tó bá tẹ̀lé ìyọ́nú Rẹ̀ sí ọ̀nà àláàfíà, Ó sì ń mú wọn jáde kúrò nínú òkùnkùn bọ́ sí inú ìmọ́lẹ̀ pẹ̀lú ìyọ̀nda Rẹ̀, Ó sì ń tọ́ wọn sí ọ̀nà tí ó tọ́.

لَقَدْ كَفَرَ الَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّ اللّٰهَ هُوَ
الْمَسِيْحُ ابْنُ مَرْيَمَ ۗ قُلْ فَمَنْ
يَّمْلِكُ مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا اِنْ اَرَادَ اَنْ يُّهْلِكَ
الْمَسِيْحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَاُمَّهٗ وَمَنْ فِى
الْاَرْضِ جَمِيْعًا ۗ وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۗ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۗ
وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٨﴾

18. Dájúdájú àwọn tó ń wí pé, 'Dájúdájú Allah ni Masihu, ọmọ Mariam, ti ṣe àìgbàgbọ́'. Sọ pé; 'Ta ló ní agbára kan ju Allah lọ, tí Òun bá fẹ́ pa Masihu, ọmọ Mariam rẹ́ àti ìyá rẹ̀ àti gbogbo ohun tí ń bẹ ní orí ilẹ̀ pátápátá?' Nígbà tí ó jẹ́ pé ti Allah ni ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé àti ohun tí ń bẹ láàrin méjéèjì. Ó máa ń ṣẹ̀dá ohun tí ó bá wù Ú. Allah sì jẹ́ Alágbára lórí ohun gbogbo.

وَقَالَتِ الْيَهُوْدُ وَالنَّصٰرٰى نَحْنُ اَبْنٰٓؤُا
اللّٰهِ وَاَحِبَّآؤُهٗ ۗ قُلْ فَلِمَ يُعَذِّبُكُمْ
بِذُنُوْبِكُمْ ۗ بَلْ اَنْتُمْ بَشَرٌ مِّمَّنْ
خَلَقَ ۗ يَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيُعَذِّبُ
مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ وَاِلَيْهِ
الْمَصِيْرُ ﴿١٩﴾

19. Àwọn Yàhúdí àti àwọn Nasara sọ pé: 'Àwa ni ọmọ Allah àti àyànfẹ́ Rẹ̀'; sọ fún wọn pé: 'Èéṣe nígbà náà tí Ó fi ń jẹ yín níyà àwọn ẹ̀ṣẹ̀ yín? Kàkà bẹ́ẹ̀ ẹ̀dá abara ni yín nínú àwọn ẹ̀dá tí Ó dá.' Òun a máa fi orí jin ẹni tí ó bá wù Ú, A sì máa jẹ ẹni tí Ó bá wù Ú níyà. Tí Allah sì ni ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé àti ohun gbogbo tí ń bẹ láàrin méjéèjì, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ sì ni ìpadàsí.

20. Ẹ̀yin oníwèé, dájúdájú òjíṣẹ́ Wa ti wá bá yín, ẹni tí ó ń ṣe àlàyé gbogbo nǹkan fún yín, lẹ́hìn ìgbà tí ìdádúró tí ń bẹ nípa wíwá àwọn òjíṣẹ́, kí ẹ̀yin má baà sọ pé: ‘Oníròó ìdùnnú tàbí olùkìlọ̀ kan kò wá bá wa.’ Dájúdájú oníròó ìdùnnú àti olùkìlọ̀ kan ti wá bá yín. Allah sì ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

يَـٰٓأَهْلَ الْكِتٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُولُنَا
يُبَيِّنُ لَكُمْ عَلٰى فَتْرَةٍ مِّنَ الرُّسُلِ
أَنْ تَقُولُوا مَا جَآءَنَا مِنْ بَشِيرٍ
وَّلَا نَذِيرٍ فَقَدْ جَآءَكُمْ بَشِيرٌ وَّ
ع نَذِيرٌ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٠﴾

ÌDÁ 4

21. Àti pé nígbà tí Musa sọ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé: ‘Ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ rántí ìdẹ̀ra Allah lórí yín nígbà tí Ó yan àwọn Anọbi nínú yín tí Ó ṣe yín ní ọba tí Ó sì tún fún yín ní ohun tí kò fún ẹlòmíràn ní gbogbo ayé.

وَإِذْ قَالَ مُوسٰى لِقَوْمِهِ يٰقَوْمِ اذْكُرُوا
نِعْمَةَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَعَلَ فِيكُمْ
أَنْبِيَآءَ وَجَعَلَكُمْ مُّلُوكًا وَّاٰتٰىكُمْ مَّا
لَمْ يُؤْتِ أَحَدًا مِّنَ الْعٰلَمِينَ ﴿٢١﴾

22. Ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ wọ ilẹ̀ mímọ́ tí Allah ti yàn fún yín, ẹ má ṣe padà sẹ́hìn, bí bẹ́ẹ̀ kọ́ ẹ̀yin yóò di ẹni òfò.

يٰقَوْمِ ادْخُلُوا الْأَرْضَ الْمُقَدَّسَةَ
الَّتِي كَتَبَ اللّٰهُ لَكُمْ وَلَا تَرْتَدُّوا عَلٰى
أَدْبَارِكُمْ فَتَنْقَلِبُوا خٰسِرِينَ ﴿٢٢﴾

23. Wọ́n sọ pé, ‘ìwọ Musa, àwọn ajẹninípá àti alágbára ènìyàn kan wà níbẹ̀, àwa kò ní wọ inú rẹ̀ títí wọn yóò fi jáde kúrò níbẹ̀. Bí wọ́n bá wá jáde nígbà náà àwa yóò wọ ibẹ̀ lọ.

قَالُوا يٰمُوسٰى إِنَّ فِيهَا قَوْمًا
جَبَّارِينَ وَإِنَّا لَنْ نَّدْخُلَهَا حَتّٰى
يَخْرُجُوا مِنْهَا فَإِنْ يَّخْرُجُوا مِنْهَا فَإِنَّا
دٰخِلُونَ ﴿٢٣﴾

24. Àwọn ọkùnrin méjì láàrin àwọn tó ń bẹ̀rù (Olúwa wọn), tí Allah sì ti ṣe àkànṣe ojú rere Rẹ̀ fún sọ pé, ‘Ẹ wọ ẹnu ìloro náà tọ̀ wọ́n; tí ẹ bá wọ̀ ọ́ (lẹ́ẹ̀kan náà), dájúdájú ẹ̀yin yóò borí. Kí ẹ si gbẹ́kẹ̀lé Allah, bí ẹ bá jẹ́ olùgbàgbọ́ òdodo.’

قَالَ رَجُلَانِ مِنَ الَّذِينَ يَخَافُونَ أَنْعَمَ
اللّٰهُ عَلَيْهِمَا ادْخُلُوا عَلَيْهِمُ الْبَابَ
فَإِذَا دَخَلْتُمُوهُ فَإِنَّكُمْ غٰلِبُونَ وَعَلَى
اللّٰهِ فَتَوَكَّلُوا إِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤﴾

25. Wọ́n sọ pé, 'Ìwọ Musa, àwa kò ní wọ ibẹ̀ láéláé níwọ̀n ìgbà tí wọ́n bá ń bẹ níbẹ̀ nítorí náà kí ìwọ àti Olúwa rẹ̀ lọ kí ẹ sì bá wọn jà, àwa yóò jókòó síhìín.

قَالُوا يٰمُوسٰى إِنَّا لَنْ نَّدْخُلَهَآ أَبَدًا مَّا
دَامُوا فِيهَا فَاذْهَبْ أَنْتَ وَرَبُّكَ
فَقَاتِلَآ إِنَّا هٰهُنَا قٰعِدُونَ ۝٢٥

26. Musa sọ pé: 'Olúwa mi, Èmi kò lágbára lórí ẹnikẹ́ni bí kò ṣe lórí ara mi àti arákùnrin mi, nítorí náà ṣe ìpínyà láàrin wa àti àwọn ọ̀dàlẹ̀ ènìyàn.

قَالَ رَبِّ إِنِّي لَآ أَمْلِكُ إِلَّا نَفْسِي وَأَخِي
فَافْرُقْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ الْقَوْمِ الْفٰسِقِينَ ۝٢٦

27. (Allah) wí pé, 'Dájúdájú A ṣe é léèwọ̀ fún wọn fún ogójì ọdún, wọn yóò sì máa rín káàkiri lórí ilẹ̀, nítorí náà má ṣe banújẹ́ nítorí àwọn ọ̀dàlẹ̀ ènìyàn.'

قَالَ فَإِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيْهِمْ أَرْبَعِينَ
سَنَةً ۚ يَتِيهُونَ فِي الْأَرْضِ ۚ فَلَا تَأْسَ
عَلَى الْقَوْمِ الْفٰسِقِينَ ۝٢٧

ÌDÁ 5

28. Kí o sì sọ ìtàn àwọn ọmọkùnrin Adam méjéèjì fún wọn pẹ̀lú òdodo, nígbà tí wọ́n ṣe ìtọrẹ, A gbà á lọ́wọ́ ọkàn nínú wọn, A kò sì gba ti ẹnìkejì. Òun (ẹni tí A kò gba ìtọrẹ tirẹ̀) wí pé: 'dájúdájú èmi yóò pa ọ́.' Ó (ẹnìkejì) sì dáhùn pé 'Allah a máa gba ìtọrẹ ẹni tí ó bá jẹ́ Olùpayà (Rẹ̀) nìkan.'

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ابْنَيْ آدَمَ بِالْحَقِّ ۘ إِذْ
قَرَّبَا قُرْبَانًا فَتُقُبِّلَ مِنْ أَحَدِهِمَا
وَلَمْ يُتَقَبَّلْ مِنَ الْآخَرِ ۖ قَالَ
لَأَقْتُلَنَّكَ ۖ قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ اللّٰهُ
مِنَ الْمُتَّقِينَ ۝٢٨

29. 'Bí ìwọ bá na ọwọ́ rẹ sí mi láti pa mí, èmi kò ní na ọwọ́ mi sí ọ láti pa ọ́, èmi bẹ̀rù Allah, Olúwa gbogbo àgbáyé.'

لَئِنْ بَسَطْتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقْتُلَنِي مَآ
أَنَا بِبَاسِطٍ يَّدِيَ إِلَيْكَ لِأَقْتُلَكَ ۖ
إِنِّي أَخَافُ اللّٰهَ رَبَّ الْعٰلَمِينَ ۝٢٩

30. Èmi ń fẹ́ kí o ru ẹ̀ṣẹ̀ tèmi àti ẹ̀ṣẹ̀ tìrẹ, nípa bẹ́ẹ̀ kí o le jẹ́ ọ̀kan

إِنِّي أُرِيدُ أَنْ تَبُوٓءَ بِإِثْمِي وَإِثْمِكَ
فَتَكُونَ مِنْ أَصْحٰبِ النَّارِ ۚ وَذٰلِكَ

جَزٰٓؤُا الظّٰلِمِيْنَ ۳۰

nínú àwọn èrò iná; eléyìí sì jẹ́ ẹ̀san àwọn aṣebi.

فَطَوَّعَتْ لَهٗ نَفْسُهٗ قَتْلَ اَخِيْهِ فَقَتَلَهٗ فَاَصْبَحَ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ۳۱

31. Ṣùgbọ́n, ìfẹ́ inú tì í sí pípa arákùnrin rẹ̀, ó sì pa á; báyìí ni ó ṣe di ọ̀kan nínú àwọn ẹni òfò.

فَبَعَثَ اللّٰهُ غُرَابًا يَّبْحَثُ فِي الْاَرْضِ لِيُرِيَهٗ كَيْفَ يُوَارِيْ سَوْاَةَ اَخِيْهِ ؕ قَالَ يٰوَيْلَتٰۤى اَعَجَزْتُ اَنْ اَكُوْنَ مِثْلَ هٰذَا الْغُرَابِ فَاُوَارِيَ سَوْاَةَ اَخِيْ ۚ فَاَصْبَحَ مِنَ النّٰدِمِيْنَ ۳۲ ۛ معانقة

32. Lẹ́hìn náà, Allah gbé ẹyẹ kannakánná kan dìde tí ó wa ilẹ̀ láti fi hàn án bí yóò ti ṣe bo òkú arákùnrin rẹ̀. Òun náà sì wí pé, ‘Ó mà ṣe lára mí o! Ǹjẹ́ èmi kò le ṣe gẹ́gẹ́ bí ẹyẹ kannakánná yìí ti ṣe, kí émi lè bo òkú arákùnrin mi? Lẹ́hìn náà ó di ẹni tí ó kábàámọ̀.

وقف النبي ﷺ

مِنْ اَجْلِ ذٰلِكَ ۛ كَتَبْنَا عَلٰى بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اَنَّهٗ مَنْ قَتَلَ نَفْسًا بِغَيْرِ نَفْسٍ اَوْ فَسَادٍ فِي الْاَرْضِ فَكَاَنَّمَا قَتَلَ النَّاسَ جَمِيْعًا ؕ وَمَنْ اَحْيَاهَا فَكَاَنَّمَآ اَحْيَا النَّاسَ جَمِيْعًا ؕ وَلَقَدْ جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا بِالْبَيِّنٰتِ ثُمَّ اِنَّ كَثِيْرًا مِّنْهُمْ بَعْدَ ذٰلِكَ فِي الْاَرْضِ لَمُسْرِفُوْنَ ۳۳

33. Nítorí ìdí èyí, A pàṣẹ fún àwọn ọmọ Israẹli pé, ẹnikẹ́ni tó bá pa ènìyàn kan, tí kì í ṣe fún ẹ̀ṣẹ̀ ìpànìyàn, tàbí ti ṣíṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀, ó dà gẹ́gẹ́ bí ẹni tí ó pa gbogbo ènìyàn lápapọ̀. Ẹnikẹ́ni tó bá sì gba ẹ̀mí kan là, ó dà gẹ́gẹ́ bí ẹni tó gba gbogbo ènìyàn là lápapọ̀. Dájúdájú àwọn òjíṣẹ́ Wa ti wá bá wọn pẹ̀lú ìdí ọ̀rọ̀ tí ó hàn, ṣùgbọ́n lẹ́hìn náà, ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn jẹ́ olùrékọjá ààlà lórí ilẹ̀.

اِنَّمَا جَزٰٓؤُا الَّذِيْنَ يُحَارِبُوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَيَسْعَوْنَ فِي الْاَرْضِ فَسَادًا اَنْ يُّقَتَّلُوْٓا اَوْ يُصَلَّبُوْٓا اَوْ تُقَطَّعَ اَيْدِيْهِمْ وَاَرْجُلُهُمْ مِّنْ خِلَافٍ اَوْ يُنْفَوْا مِنَ الْاَرْضِ ؕ ذٰلِكَ لَهُمْ خِزْيٌ فِي الدُّنْيَا وَ

34. Dájúdájú, ẹ̀san àwọn tí wọn gbógun ti Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, tí wọ́n sì ń ṣapá láti ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀, ni pé kí a pa wọ́n tàbí kí a kàn wọ́n pa mọ́ àgbélèbú tàbí kí a gé ọwọ́ àti ẹsẹ̀ wọn ní ìpakasọ

لَهُمْ فِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٣٤﴾

tàbí kí á lé wọn kúrò nílùú. Eléyìí jẹ́ ìdójútì fún wọn ní ayé yìí, tí wọ́n sì ní ìyà ńlá ní ọjọ́ ìkẹhìn.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا مِنْ قَبْلِ أَنْ تَقْدِرُوا
عَلَيْهِمْ ۖ فَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ غَفُورٌ
رَحِيمٌ ﴿٣٥﴾ ع ٨/٥

35. Àyàfi àwọn tó bá ronúpìwàdà ṣíwájú kí ọwọ́ yín tó tẹ̀ wọn. Kí ẹ sì lọ mọ̀ pé Allah jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

ÌDÁ 6

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَ
ابْتَغُوا إِلَيْهِ الْوَسِيلَةَ وَجَاهِدُوا فِي
سَبِيلِهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣٦﴾

36. Ẹyin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ páyà Allah, kí ẹ sì máa wá ìsúnmọ́ Rẹ̀, kí ẹ sì máa ṣapá lójú ọ̀nà Rẹ̀, kí ẹ baà le ṣoríire.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْ أَنَّ لَهُمْ مَا فِي
الْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ
لِيَفْتَدُوا بِهِ مِنْ عَذَابِ يَوْمِ الْقِيَامَةِ
مَا تُقُبِّلَ مِنْهُمْ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٣٧﴾

37. Dájúdájú, tí àwọn aláìgbàgbọ́ bá ní gbogbo ohun tí ń bẹ lórí ilẹ̀ ayé, àti irú rẹ̀ ní ìlọpo–ìlọpo láti fi ṣe ìràpadà ẹ̀mí ara wọn kúrò nínú ìyà ọjọ́ Àjíǹde, a kò ní gbà á lọ́wọ́ wọn, ti wọn sì ni ìyà olóró.

يُرِيدُونَ أَنْ يَخْرُجُوا مِنَ النَّارِ وَمَا
هُمْ بِخَارِجِينَ مِنْهَا ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ
مُقِيمٌ ﴿٣٨﴾

38. Wọ́n ń fẹ́ láti jáde kúrò nínú iná, ṣùgbọ́n wọn kò ní lè jáde kúrò níbẹ̀; ìyà gbére yóò sì jẹ ti wọn.

وَالسَّارِقُ وَالسَّارِقَةُ فَاقْطَعُوا
أَيْدِيَهُمَا جَزَاءً بِمَا كَسَبَا نَكَالًا مِنَ
اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٣٩﴾

39. Ní ti olè ọkùnrin àti olè obìnrin, ẹ gé ọwọ́ àwọn méjéèjì gẹ́gẹ́ bí ẹ̀san fún ohun tí wọ́n ṣe; èyí jẹ́ ìyà àríkọ́gbọ́n láti ọ̀dọ̀ Allah. Allah sì jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

فَمَنْ تَابَ مِنْ بَعْدِ ظُلْمِهِ وَأَصْلَحَ فَإِنَّ
اللَّهَ يَتُوبُ عَلَيْهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ
رَحِيمٌ ﴿٤٠﴾

40. Ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá ronúpìwàdà lẹ́hìn àṣerébété rẹ̀, tó sì ṣe àtúnṣe, dájúdájú Allah yóò gba ìrònúpìwàdà rẹ̀. Dájúdájú Allah ni Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

41. Ìwọ kò ha mọ̀ ni pé, ti Allah ni ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé, Òun máa ń fi ìyà jẹ ẹni tó bá wù Ú, Ó sì máa ń foríjì ẹni tó bá wù Ú. Allah sì lágbára lórí ohun gbogbo.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ لَهُ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْأَرْضِ يُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ وَيَغْفِرُ لِمَنْ
يَشَاءُ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤١﴾

42. Ìwọ òjíṣẹ́, má ṣe jẹ́ kí àwọn tó ń yára lọ sídìí àìgbàgbọ́ bá ọ nínú jẹ́ - àwọn tó ń wí lẹ́nu wọn pé: 'Àwa gbàgbọ́', ṣùgbọ́n tí ọkàn wọn kò gbàgbọ́ àti láàrin àwọn Yàhúdí bákan náà, ni àwọn tí wọ́n máa ń yára tẹ́tí sí irọ́ - tí wọn ń gbọ́ ọ̀rọ̀ (láti tàn án ká lọ sí) ọ̀dọ̀ àwọn ẹlòmíràn tí kò tí ì wá bá ọ. Wọ́n máa ń yí ọ̀rọ̀ padà lẹ́hìn tí a ti gbé kalẹ̀, wọ́n sì ń sọ pé bí a bá fi èyí fún yín, ẹ gbà á, ṣùgbọ́n tí a kò bá fi fún yín nígbà náà ẹ ṣọ́ra; Ẹni tí Allah bá sì ń fẹ́ láti dánwò, ìwọ kò ní agbára kan fún wọn lọ́dọ̀ Allah. Àwọn wọ̀nyí ni àwọn tí Allah kò fẹ́ láti fọ ọkàn wọn mọ́. Ìdójútì yóò jẹ́ ti wọn ní ayé yìí, ìyà búburú sì ń bẹ fún wọn ní ọjọ́ ìkẹhìn.

يٰٓأَيُّهَا الرَّسُولُ لَا يَحْزُنْكَ الَّذِينَ
يُسَارِعُونَ فِي الْكُفْرِ مِنَ الَّذِينَ
قَالُوٓا آمَنَّا بِأَفْوَاهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِنْ
قُلُوبُهُمْ ۛ وَمِنَ الَّذِينَ هَادُوا ۛ
سَمّٰعُونَ لِلْكَذِبِ سَمّٰعُونَ لِقَوْمٍ
آخَرِينَ لَمْ يَأْتُوكَ يُحَرِّفُونَ
الْكَلِمَ مِنْ بَعْدِ مَوَاضِعِهِ يَقُولُونَ
إِنْ أُوتِيتُمْ هٰذَا فَخُذُوهُ وَإِنْ لَمْ
تُؤْتَوْهُ فَاحْذَرُوا وَمَنْ يُرِدِ اللَّهُ
فِتْنَتَهُ فَلَنْ تَمْلِكَ لَهُ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا
أُولٰٓئِكَ الَّذِينَ لَمْ يُرِدِ اللَّهُ أَنْ يُطَهِّرَ
قُلُوبَهُمْ لَهُمْ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ وَ
لَهُمْ فِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٤٢﴾

43. Wọ́n jẹ́ olùtẹ́tí sí irọ́, wọn a máa kó àwọn ohun tí A ṣe léèwọ̀ jẹ. Nígbà náà, tí wọ́n bá wá bá ọ (fún ẹjọ́ dídá), ṣe ìdájọ́ láàrin wọn tàbí kí o yẹra fún wọn. Tí o bá sì yẹra fún wọn, wọn kò le mú ìpalára kankan bá ọ. Tí o bá sì ṣe ìdájọ́, ṣe ìdájọ́ láàrin wọn pẹ̀lú òdodo. Dájúdájú Allah nífẹ̀ẹ́ sí àwọn olùṣẹ̀tọ́.

سَمّٰعُونَ لِلْكَذِبِ أَكّٰلُونَ لِلسُّحْتِ
فَإِنْ جَاءُوكَ فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ أَوْ
أَعْرِضْ عَنْهُمْ وَإِنْ تُعْرِضْ عَنْهُمْ
فَلَنْ يَضُرُّوكَ شَيْئًا وَإِنْ حَكَمْتَ
فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ
الْمُقْسِطِينَ ﴿٤٣﴾

44. Báwo ni wọn yóò ṣe fi ọ́ ṣe adájọ́, nígbà tí Ataora ń bẹ lọ́wọ́ wọn, èyí tí ìdájọ́ Allah ń bẹ nínú rẹ̀? Síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n ṣẹ́ri padà lẹ́hìn eléyìí. Àwọn wọ̀nyí kò sì jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.

وَكَيْفَ يُحَكِّمُوْنَكَ وَعِنْدَهُمُ التَّوْرٰىةُ
فِيْهَا حُكْمُ اللّٰهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوْنَ مِنْ بَعْدِ
ذٰلِكَ ۚ وَمَآ اُولٰٓئِكَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٤﴾ ع

ÌDÁ 7

45. Dájúdájú Àwa ti sọ Ataora tí ìmọ̀nà àti ìmọ́lẹ̀ wà nínú rẹ̀ kalẹ̀. Àwọn òjíṣẹ́ tí wọ́n ju ara wọn sílẹ̀ fún Wa, ń ṣe ìdájọ́ pẹ̀lú rẹ̀ fún àwọn Yahudi àti àwọn ẹni Ọlọ́run àti àwọn amòfin; Nítorí ohun tí A fẹ́ kí wọ́n ṣe ni láti dáàbò bo Ìwé Allah náà àti nítorí pé àwọn ní olùṣọ́ lóri rẹ̀. Nítorí náà, ẹ má ṣe bẹ̀rù àwọn ènìyàn, Èmi ni kí ẹ bẹ̀rù, ẹ má ṣe fi àwọn Àmì Mi ṣe pàsípàrọ̀ pẹ̀lú owó pọ́ọ́kú. Ẹnikẹ́ni tí kò bá sì fi ohun tí Allah sọ̀kalẹ̀ ṣe ìdájọ́, àwọn wọ̀nyẹn ni aláìgbàgbọ́.

اِنَّآ اَنْزَلْنَا التَّوْرٰىةَ فِيْهَا هُدًى وَّ
نُوْرٌ ۚ يَحْكُمُ بِهَا النَّبِيُّوْنَ الَّذِيْنَ
اَسْلَمُوْا لِلَّذِيْنَ هَادُوْا وَالرَّبّٰنِيُّوْنَ وَ
الْاَحْبَارُ بِمَا اسْتُحْفِظُوْا مِنْ كِتٰبِ اللّٰهِ
وَ كَانُوْا عَلَيْهِ شُهَدَآءَ ۚ فَلَا تَخْشَوُا
النَّاسَ وَاخْشَوْنِ وَلَا تَشْتَرُوْا بِاٰيٰتِيْ
ثَمَنًا قَلِيْلًا ۗ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٤٥﴾

46. Nínú rẹ̀ ni A kọ fún wọn pé: ‘ẹ̀mí fún ẹ̀mí, ojú fún ojú, imú fún imú, etí fún etí, eyín fún eyín; ìgbẹ̀san tí ó dọ́gba sì wà fún àwọn ìpalára mìíràn. Ẹnikẹ́ni tí ó bá ṣe àmójúkúrò fún ìgbẹ̀san tirẹ̀, èyí yóò jẹ́ ìtanràn àti ìmúkúrò àwọn ẹ̀ṣẹ̀ tirẹ̀ náà. Ẹnikẹ́ni tí kò bá sì fi ohun tí Allah sọ̀kalẹ̀ ṣe ìdájọ́, àwọn wọ̀nyí ni aṣebi.

وَ كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ فِيْهَآ اَنَّ النَّفْسَ
بِالنَّفْسِ ۙ وَالْعَيْنَ بِالْعَيْنِ وَ الْاَنْفَ
بِالْاَنْفِ وَالْاُذُنَ بِالْاُذُنِ وَ السِّنَّ
بِالسِّنِّ ۙ وَ الْجُرُوْحَ قِصَاصٌ ۗ فَمَنْ
تَصَدَّقَ بِهٖ فَهُوَ كَفَّارَةٌ لَّهٗ ۗ وَمَنْ لَّمْ
يَحْكُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الظّٰلِمُوْنَ ﴿٤٦﴾

47. Àwa sì jẹ́ kí Isa, ọmọ Mariam tẹ̀lé ipasẹ̀ wọn, ò ń ṣe ìmúṣẹ ohun

وَقَفَّيْنَا عَلٰٓى اٰثَارِهِمْ بِعِيْسَى ابْنِ
مَرْيَمَ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ

tí o ń bẹ ṣíwájú rẹ̀ nínú Ataora, A sì fún un ní Injil tí ìtọ́sọ́nà àti ìmọ́lẹ̀ ń bẹ nínú rẹ̀, tí ó sì ń jẹ́rìí sí ohun tí ń bẹ ṣíwájú rẹ̀ nínú Ataora, ó sì jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti ìṣítí fún àwọn olùpáyà Allah.

مِنَ التَّوْرٰىةِ وَاٰتَيْنٰهُ الْاِنْجِيْلَ فِيْهِ هُدًى وَّنُوْرٌ ۙ وَّمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَهُدًى وَّمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٧﴾

48. Àti pé ki àwọn tí a fún ní Injila lè máa ṣe ìdájọ́ pẹ̀lú ohun ti Allah sọ̀kalẹ̀ sínú rẹ̀, ẹni tí ko ba wa ṣe ìdájọ́ pẹ̀lú ohun ti Allah sọ̀kalẹ̀, àwọn wọ̀nyí ni ọ̀dàlẹ̀.

وَلْيَحْكُمْ اَهْلُ الْاِنْجِيْلِ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ فِيْهِ ۗ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ فَاُولٰۤىِٕكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٤٨﴾

49. Àwa sì ti sọ Ìwé náà tí ó kún fún òtítọ́ kalẹ̀ fún ọ, tí ó sì tún ń ṣe ìmúṣẹ èyí tí a (sọ̀kalẹ̀) ṣíwájú rẹ̀ nínú Ìwé náà, tí ó sì jẹ́ olùṣọ́ lé e lórí. Nítorí náà máa ṣe ìdájọ́ láàrin wọn pẹ̀lú ohun tí Allah sọ̀kalẹ̀, má sì ṣe tẹ̀lé ìfẹ́ inú wọn, (láti yí padà) kúrò nídìí òtítọ́ tí ó ti dé wá bá ọ. Ọ̀kọ̀ọ̀kan nínú yín ni a ti fi òfin tó yanjú lélẹ̀ fún àti ìlànà tó yanjú (nípa àwọn nǹkan ti ilé ayé). Bí ó bá ṣe pé ó wu Allah ni Òun ìbá ṣe yín ní ìjọ kan ṣoṣo, ṣùgbọ́n Òun (fẹ́) láti dán yín wò nípa ohun tí Ó fún yín. Nítorí náà ẹ máa fi agagbága nínú iṣẹ́ rere, ọ̀dọ̀ Allah sì ni ìpadàbọ̀sí gbogbo yín, Òun yóò fún yín ní ìró nípa ohun tí ẹ ń ṣe ìyapa ẹnu lé lórí.

وَاَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ الْكِتٰبِ وَمُهَيْمِنًا عَلَيْهِ فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ وَلَا تَتَّبِعْ اَهْوَاۤءَهُمْ عَمَّا جَاۤءَكَ مِنَ الْحَقِّ ۗ لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنْكُمْ شِرْعَةً وَّمِنْهَاجًا ۗ وَلَوْ شَاۤءَ اللّٰهُ لَجَعَلَكُمْ اُمَّةً وَّاحِدَةً وَّلٰكِنْ لِّيَبْلُوَكُمْ فِيْ مَآ اٰتٰىكُمْ فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرٰتِ ۗ اِلَى اللّٰهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيْعًا فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ فِيْهِ تَخْتَلِفُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. (A ti sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún ọ) láti ṣe ìdájọ́ láàrin wọn pẹ̀lú ohun tí Allah tí sọ̀kalẹ̀, àti láti má tẹ̀lé

وَاَنِ احْكُمْ بَيْنَهُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ وَلَا تَتَّبِعْ اَهْوَاۤءَهُمْ وَاحْذَرْهُمْ

أَن يَفْتِنُوكَ عَنۢ بَعْضِ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ إِلَيْكَ ۖ فَإِن تَوَلَّوْا فَٱعْلَمْ أَنَّمَا يُرِيدُ ٱللَّهُ أَن يُصِيبَهُم بِبَعْضِ ذُنُوبِهِمْ ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ لَفَٰسِقُونَ ٥٠

ìféẹ̀kùfẹ́ wọn, kí o sì lè máa ṣọ́ra fún wọn kí wọ́n má baà kó ìdàmú bá ọ lórí apá kan nínú ohun tí Allah ti sọ̀kalẹ̀ fún ọ. Ṣùgbọ́n bí wọ́n bá pẹ̀hìndà, kí o mọ̀ pé ṣe ni Allah ń fẹ́ láti jẹ wọ́n níyà fún àwọn ẹ̀sẹ̀ wọn kan. Dájúdájú ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn ènìyàn jẹ́ aláìgbọràn.

أَفَحُكْمَ ٱلْجَٰهِلِيَّةِ يَبْغُونَ ۚ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ ٱللَّهِ حُكْمًا لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ٥١

51. Ṣe ìdájọ́ ìgbà àìmọ̀kan ni wọ́n ha ń wá bí? Àbí ta ni ó dára ju Allah lọ nípa ìdájọ́ fún àwọn ènìyàn tó ní ìgbàgbọ́ tó rinlẹ̀.

ÌDÁ 8

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا لَا تَتَّخِذُوا ٱلْيَهُودَ وَٱلنَّصَٰرَىٰٓ أَوْلِيَآءَ ۘ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۚ وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَإِنَّهُۥ مِنْهُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٥٢

52. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má ṣe mú àwọn Yahudi àti àwọn Nasara lọ́rẹ̀ẹ́. Àwọn méjéèjì jẹ́ ọ̀rẹ́ ara wọn. Ẹnikẹ́ni tó bá sì mú wọn lọ́rẹ̀ẹ́ nínú yín, láìsí iyèméjì, ẹni náà ti di ara wọn. Dájúdájú Allah kì yóò fi ọ̀nà mọ àwọn alábòsí.

فَتَرَى ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يُسَٰرِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ نَخْشَىٰٓ أَن تُصِيبَنَا دَآئِرَةٌ ۚ فَعَسَى ٱللَّهُ أَن يَأْتِىَ بِٱلْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِّنْ عِندِهِۦ فَيُصْبِحُوا عَلَىٰ مَآ أَسَرُّوا فِىٓ أَنفُسِهِمْ نَٰدِمِينَ ٥٣

53. Ìwọ yóò sì rí àwọn tí àrùn ń bẹ nínú ọkàn wọn tí wọn yóò máa sáré lọ bá wọn, wọn yóò máa sọ pé, ‘àwa ń bẹ̀rù kí ìgbà búburú má wá jálù wá’, ó ṣeéṣe kí Allah mú ìṣẹ́gun tàbí àṣẹ mìíràn wá láti ọ̀dọ̀ ara Rẹ̀, nígbà náà ni wọn yóò kábàámọ̀ lórí ohun tí wọ́n ti fi pamọ́ sínú ọkàn wọn.

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا أَهَٰؤُلَاءِ الَّذِينَ أَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ ۙ إِنَّهُمْ لَمَعَكُمْ ۚ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَأَصْبَحُوا خَاسِرِينَ ٥٤

54. Àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ wí pé: ‘kì í há ṣe àwọn wọ̀nyí ni wọ́n ti fi Allah búra tọkàntọkàn pé àwọn ń bẹ pẹ̀lú yín?’ Iṣẹ́ wọn ti di asán, wọ́n sì ti di ẹni òfò.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَن يَرْتَدَّ مِنكُمْ عَن دِينِهِ فَسَوْفَ يَأْتِي اللَّهُ بِقَوْمٍ يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُ أَذِلَّةٍ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى الْكَافِرِينَ يُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ لَوْمَةَ لَائِمٍ ۚ ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ٥٥

55. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹnikẹ́ni tó bá ṣẹ́rí padà kúrò nídìí ẹ̀sìn rẹ̀ nínú yín, Allah yóò mu àwọn ènìyàn mìíràn wá tí Òun yóò fẹ́ràn wọn tí àwọn náà yóò sì fẹ́ràn Rẹ̀; wọn yóò rẹ̀ ara wọn sílẹ̀ tàánú-tàánú fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo, wọn yóò sì le koko mọ́ àwọn aláìgbàgbọ́; wọn yóò máa ṣapá lójú ọ̀nà Allah, wọn kò sì ní bẹ̀rù ẹ̀gàn àwọn ẹlẹ́gàn. Eléyìí jẹ́ ojú rere Allah tí Ó ma ń ṣe fún ẹni tí ó bá wù Ú. Allah sì jẹ́ Oníbú ọrẹ, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَهُمْ رَاكِعُونَ ٥٦

56. Allah nìkan ní Ọ̀rẹ́ yín àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n ń kírun déédéé, tí wọ́n sì ń yan sàká àwọn ni wọ́n ń jọ́sìn fún Ọlọ́run nìkan pẹ̀lú ìtẹríba.

وَمَن يَتَوَلَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا فَإِنَّ حِزْبَ اللَّهِ هُمُ الْغَالِبُونَ ٥٧

57. Àti pé ẹnikẹ́ni tó bá mú Allah, òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti àwọn tó gbàgbọ́ lódodo lọ́rẹ̀ẹ́, dájúdájú àwọn ìjọ ti Allah ni olùborí.

ÌDÁ 9

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا الَّذِينَ اتَّخَذُوا دِينَكُمْ هُزُوًا وَلَعِبًا مِّنَ الَّذِينَ

58. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má ṣe mú àwọn tí wọn mú ẹ̀sìn yín ní yẹ̀yẹ́ àti àwàdà nínú àwọn tí a ti

fún ní Ìwé ṣíwájú yín àti àwọn aláìgbàgbọ́ lọ́rẹ̀ẹ́ ìmùlẹ̀, kí ẹ sì páyà Allah tí ẹ̀yin bá jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.

أُوتُوا الْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَالْكُفَّارَ
أَوْلِيَآءَ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ٥٨

59. Àti nígbà tí ẹ̀yin bá pe ìpè fún ìrun kíkí, wọn yóò mú un ní nǹkan yẹ̀yẹ́ àti àwàdà. Èyí jẹ́ bẹ̀ nítorí pé wọ́n jẹ́ ènìyàn tí kò ṣe làákàyè.

وَإِذَا نَادَيْتُمْ إِلَى الصَّلَوٰةِ اتَّخَذُوهَا
هُزُوًا وَلَعِبًا ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا
يَعْقِلُونَ ٥٩

60. Sọ pé, ‘Ẹ̀yin oníwèé, ṣé ẹ̀yin ń wá ẹ̀sùn sí wa lẹ́ṣẹ̀ nítorí pé àwa gba Allah àti ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún wa àti èyí tí a ti sọ̀kalẹ̀ ṣíwájú gbọ́? Tàbí (ó ha jẹ́) nítorí pé ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú yín jẹ́ aláìgbọràn (sí Ọlọ́run)?’

قُلْ يَٰٓأَهْلَ الْكِتَٰبِ هَلْ تَنقِمُونَ مِنَّآ
إِلَّآ أَنْ ءَامَنَّا بِاللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَ
مَآ أُنزِلَ مِن قَبْلُ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ
فَٰسِقُونَ ٦٠

61. Sọ pé, ‘Èmi kì yóò ha fún yín ní ìró nípa àwọn tí ẹ̀san wọ́n burú lọ́dọ̀ Allah ju èyíinì lọ? Àwọn ni Allah fi gégùn-ún tí Ó sì ti bínú sí, tí Ó sì sọ nínú wọn di ọ̀bọ àti ẹlẹ́dẹ̀ tí wọ́n sì ń sin èṣù. Dájúdájú àwọn wọ̀nyí ló wà ní ipò tó burú jù àti pé wọ́n ti sọnù jìnnà kúrò ní ojú ọ̀nà tààrà.

قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ
مَثُوبَةً عِندَ اللَّهِ ۚ مَن لَّعَنَهُ اللَّهُ وَ
غَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ الْقِرَدَةَ
وَالْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ الطَّٰغُوتَ ۚ
أُولَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ
السَّبِيلِ ٦١

62. Àti pé nígbà tí wọ́n wá bá yín, wọ́n ha wí pé: ‘Àwa gbàgbọ́.’ Nígbà tí ó sì jẹ́ pé wọ́n wọlé pẹ̀lú àìgbàgbọ́ wọ́n sì jáde pẹ̀lú rẹ̀. Àti pé Allah mọ̀ jùlọ nípa ohun tí wọ́n fi pamọ́.

وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓا ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُوا
بِالْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُوا بِهِۦ ۚ وَاللَّهُ
أَعْلَمُ بِمَا كَانُوا يَكْتُمُونَ ٦٢

63. Ìwọ yóò rí ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn, tí wọ́n ń yára lọ sí ìdi ẹ̀ṣẹ̀ àti ìkọjá ààlà àti jíjẹ ohun èèwọ̀.

وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَٰرِعُونَ فِى
الْإِثْمِ وَالْعُدْوَٰنِ وَأَكْلِهِمُ السُّحْتَ ۚ

لَبِئْسَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٦٣﴾

Dájúdájú aburú ni ohun tí wọ́n ń ṣe.

لَوْلَا يَنْهٰىهُمُ الرَّبّٰنِيُّوْنَ وَالْاَحْبَارُ
عَنْ قَوْلِهِمُ الْاِثْمَ وَاَكْلِهِمُ السُّحْتَ ؕ
لَبِئْسَ مَا كَانُوْا يَصْنَعُوْنَ ﴿٦٤﴾

64. Èéṣe tí àwọn àlùfáà àti àwọn amòfin kò fi kọ̀ fún wọn nípa ọ̀rọ̀ ẹ̀ṣẹ̀ wọn àti jíjẹ ohun èèwọ̀? Dájúdájú aburú ni ohun tí wọ́n ń ṣe.

وَقَالَتِ الْيَهُوْدُ يَدُ اللّٰهِ مَغْلُوْلَةٌ ؕ
غُلَّتْ اَيْدِيْهِمْ وَلُعِنُوْا بِمَا قَالُوْا ۘ بَلْ
يَدٰهُ مَبْسُوْطَتٰنِ ۙ يُنْفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ ؕ
وَلَيَزِيْدَنَّ كَثِيْرًا مِّنْهُمْ مَّآ اُنْزِلَ
اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ طُغْيَانًا وَّكُفْرًا ؕ وَ
اَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَآءَ
اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ ؕ كُلَّمَآ اَوْقَدُوْا نَارًا
لِّلْحَرْبِ اَطْفَاَهَا اللّٰهُ ۙ وَيَسْعَوْنَ فِى
الْاَرْضِ فَسَادًا ؕ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ
الْمُفْسِدِيْنَ ﴿٦٥﴾

65. Àwọn Yahudi sì wí pé: ‘Allah háwọ́’. Àwọn gan-an ni wọ́n háwọ́. A ó fi wọ́n gégùn-ún nítorí ohun tí wọ́n ń sọ. Kàkà bẹ́ẹ̀ ọwọ́ Rẹ̀ là sílẹ̀ gbẹrẹgẹdẹ; Ó máa ń tani lọ́rẹ bí Ó ṣe fẹ́. Ohun tí a sì ti sọ̀kalẹ̀ fún ọ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ yóò mú kí ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn lékún nínú ìdìtẹ̀ àti àìgbàgbọ́. A sì ti fi ìbára-ẹni-ṣọ̀tá àti ìkóríìra sáàrin wọn títí di ọjọ́ Àjíǹde. Ní gbogbo ìgbà tí wọ́n bá ti ń dá ná ogun, Allah yóò máa fẹ́ ẹ pa. Àti pé wọ́n ń ṣapá láti ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀. Allah kò sí fẹ́ràn àwọn oníbàjẹ́.

وَلَوْ اَنَّ اَهْلَ الْكِتٰبِ اٰمَنُوْا وَاتَّقَوْا
لَكَفَّرْنَا عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَلَاَدْخَلْنٰهُمْ
جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿٦٦﴾

66. Ìbá ṣe pé àwọn oníwèé gbàgbọ́, kí wọ́n sì tún páyà Allah ni, dájúdájú A bá ti mú àìṣedéédéé wọn kúrò fún wọn, Àwa ìbá sì fi wọ́n sínú ọgbà ìdẹ̀ra.

وَلَوْ اَنَّهُمْ اَقَامُوا التَّوْرٰىةَ وَالْاِنْجِيْلَ
وَمَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِمْ مِّنْ رَّبِّهِمْ لَاَكَلُوْا مِنْ
فَوْقِهِمْ وَمِنْ تَحْتِ اَرْجُلِهِمْ ؕ مِنْهُمْ
اُمَّةٌ مُّقْتَصِدَةٌ ؕ وَكَثِيْرٌ مِّنْهُمْ سَآءَ
مَا يَعْمَلُوْنَ ﴿٦٧﴾

67. Ìbá sì ṣe pé wọ́n dúró déédéé lórí Ataora àti Injila àti ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún wọn láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn, dájúdájú wọn ìbá máa jẹ (ohun tó dára) láti òkè àti ìsàlẹ̀ wọn. Àwọn ìjọ kan sì ń bẹ nínú wọn tí wọ́n jẹ́ ẹni ìwọ̀ntún-wọ̀nsì, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn jẹ́ oníṣẹ́ ibi.

## ÌDÁ 10

68. Ìwọ òjíṣẹ́! Jẹ́ iṣẹ́ ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún ọ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ dé òpin, bí o kò bá ṣe é, ìwọ kò tí ì jẹ́ iṣẹ́ Rẹ̀ rárá. Àti pé Allah yóò dáàbò bò ọ́ kúrò lọ́wọ́ àwọn ènìyàn. Dájúdájú Allah kì í tọ́ àwọn aláìgbàgbọ́ ènìyàn sọ́nà.

يٰٓأَيُّهَا الرَّسُوْلُ بَلِّغْ مَآ أُنْزِلَ إِلَيْكَ
مِنْ رَّبِّكَ ۚ وَإِنْ لَّمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ
رِسٰلَتَهٗ ۚ وَاللّٰهُ يَعْصِمُكَ مِنَ النَّاسِ ۚ
إِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٦٨﴾

69. Sọ pé , ‘ẹ̀yin oníwèé, ẹ kò tí ì dúró lórí ohunkóhun títí ẹ̀yin yóò fi tẹ̀lé Ataora àti Injila àti ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún yín (nísinsinyìí) láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín.’ Àti pé dájúdájú ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún ọ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ yóò mú kí ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn lékún sí i nínú ìṣọ̀tẹ̀ àti àìgbàgbọ́, nítorí náà má ṣe banújẹ́ lórí àwọn aláìgbàgbọ́ ènìyàn.

قُلْ يٰٓأَهْلَ الْكِتٰبِ لَسْتُمْ عَلٰى شَيْءٍ حَتّٰى
تُقِيْمُوا التَّوْرٰىةَ وَالْإِنْجِيْلَ وَمَآ أُنْزِلَ
إِلَيْكُمْ مِّنْ رَّبِّكُمْ ۚ وَلَيَزِيْدَنَّ كَثِيْرًا
مِّنْهُمْ مَّآ أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ
طُغْيَانًا وَّكُفْرًا ۚ فَلَا تَأْسَ عَلَى
الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٦٩﴾

70. Dájúdájú àwọn tó gbàgbọ́ àti àwọn Yahudi àti àwọn Sabiani àti àwọn Nasara, ẹnikẹ́ni tó bá gba Allah àti Ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́, tó sì tún ń ṣe iṣẹ́ rere, ẹ̀rù kò ní sí fún wọn bẹ́ẹ̀ ni kò ní sí ìbànújẹ́ fún wọn.

إِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَالَّذِيْنَ هَادُوْا
وَالصّٰبِـُٔوْنَ وَالنَّصٰرٰى مَنْ اٰمَنَ بِاللّٰهِ
وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٧٠﴾

71. Dájúdájú A ti bá àwọn ọmọ Israẹli dá májẹ̀mú, bákan náà, A rán àwọn òjíṣẹ́ sí wọn. Ní gbogbo ìgbà tí òjíṣẹ́ kan bá wá bá wọn pẹ̀lú ohun tí ọkàn wọn kò fẹ́, wọ́n á pe apá kan wọn ní irọ́, nígbà tí wọ́n sì máa ń wá ọ̀nà láti pa àwọn mìíràn.

لَقَدْ أَخَذْنَا مِيْثَاقَ بَنِيْٓ إِسْرَآءِيْلَ وَ
أَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ رُسُلًا ۚ كُلَّمَا جَآءَهُمْ
رَسُوْلٌ بِمَا لَا تَهْوٰٓى أَنْفُسُهُمْ ۙ فَرِيْقًا
كَذَّبُوْا وَفَرِيْقًا يَّقْتُلُوْنَ ﴿٧١﴾

72. Wọ́n sì rò pé kò ní sí ìdàmú fún wọn, lẹ́hìn náà wọ́n di afọ́jú, wọ́n sì ya adití sí òdodo. Lẹ́hìn náà ni Allah gba ìrònúpìwàdà wọn, síbẹ̀síbẹ̀ ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọ́n tún di afọ́jú, wọ́n tún ya adití (sí òdodo). Allah sì rí ohun tí wọ́n ń ṣe.

وَحَسِبُوٓا أَلَّا تَكُونَ فِتۡنَةٞ فَعَمُوا وَ
صَمُّوا ثُمَّ تَابَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِمۡ ثُمَّ عَمُوا
وَصَمُّوا كَثِيرٞ مِّنۡهُمۡۚ وَٱللَّهُ بَصِيرُۢ
بِمَا يَعۡمَلُونَ ﴿٧٢﴾

73. Dájúdájú aláìgbàgbọ́ ni àwọn tó ń sọ pé Allah ni Masihu, ọmọ Mariam, nígbà tí ó jẹ́ pé Masihu fúnra ara rẹ̀ sọ pé: ‘Ẹyin ọmọ Israẹli, ẹ máa sin Allah Ẹni tí ó jẹ́ Olúwa mi àti Olúwa yín. Dájúdájú ẹni tó bá bá Allah wá orogún, ẹni náà ni Allah ti ṣe ọ̀run rere ní èèwọ̀ fún. Iná ni yóò sì jẹ́ ibi ìpadàsí rẹ̀. Àwọn alábòsí kì yóò sì rí olùrànlọ́wọ́.

لَقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ
ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ مَرۡيَمَۖ وَقَالَ ٱلۡمَسِيحُ
يَٰبَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ ٱعۡبُدُوا ٱللَّهَ رَبِّي
وَرَبَّكُمۡۖ إِنَّهُۥ مَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَقَدۡ
حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ ٱلۡجَنَّةَ وَمَأۡوَىٰهُ
ٱلنَّارُۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٖ ﴿٧٣﴾

74. Dájúdájú aláìgbàgbọ́ ni àwọn tó ń sọ pé Allah jẹ́ ìkẹta nínú àwọn mẹ́ta, bẹ́ẹ̀ sì ni kò sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Allah nìkan ṣoṣo, tí wọn kò bá sì dẹ́kun ohun tí wọ́n ń sọ, dájúdájú ìyà olóró yóò jẹ́ àwọn tó jẹ́ aláìgbàgbọ́ nínú wọn.

لَقَدۡ كَفَرَ ٱلَّذِينَ قَالُوٓا إِنَّ ٱللَّهَ ثَالِثُ
ثَلَٰثَةٖۘ وَمَا مِنۡ إِلَٰهٍ إِلَّآ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۚ وَ وقف لازم
إِن لَّمۡ يَنتَهُوا عَمَّا يَقُولُونَ لَيَمَسَّنَّ
ٱلَّذِينَ كَفَرُوا مِنۡهُمۡ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٤﴾

75. Wọn kí yóò ha ronúpìwàdà lọ sọ́dọ̀ Allah, kí wọ́n sì bẹ̀bẹ̀ fún ìdáríjìn ẹ̀ṣẹ̀ wọn láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀. Allah sì ni Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

أَفَلَا يَتُوبُونَ إِلَى ٱللَّهِ وَيَسۡتَغۡفِرُونَهُۥۚ
وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿٧٥﴾

76. Masihu ọmọ Mariam kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe òjíṣẹ́, dájúdájú ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn òjíṣẹ́ ti rékọjá ṣíwájú rẹ̀, ìyá rẹ̀ sì jẹ́ olódodo;

مَّا ٱلۡمَسِيحُ ٱبۡنُ مَرۡيَمَ إِلَّا رَسُولٞ قَدۡ
خَلَتۡ مِن قَبۡلِهِ ٱلرُّسُلُ وَأُمُّهُۥ
صِدِّيقَةٞۖ كَانَا يَأۡكُلَانِ ٱلطَّعَامَۗ ٱنظُرۡ

Àwọn méjéèjì a máa jẹun. Ẹ kíyèsi bí Àwa ti ṣe ń ṣe àlàyé àwọn Àmì náà fún àǹfàní wọn, lẹ́hìn náà kí ẹ sì kíyèsi bí wọ́n tí ṣe ń ṣẹ́rí padà.

كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ الْاٰيٰتِ ثُمَّ انْظُرْ اَنّٰى
يُؤْفَكُوْنَ ﴿٧٦﴾

77. Sọ pé, 'ẹ̀yin yóò ha máa sin ohun tí kò lágbára láti kó ìnira bá yín, tí kò sì le ṣe yín ní ire kan lẹ́hìn Allah? Allah sì ni Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

قُلْ اَتَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَمْلِكُ
لَكُمْ ضَرًّا وَّلَا نَفْعًا ؕ وَاللّٰهُ هُوَ السَّمِيْعُ
الْعَلِيْمُ ﴿٧٧﴾

78. Sọ pé, 'Ẹ̀yin oníwèé, ẹ má ṣe rékọjá ààlà nípa ẹ̀sìn yín ní ti àìṣòdodo, kí ẹ má sì ṣe tẹ̀lé ìfẹ́ inú àwọn ènìyàn kan tí wọ́n ti ṣìnà ní ìṣiwájú, tí wọ́n sì tún ń ṣì ọ̀pọ̀lọpọ̀ lọ́nà, tí wọ́n sì ti ṣìnà kúrò lójú ọ̀nà tààrà.

قُلْ يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لَا تَغْلُوْا فِيْ دِيْنِكُمْ
غَيْرَ الْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوْۤا اَهْوَآءَ قَوْمٍ
قَدْ ضَلُّوْا مِنْ قَبْلُ وَاَضَلُّوْا كَثِيْرًا وَّ
ضَلُّوْا عَنْ سَوَآءِ السَّبِيْلِ ﴿٧٨﴾ ع ١١ ١٤

ÌDÁ 11

79. Àwọn tí wọ́n ṣàìgbọ́ràn nínú àwọn ọmọ Israẹli ti gba egun láti ẹnu Daud àti Isa ọmọ Mariam, Èyí jẹ bẹ́ẹ̀ nítorí pe wọn ṣàìgbọ́ràn, wọ́n sì rékọjá ẹnu ààlà.

لُعِنَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْۢ بَنِيْۤ اِسْرَآءِيْلَ
عَلٰى لِسَانِ دَاوٗدَ وَعِيْسَى ابْنِ مَرْيَمَ ؕ
ذٰلِكَ بِمَا عَصَوْا وَّكَانُوْا يَعْتَدُوْنَ ﴿٧٩﴾

80. Wọn kò ní kọ̀ aburú tí wọ́n ń ṣe fún ara wọn. Dájúdájú aburú ni ohun tí wọ́n n ṣe.

كَانُوْا لَا يَتَنَاهَوْنَ عَنْ مُّنْكَرٍ فَعَلُوْهُ ؕ
لَبِئْسَ مَا كَانُوْا يَفْعَلُوْنَ ﴿٨٠﴾

81. Ìwọ yóò rí ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn tí wọ́n ń bá àwọn aláìgbàgbọ́ ṣọ̀rẹ́ ìmùlẹ̀; aburú ni ohun tí wọ́n ń ti ṣíwájú fún ara wọn, èyí tí ó sì mú kí Allah bínú sí wọn. Nínú ìyà náà ni wọn yóò sì ma gbé.

تَرٰى كَثِيْرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ؕ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ
اَنْفُسُهُمْ اَنْ سَخِطَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ وَفِي
الْعَذَابِ هُمْ خٰلِدُوْنَ ﴿٨١﴾

82. Ìbá ṣe pé wọ́n gba Allah àti Ànọ́bì náà àti ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún un gbọ́ ni, wọn ìbá ti mú wọn lọ́rẹ̀ẹ́ ìmùlẹ̀, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn jẹ́ òbìlẹ̀jẹ́.

وَلَوْ كَانُوا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالنَّبِيِّ وَمَا أُنزِلَ إِلَيْهِ مَا اتَّخَذُوهُمْ أَوْلِيَاءَ وَلَٰكِنَّ كَثِيرًا مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٨٢﴾

83. Dájúdájú ìwọ yóò rí àwọn Yahudi àti àwọn tó bá Allah wá orogún pé àwọn ni ènìyàn tó burú jù nínú ìbá àwọn onígbàgbọ́ òdodo ṣe ọ̀tá. Bákan náà ni ìwọ yóò tún rí àwọn tí wọ́n ń sọ pé: ‘Àwa ni Nasara’, pé àwọn ni wọ́n súnmọ́ ju nínú wọn jù ní ìfẹ́ sí àwọn onígbàgbọ́ òdodo. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé àwọn onímọ̀ ìjìnlẹ̀ àti àwọn tó ya ara wọn sọ́tọ̀ fún ìjọ́sìn ń bẹ nínú wọn àti pé wọ́n kò jẹ́ onígbèràga.

لَتَجِدَنَّ أَشَدَّ النَّاسِ عَدَاوَةً لِّلَّذِينَ آمَنُوا الْيَهُودَ وَالَّذِينَ أَشْرَكُوا ۖ وَلَتَجِدَنَّ أَقْرَبَهُم مَّوَدَّةً لِّلَّذِينَ آمَنُوا الَّذِينَ قَالُوا إِنَّا نَصَارَىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّ مِنْهُمْ قِسِّيسِينَ وَرُهْبَانًا وَأَنَّهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٨٣﴾

ÌPÍN 7

84. Nígbà tí wọ́n bá gbọ́ ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún Òjíṣẹ́ yìí, ìwọ yóò rí pé omijé ń dà jáde lójú wọn, nítorí òdodo tí wọ́n dámọ̀. Wọn há wí pé: ‘Olúwa wa àwa gbàgbọ́, nítorí náà, kọ orúkọ wa sílẹ̀ pẹ̀lú àwọn olùjẹ́rìí.’

وَإِذَا سَمِعُوا مَا أُنزِلَ إِلَى الرَّسُولِ تَرَىٰ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ الدَّمْعِ مِمَّا عَرَفُوا مِنَ الْحَقِّ ۖ يَقُولُونَ رَبَّنَا آمَنَّا فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ ﴿٨٤﴾

85. ‘Kí ló ṣe wá tí a kò fi ní gba Allah àti òdodo tí ó ti dé bá wa gbọ́, tí a sì tún ń fẹ́ pé kí Olúwa wa fi wá sí ààrín àwọn ènìyàn rere.’

وَمَا لَنَا لَا نُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَمَا جَاءَنَا مِنَ الْحَقِّ وَنَطْمَعُ أَن يُدْخِلَنَا رَبُّنَا مَعَ الْقَوْمِ الصَّالِحِينَ ﴿٨٥﴾

86. Nítorí náà Allah ti fi àwọn ọgbà ìdẹ̀ra tí àwọn akérémọdò ń ṣàn lábẹ́ wọn san wọ́n ní ẹ̀san nítorí ohun tí wọ́n sọ. Ibẹ̀ ni wọn yóò sì máa gbé. Èyí sì ni ẹ̀san fún àwọn tó ń ṣe rere.

فَأَثَابَهُمُ اللَّهُ بِمَا قَالُوا جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَاءُ الْمُحْسِنِينَ ﴿٨٦﴾

87. Àwọn tó ṣe àìgbàgbọ́ tí wọ́n tún pe àwọn Àmì Wa ní irọ́. Àwọn wọ̀nyí ni èrò iná.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ اُولٰٓئِكَ
اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿٨٧﴾

ÌDÁ 12

88. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má ṣe ṣe ohun rere tí Allah ṣe lẹ́tọ̀ọ́ fún yín ní èèwọ̀, ẹ má sì ṣe kọjá ẹnu ààlà. Dájúdájú Allah kò nífẹ̀ẹ́ sí àwọn olùkọjá ààlà.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُحَرِّمُوْا طَيِّبٰتِ
مَآ اَحَلَّ اللّٰهُ لَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوْا ؕ اِنَّ اللّٰهَ
لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِيْنَ ﴿٨٨﴾

89. Kí ẹ sì máa jẹ́ nínú ohun tí Allah pésé fún yín, ni ohun tí ó tọ́ tí ó sì dára. Kí ẹ sí páyà Allah tí ẹ̀yin gbàgbọ́.

وَكُلُوْا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ حَلٰلًا طَيِّبًا ۪ وَّ
اتَّقُوا اللّٰهَ الَّذِيْٓ اَنْتُمْ بِهٖ مُؤْمِنُوْنَ ﴿٨٩﴾

90. Allah kì yóò gbá yín mú (fún ìjẹníyà) nípa ìbúra yín tí ẹ ṣe lásán, ṣùgbọ́n Òun yóò gbá yín mú fún àwọn ìbúra tí ẹ mọ̀n-ọ́n-mọ̀ ṣe. Ìtanràn rẹ̀ ni fífi oúnjẹ bọ́ aláìní mẹ́wàá pẹ̀lú déédéé oúnjẹ tí ẹ fi ń bọ́ àwọn ẹbí yín, tàbí kí ẹ dáṣọ fún wọn, tàbí kí ẹ sọ ẹrú kan di òmìnira. Ṣùgbọ́n ẹni tí kò bá lè ṣe bẹ́ẹ̀, èyí tó kàn ni kí ó gba ààwẹ̀ fún ọjọ́ mẹ́ta. Ìyẹn jẹ́ ìtanràn ìbúra yín nígbà tí ẹ bá búra. Kí ẹ sì máa mú ìbúra yín ṣẹ. Báyìí ni Allah ṣe àlàyé àwọn Àmì Rẹ̀ fún yín, kí ẹ le máa dúpẹ́.

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللّٰهُ بِاللَّغْوِ فِيْٓ اَيْمَانِكُمْ
وَلٰكِنْ يُّؤَاخِذُكُمْ بِمَا عَقَّدْتُّمُ الْاَيْمَانَ ۚ
فَكَفَّارَتُهٗٓ اِطْعَامُ عَشَرَةِ مَسٰكِيْنَ مِنْ
اَوْسَطِ مَا تُطْعِمُوْنَ اَهْلِيْكُمْ اَوْ كِسْوَتُهُمْ
اَوْ تَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ ؕ فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ
ثَلٰثَةِ اَيَّامٍ ؕ ذٰلِكَ كَفَّارَةُ اَيْمَانِكُمْ اِذَا
حَلَفْتُمْ ؕ وَاحْفَظُوْٓا اَيْمَانَكُمْ ؕ كَذٰلِكَ
يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اٰيٰتِهٖ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٩٠﴾

91. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ọtí mímu, tẹ́tẹ́ títa, ìbọ̀rìṣà àti aje dídá jẹ́ ohun ẹ̀gbin láti inú iṣẹ́ èṣù, nítorí náà kí ẹ jìnnà sí (ọ̀kọ̀ọ̀kan) wọn kí ẹ le ṣe oríire.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنَّمَا الْخَمْرُ وَ
الْمَيْسِرُ وَالْاَنْصَابُ وَالْاَزْلَامُ رِجْسٌ مِّنْ
عَمَلِ الشَّيْطٰنِ فَاجْتَنِبُوْهُ لَعَلَّكُمْ
تُفْلِحُوْنَ ﴿٩١﴾

إِنَّمَا يُرِيدُ الشَّيْطَانُ أَنْ يُوقِعَ بَيْنَكُمُ
الْعَدَاوَةَ وَالْبَغْضَاءَ فِي الْخَمْرِ وَالْمَيْسِرِ وَ
يَصُدَّكُمْ عَنْ ذِكْرِ اللَّهِ وَعَنِ الصَّلَاةِ ۚ
فَهَلْ أَنْتُمْ مُنْتَهُونَ ﴿٩٢﴾

92. Ohun tí èṣù ń fẹ́ ni láti dá ọ̀tá àti ìkórìíra sílẹ̀ láàrin yín nípa ọtí mímu, àti tẹ́tẹ́ títa, kí ó sì lè fà yín sẹ́hìn kúrò níbi ìrántí Allah àti ìrun kíkí. Ẹ̀yin kì yóò ha jáwọ́ kúrò níbẹ̀ bí?

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ
وَاحْذَرُوا ۚ فَإِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوا أَنَّمَا عَلَىٰ
رَسُولِنَا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٩٣﴾

93. Kí ẹ gbọ́ràn sí Allah lẹ́nu, kí ẹ tún gbọ́ràn sí òjíṣẹ́ náà lẹ́nu, kí ẹ sì máa ṣọ́ra. Ṣùgbọ́n bí ẹ bá pẹ̀yìndà, nígbà náà kí ẹ lọ mọ̀ pé ìwọ̀nba ìwọ ti òjíṣẹ́ Wa ni kí ó jẹ́ iṣẹ́ náà dópin.

لَيْسَ عَلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ جُنَاحٌ فِيمَا طَعِمُوا إِذَا مَا
اتَّقَوْا وَآمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ ثُمَّ
اتَّقَوْا وَآمَنُوا ثُمَّ اتَّقَوْا وَأَحْسَنُوا ۗ وَ
اللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿٩٤﴾ ع

94. Kò sí ìbáwí fún àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, nípa ohun tí wọ́n bá jẹ, níwọ̀n ìgbà tí wọ́n bá ti páyà Allah tí wọ́n sì gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere; lẹ́hìn náà tí wọ́n páyà Allah, tí wọ́n sì gbàgbọ́ lódodo, lẹ́hìn náà wọ́n sì tún ń páyà Allah, ti wọ́n sì ń ṣe dáadáa. Allah sì fẹ́ràn àwọn olùṣerere.

ÌDÁ 13

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَيَبْلُوَنَّكُمُ اللَّهُ
بِشَيْءٍ مِنَ الصَّيْدِ تَنَالُهُ أَيْدِيكُمْ وَ
رِمَاحُكُمْ لِيَعْلَمَ اللَّهُ مَنْ يَخَافُهُ
بِالْغَيْبِ ۚ فَمَنِ اعْتَدَىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ
فَلَهُ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٥﴾

95. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Allah yóò fi àwọn ohun tí kò tó nǹkan kan dán yín wò: ẹranko, èyí tí ọwọ́ àti ọfà yín lè tó, ki Allah le ya àwọn ti o bẹ̀rù Rẹ̀ ni ìkọ̀kọ̀ sọ́tọ̀. Nítorí náà ẹni to ba kọja ẹnu ààlà lẹ́hìn èyí, ìyá olóró yóò jẹ tirẹ̀.

96. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má ṣe ṣe ọdẹ nígbà tí ẹ bá ń ṣe ìsìn Hajj lọ́wọ́, ẹni yòówù tó bá mọ̀-ọ́n-mọ̀ pa ẹran nínú yín, ìtanràn rẹ̀ yóò jẹ́ irú ẹran ẹlẹ́sẹ̀ mẹ́rin tí ó pa, gẹ́gẹ́ bí àwọn ẹlẹ́rìí òdodo méjì nínú yín gbọdọ̀ ti jẹ́rìí sí i, yóò mú un wá sí Ka'aba gẹ́gẹ́ bí ọrẹ tàbí kí ó ṣe ìtanràn nípa fífi oúnjẹ bọ́ àwọn aláìní, tàbí kí ó fi ààwẹ̀ gbígbà dípò rẹ̀, kí ó lè tọ́ ìyà iṣẹ́ ọwọ́ rẹ̀ wò. Nípa èyí tí ó ti kọjá, Allah ti ṣe àmójúkúrò rẹ̀, ẹnikẹ́ni tó bá tún padà sídìí rẹ̀, Allah yóò jẹ ẹni náà níyà (ẹ̀ṣẹ̀ rẹ̀). Allah sì jẹ́ Alágbára, Ọlọ́run ẹ̀san.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَقْتُلُوا۟ ٱلصَّيْدَ
وَأَنتُمْ حُرُمٌ ۚ وَمَن قَتَلَهُۥ مِنكُم مُّتَعَمِّدًا
فَجَزَآءٌ مِّثْلُ مَا قَتَلَ مِنَ ٱلنَّعَمِ يَحْكُمُ
بِهِۦ ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ هَدْيًۢا بَٰلِغَ
ٱلْكَعْبَةِ أَوْ كَفَّٰرَةٌ طَعَامُ مَسَٰكِينَ أَوْ
عَدْلُ ذَٰلِكَ صِيَامًا لِّيَذُوقَ وَبَالَ أَمْرِهِۦ ۗ
عَفَا ٱللَّهُ عَمَّا سَلَفَ ۚ وَمَنْ عَادَ فَيَنتَقِمُ
ٱللَّهُ مِنْهُ ۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٌ ذُو ٱنتِقَامٍ ﴿٩٦﴾

97. A ṣe ọdẹ àti jíjẹ (ẹran omi) ní ẹ̀tọ́ fún yín; A ṣe é ní ìpèsè fún yín àti fún àwọn arìnrìn-àjò; ṣùgbọ́n A ṣe ọdẹ (ẹran) orí ilẹ̀ léèwọ̀ fún yín, níwọ̀n ìgbà tí ẹ bá ti ń ṣe ìsìn Hajj lọ́wọ́. Kí ẹ sì páyà Allah, Ẹni tí a ó kó yín jọ sọ́dọ̀ Rẹ̀.

أُحِلَّ لَكُمْ صَيْدُ ٱلْبَحْرِ وَطَعَامُهُۥ مَتَٰعًا
لَّكُمْ وَلِلسَّيَّارَةِ ۖ وَحُرِّمَ عَلَيْكُمْ صَيْدُ
ٱلْبَرِّ مَا دُمْتُمْ حُرُمًا ۗ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ
إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩٧﴾

98. Allah ti ṣe Ka'aba, Ilé Ọ̀wọ̀ náà, gẹ́gẹ́ bì àtìlẹ̀hìn àti àgbéga fún àwọn ènìyàn, bákan náà ni àwọn Oṣù mímọ́ àti àwọn ẹran (ọrẹ) àti àwọn (ẹran) tó ní okùn-ọ̀sọ́ lọ́rùn. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ kí ẹ le mọ̀ pé Allah mọ ohun gbogbo tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé, àti pé Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo dájú.

جَعَلَ ٱللَّهُ ٱلْكَعْبَةَ ٱلْبَيْتَ ٱلْحَرَامَ
قِيَٰمًا لِّلنَّاسِ وَٱلشَّهْرَ ٱلْحَرَامَ وَٱلْهَدْىَ وَ
ٱلْقَلَٰٓئِدَ ۚ ذَٰلِكَ لِتَعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ
مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَأَنَّ
ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٩٨﴾

اِعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ وَاَنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٩٩﴾

99. Kí ẹ sì mọ̀ pé Allah le koko ní ìjẹniníyà àti pé Allah ni Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

مَا عَلَى الرَّسُوْلِ اِلَّا الْبَلٰغُ ۗ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُوْنَ وَمَا تَكْتُمُوْنَ ﴿١٠٠﴾

100. kò sí ohun tí ó jẹ́ ọ̀ranyàn fún òjíṣẹ́ náà ju pé kí ó jẹ́ iṣẹ́ náà dé òpin. Allah sì mọ ohun tí ẹ̀yin fi hàn àti ohun tí ẹ fi pamọ́.

قُلْ لَّا يَسْتَوِى الْخَبِيْثُ وَالطَّيِّبُ وَلَوْ اَعْجَبَكَ كَثْرَةُ الْخَبِيْثِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ يٰٓاُولِى الْاَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿١٠١﴾ ع

101. Sọ pé, nǹkan búburú àti nǹkan rere kò dọ́gba, bó tilẹ̀ jẹ́ pé ọ̀pọ̀ aburú lè ṣe ọ́ ní èèmọ̀. Nítorí náà ẹ páyà Allah, ẹ̀yin onílàákàyè, kí ẹ le ṣe oríire.

ÌDÁ 14

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَسْـَٔلُوْا عَنْ اَشْيَآءَ اِنْ تُبْدَ لَكُمْ تَسُؤْكُمْ ۚ وَاِنْ تَسْـَٔلُوْا عَنْهَا حِيْنَ يُنَزَّلُ الْقُرْاٰنُ تُبْدَ لَكُمْ ۗ عَفَا اللّٰهُ عَنْهَا ۗ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

102. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má ṣe máa bèèrè nípa àwọn nǹkan tó jẹ́ pé tí A bá fi hàn yín, yóò kó yín sínú ìdàmú, ìbá ṣe pé ẹ ti bèèrè nípa wọn nígbà tí A ń sọ Al-Kur'an kalẹ̀ ni, À bá ti fi hàn yín. Allah fojú fò wọ́n (nínú àánú rẹ̀). Allah sì jẹ́ Aláforíjìn, Onífaradà.

قَدْ سَاَلَهَا قَوْمٌ مِّنْ قَبْلِكُمْ ثُمَّ اَصْبَحُوْا بِهَا كٰفِرِيْنَ ﴿١٠٣﴾

103. Àwọn èniyàn kan ti bèèrè irú rẹ̀ ṣíwájú yín, tí wọ́n sì ti ipasẹ̀ bẹ́ẹ̀ di aláìgbàgbọ́.

مَا جَعَلَ اللّٰهُ مِنْۢ بَحِيْرَةٍ وَّلَا سَآئِبَةٍ وَّلَا وَصِيْلَةٍ وَّلَا حَامٍ ۙ وَّلٰكِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ ۗ وَاَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿١٠٤﴾

104. Allah kò ṣe ìyàsọ́tọ̀ kankan nípa Bahira[1] tàbí Saaiba[2] tàbí Wasiila[3] tàbí Haamin[4]; ṣùgbọ́n àwọn tí wọ́n ṣe àìgbàgbọ́ ń dá àdápa irọ̀ mọ́ Allah, ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò sì lo làákàyè wọn.

Àlàyé: 1. *Bahira* ni orúkọ tí àwọn ọ̀ṣẹbọ lárúbáwá má ń pe abo ràkùnmí tí wọ́n lu létí, tí wọ́n sì tú sílẹ̀ láti máa jẹ káàkiri, lẹ́hìn tí ó ti bí ọmọ méje. Wọ́n yàá sọ́tọ̀ fún àwọn òrìṣà kan, wọn kì í lo wàrà rẹ̀ bẹ́ẹ̀ ni wọn kì í gùn ún.

2. *Saaiba ni* abo ràkùnmí tí wọ́n tú sí lẹ̀, tí ó ń jẹ̀ káàkiri lẹ́hìn tó ti bí ọmọ márùn-ún.

3. *Wasiila* ni abo ràkùnmí (tàbí abo ewúrẹ́) tí wọ́n tú sílẹ̀ lórúkọ òrìṣà kan lẹ́hìn tí ó ti bí abo méje léraléra.

4. *Haamin* ni akọ ràkùnmí ti gigun abo rẹ̀ ti bí ọmọ méje, tí wọn kì í lò fún kíkó ẹrù tàbí gígùn.

Ó ní òmìnira láti máa rìn kiri

105. Nígbà tí a bá sọ fún wọn pé: 'Ẹ wá sídìí ohun tí Allah sọ̀kalẹ̀ àti sí ọ̀dọ̀ Òjíṣẹ́ náà, wọn yóò sọ pé: 'ohun tí a bá lọ́wọ́ àwọn bàbá wa ti tó fún wa', bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé àwọn bàbá wọn kò mọ nǹkan kan rárá, tí wọn kò sì tún mọ ọ̀nà.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلَىٰ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
وَإِلَى ٱلرَّسُولِ قَالُوا۟ حَسْبُنَا مَا وَجَدْنَا
عَلَيْهِ ءَابَآءَنَآ ۚ أَوَلَوْ كَانَ ءَابَآؤُهُمْ لَا
يَعْلَمُونَ شَيْـًٔا وَلَا يَهْتَدُونَ ﴿١٠٥﴾

106. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ máa ṣọ́ ara yín. Ẹni tó ṣìnà kò le kó ìpalára bá yín níwọ̀n ìgbà tí ẹyin (fúnra yín) bá tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà. Ọ̀dọ̀ Allah ni ìpadàbọ̀sí gbogbo yín pátápátá; Òun yóò sì fún yín ní ìró ohun tí ẹ ti ṣe.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ عَلَيْكُمْ أَنفُسَكُمْ ۖ
لَا يَضُرُّكُم مَّن ضَلَّ إِذَا ٱهْتَدَيْتُمْ ۚ إِلَى
ٱللَّهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٦﴾

107. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ìjẹ́rìí (òtítọ́) láàrin yín, nígbà tí ikú bá dé wá bá ọ̀kan nínú yín, ní àkókò ìṣètò ìpíngún, jẹ́ ti ẹni méjì tí wọn jẹ́ olótìítọ́ nínú yín; tàbí àwọn méjì mìíràn tí wọn kì í ṣé ara yín, tó bá ṣe pé ẹ wà lórí ìrìn-àjò lórí ilẹ̀ tí àjálù ikú sì dé bá yín. Kí ẹ dá àwọn méjéèjì dúró lẹ́hìn ìrun (láti jẹ́rìí); tí ẹ bá ń ṣiyèméjì, kí àwọn méjéèjì fi Allah búra pé: 'àwa kò gba ohunkóhun fún (ìjẹ́rìí) èyí, kódà kí ó jẹ́ ìbátan tí ó súnmọ́, bẹ́ẹ̀ ni àwa kò fi ìjẹ́rìí tí Allah (pàṣẹ rẹ̀) pamọ́; dájúdájú, (tí a bá ṣe bẹ́ẹ̀) kí a pẹ̀lú àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀.'

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ شَهَٰدَةُ بَيْنِكُمْ
إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ ٱلْمَوْتُ حِينَ
ٱلْوَصِيَّةِ ٱثْنَانِ ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ أَوْ
ءَاخَرَانِ مِنْ غَيْرِكُمْ إِنْ أَنتُمْ
ضَرَبْتُمْ فِى ٱلْأَرْضِ فَأَصَٰبَتْكُم
مُّصِيبَةُ ٱلْمَوْتِ ۚ تَحْبِسُونَهُمَا مِنۢ بَعْدِ
ٱلصَّلَوٰةِ فَيُقْسِمَانِ بِٱللَّهِ إِنِ ٱرْتَبْتُمْ لَا
نَشْتَرِى بِهِۦ ثَمَنًا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۙ وَ
لَا نَكْتُمُ شَهَٰدَةَ ٱللَّهِ إِنَّآ إِذًا لَّمِنَ
ٱلْءَاثِمِينَ ﴿١٠٧﴾

فَإِنْ عُثِرَ عَلَىٰٓ أَنَّهُمَا اسْتَحَقَّآ إِثْمًا
فَاٰخَرٰنِ يَقُوْمٰنِ مَقَامَهُمَا مِنَ الَّذِيْنَ
اسْتَحَقَّ عَلَيْهِمُ الْاَوْلَيٰنِ فَيُقْسِمٰنِ
بِاللّٰهِ لَشَهَادَتُنَآ اَحَقُّ مِنْ
شَهَادَتِهِمَا وَمَا اعْتَدَيْنَآ ۖ إِنَّآ إِذًا
لَّمِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٠٨﴾

108. Ṣùgbọ́n tí ó bá hàn pé àwọn (ẹlẹ́rìí) méjéèjì jẹ̀bi ẹ̀ṣẹ̀ (ìjẹ́rìí èké), nígbà náà àwọn méjì mìíràn láàrin àwọn tí wọ́n jẹ́rìí takò yóò gba ipò wọn (àwọn tó jẹ́rìí èké, láti jẹ́rìí). Lẹ́hìn náà tí wọ́n bá ti búra ní orúkọ Allah láti jẹ́rìí tako àwọn méjì ti ákọ́kọ́ pẹ̀lú ìdánilójú pé: 'ẹ̀rí ti wa dára ju ti àwọn méjéèjì ti ákọ́kọ́ lọ, bẹ́ẹ̀ ni àwa kò kọja ààlà. Tí àwá bá jẹ́ òpùrọ́ kí a kàwá kún àwọn olùrékọjá ààlà (níwájú Allah).'

ذٰلِكَ أَدْنٰىٓ أَنْ يَّأْتُوْا بِالشَّهَادَةِ عَلٰى
وَجْهِهَآ أَوْ يَخَافُوْٓا أَنْ تُرَدَّ أَيْمَانٌۢ بَعْدَ
أَيْمَانِهِمْ ۗ وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاسْمَعُوْا ۗ وَاللّٰهُ
لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿١٠٩﴾

109. Nítorí ìdí èyí, ó ṣe é ṣe kí wọ́n ṣe òtítọ́ nínú ìjẹ́rìí wọn pẹ̀lú ìbẹ̀rù pé a lè fi àyè gba àwọn ẹ̀rí mìíràn lẹ́hìn èrí ti wọn. Ẹ páyà Allah, kí ẹ sì tẹ́tí sílẹ̀. Allah kì í tọ́ àwọn aláìgbọràn sọ́nà.

ÌDÁ 15

يَوْمَ يَجْمَعُ اللّٰهُ الرُّسُلَ فَيَقُوْلُ مَاذَآ
أُجِبْتُمْ ۗ قَالُوْا لَا عِلْمَ لَنَا ۗ إِنَّكَ أَنْتَ
عَلَّامُ الْغُيُوْبِ ﴿١١٠﴾

110. (Ẹ ronú nípa) ọjọ́ náà tí Allah yóò kó gbogbo òjíṣẹ́ jọ, tí Yóò sì wí pé: 'Èsì wo ni wọ́n fún yín?' Wọn yóò sì wí pé: 'kò sí ìmọ̀ kankan fún wa, dájúdájú Ìwọ ni Olùmọ̀ jùlọ nípa ohun tí ó pamọ́.'

إِذْ قَالَ اللّٰهُ يٰعِيْسَى ابْنَ مَرْيَمَ اذْكُرْ
نِعْمَتِيْ عَلَيْكَ وَعَلٰى وَالِدَتِكَ ۘ إِذْ
أَيَّدْتُّكَ بِرُوْحِ الْقُدُسِ ۗ تُكَلِّمُ النَّاسَ
فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا ۚ وَإِذْ عَلَّمْتُكَ الْكِتٰبَ
وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرٰىةَ وَالْإِنْجِيْلَ ۚ وَإِذْ
تَخْلُقُ مِنَ الطِّيْنِ كَهَيْـَٔةِ الطَّيْرِ بِإِذْنِيْ

111. Nígbà tí Allah yóò sọ pé: "Ìwọ Isa ọmọ Mariam, rántí ojú rere Mi sí ọ àti sí ìyá rẹ̀, nígbà tí Mo fi ẹ̀mí Mímọ́ ṣe àtìlẹhìn fún ọ, tó fi jẹ́ pé o ń bá àwọn ènìyàn sọ̀rọ̀ nígbà èwe àti nígbà ọ̀dọ́; Tí Mo sì tún kọ́ ọ ní Ìwé náà àti òye àti Ataora àti Injila; àti nígbà tí ìwọ fi amọ̀ mọ

فَتَنفُخُ فِيهَا فَتَكُونُ طَيْرًا بِإِذْنِي
وَتُبْرِئُ الْأَكْمَهَ وَالْأَبْرَصَ بِإِذْنِي وَ
إِذْ تُخْرِجُ الْمَوْتَىٰ بِإِذْنِي وَإِذْ كَفَفْتُ
بَنِي إِسْرَائِيلَ عَنكَ إِذْ جِئْتَهُم
بِالْبَيِّنَاتِ فَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ
إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ١١١

(ẹ̀dá kan) tí ó jọ ẹyẹ nípa àṣẹ Mi; lẹ́hìn náà ni ìwọ mí èémí sí i, ó sì di ohun tí ó ń fò nípa àṣẹ Mi; ìwọ sì wo afọ́jú-òru àti adẹ́tẹ̀ sàn nípa àṣẹ Mi; àti nígbà tí ìwọ sọ òkú di alàáyè nípa àṣẹ Mi; àti nígbà tí Mo ká ọwọ́ àwọn ọmọ Israẹli kò (kí wọ́n mọ́ baà fi ikú pa ọ́), nígbà tí o wá bá wọn pẹ̀lú Àmì tó dájú; ṣùgbọ́n àwọn tí wọ́n ṣe àìgbàgbọ́ nínú wọn sọ pé: ‘eléyìí kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe idán tí ó hàn gbangba.’”

وَإِذْ أَوْحَيْتُ إِلَى الْحَوَارِيِّينَ أَنْ آمِنُوا بِي
وَبِرَسُولِي قَالُوا آمَنَّا وَاشْهَدْ بِأَنَّنَا
مُسْلِمُونَ ١١٢

112. ‘Àti nígbà tí Mo ṣe ìṣípayá fún àwọn ọmọ ẹ̀yìn (Isa) náà láti gbà Mí gbọ́ àti Òjíṣẹ́ Mi, wọ́n sọ wí pé: ‘Àwa gbàgbọ́, ki O sì jẹ́rìí pe àwa ti ju ara wa sílẹ̀.’”

إِذْ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ
هَلْ يَسْتَطِيعُ رَبُّكَ أَن يُنَزِّلَ عَلَيْنَا
مَائِدَةً مِّنَ السَّمَاءِ قَالَ اتَّقُوا اللَّهَ
إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ١١٣

113. Nígbà tí àwọn ọmọ ẹ̀yìn (Isa) sọ pé: ‘Ìwọ Isa ọmọ Mariam, ǹjẹ́ Olúwa rẹ̀ lè sọ tábìlì oúnjẹ kan kalẹ̀ fún wa láti ọ̀run wa?’ O wí pé: ‘ẹ páyà Allah, tí ẹ̀yin bá jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.’

قَالُوا نُرِيدُ أَن نَّأْكُلَ مِنْهَا وَتَطْمَئِنَّ
قُلُوبُنَا وَنَعْلَمَ أَن قَدْ صَدَقْتَنَا وَ
نَكُونَ عَلَيْهَا مِنَ الشَّاهِدِينَ ١١٤

114. Wọ́n wí pé: ‘Àwa fẹ́ láti jẹ nínú rẹ̀ àti pé kí ọkàn wa lè balẹ̀, kí á sì lè mọ̀ pé òdodo ni ìwọ ń bá wa sọ, kí á sì tún lè jẹ́rìí sí i.’

قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ اللَّهُمَّ رَبَّنَا أَنزِلْ
عَلَيْنَا مَائِدَةً مِّنَ السَّمَاءِ تَكُونُ لَنَا
عِيدًا لِّأَوَّلِنَا وَآخِرِنَا وَآيَةً مِّنكَ وَ
ارْزُقْنَا وَأَنتَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ١١٥

115. Isa, ọmọ Mariam wá sọ pé: ‘Ìwọ Allah, Olúwa wa, sọ tábìlì oúnjẹ kan kalẹ̀ fún wa láti ọ̀run wá, kí ó lè jẹ́ àsè fún wa, fún àwọn ẹni àkọ́kọ́ inú wa àti àwọn tó ń bọ̀ lẹ́hìn wa; kí ó sì jẹ́ Àmì kan láti ọ̀dọ̀ Rẹ. Kí O sì pèsè fún wa, nítorí pé Ìwọ ni o dára jùlọ nínú àwọn Olùpèsè.

116. Allah sọ pé: ‘Dájúdájú Èmi yóò sọ̀ ọ́ kalẹ̀ fún yín, ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá wá ṣàìgbàgbọ́ lẹ́hìn náà nínú yín, Èmi yóò jẹ ẹ́ níyà, ní ìyà èyí tí n kò tún ní fi irú rẹ̀ jẹ ẹnìkan mọ́ nínú ẹ̀dá.’.

قَالَ اللَّهُ إِنِّي مُنَزِّلُهَا عَلَيْكُمْ ۖ فَمَن
يَكْفُرْ بَعْدُ مِنكُمْ فَإِنِّي أُعَذِّبُهُ عَذَابًا
لَّا أُعَذِّبُهُ أَحَدًا مِّنَ الْعَالَمِينَ ﴿١١٦﴾

ÌDÁ 16

117. Àti nígbà tí Allah yóò wí pé: “Ìwọ Isa ọmọ Mariam, ṣé ìwọ lo sọ fún àwọn ènìyàn pé: ‘Ẹ mú èmi àti ìyá mi ní olúwa méjì lẹ́hìn Allah?’”, òun (Isa) yóò wí pé: “Mimọ Rẹ̀, èmi kò lè sọ ohun ti n ko lẹ́tọ̀ọ́ láti sọ. Tí ó bá ṣe pé mo sọ bẹ́ẹ̀, dájúdájú Ìwọ ìbá ti mọ̀ ọ́n. Ìwọ mọ ohun tí ń bẹ ní ọkàn mi, èmi kò sì mọ ohun tí ń bẹ ní ọkàn Rẹ̀. Dájúdájú Ìwọ nìkan ni Olùmọ̀ ohun tí ó pamọ́.

وَإِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ أَأَنتَ
قُلْتَ لِلنَّاسِ اتَّخِذُونِي وَأُمِّيَ إِلَٰهَيْنِ
مِن دُونِ اللَّهِ ۖ قَالَ سُبْحَانَكَ مَا يَكُونُ
لِي أَنْ أَقُولَ مَا لَيْسَ لِي بِحَقٍّ ۚ إِن
كُنتُ قُلْتُهُ فَقَدْ عَلِمْتَهُ ۚ تَعْلَمُ مَا فِي
نَفْسِي وَلَا أَعْلَمُ مَا فِي نَفْسِكَ ۚ إِنَّكَ
أَنتَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿١١٧﴾

118. ‘Èmi kò sọ ohunkóhun fún wọn bí kò ṣe ohun tí O pa mí láṣẹ rẹ̀ pé, ‘ẹ máa sin Allah tí Í ṣe Olúwa mi àti Olúwa yín, èmi sì jẹ́ ẹlẹ́rìí lórí wọn níwọ̀n ìgbà tí mo ń bẹ láàrin wọn; ṣùgbọ́n lẹ́hìn tí O ti fi ikú pa mí, Ìwọ ni O jẹ́ Olùṣọ́ lórí wọn. Àti pé Ìwọ ni ẹlẹ́rìí lórí ohun gbogbo.

مَا قُلْتُ لَهُمْ إِلَّا مَا أَمَرْتَنِي بِهِ أَنِ
اعْبُدُوا اللَّهَ رَبِّي وَرَبَّكُمْ ۚ وَكُنتُ
عَلَيْهِمْ شَهِيدًا مَّا دُمْتُ فِيهِمْ ۖ فَلَمَّا
تَوَفَّيْتَنِي كُنتَ أَنتَ الرَّقِيبَ
عَلَيْهِمْ ۚ وَأَنتَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿١١٨﴾

119. ‘Tí O bá jẹ wọ́n níyà, ẹrúsìn Rẹ̀ ni wọ́n jẹ́, tí O bá sì foríjìn wọ́n, dájúdájú Ìwọ ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.’”

إِن تُعَذِّبْهُمْ فَإِنَّهُمْ عِبَادُكَ ۖ وَإِن
تَغْفِرْ لَهُمْ فَإِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١١٩﴾

120. Allah yóò sì wí pé, ‘Èyí ni ọjọ́ tí àwọn olódodo yóò jèrè òdodo wọn. Ti wọn ni àwọn ọgbà tí àwọn akérémọdò ń ṣàn nísàlẹ̀ wọn. Ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbé títí láé. Allah ti yọnu sí wọn, àwọn náà sì ti yọnu sí i, eléyìí sì ni èrè tí ó tóbi.’

قَالَ اللَّهُ هَٰذَا يَوْمُ يَنفَعُ الصَّادِقِينَ
صِدْقُهُمْ ۚ لَهُمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ رَّضِيَ اللَّهُ
عَنْهُمْ وَرَضُوا عَنْهُ ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٢٠﴾

121. Ti Allah ni Ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé àti gbogbo ohun tí ń bẹ nínú wọn. Òun sì ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

لِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا
فِيهِنَّ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٢١﴾ ع




# AL-AN AAM

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú júlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Gbogbo ìyìn jẹ́ ti Allah, Ẹni tí Ó dá àwọn ọ̀run àti ayé; Ó sì mú kí (onírúurú) òkùnkùn àti ìmọ́lẹ̀ wà; síbẹ̀síbẹ̀ àwọn tí kò gbàgbọ́ ń bá Olúwa wọn wá àfijọ.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضَ وَ جَعَلَ الظُّلُمٰتِ وَ النُّوْرَ ۬
ثُمَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُوْنَ (٢)

3. Òun náà ni Ẹni tí Ó dá yín láti inú amọ̀, Ó sì pinnu àkókò. Àkókò (mìíràn) sì tún wà tí Ó ti pinnu ní ọ̀dọ̀ ara Rẹ̀. Síbẹ̀síbẹ̀ ẹ tún ń ṣiyèméjì!

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ طِيْنٍ ثُمَّ قَضٰۤى
اَجَلًا ؕ وَ اَجَلٌ مُّسَمًّى عِنْدَهٗ ثُمَّ اَنْتُمْ
تَمْتَرُوْنَ (٣)

4. Òun sì ni Allah, (Ọlọ́run náà) ní àwọn ọrun àti ní ayé, Ó mọ ìkọ̀kọ yín àti gbañgba yín, Ó sì mọ ohun tí ẹ ń kó jọ.

وَ هُوَ اللّٰهُ فِي السَّمٰوٰتِ وَ فِي الْاَرْضِ ؕ
يَعْلَمُ سِرَّكُمْ وَ جَهْرَكُمْ وَ يَعْلَمُ مَا
تَكْسِبُوْنَ (٤)

5. Àmì kan kò sì ní wá bá wọn nínú àwọn Àmì Olúwa wọn, àyàfi kí wọ́n gbúnrí kúrò níbẹ̀.

وَمَا تَاْتِيْهِمْ مِّنْ اٰيَةٍ مِّنْ اٰيٰتِ رَبِّهِمْ اِلَّا
كَانُوْا عَنْهَا مُعْرِضِيْنَ (٥)

6. Nípa bẹ́ẹ̀ wọ́n kọ òdodo náà nígbà tí ó dé wá bá wọn; ṣùgbọ́n láìpẹ́ ni ìró ohun tí wọ́n fi ṣe yẹ̀yẹ́ máa dé wá bá wọn.

فَقَدْ كَذَّبُوْا بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ ؕ فَسَوْفَ
يَاْتِيْهِمْ اَنْۢبٰٓؤُا مَا كَانُوْا بِهٖ
يَسْتَهْزِءُوْنَ (٦)

7. Wọn kò a rí i ni, mélòómélòó ni àwọn ìran tí A ti parun ṣíwájú wọn? A fi ààyè gbà wọ́n lórí ilẹ̀, ní irú ààyè tí a kò fi gba ẹ̀yin, A sì jẹ́ kí kùrukùru ṣíji bò wọ́n, ó

اَلَمْ يَرَوْا كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ
قَرْنٍ مَّكَّنّٰهُمْ فِي الْاَرْضِ مَا لَمْ نُمَكِّنْ لَّكُمْ
وَ اَرْسَلْنَا السَّمَآءَ عَلَيْهِمْ مِّدْرَارًا ۪ وَّ جَعَلْنَا
الْاَنْهٰرَ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهِمْ

فَأَهْلَكْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَنشَأْنَا مِنۢ
بَعْدِهِمْ قَرْنًا ءَاخَرِينَ ٧

sì ń rọ ọ̀pọ̀lọpọ̀ òjò; A sì jẹ́ kíàwọn akérémọdò máa ṣàn nísàlẹ̀ wọn; lẹ́hìn náà A pa wọ́n run nítorí ẹ̀ṣẹ wọn A sì gbé ìran mìíràn dìde lẹ́hìn wọn.

وَلَوْ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ كِتَٰبًا فِى قِرْطَاسٍ
فَلَمَسُوهُ بِأَيْدِيهِمْ لَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟
إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٨

8. Bí A bá tilẹ̀ sọ àkọsílẹ̀ kan,tí a kọ sí inú tákàǹdá kalẹ̀ fún ọ, tí wọ́n sì fi ọwọ́ wọn kàn án, síbẹ̀síbẹ̀ àwọn aláìgbàgbọ́ ìbá wí pé, 'Eléyìí kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe idán tí ó dájú.

وَقَالُوا۟ لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ مَلَكٌ ۖ وَلَوْ
أَنزَلْنَا مَلَكًا لَّقُضِىَ ٱلْأَمْرُ ثُمَّ لَا
يُنظَرُونَ ٩

9. Wọ́n sì wí pé, 'Èéṣe tí a kò sọ Màláíkà kan kalẹ̀ fún un? Tí ó bá ṣe pé A sọ Màláíkà kan kalẹ̀ ni, ọ̀rọ̀ náà ìbá ti yanjú, nígbà náà À bá tí lọ́ wọn lára.

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنَٰهُ رَجُلًا وَ
لَلَبَسْنَا عَلَيْهِم مَّا يَلْبِسُونَ ١٠

10. Ìbá ṣe pé À yan Màláíkà (ní Òjíṣẹ́) ni, Àwa ìbá jẹ́ kí ó (fara hàn) bí ọkùnrin; Àwa ìbá sì (ti ipa bẹ́ẹ̀) jẹ́ kí ohun tí wọ́n (fúnra wọn) dàrú rú wọn lójú.

وَلَقَدِ ٱسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ
بِٱلَّذِينَ سَخِرُوا۟ مِنْهُم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ
ع يَسْتَهْزِءُونَ ١١

11. Àti pé dájúdájú, wọ́n ti fi àwọn Òjíṣẹ́ ṣe yẹ̀yẹ́ ṣíwájù rẹ, ṣùgbọ́n ohun tí wọ́n fi ṣe yẹ̀yẹ́ padà yí àwọn tó ṣe yẹ̀yẹ́ po.

ÌDÁ 2

قُلْ سِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ ثُمَّ ٱنظُرُوا۟ كَيْفَ
كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُكَذِّبِينَ ١٢

12. Sọ pé, 'Ẹ rìn káàkiri lórí ilẹ̀, kí ẹ sì rí bí àtubọ̀tán àwọn tó pe (àwọn Òjíṣẹ́) lópùrọ́ ṣe rí.'

قُل لِّمَن مَّا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
قُل لِّلَّهِ ۚ كَتَبَ عَلَىٰ نَفْسِهِ ٱلرَّحْمَةَ

**13**. Sọpé, 'Ti ta ni gbogbo nǹkan tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé?' Sọ pé, 'Ti Allah ni' Ó ti

لَيَجْمَعَنَّكُمْ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ لَا رَيْبَ فِيهِ ۚ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٣﴾

şe àánú şíşe ní ọ̀ràn-anyàn lórí ara Rẹ̀. Dájúdájú Oun yóò (tẹ̀sìwájú láti máa) kó yín jọ tító Ọjọ́ Àjíǹde. Kò sí iyèméjì nínú rẹ̀. Àwọn tí wọ́n ti fi ẹ̀mí ara wọn ṣòfò kò ní gbàgbọ́.

وَلَهُ مَا سَكَنَ فِي اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١٤﴾

14. TiRẹ̀ sì ni ohun tí ń gbé nínú òru àti ọ̀sán. Òun sì ni Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

قُلْ أَغَيْرَ اللَّهِ أَتَّخِذُ وَلِيًّا فَاطِرِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ وَلَا يُطْعَمُ ۗ قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَسْلَمَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٥﴾

15. Sọ pé, 'Èmi yóò a tún mú nǹkan mìíràn ní aláàbò lẹ́hìn Allah bí, Ẹlẹ́dàá àwọn ọ̀run àti ayé, Ẹni tí ń bọ́ ni tí a kì í bọ́?' Sọ pé, 'Ní ti èmi, a ti pamí láṣẹ láti jẹ́ ẹni àkọ́kọ́ tí ó ju ara rẹ̀ sílẹ̀ (fún Allah).' Nítorí náà ẹ má ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń bá (Allah) wá ẹgbẹ́.

قُلْ إِنِّي أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٦﴾

16. Sọ pé 'dájúdájú èmi ń bẹ̀rù ìyà ọjọ́ kan tí ó tóbi, bí èmi bá ṣe àìgbọràn sí Olúwa mi.'

مَنْ يُصْرَفْ عَنْهُ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمَهُ ۚ وَذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْمُبِينُ ﴿١٧﴾

17. Ẹnikẹ́ni tí a bá mú kí ìyà ọjọ́ náà fò ru, dájúdájú Ó (Ọlọ́run) ti ṣàánú rẹ̀, eléyìí sì jẹ́ ìṣẹgun tó hàn gbangba.

وَإِنْ يَمْسَسْكَ اللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِنْ يَمْسَسْكَ بِخَيْرٍ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨﴾

18. Bí Allah bá fi ìnira kan kàn ọ́, kò sí ẹni tí ó lè mú un kúrò bí kò ṣe Òun. Bí Ó bá sì fi rere kan, kàn ọ́; Òún ní agbára láti ṣe ohun tí Ó fẹ́.

وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ ﴿١٩﴾

19. Òun ni Alágbára jùlọ lórí gbogbo ẹ̀dá Rẹ̀. Òun sì ni Ọlọgbọ́n jùlọ, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

قُلْ اَيُّ شَيْءٍ اَكْبَرُ شَهَادَةً ۚ قُلِ اللّٰهُ ۙ شَهِيْدٌ بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ ۚ وَاُوْحِيَ اِلَيَّ هٰذَا الْقُرْاٰنُ لِاُنْذِرَكُمْ بِهٖ وَمَنْۢ بَلَغَ ۚ اَئِنَّكُمْ لَتَشْهَدُوْنَ اَنَّ مَعَ اللّٰهِ اٰلِهَةً اُخْرٰى ۚ قُلْ لَّآ اَشْهَدُ ۚ قُلْ اِنَّمَا هُوَ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ وَّاِنَّنِيْ بَرِيْٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُوْنَ ﴿٢٠﴾

20. Sọ pé, 'Kí ni ohun tí ó tóbi jùlọ ní ẹ̀rí?' Sọ pé, 'Allah ni ẹlẹ́rìí láàrin èmi àti ẹ̀yin. Bẹ́ẹ̀ sì ni Ó ti ṣípayá Al-Kur'ani yìí fún mi kí n bà lè ma fi ṣe ìkìlọ̀ fún yín àti ẹni tí ó bá dé ọ̀dọ rẹ̀. Kíǹla! Ṣé lóòótọ́ ni ẹ jẹ́rìí pé ọlọ́run mìíràn ń bẹ yàtọ̀ sí Allah ? Sọ pé, èmi kò lè jẹ́ irú ẹ̀rí bẹ́ẹ̀. Wá sọ pé, Òun ni Ọlọ́run Ọ̀kan ṣoṣo èmi kò sì lọ́wọ́ sí ohun tí ẹ mú ní orogún (pẹ̀lú Rẹ̀).

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَعْرِفُوْنَهٗ كَمَا يَعْرِفُوْنَ اَبْنَآءَهُمْ ۘ اَلَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٢١﴾

21. Àwọn tí A ti fún ní Ìwé dá a mọ̀ gẹ́gẹ́ bí wọ́n ṣe mọ àwọn ọmọ wọn. Ṣùgbọ́n àwọn tó fi ẹ̀mi ara wọn ṣòfò kò ní gbàgbọ́.

ÌDÁ 3

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا اَوْ كَذَّبَ بِاٰيٰتِهٖ ۗ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٢٢﴾

22. Àti pé ta ló jẹ́ alábòsí ju ẹni tí ó dá àdápa irọ́ mọ́ Allah lọ, tàbí tí ó pe àwọn Àmi Rẹ̀ ní irọ́? Dájúdájú àwọn alábòsí kò ní jèrè.

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيْعًا ثُمَّ نَقُوْلُ لِلَّذِيْنَ اَشْرَكُوْٓا اَيْنَ شُرَكَآؤُكُمُ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٢٣﴾

23. Àti pé ní ọjọ́ tí A ó ko gbogbo wọn jọ lápapọ̀ tí A ó sì wí fún àwọn tó ń bá Allah wá ẹgbẹ̀ra pé, 'Níbo ni àwọn ohun tí ẹ mú ní orogún tí ẹ ń kéde nípa wọn wà?'

ثُمَّ لَمْ تَكُنْ فِتْنَتُهُمْ اِلَّآ اَنْ قَالُوْا وَاللّٰهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشْرِكِيْنَ ﴿٢٤﴾

24. Lẹ́hìn náà, àwáwí wọn kò ní jẹ́ ohunkóhun ju pé, 'Àwá fi Allah Olúwa búra pé àwa kò sí nínú àwọn abọ́rìṣà

25. Wò ó ! bí wọ́n ti ṣe ń parọ́ mọ́ ara wọn, ohun tí wọ́n hun sì ti já wọn kulẹ̀.

اُنْظُرْ كَيْفَ كَذَبُوْا عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ٢٥

26. Ó sì ń bẹ nínú wọn tí wọn yóò máa tẹ́tí sí ọ; ṣùgbọ́n Àwá ti fi èbìbò bo ọkàn wọn kí wọ́n má baà gbọ́ ọ ní agbọ́yé, èdídí sì ń bẹ nínú etí wọn, bí wọ́n bá (tilẹ̀) rí Àmì kọ̀ọ̀kan, wọn kì yóò gba a gbọ́, tó bẹ́ẹ̀, tí wọ́n bá wá bá ọ ṣe àríyànjiyàn, àwọn aláìgbàgbọ́ yóò sọ pé: 'Eléyìí kò jẹ́ nǹkan kan àyàfi ìtàn àwọn ẹni àtijọ́.'

وَمِنْهُمْ مَّنْ يَّسْتَمِعُ اِلَيْكَ ۚ وَجَعَلْنَا عَلٰى قُلُوْبِهِمْ اَكِنَّةً اَنْ يَّفْقَهُوْهُ وَفِيْٓ اٰذَانِهِمْ وَقْرًا ۗ وَاِنْ يَّرَوْا كُلَّ اٰيَةٍ لَّا يُؤْمِنُوْا بِهَا ۗ حَتّٰٓى اِذَا جَاۤءُوْكَ يُجَادِلُوْنَكَ يَقُوْلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ هٰذَآ اِلَّآ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ٢٦

27. Wọn ń kọ̀ fún (àwọn (ẹlòmíràn) láti (gbà) á (gbọ́), bákan náà ni àwọn (fúnra wọn) ń jìnnà sí i. Wọn kò ṣe ìparun fún ẹnìkan kan bí ko ṣe orí ara wọn; ṣùgbọ́n wọn kò kíyèsara.

وَهُمْ يَنْهَوْنَ عَنْهُ وَيَنْـَٔوْنَ عَنْهُ ۚ وَاِنْ يُّهْلِكُوْنَ اِلَّآ اَنْفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ٢٧

28. Ìbá ṣe pé ìwọ́ lè rí ìgbà tí a bá jẹ́ kí wọ́n dúró níwájú iná náà! Wọn á sọ pé, 'Hóò! Ìbá ṣe pé a lè dá wa padà ni! Nígbà náà a kò ní pe àwọn Àmì Olúwa wa ní irọ́ mọ́, àwa ìbá sì máa bẹ nínú àwọn onígbàgbọ́ òdodo.'

وَلَوْ تَرٰٓى اِذْ وُقِفُوْا عَلَى النَّارِ فَقَالُوْا يٰلَيْتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِاٰيٰتِ رَبِّنَا وَنَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ٢٨

29. Àgbẹ́dọ̀ ! Ohun tí wọ́n ń fi pamọ́ tẹ́lẹ̀ ti wá hàn sí wọn. Àti pé bí a tilẹ̀ dá wọn padà dájúdájú wọn yóò tún padà síbi ohun tí a ti kọ fún wọn. Dájúdájú òpùrọ́ ni wọ́n.

بَلْ بَدَا لَهُمْ مَّا كَانُوْا يُخْفُوْنَ مِنْ قَبْلُ ۗ وَلَوْ رُدُّوْا لَعَادُوْا لِمَا نُهُوْا عَنْهُ وَاِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ٢٩

30. Wọ́n sì sọ pé, 'kò sí nǹkan kan mọ́ lẹ́hìn ìgbésí ayé wa yìí, a

وَقَالُوْٓا اِنْ هِيَ اِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا وَمَا

نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ۝٣٠

kò sí ní jẹ́ ẹni tí a ó gbé dìde.'

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ قَالَ
أَلَيْسَ هَٰذَا بِالْحَقِّ ۚ قَالُوا بَلَىٰ وَرَبِّنَا ۚ
قَالَ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ
تَكْفُرُونَ ۝٣١

31. Ìbá ṣe pé o lè rí ìgbà tí a bá jẹ́ kí wọ́n dúró níwájú Olúwa wọn ni! Tí Òun yóò sọ pé; 'Ǹjẹ́ (ayé kejì) yìí kò a ti di òdodo bí?' wọn yóò wí pé: 'Bẹ́ẹ̀ ni, pẹ̀lú (àṣẹ) Olúwa wa.' Òun yóò sì wí pé, 'Tó bá rí bẹ́ẹ̀ ẹ tọ́ ìyà wò nítorí pé ẹ ṣàìgbàgbọ́'.

ÌDÁ 4

قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِلِقَاءِ اللَّهِ ۖ
حَتَّىٰ إِذَا جَاءَتْهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً قَالُوا
يَا حَسْرَتَنَا عَلَىٰ مَا فَرَّطْنَا فِيهَا وَهُمْ
يَحْمِلُونَ أَوْزَارَهُمْ عَلَىٰ ظُهُورِهِمْ ۚ أَلَا
سَاءَ مَا يَزِرُونَ ۝٣٢

32. Dájúdájú àwọn tí wọ́n pe ìpàdépọ̀ pẹ̀lú Allah ní irọ́ ti ṣòfò, tó bẹ́ẹ̀ tí àkókò náà bá dé bá wọn lójijì, wọn yóò sọ pé, 'Ó mà ṣe lára wa o, fún kíkọ̀ tí a kọ (wákàtí) yìí!' Wọn yóò sì fi ẹ̀yin wọn ru ẹrù ara wọn. Dájúdájú, aburú ni ohun tí wọ́n yóò rú.

وَمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۖ
وَلَلدَّارُ الْآخِرَةُ خَيْرٌ لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ
أَفَلَا تَعْقِلُونَ ۝٣٣

33. Ilé ayé yìí kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe fàájì àti ìdárayá. Dájúdájú ìgbésí ayé ti ọ̀run ló dára ju fún àwọn tó ń páyà (Allah). Ǹjẹ́ nígbà náà ẹ kò a ní ṣe làákàyè bí?

قَدْ نَعْلَمُ إِنَّهُ لَيَحْزُنُكَ الَّذِي يَقُولُونَ ۖ
فَإِنَّهُمْ لَا يُكَذِّبُونَكَ وَلَٰكِنَّ الظَّالِمِينَ
بِآيَاتِ اللَّهِ يَجْحَدُونَ ۝٣٤

34. Dájúdájú Àwá ti mọ̀ pé ohun tí wọ́n ń sọ ń bà ọ́ nínú jẹ́; àmọ́, kì í ṣe ìwọ ni wọ́n ń pè lópùrọ́, àwọn Àmì Allah ni àwọn òbìlẹ̀jẹ́ náà ń kọ̀.

وَلَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِنْ قَبْلِكَ فَصَبَرُوا
عَلَىٰ مَا كُذِّبُوا وَأُوذُوا حَتَّىٰ أَتَاهُمْ
نَصْرُنَا ۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَاتِ اللَّهِ ۚ وَ
لَقَدْ جَاءَكَ مِنْ نَبَإِ الْمُرْسَلِينَ ۝٣٥

35. Dájúdájú wọ́n ti kọ àwọn òjíṣẹ́ ṣíwájú rẹ; ṣùgbọ́n látàrí ìkọ̀sílẹ̀ àti ìnira (tí) wọ́n (rí), wọ́n ní ìfaradà títí tí ìrànlọ́wọ́ Wa fi dé wá bá wọn. Kò sì sí ẹnìkan tó lè yí ọ̀rọ̀ Allah padà. Dájúdájú ìró àwọn òjíṣẹ́ tó ti rékọjá lọ ti wá bá ọ.

36. Tí ó bá sì ṣe pé gbígbúnrí wọn bá le jù fún ọ, nígbà náà tí o bá lè rí ọ̀nà kan láti wọ inú ilẹ̀ tàbí kí o fi àkàbà kan gun òkè ọ̀run lọ, kí o sì mú àmì kan wá fún wọn ( o lè ṣe bẹ́ẹ̀). Ìbá jẹ́ pé ó wu Allah ni, Òun ìbá kó gbogbo wọn jọ pọ̀ sí ojú ọ̀nà tí ó tọ́. Nítorí náà má ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí kò ní ìmọ̀.

وَإِنْ كَانَ كَبُرَ عَلَيْكَ إِعْرَاضُهُمْ فَإِنِ
اسْتَطَعْتَ أَنْ تَبْتَغِيَ نَفَقًا فِي الْأَرْضِ أَوْ
سُلَّمًا فِي السَّمَاءِ فَتَأْتِيَهُمْ بِآيَةٍ ۚ وَلَوْ
شَاءَ اللَّهُ لَجَمَعَهُمْ عَلَى الْهُدَىٰ ۚ فَلَا
تَكُونَنَّ مِنَ الْجَاهِلِينَ ﴿٣٦﴾ النصف

37. Àwọn tó tẹ́tí sílẹ̀ nìkan ni yóò dáhùn. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn òkú, Allah yóò gbé wọn dìde, lẹ́hìn náà ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni a ó jẹ́ kí wọ́n padà sí.

وقف غفران إِنَّمَا يَسْتَجِيبُ الَّذِينَ يَسْمَعُونَ ۘ وَ
الْمَوْتَىٰ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ ثُمَّ إِلَيْهِ
يُرْجَعُونَ ﴿٣٧﴾ وقف منزل

38. Wọ́n sì wí pé, 'Kí ló ṣe tí a kò sọ àmì kan kalẹ̀ fún un láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀?' Sọ pé; 'Dájúdájú Allah lágbára láti sọ àmì kalẹ̀ ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn ni kò mọ̀.'

وَقَالُوا لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ آيَةٌ مِنْ رَبِّهِ ۚ
قُلْ إِنَّ اللَّهَ قَادِرٌ عَلَىٰ أَنْ يُنَزِّلَ آيَةً وَ
لَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٨﴾

39. Kò sì sí ẹranko kan (tí ń rìn) lórí ilẹ̀ tàbí ẹyẹ tí ń fi apá méjéèjì fò, tí kì í ṣe àwùjọ kan gẹ́gẹ́ bí ti yín. A kò fi nǹkan kan sílẹ̀ (láìkò) sínú Ìwé náà. Lẹ́hìn náà ọ̀dọ̀ Olúwa wọn ni a ó kó wọn jọ sí.

وَمَا مِنْ دَابَّةٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا طَائِرٍ
يَطِيرُ بِجَنَاحَيْهِ إِلَّا أُمَمٌ أَمْثَالُكُمْ ۚ
مَا فَرَّطْنَا فِي الْكِتَابِ مِنْ شَيْءٍ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ
رَبِّهِمْ يُحْشَرُونَ ﴿٣٩﴾

40. Odi àti adití ni àwọn tó kọ àwọn Àmi Wa, nínú òkùnkùn birimùbirimù (ni wọ́n wà). Ẹni tí Allah bá ti dá lẹ́bi, Yóò jẹ́ kó ṣìnà, ẹni tó bá sì dá láre, Òun yóò tọ sí ojú ọ̀nà tààrà.

وَالَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا صُمٌّ وَبُكْمٌ فِي
الظُّلُمَاتِ ۗ مَنْ يَشَإِ اللَّهُ يُضْلِلْهُ ۖ وَمَنْ
يَشَأْ يَجْعَلْهُ عَلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٤٠﴾

41. Sọ pé, 'Kí ni ẹ rò pé (ìdáhùn yín yóò jẹ́) bí ìyà Allah bá dé wá bá yín, tàbí tí àkókò náà bá dé bá yín, ẹ̀yin yóò a ké pe ẹlòmíràn yàtọ̀ sí Allah bí, bí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo?'

قُلْ أَرَءَيْتَكُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُ ٱللَّهِ أَوْ
أَتَتْكُمُ ٱلسَّاعَةُ أَغَيْرَ ٱللَّهِ تَدْعُونَ إِن
كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ٤١

42. Àgbẹdọ̀, Òun nìkan náà ni ẹ ó ké pè; lẹ́hìn èyí ni Òun yóò mú ohun tí ẹ ń pè É fún kúrò fún yín, tí Ó bá fẹ́; ẹ̀yin yóò sì gbàgbé àwọn ohun tí ẹ mú ní ẹgbẹ́ra pẹ̀lú Rẹ̀.

بَلْ إِيَّاهُ تَدْعُونَ فَيَكْشِفُ مَا تَدْعُونَ
إِلَيْهِ إِن شَآءَ وَتَنسَوْنَ مَا تُشْرِكُونَ ٤٢ ع

ÌDÁ 5

43. Dájúdájú Àwá ti rán (àwọn Òjíṣẹ́) sí àwọn ènìyàn ṣíwájú rẹ̀; A sì jẹ́ kí òṣì àti ìnira fi ọwọ́ bà wọ́n kí wọ́n lè rẹ̀ ara wọn sílẹ̀.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَآ إِلَىٰٓ أُمَمٍ مِّن قَبْلِكَ
فَأَخَذْنَٰهُم بِٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمْ
يَتَضَرَّعُونَ ٤٣

44. Ǹjẹ́, Kí ní wá ṣe, nígbà tí ìya Wa dé wá bá wọn, tí wọn kò rẹ ara wọn sílẹ̀? Ṣùgbọ́n ọkàn wọn le koko, èṣù sì ṣe ohun tí wọ́n ṣe lọ́sọ̀ọ́ fún wọn.

فَلَوْلَآ إِذْ جَآءَهُم بَأْسُنَا تَضَرَّعُوا۟ وَلَٰكِن
قَسَتْ قُلُوبُهُمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ مَا
كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٤٤

45. Lẹ́hìn ìgbà tí wọ́n gbàgbé ohun tí A ti ṣe ìrántí rẹ̀ fún wọn, A ṣí ojú ọ̀nà gbogbo nǹkan fún wọn títí tí wọ́n fi ń yọ ayọ̀ àyọ̀jù nípa ohun tí A ti fún wọn, A sì gbá wọn mú lójijì, sì kíyèsi i! A sọ wọ́n sínú àìnírètí.

فَلَمَّا نَسُوا۟ مَا ذُكِّرُوا۟ بِهِۦ فَتَحْنَا
عَلَيْهِمْ أَبْوَٰبَ كُلِّ شَىْءٍ حَتَّىٰٓ إِذَا
فَرِحُوا۟ بِمَآ أُوتُوٓا۟ أَخَذْنَٰهُم بَغْتَةً فَإِذَا
هُم مُّبْلِسُونَ ٤٥

46. Nítorí náà, A hú egbò àwọn ènìyàn tó ṣe aburú; tí Allah sì ni gbogbo ìyìn, Olúwa gbogbo àgbáyé.

فَقُطِعَ دَابِرُ ٱلْقَوْمِ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ۚ وَ
ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ٤٦

47. Sọ pé: kí ni ẹ̀yin ń rò,? Bí Allah bá mú ìgbọ́ràn yín àti ìríran yín lọ, tí Ó sì fi èdìdí dí ọkàn yín, ta ni ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Allah tí ó lè mú wọn padà wá fún yín? Wò ó, bí Àwá ti ń ṣe ìṣípayá àwọn Àmì lóríṣiríṣi, síbẹ̀ náà wọ́n túngń ṣẹ́rí padà ni.

قُلْ اَرَءَيْتُمْ اِنْ اَخَذَ اللّٰهُ سَمْعَكُمْ وَ
اَبْصَارَكُمْ وَخَتَمَ عَلٰى قُلُوْبِكُمْ مَّنْ اِلٰهٌ
غَيْرُ اللّٰهِ يَاْتِيْكُمْ بِهٖ ۗ اُنْظُرْ كَيْفَ
نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ ثُمَّ هُمْ يَصْدِفُوْنَ ﴿٤٧﴾

48. Sọ pé: 'Kí ni ẹ̀yín ti rò ó sí? Bí ìjìyà Allah bá fi tọ̀ yín wá lójijì tàbí ní gbangba kedere, ta ni yóò ha parun bí kò ṣe àwọn alábòsí ènìyàn?'

قُلْ اَرَءَيْتَكُمْ اِنْ اَتٰىكُمْ عَذَابُ اللّٰهِ
بَغْتَةً اَوْ جَهْرَةً هَلْ يُهْلَكُ اِلَّا الْقَوْمُ
الظّٰلِمُوْنَ ﴿٤٨﴾

49. Àwa kò sì rán àwọn òjíṣẹ́ ní iṣẹ́ kan, bí kò ṣe pé kí wọ́n lè jẹ́ olùfúnniníròó ìdùnnú àti olùkìlọ̀. Nítorí náà àwọn tí wọ́n bá gbàgbọ́ tí wọ́n tún ń ṣe àtúnṣe (ara wọn), ẹ̀rù kò ní bà wọ́n, bẹ́ẹ̀ sì ni inú wọn kò ní bàjẹ́.

وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِيْنَ اِلَّا مُبَشِّرِيْنَ وَ
مُنْذِرِيْنَ ۚ فَمَنْ اٰمَنَ وَاَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. Àwọn tí wọ́n si kọ àwọn Àmì Wa, ìyà yóò bọ́ lù wọ́n nítorí pé wọ́n ṣe àìgbọràn.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا يَمَسُّهُمُ الْعَذَابُ
بِمَا كَانُوْا يَفْسُقُوْنَ ﴿٥٠﴾

51. Sọ pé: "Èmi kò sọ fún yín pé: 'àwọn ìṣura Allah ń bẹ lọ́dọ̀ mi,' bẹ́ẹ̀ ni èmi kò mọ̀ ohun tí ó pamọ́; èmi kò sì sọ fún yín pé: 'Màláíkà ni mí.' Èmí kàn ń tẹ̀lé ohun tí a ṣípayá rẹ̀ fún mi." Sọ pé: 'Ǹjẹ́ afọ́jú àti ẹni tó ríran a lè dọ́gba bí?' Èétiṣe tí ẹ kò fi ronú jinlẹ̀?'

قُلْ لَّآ اَقُوْلُ لَكُمْ عِنْدِيْ خَزَآئِنُ اللّٰهِ وَلَآ
اَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَآ اَقُوْلُ لَكُمْ اِنِّيْ مَلَكٌ ۚ
اِنْ اَتَّبِعُ اِلَّا مَا يُوْحٰٓى اِلَيَّ ۗ قُلْ هَلْ
يَسْتَوِى الْاَعْمٰى وَ الْبَصِيْرُ ۗ اَفَلَا
تَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٥١﴾ ع ٩ ١١

ÌDÁ 6

52. Kí o sì máa fi kìlọ̀ fún àwọn tí ń bẹ̀rù pé a ó kó wọn jọ sọ́dọ̀ Olúwa wọn, tí wọn kì yóò sì ní aláàbò, ọ̀rẹ́ tàbí olùṣìpẹ̀ lẹ́hìn Rẹ̀, kí wọ́n lè páyà Allah.

وَأَنذِرْ بِهِ الَّذِينَ يَخَافُونَ أَن يُحْشَرُوا إِلَىٰ رَبِّهِمْ لَيْسَ لَهُم مِّن دُونِهِ وَلِيٌّ وَلَا شَفِيعٌ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٥٢﴾

53. Má ṣe lé àwọn tí ń pe Olúwa wọn ní òwúrọ̀ kùtùkùtù àti ní àsálẹ́, tí wọn ń wá ojú rere Rẹ̀. Ìṣirò iṣẹ́ wọn kò sí lọ́wọ́ rẹ rárá, bákan náà sì ni ìṣirò iṣẹ́ tìrẹ náà kò sí lọ́wọ́ wọn bí ti í wù ó mọ, nípa báyìí, tí o bá fi lé wọn, ìwọ yóò máa bẹ nínú àwọn alábòsí.

وَلَا تَطْرُدِ الَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم بِالْغَدَاةِ وَالْعَشِيِّ يُرِيدُونَ وَجْهَهُ ۖ مَا عَلَيْكَ مِنْ حِسَابِهِم مِّن شَيْءٍ وَمَا مِنْ حِسَابِكَ عَلَيْهِم مِّن شَيْءٍ فَتَطْرُدَهُمْ فَتَكُونَ مِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٥٣﴾

54. Lọ́nà kan náà ni Àwa sì ti fi apá kan wọn dán apá kejì wò, kí wọ́n lè sọ pé, 'Ṣé àwọn wọ̀nyí ni Allah wá ṣe ojú rere Rẹ̀ fún láàrin wa?' Ǹjẹ́ Allah kò a mọ̀ àwọn olùmoore jùlọ?

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لِّيَقُولُوا أَهَٰؤُلَاءِ مَنَّ اللَّهُ عَلَيْهِم مِّن بَيْنِنَا ۗ أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَعْلَمَ بِالشَّاكِرِينَ ﴿٥٤﴾

55. Nígbà tí àwọn tí wọ́n gba àwọn Àmì Wa gbọ́ bá wá bá ọ, sọ pé, 'Àláfíà kí ó máa bá yín. Olúwa yín ti ṣe àánú (síṣe) ní ọ̀ràn–anyàn lé ara Rẹ̀ lórí, pé bí ẹnikẹ́ni nínú yín bá ṣe iṣẹ́ búburú láìmọ̀ ṣùgbọ́n tí ó ronúpìwàdà lẹ́hìn náà tí ó sì ṣe àtúnṣe, dájúdájú Òún jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَإِذَا جَاءَكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِآيَاتِنَا فَقُلْ سَلَامٌ عَلَيْكُمْ ۖ كَتَبَ رَبُّكُمْ عَلَىٰ نَفْسِهِ الرَّحْمَةَ ۖ أَنَّهُ مَنْ عَمِلَ مِنكُمْ سُوءًا بِجَهَالَةٍ ثُمَّ تَابَ مِن بَعْدِهِ وَأَصْلَحَ فَأَنَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٥﴾

56. Báyìí ni Àwa ń ṣe àlàyé àwọn Àmì náà, àti pé kí ọ̀nà àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ baà lè fojú hàn.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ وَلِتَسْتَبِينَ سَبِيلُ الْمُجْرِمِينَ ﴿٥٦﴾

ÌDÁ 7

57. Sọ pé: 'A ti kọ̀ fún mi láti jọ́sìn fún àwọn nǹkan tí ẹ ń pè lẹ́hìn Allah.' Kí o sì wí pé: 'Èmi kì yóò tẹ̀lé ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ inú yín. Nítorí pé (tí mo bá ṣe bẹ́ẹ̀), ó dájú pé n ó sọnù, èmi kò sì ní jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí a ti tọ́ sọ́nà.

قُلْ إِنِّي نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ الَّذِينَ تَدْعُونَ
مِن دُونِ اللَّهِ ۚ قُل لَّا أَتَّبِعُ أَهْوَاءَكُمْ ۙ
قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَا أَنَا مِنَ الْمُهْتَدِينَ ٥٧

58. Sọ pé: 'Mo (dúró) lórí ẹ̀rí tó dájú láti ọ̀dọ̀ Olúwa mi, ẹ̀yín sì pè é ní irọ́; ohun tí ẹ ń kánjú nípa rẹ̀ kò sí ní ìkápá mi, kò sí ìdájọ́ kan, àyàfi ti Allah. Òun a máa ṣe àlàyé òtítọ́, Òun sì ni Ó dára jùlọ ní Onídàájọ́.'

قُلْ إِنِّي عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَكَذَّبْتُم بِهِ ۚ
مَا عِندِي مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِ ۚ إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا
لِلَّهِ ۖ يَقُصُّ الْحَقَّ ۖ وَهُوَ خَيْرُ الْفَاصِلِينَ ٥٨

59. Sọ pé: 'Tí ó bá ṣe pé ohun tí ẹ̀yin ń kánjú nípa rẹ̀ bá ń bẹ ní ìkápá mi ni, dájúdájú ọ̀rọ̀ ìbá ti yanjú láàrin èmi pẹ̀lu yín. Allah sì mọ àmọ̀dájú àwọn alábòsí.'

قُل لَّوْ أَنَّ عِندِي مَا تَسْتَعْجِلُونَ بِهِ لَقُضِيَ
الْأَمْرُ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۗ وَاللَّهُ أَعْلَمُ
بِالظَّالِمِينَ ٥٩

60. Ọ̀dọ Rẹ̀ sì ni àwọn kọ́kọ́rọ́ ohun tí ó pamọ́ wà, kò sì sí ẹni tí ó mọ̀ ọ́n, àyàfi Òun. Ó sì mọ ohun tí ń bẹ lórí ilẹ̀ àti nínú òkun. Ewé kan kì yóò sì jábọ́ láìsí ìmọ Rẹ̀; bẹ́ẹ̀ ni kò sí ẹyọ ọkà kan nínú òkùnkùn birimùbirimù inú-ilẹ̀, kò sí ohun tútù kan tàbí ohun gbígbẹ kan, àyàfi kí ó ti wà (ní àkọsílẹ̀) nínú Ìwé tí ó hàn gbangba.

وَعِندَهُ مَفَاتِحُ الْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَا إِلَّا هُوَ ۚ
وَيَعْلَمُ مَا فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۚ وَمَا تَسْقُطُ
مِن وَرَقَةٍ إِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِي
ظُلُمَاتِ الْأَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَلَا يَابِسٍ
إِلَّا فِي كِتَابٍ مُّبِينٍ ٦٠

61. Òun sì ni Ẹni tí Ó ń gba ẹ̀mí yín ní òru, tí Ó sì mọ ohun tí ẹ ń

وَهُوَ الَّذِي يَتَوَفَّاكُم بِاللَّيْلِ وَيَعْلَمُ مَا
جَرَحْتُم بِالنَّهَارِ ثُمَّ يَبْعَثُكُمْ فِيهِ

șe ní ọ̀sán; lẹ́hìn náà Ó tún máa ń gbé yín dìde nínú rẹ̀, kí àsìkò tí a dá fún yín lè pé. Lẹ́hìn náà ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni ìpadàsí yín. Lẹ́hìn náà ni Òun yóò fún yín ní ìró ohun tí ẹ maá ń șe.

لِيُقْضَىٰٓ أَجَلٌ مُّسَمًّى ۖ ثُمَّ إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ
ثُمَّ يُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٦١

ÌDÁ 8

62. Òun sì ni Olùborí lórí gbogbo ẹrúsìn Rẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni Ó sì ń rán àwọn olùșọ́ sí yín (láti máa șọ́ yín) títí di àsìkò tí ikú yóò fi dé wá bá ẹnikọ̀ọ̀kan nínú yín, tí àwọn ìránńșẹ́ Wa yóò gba ẹ̀mí rẹ̀, tí wọn kì í sì í kùnà.

وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِ ۖ وَيُرْسِلُ
عَلَيْكُمْ حَفَظَةً ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَ أَحَدَكُمُ
الْمَوْتُ تَوَفَّتْهُ رُسُلُنَا وَهُمْ لَا
يُفَرِّطُونَ ٦٢

63. Lẹ́hìn náà, a ó dá wọn padà sọ́dọ̀ Allah, Olúwa wọn tòótọ́. Dájúdájú Tirẹ̀ ni ìdájọ́. Òun sì ni Ẹni tí Ó yára jùlọ nínú àwọn oníșirò.

ثُمَّ رُدُّوٓا إِلَى اللَّهِ مَوْلَىٰهُمُ الْحَقِّ ۚ أَلَا لَهُ
الْحُكْمُ وَهُوَ أَسْرَعُ الْحَاسِبِينَ ٦٣

64. Sọ pé, 'Ta ló ń gbà yín là kúrò nínú àjálù orí ilẹ̀ àti ti orí omi, (nígbà tí) ẹ̀yin bá ń ké pè É ní (ipò) írẹ̀lẹ̀ àti ní ìkọ̀kọ̀ (tí ẹ ń sọ pé), 'Bí Òun bá yọ wá nínú èyí, dájúdájú Àwa yóò máa bẹ nínú àwọn olùșọpẹ́?'

قُلْ مَن يُنَجِّيكُم مِّن ظُلُمَٰتِ الْبَرِّ وَ
الْبَحْرِ تَدْعُونَهُ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً ۖ لَّئِنْ
أَنجَىٰنَا مِنْ هَٰذِهِ لَنَكُونَنَّ مِنَ
الشَّٰكِرِينَ ٦٤

65. Sọ pé; 'Allah máa ń gbà yín là kúrò nínú wọn àti kúrò nínú gbogbo ìdààmú, síbẹ̀síbẹ̀ ẹ tún ń (bá A) wá orogún.'

قُلِ اللَّهُ يُنَجِّيكُم مِّنْهَا وَمِن كُلِّ كَرْبٍ
ثُمَّ أَنتُمْ تُشْرِكُونَ ٦٥

66. Sọ pé, 'Ó lágbára láti rán ìyà sí yín láti òkè orí yín, àti láti abẹ́ ẹsẹ̀ yín, tàbí kí Ó fi èdè-àìyédè

قُلْ هُوَ الْقَادِرُ عَلَىٰٓ أَن يَبْعَثَ عَلَيْكُمْ
عَذَابًا مِّن فَوْقِكُمْ أَوْ مِن تَحْتِ

أَرْجُلِكُمْ أَوْ يَلْبِسَكُمْ شِيَعًا وَّ يُذِيقَ بَعْضَكُمْ بَأْسَ بَعْضٍ ۗ اُنْظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّهُمْ يَفْقَهُوْنَ ﴿٦٦﴾

sáàrin yín kí ẹ sì pín yẹ́lẹyẹ̀lẹ kí Ó sì jẹ́ kí apá kan nínú yín tọ́ ìgbógúntì apá keji wò.' Wò ó bí A ti ṣe ń ṣe àlàyé àwọn Àmì náà kí wọ́n lè gbọ́ àgbọ́yé.

وَكَذَّبَ بِهٖ قَوْمُكَ وَهُوَ الْحَقُّ ۗ قُلْ لَّسْتُ عَلَيْكُمْ بِوَكِيْلٍ ﴿٦٧﴾

67. Àwọn ènìyàn rẹ si ti kọ̀ ọ́, bẹ́ẹ̀ sì ni òdodo ni. Sọ pé, 'èmi kì í ṣe olùsọ́ lórí yín .

لِكُلِّ نَبَاٍ مُّسْتَقَرٌّ ۫ وَّ سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٦٨﴾

68. Gbogbo àsọtẹ́lẹ̀ ló ní àsìkò tí yóò ṣẹ sí, láìpẹ́ ẹ ń bọ̀ wà mọ̀.

وَاِذَا رَاَيْتَ الَّذِيْنَ يَخُوْضُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِنَا فَاَعْرِضْ عَنْهُمْ حَتّٰى يَخُوْضُوْا فِيْ حَدِيْثٍ غَيْرِهٖ ۗ وَاِمَّا يُنْسِيَنَّكَ الشَّيْطٰنُ فَلَا تَقْعُدْ بَعْدَ الذِّكْرٰى مَعَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٦٩﴾

69. Nígbà tí ìwọ bá sì rí àwọn tí ń sọ ìsọkúsọ nípa àwọn Àmì Wa, nígbà náà yẹra kúrò lọ́dọ wọn títí tí wọ́n yóò fi mú ọ̀rọ̀ miìràn sọ. Bí èṣù bá sì wá mú ọ gbàgbéra, lẹ́hìn ìrántí má ṣe jókòó pẹ̀lú àwọn alábòsí ènìyàn.

وَمَا عَلَى الَّذِيْنَ يَتَّقُوْنَ مِنْ حِسَابِهِمْ مِّنْ شَيْءٍ وَّ لٰكِنْ ذِكْرٰى لَعَلَّهُمْ يَتَّقُوْنَ ﴿٧٠﴾

70. Àwọn olùpayà (Allah) kò ní ìṣirò kankan láti ṣe nípa wọn, ṣùgbọ́n (ojúṣe ti wọn ni) láti máa ṣe ìrántí kí wọ́n lè máa páyà (Allah).

وَذَرِ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا دِيْنَهُمْ لَعِبًا وَّ لَهْوًا وَّ غَرَّتْهُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا وَذَكِّرْ بِهٖٓ اَنْ تُبْسَلَ نَفْسٌۢ بِمَا كَسَبَتْ ۖ لَيْسَ لَهَا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيٌّ وَّلَا شَفِيْعٌ ۚ وَاِنْ تَعْدِلْ كُلَّ عَدْلٍ لَّا يُؤْخَذْ مِنْهَا ۗ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ اُبْسِلُوْا بِمَا كَسَبُوْا ۚ لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيْمٍ وَّ عَذَابٌ اَلِيْمٌۢ بِمَا كَانُوْا يَكْفُرُوْنَ ﴿٧١﴾ ع ١٠ ١٤

71. Kí o sì fi àwọn tó mú ẹ̀sin wọn ní eré àti àwàdà sílẹ̀, tí ìgbésí ayé sì ti tàn wọ́n jẹ, kí o sì máa ràn (àwọn ènìyàn) létí kí ẹ̀mí kan má baà parun nítorí iṣẹ́ tí ó ti gbé ṣe. Kò ní sí olùrànlọ́wọ́ tàbí olùṣìpẹ̀ fún un lẹ́hìn Allah; kódà kó fi gbogbo nǹkan ṣe ìràpadà, a kò ní gbà á lọ́wọ́ rẹ̀. Àwọn wọ̀nyí ni a ti fà lé ìparun lọ́wọ́ nítorí iṣẹ́ ọwọ́ wọn. Ohun mímu gbígbóná àti ìyà olóró ni yóò jẹ ti wọn, nítorí pé wọ́n ṣe àìgbàgbọ́.

ÌDÁ 9

72. Sọ pé: 'Àwa yóò a máa pe ohun tí kò lè ṣe wá ní àǹfàní tàbí ṣe ìpalára fún wa lẹ́hìn Allah bí, tàbí kí a yípadà kúrò lórí gìgìrísẹ̀ wa lẹ́hìn tí Allah ti fi ọ̀nà mọ̀ wá, gẹ́gẹ́ bí ẹni tí èṣù ti fi ìtànjẹ ṣì lọ́nà, tí ó sì ń dàmú lòrí ilẹ̀, (tí) ó sì ní àwọn ọ̀rẹ́ tó ń pè é síbi ìtọ́sọ́nà (tí ń wí pé) "Máa bọ̀ lọ́dọ̀ wa".' Sọ pé, 'ìtọ́sọ́nà Allah nìkan ni ìtọ́sọ́nà tòótọ́. A sì ti pawá láṣẹ láti ju ara wa sílẹ̀ fún Olúwa gbogbo ẹ̀dá."'

قُلْ اَنَدْعُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُنَا
وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلٰٓى اَعْقَابِنَا بَعْدَ اِذْ
هَدٰىنَا اللّٰهُ كَالَّذِى اسْتَهْوَتْهُ
الشَّيٰطِيْنُ فِى الْاَرْضِ حَيْرَانَ لَهٗٓ
اَصْحٰبٌ يَّدْعُوْنَهٗٓ اِلَى الْهُدَى ائْتِنَا
قُلْ اِنَّ هُدَى اللّٰهِ هُوَ الْهُدٰى وَاُمِرْنَا
لِنُسْلِمَ لِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧٢﴾

73. A sì tún (pawá láṣẹ pé): 'ẹ máa gbe ìrun dúró déédéé, kí ẹ sì páya Rẹ̀; Òun sì ni Ẹni tí a ó ko yín jọ sí ọ̀dọ Rẹ̀.

وَاَنْ اَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاتَّقُوْهُ وَهُوَ
الَّذِيْٓ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٧٣﴾

74. Àti pé Òun ni Ẹni tí Ó dá ọ̀run àti ayé ní ọ̀nà tó tọ́; àti ọjọ́ tí Òun yóò sọ pé: 'Jẹ bẹ́ẹ̀!' a sì jẹ́ bẹ́ẹ̀". Ọ̀rọ̀ Rẹ̀ sì ni òdodo, tiRẹ̀ sì ni ìjọba ní ọjọ́ tí a ó fọn fèrè. Òun ni Olùmọ̀ ìkọ̀kọ̀ àti gbangba, Òun náà sì ni Ọlọgbọ́n jùlọ, Olùfúnniníròò.

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ
بِالْحَقِّ وَيَوْمَ يَقُوْلُ كُنْ فَيَكُوْنُ ۚ
قَوْلُهُ الْحَقُّ وَلَهُ الْمُلْكُ يَوْمَ يُنْفَخُ فِى
الصُّوْرِ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ وَهُوَ
الْحَكِيْمُ الْخَبِيْرُ ﴿٧٤﴾

75. (Kí ẹ sì rántí) ìgbà tí Ibrahim sọ fún bàba rẹ̀ Aasara pé: 'Ìwọ a mú àwọn òrìṣà ní ọlọ́run bí?' Dájúdájú, èmí rí ìwọ àti àwọn èniyàn rẹ̀ nínú ìṣìnà tí ó àn gbangba.'

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهِيْمُ لِاَبِيْهِ اٰزَرَ اَتَتَّخِذُ
اَصْنَامًا اٰلِهَةً اِنِّيْٓ اَرٰىكَ وَقَوْمَكَ فِيْ
ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٧٥﴾

76. Báyìí ni A sì fi ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé han Ibrahim (kí ó lè tọ ọ̀nà tó tọ́) kí ó sì lè jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí ó mọ àmọ̀dájú.

وَكَذَٰلِكَ نُرِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ مَلَكُوتَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَلِيَكُونَ مِنَ ٱلۡمُوقِنِينَ ٧٦

77. Nígbà tí ilẹ̀ sì ṣú bá a, ó rí ìràwọ̀ kan, ó sì wí pé; 'Èyí ni Olúwa mi!' Ṣùgbọ́n nígbà tí ó (ìràwọ̀ náà) wọ̀, ó wí pé; 'Èmi kò nífẹ̀ẹ́ sí àwọn (olúwa) tí ó ń wọ̀.'

فَلَمَّا جَنَّ عَلَيۡهِ ٱلَّيۡلُ رَءَا كَوۡكَبٗاۖ قَالَ
هَٰذَا رَبِّيۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَآ أُحِبُّ
ٱلۡأٓفِلِينَ ٧٧

78. Nígbà tí ó si tún rí oṣùpá, tí ó yọ pẹ̀lú ìmọ́lẹ̀ tí ó tàn ká, ó wí pé, 'Èyí ni Olúwa mi' nígbà tí ó sì wọ̀, ó wí pé: 'Tí Olúwa mi kò bá tọ́ mi sọ́nà, dájúdájú èmi yóò jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí ó ṣìnà.'

فَلَمَّا رَءَا ٱلۡقَمَرَ بَازِغٗا قَالَ هَٰذَا رَبِّيۖ
فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمۡ يَهۡدِنِي رَبِّي
لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلضَّآلِّينَ ٧٨

79. Nígbà tí ó sì tún rí òòrùn tí ó yọ, ó wí pé: 'Èyí ni Olúwa mi, èyí ni ó tóbi jùlọ.' Ṣùgbọ́n nígbà tí ó tún wọ̀, ó wí pé: 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, dájúdájú èmi kò lọ́wọ́ nínú àwọn ohun tí ẹ fi ń wá orogún (pẹ̀lú Ọlọ́run).

فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمۡسَ بَازِغَةٗ قَالَ هَٰذَا رَبِّي
هَٰذَآ أَكۡبَرُۖ فَلَمَّآ أَفَلَتۡ قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي
بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ٧٩

80. 'Mo ti dojú mi kọ Ẹni tí Ó dá àwọn ọ̀run àti ayé, ní ìdúró déédéé, èmi kò sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń wá orogún (pẹ̀lú Ọlọ́run).'

إِنِّي وَجَّهۡتُ وَجۡهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ حَنِيفٗاۖ وَمَآ أَنَا۠
مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٨٠

81. Àwọn ènìyàn rẹ̀ sì ń bá a jiyàn. Ó wí pé: 'Ẹ̀yin a ń bá mi jiyàn nípa Allah nígbà tí Ó ti tọ́ mi sọ́nà? Èmi kò bẹ̀rù ohun tí ẹ mú lórogún pẹ̀lú Rẹ̀, àyàfi bí Olúwa mi bá fẹ́ kiní kan. Olúwa mi rọkiriká ohun gbogbo nínú ìmọ Rẹ̀. Ẹ̀yin kì yóò a ṣe ìrántí bí?'

وَحَآجَّهُۥ قَوۡمُهُۥۚ قَالَ أَتُحَٰٓجُّوٓنِّي فِي
ٱللَّهِ وَقَدۡ هَدَىٰنِۚ وَلَآ أَخَافُ مَا
تُشۡرِكُونَ بِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَشَآءَ رَبِّي شَيۡـٔٗاۚ
وَسِعَ رَبِّي كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمًاۚ أَفَلَا
تَتَذَكَّرُونَ ٨١

82. 'Èéṣe tí èmi yóò fi bẹ̀rù ohun tí ẹ mú lórogún (pẹ̀lú Allah) nígbà tí ó ṣe pé ẹ̀yin gan-an kò bẹ̀rù láti fi ṣe orogún pẹ̀lú Allah, ohun tí kò sọ àṣẹ kankan rárá kalẹ̀ fun yín nípa rẹ̀?' Nígbà náà, èwo nínú àwọn ìjọ méjéèjì ni ìfàyàbalẹ̀ tọ́ sí, tó bá jẹ́ pé ẹ̀yín mọ̀?

وَكَيْفَ أَخَافُ مَآ أَشْرَكْتُمْ وَلَا تَخَافُونَ أَنَّكُمْ أَشْرَكْتُم بِاللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِۦ عَلَيْكُمْ سُلْطٰنًا ۚ فَأَيُّ الْفَرِيقَيْنِ أَحَقُّ بِالْأَمْنِ ۖ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٢﴾ وقف لازم

83. Àwọn tó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n kò sì da ìgbàgbọ́ wọn pọ̀ mọ́ àìṣẹ̀tọ́- àwọn ni yóò ní ìfàyàbalẹ̀, àwọn sì ni a tọ́ sọ́nà tó tọ́.

اَلَّذِينَ اٰمَنُوا وَلَمْ يَلْبِسُوٓا إِيمٰنَهُم بِظُلْمٍ أُولٰٓئِكَ لَهُمُ الْأَمْنُ وَهُم مُّهْتَدُونَ ﴿٨٣﴾ ع ١٢ ١٥

ÌDÁ 10

84. Èyí sì ni ẹ̀rí ọ̀rọ̀ Wa tí A fún Ibrahim lórí àwọn ènìyàn rẹ̀. Àwa a máa gbé ẹni tí ó bá wù Wá sí ipò gíga. Dájúdájú Olúwa rẹ ni Ọlọgbọ́n jùlọ, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَتِلْكَ حُجَّتُنَآ اٰتَيْنٰهَآ إِبْرٰهِيمَ عَلٰى قَوْمِهِۦ ۚ نَرْفَعُ دَرَجٰتٍ مَّن نَّشَآءُ ۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٨٤﴾

85. Àwá sì fún un ní Is-haka àti Yakubu; A sì tọ́ ọ̀kọ̀ọ̀kan wọn sọ́nà, Ati Nuhu náà ni A tọ́ sọ́nà ní ìṣiwájú, àti nínú àwọn àrọ́mọdọ́mọ rẹ̀, Dauda, Sulaiman, Ayyub, Yusuf, Musa àti Haaruna. Báyìí ni Àwa ń sẹ̀san fún àwọn tó ń ṣe rere.

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحٰقَ وَيَعْقُوبَ ۚ كُلًّا هَدَيْنَا ۚ وَنُوحًا هَدَيْنَا مِن قَبْلُ وَمِن ذُرِّيَّتِهِۦ دَاوُدَ وَسُلَيْمٰنَ وَأَيُّوبَ وَيُوسُفَ وَمُوسٰى وَهٰرُونَ ۚ وَكَذٰلِكَ نَجْزِى الْمُحْسِنِينَ ﴿٨٥﴾

86. (A tọ́) Sakariya, Yahaya, Isa àti Iliyasu náà sọ́nà; ọ̀kọ̀ọ̀kan (wọn) wà lára àwọn ẹni rere.

وَزَكَرِيَّا وَيَحْيٰى وَعِيسٰى وَإِلْيَاسَ ۚ كُلٌّ مِّنَ الصّٰلِحِينَ ﴿٨٦﴾

87. (Bakan naa ni A tọ́) Ismail, Eliṣa, Yunus àti Lutu (sọ́nà); ọ̀kọ̀ọ̀kan wọn ni A gbé ga ju gbogbo ènìyàn yókù lọ.

وَإِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطًا ۚ وَ
كُلًّا فَضَّلْنَا عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٨٧﴾

88. Bẹ́ẹ̀ ni (A gbé) lára àwọn bàbá wọn, àwọn ọmọ wọn àti àwọn arákùnrin wọn (ga), A ṣà wọ́n lẹ́ṣà, A sì ṣe amọ̀nà wọn ní ojú ọ̀nà tí ó tọ́.

وَمِنْ ءَابَآئِهِمْ وَذُرِّيَّٰتِهِمْ وَإِخْوَٰنِهِمْ ۖ
وَٱجْتَبَيْنَٰهُمْ وَهَدَيْنَٰهُمْ إِلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ﴿٨٨﴾

89. Èyí ni ìtọ́sọ́nà Allah. Ó fi ń tọ́ ẹni tó wù Ú sọ́nà nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Ìbá ṣe pé wọ́n ti sin nǹkan mìíràn lẹ́hin Rẹ̀ ni, dájúdájú, gbogbo ohun tí wọ́n ti ṣe ni ìbá má ṣe wọ́n ní àǹfàní.

ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهْدِى بِهِۦ مَن
يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ ۚ وَلَوْ أَشْرَكُوا۟ لَحَبِطَ
عَنْهُم مَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿٨٩﴾

90. Àwọn wọ̀nyí ni A fún ní Ìwé àti òye ìdájọ́ àti ìjẹ́ Ànọ́bì. Ṣùgbọ́n tí àwọn (ènìyàn) wọ̀nyí bá ṣàìmoore lórí wọn, (kò da nǹkan kan), nítorí pé A ti fi wọ́n lé àwọn ènìyàn kan tí wọ́n kì í ṣe àìmoore lórí wọn lọ́wọ́.

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ ٱلْكِتَٰبَ وَ
ٱلْحُكْمَ وَٱلنُّبُوَّةَ ۚ فَإِن يَكْفُرْ بِهَا
هَٰٓؤُلَآءِ فَقَدْ وَكَّلْنَا بِهَا قَوْمًا لَّيْسُوا۟
بِهَا بِكَٰفِرِينَ ﴿٩٠﴾

**91**. Àwọn wọ̀nyí ni Allah tọ́ sọ́nà tààrà, nítorí náà tẹ̀lé ìmọ̀nà wọn. Sọ pé: 'Èmi kò bèèrè ẹ̀san kankan fún un lọ́wọ yín. Kò sì jẹ́ nǹkan kan ju ìrántí lọ fún gbogbo ẹ̀dá.'

أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَى ٱللَّهُ ۖ فَبِهُدَىٰهُمُ
ٱقْتَدِهْ ۗ قُل لَّآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ أَجْرًا ۖ إِنْ
هُوَ إِلَّا ذِكْرَىٰ لِلْعَٰلَمِينَ ﴿٩١﴾ ع

ÌDÁ 11

92. Wọn sì kùnà láti bu ọlá fún Allah gẹ́gẹ́ bí ó ti yẹ kí á bu ọlá fún Un nígbà tí wọ́n sọ pé: 'Allah kò sọ ohunkóhun fún ẹ̀dá kan

وَمَا قَدَرُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِۦٓ إِذْ قَالُوا۟
مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ عَلَىٰ بَشَرٍ مِّن شَىْءٍ ۗ قُلْ مَنْ
أَنزَلَ ٱلْكِتَٰبَ ٱلَّذِى جَآءَ بِهِۦ مُوسَىٰ نُورًا
وَهُدًى لِّلنَّاسِ ۖ تَجْعَلُونَهُۥ قَرَاطِيسَ

تُبْدُوْنَهَا وَتُخْفُوْنَ كَثِيْرًا ۚ وَعُلِّمْتُمْ مَّا
لَمْ تَعْلَمُوْٓا اَنْتُمْ وَلَآ اٰبَآؤُكُمْ ۗ قُلِ
اللّٰهُ ۙ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِيْ خَوْضِهِمْ
يَلْعَبُوْنَ ﴿٩٢﴾

Sọ pé: 'Ta lẹni tó sọ Ìwé tí Musa mú wá kalẹ̀, tí ó jẹ́ ìmọ́lẹ̀ àti ìtọ́sọ́nà fún àwọn èniyàn- bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé ẹ ṣe é ní abala ìwé lásán tí ẹ fi han, tí ẹ sì fi ọ̀pọ̀lọpọ̀ rẹ̀ pamọ́; tí A sì ti fi ohun tí ẹ kò mọ̀ mọ̀ yín, ẹ̀yin àti àwọn bàbá yín?- Sọ pé: 'Allah ni'. Lẹ́hìn náà, fi wọ́n sílẹ̀ kí wọ́n máa dunra wọn nínú pẹ̀lú ọ̀rọ̀ (asán) wọn.

وَهٰذَا كِتٰبٌ اَنْزَلْنٰهُ مُبٰرَكٌ مُّصَدِّقُ
الَّذِيْ بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنْذِرَ اُمَّ
الْقُرٰى وَمَنْ حَوْلَهَا ۗ وَالَّذِيْنَ
يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ وَ
هُمْ عَلٰى صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُوْنَ ﴿٩٣﴾

93. Èyí sì jẹ́ Ìwé kan tí Àwá tí sọ̀kalẹ̀ tí ó kún fún ìbùkún, àti láti mú èyí tó ti ṣíwájú rẹ̀ ṣẹ, kí ó tún lè kìlọ̀ fún Olú àwọn ìlú náà, àti àwọn tó wà ní agbègbe rẹ̀. Àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ nínú ọjọ́ ìkẹhìn gbàgbọ́ nínu rẹ̀, wọ́n sì ń ṣọ́ ìrun wọn.

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا
اَوْ قَالَ اُوْحِيَ اِلَيَّ وَلَمْ يُوْحَ اِلَيْهِ شَيْءٌ
وَّمَنْ قَالَ سَاُنْزِلُ مِثْلَ مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ ۗ
وَلَوْ تَرٰٓى اِذِ الظّٰلِمُوْنَ فِيْ غَمَرٰتِ
الْمَوْتِ وَالْمَلٰٓئِكَةُ بَاسِطُوْٓا اَيْدِيْهِمْ ۚ
اَخْرِجُوْٓا اَنْفُسَكُمْ ۗ اَلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ
عَذَابَ الْهُوْنِ بِمَا كُنْتُمْ تَقُوْلُوْنَ عَلَى
اللّٰهِ غَيْرَ الْحَقِّ وَكُنْتُمْ عَنْ اٰيٰتِهٖ
تَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٩٤﴾

94. Ta ló jẹ́ aláìṣẹ̀tọ́ọ́ ju ẹni tí ó dá àdápa irọ́ mọ́ Allah, tàbí tí ó ń sọ pé, 'A ti fi ìṣípayá hàn mí,' bẹ́ẹ̀ ni A kò fi ìṣípayá kan kan hàn án; àti ẹni ti ó ń sọ pé, 'Èmi náà lè sọ irú ohun tí Allah ti sọ̀kalẹ̀?' Ìbá ṣe pé ìwọ́ lè rí i ni, nígbà tí àwọn alábòsí bá ń pọ̀kàkà ikú, tí àwọn Màláíkà sì ń na ọwọ́ wọn sí wọn (pé), 'ẹ ju ẹ̀mi yín sílẹ̀. Lónìí yìí ni a ó fi ìyà ìdójútini san yín lẹ́san, nítori ohun tí ẹ sọ sí Allah tí kì í ṣe òtítọ́, àti (nítorí pé) ẹ kọ̀yìn sí àwọn àmì Rẹ̀ pẹ̀lú ìyẹpẹrẹ.'

95. Nísinsinyìí ẹ ti wá bá wa ní ọ̀kọ̀ọ̀kan gẹ́gẹ́ bí A ti dá yín ní ìgbà àkọ́kọ́, ẹ sì fi àwọn ohun tí A pèsè fun yín sílẹ̀ sẹ́yin yín, bẹ́ẹ̀ ni À kò sì rí àwọn olùṣìpẹ yín tí ẹ mú ní ẹgbẹ́ (pẹ̀lú Ọlọ́run) nípa àlámọ̀ri yín pẹ̀lu yín. Nísinsinyìí, ìpínyà ti wá dé sáàrin yín, ohun tí ẹ gbẹ́kẹ̀lé sì ti já yín kulẹ̀.

وَلَقَدْ جِئْتُمُونَا فُرَادَىٰ كَمَا خَلَقْنَاكُمْ
أَوَّلَ مَرَّةٍ وَتَرَكْتُمْ مَا خَوَّلْنَاكُمْ وَرَاءَ
ظُهُورِكُمْ وَمَا نَرَىٰ مَعَكُمْ شُفَعَاءَكُمُ
الَّذِينَ زَعَمْتُمْ أَنَّهُمْ فِيكُمْ شُرَكَاءُ ۚ
لَقَدْ تَقَطَّعَ بَيْنَكُمْ وَضَلَّ عَنْكُمْ مَا
ع كُنْتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٩٥﴾

ÌDÁ 12

96. Dájúdájú Allah ni Ó ń mú kí (ọ̀mùnú) hóró-ọkà àti hóró-dàbínù tú jáde. Òun ni ó ń mú alàààyè jáde láti inú òkú, Òun náà sì ni Ẹni tí Ó ń mú òkú jáde láti inú alàààyè. Èyí ni Allah; nígbà náà, níbo ni ẹ wá ń ṣẹ́rí lọ?

إِنَّ اللَّهَ فَالِقُ الْحَبِّ وَالنَّوَىٰ ۖ يُخْرِجُ
الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَمُخْرِجُ الْمَيِّتِ مِنَ
الْحَيِّ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٩٦﴾

97. Ó ń mú kí ojúmọ́ mọ́; Ó sì ṣe òru ní ìsinmi, òòrùn àti òṣùpá fún ìṣirò (àkókò). Èyí ni ìpinnu Alágbára, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

فَالِقُ الْإِصْبَاحِ وَجَعَلَ اللَّيْلَ سَكَنًا وَ
الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ حُسْبَانًا ۚ ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ
الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ﴿٩٧﴾

98. Òun ni Ẹni tó ṣe àwọn ìràwọ̀ fun yín kí ẹ lè tipasẹ̀ wọn mọ ọ̀nà tó tọ́ nínú òkùnkùn birimù-birimù orí ilẹ̀ àti ti òkun. Dájúdájú A ti ṣe àlàyé àwọn Àmì lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́ fún àwọn ènìyàn tí wọ́n ní ìmọ̀.

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ النُّجُومَ
لِتَهْتَدُوا بِهَا فِي ظُلُمَاتِ الْبَرِّ وَ
الْبَحْرِ ۗ قَدْ فَصَّلْنَا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ
يَعْلَمُونَ ﴿٩٨﴾

99. Òun náà ni Ẹni tí Ó dá yín láti ara ẹ̀mí kan ṣoṣo, bákan náà ni ibùgbé àti ibùwọ̀ (ń bẹ fún yin). A ti ṣe àlàyé àwọn Àmì náà lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́ fún àwọn ènìyàn tí wọ́n gbọ́ àgbọ́yé.

وَهُوَ الَّذِي أَنْشَأَكُمْ مِنْ نَفْسٍ
وَاحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَمُسْتَوْدَعٌ ۗ قَدْ
فَصَّلْنَا الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَفْقَهُونَ ﴿٩٩﴾

100. Òun náà ni Ẹni tí ó ń rọ òjò láti ọ̀run; A sì ń ti ipasẹ̀ rẹ̀ mú oríṣiríṣi ohun ọ̀gbìn jáde; lẹ́hìn náà A ń mú ewéko tútú jáde láti inú rẹ̀, nínú èyí tí A ti ń mú hóró ọkà tó ṣùjọ jáde. Bákan náà láti inú igi ọ̀pẹ dàbínù, láti inú pádi rẹ̀ ni ṣiri tó ń rọ̀ dirodiro. A sì tún ń (tipasẹ̀ rẹ̀ pèsè) àwọn ọgbà àjàrà, àti igi òróró (ólífí), àti pomigíránéètì- tí ó jọra wọn àti èyí tí kò jọra wọn. Ẹ kíyèsí èso rẹ̀ nígbà tí ó bá so àti pípọ́n rẹ̀. Dájúdájú àwọn Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn èniyàn tó gbàgbọ́.

وَ هُوَ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً ۚ
فَاَخْرَجْنَا بِهٖ نَبَاتَ كُلِّ شَيْءٍ فَاَخْرَجْنَا
مِنْهُ خَضِرًا نُّخْرِجُ مِنْهُ حَبًّا مُّتَرَاكِبًا ۚ
وَمِنَ النَّخْلِ مِنْ طَلْعِهَا قِنْوَانٌ دَانِيَةٌ
وَّ جَنّٰتٍ مِّنْ اَعْنَابٍ وَّ الزَّيْتُوْنَ وَ
الرُّمَّانَ مُشْتَبِهًا وَّ غَيْرَ مُتَشَابِهٍ ؕ
اُنْظُرُوْٓا اِلٰى ثَمَرِهٖٓ اِذَآ اَثْمَرَ وَيَنْعِهٖ ؕ
اِنَّ فِيْ ذٰلِكُمْ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿١٠٠﴾

101. Wọ́n sì mú Alujannu ní orogún pẹ̀lú Allah, bẹ́ẹ̀ ni Òun ló dá wọn; wọ́n tún ń parọ́ bíbí ọmọkùnrin àti ọmọbìnrin mọ́ Ọn láìní ìmọ̀ kankan nípa rẹ̀. Ẹni Mímọ́ ní Ín ṣe, Ó sì ga rékọjá gbogbo ohun tí wọ́n ń wé (mọ́ Ọn).

وَجَعَلُوْا لِلّٰهِ شُرَكَآءَ الْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ
وَ خَرَقُوْا لَهٗ بَنِيْنَ وَ بَنٰتٍ بِغَيْرِ
عِلْمٍ ؕ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿١٠١﴾ ع ١٢ ٦ ١٨

ÌDÁ 13

102. Olùpilẹ̀ àwọn ọ̀run àti ayé! Báwo ló ti ṣe lè ní ọmọ nígbà tí Òun kò ní aya, Òun ló sì dá ohun gbogbo, tí Ó sì mọ̀ nípa ohun gbogbo?

بَدِيْعُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ اَنّٰى يَكُوْنُ لَهٗ
وَلَدٌ وَّلَمْ تَكُنْ لَّهٗ صَاحِبَةٌ ؕ وَخَلَقَ كُلَّ
شَيْءٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

103. Èyí ni Allah, Olúwa yín, kò sí Ọlọ́run mìíran àyàfi Òun. Ẹlẹ́dàá ohun gbogbo, nítorí náà ẹ máa sìn Ín. Òun ni Aláàbò lórí ohun gbogbo.

ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ خَالِقُ كُلِّ
شَيْءٍ فَاعْبُدُوْهُ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ وَّكِيْلٌ ﴿١٠٣﴾

104. Ojú kan kò lè dé ọ̀dọ Rẹ̀ ṣùgbọ́n Òun ń rí gbogbo ojú. Òun sì ni Onínúure jùlọ, Olùfúnniníròò.

لَا تُدْرِكُهُ الْأَبْصَارُ وَهُوَ يُدْرِكُ الْأَبْصَارَ
وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ ١٠٤

105. Dájúdájú àwọn ẹ̀rí tí dé wá bá yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, ẹni tó bá ríran, fún orí ara rẹ̀ ni, ẹni tó bá sì fọ́jú, fún orí ara rẹ̀ ni. Èmi kì í ṣe olùṣọ́ lóri yín.

قَدْ جَاءَكُمْ بَصَائِرُ مِنْ رَبِّكُمْ فَمَنْ
أَبْصَرَ فَلِنَفْسِهِ وَمَنْ عَمِيَ فَعَلَيْهَا وَ
مَا أَنَا عَلَيْكُمْ بِحَفِيظٍ ١٠٥

106. Báyìí ni Àwa ń ṣe ẹ̀là àwọn Àmì náà (kí òdodo lè fẹsẹ̀ rinlẹ̀), ṣùgbọ́n (ohun tí ó ti ẹ̀yin rẹ̀ jáde) ni ọ̀rọ̀ wọ́n pé, 'Ìwọ́ ti kọ́ ẹ̀kọ́ (dáadáa);' bẹ́ẹ̀ ni (A ń ṣe ẹ̀là àwọn Àmì náà) kí Á lè ṣe àlàye rẹ̀ fún àwọn ènìyàn tó ní ìmọ̀.

وَكَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ وَلِيَقُولُوا
دَرَسْتَ وَلِنُبَيِّنَهُ لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ١٠٦

107. Tẹ̀lé ohun tí a ṣípayá fún ọ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀; kò sí Ọlọ́run mìíran àyàfi Òun; kí o sì yẹra fún àwọn abọ̀rìṣà.

اتَّبِعْ مَا أُوحِيَ إِلَيْكَ مِنْ رَبِّكَ لَا إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ وَأَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِينَ ١٠٧

108. Ìbá ṣe pé Allah fẹ́ ẹ bẹ́ẹ̀ ni, wọn ìbá má bá (A) wá orogún. A kò sì fi ọ́ ṣe olùṣọ́ lé wọn lórí, bẹ́ẹ̀ ni ìwọ kì í ṣe aláàbò lóri wọn.

وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا أَشْرَكُوا وَمَا جَعَلْنَاكَ
عَلَيْهِمْ حَفِيظًا وَمَا أَنْتَ عَلَيْهِمْ
بِوَكِيلٍ ١٠٨

109. Ẹ má ṣe bú àwọn nǹkan tí wọ́n ń pè lẹ́hìn Allah, kí wọ́n má baà tipasẹ̀ ìkórira bú Allah nítorí àìmọ̀kan (wọn). Báyìí ni a ṣe jẹ́ kí iṣẹ́ (ìjọ) ènìyàn kọ̀ọ̀kan jọ wọ́n lójú. Lẹ́hìn náà ọ̀dọ̀ Olúwa wọn ni ìpadàsí wọn; Òun yóò sì fún wọn ní ìró nípa ohun tí wọ́n máa ń ṣe.

وَلَا تَسُبُّوا الَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ دُونِ
اللَّهِ فَيَسُبُّوا اللَّهَ عَدْوًا بِغَيْرِ عِلْمٍ
كَذَٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ أُمَّةٍ عَمَلَهُمْ ثُمَّ إِلَىٰ
رَبِّهِمْ مَرْجِعُهُمْ فَيُنَبِّئُهُمْ بِمَا كَانُوا
يَعْمَلُونَ ١٠٩

110. Wọn sì ń fi Allah búra ní ìbúra tó lágbára pé bí Àmì kan bá wá bá wọn, àwọn yóò gbà á gbọ́. Sọ pé, 'Dájúdájú ọ̀dọ̀ Allah nìkan ni àwọn Àmì wà; ṣùgbọ́n kí ni yóò jẹ́ kí ó yé yín pé bí àwọn Àmì náà bá dé, wọn kò ní gbàgbọ́?'

وَ اَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ
لَئِنْ جَآءَتْهُمْ اٰيَةٌ لَّيُؤْمِنُنَّ بِهَا ۚ قُلْ
اِنَّمَا الْاٰيٰتُ عِنْدَ اللّٰهِ وَمَا يُشْعِرُكُمْ ۙ
اَنَّهَآ اِذَا جَآءَتْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١١٠﴾

111. Àwa yóò sì jẹ́ kí àwọn ọkàn àti ìríran wọn yí padà sí irú ipò tí wọ́n wà nígbà tí wọ́n kọ́kọ́ kọ àwọn Àmì Wa, Àwa yóò sì fi wọ́n sílẹ̀ nínú ìkọjá ẹnu ààlà wọn tí wọ́n yóò sì máa pa ràdìràdì káàkiri.

وَ نُقَلِّبُ اَفْـِٕدَتَهُمْ وَاَبْصَارَهُمْ كَمَا
لَمْ يُؤْمِنُوْا بِهٖٓ اَوَّلَ مَرَّةٍ وَّ نَذَرُهُمْ
فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿١١١﴾

ÌPÍN 8
ÌDÁ 14

112. Bí A bá sọ àwọn Màláíkà kalẹ̀ fún wọn, tí àwọn òkú sì ń bá wọn sọ̀rọ̀, tí A sì kó gbogbo nǹkan jọ síwájú wọn ní ìdojúkojú, wọn kò ní gbàgbọ́, àyàfi bí Allah bá fẹ́ bẹ́ẹ̀. Ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn ń hùwà àìmọ̀kan.

وَلَوْ اَنَّنَا نَزَّلْنَآ اِلَيْهِمُ الْمَلٰٓئِكَةَ وَ
كَلَّمَهُمُ الْمَوْتٰى وَحَشَرْنَا عَلَيْهِمْ كُلَّ
شَيْءٍ قُبُلًا مَّا كَانُوْا لِيُؤْمِنُوْٓا اِلَّآ اَنْ
يَّشَآءَ اللّٰهُ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ
يَجْهَلُوْنَ ﴿١١٢﴾

113. Àti pé bakan náà ni A yan àwọn elèṣù láàrin àwọn èniyàn àti àwọn Alujannu ní ọ̀tá fún Òjíṣẹ́ kọ̀ọ̀kan. Wọn ń bá ara wọn sọ̀rọ̀ dídùn láti ṣe ìtànjẹ- bí ó bá jẹ́ pé Olúwa rẹ̀ fẹ́ bẹ́ẹ̀ ni, wọn ìbá tí ṣe é; nítorí náà fi wọ́n sílẹ̀ pẹ̀lú ohun tí wọn ń ṣe àgbélẹ̀rọ rẹ̀-

وَ كَذٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا
شَيٰطِيْنَ الْاِنْسِ وَ الْجِنِّ يُوْحِيْ
بَعْضُهُمْ اِلٰى بَعْضٍ زُخْرُفَ الْقَوْلِ
غُرُوْرًا ۚ وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوْهُ
فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُوْنَ ﴿١١٣﴾

114. Àti pé kí ọkàn àwọn tí kò gba

وَ لِتَصْغٰٓى اِلَيْهِ اَفْـِٕدَةُ الَّذِيْنَ لَا

Ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́ lè tẹ̀ sí i, kí wọ́n lè yọ́nú sí i, kí wọ́n sì lè (máa) jèrè ohun tí wọn ń jèrè rẹ̀.

يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ وَلِيَرْضَوْهُ وَلِيَقْتَرِفُوا مَا هُمْ مُقْتَرِفُونَ ﴿١١٤﴾

115. Èmi yóò a máa wá onídàájọ́ mìíràn yàtọ̀ sí Allah, nígbà tí ó jẹ́ pé Òun ni Ẹni tí Ó sọ Ìwé náà tí ó kún fún àlàyé yékéyéké kalẹ̀ fun yín? Àwọn tí a sì ti fún ní Ìwé náà mọ̀ pé a sọ̀ ọ́ kalẹ̀ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ pẹ̀lú òdodo; nítorí náà má ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn oníyèméjì.

أَفَغَيْرَ اللَّهِ أَبْتَغِي حَكَمًا وَهُوَ الَّذِي أَنْزَلَ إِلَيْكُمُ الْكِتَابَ مُفَصَّلًا ۚ وَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَعْلَمُونَ أَنَّهُ مُنَزَّلٌ مِنْ رَبِّكَ بِالْحَقِّ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿١١٥﴾

116. Àti pé ọ̀rọ̀ Olúwa rẹ̀ ti rí àmúṣẹ pípé lótìítọ́ àti lódodo. Kò sí ẹni tí ó lè yí ọ̀rọ̀ Rẹ̀ padà; Òun sì ni Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدْقًا وَعَدْلًا ۚ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمَاتِهِ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١١٦﴾

117. Bí ìwọ bá gbọ́ ti ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn tó wà lórí ilẹ̀, wọn yóò mú ọ ṣìnà kúrò lójú ọ̀nà Allah. Wọn kò tẹ̀lé ohunkóhun àyàfi àròsọ lásán, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ṣe nǹkan kan ju iró pípa lọ.

وَإِنْ تُطِعْ أَكْثَرَ مَنْ فِي الْأَرْضِ يُضِلُّوكَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ ۚ إِنْ يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿١١٧﴾

118. Dájúdájú Olúwa rẹ̀ mọ̀ jùlọ nípa àwọn tó ṣìnà kúrò lójú ọ̀nà Rẹ̀; Òun ló sì mọ àwọn tí a tọ́ sọ́nà.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ مَنْ يَضِلُّ عَنْ سَبِيلِهِ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١١٨﴾

119. Nítorí náà ẹ máa jẹ nínú àwọn ohun tí a bá dárúkọ Allah lé lórí, bí ẹ̀yín bá jẹ́ olúgbàgbọ́ nínú àwọn Àmi Rẹ̀.

فَكُلُوا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللَّهِ عَلَيْهِ إِنْ كُنْتُمْ بِآيَاتِهِ مُؤْمِنِينَ ﴿١١٩﴾

120. Kí ló ṣe yín tí ẹ kò fi ní jẹ nínú ohun tí a dárúkọ Allah lé

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تَأْكُلُوا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ

ٱللَّهِ عَلَيْهِ وَقَدْ فَصَّلَ لَكُم مَّا حَرَّمَ عَلَيْكُمْ إِلَّا مَا ٱضْطُرِرْتُمْ إِلَيْهِ وَإِنَّ كَثِيرًا لَّيُضِلُّونَ بِأَهْوَآئِهِم بِغَيْرِ عِلْمٍ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِٱلْمُعْتَدِينَ ﴿١٢٠﴾

lórí, nígbà tí Òún tí ṣe àlàyé àwọn nǹkan tí Ó ṣe léèwọ̀ fún yín- àyàfi èyí tí ìnira bá mú yín ṣe? Àti pé dájúdájú ọ̀pọ̀lọpọ̀ ló ń ṣi (àwọn elòmíràn) lọ́nà pẹ̀lú èrò búburú wọn látàrí àìmọ̀. Dájúdájú, Olúwa rẹ mọ àwọn olùrékọjá ẹnu ààlà.

وَذَرُوا۟ ظَٰهِرَ ٱلْإِثْمِ وَبَاطِنَهُۥٓ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَكْسِبُونَ ٱلْإِثْمَ سَيُجْزَوْنَ بِمَا كَانُوا۟ يَقْتَرِفُونَ ﴿١٢١﴾

121. Kí ẹ sì yẹra fún àwọn ẹ̀ṣẹ̀ tó hàn àti èyí tí ó pamọ́. Dájúdájú, ní ti àwọn tó ń ṣe iṣẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ a ó san wọ́n lẹ́san ohun tí wọn ń ṣe.

وَلَا تَأْكُلُوا۟ مِمَّا لَمْ يُذْكَرِ ٱسْمُ ٱللَّهِ عَلَيْهِ وَإِنَّهُۥ لَفِسْقٌ وَإِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ لَيُوحُونَ إِلَىٰٓ أَوْلِيَآئِهِمْ لِيُجَٰدِلُوكُمْ وَإِنْ أَطَعْتُمُوهُمْ إِنَّكُمْ لَمُشْرِكُونَ ﴿١٢٢﴾

122. Ẹ̀yin kò sì gbọdọ̀ jẹ nínú ohun tí a kò dárúkọ Allah lé lórí, dájúdájú èyí jẹ́ ìwà àìgbọràn. Àti pé àwọn elèṣù ènìyàn a máa fi èrò búburú sí ọkàn àwọn ọ̀rẹ́ wọn kí wọ́n lè máa bá yín jiyàn. Bí ẹ̀yin bá wá tẹ̀ lé wọn, dájúdájú ẹ̀yin náà yóò máa wá orogún (pẹ̀lú Ọlọ́run).

ÌDÁ 15

أَوَمَن كَانَ مَيْتًا فَأَحْيَيْنَٰهُ وَجَعَلْنَا لَهُۥ نُورًا يَمْشِى بِهِۦ فِى ٱلنَّاسِ كَمَن مَّثَلُهُۥ فِى ٱلظُّلُمَٰتِ لَيْسَ بِخَارِجٍ مِّنْهَا كَذَٰلِكَ زُيِّنَ لِلْكَٰفِرِينَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٢٣﴾

123. Ǹjẹ́ ẹni tí ó ti jẹ́ òkú, tí a sì sọ ọ́ di alààyè, tí a sì ṣe ìmọ́lẹ̀ tí yóò máa fi rìn láàrin àwọn ènìyàn fún un a lè dà bí ẹni tí ó wà nínú òkùnkùn birimùbirimù tí kò sí ọ̀nà tí yóò gbà jáde nínú rẹ̀? Báyìí ni a ṣe ìṣesí àwọn aláìgbàgbọ́ lọ́ṣọ̀ọ́ lójú wọn.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا فِى كُلِّ قَرْيَةٍ أَكَٰبِرَ مُجْرِمِيهَا لِيَمْكُرُوا۟ فِيهَا وَمَا يَمْكُرُونَ إِلَّا بِأَنفُسِهِمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿١٢٤﴾

124. Àti pé báyìí ni A fún àwọn olórí nínú àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ inú ìlú kọ̀ọ̀kan láti máa pète (tako òdodo); wọn kò sì pète sí ohunkóhun àyàfi sí ẹ̀mí ara wọn; ṣùgbọ́n wọn kò fura.

وَإِذَا جَآءَتْهُمْ ءَايَةٌ قَالُوا۟ لَن نُّؤْمِنَ حَتَّىٰ نُؤْتَىٰ مِثْلَ مَآ أُوتِىَ رُسُلُ ٱللَّهِ ۘ ٱللَّهُ أَعْلَمُ حَيْثُ يَجْعَلُ رِسَالَتَهُۥ ۗ سَيُصِيبُ ٱلَّذِينَ أَجْرَمُوا۟ صَغَارٌ عِندَ ٱللَّهِ وَعَذَابٌ شَدِيدٌۢ بِمَا كَانُوا۟ يَمْكُرُونَ ﴿١٢٥﴾

125. Nígbà tí Àmì kan bá dé wá bá wọn, wọn á wí pé, 'Àwa kò ní gbàgbọ́ títí tí a ó fi fún wa ní irú ohun tí a ti fún àwọn Òjíṣẹ́ Allah'. Allah ló mọ̀ ibi tí Òun yóò gbé iṣẹ́ rírán Rẹ̀ sí júlọ. Dájúdájú, ìyẹpẹrẹ lọ́dọ̀ Allah àti ìyà tí ó le koko yóò bọ́ lu àwọn ọ̀daràn náà nítorí ète wọn.

فَمَن يُرِدِ ٱللَّهُ أَن يَهْدِيَهُۥ يَشْرَحْ صَدْرَهُۥ لِلْإِسْلَٰمِ ۖ وَمَن يُرِدْ أَن يُضِلَّهُۥ يَجْعَلْ صَدْرَهُۥ ضَيِّقًا حَرَجًا كَأَنَّمَا يَصَّعَّدُ فِى ٱلسَّمَآءِ ۚ كَذَٰلِكَ يَجْعَلُ ٱللَّهُ ٱلرِّجْسَ عَلَى ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٢٦﴾

126. Nítorí náà ẹnikẹ́ni tí Allah bá fẹ́ láti tọ́ sọ́nà, Òun yóò ṣípayá ọkàn rẹ̀ fún (gbígba) Islam; ṣùgbọ́n ní ti ẹni tí Òun bá fẹ́ kí ó ṣìnà Òun yóò jẹ́ kí ọkàn rẹ̀ há gádígádí bí ìgbà tí ó ń gòkè tó nira. Báyìí ni Allah ṣe ń fi ìyà ẹlẹ́gbin jẹ àwọn tí kò gbàgbọ́.

وَهَٰذَا صِرَٰطُ رَبِّكَ مُسْتَقِيمًا ۗ قَدْ فَصَّلْنَا ٱلْءَايَٰتِ لِقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٧﴾

127. Èyí ni ọ̀nà Olúwa rẹ (tí ó lọ sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀) tààrà. Dájúdájú, A ti ṣe àlàyé àwọn Àmì Wa lẹ́kùn–únrẹ́rẹ́ fún àwọn ènìyàn tí wọ́n ń ṣe ìrántí.

لَهُمْ دَارُ ٱلسَّلَٰمِ عِندَ رَبِّهِمْ ۖ وَهُوَ وَلِيُّهُم بِمَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ﴿١٢٨﴾

128. Ibùgbé àláfíà ń bẹ fún wọn lọ́dọ̀ Olúwa wọn; Òun sì ni Ọrẹ wọn nítorí ohun tí wọn ń ṣe.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا يَٰمَعْشَرَ ٱلْجِنِّ قَدِ ٱسْتَكْثَرْتُم مِّنَ ٱلْإِنسِ ۖ وَقَالَ أَوْلِيَآؤُهُم مِّنَ ٱلْإِنسِ رَبَّنَا ٱسْتَمْتَعَ بَعْضُنَا بِبَعْضٍ وَبَلَغْنَآ أَجَلَنَا ٱلَّذِىٓ أَجَّلْتَ لَنَا ۚ قَالَ ٱلنَّارُ مَثْوَىٰكُمْ خَٰلِدِينَ فِيهَآ إِلَّا مَا شَآءَ ٱللَّهُ ۗ إِنَّ رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿١٢٩﴾

129. Ní ọjọ́ tí Òun yóò kó gbogbo wọn jọ lápapọ̀, (Òun yóò sì wí pé,) 'Ẹ̀yin ìjọ Alujannu! Ẹ ń fẹ́ kí ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn ènìyàn (máa ṣe tiyín)!' Àwọn ọ̀rẹ́ wọn láàrin àwọn ènìyàn náà yóò wí pé, 'Olúwa wa! A ti ṣe àǹfàní fún ara wa, ṣùgbọ́n (ní ìsinsìnyìí) a ti dé òpin àsìkò tí O yán fún wa.' Òun yòó wí pé, 'Iná ni ibùgbe yín, nínú èyí tí ẹ̀yin yòó máa gbé, àyàfi ohun tí Allah bá fẹ́.' Dájúdájú, Olúwa rẹ ni Ọlọgbọ́n jùlọ, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

130. Àti pé báyìí ni Àwa ń ṣe àwọn alábòsí ní ọ̀rẹ́ ara wọn, nítorí ohun tí wọ́n ń ṣe.

وَكَذَٰلِكَ نُوَلِّي بَعْضَ الظَّالِمِينَ بَعْضًا بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٣٠﴾

ÌDÁ 16

131. 'Ẹ̀yin ìjọ Àlùjànnú àti Ènìyàn! Àwọn Òjíṣẹ́ kò ha ti wá bá yín láti ààrin ara yin tí wọn ń ṣe àlàye àwọn Àmì Mi fún yín, tí wọ́n sì ń kìlọ̀ fún yín nípa ìpàde yín ọjọ́ òní yìí?' Wọn yóò sọ pé, 'Àwa jẹ́rìí tako ara wa.' Ìgbésí ayé sì tán wọn jẹ. Wọ́n yóò sì jẹ́rìí tako ara wọn pé àwọn jẹ́ aláìgbàgbọ́.

يَا مَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَقُصُّونَ عَلَيْكُمْ آيَاتِي وَيُنذِرُونَكُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا ۚ قَالُوا شَهِدْنَا عَلَىٰ أَنفُسِنَا ۖ وَغَرَّتْهُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا وَشَهِدُوا عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا كَافِرِينَ ﴿١٣١﴾

132. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé Olúwa rẹ kì yóò pa ìlú kan run láìlẹ́tọ̀ọ́, nígbà tí àwọn ènìyàn inú rẹ̀ kò ní ìmọ̀ (ìkìlọ̀).

ذَٰلِكَ أَن لَّمْ يَكُن رَّبُّكَ مُهْلِكَ الْقُرَىٰ بِظُلْمٍ وَأَهْلُهَا غَافِلُونَ ﴿١٣٢﴾

133. Àti pé ipò gíga ń bẹ fún ẹni kọ̀ọ̀kan nípa ohun tí wọ́n bá ṣe níṣẹ́, Olúwa rẹ kò sì ṣàìmọ ohun tí wọn ń ṣe.

وَلِكُلٍّ دَرَجَاتٌ مِّمَّا عَمِلُوا ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٣٣﴾

134. Olúwa rẹ tó fún Ara Rẹ̀, Ó sì kún fún àánú. Bí ó bá wù Ú, Ó lè mú yín kúrò, kí Ó sì fi ohun tí Ó bá fẹ́ rọ́pò lẹ́hin yín, gẹ́gẹ́ bí Ó ti ṣe mú yín jáde láti ara àwọn àrọmọdọ́mọ ìran mìíràn.

وَرَبُّكَ الْغَنِيُّ ذُو الرَّحْمَةِ ۚ إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَسْتَخْلِفْ مِن بَعْدِكُم مَّا يَشَاءُ كَمَا أَنشَأَكُم مِّن ذُرِّيَّةِ قَوْمٍ آخَرِينَ ﴿١٣٤﴾

135. Dájúdájú, ohun tí A ti ṣe ìlérìí rẹ̀ fún yin yóò dé, ẹ kò sì lè sọ (ọ́) di asán.

إِنَّ مَا تُوعَدُونَ لَآتٍ ۖ وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ ﴿١٣٥﴾

قُلْ يٰقَوْمِ اعْمَلُوْا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ اِنِّيْ
عَامِلٌ ۚ فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ۙ مَنْ تَكُوْنُ لَهٗ
عَاقِبَةُ الدَّارِ ؕ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿١٣٦﴾

136. Sọ pé : 'Ẹyin ènìyàn mi, ẹ máa ṣe bí agbára yín ti tó. Èmi náà ń ṣe bí agbára mi ti tó. Láìpẹ́ ẹ̀ ń bọ̀ wá mọ ti ta ni èrè ilé ìkẹyìn yóò jẹ́.' Dájúdájú àwọn olùṣebi kì yóò jèrè.

وَجَعَلُوْا لِلّٰهِ مِمَّا ذَرَاَ مِنَ الْحَرْثِ وَ
الْاَنْعَامِ نَصِيْبًا فَقَالُوْا هٰذَا لِلّٰهِ
بِزَعْمِهِمْ وَهٰذَا لِشُرَكَآئِنَا ۚ فَمَا كَانَ
لِشُرَكَآئِهِمْ فَلَا يَصِلُ اِلَى اللّٰهِ ۚ وَمَا كَانَ
لِلّٰهِ فَهُوَ يَصِلُ اِلٰى شُرَكَآئِهِمْ ؕ سَآءَ مَا
يَحْكُمُوْنَ ﴿١٣٧﴾

137. Wọ́n sì ya apá kan sọ́tọ̀ fún Allah nínú ohun tí Ó mú jáde nínú àwọn irúgbìn àti ẹran-ọ̀sìn, wọ́n sì wí pé; 'eléyìí ni ti Allah,' nínú èrò ọkàn wọn, 'èyí sì ni ti àwọn òrìṣa wa.' Ṣùgbọ́n èyí tó jẹ́ ti àwọn òrìṣa wọn kì í dé ọ̀dọ̀ Allah, èyí tó jẹ́ ti Allah ló ń dé ọ̀dọ̀ àwọn òrìṣa wọn. Aburú sì ni ohun tí wọn ń pinnu rẹ̀.

وَكَذٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيْرٍ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ
قَتْلَ اَوْلَادِهِمْ شُرَكَآؤُهُمْ لِيُرْدُوْهُمْ
وَلِيَلْبِسُوْا عَلَيْهِمْ دِيْنَهُمْ ؕ وَلَوْ شَآءَ
اللّٰهُ مَا فَعَلُوْهُ فَذَرْهُمْ وَمَا
يَفْتَرُوْنَ ﴿١٣٨﴾

138. Bákan náà ni àwọn ẹlẹgbẹ́ wọn ṣe pípa àwọn ọmọ wọn lọ́ṣọ̀ọ́ fún ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn abọ̀rìṣà kì wọ́n lè pa wọn run, àti kí wọ́n sì lè dá àìrójú sílẹ̀ fún wọn nínú ẹ̀sin wọn. Bí ó bá jẹ́ pé Allah fẹ́ bẹ́ẹ̀ ni, wọn ìbá tí ṣe é; nítorí náà fi wọ́n sílẹ̀ pẹ̀lú ohun tí wọn ń hun.

وَقَالُوْا هٰذِهٖۤ اَنْعَامٌ وَّحَرْثٌ حِجْرٌ ۖ لَّا
يَطْعَمُهَاۤ اِلَّا مَنْ نَّشَآءُ بِزَعْمِهِمْ وَ
اَنْعَامٌ حُرِّمَتْ ظُهُوْرُهَا وَاَنْعَامٌ لَّا
يَذْكُرُوْنَ اسْمَ اللّٰهِ عَلَيْهَا افْتِرَآءً
عَلَيْهِ ؕ سَيَجْزِيْهِمْ بِمَا كَانُوْا
يَفْتَرُوْنَ ﴿١٣٩﴾

139. Wọ́n sì ń sọ pé, 'Àwọn ẹran-ọ̀sìn àti ohun ọ̀gbìn báyìí-báyìí ni èèwọ̀. Ẹnikẹ́ni kò sì ní jẹ níbẹ̀ àyàfi ẹni tí a bá fẹ́'-báyìí ni wọn máa ń sọ-bákan náà ni àwọn ẹran-ọ̀sìn tí wọn ṣe gígùn wọn ní èèwọ̀, bẹ́ẹ̀ ni àwọn ẹran-ọ̀sìn wà tí wọn kì í pe orúkọ Allah lé lórí, wọ́n sì ń dá àdápa irọ́ mọ́ Ọn. Láìpẹ́ ni Òun yóò san wọ́n lẹ́san ohun tí wọn ń ṣe àgbẹ́lẹ̀rọ rẹ̀.

وَقَالُوْا مَا فِيْ بُطُوْنِ هٰذِهِ الْاَنْعَامِ
خَالِصَةٌ لِّذُكُوْرِنَا وَ مُحَرَّمٌ عَلٰى
اَزْوَاجِنَا ۚ وَ اِنْ يَّكُنْ مَّيْتَةً فَهُمْ
فِيْهِ شُرَكَآءُ ۚ سَيَجْزِيْهِمْ وَصْفَهُمْ ۚ
اِنَّهٗ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿١٤٠﴾

140. Wọ́n sì ń wí pé, 'ohun tí ń bẹ nínú àwọn ẹran-ọ̀sìn báyìí-báyìí wà fún àwọn ọkùnrin wa nìkan, ó sì jẹ́ èèwọ̀ fún àwọn aya wa;' ṣùgbọ́n bí wọn bá bí i lókùú, gbogbo wọn ni yóò ní ìpín nínu rẹ̀. Òun yóò sì san wọ́n lẹ́san àhesọ wọn. Dájúdájú Òún jẹ́ Ọlọgbọ́n, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

قَدْ خَسِرَ الَّذِيْنَ قَتَلُوْٓا اَوْلَادَهُمْ
سَفَهًۢا بِغَيْرِ عِلْمٍ وَّحَرَّمُوْا مَا رَزَقَهُمُ
اللّٰهُ افْتِرَآءً عَلَى اللّٰهِ ۚ قَدْ ضَلُّوْا وَمَا
كَانُوْا مُهْتَدِيْنَ ﴿١٤١﴾

141. Dájúdájú ẹni òfò ni àwọn tí ń pa àwọn ọmọ wọn lọ́nà òmùgọ̀ nítorí àìnímọ̀, wọ́n sì ń ṣe ohun tí Allah pèsè fún wọn léèwọ̀, wọ́n sì ń dá àdápa irọ́ mọ́ Allah. Wọ́n ti ṣìnà gan-an ni, wọn kò sì jẹ́ ẹni tí ó mọ ọ̀nà.

ÌDÁ 17

وَهُوَ الَّذِيْٓ اَنْشَاَ جَنّٰتٍ مَّعْرُوْشٰتٍ
وَّغَيْرَ مَعْرُوْشٰتٍ وَّالنَّخْلَ وَالزَّرْعَ
مُخْتَلِفًا اُكُلُهٗ وَالزَّيْتُوْنَ وَالرُّمَّانَ
مُتَشَابِهًا وَّغَيْرَ مُتَشَابِهٍ ۚ كُلُوْا مِنْ
ثَمَرِهٖٓ اِذَآ اَثْمَرَ وَاٰتُوْا حَقَّهٗ يَوْمَ
حَصَادِهٖ ۖ وَلَا تُسْرِفُوْا ۚ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ
الْمُسْرِفِيْنَ ﴿١٤٢﴾

142. Òun ni Ẹni tó ń mú àwọn ọgbà wá sáyé, èyí tí a tẹ́ ní pẹpẹ àti èyí tí a kò tẹ́ ní pẹpẹ, àti ọ̀pẹ-dàbínù àti oko-ọkà tí àwọn èso wọn jẹ́ orísìrísìí, àti igi òróró àti èso Rumanu, tí wọ́n jọ ara wọn àti àwọn tí kò jọ ara wọn. Ẹ máa jẹ nínú èso rẹ̀ nígbà tí ó bá so. Ṣùgbọ́n ẹ máa san ẹ̀tọ́ Rẹ̀ ní ọjọ́ ìkórè, ẹ má sì ṣe kọjá ẹnu ààlà. Dájúdájú Òun (Allah) kò fẹ́ràn àwọn olùrékọjá ẹnu ààlà.

وَمِنَ الْاَنْعَامِ حَمُوْلَةً وَّ فَرْشًا ۚ كُلُوْا
مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ وَلَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ
الشَّيْطٰنِ ۚ اِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ﴿١٤٣﴾

143. Àti nínú àwọn ẹran ọ̀sìn (Ó ti dá àwọn kan) fún ẹrù rírù àti (àwọn kan) fún pípajẹ. Ẹ máa jẹ nínú ohun tí Allah ti pèsè fun yin, ẹ má ṣe tẹ̀lé ipasẹ̀ Èṣù. Dájúdájú ọ̀tá tó hàn gbangba ló jẹ́ fún yín.

ثَمٰنِيَةَ اَزْوَاجٍ ۚ مِنَ الضَّاْنِ اثْنَيْنِ
وَمِنَ الْمَعْزِ اثْنَيْنِ ۗ قُلْ ءٰٓالذَّكَرَيْنِ
حَرَّمَ اَمِ الْاُنْثَيَيْنِ اَمَّا اشْتَمَلَتْ
عَلَيْهِ اَرْحَامُ الْاُنْثَيَيْنِ ۗ نَبِّـُٔوْنِيْ
بِعِلْمٍ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿١٤٤﴾

144. (Àti nínú àwọn ẹran-ọ̀sìn, Ó ti dá) takọ-tabo méjọ lápapọ̀, àgùntàn méjì, ewúrẹ́ méjì;-sọ pé,' 'Ṣé akọ méjì ni Ó ṣe léèwọ̀ ni tàbí abo méjì, tàbí ohun tí ó wà nínú àpò ìbímọ àwọn abométjì? Ẹ fún mi ní ìró pẹ̀lú ìmọ̀, tí ẹ̀yín bá jẹ́ olódodo.'

وَمِنَ الْاِبِلِ اثْنَيْنِ وَمِنَ الْبَقَرِ
اثْنَيْنِ ۗ قُلْ ءٰٓالذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ اَمِ
الْاُنْثَيَيْنِ اَمَّا اشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ اَرْحَامُ
الْاُنْثَيَيْنِ ۗ اَمْ كُنْتُمْ شُهَدَآءَ اِذْ وَصّٰىكُمُ
اللّٰهُ بِهٰذَا ۚ فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى
عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا لِّيُضِلَّ النَّاسَ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ
ع ١٧ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤٥﴾

145. Àti méjì nínú àwọn ràkúnmí (takọ-tabo) àti méjì nínú àwọn màlúù (takọ-tabo). Sọ pé; Ǹjẹ́ àwọn akọ méjì náà ni Ó ti ṣe léèwọ̀ ni tàbí àwọn abo méjì tàbí ohun tí ń bẹ nínú àpò ìbí ọmọ àwọn abo méjééjì? Ẹ̀yín a ń bẹ níbẹ̀ nígbà tí Allah pàṣẹ èyí fún yín bí? Ta ló wa jẹ́ aláìṣẹ̀tọ́ jù ẹni tí ó ń dá àdápa irọ́ mọ́ Allah kí ó baà lè ṣi àwọn ènìyàn lọ́nà láìní ìmọ̀? Dájúdájú Allah kì í fi ọ̀nà mọ àwọn aláìṣẹ̀tọ́ ènìyàn.

ÌDÁ 18

قُلْ لَّآ اَجِدُ فِيْ مَآ اُوْحِيَ اِلَيَّ مُحَرَّمًا عَلٰى
طَاعِمٍ يَّطْعَمُهٗٓ اِلَّآ اَنْ يَّكُوْنَ مَيْتَةً
اَوْ دَمًا مَّسْفُوْحًا اَوْ لَحْمَ خِنْزِيْرٍ فَاِنَّهٗ
رِجْسٌ اَوْ فِسْقًا اُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ بِهٖ ۚ
فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَّلَا عَادٍ فَاِنَّ
رَبَّكَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٤٦﴾

146. Sọ pé; 'Èmi kò rí nǹkan kan nínú ohun tí a ṣípayá fún mi tí a ṣe léèwọ̀ fún ẹnikẹ́ni láti jẹ (bí ó bá fẹ́) láti jẹ ẹ́, àyàfi tí ó bá jẹ́ ohun tí ó kú fúnra rẹ̀, tàbí ẹ̀jẹ̀ tí ó tú jáde, tàbí ẹran ẹlẹ́dẹ̀- nítorí (gbogbo) èyí jẹ́ ẹ̀gbin- tàbí ohun àìmọ̀ tí a pe orúkọ nǹkan mìíràn sí yàtọ̀ sí ti Allah. Ṣùgbọ́n ẹni tí ìnira bá sọ ọ́ di dandan fún tí kì í ṣe ti àìgbọràn, tàbí ti ìkọjá ẹnu ààlà, ǹjẹ́ nígbà náà, dájúdájú, Olúwa rẹ jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

147. Àti fún àwọn Yahudi ni a ṣe gbogbo ẹran eléèkánná léèwọ̀; bákan náà ni A ṣe ọ̀rá àwọn màlúú àti àwọn àgùntàn àti àwọn ewúrẹ́ léèwọ̀ fún wọn, àyàfi èyí tí ẹ̀yin wọn bá rù tàbí ìfun, tàbí èyí tó rò pọ̀ mọ́ egungun. Èyí ni ẹ̀san tí A fún wọn nítorí òbìlẹ̀jẹ́ wọn. Ní dájúdájú ni A sì jẹ́ olódodo.

وَعَلَى الَّذِينَ هَادُوا حَرَّمْنَا كُلَّ ذِي
ظُفُرٍ ۖ وَمِنَ الْبَقَرِ وَالْغَنَمِ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ
شُحُومَهُمَا إِلَّا مَا حَمَلَتْ ظُهُورُهُمَا
أَوِ الْحَوَايَا أَوْ مَا اخْتَلَطَ بِعَظْمٍ ۚ ذَٰلِكَ
جَزَيْنَاهُم بِبَغْيِهِمْ ۖ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ١٤٧

148. Ṣùgbọ́n bí wọ́n bá pè ọ́ ní òpùrọ́, nígbà náà sọ pé, ‘Olúwa yín jẹ́ Aláàánú tí ó gbòòrò, bẹ́ẹ̀ ni a kì yòó yí ìbínu Rẹ̀ padà kúrò fún àwọn tó jẹ̀bi.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمْ ذُو رَحْمَةٍ
وَاسِعَةٍ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُهُ عَنِ الْقَوْمِ
الْمُجْرِمِينَ ١٤٨

149. Àwọn tó ń bá Allah wá ẹgbẹ́ yóò máa sọ pé, ‘Bí ó bá wu Allah ni, àwa ìbá tí bá A wá ẹgbẹ́, àti àwọn bàbá wa pẹ̀lú; bẹ́ẹ̀ ni àwa ìbá tí ṣe kiní kan léèwọ̀.’ Lọ́nà kan náà ni àwọn tó ṣíwáju wọn pe (àwọn Òjíṣẹ́ Allah) lópùrọ́, títí tí wọ́n fi tọ́ ìbínú Wa wò. Sọ pé; ‘Ǹjẹ́ ẹ ní ìmọ̀ kankan? Tó bá rí bẹ́ẹ̀ ẹ mú un wá fún wa. Ẹ kò tẹ̀lé nǹkan kan bí kò ṣe àròsọ (lásán). Ẹ kò sì ṣe ohunkóhun àyàfi irọ́.

سَيَقُولُ الَّذِينَ أَشْرَكُوا لَوْ شَاءَ اللَّهُ
مَا أَشْرَكْنَا وَلَا آبَاؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا
مِن شَيْءٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ حَتَّىٰ ذَاقُوا بَأْسَنَا ۗ قُلْ هَلْ
عِندَكُم مِّنْ عِلْمٍ فَتُخْرِجُوهُ لَنَا ۖ إِن
تَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنْ أَنتُمْ إِلَّا
تَخْرُصُونَ ١٤٩

150. Sọ pé: ‘Ti Allah ni ìdí ọ̀rọ̀ tó yè kooro. Tí ó bá ṣe pé Ó fẹ́ ni, Òun ìbá ti fi gbogbo yín mọ̀nà.’

قُلْ فَلِلَّهِ الْحُجَّةُ الْبَالِغَةُ ۖ فَلَوْ شَاءَ
لَهَدَاكُمْ أَجْمَعِينَ ١٥٠

151. Sọ pé: ‘Ẹ mú àwọn ẹlẹ́rìí yín wá tí wọn yóò jẹ́rìí pé Allah

قُلْ هَلُمَّ شُهَدَاءَكُمُ الَّذِينَ
يَشْهَدُونَ أَنَّ اللَّهَ حَرَّمَ هَٰذَا ۖ فَإِن

ti ṣe èyí léèwọ̀.' Bí wọ́n bá jẹ́rìí, má ṣe bá wọn jẹ́rìí, kí o má sì ṣe tẹ̀lé ìfẹ́ búburú inú àwọn tí wọ́n pe àwọn Àmi Wa níró àti àwọn tí kò gba ọjọ́ ìkẹyìn gbọ́ àti àwọn tí wọ́n ń bá Olúwa wọn wá ẹgbẹ́.

شَهِدُوا فَلَا تَشْهَدْ مَعَهُمْ ۚ وَلَا تَتَّبِعْ
أَهْوَاءَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَالَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ وَهُم بِرَبِّهِمْ
يَعْدِلُونَ ﴿١٥١﴾

ÌDÁ 19

152. Sọ pé; 'Ẹ wá kí n ka àwọn nǹkan tí Olúwa yín ṣe léèwọ̀ fún yín: (òhun ni) pé kí ẹ má ṣe da nǹkan mìíràn pọ̀ mọ́ Ọn, àti pé kí ẹ máa ṣe rere lẹ́kùn-ún rẹ́rẹ́ fún àwọn òbí, kí ẹ má sì ṣe pa àwọn ọmọ yín nítorí (ìbẹ̀rù) òṣì-Àwa là ń pèsè fún yín àti fún àwọn náà- kí ẹ má ṣe súnmọ́ ìwà ẹ̀gbin, èyí tí ó hàn nínu rẹ̀ àti èyí tí ó pamọ́; àti pè kí ẹ má ṣe pa ẹ̀mí tí Allah ṣe léèwọ̀, àyàfi pẹ̀lú ẹ̀tọ́. Eléyìí ní Ó pa yín láṣẹ rẹ̀, kí ẹ baà lè gbọ́ àgbọ́yé.

قُلْ تَعَالَوْا أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ
عَلَيْكُمْ ۖ أَلَّا تُشْرِكُوا بِهِ شَيْئًا ۖ وَ
بِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا ۖ وَلَا تَقْتُلُوا
أَوْلَادَكُم مِّنْ إِمْلَاقٍ ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَ
إِيَّاهُمْ ۖ وَلَا تَقْرَبُوا الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ
مِنْهَا وَمَا بَطَنَ ۖ وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ
الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُم
بِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٥٢﴾

153. 'Ẹ má ṣe súnmọ́ ohun ìní ọmọ òrukàn, àyàfi (ní ọ̀nà) tó dára jùlọ, títí tí yóò fi bàlágà. Kí ẹ sì máa wọn òsùnwọ̀n àti ìwọ̀n pẹ̀lú ìṣẹ̀tọ́. À kò di ẹrù ru ẹ̀mí kan àyàfi ní ìbámu pẹ̀lú agbára rẹ̀, Nígbà tí ẹ bá sì ń sọ̀rọ̀ ẹ ṣe ẹ̀tọ́, kódà (kí ẹni tí ó kàn) jẹ́ ìbátan. Kí ẹ sì máa mú májẹ̀mu (tí ẹ bá) Allah (dá) ṣẹ. Èyí ni Ó pa láṣẹ fún yín kí ẹ lè máa rántí.'

وَلَا تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلَّا بِالَّتِي
هِيَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُ ۖ وَأَوْفُوا
الْكَيْلَ وَالْمِيزَانَ بِالْقِسْطِ ۖ لَا
نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۖ وَإِذَا قُلْتُمْ
فَاعْدِلُوا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۖ وَبِعَهْدِ
اللَّهِ أَوْفُوا ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُم بِهِ لَعَلَّكُمْ
تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٣﴾

154. Tún (wí pé), 'Èyí ni ọ̀nà Mi tí ó (lọ) tààrà. Nítorí náà ẹ tẹ̀lé e;

وَأَنَّ هَٰذَا صِرَاطِي مُسْتَقِيمًا فَاتَّبِعُوهُ ۖ
وَلَا تَتَّبِعُوا السُّبُلَ فَتَفَرَّقَ بِكُمْ عَن

سَبِيْلِهٖ ذٰلِكُمْ وَصّٰىكُمْ بِهٖ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٥٤﴾

ẹ má sì ṣe tẹ̀lé àwọn ọ̀nà (mìíràn), kí wọn má baà sọ yín nù kúrò lójú ọ̀na Rẹ̀. Èyí ni Ó pa yín láṣẹ, kí ẹ lè máa sọ́ra (lọ́wọ́ àwọn aburú).'

ثُمَّ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ تَمَامًا عَلَى الَّذِيْٓ اَحْسَنَ وَتَفْصِيْلًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَّهُدًى وَّرَحْمَةً لَّعَلَّهُمْ بِلِقَآءِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٥٥﴾ ع ١٩ ٦

155. Bákan náà, Àwa fún Musa ní Ìwé tí ó kún fún ohun tí ẹni tó dára jùlọ ní ìwà ń fẹ́, ó sì ṣe àlàyé ohun gbogbo yékéyéké, ó sì tún jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti ìbùkún, kí wọ́n lè wá gbàgbọ́ nínú ìpàdé pẹ̀lú Olúwa wọn.

ÌDÁ 20

وَهٰذَا كِتٰبٌ اَنْزَلْنٰهُ مُبٰرَكٌ فَاتَّبِعُوْهُ وَاتَّقُوْا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿١٥٦﴾

156. Ìwé tí A sọ̀kalẹ̀ náà nìyí; ó kún fún ìbùkún. Nítorí náà ẹ tẹ̀lé e, kí ẹ sì máa ṣọ́ra fún (ẹ̀ṣẹ̀) kí a lè ṣàánu yín.

اَنْ تَقُوْلُوْٓا اِنَّمَآ اُنْزِلَ الْكِتٰبُ عَلٰى طَآئِفَتَيْنِ مِنْ قَبْلِنَا ۖ وَاِنْ كُنَّا عَنْ دِرَاسَتِهِمْ لَغٰفِلِيْنَ ﴿١٥٧﴾

157. Kí ẹ má baà sọ pé, 'A sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún àwọn ìjọ méjì nìkan ṣíwájú wa, àti pé àwa kò tilẹ̀ ṣe àkíyèsí nípa kíka wọn.

اَوْ تَقُوْلُوْا لَوْ اَنَّآ اُنْزِلَ عَلَيْنَا الْكِتٰبُ لَكُنَّآ اَهْدٰى مِنْهُمْ ۚ فَقَدْ جَآءَكُمْ بَيِّنَةٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَّرَحْمَةٌ ۚ فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَّبَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَصَدَفَ عَنْهَا ۗ سَنَجْزِي الَّذِيْنَ يَصْدِفُوْنَ عَنْ اٰيٰتِنَا سُوْٓءَ الْعَذَابِ بِمَا كَانُوْا يَصْدِفُوْنَ ﴿١٥٨﴾

158. Tàbí kí ẹ sọ pé; 'Ìbá ṣe pé àwa ni a sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún, dájúdájú àwa ìbá ní ìtọ́sọ́nà jù wọ́n lọ.' Dájúdájú ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tó hàn ti dé wá bá yín (nísinsinyìí) láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, àti ìtọ́sọ́nà àti àánú. Lẹ́hìn náà ta ló jẹ́ aláìṣẹ̀tọ́ ju ẹni tí ó kọ àwọn Àmì Allah, tó sì tún yí padà kúrò níbẹ̀? Àwa yóò san àwọn tó yí padà kúrò níbi àwọn Àmì Wa lẹ́san ìyà tó burú nítorí pípẹ̀yìndà wọn.

159. Ǹjẹ́ wọ́n a ń retí ohun kan ju pé kí àwọn Màláíkà tọ̀ wọ́n wá tàbí kí Olúwa rẹ̀ wá tàbí kí díẹ̀ nínú àwọn Àmì Olúwa rẹ dé wá bá wọn? Ní ọjọ́ tí àwọn Àmì Olúwa rẹ bá dé, ìgbàgbọ́ ẹ̀mí kan tí kò bá ti gbàgbọ́ tẹ́lẹ̀ kò ní wúlò fún un, tàbí tí kò bá ti jẹ èrè kankan nípa ìgbàgbọ́ rẹ̀ tẹ́lẹ̀. Sọ pé, ẹ máa wòye àwa náà ń wòye.

هَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّآ أَنْ تَأْتِيَهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ أَوْ يَأْتِيَ رَبُّكَ أَوْ يَأْتِيَ بَعْضُ اٰيٰتِ رَبِّكَ ۗ يَوْمَ يَأْتِي بَعْضُ اٰيٰتِ رَبِّكَ لَا يَنْفَعُ نَفْسًا إِيمَانُهَا لَمْ تَكُنْ اٰمَنَتْ مِنْ قَبْلُ أَوْ كَسَبَتْ فِيٓ إِيمَانِهَا خَيْرًا ۗ قُلِ انْتَظِرُوٓا إِنَّا مُنْتَظِرُونَ ﴿١٥٩﴾

160. (Ṣùgbọ́n ní ti) àwọn tí wọ́n pín ẹ̀sin wọn yẹ́lẹyẹ̀lẹ tí wọ́n sì pín sí ìjọ kéékèèké, ìwọ kò ní nǹkan kan ṣe pẹ̀lú wọn rárá. Dájúdájú ọ̀rọ̀ wọn yóò dé iwájú Allah, nígbà náà ni Òun yóò fún wọn níròó ohun tí wọn máa ń ṣe.

إِنَّ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا لَسْتَ مِنْهُمْ فِي شَيْءٍ ۚ إِنَّمَآ أَمْرُهُمْ إِلَى اللّٰهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُمْ بِمَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿١٦٠﴾

161. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe iṣẹ́ rere kan yóò gba ẹ̀san ìlọpo mẹ́wàá irú rẹ̀; ṣùgbọ́n ẹni tí ó bá ṣe iṣẹ́ búburú kan yóò gba ẹ̀san kan péré irú rẹ̀; a kò sì ni ṣe àbòsí fún wọn.

مَنْ جَآءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ عَشْرُ أَمْثَالِهَا ۖ وَمَنْ جَآءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزٰٓى إِلَّا مِثْلَهَا وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

162. Sọ pe: 'Ní ti èmi o, Olúwa mi ti tọ́ mi sí ọ̀nà tààrà – ẹ̀sìn kan tí ó tọ̀nà, ẹ̀sìn Ibrahim ẹni tí ó máa ń tẹ̀ sí ọ̀nà tààrà. Òun kò sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń wá ẹgbẹ́ (pẹ̀lú Ọlọ́run).'

قُلْ إِنَّنِي هَدٰىنِي رَبِّيٓ إِلٰى صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ۚ دِينًا قِيَمًا مِلَّةَ إِبْرٰهِيمَ حَنِيفًا ۚ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٦٢﴾

163. Sọ pé: 'Dájúdájú (gbogbo) ìrun mi àti ìfaraṣe mi àti ààyè mi àti òkú mi, ti Allah ni, Olúwa gbogbo ayé.'

قُلْ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحْيَايَ وَمَمَاتِي لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِينَ ﴿١٦٣﴾

لَا شَرِيكَ لَهُۥ ۖ وَبِذَٰلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا۠ أَوَّلُ
ٱلْمُسْلِمِينَ ١٦٤

164. 'Kò ní orogún. Èyí ni a pa láşẹ fún mi, mo sì jẹ́ ẹni àkọ́kọ́ nínú àwọn tó rẹ̀ ara wọn sílẹ̀.'

قُلْ أَغَيْرَ ٱللَّهِ أَبْغِى رَبًّا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ
شَىْءٍ ۚ وَلَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ إِلَّا عَلَيْهَا ۚ
وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ ثُمَّ إِلَىٰ
رَبِّكُم مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُم
بِمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ١٦٥

165. Sọ pé: 'Èmi yóò a wá olúwa mìíràn yàtọ̀ sí Allah bí, nígbà tó jẹ́ pé Òun ni Olúwa ohun gbogbo? Bẹ́ẹ̀ ni ẹ̀mí kan kì yóò şe ohun (aburú) kan àyàfi kò fi orí ara rẹ̀ gbé e. Aláàárù kan kì yóò sì bá ẹlòmíràn ru ẹrù tirẹ̀. Ọ̀dọ̀ Olúwa yín sì ni ìpadàsí yín, Òun yóò sì fún yín ní ìró lórí ohun tí ẹ ń şe ìyapa ẹnu lé lórí.

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَكُمْ خَلَٰٓئِفَ ٱلْأَرْضِ
وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَٰتٍ
لِّيَبْلُوَكُمْ فِى مَآ ءَاتَىٰكُمْ ۗ إِنَّ رَبَّكَ
سَرِيعُ ٱلْعِقَابِ وَإِنَّهُۥ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌۢ ١٦٦

166. Òun sì ni Ẹni tí Ó fi yín şe àrólé (àwọn mìíràn) lórí ilẹ̀, Ó sì ti gbé apá kan nínú yín ga ju apá kejì lọ ní ipò, kí Ó baà lè fi ohun tí Ó fún yín dán yín wò. Dájúdájú, Olúwa rẹ̀ yára ní ìjẹniníyà; dájúdájú Òun sì tún ni Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.




# AL-A RQQF

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. *ALIF LAAM MIIM* SQQD (Èmi ni Allah, Olùmọ̀, Olòtiítọ̀).

الٓمٓصٓ ②

3. Èyí jẹ́ Ìwé kan tí A ṣípayá fún ọ, nítorí náà má ṣe jẹ́ kí ìdàmú wà ní ọkàn rẹ̀ nípa rẹ̀, kí ìwọ le máa kìlọ̀ pẹ̀lú rẹ̀ àti ìrántí fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

كِتَٰبٌ أُنزِلَ إِلَيْكَ فَلَا يَكُن فِي صَدْرِكَ حَرَجٌ مِّنْهُ لِتُنذِرَ بِهِۦ وَذِكْرَىٰ لِلْمُؤْمِنِينَ ③

4. Ẹ tẹ̀lé ohun tí a ti fi ránṣẹ́ sí yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, ẹ má sì ṣe tẹ̀lé àwọn aláàbò miíràn lẹ́hìn Rẹ̀, díẹ̀ kíńkínní ni ohun tí ẹ̀yin máa ń rántí.

ٱتَّبِعُوا۟ مَآ أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ وَلَا تَتَّبِعُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءَ ۗ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ④

5. Mélòómélòó ni àwọn ìlú tí Àwa ti parun, tí ìyà Wa sì dé wá bá wọn lóru tàbí nígbà ti wọn ń sinmi lọ́sàn-án.

وَكَم مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَا فَجَآءَهَا بَأْسُنَا بَيَٰتًا أَوْ هُمْ قَآئِلُونَ ⑤

6. Nígbà náà, tí ìyà Wa dé wá bá wọn, igbe wọn kò jẹ́ ohun miíràn ju pé: ‘Dájúdájú àwa ti jẹ́ alábòsí.’

فَمَا كَانَ دَعْوَىٰهُمْ إِذْ جَآءَهُم بَأْسُنَآ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ⑥

7. Àti pé, dájúdájú, Àwa yóò bèèrè ọrọ lọwọ àwọn ti a ti rán òjíṣẹ́ sí, dájúdájú Àwa yóò sì tún bèèrè ọ̀rọ̀ lọ́wọ́ àwọn òjíṣẹ́ pẹ̀lú.

فَلَنَسْـَٔلَنَّ ٱلَّذِينَ أُرْسِلَ إِلَيْهِمْ وَلَنَسْـَٔلَنَّ ٱلْمُرْسَلِينَ ⑦

8. Lẹ́hìn náà, dájúdájú Àwa yóò fún wọn ní ìró nípa iṣẹ́ wọn pẹ̀lú ìmọ̀, nítorí pé Àwa kò gbẹ́yìn

فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيْهِم بِعِلْمٍ ۖ وَمَا كُنَّا

غَآئِبِيْنَ ﴿٨﴾

nígbà kan rí.

وَالْوَزْنُ يَوْمَئِذِ ﹰالْحَقُّ ۚ فَمَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِيْنُهُ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿٩﴾

9. Àti pé wíwọn òṣùwọ̀n ní ọjọ́ náà, òdodo ni, lẹ́hìn náà àwọn tí òṣùnwọ̀n iṣẹ́ rere wọn bá tẹ̀wọ̀n, àwọn lẹni tí yóò jèrè, tí yóò sì ṣoríire.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَازِيْنُهُ فَاُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ بِمَا كَانُوْا بِاٰيٰتِنَا يَظْلِمُوْنَ ﴿١٠﴾

10. Àwọn tí òṣùnwọ̀n iṣẹ́ rere wọn bá sì fúyẹ́, àwọn ni wọ́n ti fi ẹ̀mí ara wọn ṣòfò, nítorí pé wọ́n ṣe àbòsí pẹ̀lú àwọn Àmì Wa.

وَلَقَدْ مَكَّنّٰكُمْ فِى الْاَرْضِ وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيْهَا مَعَايِشَ ۗ قَلِيْلًا مَّا تَشْكُرُوْنَ ﴿١١﴾ ع

11. Àti pé, dájúdájú A ti fi yín sí ipò ní orí ilẹ̀, A sì ti ṣe ìpèsè ìjẹ àti ìmu fún yín nínú rẹ̀, ìwọ̀nba díẹ̀ lẹ fi ń ṣọpẹ́.

ÌDÁ 2

وَلَقَدْ خَلَقْنٰكُمْ ثُمَّ صَوَّرْنٰكُمْ ثُمَّ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوْا لِاٰدَمَ ۖ فَسَجَدُوْٓا اِلَّآ اِبْلِيْسَ ۗ لَمْ يَكُنْ مِّنَ السّٰجِدِيْنَ ﴿١٢﴾

12. Dájúdájú A dá yín, lẹ́hìn náà, A ya àwòrán yín; lẹ́hìn náà ni A wi fún àwọn màláíkà pé: 'Ẹ tẹríba fún Adam', wọ́n sì tẹríba, àyàfi Iblis nìkan, òun kò sì lára àwọn tó tẹríba.

قَالَ مَا مَنَعَكَ اَلَّا تَسْجُدَ اِذْ اَمَرْتُكَ ۗ قَالَ اَنَا خَيْرٌ مِّنْهُ ۚ خَلَقْتَنِيْ مِنْ نَّارٍ وَّخَلَقْتَهٗ مِنْ طِيْنٍ ﴿١٣﴾

13. Òun (Allah) sọ pé: 'kí ló mú ọ kọ̀ láti tẹríba nígbà tí Mo pa ọ́ láṣẹ?' Òun (Iblis) sọ pé, 'Èmi dára jù ú lọ, nítorí pé iná ni O fi dá mi nígbà tí O fi amọ̀ dá òun.'

قَالَ فَاهْبِطْ مِنْهَا فَمَا يَكُوْنُ لَكَ اَنْ تَتَكَبَّرَ فِيْهَا فَاخْرُجْ اِنَّكَ مِنَ الصّٰغِرِيْنَ ﴿١٤﴾

14. Òun (Allah) sọ pé: 'Nítorí náà jáde kúrò nínú rẹ̀, nítorí pé kò tọ́ sí ọ láti ṣe ìgbéraga nínú rẹ̀, nítorí náà jáde, dájúdájú ìwọ ti di ọ̀kan nínú àwọn ẹni yẹpẹrẹ.

قَالَ أَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ١٥

15. Ó (Iblis) sọ pé, 'lọ́ mi lára títí di ọjọ́ tí a gbé wọn dìde.'

قَالَ إِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ١٦

16. Òun (Allah) sọ pé, 'dájúdájú ìwọ yóò wà nínú àwọn tí a ó lọ́ lára.'

قَالَ فَبِمَآ أَغْوَيْتَنِى لَأَقْعُدَنَّ لَهُمْ
صِرَٰطَكَ ٱلْمُسْتَقِيمَ ١٧

17. Ó (Iblis) sọ pé: 'níwọ̀n ìgbà tí O ti kà mí sí ẹni òfò, èmi yóò máa lúgọ dè wọ́n lọ́nà Rẹ tó ṣe tààrà.'

ثُمَّ لَءَاتِيَنَّهُم مِّنۢ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَ
مِنْ خَلْفِهِمْ وَعَنْ أَيْمَٰنِهِمْ وَعَن
شَمَآئِلِهِمْ ۖ وَلَا تَجِدُ أَكْثَرَهُمْ شَٰكِرِينَ ١٨

18. 'Lẹ́hìn náà o dájú pe èmi yóò máa yọ si wọn láti iwájú wọn àti láti ẹhin wọn, àti láti ọtún wọn, àti láti apá òsì wọn, Ìwọ kì yóò sì rí ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni olùmoore.'

قَالَ ٱخْرُجْ مِنْهَا مَذْءُومًا مَّدْحُورًا ۖ لَّمَن
تَبِعَكَ مِنْهُمْ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمْ
أَجْمَعِينَ ١٩

19. (Allah) sì ṣọ pe: 'Nítorí náà jáde kúrò níbẹ̀, ní ẹni ẹ̀tẹ́, ẹni ẹ̀gàn. Ẹnikẹ́ni tó bá tẹ̀lé ọ nínú wọn, dájúdájú Èmi yóò da gbogbo yín papọ̀ sí inú Iná.'

وَيَٰٓـَٔادَمُ ٱسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ ٱلْجَنَّةَ
فَكُلَا مِنْ حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ
ٱلشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٠

20. 'Àti Ìwọ Adam, máa gbé nínú ọgbà náà pẹ̀lú ìyàwó rẹ̀, kí ẹ sì máa jẹ níbikíbi tí o bá wù yín, ẹ kò gbọdọ̀ súnmọ́ igi yìí, kí ẹ̀yin má baà wà nínú àwọn alábòsí.'

فَوَسْوَسَ لَهُمَا ٱلشَّيْطَٰنُ لِيُبْدِىَ لَهُمَا مَا
وُۥرِىَ عَنْهُمَا مِن سَوْءَٰتِهِمَا وَقَالَ مَا
نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنْ هَٰذِهِ ٱلشَّجَرَةِ إِلَّآ أَن
تَكُونَا مَلَكَيْنِ أَوْ تَكُونَا مِنَ ٱلْخَٰلِدِينَ ٢١

21. Ṣùgbọ́n èṣù sọ (kúlúkúlú) sí àwọn méjéèjì (lọkàn), kí ó lè fi àwọn àìṣedéédéé tí ó pamọ́ fún wọn nípa (ohun) ìtìjú wọn hàn wọn. Ó sì wí pé: 'Olúwa yín kàn ṣe igi yìí léèwọ̀ fún yín kí ẹ má baà di màláíkà tàbí kí ẹ má baà wà nínú àwọn tí yóò máa bẹ gbére ni.'

وَقَاسَمَهُمَآ اِنِّيْ لَكُمَا لَمِنَ النّٰصِحِيْنَ ﴿٢٢﴾

22. Ò (èṣù) sì búra fún wọn pé: 'Dájúdájú, èmi jẹ́ olùgbaninímọ̀ràn tòótọ́ fún yín.'

فَدَلّٰىهُمَا بِغُرُوْرٍ ۚ فَلَمَّا ذَاقَا الشَّجَرَةَ بَدَتْ لَهُمَا سَوْاٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفٰنِ عَلَيْهِمَا مِنْ وَّرَقِ الْجَنَّةِ ۚ وَ نَادٰىهُمَا رَبُّهُمَآ اَلَمْ اَنْهَكُمَا عَنْ تِلْكُمَا الشَّجَرَةِ وَ اَقُلْ لَّكُمَآ اِنَّ الشَّيْطٰنَ لَكُمَا عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ﴿٢٣﴾

23. Nítorí náà, ó ṣe okùnfà ìṣubú wọn (sínu àìgbọràn) nípa ẹ̀tànjẹ. Nígbà tí wọ́n sì tọ́ èso igi náà wò, ẹ̀sín wọn wá hàn sí wọn, wọ́n sì bẹ̀rẹ̀ sí so ewé igi inú ọgbà náà pọ̀ láti fi bo ara wọn. Olúwa wọn sì ké pè wọ́n pé: 'Èmi kò ha ti ṣe igi yìí ní èèwọ̀ fún yín bí, tí Mo sì sọ fún yín dájúṣáká pé: ọ̀tá tí ó fojú hàn gbangba ni èṣù jẹ́ fún yín?'

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمْنَآ اَنْفُسَنَا ۚ وَاِنْ لَّمْ تَغْفِرْ لَنَا وَتَرْحَمْنَا لَنَكُوْنَنَّ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٢٤﴾

24. Wọ́n sì wí pé: 'Olúwa wa, àwa ti ṣe àbòsí fún ẹ̀mí ara wa; bí O kò bá foríjìn wá, kí O sì ṣàánú fún wa, dájúdájú àwa yóò máa bẹ nínú àwọn ẹni òfò.'

قَالَ اهْبِطُوْا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۚ وَ لَكُمْ فِي الْاَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَّ مَتَاعٌ اِلٰى حِيْنٍ ﴿٢٥﴾

25. Ó (Allah) sọ pé: 'Ẹ jáde lọ, apá kan nínú yín yóò máa jẹ́ ọ̀tá fún apá kejì. Ààyè ibùgbé yóò sì màa bẹ fún yín lórí ilẹ̀ náà àti ìgbádùn fún ìgbà díẹ̀.'

قَالَ فِيْهَا تَحْيَوْنَ وَفِيْهَا تَمُوْتُوْنَ وَ مِنْهَا تُخْرَجُوْنَ ﴿٢٦﴾ ع

26. Ó sì tún sọ pé: Níbẹ̀ ni ẹ̀yin yóò ti máa ṣẹ̀mí, níbẹ̀ náà ni ẹ yóò sì kú sí, láti inú rẹ̀ la ó sì ti tún mú yín jáde.

ÌDÁ 3

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ قَدْ اَنْزَلْنَا عَلَيْكُمْ لِبَاسًا يُّوَارِيْ سَوْاٰتِكُمْ وَرِيْشًا ۚ وَ لِبَاسُ التَّقْوٰى ۙ ذٰلِكَ خَيْرٌ ۚ ذٰلِكَ مِنْ اٰيٰتِ اللّٰهِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُوْنَ ﴿٢٧﴾

27. Ẹ̀yin ọmọ Adam! Dájúdájú A ti sọ aṣọ kalẹ̀ fún yín láti fi bo ìhòhò yín àti fún ọ̀ṣọ́. Ṣùgbọ́n aṣọ ìpayà Allah gan-an ni èyí tí ó dára jùlọ. Eléyìí ń bẹ nínú àwọn Àmì Allah, kí wọ́n baà le máa rántí.

28. Ẹyin ọmọ Adam! Ẹ má ṣe jẹ́ kí èṣù tàn yín jẹ, gẹ́gẹ́ bí ó ṣe yọ àwọn òbí yín méjéèjì kúrò nínú ọgbà náà, tí ó gba aṣọ kúrò lára wọn kí ó le fi ìtìjú wọn hàn wọ́n. Lótìítọ́ òun àti àwọn ìran rẹ̀ ń rí yín láti ibi tí ẹ kò ti lè rí wọn. Dájúdájú A ti ṣe àwọn èṣù lọ́rẹ̀ẹ́ fún àwọn tí kò gbàgbọ́.

يٰبَنِيٓ اٰدَمَ لَا يَفْتِنَنَّكُمُ الشَّيْطٰنُ كَمَآ
اَخْرَجَ اَبَوَيْكُمْ مِّنَ الْجَنَّةِ يَنْزِعُ
عَنْهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوْاٰتِهِمَا ؕ
اِنَّهٗ يَرٰىكُمْ هُوَ وَقَبِيْلُهٗ مِنْ حَيْثُ
لَا تَرَوْنَهُمْ ؕ اِنَّا جَعَلْنَا الشَّيٰطِيْنَ
اَوْلِيَآءَ لِلَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Nígbà tí wọ́n bá sì hùwà ìbàjẹ́ kan, wọ́n á sọ pé: 'A bá àwọn bàbá wa lórí rẹ̀ ni, àti pé Allah ló pàṣẹ rẹ̀ fún wa.' Sọ pé: 'Allah kì í pàṣẹ ìwà ìbàjẹ́. Ẹyin ó wa máa sọ ohun tí ẹ kò mọ̀ nípa Allah ni bi?'

وَاِذَا فَعَلُوْا فَاحِشَةً قَالُوْا وَجَدْنَا
عَلَيْهَآ اٰبَآءَنَا وَاللّٰهُ اَمَرَنَا بِهَا ؕ قُلْ اِنَّ
اللّٰهَ لَا يَاْمُرُ بِالْفَحْشَآءِ ؕ اَتَقُوْلُوْنَ عَلَى
اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Sọ pé: 'Olúwa mi ti pàṣẹ ìṣẹ̀tọ́. Kí ẹ sì mú ọkàn yín dúró ṣinṣin ní gbogbo (àkókò àti) ààyè ìjọ́sìn, kí ẹ sì máa ké pè É, pẹ̀lú ẹ̀mí ìjẹ́ olótìítọ́ sí I nínú ìjọ́sìn. Gẹ́gẹ́ bí Ó ti ṣe pilẹ̀ yín, bẹ́ẹ̀ ni ẹ̀yin yóò ṣe padà.'

قُلْ اَمَرَ رَبِّيْ بِالْقِسْطِ ۟ وَاَقِيْمُوْا
وُجُوْهَكُمْ عِنْدَ كُلِّ مَسْجِدٍ وَّادْعُوْهُ
مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ؕ كَمَا بَدَاَكُمْ
تَعُوْدُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Òun ti tọ àwọn kan sọ́nà, ṣùgbọ́n ní ti àwọn mìíràn, ìṣìnà ti di ẹ̀tọ́ fún wọn. Wọ́n ti mú àwọn ẹni búburú lọ́rẹ̀ẹ́ dípò Allah, wọ́n sì ń rò pé àwọn ní ìtọ́sọ́nà.

فَرِيْقًا هَدٰى وَفَرِيْقًا حَقَّ عَلَيْهِمُ
الضَّلٰلَةُ ؕ اِنَّهُمُ اتَّخَذُوا الشَّيٰطِيْنَ
اَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَيَحْسَبُوْنَ
اَنَّهُمْ مُّهْتَدُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Ẹyin ọmọ Adam! Ẹ ṣe ara yín lọ́ṣọ̀ọ́ ní gbogbo (àkókò àti) ààyè ìjọ́sìn (pẹ̀lu aṣọ ìpayà Allah), ẹ máa jẹ, kí ẹ sì máa mu, ṣùgbọ́n ẹ má ṣe rékọjá ààlà; dájúdájú Òun kò nífẹ̀ẹ́ sí àwọn olùrékọjá ààlà.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ خُذُوْا زِيْنَتَكُمْ عِنْدَ كُلِّ
مَسْجِدٍ وَّكُلُوْا وَاشْرَبُوْا وَلَا تُسْرِفُوْا ۚ
اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الْمُسْرِفِيْنَ ﴿٣٢﴾

### ÌDÁ 4

33. Sọ pé: 'Ta lẹni náà tó ṣe ọ̀ṣọ́ Allah àti àwọn ohun tí ó dára nínú ìpèsè tí Ó mú jáde fún àwọn ẹrúsìn Rẹ̀ ní èèwọ̀? Sọ pé: 'ìwọ̀nyí jẹ́ ti àwọn onígbàgbọ́ òdodo ní ìgbésí ayé yìí àti pé yóò jẹ́ ti wọn nìkan lọ́jọ́ àjíǹde.' Báyìí ni Àwa ń ṣe àlàyé àwọn Àmì náà fún àwọn ènìyàn tó ní ìmọ̀.

قُلْ مَنْ حَرَّمَ زِيْنَةَ اللّٰهِ الَّتِيْٓ اَخْرَجَ
لِعِبَادِهٖ وَالطَّيِّبٰتِ مِنَ الرِّزْقِ ۚ قُلْ هِيَ
لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا خَالِصَةً
يَّوْمَ الْقِيٰمَةِ ۚ كَذٰلِكَ نُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ
لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٣٣﴾

34. Sọ pé: 'ìwọ̀ǹba ohun tí Olúwa mí ṣe léèwọ̀ ni àwọn ìwà ìbàjẹ́, èyí tí ó hàn àti èyí tí ó pamọ́ nínú rẹ̀, ẹ̀ṣẹ̀, ọ̀tẹ̀ láìnídìí, ìbá Allah wá orogún, èyí tí kò sọ àṣẹ kan kalẹ̀ nípa rẹ̀ àti ìmaasọ ohun tí ẹ kò mọ̀ nípa Allah.'

قُلْ اِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّيَ الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ
مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَالْاِثْمَ وَالْبَغْيَ بِغَيْرِ
الْحَقِّ وَاَنْ تُشْرِكُوْا بِاللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهٖ
سُلْطٰنًا وَّاَنْ تَقُوْلُوْا عَلَى اللّٰهِ مَا لَا
تَعْلَمُوْنَ ﴿٣٤﴾

35. Olúkúlùkù ìjọ ló ní àsìkò tí a yàn fún wọn, nígbà tí àsìkò wọ́n bá sì tó, a kò ní lọ́ wọn lára fún ìgbà kan, bẹ́ẹ̀ sì ni kò ní sún un síwájú.

وَلِكُلِّ اُمَّةٍ اَجَلٌ ۚ فَاِذَا جَآءَ اَجَلُهُمْ لَا
يَسْتَأْخِرُوْنَ سَاعَةً وَّلَا يَسْتَقْدِمُوْنَ ﴿٣٥﴾

36. Ẹ̀yin ọmọ Adam! Bí àwọn òjíṣẹ́ bá wá bá yín láti àárín ara yín tí wọ́n ń ka àwọn Àmì Mi fún yín, nígbà náà ẹnikẹ́ni tó bá páyà Allah, tó sì ń ṣe dáradára kò ní sí ìbẹ̀rù fún wọn, bẹ́ẹ̀ wọn kò ní banújẹ́.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ اِمَّا يَأْتِيَنَّكُمْ رُسُلٌ مِّنْكُمْ
يَقُصُّوْنَ عَلَيْكُمْ اٰيٰتِيْ ۙ فَمَنِ اتَّقٰى وَ
اَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ
يَحْزَنُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Àti pé àwọn tó pe àwọn Àmì Wa ní iró, tí wọ́n sì ń fi ìgbéraga kọ̀ ọ́ sílẹ̀, àwọn wọ̀nyí ni èrò iná, ibẹ̀ sì ni wọn ó máa gbé.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَاسْتَكْبَرُوْا
عَنْهَآ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا
خٰلِدُوْنَ ﴿٣٧﴾

فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ
كَذِبًا اَوْ كَذَّبَ بِاٰيٰتِهٖ ؕ اُولٰٓئِكَ يَنَالُهُمْ
نَصِيْبُهُمْ مِّنَ الْكِتٰبِ ؕ حَتّٰٓى اِذَا
جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا يَتَوَفَّوْنَهُمْ ۙ قَالُوْٓا
اَيْنَ مَا كُنْتُمْ تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ ؕ قَالُوْا ضَلُّوْا عَنَّا وَ شَهِدُوْا عَلٰٓى
اَنْفُسِهِمْ اَنَّهُمْ كَانُوْا كٰفِرِيْنَ ﴿٣٨﴾

38. Ta ló sì jẹ́ alábòsí ju ẹni tó ń dá àdápa irọ́ mọ́ Allah lọ tàbí tí ó pe àwọn Àmì Rẹ̀ nírọ́? Àwọn wọ̀nyí ni yóò gba ìpín wọn gẹ́gẹ́ bí a ti ṣe kọ ọ́ sílẹ̀, títí tí àwọn òjíṣẹ́ Wa yóò fi wá bá wọn, tí wọn yóò sì gba ẹ̀mí wọn. Wọn yóò wí pé: 'Níbo ni àwọn ohun tí ẹ ń pè lẹ́hìn Allah wà?' Wọn yóò dáhùn pé: 'Wọ́n ti fi wá sílẹ̀', wọn yóò sì jẹ́rìí tako ara wọn wí pé àwọn jẹ́ aláìgbàgbọ́.

قَالَ ادْخُلُوْا فِيْٓ اُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ
قَبْلِكُمْ مِّنَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ فِى النَّارِ ؕ
كُلَّمَا دَخَلَتْ اُمَّةٌ لَّعَنَتْ اُخْتَهَا ؕ حَتّٰٓى اِذَا
ادَّارَكُوْا فِيْهَا جَمِيْعًا ۙ قَالَتْ اُخْرٰىهُمْ
لِاُوْلٰىهُمْ رَبَّنَا هٰٓؤُلَآءِ اَضَلُّوْنَا فَاٰتِهِمْ
عَذَابًا ضِعْفًا مِّنَ النَّارِ ؕ قَالَ لِكُلٍّ
ضِعْفٌ وَّلٰكِنْ لَّا تَعْلَمُوْنَ ﴿٣٩﴾

39. Òun yóò wí pé: 'Ẹ wọ inú iná pọ̀ pẹ̀lú àwọn ìjọ kan tí wọ́n ti rékọjá lọ ṣíwájú yín nínú àwọn Alujannu àti ènìyàn. Nígbà yówù tí àwọn ìjọ kan bá wọ̀ ọ́, wọn yóò fi ọmọ ìyá wọn gégùn-ún títí tí gbogbo wọn yóò fi máa bá ara wọn níbẹ̀ lápapọ̀. Àwọn tó kẹ́hìn nínú wọn yóò máa sọ nípa àwọn ẹni àkọ́kọ́ pé: 'Olúwa wa, àwọn wọ̀nyí ló ṣì wá lọ́nà, nítorí náà ṣe àdípèlé ìyà fún wọn nínú iná.' Òun yóò wí pé: 'Olúkúlùkù ló ní àdípèlé ìyà tirẹ̀ ṣùgbọ́n ẹ̀yin kò mọ̀ ni.

وَ قَالَتْ اُوْلٰىهُمْ لِاُخْرٰىهُمْ فَمَا كَانَ لَكُمْ
عَلَيْنَا مِنْ فَضْلٍ فَذُوْقُوا الْعَذَابَ بِمَا
ع كُنْتُمْ تَكْسِبُوْنَ ﴿٤٠﴾

40. Àwọn ẹni àkọ́kọ́ nínú wọn yóò wí fún àwọn èrò ìkẹhìn pé: 'Kò sí àjùlọ kankan fún yín lórí wa, nítorí náà ẹ tọ́ ìyà náà wò, nítorí ohun tí ẹ ti ṣe.'

ÌDÁ 5

41. Dájúdájú àwọn tí wọ́n ń pe àwọn Àmì Wa ní irọ́ tí wọ́n sì fi ìgbéraga kọ̀ wọ́n, a kò ní ṣí ìlẹ̀kùn ọ̀run fún wọn, wọn kò sì ní wọ ọgbà ìdẹ̀ra náà títí tí ràkúnmí yóò fi le gba ojú abẹ́rẹ́ kọjá. Báyìí ni Àwa ń san ẹ̀san fún àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀.

إِنَّ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَاسْتَكْبَرُوا عَنْهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمْ أَبْوَابُ السَّمَاءِ وَلَا يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ الْجَمَلُ فِي سَمِّ الْخِيَاطِ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُجْرِمِينَ ﴿٤١﴾

42. Ibùsùn kan ń bẹ fún wọn nínú iná, èbìbò iná sì ń bẹ lórí wọn. Báyìí ni Àwa ń sẹ̀san fún àwọn alábòsí.

لَهُمْ مِنْ جَهَنَّمَ مِهَادٌ وَمِنْ فَوْقِهِمْ غَوَاشٍ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الظَّالِمِينَ ﴿٤٢﴾

43. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere- Àwa kì í la ohun tó ju ẹ̀mí kan lọ bọ̀ ọ́ lọ́rùn- Àwọn wọ̀nyí ni èrò ọgbà ìdẹ̀ra náà; ibẹ̀ ni wọ́n yóò máa gbé.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٤٣﴾

44. Àwa yóò mú gbogbo ìkórìíra tí ń bẹ ní igbá-àyà wọn kúrò, àwọn akérémọdò yóò máa ṣàn nísàlẹ̀ wọn. Wọn yóò sì ma sọ pé, 'Gbogbo ìyìn ti Allah ni, Ẹni tí Ó tọ́ wa sí ojú ọ̀nà yìí, àwa ìbá sì ti jẹ́ ẹni tí ó mọ ọ̀nà, bí kò ṣe pé Allah tọ́ wa sọ́nà. Dájúdájú àwọn òjíṣẹ́ Olúwa wa ti wá pẹ̀lú òdodo.' A ó pè wọ́n pé tiyín ni ọgbà ìdẹ̀ra náà, èyí tí a ti jogún rẹ̀ fún yín nípa ohun tí ẹ ti ṣe nísẹ́.

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِمْ مِنْ غِلٍّ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهِمُ الْأَنْهَارُ ۖ وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي هَدَانَا لِهَٰذَا وَمَا كُنَّا لِنَهْتَدِيَ لَوْلَا أَنْ هَدَانَا اللَّهُ ۖ لَقَدْ جَاءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِالْحَقِّ ۖ وَنُودُوا أَنْ تِلْكُمُ الْجَنَّةُ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٤﴾

45. Àwọn olùgbé inú ọgbà ìdẹ̀ra yóò pé àwọn olùgbé inú iná pé: 'dájúdájú àwa ti rí ohun tí Olúwa

وَنَادَىٰ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ أَصْحَابَ النَّارِ أَنْ قَدْ وَجَدْنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقًّا فَهَلْ وَجَدْتُمْ مَا وَعَدَ رَبُّكُمْ حَقًّا ۖ

قَالُوْا نَعَمْ ۚ فَاَذَّنَ مُؤَذِّنٌۢ بَيْنَهُمْ اَنْ
لَّعْنَةُ اللّٰهِ عَلَى الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤٥﴾

wa ṣe àdéhùn rẹ̀ fún wa pé òdodo ni, ǹjẹ́ ẹ̀yin náà ha rí pé ohun tí Olúwa yín bá yín ṣe ni àdéhùn pé òdodo ni bí?' Wọn yóò sì wí pé: "Bẹ́ẹ̀ ni" Lẹ́hìn náà olùpèpè kan yóò pèpè láàrin wọn pé: 'Ègún Allah kó máa bẹ lórí àwọn alábòsí-

الَّذِيْنَ يَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ
يَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ۚ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ
كٰفِرُوْنَ ﴿٤٦﴾ وقف لازم

46. 'Àwọn tó ń ṣe ìdíwọ́ lójú ọ̀nà Allah tí wọ́n sì ń wá ọ̀nà láti sọ ọ́ di wíwọ́, àwọn ni wọ́n sì jẹ́ aláìgba ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́.'

وَبَيْنَهُمَا حِجَابٌ ۚ وَعَلَى الْاَعْرَافِ
رِجَالٌ يَّعْرِفُوْنَ كُلًّۢا بِسِيْمٰىهُمْ ۚ وَنَادَوْا
اَصْحٰبَ الْجَنَّةِ اَنْ سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ ۟ لَمْ
يَدْخُلُوْهَا وَهُمْ يَطْمَعُوْنَ ﴿٤٧﴾

47. Gàgá kan yóò sì wà láàrin àwọn méjéèjì àti pé àwọn ọkùnrin kan tó mọ olúkúlùkù wọn pẹ̀lú àmì wọn yóò wà ní àwọn ààyè gíga. Wọn yóò sì pe àwọn èrò ọgbà ìdẹ̀ra náà pé: 'Àlàáfìà fún yín.' Àwọn wọ̀nyí kó ní tí ì wọ ibẹ̀ bó tilẹ̀ jẹ́ pé wọ́n kún fún ìrètí àtiwọ ibẹ̀.

وَاِذَا صُرِفَتْ اَبْصَارُهُمْ تِلْقَآءَ اَصْحٰبِ
النَّارِ ۙ قَالُوْا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا مَعَ الْقَوْمِ
الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤٨﴾ ع ١٢

48. Nígbà tí a bá sì dá ojú wọn kọ ibi tí àwọn èrò iná wà, wọn yóò wí pé: 'Olúwa wa má ṣe dá wa pọ̀ mọ́ àwọn alábòsí.'

ÌDÁ 6

وَنَادٰٓى اَصْحٰبُ الْاَعْرَافِ رِجَالًا
يَّعْرِفُوْنَهُمْ بِسِيْمٰىهُمْ قَالُوْا مَآ اَغْنٰى
عَنْكُمْ جَمْعُكُمْ وَمَا كُنْتُمْ
تَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

49. Àwọn èrò ààyè gíga náà yóò ké pe àwọn ọkùnrin kan tí wọn yóò dámọ̀ pẹ̀lú àwọn àmì wọn, pé: "Àkójọpọ̀ yín kò ṣe yín lóore, bẹ́ẹ̀ sì ni ṣíṣe ìgbéraga yín (kò ṣe yín lóore).'

50. "Ǹjẹ́ àwọn wọ̀nyí kọ́ ni ẹ̀yin ti búra pé Allah kò ní ṣíjú àánú wò? (A ti sọ fún wọn pé:) 'ẹ wọnú ọgbà ìdẹ̀ra náà; kò ní sí ìbẹ̀rù fún yín bẹ́ẹ̀ ni ẹ kò sì ní banújẹ́. "

أَهَٰٓؤُلَآءِ ٱلَّذِينَ أَقۡسَمۡتُمۡ لَا يَنَالُهُمُ
ٱللَّهُ بِرَحۡمَةٍۚ ٱدۡخُلُواْ ٱلۡجَنَّةَ لَا خَوۡفٌ
عَلَيۡكُمۡ وَلَآ أَنتُمۡ تَحۡزَنُونَ ٥٠

51. Àwọn èrò iná yóò ké pe àwọn èrò Alujanna pé: 'Ẹ fún wa ní omi díẹ̀, tàbí nínú ohun tí Allah ti pèsè fún yín. Wọn yóò wí pé: 'Dájúdájú Allah ti ṣe méjéèjì léèwọ̀ fún àwọn aláìgbàgbọ́-

وَنَادَىٰٓ أَصۡحَٰبُ ٱلنَّارِ أَصۡحَٰبَ ٱلۡجَنَّةِ
أَنۡ أَفِيضُواْ عَلَيۡنَا مِنَ ٱلۡمَآءِ أَوۡ مِمَّا
رَزَقَكُمُ ٱللَّهُۚ قَالُوٓاْ إِنَّ ٱللَّهَ حَرَّمَهُمَا
عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ ٥١

52. 'Àwọn tí wọ́n mú ẹ̀sìn wọn ní yẹ̀yẹ́ àti eré ṣíṣe, tí ìgbésí ayé yìí sì ti tàn wọ́n jẹ.' Lónìí yìí, náà ni, A ó gbàgbé wọn gẹ́gẹ́ bí àwọn náà ti ṣe gbàgbé ìpàdé wọn ọjọ́ òní àti bí wọ́n ṣe má ń kọ̀ àwọn Àmì wa sílẹ̀.

ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُواْ دِينَهُمۡ لَهۡوٗا وَلَعِبٗا وَ
غَرَّتۡهُمُ ٱلۡحَيَوٰةُ ٱلدُّنۡيَاۚ فَٱلۡيَوۡمَ
نَنسَىٰهُمۡ كَمَا نَسُواْ لِقَآءَ يَوۡمِهِمۡ
هَٰذَا وَمَا كَانُواْ بِـَٔايَٰتِنَا يَجۡحَدُونَ ٥٢

53. Àti pé dájúdájú Àwa ti mú Ìwé kan wá fún wọn, èyí tí Àwa ti fi ìmọ̀ ṣe àlàyé rẹ̀, tí ó jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti àánú fún àwọn tí wọ́n gbàgbọ́.

وَلَقَدۡ جِئۡنَٰهُم بِكِتَٰبٖ فَصَّلۡنَٰهُ عَلَىٰ
عِلۡمٍ هُدٗى وَرَحۡمَةٗ لِّقَوۡمٖ يُؤۡمِنُونَ ٥٣

54. Wọ́n ha ń dúró de ìmúṣẹ (àwọn ìkìlọ̀) nípa rẹ̀ ni bí? Ní ọjọ́ tí ìyọrísí rẹ̀ yóò dé, àwọn tí wọ́n ti gbàgbé rẹ̀ tẹ́lẹ̀ yóò wí pé: 'dájúdájú àwọn òjíṣẹ́ Olúwa wa ti wá pẹ̀lú òdodo. Ǹjẹ́ awa ní àwọn olùṣìpẹ̀ tí yóò ṣìpẹ̀ fún wa? Tàbí ǹjẹ́ a lè dá wa padà bí kí á lè ṣe èyí tí ó yàtọ̀ sí ohun tí a ti ṣe tẹ́lẹ̀?' Dájúdájú wọ́n ti fi ẹ̀mí ara wọn ṣòfò, ohun tí wọ́n sì máa ń ṣe àgbélẹ̀rọ rẹ̀ ti já wọ́n kulẹ̀.

هَلۡ يَنظُرُونَ إِلَّا تَأۡوِيلَهُۥۚ يَوۡمَ
يَأۡتِي تَأۡوِيلُهُۥ يَقُولُ ٱلَّذِينَ نَسُوهُ
مِن قَبۡلُ قَدۡ جَآءَتۡ رُسُلُ رَبِّنَا بِٱلۡحَقِّ
فَهَل لَّنَا مِن شُفَعَآءَ فَيَشۡفَعُواْ لَنَآ أَوۡ
نُرَدُّ فَنَعۡمَلَ غَيۡرَ ٱلَّذِي كُنَّا نَعۡمَلُۚ قَدۡ
خَسِرُوٓاْ أَنفُسَهُمۡ وَضَلَّ عَنۡهُم مَّا
كَانُواْ يَفۡتَرُونَ ٥٤ ع ١٣

## ÌDÁ 7

55. Dájúdájú Olúwa yín ni Allah tí Ó dá àwọn ọ̀run àti ayé ní ìgbà mẹ́fà; lẹ́hìn náà Ó gúnwà sórí Ìtẹ́ ògo. Ò fi òru bo ọ̀sán tí ó ń tẹ̀ lé e láìdúró. (Ó sì tún dá) òòrùn àti òṣùpá àti ìràwọ̀, gbogbo wọn wà ní ìtẹ́ríba nípa àṣẹ Rẹ̀. Dájúdájú, tiRẹ̀ ni ìṣẹ̀dá àti àṣẹ. Oníbùkún ni Allah, Olúwa gbogbo àgbáyé.

اِنَّ رَبَّكُمُ اللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى
الْعَرْشِ يُغْشِي الَّيْلَ النَّهَارَ يَطْلُبُهٗ
حَثِيْثًا ۙ وَّالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ وَالنُّجُوْمَ
مُسَخَّرٰتٍۭ بِاَمْرِهٖ ؕ اَلَا لَهُ الْخَلْقُ وَ
الْاَمْرُ ؕ تَبٰرَكَ اللّٰهُ رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٥٥﴾

56. Ẹ ké pe Olúwa yín pẹ̀lú ìrẹ̀lẹ̀ àti ní ìkọ̀kọ̀. Dájúdájú Òun kò nífẹ̀ẹ́ sí àwọn olùrékọjá ẹnu ààlà.

اُدْعُوْا رَبَّكُمْ تَضَرُّعًا وَّخُفْيَةً ؕ اِنَّهٗ لَا
يُحِبُّ الْمُعْتَدِيْنَ ﴿٥٦﴾

57. Ẹ má ṣe dá rúgúdù sílẹ̀ lẹ́hìn àtúnṣe rẹ̀. Kí ẹ sì máa pè É pẹ̀lú ìbẹ̀rù àti ìrètí. Dájúdájú àánú Allah súnmọ́ àwọn ẹniire.

وَلَا تُفْسِدُوْا فِي الْاَرْضِ بَعْدَ اِصْلَاحِهَا
وَادْعُوْهُ خَوْفًا وَّطَمَعًا ؕ اِنَّ رَحْمَتَ
اللّٰهِ قَرِيْبٌ مِّنَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٥٧﴾

58. Òun sì ni Ẹni náà tó rán atẹ́gùn ìró ìdùnnú ṣíwájú àánú Rẹ̀, títí tí yóò fi gbé ẹ̀ṣú-òjò tó wúwo dé, A sì darí rẹ̀ sórí ilẹ̀ tí ó ti kú, lẹ́hìn náà A sọ omi kalẹ̀ làti ara rẹ̀, A sì fi mú orísirísiì àwọn èso jáde. Báyìí ni A ṣe máa ń gbé òkú dìde, kí ẹ le máa rántí.

وَهُوَ الَّذِيْ يُرْسِلُ الرِّيٰحَ بُشْرًاۢ بَيْنَ
يَدَيْ رَحْمَتِهٖ ؕ حَتّٰۤى اِذَاۤ اَقَلَّتْ سَحَابًا
ثِقَالًا سُقْنٰهُ لِبَلَدٍ مَّيِّتٍ فَاَنْزَلْنَا
بِهِ الْمَآءَ فَاَخْرَجْنَا بِهٖ مِنْ كُلِّ
الثَّمَرٰتِ ؕ كَذٰلِكَ نُخْرِجُ الْمَوْتٰى
لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٨﴾

59. Nípa ti ilẹ̀ rere, àwọn ohun ọ̀gbìn inú rẹ̀ a máa hù jáde lọ́pọ̀lọpọ̀ nípa àṣẹ Olúwa rẹ̀, ṣùgbọ́n èyí tí kò dára, ohun ọ̀gbìn rẹ̀ ki yóò hù jáde bí kò ṣe nìwọ̀nba díẹ̀. Báyìí náà ni Àwa ṣe maa n ṣe àlàyé àwọn Àmì Wa lórísirísiì fún àwọn ènìyàn tó máa ń dúpẹ́.

وَالْبَلَدُ الطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهٗ بِاِذْنِ
رَبِّهٖ ۚ وَالَّذِيْ خَبُثَ لَا يَخْرُجُ اِلَّا
نَكِدًا ؕ كَذٰلِكَ نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ
يَّشْكُرُوْنَ ﴿٥٩﴾ ع ٧ ١٤

### ÌDÁ 8

60. A rán Nuha sí àwọn ènìyàn rẹ̀, ó sì wí pé: 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ máa jọ́sìn fún Allah, kò sí Ọlọ́run mìíràn fún yín lẹ́hìn Rẹ̀, Ẹ̀rù ń bà mí fún yín nípa ìyá ọjọ́ kan tí ó tóbi.'

لَقَدْ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖ فَقَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ ؕ اِنِّيْۤ اَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿٦٠﴾

61. Àwọn olóyè nínú àwọn ènìyàn rẹ̀ sọ pé: 'dájúdájú àwa rí ọ pé o wà nínú ìşìnà tó hàn gbañgba.'

قَالَ الْمَلَاُ مِنْ قَوْمِهٖۤ اِنَّا لَنَرٰىكَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٦١﴾

62. O sọ pe: 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, èmi kò sí nínú ìşìnà kankan, şùgbọ́n èmi jẹ òjíşẹ́ kan láti ọ̀dọ̀ Olúwa gbogbo àgbáyé.

قَالَ يٰقَوْمِ لَيْسَ بِيْ ضَلٰلَةٌ وَّلٰكِنِّيْ رَسُوْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٦٢﴾

63. 'Èmi jẹ́ işẹ́ Olúwa mi fún yín, mo sì ń gbà yín ní ìmọ̀ràn tòótọ́ nítorí pé èmi mọ láti ọ̀dọ̀ Allah, ohun tí ẹ̀yin kò mọ̀.

اُبَلِّغُكُمْ رِسٰلٰتِ رَبِّيْ وَاَنْصَحُ لَكُمْ وَاَعْلَمُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٦٣﴾

64. 'Ǹjẹ́ ó ha ń yà yín lẹ́nu pé, ìrántí kan láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín ti dé wá bá yín láti ọwọ́ ọkùnrin kan nínú yín, kí òun bá le máa kìlọ̀ fún yín, kí ẹ bá lè máa páyà Allah àti kí a le şàánú yín.'

اَوَعَجِبْتُمْ اَنْ جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَلٰى رَجُلٍ مِّنْكُمْ لِيُنْذِرَكُمْ وَلِتَتَّقُوْا وَلَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٦٤﴾

65. Şùgbọ́n wọ́n pè é lópùrọ́ nítorí náà A gbà á là àti àwọn tó wà pẹ̀lú rẹ̀ nínú Ọkọ̀ náà. A sì tẹ àwọn tó pe àwọn Àmì Wa níró rí (sínú omi). Dájúdájú wọ́n jẹ́ afọ́jú ènìyàn.

فَكَذَّبُوْهُ فَاَنْجَيْنٰهُ وَالَّذِيْنَ مَعَهٗ فِي الْفُلْكِ وَاَغْرَقْنَا الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمًا عَمِيْنَ ﴿٦٥﴾ ع ١٥

### ÌDÁ 9

66. Àti sí ìran 'Aad, (A rán) arákùnrin wọn, Huud. Ó wí pé: 'Ẹyin ènìyàn mi, ẹ máa sin Allah, kò sí Ọlọ́run mìíràn fún yín lẹ́hìn Rẹ̀. Ẹyin kì yóò ha páyà Allah bí?

وَإِلَىٰ عَادٍ أَخَاهُمْ هُودًا ۗ قَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٦٦﴾

67. Àwọn olóyè tó jẹ́ aláìgbàgbọ́ láàrin àwọn ènìyàn rẹ̀ wí pé: 'dájúdájú àwa rí ọ ní eni tí ó ti sọnù sínú agọ̀, àwa sì kà ọ́ kún òpùrọ́.'

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ إِنَّا لَنَرَاكَ فِي سَفَاهَةٍ وَإِنَّا لَنَظُنُّكَ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٦٧﴾

68. Ó dáhùn pé: 'Ẹyin ènìyàn mi, n kò gọ̀ rárá, ṣùgbọ́n òjíṣẹ́ kan ni mo jẹ́ láti ọ̀dọ̀ Olúwa gbogbo àgbáyé.

قَالَ يَا قَوْمِ لَيْسَ بِي سَفَاهَةٌ وَلَٰكِنِّي رَسُولٌ مِّن رَّبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٨﴾

69. 'Mo ń jẹ àwọn iṣẹ́ Olúwa mi fún yín àti pé émi jẹ́ olùdámọ̀ràn, olódodo tó ṣe é fọkàn tán fún yín.

أُبَلِّغُكُمْ رِسَالَاتِ رَبِّي وَأَنَا لَكُمْ نَاصِحٌ أَمِينٌ ﴿٦٩﴾

70. 'Ǹjẹ́ ó ha ń yà yín lẹ́nu pé ìrántí láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín dé wá bá yín láti ọwọ́ ọkùnrin kan nínú yín, kí òun lè kìlọ̀ fún yín? Kí ẹ sì rántí nígbà tí a fi yín ṣe àrólé (lórí ilẹ̀) lẹ́hìn àwọn ènìyàn Nuha, ti Òun sì ṣe àlékún ìṣẹ̀dá yín ní pípé. Nítorí náà ẹ máa rántí àwọn ojú rere Allah kí ẹ le ṣoríire.

أَوَعَجِبْتُمْ أَن جَاءَكُمْ ذِكْرٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَلَىٰ رَجُلٍ مِّنكُمْ لِيُنذِرَكُمْ ۚ وَاذْكُرُوا إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَاءَ مِن بَعْدِ قَوْمِ نُوحٍ وَزَادَكُمْ فِي الْخَلْقِ بَسْطَةً ۖ فَاذْكُرُوا آلَاءَ اللَّهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٧٠﴾

71. Wọ́n sọ pé: 'ìwọ́ ha tọ́ wá wá pé kí a le máa sin Allah nìkan ṣoṣo ni, kí àwa sì pa àwọn nǹkan tí àwọn bàbá wa ń sìn tẹ̀lẹ̀ tì? Nítorí náà lọ mú ohun tí ìwọ ti fi ń dẹ́rù bà wá wá, bí ìwọ bá jẹ́ olótìítọ́.'

قَالُوا أَجِئْتَنَا لِنَعْبُدَ اللَّهَ وَحْدَهُ وَنَذَرَ مَا كَانَ يَعْبُدُ آبَاؤُنَا ۖ فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿٧١﴾

قَالَ قَدْ وَقَعَ عَلَيْكُم مِّن رَّبِّكُمْ رِجْسٌ
وَّغَضَبٌ ۖ أَتُجَادِلُونَنِي فِي أَسْمَاءٍ
سَمَّيْتُمُوهَا أَنتُمْ وَآبَاؤُكُم مَّا نَزَّلَ
اللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَانٍ ۚ فَانتَظِرُوا إِنِّي
مَعَكُم مِّنَ الْمُنتَظِرِينَ ٧٢

72. Ó dáhùn pé: 'dájúdájú ìyà ẹlẹ́gbin àti ìbínú ti sọ̀kalẹ̀ lé yín lórí láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín. Ẹyin yóò ha ń bá mi jiyàn nípa àwọn orúkọ lásán tí ẹ̀yin àti àwọn bàbá yín ti sọ (àwọn òrìṣà yín), èyí tí Allah kò sọ àṣẹ kankan kalẹ̀ fún? Nítorí náà ẹ máa wòye, èmi náà wà nínú àwọn tó ń wòye.'

فَأَنجَيْنَاهُ وَالَّذِينَ مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا
وَقَطَعْنَا دَابِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا
ع وَمَا كَانُوا مُؤْمِنِينَ ٧٣

73. A sì gbà á là àti àwọn tí ń bẹ pẹ̀lú rẹ̀ nípa àánú láti ọ̀dọ̀ Wa. Àwa sì mú àwọn tó ṣẹ́kù lẹ́hìn nínú àwọn tó pe àwọn Àmì Wa ní irọ́ kúrò pátápátá. Wọn kì í ṣe olùgbàgbọ́ òdodo.

ÌDÁ 10

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَالِحًا ۗ قَالَ يَا قَوْمِ
اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ
قَدْ جَاءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ هَٰذِهِ
نَاقَةُ اللَّهِ لَكُمْ آيَةً ۖ فَذَرُوهَا تَأْكُلْ
فِي أَرْضِ اللَّهِ ۖ وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوءٍ
فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٤

74. Àti pé sí ìran Samuud, A rán Sọlih tí í se arákùnrin wọn. Ó wí pé: 'Ẹyin ènìyàn mi, ẹ máa sin Allah, kò sí ọlọ́run mìíràn fún yín lẹ́hìn Rẹ̀. Dájúdájú ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tí ó yanjú ti wá bá yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín. Abo ràkúnmí Allah yìí jẹ́ Àmì kan fún yín. Nítorí náà ẹ fi í lẹ̀ kí ó máa jẹ lórí ilẹ̀ Allah, ẹ má ṣe ṣe ìpalára kankan fún, kí ìyà olóró má baà jẹ yín.

وَاذْكُرُوا إِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَاءَ مِن بَعْدِ
عَادٍ وَبَوَّأَكُمْ فِي الْأَرْضِ تَتَّخِذُونَ
مِن سُهُولِهَا قُصُورًا وَتَنْحِتُونَ الْجِبَالَ
بُيُوتًا ۖ فَاذْكُرُوا آلَاءَ اللَّهِ وَلَا
تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ٧٥

75. Kí ẹ sì rántí, nígbà tí A fi yín ṣe àrólé lẹ́hìn ìran Aad, tí Ó sì fi ìdí yín múlẹ̀ lórí ilẹ̀, ẹ̀yin ń kọ́ àwọn ilé ńlańlá sí pẹtẹlẹ rẹ̀, ẹ̀yin ń gbẹ́ lára àwọn òkè fi ṣe ilé, Nítorí náà ẹ rántí àwọn ojú rere Allah, kí ẹ má sì ṣe aburú lórí ilẹ̀ ní ti òbìlẹ̀jẹ́.'

76. Àwọn olórí tó jẹ́ onígbèràga nínú àwọn ènìyàn rẹ̀ sọ fún àwọn tí kò jẹ́ nǹkankan- tí wọ́n gbàgbọ́ nínú wọn pé: 'Ǹjẹ́ ẹ̀yin mọ̀ àmọ̀dájú pé ni Sọlih jẹ́ òjíṣẹ́ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ bí?' Wọ́n wí pé: 'dájúdájú àwa jẹ́ olùgbàgbọ́ nínú ohun tí a ti fi rán an.'

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا مِنْ قَوْمِهِ لِلَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا لِمَنْ آمَنَ مِنْهُمْ أَتَعْلَمُونَ أَنَّ صَالِحًا مُرْسَلٌ مِنْ رَبِّهِ ۚ قَالُوا إِنَّا بِمَا أُرْسِلَ بِهِ مُؤْمِنُونَ ﴿٧٦﴾

77. Àwọn tó jẹ́ onígbèràga wí pé: 'dájúdájú àwa jẹ́ aláìgbàgbọ́ nínú ohun tí ẹ̀yin gbàgbọ́'.

قَالَ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا بِالَّذِي آمَنْتُمْ بِهِ كَافِرُونَ ﴿٧٧﴾

78. Wọ́n sì gé iṣan ẹ̀hìn ẹṣẹ̀ abo ràkúnmí náà, lẹ́hìn tí wọ́n tàpá sí àṣẹ Olúwa wọn, wọ́n wí pé: 'Ìwọ Sọlih, mú ohun tí o fi ń dẹ́rù bà wá wá, tí ìwọ bá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́.

فَعَقَرُوا النَّاقَةَ وَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ وَقَالُوا يَا صَالِحُ ائْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِنْ كُنْتَ مِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٧٨﴾

79. Nítorí náà ìjìyà ìmìtìtì ilẹ̀ sì kọlù wọ́n, wọ́n sì di òkú (tí wọn kò le gbọ́wọ́ gbẹ́ṣẹ̀) sínú ilé wọn.

فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا فِي دَارِهِمْ جَاثِمِينَ ﴿٧٩﴾

80. Lẹ́hìn náà, Òun (Sọlih) yípadà kúrò lọ́dọ̀ wọn, ó sì wí pé: 'ẹ̀yin ènìyàn mi, mo jẹ́ iṣẹ́ Olúwa mi fún yín, mo sì gbà yín ní ìmọ̀ràn rere, ṣùgbọ́n ẹ̀yin kò fẹ́ràn àwọn olùfúnninímọ̀ràn rere.'

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَا قَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّي وَنَصَحْتُ لَكُمْ وَلَٰكِنْ لَا تُحِبُّونَ النَّاصِحِينَ ﴿٨٠﴾

81. Àti Ànọ́bì Lutu náà- nígbà tí ó wí fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé: 'Ẹ̀yin ha ń hu ìwà ìbàjẹ́ tí ẹnìkan kò hu irú rẹ̀ ṣaájú yín nínú gbogbo ẹ̀dá.'

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ أَتَأْتُونَ الْفَاحِشَةَ مَا سَبَقَكُمْ بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِنَ الْعَالَمِينَ ﴿٨١﴾

82. 'Dájúdájú ẹyin ń bá àwọn ọkùnrin lò pọ̀ dípò àwọn obìnrin. Háà! Ẹyin sì wá jẹ́ olùrékọjá ẹnu ààlà.'

إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِّن دُونِ
النِّسَاءِ ۚ بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ﴿٨٢﴾

83. Àwọn ènìyàn rẹ̀ kò sì ní èsì kankan ju pé: 'Ẹ lé wọn kúrò nínú ìlú yín nítorí pé wọ́n jẹ́ ènìyàn tí wọ́n ka ara wọn sí ẹni mímọ́.'

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَن قَالُوا
أَخْرِجُوهُم مِّن قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ
أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٨٣﴾

84. Àwa sì gbà a là àti àwọn ènìyàn rẹ̀, àyàfi ìyàwó rẹ̀ tí ó jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó parun.

فَأَنجَيْنَاهُ وَأَهْلَهُ إِلَّا امْرَأَتَهُ كَانَتْ
مِنَ الْغَابِرِينَ ﴿٨٤﴾

85. Àwa sì rọ òjò kan lé wọn lórí. Sì kíyèsi! Bí ìgbẹ̀hìn àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ ti rí.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَانظُرْ كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِينَ ﴿٨٥﴾

ÌDÁ 11

86. (Àti) sí ìran Midian (A rán) Ṣu`aib arákùnrin wọ́n. Ó wí pé: 'Ẹyin ènìyàn mi, ẹ máa sin Allah, kò sí ọlọ́run mìíràn fún yín lẹ́hìn Rẹ̀. Dájúdájú Àmì tó hàn gbangba ti wá bá yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, nítorí náà ẹ máa wọn òṣùwọ̀n àti (àwọn) ìwọ̀n kún pérépéré; ẹ má ṣe máa rẹ̀ àwọn ènìyàn jẹ́ lórí nǹkan wọn, kí ẹ má sì ṣe hùwà ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀ lẹ́hìn àtúnṣe rẹ̀. Èyí ló dára jù fún yín bí ẹ̀yin bá jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.'

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۗ قَالَ يَا قَوْمِ
اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ
قَدْ جَاءَتْكُم بَيِّنَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ فَأَوْفُوا
الْكَيْلَ وَالْمِيزَانَ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ
أَشْيَاءَهُمْ وَلَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ
بَعْدَ إِصْلَاحِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن
كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٨٦﴾

87. 'Ẹ má ṣe máa jókòó sí gbogbo ojú ọ̀nà láti máa dẹ́rù ba àwọn ènìyàn àti láti máa dì àwọn tó gba Allah gbọ́ lọ́wọ́ lójú ọ̀nà Rẹ̀

وَلَا تَقْعُدُوا بِكُلِّ صِرَاطٍ تُوعِدُونَ وَ
تَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ مَنْ آمَنَ بِهِ
وَتَبْغُونَهَا عِوَجًا ۚ وَاذْكُرُوا إِذْ كُنتُمْ

قَلِيلًا فَكَثَّرَكُمْ ۖ وَانْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِينَ ﴿٨٧﴾

kí ẹ sì wá ṣe é ní wíwọ́. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí ẹ kéré níye, Òun sì sọ yín di púpọ̀. Ẹ kíyèsi bí ìgbẹ̀hìn àwọn òbìlẹ̀jẹ́ ti máa ń rí.

وَإِنْ كَانَ طَائِفَةٌ مِنْكُمْ آمَنُوا بِالَّذِي أُرْسِلْتُ بِهِ وَطَائِفَةٌ لَمْ يُؤْمِنُوا فَاصْبِرُوا حَتَّىٰ يَحْكُمَ اللَّهُ بَيْنَنَا ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحَاكِمِينَ ﴿٨٨﴾

88. 'Tí ó bá jẹ́ pé ìjọ kan bá wà nínú yín, tí ó gba ohun tí a fi rán mi gbọ́, tí ìjọ kan ò sì gbà á gbọ́, nígbà náà ẹ ṣe sùúrù títí Allah yóò fi ṣe ìdájọ́ láàrin wa. Òun sì ló dára jùlọ ní onídàájọ́.'

ÌPÍN 9

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا مِنْ قَوْمِهِ لَنُخْرِجَنَّكَ يَا شُعَيْبُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَكَ مِنْ قَرْيَتِنَا أَوْ لَتَعُودُنَّ فِي مِلَّتِنَا ۚ قَالَ أَوَلَوْ كُنَّا كَارِهِينَ ﴿٨٩﴾

89. Àwọn olóyè tó gbéraga nínú àwọn ènìyàn rẹ̀ sọ pé: 'Ìwọ Ṣuaib a ó lé ìwọ àti àwọn tó gbàgbọ́ pẹ̀lú rẹ̀ jáde kúrò nínú ìlú wa, tàbí kí ẹ padà sínú ẹ̀sìn wa.' Òun Ṣuaib wí pé, 'Bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé àwa kò fẹ́ bẹ́ẹ̀?'

قَدِ افْتَرَيْنَا عَلَى اللَّهِ كَذِبًا إِنْ عُدْنَا فِي مِلَّتِكُمْ بَعْدَ إِذْ نَجَّانَا اللَّهُ مِنْهَا ۚ وَمَا يَكُونُ لَنَا أَنْ نَعُودَ فِيهَا إِلَّا أَنْ يَشَاءَ اللَّهُ رَبُّنَا ۚ وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ۚ عَلَى اللَّهِ تَوَكَّلْنَا ۚ رَبَّنَا افْتَحْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ قَوْمِنَا بِالْحَقِّ وَأَنْتَ خَيْرُ الْفَاتِحِينَ ﴿٩٠﴾

90. 'Dájúdájú, yóò já sí pé àwa ti dá àdápa irọ́ mọ́ Allah ni, bí àwa bá padà sí ìsìn yín nígbà tí Allah ti kó wa yọ nínú rẹ̀. Bẹ́ẹ̀ ni kò tọ́ sí wa pé kí á tún padà sínú rẹ̀, àyàfi bí Allah, Olúwa wa bá fẹ́ bẹ́ẹ̀. Olúwa wa gbòòrò ní ìmọ̀ lórí ohun gbogbo. Allah ni àwa bá dúró. (Tó bá rí bẹ́ẹ̀) Olúwa wa ṣe ìdájọ́ láàrin wa àti àwọn ènìyàn wa pẹ̀lú òtítọ́, Ìwọ lo dára jùlọ ní Onídàájọ́.'

وَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ قَوْمِهِ لَئِنِ اتَّبَعْتُمْ شُعَيْبًا إِنَّكُمْ إِذًا لَخَاسِرُونَ ﴿٩١﴾

91. Àwọn olóyè tí kò gbàgbọ́ nínú àwọn ènìyàn rẹ̀ wí pé: 'bí ẹ bá tẹ̀lé Ṣuaib, dájúdájú nígbà náà ẹ ó di ẹni òfò.'

92. Nítorí náà, ilẹ̀ ri mọ́ wọ́n, wọ́n sì wà ní ìdojúbolẹ̀ nínú ilé wọn.

فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا۟ فِى دَارِهِمْ جَٰثِمِينَ ﴿٩٢﴾

93. Àwọn tí wọ́n pe Ṣuaib lópùrọ́ dà bí ẹni tí kò gbé inú ìlú náà rí, àwọn tó pe Ṣuaib lópùrọ́ ni ẹni òfò.

ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ شُعَيْبًا كَأَن لَّمْ يَغْنَوْا۟ فِيهَا ۚ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ شُعَيْبًا كَانُوا۟ هُمُ ٱلْخَٰسِرِينَ ﴿٩٣﴾

94. Lẹ́hìn náà Ṣuaib kúrò lọ́dọ̀ wọn ó sì wí pé: 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, ní tòótọ́ mo jẹ́ iṣẹ́ Olúwa mi fún yín ní kíkún, mo sí gbà yín ní ìmọ̀ràn rere. Báwo ni èmi yóò ṣe tún máa káàánú àwọn aláìgbàgbọ́ ènìyàn.'

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَٰقَوْمِ لَقَدْ أَبْلَغْتُكُمْ رِسَٰلَٰتِ رَبِّى وَنَصَحْتُ لَكُمْ ۖ فَكَيْفَ ءَاسَىٰ عَلَىٰ قَوْمٍ كَٰفِرِينَ ﴿٩٤﴾

ÌDÁ 12

95. Àti pé A kò rán òjíṣẹ́ kan sí ìlú kan rí láìjẹ́ pé lẹ́yìn èyí A fi ìpọ́njú àti ìnira àwọn ará ìlú náà kí wọ́n le rẹ̀ ara wọn sílẹ̀.

وَمَآ أَرْسَلْنَا فِى قَرْيَةٍ مِّن نَّبِىٍّ إِلَّآ أَخَذْنَآ أَهْلَهَا بِٱلْبَأْسَآءِ وَٱلضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمْ يَضَّرَّعُونَ ﴿٩٥﴾

96. Lẹ́hìn náà A yí ìgbà búburú (wọn) padà sí rere títí tí wọ́n fi pọ̀ si (ní iye àti ọlá tí wọ́n wá gbàgbé), tí wọ́n sì wí pé: 'Ìbànújẹ́ àti ayọ̀ ti bá àwọn bàbá wa (naa) rí.' Nítorí náà A gbá wọn mú lójijì nígbà tí wọn kò rò tẹ́lẹ̀.

ثُمَّ بَدَّلْنَا مَكَانَ ٱلسَّيِّئَةِ ٱلْحَسَنَةَ حَتَّىٰ عَفَوا۟ وَّقَالُوا۟ قَدْ مَسَّ ءَابَآءَنَا ٱلضَّرَّآءُ وَٱلسَّرَّآءُ فَأَخَذْنَٰهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٩٦﴾

97. Ìbá ṣe pé àwọn ará ìlú náà gbàgbọ́ ni, tí wọ́n sì páyà Allah, Àwa ìbá ṣí ọ̀nà ìbùkún fún wọn láti ọ̀run àti ayé. Ṣùgbọ́n wọ́n ṣe àìgbàgbọ́, nítorí náà A gbá wọn mú nítorí ohun tí wọ́n kó jọ.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ ٱلْقُرَىٰٓ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّقَوْا۟ لَفَتَحْنَا عَلَيْهِم بَرَكَٰتٍ مِّنَ ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ وَلَٰكِن كَذَّبُوا۟ فَأَخَذْنَٰهُم بِمَا كَانُوا۟ يَكْسِبُونَ ﴿٩٧﴾

98. Nígbà náà, ǹjẹ́ àwọn ará ìlú (yìí) lè móríbọ́ lọ́wọ́ ìyà Wa lóri wọn lóru nígbà tí wọ́n bá ń sùn?

أَفَأَمِنَ أَهْلُ الْقُرَىٰ أَنْ يَأْتِيَهُمْ
بَأْسُنَا بَيَاتًا وَهُمْ نَائِمُونَ ﴿٩٨﴾

99. Ǹjẹ́ àwọn ará ìlú (yìí) lè móríbọ́ lọ́wọ́ ìyà Wa lórí wọn ní ìyálẹ̀ta nígbà tí wọ́n bá ń ṣeré?

أَوَأَمِنَ أَهْلُ الْقُرَىٰ أَنْ يَأْتِيَهُمْ بَأْسُنَا
ضُحًى وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٩﴾

100. Wọ́n ha lè móríbọ́ kúrò nínú ètò Allah bí. Ṣùgbọ́n kò sí ẹni tí ó lè móríbọ́ kúrò nínú ètò Allah bí kò ṣe àwọn ẹni òfò.

أَفَأَمِنُوا مَكْرَ اللَّهِ ۚ فَلَا يَأْمَنُ مَكْرَ
اللَّهِ إِلَّا الْقَوْمُ الْخَاسِرُونَ ﴿١٠٠﴾ ع

ÌDÁ 13

101. Ǹjẹ́ kò ha ti tó ní ìtọ́sọ́nà fún àwọn tó jogún ayé lẹ́hìn àwọn olùgbé ibẹ̀ (tẹ́lẹ̀) pé: tí a bá fẹ́, A lè kọlù wọ́n nítorí ẹ̀ṣẹ̀ wọn, kí A sì dí ọkàn wọn pa, tí wọn kò fi nì lè gbọ́ràn.

أَوَلَمْ يَهْدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ الْأَرْضَ مِنْ
بَعْدِ أَهْلِهَا أَنْ لَوْ نَشَاءُ أَصَبْنَاهُمْ
بِذُنُوبِهِمْ ۚ وَنَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ
فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠١﴾

102. Ìwọ̀nyí ni àwọn ìlú tí A ti sọ díẹ̀ nínú àwọn ìtàn wọn fún ọ. Dájúdájú àwọn òjíṣẹ́ wọ́n ti wá bá wọn pẹ̀lú àwọn Àmì tí ó hàn gbangba, ṣùgbọ́n wọn kò ní gba ohun tí wọ́n ti pè ní irọ́ tẹ́lẹ̀ gbọ́. Báyìí ni Allah máa ń dí ọkàn àwọn aláìgbàgbọ́.

تِلْكَ الْقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ
أَنْبَائِهَا ۚ وَلَقَدْ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ
بِالْبَيِّنَاتِ ۚ فَمَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا بِمَا
كَذَّبُوا مِنْ قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ اللَّهُ
عَلَىٰ قُلُوبِ الْكَافِرِينَ ﴿١٠٢﴾

103. Àwa kò rí ìmúṣẹ àdéhùn lọ́wọ́ ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn; ṣùgbọ́n A rí ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ní alàìgbọ́ràn.

وَمَا وَجَدْنَا لِأَكْثَرِهِمْ مِنْ عَهْدٍ ۚ وَإِنْ
وَجَدْنَا أَكْثَرَهُمْ لَفَاسِقِينَ ﴿١٠٣﴾

104. Lẹ́hìn wọn ni a gbe Musa dìde sí Fir'aona àti àwọn ìjòyè rẹ̀ pẹ̀lú àwọn Àmì Wa; ṣùgbọ́n wọ́n ṣe àbòsí pẹ̀lú rẹ̀. Sì kíyèsí i! Báwo ni ìgbẹ̀hìn àwọn òbìlẹ̀jẹ́ ti rí.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنْ بَعْدِهِمْ مُوسَىٰ بِآيَاتِنَا
إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَظَلَمُوا بِهَا ۚ
فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الْمُفْسِدِينَ ﴿١٠٤﴾

105. Musa sọ pé: ‘Ìwọ Fir’aona, lòtìítọ́ ni mo jẹ́ òjíṣẹ́ kan láti ọ̀dọ̀ Olúwa gbogbo ẹ̀dá.’

وَقَالَ مُوْسٰى يٰفِرْعَوْنُ اِنِّيْ رَسُوْلٌ مِّنْ
رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٠٥﴾

106. ‘Ní ti òdodo, èmi kò gbọdọ̀ sọ ohunkóhun nípa Allah àyàfi òtítọ́. Dájúdájú mo ti mú Àmì kan tó hàn gbangba wá bá yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín; nítorí náà jẹ́ kí àwọn ọmọ Israẹli máa bá mi lọ.’

حَقِيْقٌ عَلٰٓى اَنْ لَّآ اَقُوْلَ عَلَى اللّٰهِ اِلَّا
الْحَقَّ ؕ قَدْ جِئْتُكُمْ بِبَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ
فَاَرْسِلْ مَعِيَ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ﴿١٠٦﴾

107. Fir’aona dáhùn pé: ‘Bí ó bá jẹ́ pé lóòótọ́ ló mú Àmì kan wá, nígbà náà mú un jáde, bí ìwọ bá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olótìítọ́.’

قَالَ اِنْ كُنْتَ جِئْتَ بِاٰيَةٍ فَاْتِ بِهَآ
اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿١٠٧﴾

108. Ó sì ju ọ̀pá rẹ̀ sílẹ̀, sì wò ó! ó di ejò tí ó hàn gbangba.

فَاَلْقٰى عَصَاهُ فَاِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٠٨﴾

109. Ó sì yọ ọwọ́ rẹ̀ jáde (lábẹ́ abíyá) lẹ́sẹ̀kẹsẹ̀ ó di funfun gbòò lójú àwọn olùwòran.

وَّنَزَعَ يَدَهٗ فَاِذَا هِيَ بَيْضَآءُ
لِلنّٰظِرِيْنَ ﴿١٠٩﴾ ع

ÌDÁ 14

110. Àwọn aṣíwájú nínú àwọn ènìyàn Fir’aona sọ pé: ‘Dájúdájú eléyìí jẹ́ òpìdán kan tí ó ní ìmọ̀ gidigidi.’

قَالَ الْمَلَاُ مِنْ قَوْمِ فِرْعَوْنَ اِنَّ هٰذَا
لَسٰحِرٌ عَلِيْمٌ ﴿١١٠﴾

111. ‘Ó ń fẹ́ láti lé yín jáde kúrò lórí ilẹ̀ yín. Nípa báyìí, kí ni àmọ̀ràn yín?’

يُّرِيْدُ اَنْ يُّخْرِجَكُمْ مِّنْ اَرْضِكُمْ ۚ
فَمَاذَا تَاْمُرُوْنَ ﴿١١١﴾

112. Wọ́n wí pé: ‘Ẹ dá òun àti arákùnrin rẹ̀ dúró ná, kí ẹ sì rán àwọn olùpèpè sí àwọn ará ìlú kí wọ́n péjọ.

قَالُوْٓا اَرْجِهْ وَاَخَاهُ وَاَرْسِلْ فِى
الْمَدَآئِنِ حٰشِرِيْنَ ﴿١١٢﴾

113. Kí wọ́n le kó gbogbo àwọn òpìdán tí ó ní ìmọ̀ ijìnlẹ̀ wa sí ọ̀dọ̀ rẹ̀.

يَاْتُوْكَ بِكُلِّ سٰحِرٍ عَلِيْمٍ ﴿١١٣﴾

114. Àwọn òpìdán náà sì tọ Fir'aona wá, wọ́n sọ pé: 'Àwa yóò gba owó ọ̀yà tí ó bà ṣe pé àwa ni a borí.'

وَجَاءَ السَّحَرَةُ فِرْعَوْنَ قَالُوٓا إِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِنْ كُنَّا نَحْنُ الْغٰلِبِينَ ﴿١١٤﴾

115. Ó sọ pé: 'Bẹ́ẹ̀ ni, dájúdájú ẹ ó tún wà nínú àwọn alásùńmọ́ mi pẹ̀lú.'

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ لَمِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿١١٥﴾

116. Wọ́n sọ pé: 'Musa ṣé ìwọ ni yóò kọ́kọ́ ju (ọ̀pá tírẹ) sílẹ̀ ni tàbí àwa?'

قَالُوا يٰمُوسٰىٓ إِمَّآ أَنْ تُلْقِيَ وَإِمَّآ أَنْ نَّكُونَ نَحْنُ الْمُلْقِينَ ﴿١١٦﴾

117. Ó dáhùn pé, 'Ẹ ju tiyín sílẹ̀', nígbà tí wọ́n sì jù ú sílẹ̀, wọ́n rú àwọn ènìyàn lójú, wọ́n dáyà já wọn, wọ́n sì pa idán ńlá.

قَالَ أَلْقُوا ۚ فَلَمَّآ أَلْقَوْا سَحَرُوٓا أَعْيُنَ النَّاسِ وَاسْتَرْهَبُوهُمْ وَجَآءُو بِسِحْرٍ عَظِيمٍ ﴿١١٧﴾

118. A ṣípayá fún Musa pé: 'Ju ọ̀pá rẹ sílẹ̀.' Lẹ́sẹ̀ kan náà, ó gbé gbogbo ohun tí wọ́n pa nídán mì.

وَأَوْحَيْنَآ إِلٰى مُوسٰىٓ أَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿١١٨﴾

119. Báyìí ni òdodo ṣe fi ìdí múlẹ̀, ohun tí wọ́n ṣe sì di asán.

فَوَقَعَ الْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١١٩﴾

120. Níbẹ̀ ni a sì ti borí wọn, wọ́n sì padà di ẹni yẹpẹrẹ.

فَغُلِبُوا هُنَالِكَ وَانْقَلَبُوا صٰغِرِينَ ﴿١٢٠﴾

121. A sì mú àwọn òpìdán náà wólẹ̀ ní ìtẹríba.

وَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سٰجِدِينَ ﴿١٢١﴾

122. Wọ́n sọ pé: 'Àwa gba Olúwa gbogbo ẹ̀dá gbọ́.

قَالُوٓا ءَامَنَّا بِرَبِّ الْعٰلَمِينَ ﴿١٢٢﴾

123. 'Olúwa Musa àti ti Haaruna.'

رَبِّ مُوسٰى وَهٰرُونَ ﴿١٢٣﴾

124. Fir'aona sọ pé: 'Ẹ̀yin gbà á gbọ́, ṣíwájú kí èmi tó fún yín ní àṣẹ. Dájúdájú eléyìí jẹ́ ète tí ẹ ti pa lórí ìlú yìí, kí ẹ baà le lé

قَالَ فِرْعَوْنُ ءَامَنْتُمْ بِهِۦ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّ هٰذَا لَمَكْرٌ مَّكَرْتُمُوهُ فِي

àwọn olùgbé ìbẹ̀ jáde. Ṣùgbọ́n láìpẹ́ ẹ̀yin ń bọ̀ wá mọ̀ (ìrẹ́dìí ìgbàgbọ́ yín).

الْمَدِيْنَةِ لِتُخْرِجُوْا مِنْهَآ اَهْلَهَا ۚ فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿١٢٤﴾

125. 'Dájúdájú èmi yóò gé ọwọ́ yín àti ẹsẹ̀ yín ní ìpàsínpayọ, lẹ́hìn náà èmi yóò kan gbogbo yín pa mọ́ àgbélèbú.

لَاُقَطِّعَنَّ اَيْدِيَكُمْ وَاَرْجُلَكُمْ مِّنْ خِلَافٍ ثُمَّ لَاُصَلِّبَنَّكُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٢٥﴾

126. Àwọn (òpìdán) náà sì dáhùn pé: 'ọ̀dọ̀ Olúwa wa ni àwa yóò padà sí.

قَالُوْٓا اِنَّآ اِلٰى رَبِّنَا مُنْقَلِبُوْنَ ﴿١٢٦﴾

127. 'Ìwọ kò gbógun tì wá bí kò ṣe nítorí nǹkan mìíràn ju pé àwa gba àwọn Àmì Olúwa wa gbọ́ nígbà tí ó dé wá bá wa. Olúwa wa, fún wa ní ẹ̀mí ìfaradà, kí o sì pa wá ní ààyè olùjurasílẹ̀ (fún Ọ).

وَمَا تَنْقِمُ مِنَّآ اِلَّآ اَنْ اٰمَنَّا بِاٰيٰتِ رَبِّنَا لَمَّا جَآءَتْنَا ۚ رَبَّنَآ اَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَّتَوَفَّنَا مُسْلِمِيْنَ ﴿١٢٧﴾ ع

### ÌDÁ 15

128. Àwọn olóyè nínú àwọn ènìyàn Fir'aon sọ pé: 'Ìwọ yóò ha máa wo Musa àti àwọn ènìyàn rẹ̀ níran pé kí wọ́n ó máa ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀, kí wọn ó sì pa ọ́ tì àti àwọn òrìṣà rẹ?' Ó dáhùn pé: 'A ó pa àwọn ọmọkùnrin wọn, a ó sì dá àwọn obìnrin wọn sí. Dájúdájú àwa ni alágbára lórí wọn.'

وَقَالَ الْمَلَاُ مِنْ قَوْمِ فِرْعَوْنَ اَتَذَرُ مُوْسٰى وَقَوْمَهٗ لِيُفْسِدُوْا فِى الْاَرْضِ وَيَذَرَكَ وَاٰلِهَتَكَ ۚ قَالَ سَنُقَتِّلُ اَبْنَآءَهُمْ وَنَسْتَحْيٖ نِسَآءَهُمْ ۚ وَاِنَّا فَوْقَهُمْ قٰهِرُوْنَ ﴿١٢٨﴾

129. Musa wí fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé: 'Ẹ wá ìrànlọ́wọ́ Allah, kí ẹ sì ní ìfaradà, dájúdájú ti Allah ni ilẹ̀, Òun A máa jogún rẹ̀ fún ẹni tó bá wù Ú nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Àtubọ̀tán rere sì ń bẹ fún àwọn

قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهِ اسْتَعِيْنُوْا بِاللّٰهِ وَ
اصْبِرُوْا ۚ اِنَّ الْاَرْضَ لِلّٰهِ ۙ يُوْرِثُهَا مَنْ
يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ۚ وَالْعَاقِبَةُ

لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٢٩﴾

olùpáyà Allah.'

قَالُوٓا أُوذِينَا مِن قَبْلِ أَن تَأْتِيَنَا وَ
مِنۢ بَعْدِ مَا جِئْتَنَا ۚ قَالَ عَسَىٰ رَبُّكُمْ
أَن يُهْلِكَ عَدُوَّكُمْ وَيَسْتَخْلِفَكُمْ
فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُونَ ﴿١٣٠﴾ ع

130. Wọn wí pé: Wọn ti ń ni wá lára şíwájú kí o tó wá bá wa àti lẹ́hìn tí o ti dé sáàrin wa'. Òun sọ pé: 'Ó le jẹ́ pé Allah fẹ́ pa àwọn ọ̀tá yín run kí Ó sì fi yín rọ́pò lórí ilẹ̀, kí Ó lè rí bí ẹ̀yin náà yóò ti şe.'

ÌDÁ 16

وَلَقَدْ أَخَذْنَآ ءَالَ فِرْعَوْنَ بِٱلسِّنِينَ وَ
نَقْصٍ مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٣١﴾

131. Àwa fi ọ̀dá àti ọ̀wọ́n àwọn èso jẹ àwọn ènìyàn Fir'aona níyà kí wọ́n le ronú.

فَإِذَا جَآءَتْهُمُ ٱلْحَسَنَةُ قَالُوا۟ لَنَا
هَٰذِهِۦ ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَطَّيَّرُوا۟
بِمُوسَىٰ وَمَن مَّعَهُۥٓ ۗ أَلَآ إِنَّمَا طَٰٓئِرُهُمْ
عِندَ ٱللَّهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا
يَعْلَمُونَ ﴿١٣٢﴾

132. Nígbà tí rere bá wá bá wọn, wọ́n á wí pé: 'Tiwa ni eléyìí', şùgbọ́n bí aburú kan bá dé bá wọn, wọn yóò rokàn rẹ̀ sí Musa àti àwọn tó ń bẹ pẹ̀lú rẹ̀. Bẹ́ẹ̀ sì ni ohun tó fa oríburúkú wọ́n ń bẹ lọ́dọ̀ Allah, şùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn kò mọ̀.

وَقَالُوا۟ مَهْمَا تَأْتِنَا بِهِۦ مِنْ ءَايَةٍ
لِّتَسْحَرَنَا بِهَا فَمَا نَحْنُ لَكَ
بِمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٣﴾

133. Wọ́n sì sọ pé: 'Àmì yówù tí o bá mú wá bá wa láti fi rú wa lójú, àwa kò ní gbà ọ́ gbọ́.'

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلطُّوفَانَ وَٱلْجَرَادَ وَ
ٱلْقُمَّلَ وَٱلضَّفَادِعَ وَٱلدَّمَ ءَايَٰتٍ
مُّفَصَّلَٰتٍ فَٱسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟
قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ﴿١٣٤﴾

134. Nítorí náà A rán ìjì, eşú, iná-orí, ọ̀pọ̀lọ́ àti ẹ̀jẹ̀ sí wọn - àwọn Àmì tó fojú hàn kedere; şùgbọ́n wọ́n şe ìgbéraga, wọ́n sì di ẹlẹ́şẹ̀ ènìyàn.

135. Nígbà tí ìyà náà sọ̀ kalẹ̀ lé wọn lórí, wọ́n wí pé: 'Ìwọ Musa, bá wa pe Olúwa rẹ lórí àdéhùn tí Ó ti bá ẹ ṣe. Bí ìwọ bá le mú àjàkálẹ̀ àrùn náà kúrò fún wa, dájúdájú àwa yóò gbà ọ́ gbọ́, a ó sì jẹ́ kí àwọn ọmọ Israẹli máa bá ọ lọ.'

وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيْهِمُ الرِّجْزُ قَالُوا يَا مُوسَى ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِنْدَكَ ۖ لَئِنْ كَشَفْتَ عَنَّا الرِّجْزَ لَنُؤْمِنَنَّ لَكَ وَلَنُرْسِلَنَّ مَعَكَ بَنِي إِسْرَائِيلَ ١٣٥

136. Nígbà tí A sì mú àjàkálẹ̀ àrùn náà kúrò fún wọn, fún ìgbà díẹ̀ tí A fi wọ́n sílẹ̀ lẹ́hìn náà ni wọ́n tún yẹ àdéhùn.

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الرِّجْزَ إِلَىٰ أَجَلٍ هُمْ بَالِغُوهُ إِذَا هُمْ يَنْكُثُونَ ١٣٦

137. Nítorí náà Àwa gbẹ̀san lára wọn, A sì tẹ̀ wọ́n rì sínú òkun, nítorí pé wọ́n pe àwọn Àmì Wa níró, wọn kò sì tún bìkítà fún wọn.

فَانْتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَكَانُوا عَنْهَا غَافِلِينَ ١٣٧

138. Àwa sì jẹ́ kí àwọn ènìyàn tí wọ́n kàkún èèyàn lásán di àwọn tó jogún ìlà-òòrùn ayé àti ìwọ̀-òòrùn ayé, èyí tí Àwa fi ìbùkún sínú rẹ̀, ọ̀rọ̀ àánú Olúwa rẹ sì ti ṣẹ lórí àwọn ọmọ Israẹli nítorí pé wọ́n ni ìfaradà, Àwa sì pa gbogbo iṣẹ́ tí Fir'aona àti àwọn ènìyàn rẹ̀ ṣe run pẹ̀lú àwọn ilé tí wọ́n ti kọ́.

وَأَوْرَثْنَا الْقَوْمَ الَّذِينَ كَانُوا يُسْتَضْعَفُونَ مَشَارِقَ الْأَرْضِ وَمَغَارِبَهَا الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا ۖ وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ الْحُسْنَىٰ عَلَىٰ بَنِي إِسْرَائِيلَ بِمَا صَبَرُوا ۖ وَدَمَّرْنَا مَا كَانَ يَصْنَعُ فِرْعَوْنُ وَقَوْمُهُ وَمَا كَانُوا يَعْرِشُونَ ١٣٨

139. Àwa sì mú àwọn ọmọ Israẹli la òkun já, lẹ́hìn náà wọ́n (rìn) kàn àwọn ènìyàn kan tí wọ́n ti fi gbogbo ọkàn wọn jìn fún àwọn òrìṣà wọn ní bíbọ. Wọ́n wí pé: 'Ìrẹ Musa, ṣe òrìṣà kan fún àwa náà gẹ́gẹ́ bí ti wọn.' Òun (Musa) sì sọ pé: 'Dájúdájú ẹ̀yin jẹ́ aláìmọ̀kan, òpè ènìyàn.'

وَجَاوَزْنَا بِبَنِي إِسْرَائِيلَ الْبَحْرَ فَأَتَوْا عَلَىٰ قَوْمٍ يَعْكُفُونَ عَلَىٰ أَصْنَامٍ لَهُمْ ۚ قَالُوا يَا مُوسَى اجْعَلْ لَنَا إِلَٰهًا كَمَا لَهُمْ آلِهَةٌ ۚ قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ١٣٩

140. 'Ní ti àwọn wọ̀nyí, dájúdájú gbogbo ohun tí wọ́n gbé dání ni yóò parun, asán sì ni gbogbo ohun tí wọn ń ṣe níṣẹ́ yóò jásí.'

إِنَّ هَٰؤُلَاءِ مُتَبَّرٌ مَّا هُمْ فِيهِ وَبَاطِلٌ
مَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٠﴾

141. Òun (Musa) wí pé: 'Èmi yóò ha wá Ọlọ́run mìíràn fún yín, lẹ́hìn Allah, bí? Nígbà tí ó jẹ́ pé Òun ló dá yín lọ́lá ju gbogbo ẹ̀dá yòókù lọ?'

قَالَ أَغَيْرَ اللَّهِ أَبْغِيكُمْ إِلَٰهًا وَهُوَ
فَضَّلَكُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿١٤١﴾

142. Kí ẹ sì rántí nígbà tí Àwa gbà yín là kúrò lọ́wọ́ àwọn ènìyàn Fir'aona tí wọ́n ń fi ìyá búburú jẹ yín, tí wọ́n ń pa àwọn ọmọ yín lọ́kùnrin tí wọ́n sì ń dá àwọn obìnrin sí. Èyí sì jẹ́ àdánwò ńlá fún yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín.

وَإِذْ أَنجَيْنَاكُم مِّنْ آلِ فِرْعَوْنَ
يَسُومُونَكُمْ سُوءَ الْعَذَابِ ۖ يُقَتِّلُونَ
أَبْنَاءَكُمْ وَيَسْتَحْيُونَ نِسَاءَكُمْ ۚ
وَفِي ذَٰلِكُم بَلَاءٌ مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ﴿١٤٢﴾

ÌDÁ 17

143. A sì bá Musa ṣe àdéhùn ọgbọ̀n òru, lẹ́hìn náà ni A tún fi mẹ́wàá kún un. Nítorí náà àkókò tí Olúwa rẹ̀ yàn di ogójì òru géérégé. Musa sì wí fún arákùnrin rẹ̀, Aarun pé, 'Rólé dè mí láàrin àwọn ènìyàn mi, kí o sì máa ṣe àtúnṣe, kí o má sì ṣe tẹ̀lé ọ̀nà àwọn òbìlẹ̀jẹ́.'

وَوَاعَدْنَا مُوسَىٰ ثَلَاثِينَ لَيْلَةً وَ
أَتْمَمْنَاهَا بِعَشْرٍ فَتَمَّ مِيقَاتُ رَبِّهِ
أَرْبَعِينَ لَيْلَةً ۚ وَقَالَ مُوسَىٰ لِأَخِيهِ
هَارُونَ اخْلُفْنِي فِي قَوْمِي وَأَصْلِحْ وَلَا
تَتَّبِعْ سَبِيلَ الْمُفْسِدِينَ ﴿١٤٣﴾

144. Nígbà tí Musa dé ní àkókò tí a dá, Olúwa rẹ̀ sì bá a sọ̀rọ̀, òun (Musa) wí pé: 'Olúwa mi, fi hàn mí bí mo ti ṣe lè rí Ọ.' Òun sì wí pé, 'Ìwọ kò le rí Mi, ṣùgbọ́n wo

وَلَمَّا جَاءَ مُوسَىٰ لِمِيقَاتِنَا وَكَلَّمَهُ
رَبُّهُ قَالَ رَبِّ أَرِنِي أَنظُرْ إِلَيْكَ ۚ
قَالَ لَن تَرَانِي وَلَٰكِنِ انظُرْ إِلَى الْجَبَلِ
فَإِنِ اسْتَقَرَّ مَكَانَهُ فَسَوْفَ تَرَانِي ۚ

فَلَمَّا تَجَلَّىٰ رَبُّهُۥ لِلْجَبَلِ جَعَلَهُۥ دَكًّا وَخَرَّ مُوسَىٰ صَعِقًا ۚ فَلَمَّآ أَفَاقَ قَالَ سُبْحَٰنَكَ تُبْتُ إِلَيْكَ وَأَنَا۠ أَوَّلُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٤٤

òkè yẹn, bí òkè náà bá dúró gbọingbọin sí ààyè rẹ̀, nígbà náà ìwọ yóò le rí Mi.' Nígbà tí Olúwa rẹ̀ sì fi ọláńlá Rẹ̀ hàn lára òkè náà, Ó fọ́ òkè náà, Musa sì ṣubú lulẹ̀, ó sì dákú. Nígbà tí ó tají, ó wí pé: 'Mímọ́ Rẹ̀, mo ronúpìwàdà wá sọ́dọ̀ Rẹ̀, èmi sì ni ẹni àkọ́kọ́ nínú àwọn onígbàgbọ́ òdodo.'

قَالَ يَٰمُوسَىٰٓ إِنِّى ٱصْطَفَيْتُكَ عَلَى ٱلنَّاسِ بِرِسَٰلَتِى وَبِكَلَٰمِى فَخُذْ مَآ ءَاتَيْتُكَ وَكُن مِّنَ ٱلشَّٰكِرِينَ ١٤٥

145. (Ọlọ́run) wí pé: 'Ìwọ Musa! Èmi ti yàn ọ́ lórí àwọn ènìyàn (àsìkò rẹ) pẹ̀lú iṣẹ́ àti ọ̀rọ̀ Mi. Nítorí náà di ohun tí Mo fún ọ mú ṣinṣin, kí o sì máa bẹ nínú àwọn olùmoore.

وَكَتَبْنَا لَهُۥ فِى ٱلْأَلْوَاحِ مِن كُلِّ شَىْءٍ مَّوْعِظَةً وَتَفْصِيلًا لِّكُلِّ شَىْءٍ فَخُذْهَا بِقُوَّةٍ وَأْمُرْ قَوْمَكَ يَأْخُذُوا۟ بِأَحْسَنِهَا ۚ سَأُو۟رِيكُمْ دَارَ ٱلْفَٰسِقِينَ ١٤٦

146. A sì kọ nípa ohun gbogbo sàra wàláà náà fún un - ìkìlọ̀ àti àlàyé gbogbo nǹkan. Nítorí náà gbá wọn mú ṣinṣin, kí o sì pàṣẹ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé kí wọ́n tẹ̀lé ohun tó dára jùlọ nínú rẹ̀. Láìpẹ́ ni èmi yóò fi ibùgbé àwọn olùrékọjá ẹnu ààlà hàn yín.

سَأَصْرِفُ عَنْ ءَايَٰتِىَ ٱلَّذِينَ يَتَكَبَّرُونَ فِى ٱلْأَرْضِ بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَإِن يَرَوْا۟ كُلَّ ءَايَةٍ لَّا يُؤْمِنُوا۟ بِهَا وَإِن يَرَوْا۟ سَبِيلَ ٱلرُّشْدِ لَا يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا وَإِن يَرَوْا۟ سَبِيلَ ٱلْغَىِّ يَتَّخِذُوهُ سَبِيلًا ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُوا۟ عَنْهَا غَٰفِلِينَ ١٤٧

147. Èmi yóò ṣẹ́rí àwọn tó ṣe ìgbéraga lórí ilẹ̀ láìnídìí kúrò níbi àwọn Àmì Mi; bí wọ́n bá tiẹ̀ rí gbogbo àwọn Àmì náà, wọn kí yóò gbà á gbọ́. Bí wọ́n bá sì rí ọ̀nà òtítọ́, wọn kò ní kà á sí ọ̀nà; ṣùgbọ́n bí wọ́n bá rí ọ̀nà ìṣìnà, wọn yóò gbà á ní ọ̀nà. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọ́n pe àwọn Àmì Wa ní irọ́ bẹ́ẹ̀ ni wọn kò kọbiara sí i.

148. Ní ti àwọn tó pe àwọn Àmì wa ní irọ́ àti ìpàdé Ọjọ́ Ìkẹhìn, iṣẹ́ wọn ti bàjẹ́. Ǹjẹ́ Àwa le san wọ́n lẹ́san kan ju ohun tí wọ́n ṣe níṣẹ́ lọ bí?

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَ لِقَاۤءِ
الْاٰخِرَةِ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ ؕ هَلْ
يُجْزَوْنَ اِلَّا مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٤٨﴾

ÌDÁ 18

149. Àwọn ènìyàn Musa mú nínú ohun ọ̀ṣọ́ wọn lẹ́hìn rẹ̀ fi mọ ère ọmọ màálù- abara tó ń dún. Ṣé wọn kò ha rí i pé dájúdájú kò le bá wọn sọ̀rọ̀, kò sì le tọ́ wọn sọ́nà kankan? Wọ́n yàn án fún ìjọ́sìn, wọ́n sì jẹ́ alábòsí.

وَاتَّخَذَ قَوْمُ مُوْسٰى مِنْۢ بَعْدِهٖ مِنْ
حُلِيِّهِمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهٗ خُوَارٌ ؕ اَلَمْ
يَرَوْا اَنَّهٗ لَا يُكَلِّمُهُمْ وَلَا يَهْدِيْهِمْ
سَبِيْلًا ۘ اِتَّخَذُوْهُ وَكَانُوْا ظٰلِمِيْنَ ﴿١٤٩﴾

150. Nígbà tí ìdójútì sì bá wọn, tí wọ́n sì rí i pé àwọn ti ṣìnà, wọ́n wí pé, 'Tí Olúwa wa ò bá ṣàánú wa, kí Ó sì foríjì wá, dájúdájú àwa yóò wà nínú àwọn ẹni òfò.'

وَلَمَّا سُقِطَ فِيْۤ اَيْدِيْهِمْ وَرَاَوْا اَنَّهُمْ
قَدْ ضَلُّوْا ۙ قَالُوْا لَئِنْ لَّمْ يَرْحَمْنَا
رَبُّنَا وَيَغْفِرْ لَنَا لَنَكُوْنَنَّ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿١٥٠﴾

151. Nígbà tí Musa sì padà dé ọ̀dọ̀ àwọn ènìyàn rẹ̀, pẹ̀lú ìbínú àti ìbànújẹ́, ó sọ pé: 'Aburú ni ohun tí ẹ ṣe lẹ́hìn mi yìí. Ṣé ẹ̀yin ha ń kánjú (láti wá ọ̀nà mìíràn fún ara yín láìdúró fún) àṣẹ Olúwa yín ni bí?' Ó kó àwọn wàláà náà sílẹ̀, ó gbá arákùnrin rẹ̀ lórí mú, ó sì ń wà á mọ́ra. Òun (Haaruna) sì wí pé: 'Ìwọ ọmọ ìyá mi, dájúdájú àwọn ènìyàn sọ mí di ọ̀lẹ, wọ́n sì fẹ́rẹ̀ pa mí. Nítorí náà má ṣe jẹ́ kí ọ̀tá yọ̀ mí, má sì ṣe kà mí kún àwọn alábòsí ènìyàn.'

وَلَمَّا رَجَعَ مُوْسٰۤى اِلٰى قَوْمِهٖ غَضْبَانَ
اَسِفًا ۙ قَالَ بِئْسَمَا خَلَفْتُمُوْنِيْ مِنْۢ
بَعْدِيْ ۚ اَعَجِلْتُمْ اَمْرَ رَبِّكُمْ ۚ وَاَلْقَى
الْاَلْوَاحَ وَاَخَذَ بِرَاْسِ اَخِيْهِ يَجُرُّهٗۤ
اِلَيْهِ ؕ قَالَ ابْنَ اُمَّ اِنَّ الْقَوْمَ
اسْتَضْعَفُوْنِيْ وَكَادُوْا يَقْتُلُوْنَنِيْ ۖؗ
فَلَا تُشْمِتْ بِيَ الْاَعْدَآءَ وَلَا تَجْعَلْنِيْ
مَعَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٥١﴾

152. Òun (Musa) sọ pé: 'Olúwa mi, foríjin èmi àti arákùnrin mi, kí o sì fi wá sínú ìkẹ́ Rẹ, nítorí pe Ìwọ ni Aláàánú jùlọ nínú àwọn tó máa ń ṣàánú.

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَلِأَخِي وَأَدْخِلْنَا فِي
ع رَحْمَتِكَ ۖ وَأَنتَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿١٥٢﴾

ÌDÁ 19

153. Dájúdájú àwọn tí wọ́n yàn ẹgbọrọ màálù fún ìjọ́sìn, ìbínú láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn yóò wá bá wọn àti ìdójútì ní ayé yìí. Báyìí ni Allah ń sẹ̀san fún àwọn aládàápa irọ́.

إِنَّ الَّذِينَ اتَّخَذُوا الْعِجْلَ سَيَنَالُهُمْ
غَضَبٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَذِلَّةٌ فِي الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُفْتَرِينَ ﴿١٥٣﴾

154. Ní ti àwọn tó ṣe iṣẹ́ búburú ṣùgbọ́n tí wọ́n ronúpìwàdà lẹ́hìn náà, tí wọ́n sì gbàgbọ́, dájúdájú Olúwa rẹ̀, lẹ́hìn èyí, jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَالَّذِينَ عَمِلُوا السَّيِّئَاتِ ثُمَّ تَابُوا
مِن بَعْدِهَا وَآمَنُوا إِنَّ رَبَّكَ مِن بَعْدِهَا
لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٥٤﴾

155. Nígbà tí ìbínú Musa lọ sílẹ̀, ó gbé àwọn wàláà náà, èyí tí ìtọ́sọ́nà àti àánú wà nínú àkọsílẹ̀ inú wọn fún àwọn tó ń bẹ̀rù Olúwa wọn.

وَلَمَّا سَكَتَ عَن مُّوسَى الْغَضَبُ أَخَذَ
الْأَلْوَاحَ ۖ وَفِي نُسْخَتِهَا هُدًى وَرَحْمَةٌ
لِّلَّذِينَ هُمْ لِرَبِّهِمْ يَرْهَبُونَ ﴿١٥٥﴾

156. Musa sì yan àwọn ààdọ́rin nínú àwọn ènìyàn rẹ̀ fún ìpàdé wa. Ṣùgbọ́n nígbà tí ìmìtìtì ilẹ̀ mú wọn, ó wí pé: 'Olúwa mi, bí Ìwọ bá fẹ́ ni, Ò bá ti pa wọ́n run ṣíwájú àti èmi náà pẹ̀lú. Ìwọ yóò ha pa wá run nítorí ohun tí àwọn òmùgọ̀ inú wá ṣe? Èyí kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe àdánwò láti ọ̀dọ̀ Rẹ wá, nípa èyí tí Ó fi máa ń ju ẹni tí ó wù Ọ́ sílẹ̀ nínú ìṣìnà, tí

وَاخْتَارَ مُوسَىٰ قَوْمَهُ سَبْعِينَ رَجُلًا
لِّمِيقَاتِنَا ۖ فَلَمَّا أَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ
قَالَ رَبِّ لَوْ شِئْتَ أَهْلَكْتَهُم مِّن قَبْلُ وَ
إِيَّايَ ۖ أَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ السُّفَهَاءُ مِنَّا ۖ
إِنْ هِيَ إِلَّا فِتْنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَن تَشَاءُ
وَتَهْدِي مَن تَشَاءُ ۖ أَنتَ وَلِيُّنَا

فَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا وَأَنتَ خَيْرُ
الْغَافِرِينَ ﴿١٥٦﴾

O sì máa ń tọ́ ẹni tí ó wù Ọ́ sọ́nà. Ìwọ ni Aláàbò wa, nítorí náà dáríjìn wá, kí O sì ṣàánú wa. Àti pé Ìwọ ni O dára jùlọ ní Aláforíjìn.

وَاكْتُبْ لَنَا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةً
وَفِي الْآخِرَةِ إِنَّا هُدْنَا إِلَيْكَ ۚ قَالَ
عَذَابِي أُصِيبُ بِهِ مَنْ أَشَاءُ ۖ وَرَحْمَتِي
وَسِعَتْ كُلَّ شَيْءٍ ۚ فَسَأَكْتُبُهَا
لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ
وَالَّذِينَ هُم بِآيَاتِنَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٧﴾

157. 'Kí O sì jogún ire fún wa ní ayé yìí àti ní ayé tó ń bọ̀, àwa ti ṣẹ́rí wá sí ọ̀dọ̀ Rẹ (fún àforíjìn). Òun (Allah) sọ pé: 'Èmi a máa fi ìyà Mi jẹ ẹni tí ó bá wù Mí; Àánú Mi sì kárí ohun gbogbo; Èmi yóò ṣe é ní ẹ̀tọ́ fún àwọn tó páyà Mi, tí wọ́n sì ń yan sàká àti àwọn tí wọ́n gba àwọn Àmì wa gbọ́ -

الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الرَّسُولَ النَّبِيَّ
الْأُمِّيَّ الَّذِي يَجِدُونَهُ مَكْتُوبًا
عِندَهُمْ فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنجِيلِ
يَأْمُرُهُم بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَاهُمْ عَنِ
الْمُنكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ الطَّيِّبَاتِ وَيُحَرِّمُ
عَلَيْهِمُ الْخَبَائِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ
إِصْرَهُمْ وَالْأَغْلَالَ الَّتِي كَانَتْ
عَلَيْهِمْ ۚ فَالَّذِينَ آمَنُوا بِهِ وَعَزَّرُوهُ
وَنَصَرُوهُ وَاتَّبَعُوا النُّورَ الَّذِي أُنزِلَ
مَعَهُ ۙ أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٥٨﴾

158. 'Àwọn tí wọ́n tẹ̀lé òjíṣẹ́ náà, Ànọ́bì tí kò mọ̀-ọ́n-kọ-mọ̀- ọ́n-kà, Aláìlábàwọ́n, ẹni tí wọ́n rí àkọsílẹ̀ nípa rẹ̀ nínú Ataora àti Injila tí ó wà pẹ̀lú wọn. Ó ń pa wọ́n láṣẹ rere síṣe, ó sì ń kọ aburú fún wọn; ó ń ṣe ohun tí o mọ́ lẹ́tọ̀ọ́ fún wọn; ó sì ń ṣe àwọn nǹkan ẹ̀gbin léèwọ̀ fún wọn, ó ń gbé ẹrù wúwo àti àjàgà tó wà lórí wọn kúrò. Nítorí náà àwọn tó bá gbà á gbọ́, tí wọ́n ń bu ọlá fún un, tí wọ́n sì ń ràn án lọ́wọ́, tí wọ́n sì tẹ̀lé ìmọ́lẹ̀ tí A sọ̀kalẹ̀ pẹ̀lú rẹ̀ – àwọn wọ̀nyí ni yóò ṣe oríre.'

ÌDÁ 20

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنِّي رَسُولُ اللَّهِ
إِلَيْكُمْ جَمِيعًا الَّذِي لَهُ مُلْكُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْيِي

159. Sọ pé: 'Ẹyin ènìyàn, èmi jẹ́ Òjíṣẹ́ Allah fún gbogbo yín pátápátá, Ẹni tí ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé jẹ́ Tirẹ̀. Kò sí ọlọ́run mìíràn

وَيُمِيتُ ۖ فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ
النَّبِيِّ الْأُمِّيِّ الَّذِي يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَ
كَلِمَاتِهِ وَاتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ١٥٩

àyàfi Òun. Òun ni Ó ń sọ òkú di alaàyè, tó sì ń sọ alaàyè di òkú. Nítorí náà, ẹ gba Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́. Ànọ́bì náà, Aláìlábàwọ́n tí kò mọ̀-ọ́n-kọ-mọ̀-ọ́ń-kà; ẹni tó gba Allah àti àwọn ọ̀rọ̀ Rẹ̀ gbọ́. Kí ẹ sì tẹ̀lé e, kí á lè tọ́ yín sọ́nà sòòsé.

وَمِنْ قَوْمِ مُوسَىٰ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِالْحَقِّ
وَبِهِ يَعْدِلُونَ ١٦٠

160. Àti pé nínú, àwọn èniyàn Musa, ìjọ kan wà tí ń tọ́ni sọ́nà pẹ̀lú òtítọ́, àwọn náà sì máa ń ṣe déédéé nípa rẹ̀.

وَقَطَّعْنَاهُمُ اثْنَتَيْ عَشْرَةَ أَسْبَاطًا
أُمَمًا ۚ وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ إِذِ
اسْتَسْقَاهُ قَوْمُهُ أَنِ اضْرِبْ بِعَصَاكَ
الْحَجَرَ ۖ فَانْبَجَسَتْ مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ
عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَشْرَبَهُمْ ۚ
وَظَلَّلْنَا عَلَيْهِمُ الْغَمَامَ وَأَنْزَلْنَا عَلَيْهِمُ
الْمَنَّ وَالسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا مِنْ طَيِّبَاتِ مَا
رَزَقْنَاكُمْ ۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِنْ كَانُوا
أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ١٦١

161. A sì pín wọn sí ẹ̀yà méjìlá (lọ́tọ̀ọ̀tọ̀). A ṣípayá fún Musa nígbà tí àwọn èniyàn rẹ̀ ń bẹ̀ ẹ́ fún omi, pe: 'Fi ọ̀pá rẹ̀ lu àpáta náà, àwọn orísun omi méjìlá sì tú jáde láti inú rẹ̀. Dájúdájú ẹ̀ya kọ̀ọ̀kan sì mọ ààyè ìmumi tirẹ̀. A sì jẹ́ kí ẹ̀ṣù-òjò ṣíji bò wọ́n. A sọ Manna àti Salwa kalẹ̀ fún wọn, (A wí pé) Ẹ máa jẹ nínú ohun rere tí A ti pèsè fún yín. Wọn kò sì ṣe àbòsí sí Wa, ṣùgbọ́n ara wọn ni wọ́n ṣe àbòsí sí.

وَإِذْ قِيلَ لَهُمُ اسْكُنُوا هَٰذِهِ الْقَرْيَةَ
وَكُلُوا مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ وَقُولُوا
حِطَّةٌ وَادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا نَغْفِرْ
لَكُمْ خَطِيئَاتِكُمْ ۚ سَنَزِيدُ الْمُحْسِنِينَ ١٦٢

162. Nígbà tí A wí fún wọn pe: "Ẹ máa gbé inú ìletò yí kí ẹ sì máa jẹ nínú rẹ̀ níbikíbi tí ẹ bá fẹ́, kí ẹ sì máa sọ pé: '(Olúwa), gbé ẹrù wa fúyẹ́, kí ẹ sì wọ ẹnu ìloro náà pẹ̀lú tọ̀wọ̀tọ̀wọ̀. Àwa yóò forí àwọn ẹ̀ṣẹ̀ yín jìn yín, Àwa yóò ṣe àlékún (ẹ̀san) fún àwọn olùṣerere."

163. Ṣùgbọ́n àwọn tó ṣe àbòsí nínú wọn yí ọ̀rọ̀ náà padà sí èyí tí ó yàtọ̀ sí ohun tí a bá wọn sọ. Nítorí náà A sọ ìyá kalẹ̀ lé wọn lórí láti ọ̀run, nítorí àbòsí tí wọ́n ṣe.

فَبَدَّلَ الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ قَوْلًا غَيْرَ الَّذِي قِيلَ لَهُمْ فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِجْزًا مِّنَ السَّمَاءِ بِمَا كَانُوا يَظْلِمُونَ ﴿١٦٣﴾

ÌDÁ 21

164. Sì bi wọ́n léèrè nípa ìlú náà, tí ń bẹ lẹ́ba òkun. Nígbà tí wọ́n ṣe àṣerébété nípa Sabbat (ọjọ́ ìsinmi); nígbà tí àwọn ẹja wọn wá bá wọn ní ọjọ́ Sabbat (ọjọ ìsinmi) tí wọ́n ǹ léfòó (lójú omi), ṣùgbọ́n, lọ́jọ́ tí kì í bá ṣe ọjọ́ ìsinmi, wọn kò ní wá bá wọn. Báyìí ni Àwa ṣe dán wọn wò nítorí pé wọn rékọjá ẹnu ààlà.

وَسْأَلْهُمْ عَنِ الْقَرْيَةِ الَّتِي كَانَتْ حَاضِرَةَ الْبَحْرِ إِذْ يَعْدُونَ فِي السَّبْتِ إِذْ تَأْتِيهِمْ حِيتَانُهُمْ يَوْمَ سَبْتِهِمْ شُرَّعًا وَيَوْمَ لَا يَسْبِتُونَ لَا تَأْتِيهِمْ كَذَٰلِكَ نَبْلُوهُم بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿١٦٤﴾

165. Nígbà tí ìjọ kan nínú wọn sọ pé: 'Èéṣe tí ẹ fi ń kìlọ̀ fún àwọn ènìyàn kan tí Allah máa parun tàbí tí yóò fi ìyà tó le koko jẹ?' Wọ́n wí pé, 'Kí ó lè jẹ́ àwíjàre lọ́dọ̀ Olúwa yín àti pé ó ṣeéṣe kí wọ́n páyà (Allah).'

وَإِذْ قَالَتْ أُمَّةٌ مِّنْهُمْ لِمَ تَعِظُونَ قَوْمًا اللَّهُ مُهْلِكُهُمْ أَوْ مُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا قَالُوا مَعْذِرَةً إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٦٥﴾

166. Nígbà tí wọ́n sì gbàgbé ohun tí a kì wọ́n nílọ̀ rẹ̀, A gba àwọn tó ń kìlọ̀ ìwà ìbàjẹ́ là, A sì gbá àwọn alábòsí mú pẹ̀lú ìyà tó le koko, nítorí àwọn ẹ̀ṣẹ̀ tí wọn ń ṣẹ̀.

فَلَمَّا نَسُوا مَا ذُكِّرُوا بِهِ أَنجَيْنَا الَّذِينَ يَنْهَوْنَ عَنِ السُّوءِ وَأَخَذْنَا الَّذِينَ ظَلَمُوا بِعَذَابٍ بَئِيسٍ بِمَا كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿١٦٦﴾

167. Nígbà tí wọ́n ṣe àtakò pẹlú àfojúdi lórí ohun tí A ti kọ fún wọn, A sọ fún wọn pé: 'Ẹ di ọ̀bọ ẹni ẹ̀gàn.

فَلَمَّا عَتَوْا عَن مَّا نُهُوا عَنْهُ قُلْنَا لَهُمْ كُونُوا قِرَدَةً خَاسِئِينَ ﴿١٦٧﴾

168. (Ẹ rántí,) nígbà tí Olúwa rẹ kéde pé, dájúdájú Òun yóò gbé ẹni tí yóò máa fi ìyá búburú jẹ wọ́n títí di ọjọ́ Àjíǹde dìde fún wọn. Dájúdájú Olúwa rẹ máa ń yára gbẹ̀san, Òun sì tún jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبْعَثَنَّ عَلَيْهِمْ
إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَن يَسُومُهُمْ
سُوءَ الْعَذَابِ ۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ
الْعِقَابِ ۖ وَإِنَّهُ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٦٨﴾

169. A sì pín wọn sí ẹ̀yà (ọ̀tọ̀ọ̀tọ̀) sórí ilẹ̀. Àwọn ẹni rere ń bẹ nínú wọn bẹ́ẹ̀ ni àwọn mìíràn tó yàtọ̀ sí èyí. A sì dán wọn wò pẹ̀lu ohun rere àti búburú kí wọ́n le ṣẹ́rí padà.

وَقَطَّعْنَاهُمْ فِي الْأَرْضِ أُمَمًا ۖ مِّنْهُمُ
الصَّالِحُونَ وَمِنْهُمْ دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَ
بَلَوْنَاهُم بِالْحَسَنَاتِ وَالسَّيِّئَاتِ لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُونَ ﴿١٦٩﴾

170. Lẹ́hìn náà àwọn ìran (búburú) kan wá lẹ́hìn wọn, tí wọ́n jogún Ìwé náà. Wọ́n di ohun asán (ayé) yẹpẹrẹ yìí mú, wọ́n sì ń wí pé: 'A ó dárí rẹ̀ jìn wá.' Ṣùgbọ́n, nígbà tí irú ohun asán bẹ́ẹ̀ bá tún wá bá wọn, wọn yóò tún gbà á. Ǹjẹ́ a kò ti gba májẹ̀mú nípa Ìwé náà lọ́wọ́ wọn, pé wọn kò gbọdọ̀ sọ nǹkan mìíràn nípa Allah, àyàfi òdodo? Wọ́n sì ti kọ́ ẹ̀kọ́ nípa ohun tí ó wà nínú rẹ̀. Ilé ìgbẹ̀hìn ló sì dára jùlọ fún àwọn olùpáyà Allah. Ẹ̀yin kì yóò ha gbọ́ àgbọ́yé bí?

فَخَلَفَ مِن بَعْدِهِمْ خَلْفٌ وَرِثُوا
الْكِتَابَ يَأْخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا الْأَدْنَىٰ
وَيَقُولُونَ سَيُغْفَرُ لَنَا وَإِن يَأْتِهِمْ
عَرَضٌ مِّثْلُهُ يَأْخُذُوهُ ۚ أَلَمْ يُؤْخَذْ
عَلَيْهِم مِّيثَاقُ الْكِتَابِ أَن لَّا يَقُولُوا
عَلَى اللَّهِ إِلَّا الْحَقَّ وَدَرَسُوا مَا فِيهِ ۗ
وَالدَّارُ الْآخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ
أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٧٠﴾

171. Nípa ti àwọn tí wọ́n gbá Ìwé náà mú ṣinṣin, tí wọ́n sì ń kírun, dájúdájú Àwa kì yóò rá ẹ̀san àwọn olùṣerere láre.

وَالَّذِينَ يُمَسِّكُونَ بِالْكِتَابِ وَ
أَقَامُوا الصَّلَاةَ ۗ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ
الْمُصْلِحِينَ ﴿١٧١﴾

172. Nígbà tí Àwa jẹ́ kí òkè ńlá náà fẹ́rẹ̀ lórí wọn bí àtíbàbà, wọ́n sì rò pé ó ti fẹ́ wó lù wọ́n, (A sì sọ pé): 'Ẹ di ohun tí A ti fi fún yín mú ṣinṣin, kí ẹ sì máa rántí ohun tí ń bẹ nínú rẹ̀, kí á lè dáàbò bò yín.'

وَإِذْ نَتَقْنَا الْجَبَلَ فَوْقَهُمْ كَأَنَّهُ
ظُلَّةٌ وَظَنُّوا أَنَّهُ وَاقِعٌ بِهِمْ خُذُوا
مَا آتَيْنَاكُمْ بِقُوَّةٍ وَاذْكُرُوا مَا فِيهِ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧٢﴾

ÌDÁ 22

173. Nígbà tí Olúwa rẹ̀ mú àwọn àrọ́mọdọ́mọ jáde láti inú àwọn ọmọ Adam-láti ìbàráàdí wọn- Ó sì mú wọn jẹ́rìí tako ara wọn (nípa sísọ) pé: 'Èmi kì há ṣe Olúwa yín bí?' Wọ́n wí pé: 'Bẹ́ẹ̀ ni, àwa jẹ́rìí sí.' (Ó máa ń ṣe èyí), kí ẹ má ba sọ ní ọjọ́ àjíǹde pé: 'A kò mọ̀ nípa èyí.'

وَإِذْ أَخَذَ رَبُّكَ مِنْ بَنِي آدَمَ مِنْ
ظُهُورِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَأَشْهَدَهُمْ عَلَىٰ
أَنْفُسِهِمْ أَلَسْتُ بِرَبِّكُمْ قَالُوا بَلَىٰ
شَهِدْنَا أَنْ تَقُولُوا يَوْمَ الْقِيَامَةِ
إِنَّا كُنَّا عَنْ هَٰذَا غَافِلِينَ ﴿١٧٣﴾

174. Tàbí kí ẹ má ba sọ pé: 'àwọn bàbá wa nìkan ni wọ́n bá Allah wá orogún ṣíwájú, nígbà tí àwa kàn jẹ́ àrọ́mọdọ́mọ lẹ́hìn wọn. Ṣé ìwọ yóò ha pa wá run lórí ohun tí àwọn òpùrọ́ ṣe?'

أَوْ تَقُولُوا إِنَّمَا أَشْرَكَ آبَاؤُنَا مِنْ
قَبْلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةً مِنْ بَعْدِهِمْ
أَفَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ الْمُبْطِلُونَ ﴿١٧٤﴾

175. Báyìí ni A ṣe ń ṣe àlàyé àwọn Àmì náà, kí ó lè jẹ́ ìkìlọ̀ fún wọn àti pé bóyá wọ́n lè ṣẹ́rí padà (sí ọ̀dọ̀ Wa).

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ وَلَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُونَ ﴿١٧٥﴾

176. Kí o sì fún wọn ní ìròyìn nípa ẹni tí A fún ní àwọn Àmì Wa, tí ó sì ṣẹ́rí kúrò níbẹ̀; nítorí náà èṣù tẹ̀lé e, ó sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ṣìnà.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ الَّذِي آتَيْنَاهُ آيَاتِنَا
فَانْسَلَخَ مِنْهَا فَأَتْبَعَهُ الشَّيْطَانُ فَكَانَ
مِنَ الْغَاوِينَ ﴿١٧٦﴾

177. Kání ó wù Wá ni, A bá ti gbé e ga nípa rẹ̀; ṣùgbọ́n òun wa ayé máyà, ó sì tẹ̀lé ìfẹ́ búburú inú ara rẹ̀. Ọ̀rọ̀ rẹ̀ sì dà bí ajá tó ń mí hẹlẹhẹlẹ nítorí òhùngbẹ (tó sì tún ń gbó ọ), yálà o sọ ọ́ ní òkúta tàbí o fi í sílẹ̀, yóò mí hẹlẹhẹlẹ. Bẹ́ẹ̀ gẹ́gẹ́ ni ọ̀rọ̀ àwọn tó ṣe àìgbàgbọ́ sí àwọn Àmì wa ri. Nítorí náà sọ nínú àwọn ìtàn náà fún wọn kí wọ́n lè ro àròjinlẹ̀ (láti kọ́ ẹ̀kọ́ láti ara wọn).

وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنَٰهُ بِهَا وَلَٰكِنَّهُۥٓ أَخْلَدَ
إِلَى ٱلْأَرْضِ وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ ۚ فَمَثَلُهُۥ
كَمَثَلِ ٱلْكَلْبِ إِن تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ
أَوْ تَتْرُكْهُ يَلْهَث ۚ ذَّٰلِكَ مَثَلُ ٱلْقَوْمِ
ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا ۚ فَٱقْصُصِ
ٱلْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ١٧٦

178. Aburú ni àfiwé àwọn ènìyàn tó pe àwọn Àmì Wa nírọ́. Ara wọn ni wọ́n sì ṣe àbòsí sí.

سَآءَ مَثَلًا ٱلْقَوْمُ ٱلَّذِينَ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا
وَأَنفُسَهُمْ كَانُوا۟ يَظْلِمُونَ ١٧٧

179. Ẹni tí Allah bá fi mọ̀nà, òun lẹni tó mọ̀nà. Àwọn tí Allah bá ṣì lọ́nà, àwọn wọ̀nyí lẹni òfò.

مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِى ۖ وَمَن
يُضْلِلْ فَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْخَٰسِرُونَ ١٧٨

180. Dájúdájú, A ti dá ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn àlùjànnú àti ènìyàn tí ìgbẹ̀hìn wọn yóò jẹ́ Jahanama! Wọ́n ní ọkàn, wọn kò fi gbọ́ àgbọ́yé; bẹ́ẹ̀ ni wọ́n ní ojú, wọn kò fi ríran; wọn sì ní etí, wọn kò fi gbọ́ràn. Wọn dà bi ẹranko; kódà wọ́n burú ju (ẹranko lọ). Dájúdájú wọ́n jẹ́ aláìbìkítà.

وَلَقَدْ ذَرَأْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيرًا مِّنَ
ٱلْجِنِّ وَٱلْإِنسِ ۖ لَهُمْ قُلُوبٌ لَّا
يَفْقَهُونَ بِهَا وَلَهُمْ أَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُونَ
بِهَا وَلَهُمْ ءَاذَانٌ لَّا يَسْمَعُونَ بِهَآ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ كَٱلْأَنْعَٰمِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْغَٰفِلُونَ ١٧٩

181. Ti Allah ni àwọn Orúkọ tí ó rẹwà jùlọ. Nítorí náà, ẹ máa fi wọ́n pè É. Kí ẹ sì fi àwọn tí wọ́n yapa kúrò lójú ọ̀nà tó tọ́ láti ṣe ìbàjẹ́ sí àwọn Orúkọ Rẹ̀ sílẹ̀. A ó san wọ́n lẹ́san ohun tí wọ́n ń ṣe.

وَلِلَّهِ ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ فَٱدْعُوهُ بِهَا ۖ
وَذَرُوا۟ ٱلَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِىٓ أَسْمَٰٓئِهِۦ ۚ
سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٨٠

182. Àwọn ìjọ kan ń bẹ nínú àwọn tí A dá, tí wọ́n ń tọ́ àwọn ènìyàn sọ́nà pẹ̀lú òdodo, wọ́n sì ń ṣe ẹ̀tọ́ pẹ̀lú rẹ̀.

وَمِمَّنْ خَلَقْنَآ اُمَّةٌ يَّهْدُوْنَ بِالْحَقِّ
وَبِهٖ يَعْدِلُوْنَ ﴿١٨٢﴾ ع ٢٢ ١٢

ÌDÁ 23

183. Àwọn tí wọ́n ń pe àwọn Àmì Wa níró, A ó máa tì wọ́n (sínú ìparun) díẹ̀díẹ̀ lọ́nà tí wọn kò mọ̀.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا سَنَسْتَدْرِجُهُمْ
مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٨٣﴾

184. Mo sì fún wọn ní ààyè (fún ìgbà díẹ̀); dájúdájú ètò Mi lágbára púpọ̀.

وَاُمْلِيْ لَهُمْ ۟ۚ اِنَّ كَيْدِيْ مَتِيْنٌ ﴿١٨٤﴾

185. Wọn kò ha ronú ni pé arákùnrin wọn kì í ṣe wèrè? Ó kàn jẹ́ Olùkìlọ̀ kan tó hàn gbangba.

اَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوْا ٜ مَا بِصَاحِبِهِمْ مِّنْ
جِنَّةٍ ؕ اِنْ هُوَ اِلَّا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٨٥﴾

186. Wọn kò ha wòye nípa àkóso ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé àti gbogbo nǹkan tí Allah dá? Àti pé (ṣé wọn kò ha ronú) pé, ó ṣe é ṣe kí àkókò tí a dá fún wọn ti súnmọ́? Nígbà náà ọ̀rọ̀ wo ni wọ́n yóò tún gbàgbọ́ lẹ́hìn rẹ̀?

اَوَلَمْ يَنْظُرُوْا فِيْ مَلَكُوْتِ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضِ وَمَا خَلَقَ اللّٰهُ مِنْ شَيْءٍ ۙ وَّ اَنْ
عَسٰٓى اَنْ يَّكُوْنَ قَدِ اقْتَرَبَ اَجَلُهُمْ ۚ
فَبِاَيِّ حَدِيْثٍ بَعْدَهٗ يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٨٦﴾

187. Ẹnikẹ́ni tí Allah ba ṣì lọ́nà, kì yóò sí olùtọ́sọ́nà fún un. Òun yóò sì fi wọ́n sílẹ̀ nínú ìrékọjá ààlà wọn, ní ẹni tí ń pòòyì rádiràdi nínú ìṣìnà.

مَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَلَا هَادِيَ لَهٗ ؕ وَ
يَذَرُهُمْ فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿١٨٧﴾

188. Wọn yóò bi ọ́ léèrè nípa àkókò náà pé: 'nígbàwo ni yóò dé?' Sọ pé, 'Ọ̀dọ̀ Olúwa mi nìkan ni ìmọ̀ rẹ̀ wà. Ẹnikẹ́ni kò le ṣe àfihàn àkókò rẹ̀ àyàfi Òun náà. Ó

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ السَّاعَةِ اَيَّانَ
مُرْسٰىهَا ؕ قُلْ اِنَّمَا عِلْمُهَا عِنْدَ رَبِّيْ ۚ
لَا يُجَلِّيْهَا لِوَقْتِهَآ اِلَّا هُوَ ؔۘ ثَقُلَتْ فِي
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ لَا تَاْتِيْكُمْ اِلَّا بَغْتَةً ؕ
يَسْـَٔلُوْنَكَ كَاَنَّكَ حَفِيٌّ عَنْهَا ؕ قُلْ اِنَّمَا

عِلْمُهَا عِنْدَ اللّٰهِ وَلٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ١٨٨

wúwo gidi fún àwọn ọ̀run àti ayé. Kò ní dé wá bá yín àyàfi lójijì.' Wọn yóò tún bi ọ́ léèrè bí ẹni pé o ti mọ̀ nípa rẹ̀. Sọ pé, 'ọ̀dọ̀ Allah nìkan ni ìmọ̀ rẹ̀ wà; ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn kò mọ̀.'

قُلْ لَّآ أَمْلِكُ لِنَفْسِي نَفْعًا وَّلَا ضَرًّا إِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ ۚ وَلَوْ كُنْتُ أَعْلَمُ الْغَيْبَ لَاسْتَكْثَرْتُ مِنَ الْخَيْرِ ۚ وَمَا مَسَّنِيَ السُّوٓءُ ۚ إِنْ أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ وَّبَشِيرٌ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُونَ ١٨٩

189. Sọ pé, 'Èmi kò lágbára láti ṣe rere tàbí aburú fún ara mi àyàfi èyí tí Allah bá fẹ́. Bí ó bá sì jẹ́ pé mo mọ àwọn ohun tí ó pamọ́ ni, èmi ìbá ti ní àkójọ ọ̀pọ̀lọpọ̀ nǹkan rere, aburú kan ìbá sì ti fi ọwọ́ kàn mí. Èmi kò sì jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe olùkìlọ̀ àti olùfúnniníròó ìdùnnú fún àwọn ènìyàn tó gbàgbọ́ lódodo.'

ÌDÁ 24

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ وَّجَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا لِيَسْكُنَ إِلَيْهَا ۚ فَلَمَّا تَغَشّٰهَا حَمَلَتْ حَمْلًا خَفِيفًا فَمَرَّتْ بِهٖ ۚ فَلَمَّآ أَثْقَلَتْ دَّعَوَا اللّٰهَ رَبَّهُمَا لَئِنْ اٰتَيْتَنَا صَالِحًا لَّنَكُونَنَّ مِنَ الشّٰكِرِينَ ١٩٠

190. Òun ni Ẹni náà tí Ó dá yín láti ara ẹ̀mí kan ṣoṣo, Ó sì ṣẹ̀dá ẹnìkejì rẹ̀ láti ara rẹ̀, kí ó le rí ìtùnú nínú rẹ̀. Nígbà tí ó mọ̀ ọ́n, ó ru ẹrù fífúyẹ́, ó sì ń lọ káàkiri pẹ̀lú rẹ̀. Nígbà tí ẹrù náà sì wúwo, àwọn méjéèjì gbàdúrà sí Allah pé: 'Tí O bá lè fún wa ní ọmọ rere, dájúdájú àwa yóò máa bẹ nínú àwọn olùmoore.'

فَلَمَّآ اٰتٰىهُمَا صَالِحًا جَعَلَا لَهٗ شُرَكَآءَ فِيمَآ اٰتٰىهُمَا ۚ فَتَعٰلَى اللّٰهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ١٩١

191. Ṣùgbọ́n nígbà tí Ó fún wọn ní (ọmọ) rere kan, wọ́n bẹ̀rẹ̀ sí máa bá A wá orogún nínú ohun tí Ó fún wọn. Ṣùgbọ́n Ọba tó ga ni Allah ju ohun tí wọ́n fi ń bá A wá orogún lọ.

192. Wọ́n ha ń fi ohun tí kò le dá nǹkan kan ṣe orogún pẹ̀lú Allah ni? Nígbà tí ó jẹ́ pé dídá ni A dá àwọn náà.

أَيُشْرِكُونَ مَا لَا يَخْلُقُ شَيْئًا وَّهُمْ يُخْلَقُونَ ۝١٩٢

193. Wọn kò le ṣe ìrànlọ́wọ́ kankan fún wọn, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò le rán ara wọn lọ́wọ́.

وَلَا يَسْتَطِيعُونَ لَهُمْ نَصْرًا وَّلَآ أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ۝١٩٣

194. Bí ẹ̀yin bá sì pè wọ́n sí ojú ọ̀nà tí ó tọ́, wọn kò ní tẹ̀lé yín. Bákan náà ló jẹ́ fún yín bí ẹ bá pè wọ́n tàbí tí ẹ bá dákẹ́.

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى الْهُدٰى لَا يَتَّبِعُوكُمْ ۚ سَوَآءٌ عَلَيْكُمْ أَدَعَوْتُمُوهُمْ أَمْ أَنتُمْ صَامِتُونَ ۝١٩٤

195. Dájúdájú àwọn tí ẹ ń ké pe lẹ́hìn Allah, jẹ́ ẹrúsìn bí ti yín. Nítorí náà ẹ pè wọ́n kí wọ́n sì dá yín lóhùn, bí ẹ̀yin bá jẹ̀ olódodo.

إِنَّ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِ اللّٰهِ عِبَادٌ أَمْثَالُكُمْ فَادْعُوهُمْ فَلْيَسْتَجِيبُوا لَكُمْ إِن كُنتُمْ صٰدِقِينَ ۝١٩٥

196. Wọ́n ha ní ẹsẹ̀ tí wọ́n fi ń rìn bí, tàbí wọn ha ní ọwọ tí wọ́n fi ń mú nǹkan, tàbí wọn ha nì ojú tí wọ́n fi ń ríran, tàbí wọn ha ní etí tí wọ́n fi ń gbọ́ràn bí? Sọ pé, 'Ẹ pe àwọn ohun tí ẹ mú lórogún pẹ̀lú Allah wá, lẹ́hìn náà kí ẹ dìtẹ̀ sí mi, kì ẹ má sì ṣe jáfara.

أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَّمْشُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ يَّبْطِشُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ يُّبْصِرُونَ بِهَآ ۖ أَمْ لَهُمْ اٰذَانٌ يَّسْمَعُونَ بِهَا ۗ قُلِ ادْعُوا شُرَكَآءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنظِرُونِ ۝١٩٦

197. 'Dájúdájú aláàbò mi ní Allah, Ẹni tí Ó sọ Ìwé náà kalẹ̀, Òun sì ni ọ̀rẹ́ àwọn olùṣerere.

إِنَّ وَلِـِّۧيَ اللّٰهُ الَّذِي نَزَّلَ الْكِتٰبَ ۖ وَهُوَ يَتَوَلَّى الصّٰلِحِينَ ۝١٩٧

198. 'Àwọn tí ẹ̀yin ń pè lẹ́hìn Rẹ̀ kò lágbára láti ràn yín lọ́wọ́, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò le ran ara wọn gan-an lọ́wọ́.'

وَالَّذِينَ تَدْعُونَ مِن دُونِهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَآ أَنفُسَهُمْ يَنصُرُونَ ۝١٩٨

199. Àti pé bí ẹ bá pè wọ́n sí ọ̀nà tí ó tọ́, wọn kò ní gbọ́. Ìwọ yóò sì

وَإِن تَدْعُوهُمْ إِلَى الْهُدٰى لَا يَسْمَعُوا ۖ وَتَرٰىهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ لَا

يُبْصِرُونَ ١٩٩

rí wọn pé wọ́n ń wò ọ́, ṣùgbọ́n wọn kò ríran.

خُذِ الْعَفْوَ وَأْمُرْ بِالْعُرْفِ وَأَعْرِضْ
عَنِ الْجَٰهِلِينَ ٢٠٠

200. Máa ṣe àmójúkúrò, kí o sì máa pàṣẹ rere ṣíṣe, kí o sì kúrò lọ́dọ̀ àwọn aláìmọ̀kan.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَٰنِ نَزْغٌ
فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ ۚ إِنَّهُۥ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٢٠١

201. Bí ìmísí búburú kan bá wá sí ọ lọ́kàn láti ọ̀dọ̀ èṣù, wá ìsọ̀rí lọ sí ọ̀dọ̀ Allah. Dájúdájú Òun jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

إِنَّ الَّذِينَ اتَّقَوْا إِذَا مَسَّهُمْ
طَٰٓئِفٌ مِّنَ الشَّيْطَٰنِ تَذَكَّرُوا فَإِذَا
هُم مُّبْصِرُونَ ٢٠٢

202. Ní ti àwọn tí wọ́n ń páyà Allah nígbà tí ròyíròyí ọkàn bá wá bá wọn láti ọ̀dọ̀ èṣù, dájúdájú wọn yóò rántí (Allah) wọn yóò sì ríran (bí ó ti yẹ).

وَإِخْوَٰنُهُمْ يَمُدُّونَهُمْ فِي الْغَيِّ ثُمَّ
لَا يُقْصِرُونَ ٢٠٣

203. Àwọn arákùnrin wọn sì jẹ́ kí wọ́n tẹ̀síwájú nínú ìṣìnà, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ní dẹ́kun.

وَإِذَا لَمْ تَأْتِهِم بِـَٔايَةٍ قَالُوا لَوْ
لَا اجْتَبَيْتَهَا ۚ قُلْ إِنَّمَا أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰٓ
إِلَيَّ مِن رَّبِّي ۚ هَٰذَا بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمْ
وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٢٠٤

204. Ti ìwọ kò bá sì mú Àmì kankan wá fún wọn, wọn yóò wí pé, 'Èé ha ti ṣe tí ìwọ kò fi bèèrè fún?' Sọ pé, 'Èmi ń tẹ̀lé ohun tí a ṣípayá fún mi láti ọ̀dọ̀ Olúwa mi nìkan. Eléyìí jẹ́ àmì tó dájú láti ọdọ Olúwa yín, ó sì jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti àánú fún àwọn ènìyàn tó gbàgbọ́ lódodo.

وَإِذَا قُرِئَ الْقُرْءَانُ فَاسْتَمِعُوا لَهُۥ وَ
أَنصِتُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ٢٠٥

205. Nígbà tí a bá sì ń ka Al-Kur an, ẹ tẹ́tí sílẹ̀ láti gbọ́, kí ẹ sì dákẹ́ jẹ́ẹ́, kí a le ṣàánú fún yín.

وَاذْكُر رَّبَّكَ فِي نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَ
خِيفَةً وَدُونَ الْجَهْرِ مِنَ الْقَوْلِ بِالْغُدُوِّ

206. Kí o sì máa rántí Olúwa rẹ̀ nínú ọkàn rẹ̀ pẹ̀lú ẹ̀mí ìrẹ̀lẹ̀ àti ìbẹ̀rù, láìkò gbé ohun sókè, ní

وَالْآصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ الْغَافِلِينَ ﴿٢٠٦﴾

kùtùkùtù òwúrọ̀ àti ní àṣalẹ́, ìwọ kò sì gbọdọ̀ jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn aláìbìkítà.

إِنَّ الَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ لَا يَسْتَكْبِرُونَ
عَنْ عِبَادَتِهِ وَيُسَبِّحُونَهُ وَلَهُ
يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢٠٧﴾ السجدة

207. Dájúdájú àwọn tí wọ́n wà lọ́dọ̀ Olúwa rẹ kì í pẹ̀hìndà pẹ̀lú ìgbéraga kúrò nínú ìjọ́sìn fún Un, ṣùgbọ́n wọ́n máa ń ṣe àfọ̀mọ́ fún Un. Òun ni wọ́n sì ń foríbalẹ̀ fún.




# AL-ANFAAL

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Wọn ń bi ọ́ léèrè nípa àwọn ìkógun, sọ pé: ‘Àwọn ìkógun jẹ́ ti Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀. Nítorí náà, ẹ páyà Allah. Kí ẹ sì ṣe àtúnṣe nípa ohun tí ń bẹ láàrin yín. Kí ẹ sì tẹ̀lé Allah àti òjíṣẹ́ rẹ̀ bí ẹ̀yin bá jẹ́ olùgbàgbọ́ lódodo.’

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْاَنْفَالِ ؕ قُلِ الْاَنْفَالُ
لِلّٰهِ وَ الرَّسُوْلِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَ اَصْلِحُوْا
ذَاتَ بَيْنِكُمْ ۪ وَ اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗۤ
اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٢﴾

3. Àwọn onígbàgbọ́ òdodo ni àwọn tó jẹ́ pé ìgbàkúùgbà tí a bá dárúkọ Allah, ọkàn wọn yóò wárìrì. Nígbà tí a bá ka àwọn Àmì Rẹ̀ fún wọn, ìgbàgbọ́ wọn yóò lékún sí, Olúwa wọn ni wọ́n sì gbẹ́kẹ̀lé.

اِنَّمَا الْمُؤْمِنُوْنَ الَّذِيْنَ اِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ
وَجِلَتْ قُلُوْبُهُمْ وَ اِذَا تُلِيَتْ عَلَيْهِمْ
اٰيٰتُهٗ زَادَتْهُمْ اِيْمَانًا وَّ عَلٰى رَبِّهِمْ
يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿٣﴾

4. Àwọn tí wọ́n ń gbé ìrun wọn dúró déédéé tí wọ́n sì ń ná nínú ohun tí a pa lésè fún wọn.

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَ مِمَّا
رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٤﴾

5. Àwọn wọ̀nyí ni olùgbàgbọ́ òdodo, ipò tó ga ń bẹ fún wọn lọ́dọ̀ Olúwa wọn àti àforíjìn pẹ̀lú ìpèsè tó ní àpọ́nlé.

اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُوْنَ حَقًّا ؕ لَهُمْ
دَرَجٰتٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَ مَغْفِرَةٌ وَّ رِزْقٌ
كَرِيْمٌ ﴿٥﴾

6. Bí (ó ṣe jẹ́ pé) Olúwa rẹ lo mú ọ jáde láti inú ilé rẹ pẹ̀lú òtítọ́, nígbà tí kò tẹ́ apá kan nínú àwọn onígbàgbọ́ òdodo lọ́run, (bẹ́ẹ̀ náà ni Ó ràn ọ́ lọ́wọ́ lórí àwọn ọ̀tá rẹ).

كَمَاۤ اَخْرَجَكَ رَبُّكَ مِنْۢ بَيْتِكَ
بِالْحَقِّ ۪ وَ اِنَّ فَرِيْقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ
لَكٰرِهُوْنَ ﴿٦﴾

7. Wọ́n ń bá ọ jiyàn nípa òtítọ́ lẹ́hìn tí ó ti fojú hàn gbangba, bí ẹni pé à ń dà wọ́n lọ síbi ikú nígbà tí wọ́n ń wò.

يُجَٰدِلُونَكَ فِي ٱلْحَقِّ بَعْدَ مَا تَبَيَّنَ
كَأَنَّمَا يُسَاقُونَ إِلَى ٱلْمَوْتِ وَهُمْ
يَنظُرُونَ ٧

8. (Ẹ ṣe ìrántí) ìgbà tí Allah ṣe àdéhùn fún yín pé ọ̀kan nínú àwọn ọ̀wọ́ méjéèjì* ni yóò jẹ́ tiyín, ẹ̀yin sì fẹ́ pé kí èyí tí kò ní ohun ìjà jẹ́ tiyín, ṣùgbọ́n Allah fẹ́ fi ìdí òtítọ́ múlẹ̀ nípa ọ̀rọ̀ Rẹ̀ àti láti wú àwọn aláìgbàgbọ́ tegbòtegbò.

وَإِذْ يَعِدُكُمُ ٱللَّهُ إِحْدَى ٱلطَّآئِفَتَيْنِ
أَنَّهَا لَكُمْ وَتَوَدُّونَ أَنَّ غَيْرَ ذَاتِ
ٱلشَّوْكَةِ تَكُونُ لَكُمْ وَيُرِيدُ ٱللَّهُ
أَن يُحِقَّ ٱلْحَقَّ بِكَلِمَٰتِهِۦ وَيَقْطَعَ
دَابِرَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٨

9. Kí Òun le fi ìdí òtítọ́ múlẹ̀, kí Ó sì sọ irọ́ di asán, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ kò fẹ́ bẹ́ẹ̀.

لِيُحِقَّ ٱلْحَقَّ وَيُبْطِلَ ٱلْبَٰطِلَ وَلَوْ
كَرِهَ ٱلْمُجْرِمُونَ ٩

10. Nígbà tí ẹ̀yin ń wá ìrànlọ́wọ́ láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, tí Òun sì dá yín lóhùn pé: 'Èmi yóò ràn yín lọ́ wọ́ pẹ̀lú ẹgbẹ̀rún Màláíkà, tí wọn yóò máa tẹ̀lé ara wọn lọ́wọ̀ọ̀wọ́.

إِذْ تَسْتَغِيثُونَ رَبَّكُمْ فَٱسْتَجَابَ
لَكُمْ أَنِّي مُمِدُّكُم بِأَلْفٍ مِّنَ
ٱلْمَلَٰٓئِكَةِ مُرْدِفِينَ ١٠

11. Allah kò ṣe èyí lásán bí kò ṣe láti jẹ́ ìró ìdùnnú fún yín àti láti fi yín lọ́kàn balẹ̀ pẹ̀lú Rẹ̀ àti pé kò sí ìrànlọ́wọ́ níbi kankan bí kò ṣe láti ọ̀dọ̀ Allah. Dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَمَا جَعَلَهُ ٱللَّهُ إِلَّا بُشْرَىٰ وَلِتَطْمَئِنَّ
بِهِۦ قُلُوبُكُمْ وَمَا ٱلنَّصْرُ إِلَّا مِنْ عِندِ
ٱللَّهِ إِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ١١ ع ١١ ١٥

ÌDÁ 2

12. Nígbà tí Òun fi oorun kùn yín, ní ti ìfọ̀kànbalẹ̀ láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀, tí Ó sì tún sọ omi kalẹ̀ fún yín láti ojú ọ̀run láti fi fọ̀ yín mọ́, kí Ó sì

إِذْ يُغَشِّيكُمُ ٱلنُّعَاسَ أَمَنَةً مِّنْهُ وَ
يُنَزِّلُ عَلَيْكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً
لِّيُطَهِّرَكُم بِهِۦ وَيُذْهِبَ عَنكُمْ رِجْزَ

* Àwọn ọmọ ogun Maka tó ní ohun ìjà dáadáa àti èyí tí kò ní ohun ìjà púpọ̀.

gbé ẹ̀gbin ti èṣù kúrò lára yín, kí Ó lè mú ọkàn yín dúró (pẹ̀lú ìgboyà) kí Ó sì fi mú ẹsẹ̀ yín dúró ṣinṣin.

الشَّيْطٰنِ وَلِيَرْبِطَ عَلٰى قُلُوْبِكُمْ وَيُثَبِّتَ بِهِ الْاَقْدَامَ ﴿١٢﴾

13. Nígbà tí Olúwa rẹ̀ ṣípayá fún àwọn Màláíkà pé, 'Èmi ń bẹ pẹ̀lú yín, nítorí náà kí ẹ mú ẹsẹ̀ àwọn onígbàgbọ́ òdodo dúró ṣinṣin. Èmi yóò sọ ẹ̀rù jẹ̀jẹ̀ sínú ọkàn àwọn aláìgbàgbọ́. Nítorí náà ẹ máa gbá wọn ní ìpàkọ́ kí ẹ sì fọ́ gbogbo ọmọ ìka wọn.

اِذْ يُوْحِيْ رَبُّكَ اِلَى الْمَلٰٓئِكَةِ اَنِّيْ مَعَكُمْ فَثَبِّتُوا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ؕ سَاُلْقِيْ فِيْ قُلُوْبِ الَّذِيْنَ كَفَرُوا الرُّعْبَ فَاضْرِبُوْا فَوْقَ الْاَعْنَاقِ وَاضْرِبُوْا مِنْهُمْ كُلَّ بَنَانٍ ﴿١٣﴾

14. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọ́n ṣe àtakò sí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀. Ẹnikẹ́ni tó bá sì ṣe àtakò sí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, nígbà náà, dájúdájú Allah jẹ́ Ẹni tí ó le koko láti gbẹ̀san.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ شَآقُّوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ۚ وَمَنْ يُّشَاقِقِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ فَاِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿١٤﴾

15. Èyí jẹ́ (ìyà) tiyín – ẹ tọ́ ọ wò; àti pé (kí ẹ sì mọ̀ pé) dájúdájú ìyà iná ń bẹ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

ذٰلِكُمْ فَذُوْقُوْهُ وَاَنَّ لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابَ النَّارِ ﴿١٥﴾

16. Ẹyin olùgbàgbọ́ òdodo, nígbà tí ẹ bá pàdé àwọn aláìgbàgbọ́ lójú ogun ẹ má ṣe pẹ̀hìndà sí wọn.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا لَقِيْتُمُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا زَحْفًا فَلَا تُوَلُّوْهُمُ الْاَدْبَارَ ﴿١٦﴾

17. Ẹnikẹ́ni tí ó bá pẹ̀hìndà ní irú ọjọ́ náà, àyàfi kó jẹ́ pé ti ìṣẹ́rí lọ sí ojú ìjà lọ́nà míràn tàbí láti dara pọ̀ mọ́ àwọn ọmọ ogun mìíràn, bí bẹ́ẹ̀ kọ́, ẹni náà ti fa ìbínú Allah lé ara rẹ̀ lórí. Iná Jahanama ni yóò jẹ́ ibùgbé rẹ̀ eléyìí jẹ́ ibi ìpadàsí búburú.

وَمَنْ يُّوَلِّهِمْ يَوْمَئِذٍ دُبُرَهٗٓ اِلَّا مُتَحَرِّفًا لِّقِتَالٍ اَوْ مُتَحَيِّزًا اِلٰى فِئَةٍ فَقَدْ بَآءَ بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ وَمَاْوٰىهُ جَهَنَّمُ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٧﴾

فَلَمْ تَقْتُلُوْهُمْ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ قَتَلَهُمْ ص وَ
مَا رَمَيْتَ اِذْ رَمَيْتَ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ
رَمٰى ج وَ لِيُبْلِيَ الْمُؤْمِنِيْنَ مِنْهُ
بَلَآءً حَسَنًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ١٨

18. Nítorí náà ẹ̀yin kọ́ lẹ pa wọ́n, ṣùgbọ́n Allah ló pa wọ̀n. Ìwọ sì kọ́ lo jù (ohun tí o jù) nígbà tí o jù (ú), ṣùgbọ́n Allah ló jù (ú), (kí Ó lè borí àwọn aláìgbàgbọ́) kí Ó sì lè dán àwọn onígbàgbọ́ òdodo wò – àdánwo rere- Dájúdájú Allah jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

ذٰلِكُمْ وَ اَنَّ اللّٰهَ مُوْهِنُ كَيْدِ
الْكٰفِرِيْنَ ١٩

19. Èyí ni (ohun tí ó ṣẹlẹ̀); (kí ẹ sì mọ̀ pé:) dájúdájú Allah ni Ẹni ti ó ń sọ ète àwọn aláìgbàgbọ́ di yẹpẹrẹ.

اِنْ تَسْتَفْتِحُوْا فَقَدْ جَآءَكُمُ الْفَتْحُ ۚ
وَ اِنْ تَنْتَهُوْا فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَ اِنْ
تَعُوْدُوْا نَعُدْ ۚ وَ لَنْ تُغْنِيَ عَنْكُمْ
فِئَتُكُمْ شَيْـًٔا وَّلَوْ كَثُرَتْ ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ مَعَ
ع الْمُؤْمِنِيْنَ ٢٠

20. Bí ẹ bá ń wá ìdájọ́ (ẹ̀yin aláìgbàgbọ́), dájúdájú ìdájọ́ ti wá bá yín, tí ẹ bá jáwọ́ níbẹ̀ yóò sàn fún yín; ṣùgbọ́n bí ẹ bá padà (sí ọ̀tá ṣíṣe), Àwa náà (yóò) padà. Ọ̀wọ́ yín kò sì le ṣe yín láǹfàní kankan, bí ó ti wù kó pọ̀ tó, (kí ẹ sì mọ̀ pé) dájúdájú Allah ń bẹ pẹ̀lú àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

ÌDÁ 3

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَ
رَسُوْلَهٗ وَ لَا تَوَلَّوْا عَنْهُ وَ اَنْتُمْ
تَسْمَعُوْنَ ٢١

21. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ tẹ̀lé ti Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, kí ẹ má sì ṣe ṣẹ́rí kúrò lọ́dọ̀ rẹ̀ nígbà tí ẹ̀yin bá ń gbọ́ (ọrọ rẹ̀).

وَلَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ قَالُوْا سَمِعْنَا وَ
هُمْ لَا يَسْمَعُوْنَ ٢٢

22. Ẹ má sí ṣe dà bí àwọn tí wọ́n sọ pé: 'A gbọ́.', ṣùgbọ́n tí wọn kò gbọ́ nǹkan kan.

اِنَّ شَرَّ الدَّوَآبِّ عِنْدَ اللّٰهِ الصُّمُّ
الْبُكْمُ الَّذِيْنَ لَا يَعْقِلُوْنَ ٢٣

23. Dájúdájú àwọn ẹ̀dá tó burú jùlọ lọ́dọ̀ Allah ni àwọn tó dití ati àwọn tó ya odi (sí ọ̀rọ̀ Allah), tí wọn kò sì ní làákàyè.

24. Ìbá ṣe pé Allah mọ̀ wọ́n mọ ire kan ni, dájúdájú Òun ìbá jẹ́ kí wọ́n gbọ́ràn. Bí Ó bá sì jẹ́ kí wọ́n gbọ́ràn, wọn yóò tún ṣẹ́rí padà pẹ̀lú ìkórira.

وَلَوْ عَلِمَ اللّٰهُ فِيْهِمْ خَيْرًا لَّاَسْمَعَهُمْ ؕ
وَلَوْ اَسْمَعَهُمْ لَتَوَلَّوْا وَّهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo, ‘Ẹ jẹ́ ìpè Allah àti òjíṣẹ́ náà nígbà tí Òun bá ń pè yín sí ohun tí yóò sọ yín di alàáyè, kí ẹ sì mọ̀ pé Allah ń bẹ láàrin ènìyàn àti ọkàn rẹ̀ àti pé Òun ni Ẹni tí a ó kó yín jọ sọ́dọ̀ Rẹ̀.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اسْتَجِيْبُوْا لِلّٰهِ وَ
لِلرَّسُوْلِ اِذَا دَعَاكُمْ لِمَا يُحْيِيْكُمْ ۚ
وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ يَحُوْلُ بَيْنَ الْمَرْءِ وَ
قَلْبِهٖ وَاَنَّهٗۤ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Kí ẹ sì bẹ̀rù ìdàmú tí kì yóò bá àwọn alábòsí nínú yín nìkan, kí ẹ mọ̀ pé Allah le koko nínú ìgbẹ̀san.

وَاتَّقُوْا فِتْنَةً لَّا تُصِيْبَنَّ الَّذِيْنَ
ظَلَمُوْا مِنْكُمْ خَآصَّةً ۚ وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ
اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿٢٦﴾

27. Kí ẹ sì rántí ìgbà tí ẹ̀yin kéré níye tí wọ́n sì kà yín kún aláìlágbára lórí ilẹ̀ tí ẹ ń bẹ̀rù kí àwọn ènìyàn má kó yín lọ, ṣùgbọ́n Òun dáàbò bò yín, Ó sì fún yín lágbára pẹ̀lú ìrànlọ́wọ́ Rẹ̀. Ó sì pèsè fún yín nínú àwọn nǹkan tí ó dára kí ẹ le máa dúpẹ́.

وَاذْكُرُوْۤا اِذْ اَنْتُمْ قَلِيْلٌ مُّسْتَضْعَفُوْنَ
فِي الْاَرْضِ تَخَافُوْنَ اَنْ يَّتَخَطَّفَكُمُ
النَّاسُ فَاٰوٰىكُمْ وَاَيَّدَكُمْ بِنَصْرِهٖ وَ
رَزَقَكُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má dalẹ̀ Allah àti Òjíṣẹ́. Ẹ̀yin sì máa ń dalẹ̀ àwọn ohun afunn̄ṣọ́ yín, ti tí ẹ̀yin náà sì mọ̀.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَخُوْنُوا اللّٰهَ وَ
الرَّسُوْلَ وَتَخُوْنُوْۤا اَمٰنٰتِكُمْ وَاَنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Kí ẹ sì mọ̀ pé àwọn ohun ìní yín àti àwọn ọmọ yín jẹ́ àdánwò àti pé dájúdájú, ọ̀dọ̀ Allah ni ẹ̀san títóbi wà.

وَاعْلَمُوْۤا اَنَّمَاۤ اَمْوَالُكُمْ وَاَوْلَادُكُمْ
فِتْنَةٌ ۙ وَّاَنَّ اللّٰهَ عِنْدَهٗۤ اَجْرٌ
عَظِيْمٌ ﴿٢٩﴾

ÌDÁ 4

30. Ẹyin onígbàgbọ́ òdodo! Bí ẹ bá páyà Allah Òun yóò fún yín ní àdáyanrí (àmì); Òun yóò sì mú aburú yín kúrò fún yín, Òun yóò sì dáríjìn yín; Allah ni Ọlọ́pọ̀lọpọ̀ oore.

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوٓا إِن تَتَّقُوا اللَّهَ يَجْعَل لَّكُمْ فُرْقَانًا وَيُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ٣٠

31. (Sì rántí) ìgbà tí àwọn aláìgbàgbọ́ pète sí ọ pé kí wọ́n le jù ọ́ sínú túbú, tàbí pa ọ́, tàbí lé ọ jáde. Wọn sì pète ti wọn, Allah náà sì ṣe ètò ti Rẹ̀. Allah sì ni Ó dára jùlọ nínú àwọn olùṣe ètò.

وَإِذْ يَمْكُرُ بِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِيُثْبِتُوكَ أَوْ يَقْتُلُوكَ أَوْ يُخْرِجُوكَ ۚ وَيَمْكُرُونَ وَيَمْكُرُ اللَّهُ ۖ وَاللَّهُ خَيْرُ الْمَٰكِرِينَ ٣١

32. Nígbà tí a bá sì ń ka àwọn àmì Wa fún wọn, wọ́n á wí pé: ‘àwa ti gbọ́. Ìbá ṣe pé ó wù wá ni, àwa náà le sọ irú rẹ̀. Èyí kò sì jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe ìtàn àwọn ẹni àtijọ́.’

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا قَالُوا قَدْ سَمِعْنَا لَوْ نَشَآءُ لَقُلْنَا مِثْلَ هَٰذَآ ۙ إِنْ هَٰذَآ إِلَّآ أَسَٰطِيرُ الْأَوَّلِينَ ٣٢

33. (Kí o sì rántí) ìgbà tí wọ́n sọ pé: ‘Ọlọ́run ò, bí èyí bá jẹ́ òtítọ́ láti ọ̀dọ̀ Rẹ wá, rọ̀jò òkúta lé wa lórí láti ọ̀run wá, tàbí kí O sọ ìyá olóró kalẹ̀ lé wa lórí.

وَإِذْ قَالُوا اللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ الْحَقَّ مِنْ عِندِكَ فَأَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِّنَ السَّمَآءِ أَوِ ائْتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٣٣

34. Allah kò ní jẹ wọ́n níyà nígbà tí ìwọ ń bẹ láàrin wọn; Allah kò sì ní jẹ wọ́n níyà níwọ̀n ìgbà tí wọ́n bá ń tọrọ àforíjìn.

وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَأَنتَ فِيهِمْ ۚ وَمَا كَانَ اللَّهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ٣٤

35. Kí ni yóò jẹ́ àwáwí wọn (nísinsinyìí) tí Allah kò fi ní jẹ wọ́n níyà, nígbà tí wọ́n ń dí àwọn ènìyàn lọ́wọ́ láti dé ibi Mọ́sáláṣí ọ̀wọ̀ náà, nígbà tó jẹ́ pé àwọn kọ̀ ní olùdáàbòbò rẹ̀? Àwọn olùdáàbòbò rẹ̀ ni àwọn olùpáyà Allah nìkan, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò mọ̀.

وَمَا لَهُمْ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ اللَّهُ وَهُمْ يَصُدُّونَ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَمَا كَانُوٓا أَوْلِيَآءَهُۥٓ ۚ إِنْ أَوْلِيَآؤُهُۥٓ إِلَّا الْمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٣٥

36. Ìrun wọn tí wọ́n ń kí ní Ilé náà kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe ìfé sísú àti àtẹ́lẹwọ́ pípa lásán. ‘Nítorí náà ẹ tọ́ ìyá wò nítorí pé ẹ ṣàìgbàgbọ́.’

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمْ عِنْدَ الْبَيْتِ إِلَّا
مُكَآءً وَّتَصْدِيَةً ۚ فَذُوْقُوا الْعَذَابَ
بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Dájúdájú àwọn aláìgbàgbọ́ máa ń ná owó wọn láti fi ṣi àwọn ènìyàn kúrò lójú ọ̀nà ti Allah. Dájúdájú wọn kò ní dẹ́kun láti máa ná; (ṣùgbọ́n) kò ní já sí (ohunkóhun) fún wọn (àyàfi) àbàmọ (àti ìbànújẹ́ lórí àdánù ńlá wọn) bẹ́ẹ̀ ni a ò sì borí wọn. Gbogbo àwọn aláìgbàgbọ́ ni a ó sì kó jọ sínú iná.

إِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يُنْفِقُوْنَ أَمْوَالَهُمْ
لِيَصُدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ فَسَيُنْفِقُوْنَهَا
ثُمَّ تَكُوْنُ عَلَيْهِمْ حَسْرَةً ثُمَّ
يُغْلَبُوْنَ ۗ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا إِلٰى جَهَنَّمَ
يُحْشَرُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. Kí Allah lè ya aburú kúrò lára rere, kí Ó sì gbé àwọn tó burú lé orí ara wọn ní ìpele-ìpele, kí Ó sì rọ́ wọn jọ pọ̀, lẹ́hìn náà kí Ó gbé wọn jù sínú iná. Àwọn wọ̀nyí jẹ́ ẹni òfò.

لِيَمِيْزَ اللّٰهُ الْخَبِيْثَ مِنَ الطَّيِّبِ وَ
يَجْعَلَ الْخَبِيْثَ بَعْضَهُ عَلٰى بَعْضٍ
فَيَرْكُمَهُ جَمِيْعًا فَيَجْعَلَهُ فِيْ
جَهَنَّمَ ۚ أُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٣٨﴾ ع ٩ ١٨

ÌDÁ 5

39. Sọ fún àwọn aláìgbàgbọ́, bí wọ́n bá jáwọ́, a ó dárí ohun tí wọ́n ti ṣe sẹ́hìn jìn wọ́n, ṣùgbọ́n tí wọ́n bá sì tún padà (síbẹ̀), nígbà náà àpẹrẹ àwọn ẹni ìṣaájú ti rékọjá (síwájú wọn).

قُلْ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا إِنْ يَّنْتَهُوْا
يُغْفَرْ لَهُمْ مَّا قَدْ سَلَفَ ۚ وَإِنْ يَّعُوْدُوْا
فَقَدْ مَضَتْ سُنَّتُ الْأَوَّلِيْنَ ﴿٣٩﴾

40. Kí ẹ sì bá wọn jà títí tí kò fi ní sí ìninilára mọ́, tí ẹ̀sìn yóò sì jẹ́ ti Allah nìkan. Ṣùgbọ́n bí wọ́n bá jáwọ́, dájúdájú Allah ń rí ohun tí wọ́n ń ṣe.

وَقَاتِلُوْهُمْ حَتّٰى لَا تَكُوْنَ فِتْنَةٌ
وَّيَكُوْنَ الدِّيْنُ كُلُّهٗ لِلّٰهِ ۚ فَإِنِ انْتَهَوْا
فَإِنَّ اللّٰهَ بِمَا يَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٤٠﴾

41. Bí wọ́n bá sì pẹ̀hìndà, kí ẹ mọ̀ dájú pé Allah ni Aláàbò yín. Ó dára jùlọ ní Aláàbò, Ó sì dára jùlọ ní Olùrànlọ́wọ́.

وَ اِنْ تَوَلَّوْا فَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ
مَوْلٰىكُمْ ؕ نِعْمَ الْمَوْلٰى وَ نِعْمَ
النَّصِيْرُ ﴿٤١﴾

ÌPÍN 10

42. Kí ẹ sì mọ̀ pé ohunkóhun tí ẹ bá rí kó lójú ogun, ìdá márùn-ún rẹ̀ yóò jẹ́ ti Allah àti ti Òjíṣẹ́, àwọn ìbátan, àwọn ọmọ òrukàn, àwọn aláìní àti àwọn arìnrìn-àjò, bí ẹ bá gba Allah àti ohun tí A sọ̀kalẹ̀ fún ẹrúsìn Wa ní Ọjọ́ Ìyàsọ́tọ̀ gbọ́* – ọjọ́ tí àwọn ọ̀wọ́ ọmọ ogun méjì náà pàdé- Allah sì lágbára látí ṣe ohun gbogbo.

وَ اعْلَمُوْٓا اَنَّمَا غَنِمْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ
فَاَنَّ لِلّٰهِ خُمُسَهٗ وَ لِلرَّسُوْلِ وَ لِذِي
الْقُرْبٰى وَ الْيَتٰمٰى وَ الْمَسٰكِيْنِ وَ
ابْنِ السَّبِيْلِ ۙ اِنْ كُنْتُمْ اٰمَنْتُمْ
بِاللّٰهِ وَ مَآ اَنْزَلْنَا عَلٰى عَبْدِنَا يَوْمَ
الْفُرْقَانِ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعٰنِ ؕ وَ
اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٤٢﴾

43. Nígbà tí ẹ̀yin wà ní etí bèbè (kòtò náà) èyí tí ó súnmọ́, tí àwọn sì wà ní etí bèbè tí ó jìnnà, tí àwọn tó ń gun ràkúnmí sì ń bẹ nísàlẹ̀ yín. Tó bá sì ṣe pé ẹ̀yin (ìjọ méjéèjì tó ń ṣe fāñfà) bá ti pinnu àkókò ìpàdé ni, ẹ̀yin ìbá sì ṣe ìyapa ẹnu nípá àkókò (tí yóò bá ti yín mu). Ṣùgbọ́n A ti kọ ọ́ pé: Allah yóò pinnu (àkókò náà) láti ṣe ìmuṣẹ ohun tí a ti pinnu rẹ̀, kí àwọn tí yóò parun le parun pẹ̀lú ẹ̀tọ́ tí ó dájú, kí àwọn tí yóò là sì lè là pẹ̀lú ẹ̀tọ́ tí ó dájú. Dájúdájú Allah ni Olùgbọ́ ohun gbogbo, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

اِذْ اَنْتُمْ بِالْعُدْوَةِ الدُّنْيَا وَ هُمْ
بِالْعُدْوَةِ الْقُصْوٰى وَالرَّكْبُ اَسْفَلَ
مِنْكُمْ ؕ وَ لَوْ تَوَاعَدْتُّمْ لَاخْتَلَفْتُمْ فِي
الْمِيْعٰدِ ۙ وَلٰكِنْ لِّيَقْضِيَ اللّٰهُ اَمْرًا كَانَ
مَفْعُوْلًا ۙ لِّيَهْلِكَ مَنْ هَلَكَ عَنْ بَيِّنَةٍ
وَّ يَحْيٰى مَنْ حَيَّ عَنْ بَيِّنَةٍ ؕ وَ اِنَّ اللّٰهَ
لَسَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٤٣﴾

44. Nígbà tí Allah fi wọ́n hàn ọ́ lójú àlá rẹ pé wọ́n kéré; ìbá sì ṣe

اِذْ يُرِيْكَهُمُ اللّٰهُ فِيْ مَنَامِكَ قَلِيْلًا ؕ
وَ لَوْ اَرٰىكَهُمْ كَثِيْرًا لَّفَشِلْتُمْ وَ

*Ogun Badr

لَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ سَلَّمَ ۗ
إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٤٤﴾

pé Òun ti fi wọ́n hàn ọ́ pé wọ́n pọ̀ ni, dájúdájú ẹ̀yin ìbá ṣojo, èdè-àìyedè ìbá sì ṣẹlẹ̀ láàrin yín nípa ọ̀rọ̀ náà, ṣùgbọ́n Allah gbà yín là. Dájúdájú Òun jẹ́ Olùmọ̀ ohun tí ń bẹ ní igbá-àyà (oníkálùkù).

وَإِذْ يُرِيكُمُوهُمْ إِذِ الْتَقَيْتُمْ فِي
أَعْيُنِكُمْ قَلِيلًا وَيُقَلِّلُكُمْ فِي أَعْيُنِهِمْ
لِيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا ۗ وَإِلَى اللَّهِ
ع تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٤٥﴾

45. Àti pé ní àkókò ìpàdé yín, Òun jẹ́ kí wọ́n kéré lójú yín, Ó sì jẹ́ kí ẹ̀yin náà kéré lójú wọn, kí Allah lè mú ohun tí ati pinnu rẹ̀ wá sáyé. Àti pé ọ̀dọ̀ Allah ni ìpadàsí gbogbo ọ̀ràn (fún ìdájọ́).

ÌDÁ 6

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا لَقِيتُمْ فِئَةً
فَاثْبُتُوا وَاذْكُرُوا اللَّهَ كَثِيرًا لَعَلَّكُمْ
تُفْلِحُونَ ﴿٤٦﴾

46. Ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo! nígbà tí ẹ bá pàdé ọ̀wọ́ àwọn ọmọ ogun kan, kí ẹ dúró ṣinṣin, kí ẹ sì máa rántí Allah lọ́pọ̀lọpọ̀, kí ẹ le ṣe oríire.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَا تَنَازَعُوا
فَتَفْشَلُوا وَتَذْهَبَ رِيحُكُمْ ۖ وَاصْبِرُوا ۚ
إِنَّ اللَّهَ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٤٧﴾

47. Kí ẹ sì gbọ́ràn sí Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ lẹ́nu. Kí ẹ má ṣe bá ara yín jiyàn, kí ẹ má baà kọsẹ̀ àtí kí agbára yín má baà bọ́ lọ́wọ́ yín. Kí ẹ sì ní ìfaradà, dájúdájú Allah ń bẹ pẹ̀lú àwọn onífaradà.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ خَرَجُوا مِنْ
دِيَارِهِمْ بَطَرًا وَرِئَاءَ النَّاسِ وَيَصُدُّونَ
عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ ۚ وَاللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ
مُحِيطٌ ﴿٤٨﴾

48. Ẹ ma ṣe dà bí àwọn tó jáde láti inú ilé wọn láti máa fi àwọn ohun tí wọ́n ti ṣe yangàn àti láti ṣe àṣehan, wọ́n sì ń ṣe ìdènà fún àwọn ènìyàn lójú ọ̀nà Allah. Allah sì rọkiriká ohun tí wọ́n ń ṣe.

وَإِذْ زَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ وَ
قَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ الْيَوْمَ مِنَ النَّاسِ وَ

49. Nígbà tí èṣù ṣe iṣẹ́ wọn lọ́ṣọ̀ọ́ fún wọn, ó sì wí pé: ‘Kò sí

إِنِّي جَارٌ لَّكُمْ ۖ فَلَمَّا تَرَاءَتِ الْفِئَتَانِ نَكَصَ
عَلَىٰ عَقِبَيْهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِّنكُمْ إِنِّي
أَرَىٰ مَا لَا تَرَوْنَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ ۚ وَاللَّهُ
شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٤٩﴾

ẹnìkan nínú àwọn ènìyàn tí yóò le ṣẹ́gun yín lónìí, èmi sì jẹ́ olùrànlọ́wọ́ yín'. Ṣùgbọ́n nígbà tí àwọn ọ̀wọ́ ọmọ-ogun méjèèjì náà fi ojú kan ara wọn; ó pẹ̀hìndà, ó sì wí pé: 'dájúdájú, n kò ní nǹkan kan bá yín ṣe; dájúdájú mo rí ohun tí ẹ kò rí. Dájúdájú, èmi bẹ̀rù Allah; Allah sì le koko ní ìfiyàjẹni.'

ÌDÁ 7

إِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي
قُلُوبِهِم مَّرَضٌ غَرَّ هَٰؤُلَاءِ دِينُهُمْ ۗ وَ
مَن يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ فَإِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ
حَكِيمٌ ﴿٥٠﴾

50. Nígbà tí àwọn alágàbàgebè àti àwọn tí àrùn ń bẹ lọ́kàn wọn sọ pé: 'Ẹ̀sìn àwọn wọ̀nyí ti tàn wọ́n jẹ.' Ẹni tí ó bá sì fi ọkàn tán Allah, dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ يَتَوَفَّى الَّذِينَ كَفَرُوا ۙ
الْمَلَائِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَ
أَدْبَارَهُمْ وَذُوقُوا عَذَابَ
الْحَرِيقِ ﴿٥١﴾

51. Ìbá sì ṣe pé ìwọ le rí ìgbà tí àwọn màláíkà bá ń gbà ẹ̀mí àwọn aláìgbàgbọ́ ni, tí wọ́n yóò máa gbá ojú àti ẹ̀hìn wọn, Wọn yóò sì máa wí pé: 'Ẹ tọ́ ìyà (iná) tí ń jó geregere wò.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ اللَّهَ
لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٥٢﴾

52. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí ohun tí àwọn ọwọ́ yín ti tì ṣíwájú, kí ẹ sì mọ̀ pé Allah kì í ṣe àbòsí fún àwọn ẹrúsìn Rẹ̀.

كَدَأْبِ آلِ فِرْعَوْنَ ۙ وَالَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۚ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ
بِذُنُوبِهِمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ شَدِيدُ
الْعِقَابِ ﴿٥٣﴾

53. Ìtàn wọn dà gẹgẹ bi ìtàn àwọn ènìyàn Fir'aona àti àwọn tó ṣíwájú wọn: wọn kò gba àwọn Àmì Allah gbọ́, Allah sì fi ìyà jẹ wọ́n nítorí ẹ̀ṣẹ̀ wọn. Dájúdájú Allah jẹ Alágbára, Ó sì le koko ni ìjẹniníyà.

54. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé Allah kì í yí ojú rere tí Ó ti ṣe fún àwọn ènìyàn kan padà, àyàfi tí wọ́n bá yí ipò ara wọn padà àti pé dájúdájú Allah jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ لَمْ يَكُ مُغَيِّرًا نِّعْمَةً اَنْعَمَهَا عَلٰى قَوْمٍ حَتّٰى يُغَيِّرُوا مَا بِاَنْفُسِهِمْۙ وَاَنَّ اللّٰهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌۙ ﴿٥٤﴾

55. Ìtàn wọn dà gẹ́gẹ́ bí ìtàn àwọn ìjọ Fir'aona àti àwọn tí ó ṣíwájú wọn: wọ́n ń pe Àmì Olúwa wọn ní irọ́, nítorí náà A pa wọ́n run nítorí ẹ̀ṣẹ̀ wọn. A sì tẹ́ àwọn ènìyàn Fir'aona rì nítorí pé ọ̀kọ̀ọ̀kan nínú wọn jẹ́ alábòsí.

كَدَاْبِ اٰلِ فِرْعَوْنَۙ وَالَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْۜ كَذَّبُوا بِاٰيَاتِ رَبِّهِمْ فَاَهْلَكْنَاهُمْ بِذُنُوبِهِمْ وَاَغْرَقْنَا اٰلَ فِرْعَوْنَۚ وَكُلٌّ كَانُوا ظَالِمِينَ ﴿٥٥﴾

56. Dájúdájú àwọn ẹ̀dá tó burú jùlọ lọ́dọ̀ Allah ni àwọn aláìmòore. Nítorí náà wọn kò sì ní gbàgbọ́.

اِنَّ شَرَّ الدَّوَابِّ عِنْدَ اللّٰهِ الَّذِينَ كَفَرُوا فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٦﴾

57. Àwọn tó bá ṣe àdéhùn nínú wọn; tí wọ́n sì yẹ àdéhùn wọn ní gbogbo ìgbà, dájúdájú wọn kò páyà Allah.

اَلَّذِينَ عَاهَدْتَ مِنْهُمْ ثُمَّ يَنْقُضُونَ عَهْدَهُمْ فِي كُلِّ مَرَّةٍ وَهُمْ لَا يَتَّقُونَ ﴿٥٧﴾

58. Nítorí náà, tí ẹ bá gbá wọn mú ní ojú ogun, ẹ da jìnnìjìnnì bò àwọn tó wà lẹ́hìn wọn, kí wọ́n le rántí.

فَاِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِي الْحَرْبِ فَشَرِّدْ بِهِمْ مَنْ خَلْفَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

59. Bí ìwọ bá sì ń bẹ̀rù ìwà ọ̀dàlẹ̀ láti ọdọ àwọn ènìyàn kan, kọ (àdéhùn wọn) sílẹ̀ fún wọn pẹ̀lú ètò ìṣe déédéé. Dájúdájú Allah kò nífẹ̀ẹ́ àwọn ọ̀dàlẹ̀.

وَاِمَّا تَخَافَنَّ مِنْ قَوْمٍ خِيَانَةً فَانْبِذْ اِلَيْهِمْ عَلٰى سَوَاءٍۜ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْخَائِنِينَ ﴿٥٩﴾ ع

ÌDÁ 8

60. Kí àwọn aláìgbàgbọ́ má sì ṣe rò pé àwọn ti borí wa. Dájúdájú wọn kò le móríbọ́ lọ́wọ́ ètò Allah.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا سَبَقُواۜ اِنَّهُمْ لَا يُعْجِزُونَ ﴿٦٠﴾

61. Kí ẹ sì pèsè sílẹ̀ fún wọn bí agbára yín bá ti tó (ní nǹkan ogun) àti ẹṣin tí ẹ so mọlẹ̀ tí ẹ fi lè dẹ́rù bà ọ̀tá Allah àti ọ̀tá yín àti àwọn mìíràn tó yàtọ̀ sí wọn, tí ẹ̀yin kò mọ̀, ṣùgbọ́n tí Allah mọ̀ wọ́n. Àti pé ohunkóhun tí ẹ bá ná lójú ọ̀nà Allah, A ó san án padà fún yín, A kò sì ní ṣe àbòsí fún yín.

وَأَعِدُّوا لَهُم مَّا اسْتَطَعْتُم مِّن قُوَّةٍ وَ
مِن رِّبَاطِ الْخَيْلِ تُرْهِبُونَ بِهِ عَدُوَّ
اللَّهِ وَعَدُوَّكُمْ وَآخَرِينَ مِن
دُونِهِمْ لَا تَعْلَمُونَهُمُ اللَّهُ
يَعْلَمُهُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ فِي
سَبِيلِ اللَّهِ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا
تُظْلَمُونَ ٦١

62. Bí ọkàn wọn bá sì tẹ̀ sí ọ̀nà àlàáfíà, kí ìwọ náà tẹ̀ sí, kí o sì gbẹ́kẹ̀lé Allah. Dájúdájú Òun ni Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَإِن جَنَحُوا لِلسَّلْمِ فَاجْنَحْ لَهَا وَ
تَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ
الْعَلِيمُ ٦٢

63. Bí wọ́n bá sì gbèrò láti tàn ọ́ jẹ, dájúdájú Allah ti tó fún ọ. Òun ni Ẹni tí Ó ti fún ọ lágbára pẹ̀lú ìrànlọ́wọ́ Rẹ̀ àti àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

وَإِن يُرِيدُوا أَن يَخْدَعُوكَ فَإِنَّ
حَسْبَكَ اللَّهُ ۚ هُوَ الَّذِي أَيَّدَكَ
بِنَصْرِهِ وَبِالْمُؤْمِنِينَ ٦٣

64. Òun sì ti fi ìfẹ́ sí inù ọkàn wọn, bí o tilẹ̀ ná gbogbo ohun tí ń bẹ lórí ayé pátápátá, ìwọ kò le fi ìfẹ́ sínú ọkàn wọn, ṣùgbọ́n Allah ti fi ìfẹ́ sí ààrín wọn. Dájúdájú Òun ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ ۚ لَوْ أَنفَقْتَ مَا فِي
الْأَرْضِ جَمِيعًا مَّا أَلَّفْتَ بَيْنَ
قُلُوبِهِمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ أَلَّفَ بَيْنَهُمْ ۚ
إِنَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٦٤

65. Ìwọ Ànọ́bì, Allah ti tó fún ọ àti fún àwọn tó tẹ̀lé ọ nínú àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ حَسْبُكَ اللَّهُ وَمَنِ اتَّبَعَكَ
مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ٦٥

ÌDÁ 9

66. Ìwọ Ànọ́bì! Gba àwọn onígbàgbọ́ òdodo ní ìyànjú láti jagun. Bí ogún nínú yín bá jẹ́ onífaradà wọn yóò borí igba;

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ حَرِّضِ الْمُؤْمِنِينَ عَلَى
الْقِتَالِ ۚ إِن يَكُن مِّنكُمْ عِشْرُونَ
صَابِرُونَ يَغْلِبُوا مِائَتَيْنِ ۚ وَإِن

يَكُن مِّنكُم مِّائَةٌ يَغْلِبُوا أَلْفًا
مِّنَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا
يَفْقَهُونَ ٦٦

Bí ọgọrún bá sì ń bẹ nínú yín wọn yóò borí ẹgbẹ̀rún kan àwọn aláìgbàgbọ́, nítorí pé wọ́n jẹ́ àwọn ènìyàn kan tí kò gbọ́ àgbọ́yé.

الْآنَ خَفَّفَ اللَّهُ عَنكُمْ وَعَلِمَ أَنَّ
فِيكُمْ ضَعْفًا ۚ فَإِن يَكُن مِّنكُم مِّائَةٌ
صَابِرَةٌ يَغْلِبُوا مِائَتَيْنِ ۚ وَإِن
يَكُن مِّنكُمْ أَلْفٌ يَغْلِبُوا أَلْفَيْنِ
بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ مَعَ الصَّابِرِينَ ٦٧

67. Nísinsinyìí Allah ti gbé ẹrù yín fúyẹ́ nítorí pé Òun mọ̀ pé ọ̀lẹ ń bẹ lára yín, nítorí náà, bí ọgọ́rùń tó ní ìfaradà bá ń bẹ nínú yín, wọn yóò borí igba, bí ẹgbẹ̀rún ba si ń bẹ nínú yín, wọn yóò borí ẹgbàá nípa Àṣẹ Allah. Àti pé Allah ń bẹ pẹ̀lú àwọn onífaradà.

مَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَن يَكُونَ لَهُ أَسْرَىٰ
حَتَّىٰ يُثْخِنَ فِي الْأَرْضِ ۚ تُرِيدُونَ
عَرَضَ الدُّنْيَا وَاللَّهُ يُرِيدُ الْآخِرَةَ ۗ
وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٦٨

68. Kò tọ́ sí Ànọ́bì kan láti kó ẹrú àyàfi tí ó bá tó jagun lórí ilẹ̀. Ẹyin ń fẹ́ oore ti ayé yìí, ṣùgbọ́n Allah ń fẹ́ ayé tí ń bọ̀ (fún yín). Allah sì ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

لَّوْلَا كِتَابٌ مِّنَ اللَّهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمْ فِيمَا
أَخَذْتُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ٦٩

69. Tí kì ìbá ṣe pé ìpinnu kan láti ọ̀dọ̀ Allah ti ṣíwájú ni, dájúdájú ìpọ́njú ńlá ìbá ti kọlù yín nípa ohun tí ẹ kó lójú ogun.

فَكُلُوا مِمَّا غَنِمْتُمْ حَلَالًا طَيِّبًا ۚ وَاتَّقُوا
اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٧٠

70. Nítorí náà kí ẹ máa jẹ èyí tí ó jẹ́ ẹ̀tọ́, tí ó sì mọ́ nínú ohun tí ẹ kó (lógun), kí ẹ sì páyà Allah. Dájúdájú Allah náà ni Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

ÌDÁ 10

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ قُل لِّمَن فِي أَيْدِيكُم
مِّنَ الْأَسْرَىٰ إِن يَعْلَمِ اللَّهُ فِي قُلُوبِكُمْ
خَيْرًا يُؤْتِكُمْ خَيْرًا مِّمَّا أُخِذَ مِنكُمْ
وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٧١

71. Ìwọ Ànọ́bì, sọ fún àwọn tó wà níkàápá yín nínú àwọn ẹrú pé, ‘Bí Allah bá rí ire kan nínú ọkàn yín, Òun yóò fún yín ní ohun tó dára ju èyí tí a gbà lọ́wọ́ yín lọ. Òun yóò sì foríjìn yín. Allah sì jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.’

72. Bí wọ́n bá gbèrò láti hùwà ọ̀dàlẹ̀ sí ọ, dájúdájú wọ́n ti hùwà ọ̀dàlẹ̀ sí Allah ṣíwájú. Nítorí náà Ó ṣọ wọ́n di aláìlágbára. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَإِن يُرِيدُوا خِيَانَتَكَ فَقَدْ خَانُوا
اللَّهَ مِن قَبْلُ فَأَمْكَنَ مِنْهُمْ ۗ وَاللَّهُ
عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٧٢

73. Dájúdájú àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì jáde nínú ilé wọn, tí wọ́n sì ń ṣapá pẹ̀lú ohun ìní wọn àti ara wọn ní ojú ọ̀nà Allah àti àwọn tó gba ara wọn mọ́ra pẹ̀lú ààbò ilé gbígbé tí wọ́n sì ń ràn wọ́n lọ́wọ́ pẹ̀lú - àwọn wọ̀nyí jẹ́ ọ̀rẹ́ ara wọn. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tó gbàgbọ́, tí wọn kò sì jáde nílé, kò sí iwọ̀ ààbò wọ́n kankan lórí rẹ̀, títí tí wọn yóò fi jáde nílé wọn. Ṣùgbọ́n tí wọ́n bá wá ìrànlọ́wọ́ wá sọ́dọ̀ yín (nípa ọ̀rọ̀ ẹ̀sìn), nígbà náà ẹ̀tọ́ ni fún yín láti ṣe ìrànlọ́wọ́ (fún wọn) àyàfi tó bá jẹ́ ní àtakò sí àwọn ènìyàn tí májẹ̀mú ń bẹ láàrin ẹ̀yín àti àwọn. Allah sì rí ohun gbogbo tí ẹ ń ṣe.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا
بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ
وَالَّذِينَ آوَوا وَّنَصَرُوا أُولَٰئِكَ بَعْضُهُمْ
أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ وَالَّذِينَ آمَنُوا وَلَمْ
يُهَاجِرُوا مَا لَكُم مِّن وَلَايَتِهِم مِّن
شَيْءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُوا ۚ وَإِنِ
اسْتَنصَرُوكُمْ فِي الدِّينِ فَعَلَيْكُمُ
النَّصْرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوْمٍ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم
مِّيثَاقٌ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٧٣

74. Ní ti àwọn aláìgbàgbọ́, apá kan nínú wọn jẹ́ ọ̀rẹ́ apá kejì. Láìjẹ́pé ẹ bá ṣe bẹ́ẹ̀, ìdàmú yóò wà lórí ilẹ̀ àti ìdàrúdàpọ̀ tó tóbi.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ إِلَّا
تَفْعَلُوهُ تَكُن فِتْنَةٌ فِي الْأَرْضِ وَفَسَادٌ
كَبِيرٌ ٧٤

75. Àti ní ti àwọn tó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n jáde nílé wọn, tí wọ́n sì ń ṣapá lójú ọ̀nà ti Allah àti àwọn tí wọ́n gbà wọ́n sílé wọn, tí wọ́n sì ń ṣe ìrànlọ́wọ́ (fún wọn)- àwọn wọ̀nyí ni olùgbàgbọ́ lòtìítọ́. Àforíjìn ń bẹ fún wọn àti ìpèsè tí ó lápọ̀n-ọ́nlé.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي
سَبِيلِ اللَّهِ وَالَّذِينَ آوَوا وَّنَصَرُوا
أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُونَ حَقًّا ۚ لَّهُم
مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ٧٥

76. Àwọn tó ti gbàgbọ́ láti ìgbà náà, tí wọ́n sì fi ilé wọn sílẹ̀, tí

وَالَّذِينَ آمَنُوا مِن بَعْدُ وَهَاجَرُوا وَ
جَاهَدُوا مَعَكُمْ فَأُولَٰئِكَ مِنكُمْ ۚ وَ

أُولُوا الْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ
فِي كِتَابِ اللَّهِ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ
عَلِيمٌ ٧٦

wọ́n tún ń ṣapá (lójú ọ̀nà Allah) pẹ̀lú yín - àwọn wọ̀nyí ni ara yín; àti ní ti àwọn ìbátan, wọ́n súnmọ́ ara wọn nínú Ìwé Allah. Dájúdájú Allah ní ìmọ̀ tó kún nípa ohun gbogbo.




# AL-TAOBA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. (Èyí ni) ìkéde ìmóríbọ́ (pátápátá) Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ (kúrò nínú gbogbo ojúṣe) sí àwọn ọ̀ṣẹbọ tí ẹ bá ṣe àdéhùn.

بَرَآءَةٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖٓ اِلَى الَّذِيْنَ
عٰهَدْتُّمْ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ١

2. Nítorí náà ẹ lọ káàkiri lórí ilẹ̀ fún oṣù mẹ́rin, ẹ ó sì mọ̀ pé ẹ kò le da ètò Allah rú àti pé Allah yóò dójúti àwọn aláìgbàgbọ́.

فَسِيْحُوْا فِى الْاَرْضِ اَرْبَعَةَ اَشْهُرٍ وَّ
اعْلَمُوْٓا اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ۙ وَ
اَنَّ اللّٰهَ مُخْزِى الْكٰفِرِيْنَ ٢

3. Èyí jẹ́ ìkéde ìyọ̀nda láti ọ̀dọ̀ Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ sí àwọn ènìyàn lọ́jọ́ Ìrìn-àjò mímọ́ ńlá náà pé, Allah kò lọ́wọ́ sí ọ̀rọ̀ àwọn ọ̀ṣẹbọ, bákan náà sì ni Òjíṣẹ́ Rẹ̀. Nítorí náà bí ẹ̀yin bá ronúpìwàdà, eléyìí ni yóò dára jù fún yín; ṣùgbọ́n bí ẹ̀yin bá gbúnrí, nígbà náà kí ẹ lọ mọ̀ pé: ẹ kò le dí ètò Allah lọ́wọ́. Kí o sì fún àwọn tó ṣe àìgbàgbọ́ ní ìró nípa ìyà olóró náà.

وَاَذَانٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖٓ اِلَى النَّاسِ
يَوْمَ الْحَجِّ الْاَكْبَرِ اَنَّ اللّٰهَ بَرِيْٓءٌ مِّنَ
الْمُشْرِكِيْنَ ۙ وَرَسُوْلُهٗ ۗ فَاِنْ تُبْتُمْ
فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوْٓا
اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ۗ وَبَشِّرِ
الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ٣

4. Àyàfi àwọn tí ẹ̀yin ti bá ṣe àdéhùn nínú àwọn abọ̀rìṣà tí wọn kò sì kùnà nípa ẹ̀tọ́ wọn sí yín, tí wọn kò sì rán ẹnikàn kan lọ́wọ́ ní àtakò sí yín. Nítorí náà, ẹ mú àdéhùn tí ẹ bá wọn ṣe ṣẹ títí di ìgbà tí ẹ jọ fi ẹnu kò sí. Dájúdájú Allah fẹ́ràn àwọn olùpáyà Rẹ̀.

اِلَّا الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ مِّنَ
الْمُشْرِكِيْنَ ثُمَّ لَمْ يَنْقُصُوْكُمْ
شَيْـًٔا وَّلَمْ يُظَاهِرُوْا عَلَيْكُمْ اَحَدًا
فَاَتِمُّوْٓا اِلَيْهِمْ عَهْدَهُمْ اِلٰى
مُدَّتِهِمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ٤

5. Nígbà tí àwọn òṣù ọ̀wọ̀ náà bá ti rékọjá, ẹ pa àwọn ọ̀ṣẹbọ níbikíbi tí ẹ bá ti rí wọn, ẹ kó wọn lẹ́rú, ẹ bá wọn jà, kí ẹ sì lúgọ láti dènà dè wọ́n ní gbogbo ibùba. Ṣùgbọ́n, tí wọ́n bá ronúpìwàdà, tí wọ́n sì ń gbé ìrun dúró déédéé, tí wọ́n sì ń yọ saka, nígbà náà ẹ fi wọ́n sílẹ̀. Dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

فَاِذَا انْسَلَخَ الْاَشْهُرُ الْحُرُمُ فَاقْتُلُوا الْمُشْرِكِيْنَ حَيْثُ وَجَدْتُّمُوْهُمْ وَ خُذُوْهُمْ وَ احْصُرُوْهُمْ وَ اقْعُدُوْا لَهُمْ كُلَّ مَرْصَدٍ ۚ فَاِنْ تَابُوْا وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتَوُا الزَّكٰوةَ فَخَلُّوْا سَبِيْلَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٥﴾

6. Àti pé bí ọ̀kan nínú àwọn ọ̀ṣẹbọ bá wá ààbò wá ọ̀dọ̀ rẹ, dáàbò bò ó. Bóyá yóò fi le gbọ́ ọ̀rọ̀ Allah yé; lẹ́hìn náà kí o mú un dé ibi tí yóò ti ní ìfàyàbalẹ̀. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọ́n jẹ́ ènìyàn kan tí kò ní ìmọ̀.

وَاِنْ اَحَدٌ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ اسْتَجَارَكَ فَاَجِرْهُ حَتّٰى يَسْمَعَ كَلٰمَ اللّٰهِ ثُمَّ اَبْلِغْهُ مَاْمَنَهٗ ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْلَمُوْنَ ﴿٦﴾ ع

ÌDÁ 2

7. Kò lè ṣe é ṣe kí àwọn abọ̀rìṣà wọ̀nyí ní àdéhùn pẹ̀lú Allah àti Ọ̀jíṣẹ́ Rẹ̀, àyàfi àwọn wọn tí ẹ bá ṣe àdéhùn ní Mọ́sálásí ọ̀wọ̀ náà? Nítorí náà, níwọ̀n ìgbà tí wọ́n bá ń dúró déédéé pẹ̀lú yín, ẹ̀yin náà ẹ dúró déédéé pẹ̀lú wọn. Dájúdájú Allah fẹ́ràn àwọn olùpáyà Rẹ̀.

كَيْفَ يَكُوْنُ لِلْمُشْرِكِيْنَ عَهْدٌ عِنْدَ اللّٰهِ وَعِنْدَ رَسُوْلِهٖۤ اِلَّا الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ فَمَا اسْتَقَامُوْا لَكُمْ فَاسْتَقِيْمُوْا لَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٧﴾

8. Báwo ni (yóò ti ṣe rí) nígbà tí ó jẹ́ pé bí wọ́n bá borí yín, wọn kò ní ṣe àmójútó àjọṣepọ̀ tàbí àdéhùn tó wà láàrin yín. Wọn yóò máa dùn yín nínú lórí ahọ́n lásán nígbà tí ọkàn wọn kọ̀ ọ́ àti pé ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn sì jẹ́ ọ̀dàlẹ̀.

كَيْفَ وَاِنْ يَّظْهَرُوْا عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوْا فِيْكُمْ اِلًّا وَّلَا ذِمَّةً ؕ يُرْضُوْنَكُمْ بِاَفْوَاهِهِمْ وَتَاْبٰى قُلُوْبُهُمْ ۚ وَاَكْثَرُهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٨﴾

9. Wọ́n ṣe pàsípààrọ̀ àwọn Àmì Allah pẹ̀lú owó pọ́ọ́kú, wọ́n sì ń dí àwọn ènìyàn lọ́wọ́ lójú ọ̀nà Rẹ̀. Dájúdájú aburú ni ohun tí wọ́n ń ṣe.

اِشْتَرَوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا
فَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِهٖ ؕ اِنَّهُمْ سَآءَ مَا
كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩﴾

10. Wọn kì í mójútó ìbáṣepọ̀ tàbí májẹ̀mú nípa ẹnikẹ́ni tó bá fọkàn tán (wọn). Àwọn wọ̀nyí ni wọ́n sì jẹ́ olùrékọjá ẹnu ààlà.

لَا يَرْقُبُوْنَ فِيْ مُؤْمِنٍ اِلًّا وَّ لَا ذِمَّةً ؕ وَ
اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُعْتَدُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Ṣùgbọ́n bí wọ́n bá ronúpìwàdà, tí wọ́n sì ń gbé ìrun dúró tí wọ́n sì ń yọ saka, nígbà náà ni wọ́n jẹ́ ọmọ ìyá yín nínú ẹ̀sìn. Àwa ń ṣe àlàyé àwọn Àmì náà fún àwọn ènìyàn tí wọ́n ní ìmọ̀.

فَاِنْ تَابُوْا وَ اَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَ
اٰتَوُا الزَّكٰوةَ فَاِخْوَانُكُمْ فِي الدِّيْنِ ؕ وَ
نُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿١١﴾

12. Bí wọ́n bá sì yẹ ìbúra wọn lẹ́hìn àdéhùn wọn, tí wọ́n sì ń fi àbùkù kan ẹ̀sìn yín, nígbà náà, kí ẹ bá àwọn olórí àìgbàgbọ́ (wọ̀nyí) jagun- dájúdájú, wọn kò ka ìbúra wọn kún- kí wọ́n le dẹ́kun.

وَ اِنْ نَّكَثُوْۤا اَيْمَانَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ
عَهْدِهِمْ وَ طَعَنُوْا فِيْ دِيْنِكُمْ
فَقَاتِلُوْۤا اَئِمَّةَ الْكُفْرِ ۙ اِنَّهُمْ لَاۤ اَيْمَانَ
لَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَنْتَهُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Ǹjẹ́ ẹ̀yin kò ha ní bá àwọn ènìyàn tí wọ́n yẹ ìbúra wọn jà, tí wọ́n sì pète láti lé Òjíṣẹ́ náà jáde, tí ó sì jẹ́ pé àwọn ni wọ́n kọ́kọ́ bẹ̀rẹ̀ (ìkóríìra) sí yín? Ẹ̀yin ha ń bẹ̀rù wọn ni bí? Allah ló sì yẹ jùlọ láti bẹ̀rù, bí ẹ̀yin bá jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.

اَلَا تُقَاتِلُوْنَ قَوْمًا نَّكَثُوْۤا اَيْمَانَهُمْ
وَ هَمُّوْا بِاِخْرَاجِ الرَّسُوْلِ وَ هُمْ
بَدَءُوْكُمْ اَوَّلَ مَرَّةٍ ؕ اَتَخْشَوْنَهُمْ ۚ
فَاللّٰهُ اَحَقُّ اَنْ تَخْشَوْهُ اِنْ كُنْتُمْ
مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٣﴾

14. Ẹ bá wọn ja, kí Allah le jẹ wọ́n níyà láti ọwọ́ yín, kí Ó sì yẹpẹrẹ wọn, Òun yóò sì ràn yín

قَاتِلُوْهُمْ يُعَذِّبْهُمُ اللّٰهُ
بِاَيْدِيْكُمْ وَ يُخْزِهِمْ وَ يَنْصُرْكُمْ

عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُوْرَ قَوْمٍ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٤﴾

lọ́wọ́ (pẹ̀lú ìṣẹ́gun) lórí wọn, kí Ó sì lè mú ọkàn àwọn onígbàgbọ́ òdodo fúyẹ́;

وَيُذْهِبْ غَيْظَ قُلُوْبِهِمْ ۗ وَيَتُوْبُ اللّٰهُ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿١٥﴾

15. Àti pé Òun yóò mú ìbínú ọkàn wọn kúrò. Allah sì máa ń ṣíjú àánú wo ẹni tí ó bá wù Ú. Allah ni Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

اَمْ حَسِبْتُمْ اَنْ تُتْرَكُوْا وَلَمَّا يَعْلَمِ اللّٰهُ الَّذِيْنَ جَاهَدُوْا مِنْكُمْ وَلَمْ يَتَّخِذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلَا رَسُوْلِهٖ وَلَا الْمُؤْمِنِيْنَ وَلِيْجَةً ۗ وَاللّٰهُ خَبِيْرٌ ۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٦﴾

16. Ẹ̀yin ha ń rò pé a ó fi yín sílẹ̀, nígbà tí Allah kò tí ì ṣe àdáyanrí àwọn tó ń ṣapá nínú yín (lójú ọ̀nà Allah), tí wọ́n kò sí mú ẹnikẹ́ni lọ́rẹ̀ẹ́ ìmùlẹ̀ lẹ́hìn Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti àwọn onígbàgbọ́ òdodo. Allah sì mọ̀ jùlọ nípa ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

ÌDÁ 3

مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِيْنَ اَنْ يَّعْمُرُوْا مَسٰجِدَ اللّٰهِ شٰهِدِيْنَ عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ بِالْكُفْرِ ۗ اُولٰٓئِكَ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ ۚ وَفِي النَّارِ هُمْ خٰلِدُوْنَ ﴿١٧﴾

17. Kò sí fún àwọn ọ̀ṣẹbọ láti ṣe ẹ̀tọ́ lórí ìdí tí a fi kọ́ àwọn Mọ́sálásí nítorí Allah àti láti tọ́jú wọn bí ó ti yẹ, nígbà tí àwọn náà sì jẹ́rìí sí àìgbàgbọ́ wọn. Àwọn wọ̀nyí ni ẹni tí iṣẹ́ wọn ti já sí asán àti pé inú iná ni wọn yóò máa gbe.

اِنَّمَا يَعْمُرُ مَسٰجِدَ اللّٰهِ مَنْ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَاَقَامَ الصَّلٰوةَ وَاٰتَى الزَّكٰوةَ وَلَمْ يَخْشَ اِلَّا اللّٰهَ فَعَسٰٓى اُولٰٓئِكَ اَنْ يَّكُوْنُوْا مِنَ الْمُهْتَدِيْنَ ﴿١٨﴾

18. Dájúdájú, ẹni tí ó lè tọ́jú àwọn Mọ́sálásí Allah dáradára ni ẹni tí ó gba Allah àti ọjọ ìkẹhìn gbọ́, tí ó sì ń gbé ìrun dúró déédéé, tí ó tún ń yọ sàká, tí kò sì bẹ̀rù ẹnikẹ́ni àyàfi Allah; Àwọn wọ̀nyí ni ó ṣe é ṣe kí a kà kún àwọn tí a tọ́ sọ́nà.

أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ الْحَآجِّ وَ عِمَارَةَ
الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ كَمَنْ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَ
الْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَ جَاهَدَ فِيْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ ۚ لَا يَسْتَوٗنَ عِنْدَ اللّٰهِ ۚ وَ اللّٰهُ لَا
يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٩﴾

19. Ǹjẹ́ ẹ̀yin ha ń fi fífún àwọn arìnrìn-àjò mímọ́ lómi mu àti ìmójútó Mọ́ṣáláṣí ọ̀wọ̀ náà ṣe (dọ́ gba-n̄-dọ́gba pẹ̀lú àwọn iṣẹ́) ẹni tó gba Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́, tí ó sì ń ṣapá lójú ọ̀nà Allah? Wọn kò dọ́gba (rárá) lọ́dọ̀ Allah àti pé Allah kò ní tọ́ àwọn alábòsí èniyàn sọ́nà.

اَلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ هَاجَرُوْا وَ
جَاهَدُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ بِاَمْوَالِهِمْ
وَ اَنْفُسِهِمْ ۙ اَعْظَمُ دَرَجَةً عِنْدَ اللّٰهِ ۚ
وَ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ﴿٢٠﴾

20. Àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì jáde (nínú ilé wọn nítorí ti Ọlọ́run), tí wọ́n sì ń ṣapá ní ojú ọ̀nà Allah pẹ̀lú ohun ìní wọn àti ẹ̀mí wọn, ní ipò tí ó ga jùlọ lójú Allah. Àti pé àwọn wọ̀nyí ni yóò ṣe àṣeyọrí.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُمْ بِرَحْمَةٍ مِّنْهُ وَ
رِضْوَانٍ وَّ جَنّٰتٍ لَّهُمْ فِيْهَا نَعِيْمٌ
مُّقِيْمٌ ﴿٢١﴾

21. Olúwa wọn ń fún wọn ní ìró ìdùnnú nípa àánú láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀ àti ìyọ́nú àti àwọn ọgbà ìdẹ̀ra nínú àwọn èyí tí ìfọ̀kànbalẹ̀ tí kò lópin ń bẹ fún wọn;

خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ۚ اِنَّ اللّٰهَ عِنْدَهٗٓ
اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿٢٢﴾

22. Wọn yóò máa gbé inú rẹ̀ títí láé. Dájúdájú ẹ̀san ńlá wà lọ́dọ̀ Allah.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوْٓا
اٰبَآءَكُمْ وَ اِخْوَانَكُمْ اَوْلِيَآءَ اِنِ
اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الْاِيْمَانِ ۚ وَ مَنْ
يَّتَوَلَّهُمْ مِّنْكُمْ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الظّٰلِمُوْنَ ﴿٢٣﴾

23. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má ṣe mú àwọn bàbá yín àti àwọn ọmọ ìyá yín lọ́rẹ̀ẹ́ ìmùlẹ̀, bí wọ́n bá fẹ́ràn àìgbàgbọ́ ju ìgbàgbọ́ lọ. Ẹni tó bá mú wọn lọ́rẹ̀ẹ́ nínú yín, àwọn wọ̀nyẹn ni ẹlẹ́ṣẹ̀.

قُلْ اِنْ كَانَ اٰبَآؤُكُمْ وَ اَبْنَآؤُكُمْ
وَ اِخْوَانُكُمْ وَ اَزْوَاجُكُمْ وَ عَشِيْرَتُكُمْ
وَ اَمْوَالُ ۨ اقْتَرَفْتُمُوْهَا وَ تِجَارَةٌ

24. Sọ pé; tí àwọn bàbá yín, àwọn ọmọ yín, àwọn ọmọ ìyá yín, àwọn ìyàwó yín, àwọn ẹbí

yín, ọrọ̀ tí ẹ ti kó jọ, òwò tí ẹ ń bẹ̀rù ìfàsẹ́hìn rẹ̀ àti àwọn ibùgbé ti ẹ nífẹ̀ẹ́ bá wù yín ju Allah, Òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti ìṣapá sí ojú ọ̀nà Rẹ̀ lọ, nígbà náà ẹ dúró títí Allah yóò fi fi ìdájọ́ Rẹ̀ lélẹ̀; àti pé Allah kì í tọ́ àwọn òbìlẹ̀jẹ́ ènìyàn sọ́nà.

تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسٰكِنُ تَرْضَوْنَهَآ
اَحَبَّ اِلَيْكُمْ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَجِهَادٍ
فِيْ سَبِيْلِهٖ فَتَرَبَّصُوْا حَتّٰى يَاْتِيَ اللّٰهُ
بِاَمْرِهٖ ؕ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ
ع الْفٰسِقِيْنَ ﴿٢٤﴾

ÌDÁ 4

25. Dájúdájú, Allah ti ràn yín lọ́wọ́ nínú ọ̀pọ̀lọpọ̀ ogun àti ní Ọjọ Hunain, nígbà tí púpọ̀ yín jọ yín lójú, ṣùgbọ́n kò ṣe yín ní àǹfàní rárá; tí ilẹ̀ sì fún mọ́ yín pẹ̀lú bí ó ti fẹ̀ tó, lẹ́hìn náà ẹ̀yin sì ṣẹ́rí padà.

لَقَدْ نَصَرَكُمُ اللّٰهُ فِيْ مَوَاطِنَ كَثِيْرَةٍ ۙ
وَّيَوْمَ حُنَيْنٍ ۙ اِذْ اَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ
فَلَمْ تُغْنِ عَنْكُمْ شَيْـًٔا وَّضَاقَتْ
عَلَيْكُمُ الْاَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ
وَلَّيْتُمْ مُّدْبِرِيْنَ ﴿٢٥﴾

26. Lẹ́hìn náà Allah jẹ́ kí ìfàyàbalẹ̀ sọ̀ kalẹ̀ fún Òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo, Ó sì sọ àwọn ọmọ ogun tí ẹ̀yin kò fojú rí kalẹ̀, Ó sì jẹ àwọn tó ṣe àìgbàgbọ́ níyà. Èyí sì jẹ́ ẹ̀san fún àwọn aláìgbàgbọ́.

ثُمَّ اَنْزَلَ اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلٰى
رَسُوْلِهٖ وَعَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَاَنْزَلَ
جُنُوْدًا لَّمْ تَرَوْهَا وَعَذَّبَ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ؕ وَذٰلِكَ جَزَآءُ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٦﴾

27. Lẹ́hìn náà, Allah yóò ṣíjú àánú wo ẹni tí Ó bá fẹ́ lẹ́hìn èyí. Allah ni Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

ثُمَّ يَتُوْبُ اللّٰهُ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ عَلٰى
مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢٧﴾

28. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! dájúdájú àwọn abọ̀rìṣà jẹ́ aláìmọ́, nítorí náà wọn kò gbọdọ̀ súnmọ́ Mọ́sáláṣí ọ̀wọ̀ náà lẹ́hìn ọdún wọn yìí. Bí ẹ̀yin bá sì ń bẹ̀rù àìní, Allah yóò rọ̀ yín lọ́rọ̀ nínú ọlá Rẹ̀ bí ó bá wù Ú. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنَّمَا الْمُشْرِكُوْنَ
نَجَسٌ فَلَا يَقْرَبُوا الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ
بَعْدَ عَامِهِمْ هٰذَا ۚ وَاِنْ خِفْتُمْ عَيْلَةً
فَسَوْفَ يُغْنِيْكُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖۤ اِنْ
شَآءَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٨﴾

29. Ẹ gbógun ti àwọn tí kò gba Allah gbọ́ àti Ọjọ́ Ìkẹhìn nínú àwọn tí A ti fún ní Ìwé, tí wọn kò sì ṣe ohun tí Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ pè ní èèwọ̀ léèwọ̀, tí wọn kò sì tẹ̀lé ẹ̀sìn òtítọ́ títí tí wọn yóò (fi fi) ọwọ́ (ara wọn) san owó orí náà tọkàntọkàn, tí wọn yóò sì jẹ́wọ́ ìjùsílẹ̀ ara wọn.

قَاتِلُوا الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ
وَلَا بِالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَلَا يُحَرِّمُوْنَ
مَا حَرَّمَ اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ وَلَا يَدِيْنُوْنَ
دِيْنَ الْحَقِّ مِنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا
الْكِتٰبَ حَتّٰى يُعْطُوا الْجِزْيَةَ عَنْ
يَّدٍ وَّهُمْ صٰغِرُوْنَ ﴿٢٩﴾ ع ١٠

ÌDÁ 5

30. Àwọn Yahudi ń sọ pé Usair (Ẹsra) jẹ́ ọmọ Allah, àwọn Nasara náà ń sọ pé ọmọ Allah ni Masihu náà; ọ̀rọ̀ ẹnu wọn ni ìyẹn jẹ́. Wọ́n ń ṣe àfarawé ọ̀rọ̀ àwọn aláìgbàgbọ́ tó ṣaájú wọn. Ègún Allah sì wà ní orí wọn! Báwo ni wọ́n ṣe ṣẹ́rí kúrò ní ìdi òdodo!

وَقَالَتِ الْيَهُوْدُ عُزَيْرُ ِۨابْنُ اللّٰهِ وَ
قَالَتِ النَّصٰرَى الْمَسِيْحُ ابْنُ اللّٰهِ ؕ
ذٰلِكَ قَوْلُهُمْ بِاَفْوَاهِهِمْ ۚ يُضَاهِـُٔوْنَ
قَوْلَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ قَبْلُ ؕ
قٰتَلَهُمُ اللّٰهُ ۚ اَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Wọ́n ti mú àwọn onímọ̀ láàrin wọn àti àwọn àlùfáà wọn ní olúwa dípò Allah. (Bákan náà ni) wọ́n mú Masihu, ọmọ Mariam. A kò sì pa wọ́n láṣẹ ohunkóhun, bí kò ṣe pé kí wọ́n máa jọ́sìn fún Ọlọ́run Àṣo. Kò sí ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀. Ó mọ́ tayọ ohun tí wọ́n fi ń ṣe orogún (pẹ̀lú Rẹ̀)!

اِتَّخَذُوْۤا اَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ اَرْبَابًا
مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَالْمَسِيْحَ ابْنَ مَرْيَمَ ۚ
وَمَاۤ اُمِرُوْۤا اِلَّا لِيَعْبُدُوْۤا اِلٰهًا
وَّاحِدًا ۚ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ؕ سُبْحٰنَهٗ
عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Wọ́n ń fẹ́ láti pa ìmọ́lẹ̀ Allah pẹ̀lú ẹnu wọn; ṣùgbọ́n Allah kò ní gba ohunkóhun láàyè bí kò ṣe kí Ó ṣe ìmọ́lẹ̀ Rẹ̀ ní pípé bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé àwọn aláìgbàgbọ́ kò nífẹ̀ẹ́ sí i.

يُرِيْدُوْنَ اَنْ يُّطْفِـُٔوْا نُوْرَ اللّٰهِ
بِاَفْوَاهِهِمْ وَيَاْبَى اللّٰهُ اِلَّاۤ اَنْ
يُّتِمَّ نُوْرَهٗ وَلَوْ كَرِهَ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٣٢﴾

33. Òun ni Ẹni tó rán Òjíṣẹ́ Rẹ̀ pẹ̀lú ìtọ́sọ́nà àti ẹ̀sìn òdodo, kí Ó le fi borí gbogbo ẹ̀sìn yòókù; bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé àwọn ọ̀ṣẹbọ kò nífẹ̀ẹ́ sí i.

هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَىٰ وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِ وَلَوْ كَرِهَ الْمُشْرِكُونَ ٣٣ النصف

34. Ẹyin onígbàgbọ́ òdodo! dájúdájú ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn olùkọ́ ẹ̀sìn àti àwọn olórí àlùfáà ni wọ́n máa ń jẹ ohun ìní àwọn ènìyàn lọ́nà ìbàjẹ́, wọ́n sì ń dí àwọn ènìyàn lọ́wọ́ lójú ọ̀nà Allah. Ní ti àwọn tó ń kó wúrà àti fàdákà jọ, tí wọn kò sì ná an sójú ọ̀nà Allah, ẹ fún wọn ní ìró nípa ìyá olóró;

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ كَثِيرًا مِنَ الْأَحْبَارِ وَالرُّهْبَانِ لَيَأْكُلُونَ أَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ وَيَصُدُّونَ عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ ۗ وَالَّذِينَ يَكْنِزُونَ الذَّهَبَ وَالْفِضَّةَ وَلَا يُنْفِقُونَهَا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَبَشِّرْهُمْ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٣٤

35. Ní ọjọ́ tí a sọ (àwọn nǹkan wọ̀nyí) dí gbígbónà tí a ó sì máa fi jó iwájú wọn àti ẹ̀gbẹ́ wọn àti ẹ̀hìn wọn (a ó sì sọ fún wọn pé) èyí ni ohun tí ẹ ti kó jọ fún ara yín, nítorí náà ẹ tọ́ ohun tí ẹ kó jọ wò.

يَوْمَ يُحْمَىٰ عَلَيْهَا فِي نَارِ جَهَنَّمَ فَتُكْوَىٰ بِهَا جِبَاهُهُمْ وَجُنُوبُهُمْ وَظُهُورُهُمْ ۖ هَٰذَا مَا كَنَزْتُمْ لِأَنْفُسِكُمْ فَذُوقُوا مَا كُنْتُمْ تَكْنِزُونَ ٣٥

36. Dájúdájú òǹkà àwọn oṣù lọ́dọ̀ Allah jẹ́ méjìlá. Nínú Ìwé Allah láti ọjọ́ tí Ó ti dá àwọn ọ̀run àti ayé. Nínú wọn ní mẹ́rin jẹ́ oṣù ọ̀wọ̀. Èyí ni ẹ̀sìn láélaé. Nítorí náà ẹ má ṣe ṣe aburú fún ara yín nínú wọn. Kí ẹ sì bá àwọn ọ̀ṣẹbọ jà lápapọ̀ gẹ́gẹ́ bí àwọn náà ti ṣe ń bá yín jà lápapọ̀; kí ẹ sì mọ̀ pé Allah ń bẹ pẹ̀lú àwọn olùpáyà Rẹ̀.

إِنَّ عِدَّةَ الشُّهُورِ عِنْدَ اللَّهِ اثْنَا عَشَرَ شَهْرًا فِي كِتَابِ اللَّهِ يَوْمَ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ مِنْهَا أَرْبَعَةٌ حُرُمٌ ۚ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ ۚ فَلَا تَظْلِمُوا فِيهِنَّ أَنْفُسَكُمْ ۚ وَقَاتِلُوا الْمُشْرِكِينَ كَافَّةً كَمَا يُقَاتِلُونَكُمْ كَافَّةً ۚ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ٣٦

37. Dájúdájú ìsúnsíwájú (àwọn oṣù ọ̀wọ̀) náà jẹ́ àlékún nínú àìgbàgbọ́. Àwọn aláìgbàgbọ́ a sì máa ṣìnà nípa èyí. Wọ́n ṣe é lẹ́tọ̀ọ́ ní ọdún kan, wọ́n sì ṣe é léèwọ̀ ní ọdún mìíràn, kí wọ́n le fi ṣe déédéé òǹkà àwọn oṣù tí Allah ti ṣe ní ọ̀ṣù ọ̀wọ̀, nípa bẹ́ẹ̀ kí wọ́n lè sọ ohun tí Allah bá ṣe léèwọ̀ di ẹ̀tọ́. A mú kí aburú iṣẹ́ wọn (dà bí pé ó) dára lójú wọn. Allah kì í sì í fi ọ̀nà mọ àwọn aláìgbàgbọ́ èniyàn.

إِنَّمَا النَّسِيٓءُ زِيَادَةٌ فِي الْكُفْرِ يُضَلُّ
بِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا يُحِلُّونَهُ عَامًا
وَيُحَرِّمُونَهُ عَامًا لِّيُوَاطِـُٔوا عِدَّةَ
مَا حَرَّمَ اللَّهُ فَيُحِلُّوا مَا حَرَّمَ اللَّهُ
زُيِّنَ لَهُمْ سُوٓءُ أَعْمَالِهِمْ وَاللَّهُ لَا
يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿٣٧﴾

ÌDÁ 6

38. Ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo, kí ni ohun tí ń ṣe yín tí ó fi jẹ́ pé nígbà tí a bá sọ fún yín pé kí ẹ jáde lọ sí ojú ọ̀nà Allah, ẹ̀yin á sì tẹ̀dí mọ́lẹ̀? Ẹ̀yin há ní ìtẹ́lọ́rùn sí ohun ìgbésí ayé yìí dípò ọ̀run bí? Èrè ti ayé yìí yóò sì jẹ́ ohun tí ó kéré jọjọ àti ohun asán ní ayé tó ń bọ̀.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَا لَكُمْ إِذَا قِيلَ
لَكُمُ انفِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ اثَّاقَلْتُمْ
إِلَى الْأَرْضِ أَرَضِيتُم بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا
مِنَ الْآخِرَةِ فَمَا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا
فِي الْآخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ﴿٣٨﴾

39. Bí ẹ̀yin kò bá jáde lọ jagun, Òun yóò fi ìyà olóró jẹ yín, Òun yóò sì yan àwọn èniyàn kan tí yóò yàtọ̀ sí yín dípò yín, ẹ kì yóò sì le ṣe ìpalára fún Un rárá. Allah sì jẹ́ Alágbára lórí ohun gbogbo.

إِلَّا تَنفِرُوا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا
وَيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوهُ
شَيْـًٔا وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٩﴾

40. Bí ẹ̀yin kò bá ràn án lọ́wọ́, nígbà náà kí ẹ mọ̀ pé Allah ti ràn án lọ́wọ́ nígbà tí àwọn aláìgbàgbọ́ lé e jáde, nígbà tí òun sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn méjì, tí àwọn méjéèjì

إِلَّا تَنصُرُوهُ فَقَدْ نَصَرَهُ اللَّهُ إِذْ
أَخْرَجَهُ الَّذِينَ كَفَرُوا ثَانِيَ اثْنَيْنِ
إِذْ هُمَا فِي الْغَارِ إِذْ يَقُولُ لِصَاحِبِهِ
لَا تَحْزَنْ إِنَّ اللَّهَ مَعَنَا فَأَنزَلَ

ń bẹ nínú ihò àpáta nígbà náà ló sọ fún ẹnìkejì rẹ̀ pé; 'Má ṣe banújẹ́, dájúdájú Allah ń bẹ pẹ̀lú wa'. Lẹ́hìn náà ni Allah sọ ìfọ̀kànbalẹ̀ kalẹ̀ fún un, Ó sì ràn án lọ́wọ́ pẹ̀lú àwọn ọmọ ogun tí ẹ̀yin kò rí, Ó sì sọ ọ̀rọ̀ àwọn aláìgbàgbọ́ di yẹpẹrẹ. Àti pé ọ̀rọ̀ Allah nìkan ló ga jùlọ: Allah ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلَيْهِ وَاَيَّدَهٗ بِجُنُوْدٍ لَّمْ تَرَوْهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ الَّذِيْنَ كَفَرُوا السُّفْلٰى ؕ وَكَلِمَةُ اللّٰهِ هِيَ الْعُلْيَا ؕ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٤٠﴾

41. Ẹ jáde lọ pẹ̀lú ìdira fífúyẹ́ àti ní ìdira kíkún, kí ẹ sì màa ṣapá lójú ọ̀nà Allah pẹ̀lú ohun ìní yín àti ẹ̀mí yín. Èyí ló dára jù fún yín bí ó bá ṣe pé ẹ mọ̀ ni.

اِنْفِرُوْا خِفَافًا وَّثِقَالًا وَّجَاهِدُوْا بِاَمْوَالِكُمْ وَاَنْفُسِكُمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٤١﴾

42. Ìbá ṣe pé ó jẹ́ èrè tí ó wà ní àrọ́wọ́tó ni àti ìrìn-àjò kúkúrú, dájúdájú wọn ìbá tẹ̀lé ọ, ṣùgbọ́n ìrìn-àjò líle náà jìnnà lójú wọn. Síbẹ̀síbẹ̀ wọn ń fi Allah búra pé; 'ìbá ṣe pé a ní agbára ni, àwa ìbá bá yín jáde lọ.' Wọ́n ń fa ìparun fún ẹ̀mí ara wọn. Allah sì mọ̀ dájúdájú pé òpùrọ́ ni wọ́n.

لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيْبًا وَّسَفَرًا قَاصِدًا لَّاتَّبَعُوْكَ وَلٰكِنْ بَعُدَتْ عَلَيْهِمُ الشُّقَّةُ ؕ وَسَيَحْلِفُوْنَ بِاللّٰهِ لَوِ اسْتَطَعْنَا لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ ۚ يُهْلِكُوْنَ اَنْفُسَهُمْ ۚ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٤٢﴾ ع ١٢

ÌDÁ 7

43. Allah sì ti mójú kúrò fún ọ. Èéṣe tí ìwọ fi gbà wọ́n láàyè (láti dúró lẹ́hìn), títí ìgbà tí yóò fihàn sí àwọn tó ṣe òdodo àti ìgbà tí ìwọ yóò mọ àwọn òpùrọ́.

عَفَا اللّٰهُ عَنْكَ ۚ لِمَ اَذِنْتَ لَهُمْ حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَكَ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا وَتَعْلَمَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٤٣﴾

44. Àwọn tó gba Allah àti ọjọ ìkẹhìn gbọ́ kò ní wá ìyọ̀nda

لَا يَسْتَاْذِنُكَ الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ اَنْ يُّجَاهِدُوْا

lọ́wọ́ rẹ̀ láti gbélé jókòó, pé kí wọ́n ma baà le lo ohun ìní wọn àti ẹ̀mí wọn. Allah sì mọ àwọn olùbẹ̀rù Rẹ̀ dájúdájú.

بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ
بِالْمُتَّقِينَ ﴿٤٤﴾

45. Ṣùgbọ́n àwọn tí kò gba Allah àti ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́ tí ọkàn wọn sì ń ṣiyèméjì nìkan ni yóò máa ṣe àwáwí láti tọrọ ààyè lọ̀dọ rẹ̀, wọ́n tún ń ṣe ròyíròyí nínú iyèméjì wọn.

إِنَّمَا يَسْتَأْذِنُكَ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ
بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَارْتَابَتْ
قُلُوبُهُمْ فَهُمْ فِي رَيْبِهِمْ
يَتَرَدَّدُونَ ﴿٤٥﴾

46. Ìbá ṣe pé wọ́n fẹ́ láti jáde lọ ni, wọn ìbá ti múra sílẹ̀ fún un ní ìmúra gidi, ṣùgbọ́n Allah kò fẹ́ ìjáde wọn, nítorí náà, Ó kó ìfàsẹ́hìn bá wọn, a sì wí fún wọn pé: ‘Ẹ jókòó pẹ̀lú àwọn tí wọ́n jókòó’.

وَلَوْ أَرَادُوا الْخُرُوجَ لَأَعَدُّوا لَهُ
عُدَّةً وَلَٰكِن كَرِهَ اللَّهُ انبِعَاثَهُمْ
فَثَبَّطَهُمْ وَقِيلَ اقْعُدُوا مَعَ
الْقَاعِدِينَ ﴿٤٦﴾

47. Ìbá ṣe pé wọ́n ti bá yín jáde ni, wọn ìbá tí ṣe àlékún kankan fún yín bí kò ṣe ìbàjẹ́. Wọn ìbá máa ṣe ṣókè-ṣódò láàrin yín láti wá ọ̀nà àtidá rògbòdìyàn sílẹ̀. Àti pé nínú yín, àwọn kan wà tí yóò máa gbọ́ ọ̀rọ̀ yín lọ sọ fún wọn. Allah sì mọ àwọn alábòsí.

لَوْ خَرَجُوا فِيكُم مَّا زَادُوكُمْ إِلَّا
خَبَالًا وَلَأَوْضَعُوا خِلَالَكُمْ
يَبْغُونَكُمُ الْفِتْنَةَ وَفِيكُمْ
سَمَّاعُونَ لَهُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ
بِالظَّالِمِينَ ﴿٤٧﴾

48. Wọ́n ti wá ọ̀nà àtidá rògbòdìyàn sílẹ̀ ṣaájú eléyìí, tí wọ́n sì ti dìtẹ̀ mọ́ ọ títí tí òtítọ́ fi de, tí Àṣẹ Allah sì borí, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé kò tẹ́ wọn lọ́rùn.

لَقَدِ ابْتَغَوُا الْفِتْنَةَ مِن قَبْلُ وَ
قَلَّبُوا لَكَ الْأُمُورَ حَتَّىٰ جَاءَ الْحَقُّ
وَظَهَرَ أَمْرُ اللَّهِ وَهُمْ كَارِهُونَ ﴿٤٨﴾

49. Àti pé ó ń bẹ nínú wọn tó ń sọ pé: ‘Gbà mí láàyè láti dúró sẹ́hín, kí o má sì ṣe dààmú mi’.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ائْذَن لِّي وَلَا
تَفْتِنِّي ۚ أَلَا فِي الْفِتْنَةِ سَقَطُوا ۗ وَإِنَّ

جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌ بِالْكَافِرِينَ ﴿٤٩﴾

Bẹ́ẹ̀ sì ni wọ́n ti wà nínú àdánwò àti pé iná (Jahanama) ti yí àwọn aláìgbàgbọ́ po.

إِن تُصِبْكَ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ وَإِن تُصِبْكَ مُصِيبَةٌ يَقُولُوا قَدْ أَخَذْنَا أَمْرَنَا مِن قَبْلُ وَيَتَوَلَّوا وَّهُمْ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾

50. Bí rere kan bá dé bá ọ; yóò bà wọ́n nínú jẹ́, ṣùgbọ́n bí ibi kan bá kọlù ọ́; wọn yóò wí pé: 'Dájúdájú àwa ti kíyèsàra ṣíwájú'. Wọn a sì pẹ̀hìndà pẹ̀lú ayọ̀.

قُل لَّن يُصِيبَنَا إِلَّا مَا كَتَبَ اللَّهُ لَنَا هُوَ مَوْلَانَا وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

51. Sọ pé, 'nǹkan kan kò le dé bá wa, bí kò ṣe ohun tí Allah bá ti kọ sílẹ̀ fún wa. Òun ni Aláàbò wa, Allah ló sì yẹ kí àwọn onígbàgbọ́ òdodo gbẹ́kẹ̀lé.

قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَا إِلَّا إِحْدَى الْحُسْنَيَيْنِ وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ أَن يُصِيبَكُمُ اللَّهُ بِعَذَابٍ مِّنْ عِندِهِ أَوْ بِأَيْدِينَا فَتَرَبَّصُوا إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ﴿٥٢﴾

52. Sọ pé, ẹ̀yin ha ní ìrètí nǹkan kan fún wa bí kò ṣe ọ̀kan nínú àwọn ohun rere méjì. Àwa náà sì ní ìrètí fún yín pé Allah yóò fi ìyá jẹ yín yálà láti ọ̀dọ̀ ara Rẹ̀ tàbí láti ọwọ́ wa. Nítorí náà ẹ máa wòye àwa náà yóò sì máa wòye pẹ̀lú yín.

قُلْ أَنفِقُوا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمْ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٥٣﴾

53. Sọ pé 'Bí ẹ bá na owó pẹ̀lú ìdùnnú tàbí àìdunnú a kì yóò gbà á lọ́wọ́ yín. Dájúdájú ènìyàn tí ó jẹ́ alàìgbọ́ràn ni yín.'

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَاتُهُمْ إِلَّا أَنَّهُمْ كَفَرُوا بِاللَّهِ وَبِرَسُولِهِ وَلَا يَأْتُونَ الصَّلَاةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَارِهُونَ ﴿٥٤﴾

54. Àti pé kò sí ohun tí ó sọ wọ́n di ẹni tí a kò gba ìnawó wọn, bí kò ṣe pé wọ́n jẹ́ aláìnígbàgbọ́ sí Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀, wọn kì í sì í gbé ìrun dúró bí kò ṣe pẹ̀lú òròjú, wọn kò sì jẹ́ ná owó wọn bí kò ṣe pé kí wọ́n máa lọ́ tìkọ̀.

55. Nítorí náà, má ṣe jẹ́ kí ohun iní àti àwọn ọmọ wọn jọ ọ́ lójú, Allah ń fẹ́ láti fi àwọn nǹkan wọ̀nyí jẹ wọ́n ní ìyà láyé níhìń àti pé kí ẹ̀mí wọn lè baà bọ́ nígbà tí wọ́n sì jẹ́ aláìgbàgbọ́.

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَلَآ أَوْلَادُهُمْ ۚ
إِنَّمَا يُرِيدُ اللّٰهُ لِيُعَذِّبَهُم بِهَا فِى
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ
وَهُمْ كٰفِرُونَ ﴿٥٥﴾

56. Wọ́n sì ń fi Allah búra pé lòtìítọ́ ni àwọn ń bẹ lára yín nígbà tí ó jẹ́ pé wọn kì í ṣe ara yín, ṣùgbọ́n wọ́n jẹ́ ojo ènìyàn.

وَيَحْلِفُونَ بِاللّٰهِ إِنَّهُمْ لَمِنكُمْ ۖ
وَمَا هُم مِّنكُمْ وَلٰكِنَّهُمْ قَوْمٌ
يَفْرَقُونَ ﴿٥٦﴾

57. Ìbá ṣe pé wọ́n le rí ibi ìsádi fún ààbò ni, tàbí àwọn ihò àpáta kan ni, tàbí ihò-ilẹ̀ kan ni, dájúdájú níbẹ̀ ni wọn ìbá ṣẹ́rí sí ní kíákíá.

لَوْ يَجِدُونَ مَلْجَـًٔا أَوْ مَغٰرٰتٍ أَوْ مُدَّخَلًا
لَّوَلَّوْا إِلَيْهِ وَهُمْ يَجْمَحُونَ ﴿٥٧﴾

58. Àti pé ó ń bẹ nínú wọn, tí wọn yóò máa dá ọ lẹ́bi nípa (pínpín) ìtọrẹ ààánú. Bí ẹ bá sì fún wọn nínú rẹ̀, wọn yóò dunnú sí i, ṣùgbọ́n bí a kò bá fún wọn nínú rẹ̀ wọn á máa bínú.

وَمِنْهُم مَّن يَلْمِزُكَ فِى الصَّدَقٰتِ ۚ
فَإِنْ أُعْطُوا مِنْهَا رَضُوا وَإِن لَّمْ
يُعْطَوْا مِنْهَآ إِذَا هُمْ يَسْخَطُونَ ﴿٥٨﴾

59. Tó bá ṣe pé wọ́n dunnú sí ohun tí Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ ti fún wọn ni, tí wọ́n sì sọ pé: ‘Allah tó fún wa, Allah yóò fún wa nínú ojú rere Rẹ̀, bákan náà ni Òjíṣẹ́ Rẹ̀ pẹ̀lú.’ Dájúdájú ọ̀dọ̀ Allah ni àwa ń ṣojú kòkòrò sí’.

وَلَوْ أَنَّهُمْ رَضُوا مَآ ءَاتٰىهُمُ اللّٰهُ وَ
رَسُولُهُۥ وَقَالُوا حَسْبُنَا اللّٰهُ
سَيُؤْتِينَا اللّٰهُ مِن فَضْلِهِۦ وَ
رَسُولُهُۥٓ إِنَّآ إِلَى اللّٰهِ رٰغِبُونَ ﴿٥٩﴾ ع

ÌDÁ 8

60. Ìtọrẹ̀ ààánú wà fún àwọn aláìní, àti àwọn tálákà, àti fún àwọn tí ń ṣe iṣẹ́ gbígbà rẹ̀ àti àwọn tí ọkàn wọn tẹ̀ sí ẹ̀sìn àti

إِنَّمَا الصَّدَقٰتُ لِلْفُقَرَآءِ وَ
الْمَسٰكِينِ وَالْعٰمِلِينَ عَلَيْهَا وَ
الْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ وَفِى الرِّقَابِ وَ

fún sísọ-ẹrú dọmọ àti fún àwọn tó jẹ gbèsè àti sí ojú ọ̀nà Allah àti fún arìnrìn-àjò- òfin ni láti ọ̀dọ̀ Allah. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

الْغَارِمِينَ وَفِي سَبِيلِ اللَّهِ وَابْنِ
السَّبِيلِ ۖ فَرِيضَةً مِّنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ
عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦٠﴾

61. Ó ń bẹ nínú wọn tó ń ni Ànọ́bì lára, wọ́n sọ pé: ‘òun jẹ́ elétí ọfẹ ; sọ pé: ‘Elétí ọ̀fẹ́ rere ló jẹ́ fún yín; òun gba Allah gbọ́, ó sì gba àwọn olùgbàgbọ́ òdodo gbọ́, ó sì jẹ́ àànú fún àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ nínú yín’. Àwọn tí wọ́n ń kó ìnira bá Òjíṣẹ́ ni Allah yóò jẹ jẹ ìyá olóró.

وَمِنْهُمُ الَّذِينَ يُؤْذُونَ النَّبِيَّ وَ
يَقُولُونَ هُوَ أُذُنٌ ۚ قُلْ أُذُنُ خَيْرٍ
لَّكُمْ يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَ يُؤْمِنُ
لِلْمُؤْمِنِينَ وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ آمَنُوا
مِنكُمْ ۚ وَالَّذِينَ يُؤْذُونَ رَسُولَ اللَّهِ
لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦١﴾

62. Wọ́n ń fi Allah búra láti le wá ìyọ́nú yín; ṣùgbọ́n Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ ló ní ẹ̀tọ́ láti yọ́nú sí i, bí ó bá ṣe pé wọ́n jẹ́ onígbàgbọ́ nítòótọ́.

يَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ لِيُرْضُوكُمْ
وَاللَّهُ وَرَسُولُهُ أَحَقُّ أَن يُرْضُوهُ إِن
كَانُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٦٢﴾

63. Wọn kò ha mọ̀ ni pé, ẹnikẹ́ni tó bá tako Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀, dájúdájú Iná tí yóò máa gbé nínú rẹ̀ ń bẹ fún un, èyí sì jẹ́ ìdójútì ńlá.

أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّهُ مَن يُحَادِدِ اللَّهَ
وَرَسُولَهُ فَأَنَّ لَهُ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدًا
فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ الْخِزْيُ الْعَظِيمُ ﴿٦٣﴾

64. Àwọn alágàbàgebè ń bẹ̀rù pé kí a má sọ orí-ọ̀rọ̀ kan kalẹ̀, èyí tí yóò ṣípayá ohun tí ń bẹ nínú ọkàn wọn fún wọn, sọ pé: ‘Ẹ máa ṣe yẹ̀yẹ́ ǹsó, dájúdájú Allah yóò tànmọ́lẹ̀ sí ohun tí ẹ ń bẹ̀rù rẹ̀.’

يَحْذَرُ الْمُنَافِقُونَ أَن تُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ
سُورَةٌ تُنَبِّئُهُم بِمَا فِي قُلُوبِهِمْ ۚ قُلِ
اسْتَهْزِئُوا إِنَّ اللَّهَ مُخْرِجٌ مَّا
تَحْذَرُونَ ﴿٦٤﴾

65. Bí ìwọ bá sì bi wọ́n léèrè, wọn yóò sọ dájúdájú pe: ‘Àwa kàn ń sọ̀rọ yẹ̀yẹ́, a sì ǹ ṣeré ni’.

وَلَئِن سَأَلْتَهُمْ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا
نَخُوضُ وَنَلْعَبُ ۚ قُلْ أَبِاللَّهِ وَآيَاتِهِ وَ

رَسُوْلِهٖ كُنْتُمْ تَسْتَهْزِءُوْنَ﴿٦٥﴾

Sọ pé, ‘Ó ha jẹ́ pé Allah àti àwọn àmì Rẹ̀ àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ ni ẹ̀yin fi ń ṣe yẹ̀yẹ́ bí?

لَا تَعْتَذِرُوْا قَدْ كَفَرْتُمْ بَعْدَ
اِيْمَانِكُمْ ؕ اِنْ نَّعْفُ عَنْ طَآئِفَةٍ
مِّنْكُمْ نُعَذِّبْ طَآئِفَةًۢ بِاَنَّهُمْ كَانُوْا
مُجْرِمِيْنَ﴿٦٦﴾ ع ١٤

66. Ẹ má ṣe ṣe àwáwí kankan, dájúdájú ẹ̀yin ti ṣe àìgbàgbọ́ lẹ́hìn ìgbàgbọ́ yín. Bí Àwa bá tilẹ̀ mójúkúrò fún apá kan nínú yín, A ó jẹ àwọn mìíràn níyà, nítorí pé wọ́n jẹ́ ẹlẹ́ṣẹ̀.

ÌDÁ 9

اَلْمُنٰفِقُوْنَ وَالْمُنٰفِقٰتُ بَعْضُهُمْ مِّنْۢ
بَعْضٍ ۘ يَاْمُرُوْنَ بِالْمُنْكَرِ وَ
يَنْهَوْنَ عَنِ الْمَعْرُوْفِ وَ
يَقْبِضُوْنَ اَيْدِيَهُمْ ؕ نَسُوا اللّٰهَ
فَنَسِيَهُمْ ؕ اِنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ هُمُ
الْفٰسِقُوْنَ﴿٦٧﴾

67. Àwọn alágàbàgebè lọkùnrin, àti lóbìnrin, bákan náà ni wọ́n rí. Wọn máa ń pàṣẹ aburú síṣe, wọn sì máa ń kọ rere síṣe (fún ara wọn), bẹ́ẹ̀ ni wọn máa ń háwọ́. Wọ́n ti gbàgbé Allah, Òun náà sì ti gbàgbé wọn. Dájúdájú àwọn alágàbàgebè jẹ́ òbilẹ̀jẹ́ alàìgbọ ràn.

وَعَدَ اللّٰهُ الْمُنٰفِقِيْنَ وَالْمُنٰفِقٰتِ وَ
الْكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ
هِيَ حَسْبُهُمْ ۚ وَلَعَنَهُمُ اللّٰهُ ۚ وَ
لَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيْمٌ﴿٦٨﴾

68. Allah ti ṣe àdéhùn Iná fún àwọn alágàbàgebè lọ́kùnrin àti lóbìnrin àti àwọn aláìgbàgbọ́, inú rẹ̀ ni wọ́n yóò máa gbe. Iná náà yóò tó fún wọn. Allah sì ti fi wọ́ n gégùn-ún; àjẹpẹ́ ìyá sì ń bẹ fún wọn,

كَالَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ كَانُوْٓا
اَشَدَّ مِنْكُمْ قُوَّةً وَّاَكْثَرَ اَمْوَالًا وَّ
اَوْلَادًا ؕ فَاسْتَمْتَعُوْا بِخَلَاقِهِمْ
فَاسْتَمْتَعْتُمْ بِخَلَاقِكُمْ كَمَا اسْتَمْتَعَ
الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ بِخَلَاقِهِمْ وَ

69. Gẹ́gẹ́ bí àwọn tó ti wá ṣíwájú yín. Wọ́n lágbára jù yín lọ, wọ́n sì pọ̀ ní ọrọ̀ àti ọmọ jù yín lọ. Wọ́n gbádùn ohun tí wọ́n ní fún ìgbà díẹ̀, bákan náà ni ẹ̀yin náà ń gbádùn ohun tí ẹ ní gẹ́gẹ́ bí àwọn tó ṣíwájú yín ṣe gbádùn tiwọn

náà. Ẹ sì ń sọ̀rọ̀ tí kò ní láárí gẹ́gẹ́ bí àwọn náà ti ń sọ̀rọ̀ tí kò ní láárí. Àwọn wọ̀nyí ni iṣẹ́ wọn ti di asán ní ayé yìí àti ní Ayé tí ń bọ̀. Àwọn wọ̀nyí sì ni ẹni òfò.

خُضْتُمْ كَالَّذِي خَاضُوا ۚ أُولَٰئِكَ
حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۖ
وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٦٩﴾

70. Ìròyìn nípa àwọn tí ń bẹ ṣíwájú wọn kò ha ti wá bá wọn bí? Àwọn ènìyàn Nuh, Aad, Samuud, àwọn ènìyàn Ibrahim, àwọn ará Midiana àti àwọn ará ìlú tí a ṣojú wọn délẹ̀. Àwọn Òjíṣẹ́ wọn wá bá wọn pẹ̀lú ẹ̀rí tí ó hàn gbangba. Nítorí náà, Allah kò ṣe àbòsí fún wọn rárá ṣùgbọ́n àwọn ni wọ́n ṣe àbòsí fún ẹ̀mí ara wọn.

أَلَمْ يَأْتِهِمْ نَبَأُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ
قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ ۙ وَقَوْمِ
إِبْرَاهِيمَ وَأَصْحَابِ مَدْيَنَ وَ
الْمُؤْتَفِكَاتِ ۚ أَتَتْهُمْ رُسُلُهُمْ
بِالْبَيِّنَاتِ ۖ فَمَا كَانَ اللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلَٰكِنْ كَانُوا أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٧٠﴾

71. Àwọn olùgbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin àti lóbìnrin, wọ́n jẹ́ ọ̀rẹ́ ara wọn, wọ́n máa ń pàṣẹ rere síṣe, wọ́n sì máa ń kọ aburú síṣe, wọ́n ń gbé ìrun dúró déédéé, wọ́n sì ń yọ sàká, bẹ́ẹ̀ sì ni wọ́n ń gbọ́ràn sí Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ lẹ́nu. Àwọn wọ̀nyí ni Allah yóò ṣàánú fún. Dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَالْمُؤْمِنُونَ وَالْمُؤْمِنَاتُ بَعْضُهُمْ
أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ يَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وقف لازم
وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَيُقِيمُونَ
الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَيُطِيعُونَ
اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ أُولَٰئِكَ سَيَرْحَمُهُمُ
اللَّهُ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٧١﴾

72. Allah ti ṣe àdéhùn Ọgba ìdẹ̀ra fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo lọ́ kùnrin àti lóbìnrin, èyí tí àwọn akérémọdò ń ṣàn lábẹ́ rẹ̀, ibẹ̀ ni wọ́ n yóò máa gbé, àti àwọn ibùgbé ìdùnnú nínú ọgbà ayéraye náà. Àti pé ìyọ́nú láti ọ̀dọ̀ Allah ló tóbi ju gbogbo nǹkan lọ. Eléyìí sì ni èrè tí ó tóbi.

وَعَدَ اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
خَالِدِينَ فِيهَا وَمَسَاكِنَ طَيِّبَةً فِي
جَنَّاتِ عَدْنٍ ۚ وَرِضْوَانٌ مِنَ اللَّهِ أَكْبَرُ ۚ
ع ١٥ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٧٢﴾

ÌDÁ 10

73. Ìwọ Ànọ́bì, gbógun ti àwọn aláìgbàgbọ́ àti àwọn alágàbàgebè, kí o sì le koko mọ́ wọn. Iná ni ibùgbé wọn, àpadàsí búburú gbáà ni.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَ
الْمُنَافِقِينَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۚ وَ
مَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٧٣﴾

74. Wọ́n fi Allah búra pé àwọn kò sọ ọ̀rọ̀ (aburú) kankan, ṣùgbọ́n dájúdájú wọ́n ti sọ̀rọ̀ ìbàjẹ́, wọ́n sì ti ṣe aìgbàgbọ́ lẹ́hìn tí wọ́n ti gba Islam. Wọ́n sì ronú nípa ohun tí ọwọ́ wọn kó padà tó. Wọn kò sì ní ìkóriira bí kò ṣe nítorí pé Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ ti rọ̀ wọ́n lọ́rọ̀ láti inú ọlá Rẹ̀. Nítorí náà bí wọ́n bá ronúpìwàdà ìbá dára púpọ̀ fún wọn, ṣùgbọ́n bí wọ́n bá pẹ̀hìndà, Allah yóò jẹ wọ́n níyà olóró láyé yìí àti ní Ayé tó ń bọ̀, kò ní sì sí ọ̀rẹ́ tàbí olùrànlọ́wọ́ kankan fún wọn lórí ilẹ̀.

يَحْلِفُونَ بِاللَّهِ مَا قَالُوا ۚ وَلَقَدْ
قَالُوا كَلِمَةَ الْكُفْرِ وَكَفَرُوا بَعْدَ
إِسْلَامِهِمْ وَهَمُّوا بِمَا لَمْ يَنَالُوا ۚ
وَمَا نَقَمُوا إِلَّا أَنْ أَغْنَاهُمُ اللَّهُ وَ
رَسُولُهُ مِنْ فَضْلِهِ ۚ فَإِنْ يَتُوبُوا
يَكُ خَيْرًا لَهُمْ ۖ وَإِنْ يَتَوَلَّوْا
يُعَذِّبْهُمُ اللَّهُ عَذَابًا أَلِيمًا فِي
الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۚ وَمَا لَهُمْ فِي الْأَرْضِ
مِنْ وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٧٤﴾

75. Ó sì ń bẹ nínú wọn, àwọn tó bá Allah ṣe àdéhùn pé: ‘Tí Òun bá fún wa nínú ọlá Rẹ̀, dájúdájú àwa yóò máa tọrẹ àtọkànwá, a ó sì wà nínú àwọn olùṣerere.’

وَمِنْهُمْ مَنْ عَاهَدَ اللَّهَ لَئِنْ آتَانَا
مِنْ فَضْلِهِ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُونَنَّ
مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٧٥﴾

76. Ṣùgbọ́n nígbà tí Ó fún wọn nínú oore-ọ̀fẹ́ Rẹ̀ wọ́n ṣe ahun nípa rẹ̀, wọ́n pẹ̀hìndà, wọ́n sì gbúnrí.

فَلَمَّا آتَاهُمْ مِنْ فَضْلِهِ بَخِلُوا
بِهِ وَتَوَلَّوْا وَهُمْ مُعْرِضُونَ ﴿٧٦﴾

77. Nítorí náà Ó san wọ́n lẹ́san ìwà àgàbàgebè tí ń bẹ nínú ọkàn wọn, títí di ọjọ́ tí wọ́n yóò pàdé Rẹ̀. Nítorí pé wọ́n yẹ àdéhùn tí wọ́n bá Allah ṣe àti nítorí pé wọ́n ń parọ́.

فَأَعْقَبَهُمْ نِفَاقًا فِي قُلُوبِهِمْ إِلَىٰ يَوْمِ يَلْقَوْنَهُ بِمَا أَخْلَفُوا اللَّهَ مَا وَعَدُوهُ وَبِمَا كَانُوا يَكْذِبُونَ ٧٧

78. Wọn kò ha mọ̀ ni pé Allah mọ àṣírí wọn àti ìjíròrò wọn níkọ̀kọ̀ àti pé Allah mọ ohun tí ó pamọ́?

أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَاهُمْ وَأَنَّ اللَّهَ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ٧٨

79. Àwọn tí wọ́n ń pẹ̀gàn àwọn olùtọrẹ àánú nínú àwọn olùgbàgbọ́ òdodo, àwọn tí kò lágbára nǹkan kan àyàfi (ohun tí wọ́n kó jọ nínú) òógùn-ojú wọn. Wọ́n sì ń fi wọ́n ṣe yẹ̀yẹ́. Allah yóò sọ àwọn náà di ẹni yẹ̀yẹ́, ìyá olóró sì tún ń bẹ fún wọn.

الَّذِينَ يَلْمِزُونَ الْمُطَّوِّعِينَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ فِي الصَّدَقَاتِ وَالَّذِينَ لَا يَجِدُونَ إِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُونَ مِنْهُمْ سَخِرَ اللَّهُ مِنْهُمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ٧٩

80. Bí ìwọ (Ànọ́bì) bá tọrọ àforíjìn fún wọn tàbí o kò tọrọ àforíjìn fún wọn, kódà bí o bá tọrọ àforíjìn fún wọn nígbà àádọ́rin, Allah kò ní dáríjìn wọ́n. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọ́n ti ṣe aláìgba Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́, Allah kì Í tọ́ àwọn ọ̀dàlẹ̀ ènìyàn sọ́nà.

اسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ إِنْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِينَ مَرَّةً فَلَنْ يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَفَرُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ٨٠

ÌDÁ 11

81. Àwọn tó (gbìmọ̀ pọ̀ láti) dúró sẹ́hìn ń yọ̀ nítorí pé wọn jókòó sílé ní àtakò sí Òjíṣẹ́ Allah, wọ́n sì kọ̀ láti ṣapá pẹ̀lú ohun ìní àti ẹ̀mí wọn sí ojú ọ̀nà Allah. Wọ́n sì ń sọ (láàrin ara wọn) pé: ‘Ẹ má

فَرِحَ الْمُخَلَّفُونَ بِمَقْعَدِهِمْ خِلَافَ رَسُولِ اللَّهِ وَكَرِهُوا أَنْ يُجَاهِدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَقَالُوا لَا تَنْفِرُوا فِي الْحَرِّ قُلْ نَارُ جَهَنَّمَ أَشَدُّ حَرًّا

لَوْ كَانُوا يَفْقَهُونَ ﴿٨١﴾

jáde lọ nínú ooru'. Sọ pé 'Ooru iná jahanama ló gbóná jù'. Ìbá ṣe pé ó yé wọn ni.

فَلْيَضْحَكُوا قَلِيلًا وَّلْيَبْكُوا كَثِيرًا ۚ
جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٨٢﴾

82. Nítorí náà ẹ jẹ́ kí wọ́n rẹ́rìn-ín díẹ̀, kí wọ́n sì sunkún lọ́pọ̀lọpọ̀ fún ẹ̀san ohun tí wọ́n ń ṣe.

فَإِن رَّجَعَكَ اللّٰهُ إِلَىٰ طَآئِفَةٍ مِّنْهُمْ
فَاسْتَأْذَنُوكَ لِلْخُرُوجِ فَقُل لَّن
تَخْرُجُوا مَعِيَ أَبَدًا وَّلَن تُقَاتِلُوا مَعِيَ
عَدُوًّا ۖ إِنَّكُمْ رَضِيتُم بِالْقُعُودِ
أَوَّلَ مَرَّةٍ فَاقْعُدُوا مَعَ الْخَالِفِينَ ﴿٨٣﴾

83. Bí Allah bá dá ọ padà sí ọ̀dọ̀ apá kan nínú wọn, tí wọ́n sì bèèrè ààyè láti bá ọ jáde, sọ fún wọn pé, 'Ẹ kò le bá mi jáde láéláé, bákan náà ẹ kò sì le bà mi bá ọ̀tá jà. Dájúdájú ẹ ti nífẹ̀ẹ́ sí ìjókòó sílé tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀, nítorí náà ẹ jókòó pẹ̀lú àwọn tó ṣẹ́kù lẹ́hìn.

وَلَا تُصَلِّ عَلَىٰ أَحَدٍ مِّنْهُم مَّاتَ
أَبَدًا وَّلَا تَقُمْ عَلَىٰ قَبْرِهِ ۖ إِنَّهُمْ
كَفَرُوا بِاللّٰهِ وَرَسُولِهِ وَمَاتُوا وَ
هُمْ فَاسِقُونَ ﴿٨٤﴾

84. Àti pé ìwọ kò gbọdọ̀ kírun sí ara èkíkèyìí tó bá kù nínú wọn láéláé, bẹ́ẹ̀ sì ni o kò gbọdọ̀ dúró níbi iboji rẹ̀ nítorí pé wọ́n ti ṣàìgbàgbọ́ sí Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀, wọ́n sì kú sínú ìwà ìbàjẹ́ wọn.

وَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَأَوْلَادُهُمْ ۚ
إِنَّمَا يُرِيدُ اللّٰهُ أَن يُعَذِّبَهُم بِهَا فِي
الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنفُسُهُمْ وَهُمْ
كَافِرُونَ ﴿٨٥﴾

85. Má ṣe jẹ́ kí ọrọ̀ wọn àti àwọn ọmọ wọn jọ ẹ́ lójú, Allah kàn fẹ́ fi àwọn nǹkan wọ̀nyí jẹ wọ́n níyà ní ayé yìí ni, àti pé kí ẹ̀mí wọn le bọ́ nígbà tí wọ́n wà nínú àìgbàgbọ́.

وَإِذَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ أَنْ آمِنُوا بِاللّٰهِ
وَجَاهِدُوا مَعَ رَسُولِهِ اسْتَأْذَنَكَ
أُولُوا الطَّوْلِ مِنْهُمْ وَقَالُوا ذَرْنَا
نَكُن مَّعَ الْقَاعِدِينَ ﴿٨٦﴾

86. Nígbà tí a bá sọ orí-ọ̀rọ̀ kan kalẹ̀ pé, 'ẹ gba Allah gbọ́, kí ẹ sì máa ṣapá, pẹ̀lú Òjíṣẹ́ Rẹ̀', àwọn ọlọ́rọ̀ nínú wọn yóò bèèrè fún ààyè lọ́dọ̀ rẹ, pé: 'Fi wá sílẹ̀ kí àwa le wà pẹ̀lú àwọn tó jókòó sílẹ̀.'

87. Ó té wọn lọ́rùn pé kí wọ́n máa bẹ pẹ̀lú àwọn tó jókòó sẹ́hìn, a sì ti dí ọkàn wọn nítorí pé wọn kò gbọ́ àgbọ́yé.

رَضُوا بِأَنْ يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ
وَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا
يَفْقَهُونَ ﴿٨٧﴾

88. Ṣùgbọ́n Òjíṣẹ́ náà àti àwọn tó gbàgbọ́ pẹ̀lú rẹ̀ ń ṣapá pẹ̀lú ohun ìní àti ẹ̀mí wọn, àwọn wọ̀nyí sì ni rere ń bẹ fún. Àwọn wọ̀nyí ni yóò jèrè.

لَٰكِنِ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ
جَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ ۚ وَ
أُولَٰئِكَ لَهُمُ الْخَيْرَاتُ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُونَ ﴿٨٨﴾

89. Allah sì ti pèsè àwọn ọgbà tí àwọn akérémọdò ń ṣàn nísàlẹ̀ wọn fún wọn, ibẹ̀ ni wọ́n yóò máa gbe. Eléyìí sì jẹ́ èrè tí ó tóbi.

أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ
تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ
ع ٩ ١١ ١٧ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٨٩﴾

ÌDÁ 12

90. Àwọn aláwàáwí nínú àwọn Larubawa aṣálẹ̀ sì wá kí o baà le fún wọn láàyè. Àwọn tí wọ́n purọ́ fún Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ sì jókòó sílẹ̀. Ìyà olóró yóò jẹ àwọn tí kò gbàgbọ́ nínú wọn.

وَجَاءَ الْمُعَذِّرُونَ مِنَ الْأَعْرَابِ
لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ الَّذِينَ
كَذَبُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ سَيُصِيبُ
الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٠﴾

91. Kò sí ìbáwí fún àwọn aláìlágbára tàbí àwọn aláàárẹ̀ tàbí àwọn tí kò rí ohun tí wọn yóò ná, níwọ̀n ìgbà tí wọ́n bá ti ṣe òdodo sí Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀. Kò sí ọ̀nà ìbáwí fún àwọn olùṣerere. Allah sì jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

لَيْسَ عَلَى الضُّعَفَاءِ وَلَا عَلَى الْمَرْضَىٰ
وَلَا عَلَى الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ مَا
يُنْفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُوا لِلَّهِ وَ
رَسُولِهِ ۚ مَا عَلَى الْمُحْسِنِينَ مِنْ
سَبِيلٍ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٩١﴾

92. Bákan náà, kò sí ìbáwí fún àwọn tó ṣe pé nígbà tí wọ́n wá bá ọ pé kí o wá ohun tí o lè fi gbé wọn lọ s'ójú ogun, tí ìwọ sì wí pé, 'Èmi kò rí ohun tí mo lè fi gbé yín'

وَلَا عَلَى الَّذِينَ إِذَا مَا أَتَوْكَ
لِتَحْمِلَهُمْ قُلْتَ لَا أَجِدُ مَا
أَحْمِلُكُمْ عَلَيْهِ تَوَلَّوْا وَأَعْيُنُهُمْ
تَفِيضُ مِنَ الدَّمْعِ حَزَنًا أَلَّا يَجِدُوا

wọ́n yí padà, omijé sì ń dà pẹ̀rẹ̀pẹ̀rẹ̀ lójú wọn fún ìbànújẹ́, nítorí pé wọn kò rí ohun tí wọ́n yóò ná.

مَا يُنْفِقُونَ ﴿٩٢﴾

93. Ìbáwí wà fún àwọn tí wọ́n ń wá ààyè lọ́dọ̀ rẹ, tí wọ́n sì jẹ́ ọlọ́rọ̀. Ó tẹ́ wọn lọ́run láti wà pẹ̀lú àwọn tó dúró lẹ́hìn. Allah ti dí ọkàn wọn nítorí náà wọn kò ní ìmọ̀.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ
يَسْتَأْذِنُونَكَ وَهُمْ أَغْنِيَاءُ رَضُوا
بِأَنْ يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ وَ
طَبَعَ اللَّهُ عَلَى قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا
يَعْلَمُونَ ﴿٩٣﴾

ÌPÍN 11

94. Wọn yóò máa wá àwáwí fún yín nígbà tí ẹ bá padà sí ọ̀dọ̀ wọn, sọ pé, 'Ẹ má wulẹ̀ wá àwáwí, àwa kò ní gbà yín gbọ́. Allah ti fún wa ní ìró nípa yín. Bẹ́ẹ̀ ni Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ ń wo ìṣesí yín, lẹ́hìn náà a ó dà yín padà sí ọ̀dọ̀ Olùmọ̀ ìkọ̀kọ̀ àti gbangba. Nígbà náà Òun yóò fún yín ní ìró ohun tí ẹ ń ṣe.

يَعْتَذِرُونَ إِلَيْكُمْ إِذَا رَجَعْتُمْ
إِلَيْهِمْ قُلْ لَا تَعْتَذِرُوا لَنْ نُؤْمِنَ
لَكُمْ قَدْ نَبَّأَنَا اللَّهُ مِنْ أَخْبَارِكُمْ
وَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُ ثُمَّ
تُرَدُّونَ إِلَى عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ
فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

95. Wọn yóò máa fi Allah búra fún yín, nígbà tí ẹ bá ṣẹ́rí padà sí ọ̀dọ̀ wọn, kí ẹ le fi wọ́n sílẹ̀. Nítorí náà, ẹ fi wọ́n sílẹ̀, dájúdájú, ẹ̀gbin ni wọ́n jẹ, iná sì ni ibùgbé wọn, ó jẹ́ ẹ̀san fún ohun tí wọ́n ti ṣe nísẹ́.

سَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ إِذَا انْقَلَبْتُمْ
إِلَيْهِمْ لِتُعْرِضُوا عَنْهُمْ فَأَعْرِضُوا
عَنْهُمْ إِنَّهُمْ رِجْسٌ وَمَأْوَاهُمْ
جَهَنَّمُ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٩٥﴾

96. Wọ́n yóò máa búra fún yín, kí ẹ le yọ́nú sí wọn ṣùgbọ́n bí ẹ bá tilẹ̀ yọ́nú sí wọn, Allah kò ní yọ́nú sí àwọn ọ̀dàlẹ̀ ènìyàn.

يَحْلِفُونَ لَكُمْ لِتَرْضَوْا عَنْهُمْ فَإِنْ
تَرْضَوْا عَنْهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يَرْضَى
عَنِ الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ ﴿٩٦﴾

97. Àwọn Larubawa tí ń gbé aṣálẹ̀ ló burú jùlọ nínú àìgbàgbọ́ àti ìwà àgàbàgebè, àwọn ló yara

الْأَعْرَابُ أَشَدُّ كُفْرًا وَنِفَاقًا وَأَجْدَرُ
أَلَّا يَعْلَمُوا حُدُودَ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ عَلَى

رَسُوْلِهٖ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٩٧﴾

jù lórí àìmáfèẹ́mọ àwọn òfin (inú àsọ̀kalẹ̀) tí Allah fi ránṣẹ́ sí Òjíṣẹ́ Rẹ̀. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَمِنَ الْاَعْرَابِ مَنْ يَّتَّخِذُ مَا يُنْفِقُ مَغْرَمًا وَّيَتَرَبَّصُ بِكُمُ الدَّوَآئِرَ ۗ عَلَيْهِمْ دَآئِرَةُ السَّوْءِ ۗ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٩٨﴾

98. Nínú àwọn Larubawa tí ń gbé aṣálẹ̀ ni àwọn kan wà, tí wọ́n ka ohun tí wọ́n ń ná sí ìjẹniníyà. Wọ́n sì ń retí kí ìgbà ó yí padà sí búburú fún yín. Ṣùgbọ́n tíwọ́n ní àpadàsí aburú. Allah sì jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَمِنَ الْاَعْرَابِ مَنْ يُّؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنْفِقُ قُرُبٰتٍ عِنْدَ اللّٰهِ وَصَلَوٰتِ الرَّسُوْلِ ۗ اَلَآ اِنَّهَا قُرْبَةٌ لَّهُمْ ۗ سَيُدْخِلُهُمُ اللّٰهُ فِيْ رَحْمَتِهٖ ۗ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٩٩﴾ ع

99. Bákan náà lọ́ sì tún ń bẹ nínú àwọn Larubawa aṣálẹ̀, àwọn tó gba Allah gbọ́ àti ọjọ́ ìkẹhìn, tí wọ́n sì ka ohun tí wọ́n ń ná fún ìsúnmọ́ Allah àti láti gba ìbùkún lọ́dọ̀ Òjíṣẹ́ náà. Bẹ́ẹ̀ ni, dájúdájú ó jẹ́ ohun tó mú wọn súnmọ́ (Allah). Allah yóò fi wọ́n sínú ìkẹ́ Rẹ̀. Dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

ÌDÁ 13

وَالسّٰبِقُوْنَ الْاَوَّلُوْنَ مِنَ الْمُهٰجِرِيْنَ وَالْاَنْصَارِ وَالَّذِيْنَ اتَّبَعُوْهُمْ بِاِحْسَانٍ ۙ رَّضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمْ وَرَضُوْا عَنْهُ وَاَعَدَّ لَهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ تَحْتَهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ۗ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٠٠﴾

100. Ní ti àwọn ẹni àkọ́kọ́ tí wọ́n gbawájú nínú àwọn tó jáde nílé àti àwọn olùrànlọ́wọ́ àti àwọn tí ó tẹ̀lé wọn nípa rere ṣíṣe, Allah ti yọ́nú sí wọn, inú àwọn náà sì dùn sí I, Òun sì ti pèsè ọgbà ìdẹ̀ra tí àwọn akérémọdò ń ṣàn nísàlẹ̀ rẹ̀ sílẹ̀ fún wọn, níbẹ̀ ni wọ́n yóò máa gbé títí láé. Eléyìí sì jẹ́ èrè tí ó tóbi.

وَمِمَّنْ حَوْلَكُمْ مِّنَ الْاَعْرَابِ

101. Àti pé ó ń bẹ nínú àwọn tó wà ní àyíká yín, nínú àwọn

Larubawa aşálè̩ tí wó̩n jé̩ alágàbàgebè, àti nínú àwo̩n ará Madina pè̩lú, tí wo̩n kò kúrò nídìí ìwà àgàbàgebè. Ìwo̩ kò mò̩ wó̩n, Àwa la mò̩ wó̩n. Àwa yóò je̩ wó̩n níyà lé̩è̩mejì, A ó sì dà wó̩n lo̩ sínú ìyà tí ó tóbi.

معانقة
وقف منزل
مُنٰفِقُوْنَ ۛؕ وَ مِنْ اَهْلِ الْمَدِيْنَةِ ۛ
مَرَدُوْا عَلَى النِّفَاقِ لَا تَعْلَمُهُمْ ؕ نَحْنُ
نَعْلَمُهُمْ ؕ سَنُعَذِّبُهُمْ مَّرَّتَيْنِ ثُمَّ
يُرَدُّوْنَ اِلٰى عَذَابٍ عَظِيْمٍ ۚ ﴿١٠١﴾

102. Àti pé àwo̩n mìíràn ń be̩ tí wó̩n ti jé̩wó̩ è̩s̩è̩ wo̩n. Wó̩n da iṣé̩ rere pò̩ mó̩ búburú, ó s̩e é s̩e kí Allah gba ìrònúpìwàdà wo̩n. Dájúdájú Allah jé̩ Aláforíjìn, Aláàánú jùlo̩.

وَ اٰخَرُوْنَ اعْتَرَفُوْا بِذُنُوْبِهِمْ خَلَطُوْا
عَمَلًا صَالِحًا وَّ اٰخَرَ سَيِّئًا ؕ عَسَى اللّٰهُ اَنْ
يَّتُوْبَ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

103. Gba ìto̩re̩ àánú nínú ohun ìní wo̩n, kí o fi so̩ wó̩n di mímó̩, kí o sì fi fò̩ wó̩n mó̩, kí o sì s̩e àdúrà fún wo̩n. Dájúdájú àdúrà rè̩ ni (orísun) ìfò̩kànbalè̩ fún wo̩n. Allah sì jé̩ Olùgbó̩, Olùmò̩ ohun gbogbo.

خُذْ مِنْ اَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ
وَ تُزَكِّيْهِمْ بِهَا وَ صَلِّ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ
صَلٰوتَكَ سَكَنٌ لَّهُمْ ؕ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ
عَلِيْمٌ ﴿١٠٣﴾

104. Wo̩n kò ha mò̩ ni pé Allah ló máa ń gba ìrònúpìwàdà àwo̩n e̩rúsìn Rè̩, Ó sì ń gba ìto̩re̩-àánú. Àti pé dájúdájú Allah ni Olùgbà ìrònúpìwàdà, Aláàánú jùlo̩.

اَلَمْ يَعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ هُوَ يَقْبَلُ
التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهٖ وَيَاْخُذُ الصَّدَقٰتِ
وَ اَنَّ اللّٰهَ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ ﴿١٠٤﴾

105. So̩ fún wo̩n pé, 'E̩ máa s̩é é nìs̩ó, Allah ń rí ìs̩esí yín àti Òjís̩é̩ Rè̩ pè̩lú àti àwo̩n olùgbàgbó̩ òdodo. Àti pé A ó dá yín padà sí ò̩dò̩ Olùmò̩ ìkò̩kò̩ àti gbangba. Lé̩hìn náà Òun yóò fún yín níròò nípa ohun tí e̩ s̩e nís̩é̩.'

وَ قُلِ اعْمَلُوْا فَسَيَرَى اللّٰهُ عَمَلَكُمْ وَ
رَسُوْلُهٗ وَ الْمُؤْمِنُوْنَ ؕ وَ سَتُرَدُّوْنَ اِلٰى
عٰلِمِ الْغَيْبِ وَ الشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا
كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿١٠٥﴾

106. Àwo̩n mìíràn sì ń be̩ tí wó̩n ń dúró de ìdájó̩ Allah, bí Òun

وَ اٰخَرُوْنَ مُرْجَوْنَ لِاَمْرِ اللّٰهِ اِمَّا
يُعَذِّبُهُمْ وَ اِمَّا يَتُوْبُ عَلَيْهِمْ ؕ

وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠٦﴾

yóò jẹ wọ́n níyà ni tàbí yóò gba ìrònúpìwàdà wọn. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَالَّذِينَ اتَّخَذُوا مَسْجِدًا ضِرَارًا وَّ
كُفْرًا وَّ تَفْرِيقًا بَيْنَ الْمُؤْمِنِينَ
وَإِرْصَادًا لِّمَنْ حَارَبَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ مِنْ
قَبْلُ ۚ وَلَيَحْلِفُنَّ إِنْ أَرَدْنَا إِلَّا الْحُسْنَىٰ ۚ
وَاللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٠٧﴾

107. Àti àwọn tí wọn kọ́ Mọ́sálásí láti fi dá ìnira àti àìgbàgbọ́ pẹ̀lú ìpínyà láàrin àwọn onígbàgbọ́ òdodo sílẹ̀, kí ó sì tún lè jẹ́ ibùba fún àwọn tó gbógun ti Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ̀ tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀. Wọn yóò sì máa búra pé, 'A kò gbèrò ohunkóhun bí kò ṣe rere.' Allah sì jẹ́rìí wí pé dájúdájú òpùrọ́ ni wọ́n.

لَا تَقُمْ فِيهِ أَبَدًا ۚ لَمَسْجِدٌ أُسِّسَ
عَلَى التَّقْوَىٰ مِنْ أَوَّلِ يَوْمٍ أَحَقُّ أَنْ
تَقُومَ فِيهِ ۚ فِيهِ رِجَالٌ يُحِبُّونَ أَنْ
يَتَطَهَّرُوا ۚ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُطَّهِّرِينَ ﴿١٠٨﴾

108. Má ṣe dúró (láti jọ́sìn) nínú rẹ̀ láéláé. Dájúdájú Mọ́sálásí kan tí a fi ìpìlẹ̀ rẹ̀ lélẹ̀ lórí ìpayà Allah àárọ̀ ọjọ́, ni ó lẹ́tọ̀ọ́ jù láti dúró nínú rẹ̀ (fún ìjọ́sìn). Nínú rẹ̀ ni àwọn ènìyàn kan wa ti wọn ń fẹ́ ṣe àwẹ̀mọ́ ara wọn. Allah sì fẹ́ràn àwọn tí wọ́n ń ṣe àwẹ̀mọ́ ara wọn.

أَفَمَنْ أَسَّسَ بُنْيَانَهُ عَلَىٰ تَقْوَىٰ مِنَ
اللَّهِ وَرِضْوَانٍ خَيْرٌ أَمْ مَّنْ أَسَّسَ
بُنْيَانَهُ عَلَىٰ شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَانْهَارَ
بِهِ فِي نَارِ جَهَنَّمَ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي
الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠٩﴾

109. Ǹjẹ́ ẹni tí ó fi ìpìlẹ̀ ilé rẹ̀ lélẹ̀ lórí ìpayà Allah àti ìyọ́nú Rẹ̀ ni ó dára jù ni, tàbí ẹni tí ó fi ìpìlẹ̀ ilé rẹ̀ lélẹ̀ létí bébé odò, tí omi ti gbẹ́ ẹ lábẹ́lẹ̀ tí ilé náà sì wó lulẹ̀ pẹ̀lú rẹ̀ sínú iná Jahanama? Allah kì yóò sì fi ọ̀nà mọ alábòsí ènìyàn.

لَا يَزَالُ بُنْيَانُهُمُ الَّذِي بَنَوْا رِيبَةً
فِي قُلُوبِهِمْ إِلَّا أَنْ تَقَطَّعَ قُلُوبُهُمْ ۗ
وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١١٠﴾ ع

110. Ilé wọn tí wọ́n kọ́ yìí, kì yóò dẹ́kun mímú ìdàmú wá sínú ọkàn wọn títí tí ọkàn wọn yóò fi fàya pẹ̀rẹ̀pẹ̀rẹ̀. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀, Ọlọgbọ́n jùlọ.

ÌDÁ 14

111. Dájúdájú Allah ti ra ẹ̀mí àti dúkìá àwọn onígbàgbọ́ òdodo lọ́wọ́ wọn kí Ọgbà ìdẹ̀ra le jẹ́ tiwọn. Wọ́n jà lójú ọ̀nà Allah, wọ́n ń pa (nínú àwọn ọ̀tá) bẹ́ẹ̀ ni a sì ń pa àwọn náà. Àdéhùn kan ni, tí Òun ti ṣe ní dandan fún ara Rẹ̀, nínú Ataora, Injila àti Al-Kur'ani. Ta sì wá lẹni tó le mú àdéhùn rẹ̀ ṣẹ ju Allah lọ? Nítorí náà, ẹ máa yọ̀ nípa ìdúnadúrà tí ẹ ti bá A ṣe. Eléyìí sì ni èrè ń jẹ tí ó tóbi.

إِنَّ اللَّهَ اشْتَرَىٰ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ
أَنفُسَهُمْ وَأَمْوَالَهُم بِأَنَّ لَهُمُ
الْجَنَّةَ ۚ يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ
فَيَقْتُلُونَ وَيُقْتَلُونَ ۖ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا
فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنجِيلِ وَالْقُرْآنِ ۚ وَ
مَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِ مِنَ اللَّهِ ۚ فَاسْتَبْشِرُوا
بِبَيْعِكُمُ الَّذِي بَايَعْتُم بِهِ ۚ وَذَٰلِكَ
هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ١١١

112. (Àwọn ni) olùrònúpìwàdà, àwọn olùjọ́sìn, àwọn olùfiyìn fún (Allah), àwọn tó ń gba ààwẹ̀, àwọn tí ń ṣe ìjọ́sìn nípa ààwẹ̀ gbígbà, àwọn olùtẹríba, àwọn olùforíbalẹ̀, àwọn olùpàṣẹ rere síṣe, wọ́n tún ń kọ aburú síṣe, bẹ́ẹ̀ ni wọn ń pa òfin Allah mọ́. Fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo níròó ìdùnnú.

التَّائِبُونَ الْعَابِدُونَ الْحَامِدُونَ
السَّائِحُونَ الرَّاكِعُونَ السَّاجِدُونَ
الْآمِرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَالنَّاهُونَ
عَنِ الْمُنكَرِ وَالْحَافِظُونَ لِحُدُودِ اللَّهِ ۗ
وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ١١٢

113. Kò tọ́ sí Ànọ́bì àti àwọn tí ó gbàgbọ́ lódodo kí wọ́n tọrọ àforíjìn fún àwọn ọ̀ṣẹbọ pàápàá bí wọ́n jẹ́ ẹbí tó súnmọ́ wọn, lẹ́hìn ìgbà tí ó ti hàn sí wọn gbaǹgba pé èrò iná (Jahim) ni wọ́n.

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَالَّذِينَ آمَنُوا أَن
يَسْتَغْفِرُوا لِلْمُشْرِكِينَ وَلَوْ كَانُوا
أُولِي قُرْبَىٰ مِن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ
أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ١١٣

114. Ìtọrọ àforíjì Ibrahim fún bàbá rẹ̀ kò jẹ́ ǹǹkan kan bí kò ṣe

وَمَا كَانَ اسْتِغْفَارُ إِبْرَاهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا
عَن مَّوْعِدَةٍ وَعَدَهَا إِيَّاهُ فَلَمَّا

تَبَيَّنَ لَهُ أَنَّهُ عَدُوٌّ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنْهُ ۚ
إِنَّ إِبْرَاهِيمَ لَأَوَّاهٌ حَلِيمٌ ﴿١١٤﴾

nítorí àdéhùn tí ó ti şe fún un. Şùgbọ́n lẹ́hìn tí ó ti hàn sí i pé ọ̀tá Allah ni í şe, ó yàgò fún un. Dájúdájú Ibrahim jẹ́ ọlọ́kàn tútù, Onífaradà.

وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُضِلَّ قَوْمًا بَعْدَ إِذْ
هَدَاهُمْ حَتَّىٰ يُبَيِّنَ لَهُم مَّا يَتَّقُونَ ۚ
إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١١٥﴾

115. Kì í şe fún Allah láti şi àwọn èniyàn lọ́nà lẹ́hìn tí Ó ti tọ́ wọn sọ́nà, títí Òun yóò fi fi ohun tó yẹ kí wọ́n şọ́ra fún hàn wọ́n. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo.

إِنَّ اللَّهَ لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ
يُحْيِي وَيُمِيتُ ۚ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ
مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿١١٦﴾

116. Dájúdájú ti Allah ni ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé. Òun ni ń fún ni lẹ́mìí, Ó sì ń fi ikú pani, kò sí ọ̀rẹ́ tàbí olùrànlọ́wọ́ kankan fún yín lẹ́hìn Allah.

لَقَد تَّابَ اللَّهُ عَلَى النَّبِيِّ وَالْمُهَاجِرِينَ
وَالْأَنصَارِ الَّذِينَ اتَّبَعُوهُ فِي سَاعَةِ
الْعُسْرَةِ مِن بَعْدِ مَا كَادَ يَزِيغُ قُلُوبُ
فَرِيقٍ مِّنْهُمْ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّهُ
بِهِمْ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١١٧﴾

117. Dájúdájú Allah ti şojú àánú fún Ànọ́bì àti àwọn tó jáde nílé àti àwọn olùrànlọ́wọ́ tí wọ́n tẹ̀lé e lasiko ìşòro, lẹ́hìn tí ìrẹ̀wẹ̀sì ọkàn ti bá apá kan nínú wọn, lẹ́hìn náà Ó şíjú àánú wò wọ́n. Dájúdájú Òun jẹ́ Oníkẹ̀ẹ́, Aláàánú jùlọ fún wọn.

وَعَلَى الثَّلَاثَةِ الَّذِينَ خُلِّفُوا حَتَّىٰ
إِذَا ضَاقَتْ عَلَيْهِمُ الْأَرْضُ بِمَا
رَحُبَتْ وَضَاقَتْ عَلَيْهِمْ أَنفُسُهُمْ
وَظَنُّوا أَن لَّا مَلْجَأَ مِنَ اللَّهِ إِلَّا إِلَيْهِ
ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ لِيَتُوبُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ هُوَ
التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١١٨﴾ ع

118. Àti fún àwọn mẹ́ta tí wọ́n fà sẹ́hìn, títí tí ilẹ̀ fi fún mọ́ wọn, pẹ̀lú bí ó ti gbòòrò tó, tí ìdàmú sìbá ọkàn wọn, wọ́n sì mọ̀ pé kò sí ibi ìsádi kan kúrò lọ́dọ̀ Rẹ̀ bí kò şe sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀. Lẹ́hìn náà Ó şíjú àánú wò wọ́n, kí wọ́n le ronúpìwàdà. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùgbà ìrònúpìwàdà, Aláàánú jùlọ.

ÌDÁ 15

119. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ páyà Allah kí ẹ sì máa wà pẹ̀lú àwọn olótìítọ́.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَكُوْنُوْا
مَعَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿۱۱۹﴾

120. Kò tọ́ sí àwọn ará Madina àti àwọn tí ń gbé ní agbègbè wọn nínú àwọn Larubawa aṣálẹ̀ láti fidímọ́lé lẹ́hìn Òjíṣẹ́ Allah, tàbí pé kí wọ́n ka ẹ̀mí tiwọn kún ju tirẹ̀ lọ. Èyí rí bẹ́ẹ̀ nítorí pé òùngbẹ, àárẹ̀ tàbí ẹbi kò ní sí fún wọn lójú ọ̀nà Allah tàbí kí wọ́n gbé ìgbésẹ̀ kan tí ó lè bí àwọn aláìgbàgbọ́ nínú, tàbí kí wọ́n mú ìpalára bá àwọn ọ̀tá láìjẹ́ pé iṣẹ́ rere ni a ó fi kọ sílẹ̀ fún wọn. Dájúdájú, Allah kò ní jẹ́ kí iṣẹ́ àwọn olùṣerere ṣègbé.

مَا كَانَ لِاَهْلِ الْمَدِيْنَةِ وَمَنْ حَوْلَهُمْ
مِّنَ الْاَعْرَابِ اَنْ يَّتَخَلَّفُوْا عَنْ رَّسُوْلِ
اللّٰهِ وَلَا يَرْغَبُوْا بِاَنْفُسِهِمْ عَنْ نَّفْسِهٖ ؕ
ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ لَا يُصِيْبُهُمْ ظَمَاٌ وَّلَا
نَصَبٌ وَّلَا مَخْمَصَةٌ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ
لَا يَطَـُٔوْنَ مَوْطِئًا يَّغِيْظُ الْكُفَّارَ وَلَا
يَنَالُوْنَ مِنْ عَدُوٍّ نَّيْلًا اِلَّا كُتِبَ لَهُمْ
بِهٖ عَمَلٌ صَالِحٌ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُضِيْعُ
اَجْرَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿۱۲۰﴾

121. Wọn kò ní ná owó kan, ó kéré ni tàbí ó pọ̀ ni, wọn kò sì ní la àfonífojì kan kọjá àyàfi kí á kọ ọ́ sílẹ̀ fún wọn, kí Allah le san wọ́n lẹ́san rere ohun tí wọ́n ṣe.

وَلَا يُنْفِقُوْنَ نَفَقَةً صَغِيْرَةً وَّلَا كَبِيْرَةً
وَّلَا يَقْطَعُوْنَ وَادِيًا اِلَّا كُتِبَ لَهُمْ
لِيَجْزِيَهُمُ اللّٰهُ اَحْسَنَ مَا كَانُوْا
يَعْمَلُوْنَ ﴿۱۲۱﴾

122. Kò ṣe è ṣe fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo láti jáde lápapọ̀. Kí ní ṣe tí apá kan nínú ìpín kọ̀ọ̀kan nínú wọn kò jáde láti lọ kọ́ ẹ̀kọ́ nípa àgbọ́yé ẹ̀sìn, kí wọ́n le kìlọ̀ fún àwọn ènìyàn wọn nígbà tí wọ́n bá padà sọ́dọ̀ wọn, kí wọ́n le yàgò fún aburú.

وَمَا كَانَ الْمُؤْمِنُوْنَ لِيَنْفِرُوْا كَآفَّةً ؕ
فَلَوْلَا نَفَرَ مِنْ كُلِّ فِرْقَةٍ مِّنْهُمْ طَآئِفَةٌ
لِّيَتَفَقَّهُوْا فِي الدِّيْنِ وَلِيُنْذِرُوْا قَوْمَهُمْ
اِذَا رَجَعُوْٓا اِلَيْهِمْ لَعَلَّهُمْ يَحْذَرُوْنَ ﴿۱۲۲﴾ ع

ÌDÁ 16

123. Ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo, ẹ

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا قَاتِلُوا الَّذِيْنَ

máa bá àwọn aláìgbàgbọ́ tí wọ́n ń bẹ ní àrọ́wọ́tó yín jà kí ẹ sì jẹ́ kí wọ́n rí ìlekoko láti ọ̀dọ̀ yín kí ẹ sì mọ̀ pé Allah ń bẹ pẹ̀lú àwọn olùpáyà Rẹ̀.

يَلُونَكُم مِّنَ ٱلْكُفَّارِ وَلْيَجِدُوا۟ فِيكُمْ
غِلْظَةً ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ
ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٢٣﴾

124. Nígbà tí a bá sọ orí-ọ̀rọ̀ kan kalẹ̀, àwọn kan nínú wọn yóò máa sọ pé, ‘Ta ni nínú yín tí èyí ṣe àlékún ìgbàgbọ́ rẹ̀?’ Ní ti àwọn onígbàgbọ́ òdodo, yóò ṣe àlékún ìgbàgbọ́ wọn, wọn yóò sì máa yọ̀.

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ فَمِنْهُم مَّن
يَقُولُ أَيُّكُمْ زَادَتْهُ هَٰذِهِۦٓ إِيمَٰنًا ۚ
فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ فَزَادَتْهُمْ إِيمَٰنًا
وَهُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿١٢٤﴾

125. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tí àrùn ń bẹ lọ́kàn wọn, a máa ṣe àlékún ẹ̀gbin kún ẹ̀gbin wọn, wọn yóò sì kú nígbà tí wọ́n jẹ́ aláìgbàgbọ́.

وَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِى قُلُوبِهِم مَّرَضٌ
فَزَادَتْهُمْ رِجْسًا إِلَىٰ رِجْسِهِمْ وَمَاتُوا۟
وَهُمْ كَٰفِرُونَ ﴿١٢٥﴾

126. Wọn kò ha rí i pé a ń dán wọn wò lẹ́ẹ̀kan tàbí lẹ́ẹ̀meji lọ́dọọdún? Síbẹ̀síbẹ̀ náà wọn kò ronúpìwàdà, wọn kò tilẹ̀ rántí ikìlọ̀.

أَوَلَا يَرَوْنَ أَنَّهُمْ يُفْتَنُونَ فِى كُلِّ عَامٍ
مَّرَّةً أَوْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمْ
يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾

127. Nígbà tí a bá fi orí-ọ̀rọ̀ kan ranṣẹ, wọn a máa wo ara wọn lójú, wọn a máa sọ pe, ‘Ẹnìkan ha rí yín?’ Lẹ́hìn náà wọn yóò sálọ. Allah ti yí ọkàn wọn padà nítorí pé wọ́n jẹ́ èniyàn tí kò gbọ́ agbọ́yé.

وَإِذَا مَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ نَّظَرَ بَعْضُهُمْ
إِلَىٰ بَعْضٍ هَلْ يَرَىٰكُم مِّنْ أَحَدٍ ثُمَّ
ٱنصَرَفُوا۟ ۚ صَرَفَ ٱللَّهُ قُلُوبَهُم
بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٢٧﴾

128. Dájúdájú Òjíṣẹ́ kan ti dé wá bá yín láti ààrín ara yín, ohun tí ń kó ìpalára bá yín jẹ́ ohun tí ń bà á nínú jẹ́. Òun ń fẹ́ àlàáfíà fún yín, òun sì tún jẹ́ olùbánidárò àti Aláàánú fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

لَقَدْ جَآءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ عَزِيزٌ
عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم
بِٱلْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٨﴾

فَإِن تَوَلَّوْاْ فَقُلْ حَسْبِيَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَهُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ١٢٩

129. Ṣùgbọ́n tí wọ́n bá pẹ̀hìndà, sọ pé: ‘Allah ti tó fún mi’. Kò sí Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀. Òun gan-an ni èmi gbẹ́kẹ̀lé, Òun náà sì ni Olúwa, Olùni Ìtẹ́-ọlá tí ó tóbi.




# YUUNUS

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

**1.** Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. *ALIF, LAAM, RAA*, (Èmi ni Allah Olùrí ohun gbogbo). Àwọn wọ̀nyí ni àwọn ẹsẹ Ìwé náà tó kún fún ọgbọ́n.

الٓرۚ تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ الْحَكِيمِ ②

3. Ó ha jẹ́ nǹkan ìyanu bí, pé A ṣípayá fún ọkùnrin kan nínú wọn láti máa kìlọ̀ fún àwọn ènìyàn, kí o sì máa fún àwọn tó gbàgbọ́ ní ìró ìdùnnú pé ipò òdodo ń bẹ fún wọn lọ́dọ̀ Olúwa wọn. Àwọn aláìgbàgbọ́ wí pé, ‘Dájúdájú eléyìí jẹ́ òpìdán tí ó hàn gbaǹgba.’

أَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا أَنْ أَوْحَيْنَا إِلَىٰ
رَجُلٍ مِنْهُمْ أَنْ أَنْذِرِ النَّاسَ وَبَشِّرِ
الَّذِينَ آمَنُوا أَنَّ لَهُمْ قَدَمَ صِدْقٍ
عِنْدَ رَبِّهِمْ ۗ قَالَ الْكَافِرُونَ إِنَّ هَٰذَا
لَسَاحِرٌ مُبِينٌ ③

4. Dájúdájú Olúwa yín ni Allah, Ẹni tí Ó dá ọ̀run àti ayé ní ìgbà mẹ́fà. Lẹ́hìn náà Ó gúnwà sórí ọlá (rẹ̀) Ó ń fi gbogbo nǹkan sí ètò, kò sí olùṣìpẹ̀ kan bí kò ṣe nípa àṣẹ Rẹ̀. Èyí ni Allah, Olúwa yín, nítorí náà ẹ máa sìn Ín. Ẹ kò ha ní rántí ni.

إِنَّ رَبَّكُمُ اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضَ فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ
عَلَى الْعَرْشِ ۖ يُدَبِّرُ الْأَمْرَ ۖ مَا مِنْ شَفِيعٍ
إِلَّا مِنْ بَعْدِ إِذْنِهِ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ
فَاعْبُدُوهُ ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ④

5. Ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni ìpadàbọ̀sí gbogbo yín, òtítọ́ ni ìlérí Allah. Dájúdájú Òun ni Ó pilẹ̀ ìṣẹ̀dá, lẹ́hìn náà Òun yóò tún dá a padà, kí Ó le san àwọn tí ó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere ní ẹ̀san pẹ̀lú

إِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا ۖ وَعْدَ اللَّهِ
حَقًّا ۚ إِنَّهُ يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ
لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ بِالْقِسْطِ ۚ وَالَّذِينَ كَفَرُوا
لَهُمْ شَرَابٌ مِنْ حَمِيمٍ وَعَذَابٌ أَلِيمٌ

بِمَا كَانُوا يَكْفُرُونَ ﴿٥﴾

ẹ̀tọ́. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tí ó ṣe àìgbàgbọ́, mímu omi gbígbóná àti ìyá olóró yóò jẹ́ tiwọn, nítorí pé wọ́n ṣe àìgbàgbọ́.

هُوَ الَّذِي جَعَلَ الشَّمْسَ ضِيَاءً وَّ
الْقَمَرَ نُورًا وَّقَدَّرَهُ مَنَازِلَ لِتَعْلَمُوا
عَدَدَ السِّنِينَ وَالْحِسَابَ ۚ مَا خَلَقَ اللَّهُ
ذَٰلِكَ إِلَّا بِالْحَقِّ ۚ يُفَصِّلُ الْآيَاتِ
لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٦﴾

6. Òun ni Ẹni tí Ó ṣe òòrùn ní ìmọ́lẹ̀ gbòò àti òṣùpá ní ìmọ́lẹ̀ dídán. Ó sì ṣe òdiwọ̀n àsìkò fún un, kí ẹ báa le mọ òǹkà àwọn ọdún àti ìṣirò fún (àkókò). Allah kò dá àwọn nǹkan wọ̀nyí lásán bí kò ṣe pẹ̀lú òdodo. Ó ń ṣe àlàyé àwọn Àmì náà fún àwọn èniyàn tí wọ́n ní ìmọ̀.

إِنَّ فِي اخْتِلَافِ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَمَا
خَلَقَ اللَّهُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ لَآيَاتٍ
لِّقَوْمٍ يَتَّقُونَ ﴿٧﴾

7. Dájúdájú àwọn àmì ń bẹ nínú yíyípadà láàrin òru, ọ̀sán àti nínú àwọn ohun gbogbo tí Allah dá sí ọ̀run àti ayé fún àwọn olùbẹ̀rù Allah.

إِنَّ الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَاءَنَا وَرَضُوا
بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَاطْمَأَنُّوا بِهَا وَ
الَّذِينَ هُمْ عَنْ آيَاتِنَا غَافِلُونَ ﴿٨﴾

8. Dájúdájú àwọn tí kò ní ìrètí ìbápàdé Wa tí wọ́n sì ń dunnú sí ìgbésí ayé yìí, wọ́n sì ní ìtẹ́lọ́rùn sí i, àti àwọn tí ó jẹ́ aláìbìkítà nípa àwọn Àmì Wa.

أُولَٰئِكَ مَأْوَاهُمُ النَّارُ بِمَا كَانُوا
يَكْسِبُونَ ﴿٩﴾

9. Àwọn wọ̀nyí, iná ni ibùdésí wọn nítorí ohun tí wọ́n ti ṣe ní iṣẹ́.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
يَهْدِيهِمْ رَبُّهُمْ بِإِيمَانِهِمْ ۚ تَجْرِي
مِنْ تَحْتِهِمُ الْأَنْهَارُ فِي جَنَّاتِ
النَّعِيمِ ﴿١٠﴾

10. Ní ti àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, Olúwa wọn yóò tọ́ wọn sọ́nà nítorí ìgbàgbọ́ wọn. Àwọn akérémọdò yóò máa ṣàn ní ìsàlẹ̀ wọn nínú ọgbà onídẹ̀ra.

دَعْوٰىهُمْ فِيهَا سُبْحٰنَكَ اللّٰهُمَّ وَ
تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلٰمٌۚ وَاٰخِرُ دَعْوٰىهُمْ
اَنِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِينَ ١١

11. Àdúrà wọn níbẹ̀ ni ‘Mímọ́ Rẹ̀ Olúwa.’ Ìkíni wọn níbẹ̀ yóò jẹ́ ‘Alaafia’. Àdúrà ìkẹhìn wọn yóò sì jẹ́ ‘Gbogbo ìyìn ti Allah ni, Olúwa gbogbo ẹ̀dá.’

ÌDÁ 2

وَلَوْ يُعَجِّلُ اللّٰهُ لِلنَّاسِ الشَّرَّ
اسْتِعْجَالَهُمْ بِالْخَيْرِ لَقُضِيَ اِلَيْهِمْ
اَجَلُهُمْۜ فَنَذَرُ الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ
لِقَاۤءَنَا فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ١٢

12. Ìbá ṣe pé Allah má n tètè mú ìrẹ́dìí aburú bá àwọn ènìyàn gẹ́gẹ́ bí wọ́n ṣe ń kánjú láti wá rere ni, dájúdájú àkókò tí a dá fún wọn ìbá ti dé òpin. Ṣùgbọ́n A fi àwọn tí kò retí ìbápàdé wa sílẹ̀ nínú ìrékọjá ẹnu ààlà wọn ní ẹni tí ń pa ràdìràdì.

وَاِذَا مَسَّ الْاِنْسَانَ الضُّرُّ دَعَانَا
لِجَنْبِهٖۤ اَوْ قَاعِدًا اَوْ قَاۤئِمًاۚ فَلَمَّا
كَشَفْنَا عَنْهُ ضُرَّهُ مَرَّ كَاَنْ لَمْ
يَدْعُنَاۤ اِلٰى ضُرٍّ مَسَّهُۜ كَذٰلِكَ زُيِّنَ
لِلْمُسْرِفِينَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١٣

13. Nígbà tí ìnira bá sì bá ènìyàn, yóò máa ké pè Wá ní ìdùbúlẹ̀ rẹ̀, tàbí ní ìjókòó, tàbí ní ìdúró, ṣùgbọ́n nígbà tí A bá mú ìnira rẹ̀ kúrò fún un, yóò máa bá tirẹ̀ lọ, bí ẹni pé kò ké pè Wá rí fún ìmúkúrò ìnira rẹ̀. Báyìí ni a ṣe ohun tí àwọn aláṣejù ń ṣe lọ́ṣọ̀ọ́ fún wọn.

وَلَقَدْ اَهْلَكْنَا الْقُرُونَ مِنْ قَبْلِكُمْ
لَمَّا ظَلَمُوا وَجَاۤءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ
بِالْبَيِّنٰتِ وَمَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا
كَذٰلِكَ نَجْزِي الْقَوْمَ الْمُجْرِمِينَ ١٤

14. Dájúdájú Àwa ti pa àwọn ìran kan run ṣíwájú yín nígbà tí wọ́n ṣe àbòsí, àwọn Òjíṣẹ́ wọn sì wá bá wọn pẹ̀lú àwọn Àmì tí ó hàn gbaǹgba ṣùgbọ́n wọn kò gbàgbọ́. Báyìí ni àwa ń san ẹ̀san fún àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ ènìyàn.

ثُمَّ جَعَلْنٰكُمْ خَلٰۤئِفَ فِي الْاَرْضِ مِنْ
بَعْدِهِمْ لِنَنْظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُونَ ١٥

15. Lẹ́hìn náà a ṣe yín ní àrólé lórí ilẹ̀ lẹ́hìn wọn, kí a baà le rí i bí ẹ̀yin náà yóò ti ṣe sí.

16. Nígbà tí A bá ń ka àwọn Àmì Wa tí ó yanjú fún wọn, àwọn tí kò retì ìbápàdé Wa yóò sọ pé, ‘Mú Al-Kur’an kan wá tí ó yàtọ̀ sí èyí, tàbí kí o yí i padà’. Sọ pé: ‘Kò tọ́ sí mi láti yí i padà pẹ̀lú àtinúdá ti ara mi. Èmi kò tẹ̀lé nǹkan miíràn ju ohun tí a ṣípayá fún mi lọ. Èmi bẹ̀rù ìyá ọjọ́ kan tí ó tóbi bí èmi bá ṣe àìgbọràn sí Olúwa mi.’

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ ۙ قَالَ
الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَاءَنَا ائْتِ بِقُرْآنٍ
غَيْرِ هَٰذَا أَوْ بَدِّلْهُ ۚ قُلْ مَا يَكُونُ لِي
أَنْ أُبَدِّلَهُ مِنْ تِلْقَاءِ نَفْسِي ۖ إِنْ
أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ ۖ إِنِّي أَخَافُ
إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٦﴾

17. Sọ pé, ‘Ìbá ṣe pé ó wu Allah ni, Èmi ìbá tí le kà á fún yín, Òun ìbá sì tí fi mọ̀ yín. Dájúdájú mo ti ń gbé ààrín yín fún ìgbà pípẹ́ ṣíwájú èyí. Ẹ kì yóò ha ṣe làákàyè bí?

قُلْ لَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا تَلَوْتُهُ عَلَيْكُمْ وَلَا
أَدْرَاكُمْ بِهِ ۖ فَقَدْ لَبِثْتُ فِيكُمْ عُمُرًا
مِنْ قَبْلِهِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٧﴾

18. Ta ni ó ṣe àbòsí ju ẹni tí ó dá àdápa irọ́ mọ́ Allah lọ, tàbí tí ó pe àwọn Àmì Rẹ̀ ní irọ́? Dájúdájú àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ kò ní ṣoríire.

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا
أَوْ كَذَّبَ بِآيَاتِهِ ۚ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ
الْمُجْرِمُونَ ﴿١٨﴾

19. Wọn ń sin ohun tí kò le kó ìnira bá wọn, tí kò sì le ṣe àǹfàní fún wọn dípò Allah; wọ́n sì ń sọ pé; ‘Àwọn wọ̀nyí ni olùṣìpẹ̀ wa lọ́dọ̀ Allah.’ Sọ pé: ‘Ẹyin yóò ha sọ ohun tí Allah kò mọ̀ nínú àwọn ọ̀run àti ayé fún Un bí? Mímọ́ ni fún Un, Ó sì ga ju gbogbo àwọn ohun tí wọ́n fi ń bá A wá ẹgbẹ́ lọ.’

وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُمْ
وَلَا يَنْفَعُهُمْ وَيَقُولُونَ هَٰؤُلَاءِ
شُفَعَاؤُنَا عِنْدَ اللَّهِ ۚ قُلْ أَتُنَبِّئُونَ
اللَّهَ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا فِي
الْأَرْضِ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا
يُشْرِكُونَ ﴿١٩﴾

20. Àwọn ènìyàn kò jẹ́ nǹkan kan bíkòṣe ìran kan ṣoṣo, lẹ́hìn náà wọ́n ṣe ìyapa ẹnu. Bí kì í bá ṣe ti

وَمَا كَانَ النَّاسُ إِلَّا أُمَّةً وَاحِدَةً
فَاخْتَلَفُوا ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ

رَبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ فِيمَا فِيهِ
يَخْتَلِفُونَ ٢٠

ọ̀rọ̀ kan tó ti gba iwájú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀, à bá ti ṣe ìdájọ́ láàrin wọn nípa ohun tí wọ́n ń ṣe ìyapa ẹnu sí.

وَيَقُولُونَ لَوْلَا أُنْزِلَ عَلَيْهِ آيَةٌ مِنْ
رَبِّهِ فَقُلْ إِنَّمَا الْغَيْبُ لِلَّهِ فَانْتَظِرُوا
ع إِنِّي مَعَكُمْ مِنَ الْمُنْتَظِرِينَ ٢١

21. Wọ́n ń sọ pé: ‘Èéṣe tí a kò sọ Àmì kan kalẹ̀ fún un láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀?’ Sọ pé: ‘Ti Allah nìkan ni ohun tí ó pamọ́, nítorí náà ẹ máa wòye, Èmi náà ń bẹ nínú àwọn olùwòye pẹ̀lú yín.’

ÌDÁ 3

وَإِذَا أَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً مِنْ بَعْدِ
ضَرَّاءَ مَسَّتْهُمْ إِذَا لَهُمْ مَكْرٌ فِي
آيَاتِنَا قُلِ اللَّهُ أَسْرَعُ مَكْرًا إِنَّ
رُسُلَنَا يَكْتُبُونَ مَا تَمْكُرُونَ ٢٢

22. Àti nígbà tí a bá fún àwọn ènìyàn ní ààánú tọ́wò lẹ́hìn ìnira tí ó ti bá wọn, sì wò ó, wọn yóò bẹ̀rẹ̀ sí pète láti tako àwọn Àmì Wa. Sọ pé, ‘Allah yára jù wọ́n lọ nípa ètò ṣíṣe.’ Dájúdájú àwọn Òjíṣẹ́ Wa ń kọ gbogbo àwọn ete tí ẹ ń pa sílẹ̀.

هُوَ الَّذِي يُسَيِّرُكُمْ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ
حَتَّىٰ إِذَا كُنْتُمْ فِي الْفُلْكِ وَجَرَيْنَ بِهِمْ
بِرِيحٍ طَيِّبَةٍ وَفَرِحُوا بِهَا جَاءَتْهَا
رِيحٌ عَاصِفٌ وَجَاءَهُمُ الْمَوْجُ مِنْ
كُلِّ مَكَانٍ وَظَنُّوا أَنَّهُمْ أُحِيطَ بِهِمْ
دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ لَئِنْ
أَنْجَيْتَنَا مِنْ هَٰذِهِ لَنَكُونَنَّ مِنَ
الشَّاكِرِينَ ٢٣

23. Òun ni Ẹni tó ń mú yín rìn lórí ilẹ̀ àti lórí omi, títí ìgbà tí ẹ bá sì wà nínú ọkọ̀ ojú-omi tí ó sì gbé wọn lọ pẹ̀lú àtẹ̀gùn tí ó dára, wọn a si maa dùnnu nínú rẹ̀. Atẹ́gùn líle a sì wá bá wọn, (àwọn ọkọ̀ ojú-omi) bẹ́ẹ̀ ni ìgbì-omi a bẹ̀rẹ̀ sí í gbé wọn ní gbogbo ọ̀nà, wọn a sì rò pé A ti yí wọn po, wọn a bẹ̀rẹ̀ sí ní ké pe Allah, pẹ̀lú ìlérí ìfọkàsìn nínú ìjọ́sìn tí ó tọ́ fún Un pé: ‘Bí O bá lè gbà wá là nínú èyí, dájúdájú àwa yóò máa bẹ nínú àwọn olùmoore.’

24. Ṣùgbọ́n nígbà tí Ó gbà wọ́n là tán, lẹ́hìn náà, wọ́n bẹ̀rẹ̀ sí ní rékọjá ẹnu ààlà lórí ilẹ̀ lọ́nà àìtọ́. Ẹ̀yin ènìyàn! Irékọjá ẹnu ààlà yín wà fún orí ara yín. Ẹ máa jẹ ìgbádùn ti ayé yìí, lẹ́hìn náà ọ̀dọ̀ Wa ni ìpadàbọ̀ sí yín. Nígbà náà ni Àwa yóò fún yín níròó ohun tí ẹ̀yin ń ṣe.

فَلَمَّآ أَنجَىٰهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِى ٱلْأَرْضِ
بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَا بَغْيُكُمْ
عَلَىٰٓ أَنفُسِكُم ۖ مَّتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ
ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٤

25. Àpèjúwe ìgbésí ayé yìí dà bí omi tí Àwa ń sọ̀kalẹ̀ láti ọ̀run wá. Lẹ́hìn náà ohun tí ń hù jáde láti inú ilẹ̀, tí àwọn ènìyàn àti ẹran ọ̀sìn ń jẹ nínú rẹ̀ rò pọ̀ mọ́ ọn. Ó ń rí bẹ́ẹ̀ títí ìgbà tí ilẹ̀ yóò fi gbé ọ̀ṣọ́ rẹ̀ jáde, tí yóò sì rẹwà- tí àwọn tó ni ín yóò sì rò pé àwọn lágbára lórí rẹ̀, ìpinnu Wa sì máa ń dé bá a lóru tàbí lọ́sàn-án. Nígbà náà A máa ń sọ ọ́ di pápá tí a ti roko rẹ̀, bí ẹni pé kò sí níbẹ̀ lánàá. Báyìí ni Àwa ń ṣe àlàyé àwọn Àmì fún àwọn tó máa ń ronú jinlẹ̀.

إِنَّمَا مَثَلُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ
أَنزَلْنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ
نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ مِمَّا يَأْكُلُ ٱلنَّاسُ
وَٱلْأَنْعَٰمُ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذَتِ ٱلْأَرْضُ
زُخْرُفَهَا وَٱزَّيَّنَتْ وَظَنَّ أَهْلُهَآ أَنَّهُمْ
قَٰدِرُونَ عَلَيْهَآ ۙ أَتَىٰهَآ أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ
نَهَارًا فَجَعَلْنَٰهَا حَصِيدًا كَأَن لَّمْ تَغْنَ
بِٱلْأَمْسِ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ
لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ٢٥

26. Allah ń pe àwọn ènìyàn sí ilé àlàáfíà. Òun a sì máa tọ́ ẹni tí ó bá wù Ú sọ́nà tààrà.

وَٱللَّهُ يَدْعُوٓا۟ إِلَىٰ دَارِ ٱلسَّلَٰمِ ۖ وَيَهْدِى
مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٢٦

27. Àlékún rere ń bẹ fún àwọn tó bá ń ṣe rere, ẹ̀san dáadáa pẹ̀lú àlékún ìbùkún. Òkùnkùn àti ìtìjú kò ní bò wọ́n lójú. Àwọn wọ̀nyí ni èrò ọgbà ìdẹ̀ra, ibẹ̀ ni wọ́n yóò máa gbé.

لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ ٱلْحُسْنَىٰ وَزِيَادَةٌ ۖ وَلَا
يَرْهَقُ وُجُوهَهُمْ قَتَرٌ وَلَا ذِلَّةٌ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٧

28. Ní ti àwọn tó ṣe búburú, A ó sàn wọ́n lẹ́san aburú irú rẹ̀, ìtìjú yóò sì bá wọn, kò ní sí aláàbò kan fún wọn lẹ́hìn Allah, bí ẹni pé òkùnkùn ààjìn òru ti ṣú bò wọ́n lójú. Àwọn wọ̀nyí ni èrò iná, ibẹ̀ ni wọ́n yóò máa gbé.

وَالَّذِينَ كَسَبُوا السَّيِّئَاتِ جَزَاءُ
سَيِّئَةٍ بِمِثْلِهَا وَتَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ مَا
لَهُمْ مِنَ اللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ كَأَنَّمَا
أُغْشِيَتْ وُجُوهُهُمْ قِطَعًا مِنَ اللَّيْلِ
مُظْلِمًا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ هُمْ
فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٢٨﴾

29. (Kí ẹ sì bẹ̀rù) ọjọ́ tí A ó kó wọn jọ papọ̀. Lẹ́hìn náà A ó sọ fún àwọn tó ń bá Allah wá orogún pé, ‘Ẹ máa bẹ láàyè yín, ẹ̀yin àti àwọn tí ẹ ń mú ní aláfijọ Allah.’ A sì yà wọ́n sọ́tọ̀. Àwọn tí wọ́n ń mú lórogún Allah yóò sì wí pé, ‘Kì í ṣe àwa ni ẹ̀yin ń sìn.’

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ
لِلَّذِينَ أَشْرَكُوا مَكَانَكُمْ أَنْتُمْ وَ
شُرَكَاؤُكُمْ فَزَيَّلْنَا بَيْنَهُمْ وَقَالَ
شُرَكَاؤُهُمْ مَا كُنْتُمْ إِيَّانَا تَعْبُدُونَ ﴿٢٩﴾

30. Nítorí náà nísinsinyìí Allah ti tó ní Ẹlẹ́rìí láàrin àwa àti ẹ̀yin. Dájúdájú àwa kò ní ìmọ̀ kankan nípa ìjọ́sìn yín.

فَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ إِنْ
كُنَّا عَنْ عِبَادَتِكُمْ لَغَافِلِينَ ﴿٣٠﴾

31. Níbẹ̀ ni olúkúlùkù ẹ̀mí yóò ti rí ohun tí ó ti ṣe kọjá, A ó sì dá wọn padà sọ́dọ̀ Allah tí í ṣe Aláàbò wọn tòótọ́, ohun tí wọ́n ń dá àdápa irọ́ rẹ̀ yóò sì bọ́ mọ́ wọn lọ́wọ́.

هُنَالِكَ تَبْلُو كُلُّ نَفْسٍ مَا أَسْلَفَتْ
وَرُدُّوا إِلَى اللَّهِ مَوْلَاهُمُ الْحَقِّ وَضَلَّ
عَنْهُمْ مَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٣١﴾ النصف ع

ÌDÁ 4

32. Sọ pé, ‘Ta ló ń pèsè fún yín láti ọ̀run àti lórí ilẹ̀? Tàbí ta lẹni tó ni ìkápá lórí ìgbọràn àti ìríran? Ta ló ń mú alàáyè jáde láti inú òkú tó sì ń mú òkú jáde láti inú alàáyè? Ta lẹni tó ń ṣe àkóso gbogbo nǹkan? Wọn yóò sọ pé ‘Allah ni’. Nígbà náà sọ pé, ‘Ẹ̀yin kò ha ní wá ààbò (Rẹ̀) bí?

قُلْ مَنْ يَرْزُقُكُمْ مِنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ
أَمَّنْ يَمْلِكُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَمَنْ يُخْرِجُ
الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ
الْحَيِّ وَمَنْ يُدَبِّرُ الْأَمْرَ فَسَيَقُولُونَ
اللَّهُ فَقُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٢﴾

33. Èyí ni Allah, Olúwa yín tòótọ́, kí ló tún ń bẹ lẹ́hìn òtítọ́ bí kò ṣe irọ́? Èéṣe tí ẹ fi ń ṣẹ́rí padà?

فَذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمُ الْحَقُّ ج فَمَاذَا بَعْدَ
الْحَقِّ اِلَّا الضَّلٰلُ صلے فَاَنّٰى تُصْرَفُوْنَ ﴿٣٣﴾

34. Báyìí ni ọ̀rọ̀ Olúwa rẹ̀ ti ṣe ṣẹ lórí àwọn tí wọ́n ya pòkíì nítorí pé wọn kò gbàgbọ́.

كَذٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى
الَّذِيْنَ فَسَقُوْٓا اَنَّهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٣٤﴾

35. Sọ pé, ‘Ó ha ń bẹ nínú àwọn tí ẹ fi ń ṣe àfijọ Allah tí ó le dá ẹ̀dá, tí ó sì tún le mú irú ẹ̀dá mìíràn wá? Sọ pé ‘Allah nìkan ṣoṣo ni Ẹni tí Ó pilẹ̀ ẹ̀dá tí ó sì tún mú irú rẹ̀ wá. Lẹ́hìn náà níbo ni ẹ ń gbúnrí lọ?’

قُلْ هَلْ مِنْ شُرَكَٓائِكُمْ مَنْ يَبْدَؤُا
الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهُ ط قُلِ اللّٰهُ يَبْدَؤُا
الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهُ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ﴿٣٥﴾

36. Sọ pe, ‘Ó ha ń bẹ nínú àwọn ohun tí ẹ ń mú ní orogún pẹ̀lú Allah tí ó le tọ́ ni sọ́nà òtítọ́ bí?’ Sọ pé, ‘Allah lẹni tí Í máa tọ́ ni sídìí òtítọ́. Ǹjẹ́ nígbà náà, Ẹni tí Í máa tọ́ ni sídìí òtítọ́ ló yẹ kí á tẹ̀lé ni tàbí ẹni tí òun tìkara rẹ̀ kó mọ̀nà? Kí ni ó wá ń ṣe yín, báwo ni ẹ ṣe ń dájọ́?

قُلْ هَلْ مِنْ شُرَكَٓائِكُمْ مَنْ يَهْدِيْٓ اِلَى
الْحَقِّ ط قُلِ اللّٰهُ يَهْدِيْ لِلْحَقِّ ط اَفَمَنْ
يَهْدِيْٓ اِلَى الْحَقِّ اَحَقُّ اَنْ يُتَّبَعَ اَمَّنْ لَا
يَهِدِّيْٓ اِلَّآ اَنْ يُهْدٰى ج فَمَا لَكُمْ قف كَيْفَ
تَحْكُمُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn kò sì tẹ̀lé nǹkan kan bí kò ṣe àbá dídá. Dájúdájú àbá dídá kò le ṣe àtìlẹhìn kankan fún ènìyàn lórí òtítọ́. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun tí wọ́n ń ṣe.

وَمَا يَتَّبِعُ اَكْثَرُهُمْ اِلَّا ظَنًّا ط اِنَّ الظَّنَّ
لَا يُغْنِيْ مِنَ الْحَقِّ شَيْـًٔا ط اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌ
بِمَا يَفْعَلُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. Al-Kur an yìí kì í ṣe ohun tí ẹlòmíràn lẹ́hìn Allah le mú jáde wa. Ṣùgbọ́n ó ń jẹ́rìí òtítọ́ sí ohun tí ń bẹ ṣíwájú rẹ̀, ó sì tún ṣe àlàyé Òfin (Ọlọ́run). Kò sí iyèméjì nípa rẹ̀. Ó wá láti ọ̀dọ̀ Olúwa gbogbo àgbáyé.

وَمَا كَانَ هٰذَا الْقُرْاٰنُ اَنْ يُفْتَرٰى مِنْ
دُوْنِ اللّٰهِ وَلٰكِنْ تَصْدِيْقَ الَّذِيْ بَيْنَ
يَدَيْهِ وَتَفْصِيْلَ الْكِتٰبِ لَا رَيْبَ فِيْهِ
مِنْ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ قف ﴿٣٨﴾

39. Tàbí wọ́n wí pé ‘Ó ṣe àgbélẹ̀rọ rẹ̀ ni.’ Sọ pe, ‘Nígbà náà ẹ lọ mú orí-ọ̀rọ̀ irú rẹ̀ wá, kí ẹ sì pe ẹni tí ẹ bá lè pè lẹ́hìn Allah, (láti rán yín lọ́wọ́) bí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo.’

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا
بِسُورَةٍ مِّثْلِهِ وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُم
مِّن دُونِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ٣٩

40. Bẹ́ẹ̀ kọ́, wọ́n ti pe ohun tí ìmọ̀ wọn kò rọkiriká rẹ̀ ní irọ́, bẹ́ẹ̀ sì òkodoro rẹ̀ rẹ̀ kò tí dé wá bá wọn. Bẹ́ẹ̀ gẹ́gẹ́ ni àwọn tó ṣíwájú wọn pé òtítọ́ ní irọ́. Nítorí náà, kíyèsi bí ìgbẹ̀hìn àwọn alábòsí ti rí!

بَلْ كَذَّبُوا بِمَا لَمْ يُحِيطُوا بِعِلْمِهِ وَلَمَّا
يَأْتِهِمْ تَأْوِيلُهُ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ
مِن قَبْلِهِمْ ۖ فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الظَّالِمِينَ ٤٠

41. Àwọn díẹ̀ tó gbà á gbọ́ wà nínú wọn, àwọn mìíràn sì wá tí wọn kò gbà á gbọ́. Olúwa rẹ̀ sì mọ àmọ̀dájú àwọn òbìlẹ̀jẹ́.

وَمِنْهُم مَّن يُؤْمِنُ بِهِ وَمِنْهُم
مَّن لَّا يُؤْمِنُ بِهِ ۚ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ
بِالْمُفْسِدِينَ ٤١ ع

ÌDÁ 5

42. Bí wọ́n bá sì pè ọ́ lópùrọ́, sọ pé, ‘Iṣẹ́ tèmi ni tèmi, iṣẹ́ yín ni ti yín. Ẹyin kò ní iwọ̀ kan lórí ohun tí mo bá ṣe. Bẹ́ẹ̀ni èmi náà sì móríbọ́ kúrò nínú ohun tí ẹ bá ṣe.’

وَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل لِّي عَمَلِي وَ
لَكُمْ عَمَلُكُمْ ۖ أَنتُم بَرِيئُونَ مِمَّا
أَعْمَلُ وَأَنَا بَرِيءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ٤٢

43. Àwọn díẹ̀ sì ń bẹ láàrin wọn tí ń tẹ́tí sí ọ. Ṣùgbọ́n ìwọ ha lè jẹ́ kí adití gbọ́rọ, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé òye kò yé wọn?

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنتَ
تُسْمِعُ الصُّمَّ وَلَوْ كَانُوا لَا يَعْقِلُونَ ٤٣

44. Àwọn díẹ̀ sì ń bẹ láàrin wọn tí ń wò. Ǹjẹ́ ìwọ ha le tọ́ afọ́jú sọ́nà, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé wọn kò ríran.

وَمِنْهُم مَّن يَنظُرُ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنتَ
تَهْدِي الْعُمْيَ وَلَوْ كَانُوا لَا يُبْصِرُونَ ٤٤

45. Dájúdájú, Allah kì Í ṣe àbòsí fún àwọn ènìyàn rárá. Ṣùgbọ́n àwọn ènìyàn ni wọ́n ń ṣe àbòsí fún ẹ̀mí ara wọn.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَظْلِمُ النَّاسَ شَيْئًا وَلَٰكِنَّ
النَّاسَ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٤٥

46. Ní ọjọ́ tí Òun yóò kó gbogbo wọn jọ, yóò dà bí ẹni pé wọn kò gbé ayé ju wákàtí kan nínú ọjọ́ lọ lójú wọn. Wọn yóò dá ara wọn mọ̀. Dájúdájú ẹni òfò ni àwọn tó pe ìpàdé Allah ní irọ́, wọn kò sì tẹ̀lé ìmọ̀nà.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ كَأَن لَّمْ يَلْبَثُوا
إِلَّا سَاعَةً مِّنَ النَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ
بَيْنَهُمْ ۚ قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا
بِلِقَاءِ اللَّهِ وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ٤٦

47. Bí Àwa bá fi apá kan ohun tí A ṣe ìlérí rẹ̀ fún wọn hàn ọ́, tàbí A fi ikú pa ọ́ ni (ṣíwájú ìyẹn), síbẹ̀síbẹ̀ ọ̀dọ̀ Wa ni ìpadàsí wọn. Allah sì ni Olùjẹ́rìí nípa ohun tí wọ́n ṣe níṣẹ́.

وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ
أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ
اللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ ٤٧

48. Olúkúlùkù ìran ènìyàn ló ní Òjíṣẹ́. Nítorí náà nígbàkúùgbà tí Òjíṣẹ́ wọn bá dé, à ń ṣe ìdájọ́ láàrin wọn pẹ̀lú ẹ̀tọ́ láìṣe àbòsí fún wọn.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولٌ ۖ فَإِذَا جَاءَ رَسُولُهُمْ
قُضِيَ بَيْنَهُم بِالْقِسْطِ وَهُمْ لَا
يُظْلَمُونَ ٤٨

49. Wọ́n sì ń sọ pé, ‘Nígbàwo ni ìlérí yìí yóò ṣẹ, bí ẹ̀yin bá jẹ́ olótìítọ́?’

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ
صَادِقِينَ ٤٩

50. Sọ pe, ‘Èmi kò kápá láti ṣe ìnira tàbí àǹfàní kan fún ara mi àyàfi ohun tí Allah bá fẹ́. Olúkúlùkù ìran (ènìyàn) ló ní àsìkò tí a yàn fún un, nígbà tí àsìkò wọ́n bá dé, wọn kì yóò dúró fún ìṣẹ́jú kan, bẹ́ẹ̀ ni wọn kì yóò le yára síwájú àkókò náà.’

قُل لَّا أَمْلِكُ لِنَفْسِي ضَرًّا وَلَا نَفْعًا إِلَّا
مَا شَاءَ اللَّهُ ۗ لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۚ إِذَا جَاءَ
أَجَلُهُمْ فَلَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا
يَسْتَقْدِمُونَ ٥٠

51. Sọ pé, ‘Ẹ sọ fún mi, bí ìya Rẹ̀ bá dé bá yín lóru tàbí lọ́sàn-án, báwo ni àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ yóò ṣe sá mọ́ ọn (ìyà) lọ́wọ́?’

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَتَاكُمْ عَذَابُهُ بَيَاتًا
أَوْ نَهَارًا مَّاذَا يَسْتَعْجِلُ مِنْهُ
الْمُجْرِمُونَ ٥١

52. ‘Ṣe lẹ́hìn ìgbà tí ó bá dé bá yín tán ni ẹ̀yin yóò tó gbàgbọ́? Èéṣe! Nísinsinyìí! Nígbà tó sì jẹ́ pé (ṣíwájú èyí) ẹ̀yin ti ń kánjú fún un?’

اَ ثُمَّ اِذَا مَا وَقَعَ اٰمَنْتُمْ بِهٖؕ آٰلْـٰٔنَ وَ
قَدْ كُنْتُمْ بِهٖ تَسْتَعْجِلُوْنَ ﴿٥٢﴾

53. Lẹ́hìn náà A ó wí fún àwọn tó ṣe àbòsí pé, ‘Ẹ tọ́ ìyà gbére wò. A kò ní san yín lẹ́san kan bí kò ṣe ohun tí ẹ ṣe níṣẹ́.’

ثُمَّ قِيْلَ لِلَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ذُوْقُوْا
عَذَابَ الْخُلْدِۚ هَلْ تُجْزَوْنَ اِلَّا بِمَا
كُنْتُمْ تَكْسِبُوْنَ ﴿٥٣﴾

54. Wọn ń ṣe ìwadìí lọ́dọ̀ rẹ̀ pé, ‘Ṣé òtítọ́ ni?’ Sọ pé, ‘Mo fi Olúwa mi búra, dájúdájú òtítọ́ ni, bẹ́ẹ̀ sì ni ẹ kò le dojú rẹ̀ bolẹ̀.’

وَيَسْتَنْۢبِـُٔوْنَكَ اَحَقٌّ هُوَؕ قُلْ اِيْ
وَ رَبِّيْٓ اِنَّهٗ لَحَقٌّ ؕۚ وَ مَآ اَنْتُمْ
بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٥٤﴾

ÌDÁ 6

55. Àti pé bí gbogbo ohun tí ń bẹ lórí ilẹ̀ ayé bá jẹ́ ti ọ̀kọ̀ọ̀kan nínú àwọn tó ti ṣe àbòsí ni, wọn ìbá fẹ́ fi gba ara wọn sílẹ̀. Wọ́n yóò sì pa àbámọ̀ wọn mọ́ra nígbà tí wọ́n bá fi ojú ara wọn rí ìyà. A ó sì ṣe ìdájọ́ láàrin wọn pẹ̀lú déédéé, A kò sì ní ṣe àbòsí fún wọn.

وَلَوْ اَنَّ لِكُلِّ نَفْسٍ ظَلَمَتْ مَا فِي الْاَرْضِ
لَافْتَدَتْ بِهٖؕ وَ اَسَرُّوا النَّدَامَةَ لَمَّا
رَاَوُا الْعَذَابَۚ وَ قُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ
وَ هُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٥٥﴾

56. Ẹ kíyèsi i! Dájúdájú ti Allah ni gbogbo ohun tí ń bẹ lọ́run àti lórí ilẹ̀. Ẹ sì kíyèsi, dájúdájú òtítọ́ ni ìlérí Allah, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn kò mọ̀ bẹ́ẹ̀.

اَلَآ اِنَّ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِؕ
اَلَآ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّ لٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ
لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٦﴾

57. Òun ni ń fún ni ní ẹ̀mí, tí Ó sì ń fi ikú pa ni, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ lẹ ó sì padà sì.

هُوَ يُحْيٖ وَ يُمِيْتُ وَ اِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٥٧﴾

58. Ẹ̀yin èniyàn! Dájúdájú ìkìlọ̀ ti wá bá yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, àti ìwòsàn àrùn ti ń bẹ nínú ọkàn àti ìtọ́sọ́nà àti àánú fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَتْكُمْ
مَّوْعِظَةٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَ شِفَآءٌ لِّمَا
فِي الصُّدُوْرِۙ وَ هُدًى وَّ رَحْمَةٌ
لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٥٨﴾

59. Sọ pé, ‘Nípa ọlá Allah àti Àánú Rẹ̀ (ni gbogbo èyí); nítorí náà, nínú rẹ̀ ni kí wọ́n máa yọ̀ sẹ̀sẹ̀. Ìyẹn ló dára fún wọn ju ohun tí wọ́n ń kó pamọ́ lọ.’

قُلْ بِفَضْلِ اللّٰهِ وَبِرَحْمَتِهٖ فَبِذٰلِكَ فَلْيَفْرَحُوْاۗ هُوَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُوْنَ ﴿٥٩﴾

60. Sọ pé; ‘Ẹ̀yin kò ha rí ohun tí Allah sọ̀kalẹ̀ fún yín nínú ìpèsè, lẹ́hìn náà ẹ ṣe apá kan rẹ̀ ní èèwọ̀, ẹ sì tún ṣe àwọn miìràn lẹ́tọ̀ọ́.’ Sọ pé, ‘Ṣé Allah ló pa yín láṣẹ bẹ́ẹ̀ ni tàbí ẹ̀yin ń dá àdápa irọ́ mọ́ Allah?’

قُلْ اَرَءَيْتُمْ مَّآ اَنْزَلَ اللّٰهُ لَكُمْ مِّنْ رِّزْقٍ فَجَعَلْتُمْ مِّنْهُ حَرَامًا وَّحَلٰلًاۗ قُلْ آٰللّٰهُ اَذِنَ لَكُمْ اَمْ عَلَى اللّٰهِ تَفْتَرُوْنَ ﴿٦٠﴾

61. Kí ni èrò àwọn tí ń dá àdápa irọ́ mọ́ Allah nípa ọjọ́ Àjíǹde? Dájúdájú Allah jẹ́ Olójúrere lórí àwọn ènìyàn, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn kì í dúpẹ́.

وَمَا ظَنُّ الَّذِيْنَ يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ يَوْمَ الْقِيٰمَةِۗ اِنَّ اللّٰهَ لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٦١﴾ ع

ÌDÁ 7

62. Ìwọ kò ní wá lórí ohun kan, o kò sì ní máa ka ibì kan nínú Al-Kur an láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni ẹ̀yin kò ní ṣe ohun kan bí kò ṣe pé A ń wò yín nígbà tí ẹ ń ṣe é. Kò sí ohun kan tó pamọ́ fún Olúwa rẹ̀- kódà bí ó kéré bí ọmọ ináagún tabi kí ó kéré ju bẹ́ ẹ̀ lọ, tàbí kí ó ju ìyẹn lọ lórí ilẹ̀ tàbí lọ́run- ó wà ní àkọsílẹ̀ nínú ìwé tó hàn gbangba.

وَمَا تَكُوْنُ فِيْ شَاْنٍ وَّمَا تَتْلُوْا مِنْهُ مِنْ قُرْاٰنٍ وَّلَا تَعْمَلُوْنَ مِنْ عَمَلٍ اِلَّا كُنَّا عَلَيْكُمْ شُهُوْدًا اِذْ تُفِيْضُوْنَ فِيْهِۗ وَمَا يَعْزُبُ عَنْ رَّبِّكَ مِنْ مِّثْقَالِ ذَرَّةٍ فِى الْاَرْضِ وَلَا فِى السَّمَاۤءِ وَلَآ اَصْغَرَ مِنْ ذٰلِكَ وَلَآ اَكْبَرَ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ مُّبِيْنٍ ﴿٦٢﴾

63. Kíyèsi i! Dájúdájú kò ní sí ìbẹ̀rù fún àwọn ọ̀rẹ́ Allah, inú wọn kò sì ní bàjẹ́-

اَلَآ اِنَّ اَوْلِيَاۤءَ اللّٰهِ لَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٦٣﴾

64. Àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń tipẹlẹ mọ́ ìpayà (Ọlọ́run)-

الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا يَتَّقُوْنَ ﴿٦٤﴾

65. Tí wọ́n ní ìró ìdùnnú ní ayé yìí àti ní ọjọ́ ìkẹhìn. Kò sì sí àyípadà fún ọ̀rọ̀ Allah. Eléyìí ni èrèǹjẹ tí ó tóbi.

لَهُمُ الْبُشْرٰى فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَ
فِي الْاٰخِرَةِ لَا تَبْدِيلَ لِكَلِمٰتِ
اللّٰهِ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ٦٥

66. Má ṣe jẹ́ kí àwọn ọ̀rọ̀ tí wọ́n ń sọ bà ọ́ nínú jẹ́. Dájúdájú ti Allah ni gbogbo agbára. Òun ni Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَلَا يَحْزُنْكَ قَوْلُهُمْ اِنَّ الْعِزَّةَ
لِلّٰهِ جَمِيعًا هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ٦٦

67. Kíyèsi i! Dájúdájú ti Allah ni èyíkéyìí ohun tó ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ní ayé. Àwọn tó ń ké pe ohun mìíràn lẹ́hìn Allah kò (fi bẹ́ẹ̀) tẹ̀lé wọn. Wọn kò tẹ̀lé ohun kan bí kò ṣe èrò ọkàn wọn lásán, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò kún fún ohun kan àyàfi àhesọ.

اَلَآ اِنَّ لِلّٰهِ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَمَنْ فِي
الْاَرْضِ وَمَا يَتَّبِعُ الَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ
دُونِ اللّٰهِ شُرَكَاءَ اِنْ يَتَّبِعُونَ اِلَّا
الظَّنَّ وَاِنْ هُمْ اِلَّا يَخْرُصُونَ ٦٧

68. Òun sì l'Ẹni tó ṣe òru fún yín, kí ẹ lè máa sinmi nínú rẹ̀, àti ọ̀sán fún ìmọ́lẹ̀. Dájúdájú àwọn Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn ènìyàn tó ń gbọ́ràn.

هُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِتَسْكُنُوا
فِيهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا اِنَّ فِي ذٰلِكَ
لَاٰيٰتٍ لِقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ٦٨

69. Wọ́n ń sọ pé,'Allah ti yan ọmọkùnrin kan fún Ara Rẹ̀' Mímọ́ ni fún Un! Ẹni tó tó fún Ara Rẹ̀ ni. TiRẹ̀ ní ohun gbogbo tó ń bẹ lọ́run àti láyé. Ẹ kò ní ẹ̀rí kankan nípa èyí. Ẹ̀yin yóò ha máa sọ ohun tí ẹ kò mọ̀ nípa Allah bí?

قَالُوا اتَّخَذَ اللّٰهُ وَلَدًا سُبْحٰنَهُ هُوَ
الْغَنِيُّ لَهُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي
الْاَرْضِ اِنْ عِنْدَكُمْ مِنْ سُلْطٰنٍ
بِهٰذَا اَتَقُولُونَ عَلَى اللّٰهِ مَا لَا
تَعْلَمُونَ ٦٩

70. Sọ pé,'Àwọn tí ń dá àdápa irọ́ mọ́ Allah kò ní ṣoríire.

قُلْ اِنَّ الَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى اللّٰهِ
الْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ٧٠

71. Ìgbádùn díẹ̀ ni ti ayé yìí, ọ̀dọ̀ Wa sì ni ìpadàsí wọn, lẹ́hìn náà A ó mú kí wọn tọ́ ìyà tó le koko wò, nítorí pé wọ́n ṣe àìgbàgbọ́.

مَتَاعٌ فِي الدُّنْيَا ثُمَّ اِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ
ثُمَّ نُذِيقُهُمُ الْعَذَابَ الشَّدِيدَ بِمَا
كَانُوا يَكْفُرُونَ ٧١

ÌDÁ 8

72. Kí o sì sọ ìtàn Nuh fún wọn. Nígbà tí ó sọ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé,‘Ẹyin ènìyàn mi, bí wíwà àti ìdúró mi láàrin yín àti ìrántí (tí mo ń ṣe fún yín) pẹ̀lú àwọn Àmì Allah bá jẹ́ ìnira fún yín, nígbà náà, Allah ni èmi gbẹ́kẹ̀lé. Nítorí náà ẹ pa ìmọ̀ràn yín pọ̀ àti àwọn òrìṣà yín, ẹ má ṣe jẹ́ kí ọrọ̀ yín jẹ́ ohun ìrújú tó farasin fún yín; ẹ mú èròńgbà yín ṣẹ lé mi lórí, kí ẹ má sì ṣe lọ́ra fún mí.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَاَ نُوحٍ اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖ
يٰقَوْمِ اِنْ كَانَ كَبُرَ عَلَيْكُمْ مَقَامِي وَ
تَذْكِيرِي بِاٰيٰتِ اللّٰهِ فَعَلَى اللّٰهِ
تَوَكَّلْتُ فَاَجْمِعُوٓا اَمْرَكُمْ وَشُرَكَآءَكُمْ
ثُمَّ لَا يَكُنْ اَمْرُكُمْ عَلَيْكُمْ غُمَّةً ثُمَّ
اقْضُوٓا اِلَيَّ وَلَا تُنْظِرُونِ ﴿٧٢﴾

73. ‘Ṣùgbọ́n bí ẹ bá pẹ̀hìndà kí ẹ rántí pé n kò bèèrè ẹ̀san kan lọ́wọ́ yín. Ẹsan mi ń bẹ lọ́dọ̀ Allah, a sì ti pàṣẹ fún mi pé kí n jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó rẹ ara sílẹ̀ (fún Allah).’

فَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَمَا سَاَلْتُكُمْ مِنْ اَجْرٍ
اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلَى اللّٰهِ وَاُمِرْتُ اَنْ
اَكُونَ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٧٣﴾

74. Ṣùgbọ́n wọ́n kọ̀ ọ́ sílẹ̀, nítorí náà A gbà á là àti àwọn tó ń bẹ nínú ọkọ̀ náà pẹ̀lú rẹ̀. A sì ṣe wọ́n ní àrólé (lórí ilẹ̀). A sì tẹ̀ àwọn tó pe àwọn Àmì Wa níró rì sínú omi. Nítorí náà wò ó bí ìgbẹ̀hìn àwọn tí a ti kìlọ̀ fún ti ṣe rí.

فَكَذَّبُوهُ فَنَجَّيْنٰهُ وَمَنْ مَعَهُ فِي
الْفُلْكِ وَجَعَلْنٰهُمْ خَلٰٓئِفَ وَاَغْرَقْنَا
الَّذِينَ كَذَّبُوا بِاٰيٰتِنَا فَانْظُرْ كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنْذَرِينَ ﴿٧٤﴾

75. Lẹ́hìn náà, a gbé àwọn Òjíṣẹ́ mìíràn dìde lẹ́hìn rẹ̀ fún àwọn ènìyàn. Wọ́n sì tọ̀ wọ́n wá pẹ̀lú àwọn ẹ̀rí-ọ̀rọ̀ tó yanjú. Wọn kò sì jẹ́ gbàgbọ́ nítorí pé wọ́n ti pè wọ́n ní òpùrọ́ tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀. Báyìí ni Àwa ṣe ń mú kí ọkàn àwọn olùrékọjá ẹnu àálà sé pa.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنْ بَعْدِهٖ رُسُلًا اِلٰى قَوْمِهِمْ
فَجَٓاؤُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ فَمَا كَانُوا
لِيُؤْمِنُوا بِمَا كَذَّبُوا بِهٖ مِنْ قَبْلُ
كَذٰلِكَ نَطْبَعُ عَلٰى قُلُوبِ الْمُعْتَدِينَ ﴿٧٥﴾

76. Lẹ́hìn náà ni A gbé Musa àti Haarun dìde lẹ́hìn wọn sí Fir'aona àti àwọn ìjòyè rẹ̀ pẹ̀lú àwọn Àmì Wa, ṣùgbọ́n wọ́n ṣe ìgbéraga. Nípa báyìí wọ́n jẹ́ ẹlẹ́ṣẹ̀ ènìyàn.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنْ بَعْدِهِمْ مُّوْسٰى وَهٰرُوْنَ
اِلٰى فِرْعَوْنَ وَمَلَا۟ئِهٖ بِاٰيٰتِنَا فَاسْتَكْبَرُوْا
وَكَانُوْا قَوْمًا مُّجْرِمِيْنَ ٧٦

77. Àti nígbà tí òtítọ́ náà wá bá wọn láti ọ̀dọ̀ Wa, wọ́n sọ pé: 'Dájúdájú idán tó hàn gbangba lèyí.

فَلَمَّا جَآءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِنْدِنَا قَالُوْٓا
اِنَّ هٰذَا لَسِحْرٌ مُّبِيْنٌ ٧٧

78. Musa sọ pé: 'Ẹyin ha ń sọ eléyìí nípa òtítọ́ nígbà tí ó ti dé wá bá yín? Ǹjẹ́ idán ni èyí bí? Àti pé àwọn òpìdán kì í ṣóríire.'

قَالَ مُوْسٰٓى اَتَقُوْلُوْنَ لِلْحَقِّ لَمَّا
جَآءَكُمْ ؕ اَسِحْرٌ هٰذَا ؕ وَلَا يُفْلِحُ
السّٰحِرُوْنَ ٧٨

79. Wọ́n sọ pé, 'Ṣé o wá láti yí wa padà kúrò lórí ohun tí a bá àwọn bàbá wa tí wọ́n ń tẹ̀lé, kí ẹ le jẹ́ olókìkí lórí ilẹ̀? Ṣùgbọ́n àwa kò ní gbà yín gbọ́.'

قَالُوْٓا اَجِئْتَنَا لِتَلْفِتَنَا عَمَّا وَجَدْنَا
عَلَيْهِ اٰبَآءَنَا وَتَكُوْنَ لَكُمَا الْكِبْرِيَآءُ
فِى الْاَرْضِ ؕ وَمَا نَحْنُ لَكُمَا بِمُؤْمِنِيْنَ ٧٩

80. Fir'aona sọ pé: 'Ẹ mú gbogbo àwọn òpìdán tí wọ́n nì ìmọ̀ ìjìnlẹ̀ tọ̀ mí wá.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ائْتُوْنِىْ بِكُلِّ سٰحِرٍ
عَلِيْمٍ ٨٠

81. Nígbà tí àwọn òpìdán náà sì dé, Musa sọ fún wọn pé, 'Ẹ ju ohun tí ẹ bá fẹ́ jù sílẹ̀.'

فَلَمَّا جَآءَ السَّحَرَةُ قَالَ لَهُمْ مُّوْسٰٓى
اَلْقُوْا مَآ اَنْتُمْ مُّلْقُوْنَ ٨١

82. Nígbà tí wọ́n ti gbé wọn jù sílẹ̀ tán, Musa sọ pé: 'ohun tí ẹ mú wá yìí jẹ́ idán. Dájúdájú Allah yóò sọ ọ́ di asán. Dájúdájú, Allah kì í jẹ́ kí iṣẹ́ àwọn òbìlẹ̀jẹ́ yọrí sí dáadáa.

فَلَمَّآ اَلْقَوْا قَالَ مُوْسٰى مَا جِئْتُمْ بِهِ ۙ
السِّحْرُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَيُبْطِلُهٗ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
لَا يُصْلِحُ عَمَلَ الْمُفْسِدِيْنَ ٨٢

83. Allah sì fi ìdí òtítọ́ múlẹ̀ nípa àwọn ọ̀rọ̀ Rẹ̀, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ ènìyàn ṣe àtakò sí.

وَيُحِقُّ اللّٰهُ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهٖ وَلَوْ كَرِهَ
الْمُجْرِمُوْنَ ٨٣ ع

ÌDÁ 9

84. Kò sí ẹni tó gba Musa gbọ́ àyàfi àwọn ọ̀dọ́ nínú àwọn ènìyàn rẹ̀, nítorí ìbẹ̀rù Fir'aona àti àwọn ìjòyè rẹ̀, kí ó má baà dà wọ́n láàmú. Àti pé dájúdájú Fir'aona jẹ́ òṣìkà, olóró lórí ilẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni ó sì ń bẹ nínú àwọn aláṣejù.

فَمَآ اٰمَنَ لِمُوسٰٓى اِلَّا ذُرِّيَّةٌ مِّنْ
قَوْمِهٖ عَلٰى خَوْفٍ مِّنْ فِرْعَوْنَ وَ
مَلَا۬ئِهِمْ اَنْ يَّفْتِنَهُمْ ؕ وَ اِنَّ فِرْعَوْنَ
لَعَالٍ فِى الْاَرْضِ ۚ وَ اِنَّهٗ لَمِنَ
الْمُسْرِفِيْنَ ﴿٨٤﴾

85. Musa sọ pé, 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, bí ẹ̀yin bá gba Allah gbọ́, nígbà náà, Òun ni kí ẹ gbẹ́kẹ̀lé, bí ẹ̀yin bá jẹ́ olùjurasílẹ̀ (fún ìfẹ́ Rẹ̀).'

وَ قَالَ مُوْسٰى يٰقَوْمِ اِنْ كُنْتُمْ اٰمَنْتُمْ
بِاللّٰهِ فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوْٓا اِنْ كُنْتُمْ
مُّسْلِمِيْنَ ﴿٨٥﴾

86. 'Nítorí náà, wọ́n wí pé, 'Allah ni àwa gbẹ́kẹ̀lé. 'Olúwa wa, Má ṣe fi wá sínú ìnira fún àwọn alábòsí ènìyàn.'

فَقَالُوْا عَلَى اللّٰهِ تَوَكَّلْنَا ۚ رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا
فِتْنَةً لِّلْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٨٦﴾

87. 'Kí O sì gbà wá là pẹ̀lú Àánú rẹ̀ lọ́wọ́ àwọn aláìgbàgbọ́ ènìyàn'

وَ نَجِّنَا بِرَحْمَتِكَ مِنَ الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٨٧﴾

88. Àwa ṣípayá fún Musa àti arákùnrin rẹ̀ pé 'ẹ kọ́ ilé fún àwọn ènìyàn yín nínú ìlú náà, kí ẹ sì jẹ́ kí àwọn ilé yín dojúkọ ibì kan náà, kí ẹ sì máa gbe ìrun dúró, kí ẹ sì fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo ní ìró ìdùnnú.'

وَ اَوْحَيْنَآ اِلٰى مُوْسٰى وَ اَخِيْهِ اَنْ تَبَوَّاٰ
لِقَوْمِكُمَا بِمِصْرَ بُيُوْتًا وَّ اجْعَلُوْا
بُيُوْتَكُمْ قِبْلَةً وَّ اَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ ؕ
وَ بَشِّرِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٨٨﴾

89. Musa sọ pé, 'Olúwa wa, dájúdájú Ìwọ lo fún Fir'aona àti àwọn ìjòyè rẹ̀ ní ohun ọ̀ṣọ́ àti ohun ọrọ̀ ní ìgbésí ayé yìí, Olúwa wa, tó fi jẹ́ pé wọ́n ń ṣi àwọn ènìyàn lọ́nà kúrò lójú ọ̀nà Rẹ̀. Olúwa wa, pa àwọn ohun ọrọ̀ wọn run, kí O sì sọ ọkàn wọn di líle tó bẹ́ẹ̀ gé tí wọn kò fi ní gbàgbọ́ títí tí wọn yóò fi rí ìyà olóró.

وَ قَالَ مُوْسٰى رَبَّنَآ اِنَّكَ اٰتَيْتَ فِرْعَوْنَ
وَ مَلَاَهٗ زِيْنَةً وَّ اَمْوَالًا فِى الْحَيٰوةِ
الدُّنْيَا ۙ رَبَّنَا لِيُضِلُّوْا عَنْ سَبِيْلِكَ ۚ
رَبَّنَا اطْمِسْ عَلٰٓى اَمْوَالِهِمْ وَ اشْدُدْ عَلٰى
قُلُوْبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوْا حَتّٰى يَرَوُا
الْعَذَابَ الْاَلِيْمَ ﴿٨٩﴾

قَالَ قَدْ أُجِيبَتْ دَّعْوَتُكُمَا فَاسْتَقِيمَا وَلَا تَتَّبِعَآنِّ سَبِيلَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٩٠﴾

90. Ó wí pé, ‘Dájúdájú A ti gba àdúrà ẹ̀yin méjéèjì, nítorí náà kí ẹ dúró ṣinṣin, ẹ má ṣe tẹ̀lé ọ̀nà àwọn tí kò ní ìmọ̀.’

وَجَاوَزْنَا بِبَنِيٓ إِسْرَآءِيلَ الْبَحْرَ فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ وَجُنُودُهُ بَغْيًا وَعَدْوًا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَدْرَكَهُ الْغَرَقُ قَالَ آمَنتُ أَنَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا الَّذِيٓ آمَنَتْ بِهِ بَنُوٓا إِسْرَآءِيلَ وَأَنَا مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٩١﴾

91. A sì mú àwọn ọmọ Israẹli la òkun náà já. Fir’aona àti àwọn ọmọ ogun rẹ̀ sì tẹ̀lé wọn ní ti ọ̀tẹ̀ àti ìṣọ̀tá títí tó fi tẹ̀rì (sínú òkun), ó wá sọ pé, ‘Èmi gbàgbọ́ pé dájúdájú kò sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Èyí tí àwọn ọmọ Israẹli gbàgbọ́, èmi sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùjura sílẹ̀ (fún Un).’

آلْـَٰٔنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنتَ مِنَ الْمُفْسِدِينَ ﴿٩٢﴾

92. Kíǹlà! Nísinsinyìí! Nígbà tí ìwọ ti ṣe àìgbọràn ṣíwájú, o sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òbìlẹ̀jẹ́.

فَالْيَوْمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنْ خَلْفَكَ آيَةً ۚ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ النَّاسِ عَنْ آيَاتِنَا لَغَافِلُونَ ﴿٩٣﴾

93. Nítorí náà, lónìí yìí, A ó dá ọ sí ní ara rẹ̀ nìkan, kí o lẹ̀ jẹ́ Àmì fún àwọn tó ń bọ̀ lẹ́hìn rẹ̀. Dájúdájú ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ènìyàn jẹ́ aláìbìkítà àti olùgbàgbéra nípa àwọn Àmì Wa.

ÌDÁ 10

وَلَقَدْ بَوَّأْنَا بَنِيٓ إِسْرَآءِيلَ مُبَوَّأَ صِدْقٍ وَرَزَقْنَاهُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ فَمَا اخْتَلَفُوا حَتَّىٰ جَآءَهُمُ الْعِلْمُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٩٤﴾

94. Àti pé dájúdájú A ti ṣe ibùgbé tó dára fún àwọn ọmọ Israẹli, A sì ti pèsè fún wọn nínú àwọn nǹkan tó mọ́ dáradára. Wọn kò sì ṣe ìyapa ẹnu títí tí ìmọ̀ fi dé wá bá wọn. Dájúdájú Olúwa Rẹ̀ yóò ṣe ìdájọ́ láàrin wọn ní ọjọ́ Àjíǹde nípa ohun tí wọn ń ṣe àríyànjiyàn sí.

95. Ṣùgbọ́n bí ìwọ bá ń bẹ nínú iyèméjì nípa ohun tí A sọ̀kalẹ̀ fún ọ, nígbà náà bèèrè lọ́wọ́ àwọn tí wọ́n ti ń ka ìwé ṣíwájú rẹ̀. Dájúdájú òdodo ti dé wá bá ọ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀. Nítorí náà má ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń ṣiyèméjì.

فَإِنْ كُنْتَ فِي شَكٍّ مِمَّا أَنْزَلْنَا إِلَيْكَ
فَسْئَلِ الَّذِينَ يَقْرَؤُنَ الْكِتَابَ مِنْ
قَبْلِكَ ج لَقَدْ جَاءَكَ الْحَقُّ مِنْ رَبِّكَ
فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِينَ ﴿٩٥﴾

96. Má sì ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń pe àwọn Àmì Allah ní irọ́. Kí o má baà jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹni òfò.

وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِ
اللّٰهِ فَتَكُونَ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٩٦﴾

97. Dájúdájú àwọn tí ọ̀rọ̀ Olúwa rẹ̀ ti ṣẹ lé lórí kò ní gbàgbọ́,

إِنَّ الَّذِينَ حَقَّتْ عَلَيْهِمْ كَلِمَتُ
رَبِّكَ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٩٧﴾

98. Kódà bí gbogbo Àmì wá bá wọn, títí tí wọn yóò fi rí ìyà olóró.

وَلَوْ جَاءَتْهُمْ كُلُّ آيَةٍ حَتّٰى يَرَوُا
الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٩٨﴾

99. Èéṣe tí kò fi sí àwọn ènìyàn (mìíràn) yàtọ̀ sí àwọn ènìyàn Yunus, tó gbàgbọ́, tí ìgbàgbọ́ wọn sì ṣàǹfàní fún wọn? Nígbà tí wọ́n gbàgbọ́, A gbé ìyá ìtìjú kúrò lórí wọn láyé yìí, A sì pèsè ìdẹ̀ra fún wọn fún ìgbà díẹ̀.

فَلَوْلَا كَانَتْ قَرْيَةٌ آمَنَتْ فَنَفَعَهَا
إِيمَانُهَا إِلَّا قَوْمَ يُونُسَ لَمَّا آمَنُوا
كَشَفْنَا عَنْهُمْ عَذَابَ الْخِزْيِ فِي
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَمَتَّعْنَاهُمْ إِلٰى حِينٍ ﴿٩٩﴾

100. Ìbá ṣe pé ó wu Olúwa rẹ̀ ni, dájúdájú gbogbo àwọn tí ń bẹ lórí ilẹ̀ ni ìbá gbàgbọ́ pátápátá, ìwọ ha lè fi ipá mú àwọn ènìyàn láti di olùgbàgbọ́ òdodo bí?

وَلَوْ شَاءَ رَبُّكَ لَآمَنَ مَنْ فِي الْأَرْضِ
كُلُّهُمْ جَمِيعًا أَفَأَنْتَ تُكْرِهُ النَّاسَ
حَتّٰى يَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ﴿١٠٠﴾

101. Kò sí ẹ̀mí kan tó lè gbàgbọ́ àyàfi nípa iyọ̀ǹda Allah. Òun A sì máa jẹ́ kí ìbínú Rẹ̀ sọ̀kalẹ̀ lórí àwọn tí kì í ṣe làákàyè.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ أَنْ تُؤْمِنَ إِلَّا بِإِذْنِ
اللّٰهِ وَيَجْعَلُ الرِّجْسَ عَلَى الَّذِينَ لَا
يَعْقِلُونَ ﴿١٠١﴾

102. Sọ pé: 'Ẹ ronú si ohun tí (ń ṣẹlẹ̀) lọ́run àti orí ilẹ̀.' Ṣùgbọ́n àwọn Àmì àti àwọn olùkìlọ̀ kì í ṣàǹfàní fún àwọn tí kò gbàgbọ́.

قُلِ انْظُرُوْا مَاذَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ؕ وَ مَا تُغْنِي الْاٰيٰتُ وَ النُّذُرُ عَنْ قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٠١﴾

103. Kí ni ohun tí wọ́n ń retí ju irú àwọn ọjọ́ (ìyà tí) àwọn tí ń bẹ ṣíwájú wọn (rí ìdààmú)? Sọ pé: 'Ẹ máa wòye, nígbà náà, èmi náà yóò jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí ń wòye pẹ̀lú yín.'

فَهَلْ يَنْتَظِرُوْنَ اِلَّا مِثْلَ اَيَّامِ الَّذِيْنَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ قُلْ فَانْتَظِرُوْۤا اِنِّيْ مَعَكُمْ مِّنَ الْمُنْتَظِرِيْنَ ﴿١٠٢﴾

104. Nígbà náà ni Àwa yóò gba àwọn Òjíṣẹ́ Wa àti àwọn tó gbà wọ́n gbọ́ là. Báyìí gan-an ni ó ti máa ń ṣẹlẹ̀ nígbà gbogbo; ó jẹ́ ojúṣe ti Wa láti gba àwọn olùgbàgbọ́ òdodo là.

ثُمَّ نُنَجِّيْ رُسُلَنَا وَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كَذٰلِكَ ۚ حَقًّا عَلَيْنَا نُنْجِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٣﴾ ع

ÌDÁ 11

105. Sọ pé: "Ẹ̀yin ènìyàn, bí ẹ bá ń ṣe iyèméjì, nípa ẹ̀sìn mi, nígbà náà kí ẹ mọ̀ pé èmi kò sin àwọn nǹkan tí ẹ̀yin ń sin lẹ́hìn Allah, ṣùgbọ́n èmi ń sin Allah nìkan, Ẹni tí yóò fi ikú pa yín, a sì ti pàṣẹ fún mi pé kí n jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùgbàgbọ́ òdodo,

قُلْ يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ اِنْ كُنْتُمْ فِيْ شَكٍّ مِّنْ دِيْنِيْ فَلَاۤ اَعْبُدُ الَّذِيْنَ تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَ لٰكِنْ اَعْبُدُ اللّٰهَ الَّذِيْ يَتَوَفّٰىكُمْ ۖۚ وَ اُمِرْتُ اَنْ اَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٤﴾

106. A sì tún pamí láṣẹ láti sọ pé: 'dojú rẹ kọ ẹ̀sìn ní ìdúró ṣinṣin ti Ọlọ́run, kí o má sì ṣe wà nínú àwọn ọ̀ṣẹbọ.

وَ اَنْ اَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّيْنِ حَنِيْفًا ۚ وَ لَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٠٥﴾

107. 'Má sì ṣe pe ohun mìíràn lẹ́hìn Allah, ohun tí kò le ṣe ọ́ lóore, tí kò sì le ṣe ọ́ ní ibi. Tí ìwọ bá ṣe bẹ́ẹ̀, dájúdájú ìwọ yóò máa bẹ nínú àwọn alábòsí.'"

وَ لَا تَدْعُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُكَ وَ لَا يَضُرُّكَ ۚ فَاِنْ فَعَلْتَ فَاِنَّكَ اِذًا مِّنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٠٦﴾

108. Bí Allah bá sì mú ìnira kan kàn ọ́, kò sí ẹni tó lè mú un kúrò àyàfi Òun náà: tí Ó bá sì gbèrò ire kan fún ọ, kò sí ẹni tí ó lè dá ojú rere Rẹ̀ dúró. Ó máa ń mú un bá ẹni tí ó bá wù Ú nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Òun sì ni Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَإِن يَمْسَسْكَ اللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ
لَهُ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِن يُرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلَا رَادَّ
لِفَضْلِهِ ۚ يُصِيبُ بِهِ مَن يَشَاءُ مِنْ
عِبَادِهِ ۚ وَهُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٨﴾

109. Sọ pé, 'Ẹyin ènìyàn! Dájúdájú òdodo ti dé wá bá yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, nítorí náà, ẹni tó bá tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà, ó tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà fún ẹ̀mí ara rẹ̀, ẹni tó bá sì ṣìnà, ó ṣìnà fún àdánù ẹ̀mí ara rẹ̀. Èmi kì í ṣe Olùṣọ́ lórí yín.

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَاءَكُمُ الْحَقُّ
مِن رَّبِّكُمْ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا
يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا
يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَا أَنَا عَلَيْكُم بِوَكِيلٍ ﴿١٠٩﴾

110. Kí o sì tẹ̀lé èyí tí a ṣípayá fún ọ, kí o sì ṣe sùúrù títí tí Allah yóò fi mú ìdájọ́ Rẹ̀ wá. Àti pé Òun gan-an ni Ó dára jùlọ ní Adájọ́.

وَاتَّبِعْ مَا يُوحَىٰ إِلَيْكَ وَاصْبِرْ حَتَّىٰ
يَحْكُمَ اللَّهُ ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحَاكِمِينَ ﴿١١٠﴾ ع




# HUUD

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *ALIF LAAM RAA* (Èmi ni Allah, Olùrí ohun gbogbo). Ìwé kan ni èyí tí àwọn aaya rẹ̀ kò ní àbàwọ́n, a sì ṣe àlàyé wọn lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́. Ọ̀dọ̀ Ọlọgbọ́n, Olùfúnniníròó ni ó ti wá.

الٓرٰ ۛ كِتٰبٌ اُحْكِمَتْ اٰيٰتُهٗ ثُمَّ
فُصِّلَتْ مِنْ لَّدُنْ حَكِيْمٍ خَبِيْرٍ ۙ②

3. (Ó ń kọ́ ni) Pé kí ẹ má ṣe sin ohun mìíràn àyàfi Allah. Dájúdájú èmi jẹ́ olùkìlọ̀ fún yín àti olùfúnniníròó ìdùnnú láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀.

اَلَّا تَعْبُدُوْٓا اِلَّا اللّٰهَ ؕ اِنَّنِيْ لَكُمْ مِّنْهُ
نَذِيْرٌ وَّبَشِيْرٌ ۙ③

4. Àti pé kí ẹ máa tọrọ ìdáríjìn láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín, kí ẹ sì ronúpìwàdà sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀; Òun yóò fún yín ní ìgbádùn tó dára títí di àsìkò kan tí a ti dá, Òun yóò fi ojú rere Rẹ̀ fún gbogbo ẹni tó bá tọ́ sí. Tí ẹ bá sì ṣẹ́rí padà, nígbà náà, èmi ń bẹ̀rù fún yín nípa ìnira ọjọ́ kan tó tóbi.

وَّاَنِ اسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا
اِلَيْهِ يُمَتِّعْكُمْ مَّتَاعًا حَسَنًا اِلٰٓى
اَجَلٍ مُّسَمًّى وَّيُؤْتِ كُلَّ ذِيْ فَضْلٍ
فَضْلَهٗ ؕ وَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنِّيْٓ اَخَافُ
عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ كَبِيْرٍ ④

5. Ọ̀dọ̀ Allah ni ìpadàsí yín, Òun sì ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

اِلَى اللّٰهِ مَرْجِعُكُمْ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ⑤

6. Kíyèsi i, dájúdájú wọ́n ti sé igbá-àyà wọn pa, kí wọ́n lè fi ara pamọ́ fún Un. Sì tún kíyèsi i, dájúdájú nígbà tí wọ́n bá fi àwọn

اَلَآ اِنَّهُمْ يَثْنُوْنَ صُدُوْرَهُمْ لِيَسْتَخْفُوْا
مِنْهُ ؕ اَلَا حِيْنَ يَسْتَغْشُوْنَ ثِيَابَهُمْ ۙ
يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ۚ اِنَّهٗ

عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ٦

aşọ wọn bo ara wọn, Ó mọ ohun tí wọ́n fi pamọ́ àti ohun tí wọ́n fi hàn síta. Dájúdájú Òun ni Olùmọ̀ ohun tí ń bẹ ní ọkàn wọn.

**ÌPÍN 12**

الجزء ١٢

وَمَا مِنْ دَآبَّةٍ فِي الْاَرْضِ اِلَّا عَلَى اللّٰهِ رِزْقُهَا وَيَعْلَمُ مُسْتَقَرَّهَا وَمُسْتَوْدَعَهَا ؕ كُلٌّ فِيْ كِتٰبٍ مُّبِيْنٍ ٧

7. Kò sí ẹ̀dá abẹ̀mí kan tó ń lọ tó ń bọ̀ lórí ilẹ̀ bí kò şe pé ti Allah ni láti pèsè fún un. Àti pè Ó mọ ibi tó ń fara pamọ́ sí àti ibùgbé rẹ̀. Gbogbo rẹ̀ pátá ń bẹ nínú Ìwé kan tó hàn gbañgba.

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ وَّكَانَ عَرْشُهٗ عَلَى الْمَآءِ لِيَبْلُوَكُمْ اَيُّكُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ؕ وَلَئِنْ قُلْتَ اِنَّكُمْ مَّبْعُوْثُوْنَ مِنْۢ بَعْدِ الْمَوْتِ لَيَقُوْلَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ٨

8. Òun ni Ẹni tí Ó dá àwọn ọ̀run àti ayé ní ìgbà mẹ́fà, Ìtẹ́ Ọlá Rẹ̀ sì jókòó sórí omi, kí Ó lè dán yín wò láti fi èyí tí ìhùwàsí rẹ̀ dára jùlọ nínú yín hàn. Bí ìwọ bá sì sọ pé: 'Dájúdájú a ó ji yín dìde lẹ́hìn ikú , àwọn tí kò gbàgbọ́ yóò sọ dájúdájú pé: 'Èyí kò jẹ́ nǹkan kan àyàfi ẹ̀tànjẹ tó hàn gbañgba.

وَلَئِنْ اَخَّرْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ اِلٰٓى اُمَّةٍ مَّعْدُوْدَةٍ لَّيَقُوْلُنَّ مَا يَحْبِسُهٗ ؕ اَلَا يَوْمَ يَاْتِيْهِمْ لَيْسَ مَصْرُوْفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ٩ ع

9. Bí A bá sì ló ìyà wọn lára di àsìkò kan tó ní òǹkà, dájúdájú wọn yóò sọ pé; 'Kí ló dá a dúró?' Kíyèsi i, dájúdájú, lọ́jọ́ tí yóò wá bá wọn A kì yóò gbé e kúrò fún wọn, ohun tí wọn sì ti ń fi şe yẹ̀yẹ́ yóò sọ̀kalẹ̀ lé wọn lórí.

ÌDÁ 2

وَلَئِنْ اَذَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنَّا رَحْمَةً ثُمَّ نَزَعْنٰهَا مِنْهُ ۚ اِنَّهٗ لَيَئُوْسٌ كَفُوْرٌ ١٠

10. Bí A bá fi ìkẹ́ kan tọ́ ènìyàn lẹ́nu wò láti ọ̀dọ̀ Wa, lẹ́hìn náà tí A sì gbà á padà lọ́wọ rẹ̀; dájúdájú òun yóò sọ ìrètí nù, yóò sì di aláìmoore.

وَلَئِنْ اَذَقْنٰهُ نَعْمَآءَ بَعْدَ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ

11. Bí ó bá sì jẹ́ pé lẹ́hìn ìgbà tí ibi tí de ba a, A bá wá jẹ́ kí ó tọ́

ìdẹ̀ra wo, yóò máa sọ pe: Ibi ti kúrò lọdọ mi? Sì wò ó, yóò máa yọ ayọ̀pọ̀rọ̀ pẹ̀lú fáàrí.

لَيَقُولَنَّ ذَهَبَ السَّيِّئَاتُ عَنِّي ۚ إِنَّهُ
لَفَرِحٌ فَخُورٌ ﴿١١﴾

12. Àyàfi àwọn tó ń ní ìfaradà, tí wọ́n sì tún ń ṣe iṣẹ́ rere, àwọn yẹn ni àforíjìn àti oore tó tóbi jùlọ yóò wà fún.

إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ ۚ
أُولَٰئِكَ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿١٢﴾

13. (Wọn ń rò) pé ìwọ yóò fi apá kan nínú ohun tí a ṣípayá fún ọ sílẹ̀, kí ọkàn rẹ sì tipasẹ̀ bẹ́ẹ̀ di híhá gágá nítorí wọ́n sọ pé: ‘Èéṣe tí a kò fi sọ ìṣura kan kalẹ̀ fún un tàbí kí màláíkà kan tọ̀ ọ́ wa?’ Nítòótọ́, ìwọ́ jẹ́ olùkìlọ̀, Allah gan-an ni Aláàbò lórí ohun gbogbo.

فَلَعَلَّكَ تَارِكٌ بَعْضَ مَا يُوحَىٰ إِلَيْكَ وَ
ضَائِقٌ بِهِ صَدْرُكَ أَنْ يَقُولُوا لَوْلَا
أُنْزِلَ عَلَيْهِ كَنْزٌ أَوْ جَاءَ مَعَهُ مَلَكٌ ۚ
إِنَّمَا أَنْتَ نَذِيرٌ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
وَكِيلٌ ﴿١٣﴾

14. Wọ́n ha ń sọ pé, ‘ó ṣe àgbélẹ̀rọ rẹ̀ ni? Sọ pé: Tó bá rí bẹ́ẹ̀, ẹ mú orí-ọ̀rọ̀ mẹ́wàá irú rẹ̀ wá, tó jẹ́ àgbélẹ̀rọ, kí ẹ sì pe ẹni tí ẹ bá lágbára láti pè lẹ́hìn Allah, bí ẹ bá jẹ́ olódodo.’

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا بِعَشْرِ
سُوَرٍ مِثْلِهِ مُفْتَرَيَاتٍ وَادْعُوا مَنِ
اسْتَطَعْتُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ إِنْ كُنْتُمْ
صَادِقِينَ ﴿١٤﴾

15. Bí wọ́n kò bá sì dá yín lóhùn, nígbà náà kí ẹ mọ̀ pé nípa ìmọ̀ Allah ni gbogbo rẹ̀ fi sọ̀kalẹ̀, àti pè kò sí Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀. Ẹyin kì yóò ha ju ara yín sílẹ̀ fún Un bí?

فَإِلَّمْ يَسْتَجِيبُوا لَكُمْ فَاعْلَمُوا أَنَّمَا
أُنْزِلَ بِعِلْمِ اللَّهِ وَأَنْ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَهَلْ
أَنْتُمْ مُسْلِمُونَ ﴿١٥﴾

16. Ẹnikẹ́ni tó bá fẹ́ ohun ti ayé yìí àti ọ̀ṣọ́ rẹ̀, Àwa yóò san èrè iṣẹ́ wọn láyé yìí fún wọn lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́, a kì yóò sì dín in ohun kan kù nínú rẹ̀.

مَنْ كَانَ يُرِيدُ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا وَزِينَتَهَا
نُوَفِّ إِلَيْهِمْ أَعْمَالَهُمْ فِيهَا وَهُمْ فِيهَا
لَا يُبْخَسُونَ ﴿١٦﴾

أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ لَيْسَ لَهُمْ فِي الْآخِرَةِ إِلَّا النَّارُ ۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُوا فِيهَا وَبَاطِلٌ مَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١٧

17. Àwọn yẹn ló jẹ́ pé wọn ki yóò ni ohun kan ní Ayé tó ń bọ̀ àyàfi iná, àti pe ohun tí wọ́n ti ṣe láyé yìí yóò já sásán, àti pe òfo ni ohun gbogbo tí wọn ń ṣe yóò já sí.

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِ وَيَتْلُوهُ شَاهِدٌ مِّنْهُ وَمِن قَبْلِهِ كِتَابُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ أُولَٰٓئِكَ يُؤْمِنُونَ بِهِ ۚ وَمَن يَكْفُرْ بِهِ مِنَ الْأَحْزَابِ فَالنَّارُ مَوْعِدُهُ ۚ فَلَا تَكُ فِي مِرْيَةٍ مِّنْهُ ۚ إِنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ١٨

18. Ǹjẹ́ ẹni tó ní ìdí ọ̀rọ̀ tó yanjú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀, tí olùjẹ́rìí kan láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀ yóò sì tún tẹ̀lé e (láti jẹ́rìí sí òtítọ́ rẹ̀), tí Ìwé Musa sì tún siwáju rẹ̀, èyí tó jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti àánú (ha lè jẹ́ ẹlẹ́tàn bí)? Àwọn (tó ro ọ̀rọ̀ yí wò) gbà á gbọ́, èyíkéyìí nínú àwọn ìjọ alátakò tó bá ṣe àìgbàgbọ́ sí i, iná ni yóò jẹ́ ààyè rẹ̀ tí a ṣe ìlérí rẹ̀ fún un. Nítorí náà, má ṣe ṣiyèméjì nípa rẹ̀. Dájúdájú òtítọ́ ni láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀; ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn kò gbàgbọ́.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا ۚ أُولَٰٓئِكَ يُعْرَضُونَ عَلَىٰ رَبِّهِمْ وَيَقُولُ الْأَشْهَادُ هَٰٓؤُلَآءِ الَّذِينَ كَذَبُوا عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ أَلَا لَعْنَةُ اللَّهِ عَلَى الظَّالِمِينَ ١٩

19. Àti pé ta ló jẹ́ alábòsí ju ẹni tó dá àdápa irọ́ mọ́ Allah lọ? Irú àwọn yẹn ni a ó mú wá síwájú Olúwa wọn, àwọn ẹlẹ́rìí yóò sì sọ pé; 'Àwọn wọ̀nyí ni wọ́n ti purọ́ mọ́ Olúwa wọn tẹ́lẹ̀ rí.' Kíyèsi i ègún Allah ń bẹ lórí àwọn alábòsí.

الَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا وَهُم بِالْآخِرَةِ هُمْ كَافِرُونَ ٢٠

20. Àwọn tó ń dí àwọn ènìyàn lọ́wọ́ lójú ọ̀nà Allah, tí wọ́n sì ǹ gbèrò láti sọ ọ́ di wíwọ́. Àwọn wọ̀nyí ni kò gba ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́.

أُولَٰٓئِكَ لَمْ يَكُونُوا مُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ۘ يُضَاعَفُ لَهُمُ الْعَذَابُ ۚ مَا كَانُوا يَسْتَطِيعُونَ السَّمْعَ وَمَا كَانُوا يُبْصِرُونَ ٢١

21. Àwọn wọ̀nyí kò lè sọ ètò Rẹ̀ di asán lórí ilẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni kò ní sí aláàbò kan fún wọn lẹ́hìn Allah. A ó ṣe àdìpèlé ìyà fún wọn. Wọn kò ní lè gbọ́, wọn kò sì ní lè ríran.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ وَ
ضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ٢٢

22. Àwọn wọ̀nyí ni wọ́n ti pàdánù ẹ̀mí wọn àti pè ohun tí wọ́n ń dá àdápa irọ́ rẹ̀ ti bọ́ lọ́wọ́ wọn.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِي الْآخِرَةِ هُمُ
الْأَخْسَرُونَ ٢٣

23. Láìsíyèméjì, dájúdájú wọn yóò jẹ́ ẹni òfò ní ọjọ́ ìkẹhìn.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
وَأَخْبَتُوا إِلَىٰ رَبِّهِمْ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ
الْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ٢٤

24. Dájúdájú àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n ń ṣe iṣẹ́ rere, tí wọ́n sì ń rẹ ara wọn sílẹ̀ fún Olúwa wọn, àwọn wọ̀nyí ni èrò ọgbà ìdẹ̀ra náà, ibẹ̀ ni wọn yóò sì máa gbé.

مَثَلُ الْفَرِيقَيْنِ كَالْأَعْمَىٰ وَالْأَصَمِّ وَ
الْبَصِيرِ وَالسَّمِيعِ ۚ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ
ع أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٢٥

25. Àpèjúwe àwọn ìjọ méjéèjì dà bí ti afọ́jú àti adití pẹ̀lú ẹni tí ó ríran àti ẹni tí ó gbọ́ràn. Ǹjẹ́ àwọn méjéèjì jọ ara wọn bí? Ǹjẹ́ nígbà náà, èéṣe tí ọ̀rọ̀ ìkìlọ̀ kò fi yé yín?

ÌDÁ 3

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ إِنِّي لَكُمْ
نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٢٦

26. Dájúdájú A ti rán Nuhu sí àwọn ènìyàn rẹ̀ (ó sọ pé); 'Èmí jẹ́ olùkìlọ̀ tí ó hàn gbangba fún yin.'

أَن لَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ ۖ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ
عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٍ ٢٧

27. 'Pé ẹ kò gbọ́dọ̀ sin nǹkan mìíràn yàtọ̀ sí Allah. Dájúdájú èmi ń bẹ̀rù ìyà ọjọ́ kan tí ó jẹ́ olóró fún yín.'

فَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ
مَا نَرَاكَ إِلَّا بَشَرًا مِّثْلَنَا وَمَا نَرَاكَ
اتَّبَعَكَ إِلَّا الَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ
الرَّأْيِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ
بَلْ نَظُنُّكُمْ كَاذِبِينَ ٢٨

28. Àwọn àgbà ìjòyè tí wọ́n jẹ́ aláìgbàgbọ́ nínú àwọn ènìyàn rẹ̀ sọ pé; 'Àwa kò rí ọ sí nǹkan kan ju ènìyàn abara bí i ti wa lọ, bẹ́ẹ̀ ni àwa kò rí àwọn tó tẹ̀lé ọ sí nǹkan kan ju àwọn tó jẹ́ ẹni yẹpẹrẹ jù láàrin wa, tí òye wọn kò tó nǹkan. Àwa kò rí àjùlọ kan tí ẹ ní lórí wa, ṣùgbọ́n òpùrọ́ ni àwa kà yín sí.'

قَالَ يٰقَوْمِ اَرَءَيْتُمْ اِنْ كُنْتُ عَلٰى بَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّيْ وَاٰتٰىنِيْ رَحْمَةً مِّنْ عِنْدِهٖ فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ ؕ اَنُلْزِمُكُمُوْهَا وَاَنْتُمْ لَهَا كٰرِهُوْنَ ﴿٢٩﴾

29. Ó wí pé; "Ẹyin ènìyàn mi, ẹ sọ fún mi: bí ó bá ṣe pé orí òdodo ni mo wà láti ọ̀dọ̀ Olúwa mi, tí Ó sì tún ṣe ìkẹ́ fún mi láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀, èyí tí a kò jẹ́ kí ó hàn sí yín. Àwa yóò ha kàn án nípa, fún yín nígbà tí ẹ ti lòdì sí i?

وَيٰقَوْمِ لَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مَالًا ؕ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلَى اللّٰهِ وَمَآ اَنَا بِطَارِدِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ؕ اِنَّهُمْ مُّلٰقُوْا رَبِّهِمْ وَلٰكِنِّيْٓ اَرٰىكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُوْنَ ﴿٣٠﴾

30. Ẹyin ènìyàn mi, èmi kò bèèrè owó kankan lọ́wọ́ yín lórí rẹ̀. Ọ̀dọ̀ Allah nìkan lẹ̀san mi wà, èmi kò sì ní lé àwọn tó gbàgbọ́ lọ. Dájúdájú wọn yóò pàdé Olúwa wọn. Ṣùgbọ́n èmi rí yín ní aláìmọ̀kan ènìyàn.

وَيٰقَوْمِ مَنْ يَّنْصُرُنِيْ مِنَ اللّٰهِ اِنْ طَرَدْتُّهُمْ ؕ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٣١﴾

31. "Ẹyin ènìyàn mi, ta ni yóò ràn mí lọ́wọ́ lọ́dọ̀ Allah tí mo bá lé wọn lọ? Ẹ kì yóò ha ní àròjinlẹ̀ ni?

وَلَآ اَقُوْلُ لَكُمْ عِنْدِيْ خَزَآئِنُ اللّٰهِ وَلَآ اَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَآ اَقُوْلُ اِنِّيْ مَلَكٌ وَّلَآ اَقُوْلُ لِلَّذِيْنَ تَزْدَرِيْٓ اَعْيُنُكُمْ لَنْ يُّؤْتِيَهُمُ اللّٰهُ خَيْرًا ؕ اَللّٰهُ اَعْلَمُ بِمَا فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ ۚۖ اِنِّيْٓ اِذًا لَّمِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٣٢﴾

32. "Èmi kò sọ fún yín pé, ọ̀dọ̀ mi ni pẹpẹ ọrọ̀ Allah wà, èmi kò mọ ohun tó pamọ́, Bẹ́ẹ̀ ni èmi kò wí pé malaika ni mí, èmi kò sọ nípa àwọn ti ẹ ń fojú tẹ́ńbẹ́lú wọn pé Allah kò ní ṣe oore fún wọn. Allah nìkan lò mọ ohun tó ń bẹ nínú ọkàn wọn. Dájúdájú, tí mo bá ṣe bẹ́ẹ̀, émi yóò máa bẹ nínú àwọn alábòsí."

قَالُوْا يٰنُوْحُ قَدْ جٰدَلْتَنَا فَاَكْثَرْتَ جِدَالَنَا فَاْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿٣٣﴾

33. Wọ́n wí pé, 'Ìwọ Nuha, dájúdájú o ti ń bá wa jiyan (ọjọ́ pẹ́), o sì ti bá wa jiyàn yí lọ́pọ̀lọpọ̀ ìgbà, nítorí náà mú ohun tí ìwọ fi ń dẹ́rù bà wá wá tí ìwọ bá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olódodo.'

34. Ó sì wí pé, ‘Allah nìkan ni yóò mú un wá bá yín tó bá wù Ú, ẹ̀yin kò sì lè dojú (iṣẹ́ Allah) bolẹ̀.

قَالَ اِنَّمَا يَاْتِيْكُمْ بِهِ اللّٰهُ اِنْ شَآءَ وَمَآ اَنْتُمْ بِمُعْجِزِيْنَ ٣٤

35. Ìmọ̀ràn mi kì yóò ṣe yín ní àǹfàní, bí ó tiwù kí n̄ fẹ́ láti gbà yín ní ìmọ̀ràn tó, bí Allah bá fẹ́ láti pa yín run. Òun ni Olúwa yín, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ la ó sì mú yín padà sí.’

وَلَا يَنْفَعُكُمْ نُصْحِيْٓ اِنْ اَرَدْتُّ اَنْ اَنْصَحَ لَكُمْ اِنْ كَانَ اللّٰهُ يُرِيْدُ اَنْ يُّغْوِيَكُمْ ؕ هُوَ رَبُّكُمْ ۫ وَاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ؕ ٣٥

36. Ṣé wọ́n ń sọ pé, ‘Ó ṣe àgbélèro rẹ̀ ni?’ Sọ pé, ‘Bí ó bá jẹ́ pé mo ṣe àgbélẹ̀rọ rẹ̀, ẹrù ẹ̀ṣẹ̀ mi ń bẹ lórí mi, èmi kò sì lọ́wọ́ nínú ẹ̀ṣẹ̀ tí ẹ̀yin ń dá.’

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ؕ قُلْ اِنِ افْتَرَيْتُهٗ فَعَلَيَّ اِجْرَامِيْ وَاَنَا بَرِيْٓءٌ مِّمَّا تُجْرِمُوْنَ ٣٦

ÌDÁ 4

37. A ṣípayá fún Nuha pé; ‘Kò sí ọ̀kan nínú àwọn ènìyàn rẹ̀ tí yóò gbàgbọ́, àyàfi àwọn tó ti gbàgbọ́ tẹ́lẹ̀, nítorí náà má ṣe banújẹ́ nípa ohun tí wọn ń ṣe.’

وَاُوْحِيَ اِلٰى نُوْحٍ اَنَّهٗ لَنْ يُّؤْمِنَ مِنْ قَوْمِكَ اِلَّا مَنْ قَدْ اٰمَنَ فَلَا تَبْتَئِسْ بِمَا كَانُوْا يَفْعَلُوْنَ ٣٧

38. ‘Kí o sì kan ọkọ̀ náà lábẹ́ àmójútó Wa àti ìṣípayá Wa. Má sì ṣe bá Mi sọ̀rọ̀ nípa àwọn wọnnì tí wọ́n ti ṣe àbòsí. Dájúdájú ẹni tí a ó tẹ̀rì ni wọ́n.’

وَاصْنَعِ الْفُلْكَ بِاَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا وَلَا تُخَاطِبْنِيْ فِي الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ۚ اِنَّهُمْ مُّغْرَقُوْنَ ٣٨

39. Ó sì bẹ̀rẹ̀ sí ní kan ọkọ̀ náà; nígbàkúùgbà tí àwọn olóyè nínú àwọn ènìyàn rẹ̀ bá ń kọjá lọ, wọn máa ń fi ṣe yẹ̀yẹ́. Ó sọ pé, ‘Bí ẹ̀yin bá ń fi wá ṣe yẹ̀yẹ́ (lónìí), (àsìkò náà ń bọ̀ wá tí), àwa náà yóò fi yín ṣe yẹ̀yẹ́ gẹ́gẹ́ bí ẹ ti ṣe ń fi wá ṣe yẹ̀yẹ́ (lónìí).

وَيَصْنَعُ الْفُلْكَ ۫ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيْهِ مَلَاٌ مِّنْ قَوْمِهٖ سَخِرُوْا مِنْهُ ؕ قَالَ اِنْ تَسْخَرُوْا مِنَّا فَاِنَّا نَسْخَرُ مِنْكُمْ كَمَا تَسْخَرُوْنَ ؕ ٣٩

40. Láìpẹ́ ẹ̀ ń bọ̀ wá mọ ẹni tí ìyà yóò jẹ pẹ̀lú ìdójútì; tì ìyà pípẹ́ yóò tọ́ sí.'

فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ مَنْ يَأْتِيهِ عَذَابٌ
يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُقِيمٌ ﴿٤٠﴾

41. Títì di ìgbà tí àṣẹ Wa dé, tí omi sì ń tú jáde, A sì wí pé, 'Mú gbogbo nǹkan takọ-tabo ní méjì méjì sínú ọkọ̀ náà, àti àwọn ẹbí rẹ àyàfi àwọn tí ọ̀rọ̀ (Allah) ti rékọjá lọ nípa wọn, àti àwọn tí wọ́n gbàgbọ́.' Kò sí ẹni tí ó gbàgbọ́ pẹ̀lú rẹ̀ àyàfi àwọn díẹ̀.

حَتَّىٰ إِذَا جَاءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ قُلْنَا
احْمِلْ فِيهَا مِنْ كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَ
أَهْلَكَ إِلَّا مَنْ سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ وَمَنْ
آمَنَ ۚ وَمَا آمَنَ مَعَهُ إِلَّا قَلِيلٌ ﴿٤١﴾

42. Ó sì wí pé; 'Ẹ wọ inú rẹ̀, lórúkọ Allah ni lílọ rẹ̀ lórí omi àti gígúnlẹ̀ rẹ̀. Dájúdájú Olúwa mi jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَقَالَ ارْكَبُوا فِيهَا بِسْمِ اللَّهِ مَجْرَاهَا
وَمُرْسَاهَا ۚ إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٤٢﴾

43. Ó sì ń gbé wọn lọ lórí ìgbì-omi tí ó dá bí àwọn òkè ńlá. Nuha sì kígbe pe ọmọ rẹ̀ ọkùnrin nígbà tí ó dúró sí ọ̀tọ̀, 'ìwọ ọmọ mi o, wá wọ inú ọkọ̀ pẹ̀lú wa, má sì ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn aláìgbàgbọ́.'

وَهِيَ تَجْرِي بِهِمْ فِي مَوْجٍ كَالْجِبَالِ وَ
نَادَىٰ نُوحٌ ابْنَهُ وَكَانَ فِي مَعْزِلٍ
يَا بُنَيَّ ارْكَبْ مَعَنَا وَلَا تَكُنْ مَعَ
الْكَافِرِينَ ﴿٤٣﴾

44. Ó dáhùn pé; 'èmi yóò lọ sí orí òkè kan tí yóò gbà mí là lọ́wọ́ omi.' Òun (Nuha) wí pé; 'Kò sí olùgbàlà kan lọ́jọ́ òní kúrò níbi àṣẹ Allah àyàfi ẹni tí Ó bà ṣàánú rẹ̀. Ìgbì omi sì dìde láàrin àwọn méjèèjì; nípa bẹ́ẹ̀ ó di ọ̀kan nínú àwọn tó bómi lọ.

قَالَ سَآوِي إِلَىٰ جَبَلٍ يَعْصِمُنِي مِنَ
الْمَاءِ ۚ قَالَ لَا عَاصِمَ الْيَوْمَ مِنْ أَمْرِ
اللَّهِ إِلَّا مَنْ رَحِمَ ۚ وَحَالَ بَيْنَهُمَا
الْمَوْجُ فَكَانَ مِنَ الْمُغْرَقِينَ ﴿٤٤﴾

45. A sì wí pé, 'Ìwọ ilẹ̀, fa omi rẹ mu, àti ìwọ oju-ọrun, dáwọ́ (òjò rírọ̀) dúró.' A sì jẹ́ kí omi náà

وَقِيلَ يَا أَرْضُ ابْلَعِي مَاءَكِ وَيَا سَمَاءُ
أَقْلِعِي وَغِيضَ الْمَاءُ وَقُضِيَ الْأَمْرُ وَ

wọlẹ̀, ọ̀rọ̀ náà sì parí. Ọkọ̀ náà sì gúnlẹ̀ sí Al-Judi. A sì sọ pé, 'kí ègún máa jẹ́ ti àwọn alábòsí ènìyàn.'

ٱسْتَوَتْ عَلَى ٱلْجُودِيِّ وَقِيلَ بُعْدًا لِّلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٤٥

46. Nuha sì ké pe Olúwa rẹ̀ pé: 'Olúwa mi, dájúdájú nínú ẹbí mi náà ni ọmọ mi wà, òdodo sì ni àdéhùn Rẹ; Ìwọ lo sì ń ṣe ẹ̀tọ́ jù nínú áwọn adájọ́.'

وَنَادَىٰ نُوحٌ رَّبَّهُۥ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ٱبْنِى مِنْ أَهْلِى وَإِنَّ وَعْدَكَ ٱلْحَقُّ وَأَنتَ أَحْكَمُ ٱلْحَٰكِمِينَ ٤٦

47. O wí pé: 'Ìwọ Nuha, dájúdájú òun kò sí nínú àwọn ẹbí rẹ, dájúdájú òún jẹ́ oníṣẹ́ ibi. Nítorí náà má ṣe bi Mí ní ohun tí o kò ní ìmọ̀ nípa rẹ̀. Mo kìlọ̀ fún ọ, kí ìwọ má baà jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn aláìmọ̀kan.'

قَالَ يَٰنُوحُ إِنَّهُۥ لَيْسَ مِنْ أَهْلِكَ ۖ إِنَّهُۥ عَمَلٌ غَيْرُ صَٰلِحٍ ۖ فَلَا تَسْـَٔلْنِ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ ۖ إِنِّىٓ أَعِظُكَ أَن تَكُونَ مِنَ ٱلْجَٰهِلِينَ ٤٧

48. Ó wí pé: 'Olúwa mi, mo bẹ̀ Ọ́ kí O dáàbò bò mí kí n má ba à máa bi Ọ́ léèrè ohun tí èmi kò ní ìmọ̀ nípa rẹ̀. Bí O kò bá sì foríjìn mí, kí O sì ṣàánú mi, èmi yóò jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹni òfò.'

قَالَ رَبِّ إِنِّىٓ أَعُوذُ بِكَ أَنْ أَسْـَٔلَكَ مَا لَيْسَ لِى بِهِۦ عِلْمٌ ۖ وَإِلَّا تَغْفِرْ لِى وَتَرْحَمْنِىٓ أَكُن مِّنَ ٱلْخَٰسِرِينَ ٤٨

49. A si wi pe, 'Ìwọ Nuha, jáde (láti inú ọkọ̀ náà) pẹ̀lú àlàáfíà láti ọ̀dọ̀ Wa, ìbùkún sì ni fún ọ àti fún àwọn ìran (tí yóò wá) láti ara àwọn tó wà pẹ̀lú rẹ̀. Àwọn ìran mìíràn náà yóò wà tí A ó fún ní ìpèsè (fún ìgbà díẹ̀) lẹ́hìn náà ni ìyà olóró yóò jẹ wọ́n láti ọ̀dọ̀ Wa.'

قِيلَ يَٰنُوحُ ٱهْبِطْ بِسَلَٰمٍ مِّنَّا وَبَرَكَٰتٍ عَلَيْكَ وَعَلَىٰٓ أُمَمٍ مِّمَّن مَّعَكَ ۚ وَأُمَمٌ سَنُمَتِّعُهُمْ ثُمَّ يَمَسُّهُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ٤٩

50. Èyí wà nínú àwọn ìró tí ó pamọ́ tí A ṣípayá rẹ̀ fún ọ. Ìwọ kò mọ̀ wọ́n, ìwọ tàbí àwọn ènìyàn rẹ̀ ṣíwájú èyí. Nítorí náà ṣe sùúrú;

تِلْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلْغَيْبِ نُوحِيهَآ إِلَيْكَ ۖ مَا كُنتَ تَعْلَمُهَآ أَنتَ وَلَا قَوْمُكَ مِن قَبْلِ هَٰذَا ۖ فَٱصْبِرْ ۖ إِنَّ ٱلْعَٰقِبَةَ

لِلۡمُتَّقِيۡنَ ﴿٥٠﴾

nítorí pé ti àwọn olùpayà Ọlọ́run ni ìgbẹ̀yìn yóò jẹ́.

ÌDÁ 5

وَاِلٰى عَادٍ اَخَاهُمۡ هُوۡدًا ؕ قَالَ يٰقَوۡمِ
اعۡبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمۡ مِّنۡ اِلٰهٍ غَيۡرُهٗ ؕ اِنۡ
اَنۡتُمۡ اِلَّا مُفۡتَرُوۡنَ ﴿٥١﴾

51. A sì rán Hud tí í ṣe arákùnrin àwọn ìran Aad sí wọn. Ó sọ pé: 'Ẹ̀yin èniyàn mi, ẹ máa jọ́sìn fún Allah (nìkan), ẹ kò ní Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀. Aládapa irọ́ ni ẹ̀yín jẹ́.

يٰقَوۡمِ لَاۤ اَسۡـئَلُكُمۡ عَلَيۡهِ اَجۡرًا ؕ اِنۡ اَجۡرِىَ
اِلَّا عَلَى الَّذِىۡ فَطَرَنِىۡ ؕ اَفَلَا تَعۡقِلُوۡنَ ﴿٥٢﴾

52. 'Ẹ̀yin èniyàn mi, n kò bèèrè ẹ̀san kan nípa rẹ̀ lọ́wọ́ yin. ẹ̀san mi kò sí níbì kan bí kò ṣe ọ̀dọ̀ Ẹni tí Ó dá mi.' Ẹ̀yin kò ha ní ṣe làákàyè ni bí?

وَيٰقَوۡمِ اسۡتَغۡفِرُوۡا رَبَّكُمۡ ثُمَّ تُوۡبُوۡۤا
اِلَيۡهِ يُرۡسِلِ السَّمَآءَ عَلَيۡكُمۡ
مِّدۡرَارًا وَّيَزِدۡكُمۡ قُوَّةً اِلٰى قُوَّتِكُمۡ وَ
لَا تَتَوَلَّوۡا مُجۡرِمِيۡنَ ﴿٥٣﴾

53. 'Mo sì tún pe ẹ̀yin èniyàn mi, ẹ máa tọrọ àforíjìn ẹ̀ṣẹ̀ lọ́dọ̀ Olúwa yín, lẹ́hìn náà kí ẹ ronúpìwàdà sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀, Òun yóò rọ òjò fún yín láti sánmọ̀ lọ́pọ̀lọpọ̀, yóò sì fi agbára kún agbára yín. Ẹ má sì ṣe pẹ̀hìndà di ẹlẹ́ṣẹ̀.'

قَالُوۡا يٰهُوۡدُ مَا جِئۡتَنَا بِبَيِّنَةٍ وَّمَا
نَحۡنُ بِتَارِكِىۡۤ اٰلِهَتِنَا عَنۡ قَوۡلِكَ وَ
مَا نَحۡنُ لَكَ بِمُؤۡمِنِيۡنَ ﴿٥٤﴾

54. Wọ́n wí pé; 'Ìwọ Hud, o kò ì tí ì mú àlàyé tó yanjú kan wá bá wa, àwa kì yóò sì kọ àwọn òrìṣà wa sílẹ̀ nítorí ọ̀rọ̀ tí o ń sọ,a kì yóò sì gbà ọ́ gbọ́.'

اِنۡ نَّقُوۡلُ اِلَّا اعۡتَرٰٮكَ بَعۡضُ اٰلِهَتِنَا
بِسُوۡٓءٍ ؕ قَالَ اِنِّىۡۤ اُشۡهِدُ اللّٰهَ وَاشۡهَدُوۡۤا
اَنِّىۡ بَرِىۡۤءٌ مِّمَّا تُشۡرِكُوۡنَ ﴿٥٥﴾

55. 'Ohun tí a lè sọ ni pé, apá kan nínú àwọn òrìṣà wa ti fọwọ́ ibi kán ọ́.' Òun dáhùn pé, 'dájúdájú mo fi Allah jẹ́rìí, kí ẹ̀yin pẹ̀lú sì jẹ́rìí pé, èmi kò lọ́wọ́ nínú ohun tí ẹ mú lórogún (pẹ̀lú Ọlọ́run).

مِن دُونِهِۦ ۖ فَكِيدُونِى جَمِيعًا ثُمَّ لَا
تُنظِرُونِ ٥٦

56. Lẹ́hìn Rẹ, ẹ pète sí mi lápapọ̀, ẹ má ṣe fún mi ní ààyè kankan.

إِنِّى تَوَكَّلْتُ عَلَى ٱللَّهِ رَبِّى وَرَبِّكُم ۚ مَّا
مِن دَآبَّةٍ إِلَّا هُوَ ءَاخِذٌۢ بِنَاصِيَتِهَآ ۚ إِنَّ
رَبِّى عَلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٥٧

57. Dájúdájú èmi ti gbẹ́kẹ̀lé Allah, Olúwa mi àti Olúwa yín. Kò sí ẹ̀dá kan tí Òun kò lè fi ìrun iwájú rẹ̀ gbámú. Dájúdájú orí ọ̀nà tààrà ni Olúwa mi (dúró lé).'

فَإِن تَوَلَّوْا۟ فَقَدْ أَبْلَغْتُكُم مَّآ
أُرْسِلْتُ بِهِۦٓ إِلَيْكُمْ ۚ وَيَسْتَخْلِفُ
رَبِّى قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّونَهُۥ شَيْـًٔا ۚ
إِنَّ رَبِّى عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ حَفِيظٌ ٥٨

58. 'Ṣùgbọ́n bí ẹ̀yin bá ṣẹ́rí padà, dájúdájú mo ti jíṣẹ́ ohun tí a fi rán mi dópin fún yín, Olúwa mi yóò sì fi ènìyàn mìíràn rọ́pò yín. Ẹ̀yin kò sì lè pa Á lára rárá. Dájúdájú Olúwa ni Olùṣọ lórí ohun gbogbo.'

وَلَمَّا جَآءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا هُودًا وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَنَجَّيْنَٰهُم
مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ٥٩

59. Nígbà tí àṣẹ Wá dé, Àwa gba Hud àti àwọn tó gbàgbọ́ pẹ̀lú rẹ̀ là nípa (àkànṣe) àánú Wa. A sì gbà wọ́n là kúrò lọ́wọ́ ìyà tò le koko.

وَتِلْكَ عَادٌ ۖ جَحَدُوا۟ بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ
وَعَصَوْا۟ رُسُلَهُۥ وَٱتَّبَعُوٓا۟ أَمْرَ كُلِّ
جَبَّارٍ عَنِيدٍ ٦٠

60. Àwọn ìran Aad nìyí. Wọ́n kọ àwọn Àmì Olúwa wọn sílẹ̀, wọ́n ṣe àìgbọràn sí àwọn òjíṣẹ́ Rẹ, wọ́n sì tẹ̀lé àṣẹ onígberaga, ọ̀tá òdodo.

وَأُتْبِعُوا۟ فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا لَعْنَةً وَ
يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ أَلَآ إِنَّ عَادًا كَفَرُوا۟
رَبَّهُمْ ۗ أَلَا بُعْدًا لِّعَادٍ قَوْمِ هُودٍ ٦١ ع

61. A sì jẹ́ kí ègún tẹ̀lé wọn láyé yìí àti ní ọjọ́ Àjíǹde. Sì kíyèsí i! (Ìran) Aad ṣe àìgbàgbọ́ sí Olúwa wọn. Sì kíyèsì i! Ẹni ègún ni ìran Aad, àwọn ènìyàn Hud.

ÌDÁ 6

وَإِلَىٰ ثَمُودَ أَخَاهُمْ صَٰلِحًا ۚ قَالَ يَٰقَوْمِ
ٱعْبُدُوا۟ ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥ ۖ

62. Àti sí àwọn ìran Samud ni Àwá rán Salih arákùnrin wọn. Ó wí pé, 'Ẹyin ènìyàn mi, ẹ máa sin

هُوَ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَٱسْتَعْمَرَكُمْ
فِيهَا فَٱسْتَغْفِرُوهُ ثُمَّ تُوبُوٓا۟ إِلَيْهِ ۚ
إِنَّ رَبِّى قَرِيبٌ مُّجِيبٌ ٦٢

Allah- kò sí Ọlọ́run mìíràn fún yín lẹ́hìn Rẹ̀. Òun ló pilẹ̀ ìṣẹ̀dá yín láti inú ilẹ̀, Ó sì jẹ́ kí ẹ máa ṣẹ̀mí lórí rẹ̀. Nítorí náà ẹ máa wá àforíjìn lọ́dọ̀ Rẹ̀, kí ẹ sì ronúpìwàdà sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀. Dájúdájú Olúwa mi jẹ́ Olùsúnmọ́ni, Olùgbàdúrà.'

قَالُوا۟ يَٰصَٰلِحُ قَدْ كُنتَ فِينَا مَرْجُوًّا
قَبْلَ هَٰذَآ ۖ أَتَنْهَىٰنَآ أَن نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ
ءَابَآؤُنَا وَإِنَّنَا لَفِى شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُونَآ
إِلَيْهِ مُرِيبٍ ٦٣

63. Wọ́n wí pé, 'Ìwọ Salihu, dájúdájú ìwọ ti wà láàrin wa, lẹ́ni tí a gbẹ́kẹ̀lé tẹ́lẹ̀. Ìwọ yóò ha kọ̀ fún wa pé kí a má ṣe sin ohun tí àwọn baba wa sìn. Àti pé dájúdájú àwá wà nínú iyèméjì gidi nípa ohun tí o ń pè wá sí.'

قَالَ يَٰقَوْمِ أَرَءَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ
مِّن رَّبِّى وَءَاتَىٰنِى مِنْهُ رَحْمَةً فَمَن
يَنصُرُنِى مِنَ ٱللَّهِ إِنْ عَصَيْتُهُۥ ۖ فَمَا
تَزِيدُونَنِى غَيْرَ تَخْسِيرٍ ٦٤

64. Ó sọ pé, 'Ẹyin ènìyàn mi, ẹ sọ fún mi: tó bá jẹ́ pé mo wà lórí ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tó hàn gbangba láti ọ̀dọ̀ Olúwa mi, tí Ó sì ti fún mi ní àánú láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀; nígbà náà ta ni yóò gbà mí lọ́wọ́ Allah, tí mo bá wá lọ hùwà àìgbọràn sí I? Nítorí náà kò sí àlékún kankan tí ẹ lè ṣe fún mi lórí eléyìí bí kò ṣe ìparun.

وَيَٰقَوْمِ هَٰذِهِۦ نَاقَةُ ٱللَّهِ لَكُمْ ءَايَةً
فَذَرُوهَا تَأْكُلْ فِىٓ أَرْضِ ٱللَّهِ ۖ وَلَا
تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابٌ
قَرِيبٌ ٦٥

65. 'Àti pé, ẹ̀yin ènìyàn mi, èyí ni abo ràkúnmí Allah tí ó jẹ́ Àmì kan fún yín, nítorí náà ẹ fi sílẹ̀ kí ó lè máa jẹun lórí ilẹ̀ Allah, ẹ má ṣe fi aburú kàn án kí ìyà tó súnmọ́ ìtòsí má baà kọlù yín.

فَعَقَرُوهَا فَقَالَ تَمَتَّعُوا۟ فِى دَارِكُمْ
ثَلَٰثَةَ أَيَّامٍ ۖ ذَٰلِكَ وَعْدٌ غَيْرُ
مَكْذُوبٍ ٦٦

66. Ṣùgbọ́n wọ́n gé iṣan ẹ̀yìn ẹsẹ̀ rẹ̀, nígbà náà òun sọ pé, 'Ẹ máa gbádùn nínú ilé yín fún ọjọ́ mẹ́ta. Eléyìí jẹ́ ìlérí tí kì í ṣe iró.'

67. Nítorí náà, nígbà tí àṣẹ Wá dé, A gba Salihu àti àwọn tó gbàgbọ́ pẹ̀lú rẹ̀ là pẹ̀lú àánú láti ọ̀dọ̀ Wa, bẹ́ẹ̀ ni (a gbà wọ́n là) kúrò nínú ìtìjú ọjọ́ náà. Dájúdájú Olúwa rẹ̀ jẹ́ Alágbára, Ológo jùlọ.

فَلَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا نَجَّيْنَا صٰلِحًا وَّالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَمِنْ خِزْيِ يَوْمِئِذٍ ۗ اِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْقَوِيُّ الْعَزِيْزُ ﴿٦٧﴾

68. Ìyà òjijì sì gbá àwọn tó ṣe aburú mú, nígbà tí ilẹ̀ sì mọ̀ wọ́n wà ní ìdojúbolẹ̀ nínú ilé wọn,

وَاَخَذَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوا الصَّيْحَةُ فَاَصْبَحُوْا فِيْ دِيَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٦٨﴾

69. Bí ẹni pé wọn kò gbé ibẹ̀ rí. Kíyèsi i! Ìran Samuud ṣe àìmòore sí Olúwa wọn; sì kíyèsi i! Ìran ègún ni ìran Samud.

كَاَنْ لَّمْ يَغْنَوْا فِيْهَا ۗ اَلَآ اِنَّ ثَمُوْدَا۟ كَفَرُوْا رَبَّهُمْ ۗ اَلَا بُعْدًا لِّثَمُوْدَ ﴿٦٩﴾

ÌDÁ 7

70. Dájúdájú àwọn ìránńṣẹ́ Wa wá bá Ibrahim pẹ̀lú ìró ìdùnnú. Wọ́n wí pé; 'Àlàáfià fún ọ', òun náà sì dáhùn pé; 'Kí àlàáfià máa bá yín,' kò sì pẹ́ lẹ́hìn náà tí ó fi mú àyangbẹ ẹ̀ran ọmọ màálú kan wá.

وَلَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُنَآ اِبْرٰهِيْمَ بِالْبُشْرٰى قَالُوْا سَلٰمًا ۗ قَالَ سَلٰمٌ فَمَا لَبِثَ اَنْ جَآءَ بِعِجْلٍ حَنِيْذٍ ﴿٧٠﴾

71. Ṣùgbọ́n nígbà tí ó rí i pé wọn kò fọwọ́ kàn án, òun kò mọ irú ẹ̀dá tí wọ́n jẹ́, ìbẹ̀rù wọn sì wà lọ́kàn rẹ̀. Wọ́n wí pé, 'Má ṣe bẹ̀rù, àwọn ènìyàn Lutu la rán wa sí.'

فَلَمَّا رَآٰ اَيْدِيَهُمْ لَا تَصِلُ اِلَيْهِ نَكِرَهُمْ وَاَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيْفَةً ۗ قَالُوْا لَا تَخَفْ اِنَّآ اُرْسِلْنَآ اِلٰى قَوْمِ لُوْطٍ ﴿٧١﴾

72. Aya rẹ̀ sì wà ní ìdúró nítòsí; ó sì ń dá rẹ́rìn-ín, lásìkò yí ni a fún un (aya) ní ìró ìdùnnú bíbí Is-hak, àti lẹ́hìn Is-hak, Yakub.

وَامْرَاَتُهٗ قَآئِمَةٌ فَضَحِكَتْ فَبَشَّرْنٰهَا بِاِسْحٰقَ ۙ وَمِنْ وَّرَآءِ اِسْحٰقَ يَعْقُوْبَ ﴿٧٢﴾

73. Ó sì wí pé, Ó mà ṣe lára mí o! Ǹjẹ́ èmí ha tún lè bímọ nígbà tí mo ti di arúgbó, tí ọkọ mi yìí náà ti di ògbó? Dájúdájú ohun ìjọjú mà ni èyí!'

قَالَتْ يَٰوَيْلَتَىٰٓ ءَأَلِدُ وَأَنَا عَجُوزٌ وَهَٰذَا
بَعْلِى شَيْخًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَىْءٌ عَجِيبٌ ﴿٧٣﴾

74. Wọ́n wí pé; 'Ìwọ ha ń ṣe èèmọ̀ nípa àṣẹ Allah bí? Àánú Allah àti ìbùkún Rẹ̀ ń bẹ lórí ẹ̀yin ará ilé yìí. Dájúdájú Òun ni Ẹni tí ìyìn tọ́ sí, Ológo jùlọ.

قَالُوٓا۟ أَتَعْجَبِينَ مِنْ أَمْرِ ٱللَّهِ ۖ رَحْمَتُ
ٱللَّهِ وَبَرَكَٰتُهُۥ عَلَيْكُمْ أَهْلَ ٱلْبَيْتِ ۚ
إِنَّهُۥ حَمِيدٌ مَّجِيدٌ ﴿٧٤﴾

75. Nígbà tí ọkàn Ibrahim balẹ̀, tí ìró ìdùnnú sì ti wá bá a, ó bẹ̀rẹ̀ sí jíròrò pẹ̀lú wa nípa àwọn ènìyàn Lutu.

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنْ إِبْرَٰهِيمَ ٱلرَّوْعُ وَ
جَآءَتْهُ ٱلْبُشْرَىٰ يُجَٰدِلُنَا فِى قَوْمِ
لُوطٍ ﴿٧٥﴾

76. Dájúdájú Ibrahim jẹ́ onífaradà, ọlọ́kàn tútù, ẹni tó ń tẹ̀ (sí ọ̀dọ̀ Ọlọ́run).

إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّٰهٌ مُّنِيبٌ ﴿٧٦﴾

77. 'Ìwọ Ibrahim, mẹ́nu kúrò nínú ọ̀ràn yí. Dájúdájú àṣẹ Olúwa rẹ̀ ti rékọjá, àti pè dájúdájú, ìyà kan tí ẹnikẹni kì yóò lè gbé kúrò ń bọ̀ wá jẹ wọ́n.'

يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَآ ۖ إِنَّهُۥ قَدْ
جَآءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَإِنَّهُمْ ءَاتِيهِمْ عَذَابٌ
غَيْرُ مَرْدُودٍ ﴿٧٧﴾

78. Nígbà tí àwọn òjíṣẹ́ Wa sì dé wá bá Lutu, inú rẹ̀ bàjẹ́ nítorí wọn, ó sì rí i pé òun kò lè ràn wọ́n lọ́wọ́, ó sì wí pé 'Ọjọ́ ìṣòro gbáà ni òní yìí jẹ́.'

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِىٓءَ
بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا
يَوْمٌ عَصِيبٌ ﴿٧٨﴾

79. Àwọn ènìyàn rẹ̀ sì sáré tọ̀ ọ́ wá, bẹ́ẹ̀ ni wọ́n ń gbọ̀n pẹ̀lú ìbínú; wọ́n sì ti jẹ́ olùṣe ibi tẹ́lẹ̀. Ó sì wí pé; 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, àwọn ọmọbìnrin mi ni ìwọ̀nyí. Àwọn lọ́ mọ́ jù fún yín. Nítorí náà

وَجَآءَهُۥ قَوْمُهُۥ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِن
قَبْلُ كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ ۚ قَالَ
يَٰقَوْمِ هَٰٓؤُلَآءِ بَنَاتِى هُنَّ أَطْهَرُ لَكُمْ
فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِى ضَيْفِىٓ ۖ

أَلَيْسَ مِنكُمْ رَجُلٌ رَّشِيدٌ ﴿٧٩﴾

ẹ páyà Allah, ẹ má ṣe dójútì mí lójú àwọn àlejò mi. Kò ha sí ẹnìkan nínú yín tó jẹ́ aláròjinlẹ̀ ni?

قَالُوا لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِي بَنَاتِكَ مِنْ
حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ ﴿٨٠﴾

80. Wọ́n dáhùn pé, ‘Ìwọ mọ àmọ̀dájú pé àwa kò ní ohunkóhun fi àwọn ọmọbìnrin rẹ ṣe, ìwọ́ sì mọ àmọ̀dájú ohun tí a ń fẹ́.’

قَالَ لَوْ أَنَّ لِي بِكُمْ قُوَّةً أَوْ آوِي إِلَىٰ
رُكْنٍ شَدِيدٍ ﴿٨١﴾

81. Ó wí pé, ‘Ìbáṣepé mo lágbára kan (láti ká yín lọ́wọ́ kò) tàbí kí n̄ lọ sí ibi tó lágbára gidigidi kan (láti wá àbò).

قَالُوا يَا لُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَن يَصِلُوا
إِلَيْكَ فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ اللَّيْلِ
وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ إِلَّا امْرَأَتَكَ
إِنَّهُ مُصِيبُهَا مَا أَصَابَهُمْ إِنَّ
مَوْعِدَهُمُ الصُّبْحُ أَلَيْسَ الصُّبْحُ
بِقَرِيبٍ ﴿٨٢﴾

82. (Àwọn òjíṣẹ́ náà) wí pé; ‘Ìwọ Lutu, ìránńṣẹ́ Olúwa rẹ̀ làwá jẹ́. Wọn kò ní lè dé ọ̀dọ̀ rẹ ní gbogbo ọ̀nà. Nítorí náà jáde pẹ̀lú ẹbí rẹ ní ààjìn òru, kí ẹnikéni má sì ṣe bojú wẹ̀yìn nínú yín, àyàfi aya rẹ̀. Dájúdájú ohun tí yóò ṣẹlẹ̀ sí wọn, yóò ṣẹlẹ̀ sí òun náà. Dájúdájú òwúrọ̀ kùtù ni àsìkò tí a yàn fún wọn, ǹjẹ́ òwúrọ̀ náà kò ha ti súnmọ́ bí?

فَلَمَّا جَاءَ أَمْرُنَا جَعَلْنَا عَالِيَهَا
سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهَا حِجَارَةً مِّن
سِجِّيلٍ مَّنضُودٍ ﴿٨٣﴾

83. Nítorí náà, nígbà tí àṣẹ Wa dé, A dojú ìlú náà bolẹ̀. A sì rọ òjò òkuta amọ̀ lé wọn lórí ní ìpele ìpele,

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ وَمَا هِيَ مِنَ
الظَّالِمِينَ بِبَعِيدٍ ﴿٨٤﴾

84. Èyí tí a ti là sílẹ̀ (fún wọn) nínú àṣẹ Olúwa rẹ. Irú (ìjiyà) bẹ́ẹ̀ kò sì jìnnà sí àwọn òṣebi (àsìkò yí).

ÌDÁ 8

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا قَالَ يَا قَوْمِ

85. Àti sí àwọn ara Madyan, A

اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ
وَلَا تَنقُصُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيزَانَ ۚ
إِنِّي أَرَاكُم بِخَيْرٍ وَإِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ
عَذَابَ يَوْمٍ مُّحِيطٍ ﴿٨٥﴾

rán Şuaibu arákùnrin wọn; ó wí pé; ‘Ẹyin ènìyàn mi ẹ máa sin Allah. Ẹ kò ní ọlọ́run mìíràn yàtọ̀ sí I. Ẹ má sì şe máa dín òsùnwọ̀n àti ìwọ̀n kù. Mo rí yín nínú ọrọ̀, ẹ̀rù ìyà ọjọ́ ìparun sì ń bà mí fún yín.

وَيَا قَوْمِ أَوْفُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيزَانَ
بِالْقِسْطِ ۖ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ أَشْيَاءَهُمْ
وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ مُفْسِدِينَ ﴿٨٦﴾

86. Àti pé, ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ máa wọn òsùnwọ̀n àti ìwọ̀n kún pẹ̀lú ẹ̀tọ́, ẹ má sì şe máa rẹ̀ àwọn ènìyàn jẹ lórí ohun tí ó jẹ́ ẹ̀tọ́ wọn. Kí ẹ má sì şe máa hùwà ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀.

بَقِيَّتُ اللَّهِ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُم
مُّؤْمِنِينَ ۚ وَمَا أَنَا عَلَيْكُم بِحَفِيظٍ ﴿٨٧﴾

87. ‘Ohun tí Allah bá şẹ́kù (fún yín) lóore fún yín, bí ẹ bá jẹ́ olùgbàgbọ́ òdodo. Èmi kì í sì í şe olùşọ́ lórí yín.’

قَالُوا يَا شُعَيْبُ أَصَلَاتُكَ تَأْمُرُكَ
أَن نَّتْرُكَ مَا يَعْبُدُ آبَاؤُنَا أَوْ أَن
نَّفْعَلَ فِي أَمْوَالِنَا مَا نَشَاءُ ۖ إِنَّكَ
لَأَنتَ الْحَلِيمُ الرَّشِيدُ ﴿٨٨﴾

88. Wọ́n dáhùn pé, ‘Ìwọ Şuaibu, şé ọ̀nà ìjọsìn rẹ náà ni ó pa ọ́ láşẹ pé kí á fi ohun tí àwọn bàbá wa sìn sílẹ̀, tàbí kí á má şe ohun tí ó wù wá pẹ̀lú ọrọ̀ wa? Ìwọ mà tilẹ̀ jẹ́ ọlọgbọ́n àti elérò gidi o.’

قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِن كُنتُ عَلَىٰ
بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَرَزَقَنِي مِنْهُ رِزْقًا
حَسَنًا ۚ وَمَا أُرِيدُ أَنْ أُخَالِفَكُمْ إِلَىٰ
مَا أَنْهَاكُمْ عَنْهُ ۚ إِنْ أُرِيدُ إِلَّا الْإِصْلَاحَ
مَا اسْتَطَعْتُ ۚ وَمَا تَوْفِيقِي إِلَّا بِاللَّهِ ۚ
عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ﴿٨٩﴾

89. Ó sọ pé, ‘Ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ sọ fún mi: tó bá jẹ́ pé mo wà lórí ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tó hàn gbangba láti ọ̀dọ̀ Olúwa mi, tí Ó sì şe ìpèsè tí ó dára fún mi láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀, (irú ìdáhùn wo ni ẹ ó fún Un?) Èmi kò sì gbèrò láti şe àwọn ohun tí mo ń kọ̀ pé ẹ kò gbọdọ̀ şe. Ohun tí mo ń fẹ́ gan an ni àtúnşe níwọ̀n bí agbára mi bá ti şe mọ. Kò sí sí agbára kan lọ́wọ́ mi bí kò şe nípasẹ̀ Allah. Òun ni mo gbẹ́kẹ̀lé, ọ̀dọ̀ rẹ̀ sì ni èmi yóò padà sí.

90. Ẹ̀yin ènìyàn mi ò, ẹ má ṣe jẹ́ kí ìkórira tí ẹ ní sí mi sún yín sí ohun tí yóò jẹ́ kí irú ohun tí ó ṣẹlẹ̀ sí àwọn ènìyàn Nuha, tàbí àwọn ènìyàn Hud, tàbí àwọn ènìyàn Salihu ṣẹlẹ̀ sí yín; bẹ́ẹ̀ ni àwọn ènìyàn Lutu náà kò jìnnà sí yín rárá.

وَيٰقَوْمِ لَا يَجْرِمَنَّكُمْ شِقَاقِيْٓ اَنْ
يُّصِيْبَكُمْ مِّثْلُ مَآ اَصَابَ قَوْمَ نُوْحٍ
اَوْ قَوْمَ هُوْدٍ اَوْ قَوْمَ صٰلِحٍ ؕ وَمَا قَوْمُ
لُوْطٍ مِّنْكُمْ بِبَعِيْدٍ ﴿٩٠﴾

91. ‘Kí ẹ sì tọrọ àforíjìn Olúwa yín; lẹ́hìn náà kí ẹ ronúpìwàdà sọ́dọ̀ Rẹ̀. Dájúdájú, Olúwa mi jẹ́ Aláàánú, Olùfẹ́ràn-ẹni jùlọ.

وَاسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا اِلَيْهِ ؕ
اِنَّ رَبِّيْ رَحِيْمٌ وَّدُوْدٌ ﴿٩١﴾

92. Wọ́n fèsì pé; ‘Ìwọ Ṣuaibu, ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú ohun tí o ń sọ ni kò yé wa, àti pè dájúdájú a rí ọ pé ènìyàn yẹpẹrẹ lo jẹ́ láàrin wa. Bí kò bá sì ṣe ti àwọn ẹbí rẹ ni, àwa ìbá ti sọ ọ́ lókuta pa. Àti pé ìwọ kò ní agbára kankan lórí wa.

قَالُوْا يٰشُعَيْبُ مَا نَفْقَهُ كَثِيْرًا مِّمَّا
تَقُوْلُ وَاِنَّا لَنَرٰىكَ فِيْنَا ضَعِيْفًا ۚ وَلَوْ
لَا رَهْطُكَ لَرَجَمْنٰكَ ؗ وَمَآ اَنْتَ عَلَيْنَا
بِعَزِيْزٍ ﴿٩٢﴾

93. O wí pé; ‘Ẹ̀yin ènìyàn mi, àwọn ẹbí mi ló ha tóbi lọ́dọ̀ yín ju Allah lọ bí? Ẹ̀yin sì ti gbé E sọ sẹ́hìn bí ẹni tí a ti patì. Dájúdájú Olúwa mi rọkiriká ohun tí ẹ ń ṣe.

قَالَ يٰقَوْمِ اَرَهْطِيْٓ اَعَزُّ عَلَيْكُمْ مِّنَ اللّٰهِ ؕ
وَاتَّخَذْتُمُوْهُ وَرَآءَكُمْ ظِهْرِيًّا ؕ اِنَّ رَبِّيْ
بِمَا تَعْمَلُوْنَ مُحِيْطٌ ﴿٩٣﴾

94. Ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ máa ṣe gẹ́gẹ́ bí agbára yín ti tó, èmi náà ń ṣe bí agbára mi ti tó. Láìpẹ́, ẹ̀ ń bọ̀ wá mọ ẹni tí ìyà tí yóò dójútì í yóò jẹ àti ẹni tí ó jẹ́ òpùrọ́. Ẹ máa wòye èmi náà yóò máa wòye pẹ̀lú yín.

وَيٰقَوْمِ اعْمَلُوْا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ اِنِّيْ
عَامِلٌ ؕ سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ۙ مَنْ يَّاْتِيْهِ
عَذَابٌ يُّخْزِيْهِ وَمَنْ هُوَ كَاذِبٌ ؕ
وَارْتَقِبُوْٓا اِنِّيْ مَعَكُمْ رَقِيْبٌ ﴿٩٤﴾

95. Nígbà tí àṣẹ Wa sì dé, A gba Ṣuaibu àti àwọn tó gbàgbọ́ pẹ̀lú rẹ̀ là nípa àánú Wa; ìyà sì gbá

وَلَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا نَجَّيْنَا شُعَيْبًا وَّ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَ

أَخَذَتِ الَّذِيْنَ ظَلَمُوا الصَّيْحَةُ
فَأَصْبَحُوْا فِيْ دِيَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٩٥﴾

àwọn tó ṣe aburú mú, wọ́n sì wà ní ìdojúbolẹ̀ nínú ilé wọn,

كَأَنْ لَّمْ يَغْنَوْا فِيْهَا ۗ أَلَا بُعْدًا
لِّمَدْيَنَ كَمَا بَعِدَتْ ثَمُوْدُ ﴿٩٦﴾

96. Bí ẹni pé wọn kò gbé ibẹ̀ rí. Sì kíyèsi bí àwọn ará Madyan ṣe parun gẹ́gẹ́ bí àwọn ìran Samuud ti parun.

ÌDÁ 9

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَا وَسُلْطٰنٍ
مُّبِيْنٍ ﴿٩٧﴾

97. Dájúdájú, A fi àwọn Àmì Wa àti àṣẹ tí ó hàn gbangba rán Musa

إِلٰى فِرْعَوْنَ وَمَلَا۟ئِهٖ فَاتَّبَعُوْا أَمْرَ
فِرْعَوْنَ ۚ وَمَا أَمْرُ فِرْعَوْنَ بِرَشِيْدٍ ﴿٩٨﴾

98. Sí Fir'aona àti àwọn ìjòyè rẹ̀; ṣùgbọ́n wọ́n tẹ̀lé àṣẹ Fir'aona, bẹ́ẹ̀ ni àṣẹ Fir'aona kò tọ̀nà rárá.

يَقْدُمُ قَوْمَهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
فَأَوْرَدَهُمُ النَّارَ ۖ وَبِئْسَ الْوِرْدُ
الْمَوْرُوْدُ ﴿٩٩﴾

99. Òun yóò ṣíwájú àwọn ènìyàn rẹ̀ ní Ọjọ́ Àjíǹde, yóò sì dà wọ́n lọ sínú iná (gẹ́gẹ́ bí a ti máa ń da ẹran lọ sí ibi ìmumi). Ibi búburú sì ni ààyè ìmumi tí wọn yóò dé.

وَأُتْبِعُوْا فِيْ هٰذِهٖ لَعْنَةً وَّيَوْمَ
الْقِيٰمَةِ ۚ بِئْسَ الرِّفْدُ الْمَرْفُوْدُ ﴿١٠٠﴾

100. A sì jẹ́ kí ègun tẹ̀lé wọn láyé yìí àti ní Ọjọ́ Àjíǹde. Aburú sì ni ẹ̀bùn tí a ó fi fún wọn yóò jẹ́.

ذٰلِكَ مِنْ أَنْۢبَآءِ الْقُرٰى نَقُصُّهٗ
عَلَيْكَ مِنْهَا قَآئِمٌ وَّحَصِيْدٌ ﴿١٠١﴾

101. Èyí wà nínú àwọn ìròyìn àwọn ìlú (tí a parun) tí A ròyìn rẹ̀ fún ọ. Nínú wọn sì wà ní ìdúró, àwọn kan sì wà tí a ti parẹ́ pátápátá.

وَمَا ظَلَمْنٰهُمْ وَلٰكِنْ ظَلَمُوْا أَنْفُسَهُمْ
فَمَا أَغْنَتْ عَنْهُمْ اٰلِهَتُهُمُ الَّتِيْ يَدْعُوْنَ
مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ لَّمَّا جَآءَ أَمْرُ
رَبِّكَ ۖ وَمَا زَادُوْهُمْ غَيْرَ تَتْبِيْبٍ ﴿١٠٢﴾

102. Àwa kò sì ṣe àbòsí fún wọn ṣùgbọ́n àwọn ni wọ́n ṣe àbòsí fún ara wọn; bẹ́ẹ̀ ni àwọn òrìṣà wọn tí wọ́n ń pè lẹ́hìn Allah kò ṣe àǹfàní kankan fún wọn nígbà tí àṣẹ Olúwa rẹ̀ dé, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ṣe àlékún nǹkan kan fún wọn bíkòṣe ìparun.

103. Báyìí ni ìgbánimú Olúwa rẹ rí nígbà tí Ó bá gbá àwọn ìlú kan mú lásìkò tí wọ́n bá ń ṣe aburú. Dájúdájú ìgbánimú Rẹ̀ burú, ó sì le koko.

وَكَذٰلِكَ اَخْذُ رَبِّكَ اِذَآ اَخَذَ الْقُرٰى وَهِيَ ظَالِمَةٌ ۗ اِنَّ اَخْذَهٗٓ اَلِيْمٌ شَدِيْدٌ ﴿١٠٣﴾

104. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn tó ń bẹ̀rù ìyà Ọjọ́ Ìkẹhìn. Èyí jẹ́ ọjọ́ kan tí a ó kó àwọn èniyàn jọ, ó sì tún jẹ́ ọjọ́ tí (gbogbo ìṣẹ̀lẹ̀ rẹ̀) yóò ṣojú gbogbo mùtúmùwà.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ الْاٰخِرَةِ ۗ ذٰلِكَ يَوْمٌ مَّجْمُوْعٌ ۙ لَّهُ النَّاسُ وَذٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُوْدٌ ﴿١٠٤﴾

105. Àwa kò ní lọ́ ọ lára, àyàfi títí di àsìkò tó ní òùnkà.

وَمَا نُؤَخِّرُهٗٓ اِلَّا لِاَجَلٍ مَّعْدُوْدٍ ۗ ﴿١٠٥﴾

106. Ọjọ́ tí yóò dé, ẹ̀mí kan kò ní lè sọ̀rọ̀ àyàfi pẹ̀lú ìyọ̀nda Rẹ̀. Nígbà náà àwọn kan nínú wọn yóò jẹ́ olórí búburú, àwọn mìíràn yóò sì jẹ́ olóríire.

يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ اِلَّا بِاِذْنِهٖ ۚ فَمِنْهُمْ شَقِيٌّ وَّسَعِيْدٌ ﴿١٠٦﴾

107. Ní ti àwọn tí wọ́n yóò jẹ́ olórí búburú, wọn yóò wà nínú iná, níbi tí ẹkún àti òsé yóò ti jẹ́ ti wọn.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ شَقُوْا فَفِى النَّارِ لَهُمْ فِيْهَا زَفِيْرٌ وَّشَهِيْقٌ ۙ ﴿١٠٧﴾

108. Wọn yóò máa gbé ibẹ̀ ni ìwọ̀n ìgbà tí àwọn ọ̀run àti ayé fi ń bẹ, àyàfi ohun tí Olúwa rẹ bá fẹ́. Dájúdájú Olúwa rẹ máa ń ṣe ohun tí Ó bá wù U.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا مَا دَامَتِ السَّمٰوٰتُ وَالْاَرْضُ اِلَّا مَا شَاۤءَ رَبُّكَ ۗ اِنَّ رَبَّكَ فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيْدُ ﴿١٠٨﴾

109. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tí wọ́n bá jẹ́ olóríire, wọn yóò máa bẹ nínú ọgbà ìdẹ̀ra, ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbé ní ìwọ̀n ìgbà tí àwọn ọ̀run àti ayé fi ń bẹ, àyàfi ohun tó bá wu Olúwa rẹ- ẹ̀bùn tí a kì í gbà lọ́wọ́ ẹni ni èyí.

وَاَمَّا الَّذِيْنَ سُعِدُوْا فَفِى الْجَنَّةِ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا مَا دَامَتِ السَّمٰوٰتُ وَالْاَرْضُ اِلَّا مَا شَاۤءَ رَبُّكَ ۗ عَطَاۤءً غَيْرَ مَجْذُوْذٍ ﴿١٠٩﴾

فَلَا تَكُ فِيْ مِرْيَةٍ مِّمَّا يَعْبُدُ هٰٓؤُلَآءِ ۚ
مَا يَعْبُدُوْنَ اِلَّا كَمَا يَعْبُدُ اٰبَآؤُهُمْ مِّنْ
قَبْلُ ۚ وَاِنَّا لَمُوَفُّوْهُمْ نَصِيْبَهُمْ غَيْرَ
ع مَنْقُوْصٍ ﴿١١٠﴾

110. Nítorí náà má ṣe wà nínú iyèméjì nípa ohun tí àwọn ènìyàn wọ̀nyí ń sìn. Ìjọsìn wọn kò yàtọ̀ sí ohun tí àwọn bàbá wọn ń sìn ní ìṣiwájú. Dájúdájú Àwa yóò san wọ́n ní ẹ̀san ìpín wọn láìdínkù.

ÌDÁ 10

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ فَاخْتُلِفَ
فِيْهِ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَّبِّكَ
لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَاِنَّهُمْ لَفِيْ شَكٍّ مِّنْهُ
مُرِيْبٍ ﴿١١١﴾

111. Àti pé dájúdájú a fún Musa ní ìwé náà, ṣùgbọ́n wọ́n ṣe ìyapa ẹnu nípa rẹ̀, bí kì í bá ṣe ti ọ̀rọ̀ tó ti ṣiwájú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ, à bá ti ṣe ìdájọ́ láàrin wọn, àti pè dájúdájú wọ́n ń bẹ nínú iyèméjì gidi nípa rẹ̀.

وَاِنَّ كُلًّا لَّمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمْ رَبُّكَ
اَعْمَالَهُمْ ۚ اِنَّهٗ بِمَا يَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿١١٢﴾

112. Àti pé, dájúdájú (a kò tí ì san ẹ̀san iṣẹ́ gbogbo àwọn wọ̀nyí fún wọn, ṣùgbọ́n) gbogbo wọn ni Olúwa rẹ yóò san ẹ̀san iṣẹ́ wọn fún. Òun sì jẹ́ Alákìyésìí gbogbo ohun tí wọn ń ṣe.

فَاسْتَقِمْ كَمَآ اُمِرْتَ وَمَنْ تَابَ مَعَكَ
وَلَا تَطْغَوْا ۚ اِنَّهٗ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿١١٣﴾

113. Nítorí náà, dúró déédéé gẹ́gẹ́ bí a ti ṣe pa ọ́ láṣẹ àti àwọn tó ti dojú kọ (Allah) pẹ̀lú rẹ; ẹ má sì ṣe kọjá ààlà. Nítorí pé dájúdájú, Ó ń rí ohun tí ẹ ń ṣe.

وَلَا تَرْكَنُوْٓا اِلَى الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا
فَتَمَسَّكُمُ النَّارُ ۙ وَمَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ
مِنْ اَوْلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنْصَرُوْنَ ﴿١١٤﴾

114. Ẹ má sì ṣe tẹ̀ sí àwọn tí ń ṣàbòsí, bí bẹ́ẹ̀ kọ́ iná yóò fara kàn yín. Ẹ kò ní ní ọ̀rẹ́ kan lẹ́hìn Allah, bẹ́ẹ̀ ni a kò ní ràn yín lọ́wọ́.

وَاَقِمِ الصَّلٰوةَ طَرَفَيِ النَّهَارِ وَزُلَفًا
مِّنَ الَّيْلِ ۚ اِنَّ الْحَسَنٰتِ يُذْهِبْنَ
السَّيِّاٰتِ ۚ ذٰلِكَ ذِكْرٰى لِلذّٰكِرِيْنَ ﴿١١٥﴾

115. Kí o sì máa gbé ìrun dúró ní igun méjèèjì ọjọ́, àti ní àsìkò òru tí ó súnmọ́ òwúrọ̀. Dájúdájú, iṣẹ́ rere a máa lé iṣẹ́ búburú jìnnà. Ìrántí ni èyí jẹ́ fún àwọn tí wọ́n bá máa rántí.

116 Kí o sì ṣe sùúrù, dájúdájú Allah kì í fi ẹ̀san àwọn ẹni rere ráre.

وَاصْبِرْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ
الْمُحْسِنِينَ ﴿١١٦﴾

117. Èeṣe nígbà náà tí kò fi sí àwọn ènìyàn tí ọ̀rọ̀ yé nínú àwọn ìran tí ń bẹ ṣíwájú yín tó yẹ kí wọn ti kọ ìwà ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀- àyàfi díẹ̀ nínú àwọn tí a gbàlà nínú wọn? Àwọn alábòsí tẹ̀lé ohun tí ó mú ìrọ̀rùn àti ìgbádùn bá wọn, wọ́n sì jẹ̀bi.

فَلَوْلَا كَانَ مِنَ الْقُرُونِ مِن قَبْلِكُمْ
أُولُو بَقِيَّةٍ يَنْهَوْنَ عَنِ الْفَسَادِ فِي
الْأَرْضِ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّنْ أَنجَيْنَا مِنْهُمْ ۗ
وَاتَّبَعَ الَّذِينَ ظَلَمُوا مَا أُتْرِفُوا فِيهِ وَ
كَانُوا مُجْرِمِينَ ﴿١١٧﴾

118. Olúwa rẹ kò jẹ́ pa àwọn ìlú wọ̀nyẹn run láìlẹ́tọ̀ọ́ nígbà tí àwọn ènìyàn rẹ̀ bá jẹ́ ẹni rere.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهْلِكَ الْقُرَىٰ بِظُلْمٍ
وَأَهْلُهَا مُصْلِحُونَ ﴿١١٨﴾

119. Tí ó bá wu Olúwa rẹ ni, Òun ìbá ṣe gbogbo ènìyàn ní ìjọ kan ṣoṣo, ṣùgbọ́n wọn kò ní ṣíwọ́ ìlòdì sí ara wọn.

وَلَوْ شَاءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ النَّاسَ أُمَّةً
وَاحِدَةً ۖ وَلَا يَزَالُونَ مُخْتَلِفِينَ ﴿١١٩﴾

120. Àyàfi àwọn tí Olúwa rẹ ti ṣe àánú fún, nítorí èyí ni Òun sì ṣe dá wọn. Ṣùgbọ́n ọ̀rọ̀ Olúwa rẹ yóò ṣẹ pé: 'Èmi yóò fi àwọn (aláìgbọràn) alujannu àti ènìyàn kún iná lápapọ̀.

إِلَّا مَن رَّحِمَ رَبُّكَ ۚ وَلِذَٰلِكَ خَلَقَهُمْ ۗ
وَتَمَّتْ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ
مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ أَجْمَعِينَ ﴿١٢٠﴾

121. Àti pé gbogbo èyí jẹ́ ara ìròyìn nípa àwọn òjíṣẹ́, nípasẹ̀ èyí tí a fi mú ọkàn rẹ dúró ṣinṣin, tí A ṣípayá rẹ̀ fún ọ. Òdodo àti ìṣítí sì dé wá bá ọ nínú èyí àti ìrántí fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنبَاءِ الرُّسُلِ
مَا نُثَبِّتُ بِهِ فُؤَادَكَ ۚ وَجَاءَكَ فِي
هَٰذِهِ الْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَذِكْرَىٰ
لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢١﴾

122. Kí o sì sọ fún àwọn tí wọn kò gbàgbọ́ pé: 'Ẹ máa ṣe bí ẹ bá ti tó; Àwa náà ó máà ṣe bí agbára wa ṣe mọ.

وَقُل لِّلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ اعْمَلُوا
عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنَّا عَامِلُونَ ﴿١٢٢﴾

وَانْتَظِرُوْا ۚ اِنَّا مُنْتَظِرُوْنَ ﴿١٢٣﴾

123. ‘Kí ẹ sì máa wòye, àwa náà ń dúró dè yín.’

وَلِلّٰهِ غَيْبُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ وَ
اِلَيْهِ يُرْجَعُ الْاَمْرُ كُلُّهٗ فَاعْبُدْهُ وَ
تَوَكَّلْ عَلَيْهِ ؕ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ
عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٢٤﴾ ع ١٠ ١٠

124. Ti Allah sì ni gbogbo ohun tí ó pamọ́ ni àwọn ọ̀run àti ayé, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni a ó ṣẹ́rí gbogbo àlámòrí padà sí. Nítorí náà, máa sìn Ín, kí o sì gbẹ́kẹ̀lé Òun (nìkan). Olúwa rẹ̀ kò ṣaláìmọ̀ nípa ohun tí ẹ ń ṣe.




## YUUSUF

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. *ALIF LAAM RAA* (Èmi Allah ni Olùrí ohun gbogbo). Àwọn wọ̀nyí jẹ́ ẹsẹ Ìwé kan tí ó yanjú.

الٓر ۚ تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ الْمُبِينِ ②

3. Dájúdájú Àwá sọ Al-Kur'an kalẹ̀ ní èdè Larubawa kí ẹ lè gbọ́ àgbọ́yé.

إِنَّا أَنزَلْنَاهُ قُرْآنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ③

4. Àwa ń fún ọ ni ìròyìn tí ó dára jùlọ, nípa pé A sọ Al-Kur'an yìí kalẹ̀ fún ọ, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé ṣíwájú rẹ̀, ìwọ ti jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí kò mọ̀ (nípa rẹ̀).

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ أَحْسَنَ الْقَصَصِ بِمَا أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ هَٰذَا الْقُرْآنَ وَإِن كُنتَ مِن قَبْلِهِ لَمِنَ الْغَافِلِينَ ④

5. Nígbà tí Yusuf sọ fún bàbá rẹ̀ pé; 'Bàbá mi, mo rí àwọn ìràwọ̀ mọ́kànlá, òòrùn àti òṣùpá (lójú àlá) tí wọ́n ń foríbalẹ̀ fún mi.'

إِذْ قَالَ يُوسُفُ لِأَبِيهِ يَا أَبَتِ إِنِّي رَأَيْتُ أَحَدَ عَشَرَ كَوْكَبًا وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ رَأَيْتُهُمْ لِي سَاجِدِينَ ⑤

6. Ó wí pé, 'Ìwọ ọmọ mi, má ṣe rọ́ àlá rẹ fún àwọn arákùnrin rẹ kí wọ́n ma baà déte sí ọ; Dájúdájú èṣù jẹ́ ọ̀tá tí ó hàn gbaǹgba fún ènìyàn.

قَالَ يَا بُنَيَّ لَا تَقْصُصْ رُؤْيَاكَ عَلَىٰ إِخْوَتِكَ فَيَكِيدُوا لَكَ كَيْدًا ۖ إِنَّ الشَّيْطَانَ لِلْإِنسَانِ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ⑥

7. Àti pé báyìí ni Olúwa rẹ̀ yóò ṣà ọ́ lẹ́ṣà, tí Òun yóò sì fi ìtumọ̀ àwọn ọ̀rọ̀ mọ̀ ọ́, tí yóò sì ṣe àṣepé ojú rere Rẹ̀ lé ọ lórí, àti fún ìdílé Yakuub gẹ́gẹ́ bí Ò ti ṣe é ní àṣepé fún àwọn baba-ńlá rẹ̀ tí ó ṣíwájú, Ibrahimọ àti Is-haka. Dájúdájú

وَكَذَٰلِكَ يَجْتَبِيكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِن تَأْوِيلِ الْأَحَادِيثِ وَيُتِمُّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكَ وَعَلَىٰ آلِ يَعْقُوبَ كَمَا أَتَمَّهَا عَلَىٰ أَبَوَيْكَ مِن قَبْلُ إِبْرَاهِيمَ وَإِسْحَاقَ ۚ

إِنَّ رَبَّكَ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ۝٧

Olúwa rẹ̀ jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

ÌDÁ 2

لَقَدْ كَانَ فِي يُوسُفَ وَإِخْوَتِهِ آيَاتٌ
لِلسَّائِلِينَ ۝٨

8. Dájúdájú àwọn Àmì tó fara hàn gbangba ń bẹ nípa Yusuf àti àwọn arákùnrin rẹ̀ fún àwọn oníbéèrè.

إِذْ قَالُوا لَيُوسُفُ وَأَخُوهُ أَحَبُّ إِلَىٰ
أَبِينَا مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ إِنَّ أَبَانَا
لَفِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ۝٩

9. Nígbà tí wọ́n sọ pé; 'Dájúdájú bàbá wa fẹ́ràn Yusuf àti arákùnrin rẹ̀ jù wá lọ, bẹ́ẹ̀ àwa la pọ̀ jù wọ́n lọ. Dájúdájú bàbá wa ń bẹ nínú ìṣìnà tí ó hàn gbangba.'

اقْتُلُوا يُوسُفَ أَوِ اطْرَحُوهُ أَرْضًا يَخْلُ
لَكُمْ وَجْهُ أَبِيكُمْ وَتَكُونُوا مِنْ بَعْدِهِ
قَوْمًا صَالِحِينَ ۝١٠

10. 'Ẹ pa Yusuf, tàbí kí ẹ lé e lọ sí ilẹ̀ òkèèrè, kí ojú rere bàbà yín lè jẹ́ ti yín nìkan, kí ẹ̀yin lè di ènìyàn rere lẹ́hìn rẹ̀.'

قَالَ قَائِلٌ مِنْهُمْ لَا تَقْتُلُوا يُوسُفَ وَأَلْقُوهُ
فِي غَيَابَتِ الْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ
السَّيَّارَةِ إِنْ كُنْتُمْ فَاعِلِينَ ۝١١

11. Ọ̀kan nínú wọn sọ pé: 'Ẹ má ṣe pa Yusuf, bí ẹ́ bá ti ẹ̀ ṣe ohunkóhun, ẹ sọ ọ́ sí ìsàlẹ̀ kànga tí ó jìn gan-an. Ara àwọn arìnrìn-àjò kan lè yọ ọ́ jáde.'

قَالُوا يَا أَبَانَا مَا لَكَ لَا تَأْمَنَّا عَلَىٰ يُوسُفَ
وَإِنَّا لَهُ لَنَاصِحُونَ ۝١٢

12. Wọ́n sọ pé; 'Bàbà wa o, èé ha ti ṣe tí ẹ kò fọkàn tán wa nípa Yusuf? Dájúdájú àwa jẹ́ ẹni tó fẹ́ rere fún un.'

أَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَرْتَعْ وَيَلْعَبْ
وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ ۝١٣

13. Ẹ rán an tẹ̀lé wa lọ ní ọ̀la, kí o lè gbádùn ara rẹ̀, kí o sì ṣeré. Dájúdájú àwa yóò máa dáàbò bò ó.'

قَالَ إِنِّي لَيَحْزُنُنِي أَنْ تَذْهَبُوا بِهِ
وَأَخَافُ أَنْ يَأْكُلَهُ الذِّئْبُ وَأَنْتُمْ

14. Ó sọ pé, 'Ìbànújẹ́ ni yóò jẹ́ fún mi, bí ẹ bá mú un lọ, mo sì ń

عَنْهُ غٰفِلُوْنَ ﴿١٤﴾

bẹ̀rù pé kí ìkookò má pa á jẹ nígbà tí ẹ̀yin bá ṣaláìkíyèsí i.'

قَالُوْا لَئِنْ اَكَلَهُ الذِّئْبُ وَ نَحْنُ عُصْبَةٌ اِنَّآ اِذًا لَّخٰسِرُوْنَ ﴿١٥﴾

15. Wọ́n sọ pé; 'Dájúdájú bí ìkookò bá fi lè pa á jẹ nígbà tí àwa pọ̀ tó báyìí pẹ̀lú agbára wa, á jẹ́ pé ẹni òfò ni wá.'

فَلَمَّا ذَهَبُوْا بِهٖ وَ اَجْمَعُوْٓا اَنْ يَّجْعَلُوْهُ فِيْ غَيٰبَتِ الْجُبِّ ۚ وَ اَوْحَيْنَآ اِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُمْ بِاَمْرِهِمْ هٰذَا وَ هُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٦﴾

16. Nígbà tí wọ́n mú un lọ, tí wọ́n sì gbìmọ̀ pọ̀ láti jù ú sínú kànga jínjìn, A ṣípayá fún un pé: 'Dájúdájú ìwọ ń bọ̀ wá fún wọn nírọ̀ó nípa ohun tí wọ́n ń ṣe yìí, nígbà ti wọn kò nírètí rẹ̀.'

وَ جَآءُوْٓ اَبَاهُمْ عِشَآءً يَّبْكُوْنَ ﴿١٧﴾

17. Wọ́n sì dé wá bá bàbá wọn ní alẹ́ pẹ̀lú ẹkún.

قَالُوْا يٰٓاَبَانَآ اِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ وَ تَرَكْنَا يُوْسُفَ عِنْدَ مَتَاعِنَا فَاَكَلَهُ الذِّئْبُ ۚ وَ مَآ اَنْتَ بِمُؤْمِنٍ لَّنَا وَ لَوْ كُنَّا صٰدِقِيْنَ ﴿١٨﴾

18. Wọ́n ní 'Bàbá wa, nígbà ti àwa lọ díje eré sísá, tí a sì fi Yusuf sílẹ̀ nídìí àwọn ẹrù wa, ìkookò sì pa á jẹ. Ẹ kò ní gbà wá gbọ́, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé òtítọ́ ni àwa ń sọ.

وَ جَآءُوْ عَلٰى قَمِيْصِهٖ بِدَمٍ كَذِبٍ ۚ قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ اَنْفُسُكُمْ اَمْرًا ۚ فَصَبْرٌ جَمِيْلٌ ۚ وَ اللّٰهُ الْمُسْتَعَانُ عَلٰى مَا تَصِفُوْنَ ﴿١٩﴾

19. Wọ́n sì mú èwù rẹ̀ wá pẹ̀lú ẹ̀jẹ̀ èké. Ó wí pé: 'Kò jẹ́ rí bẹ́ ẹ̀, ń ṣe ni ẹ̀mí yín sọ nǹkan ńlá di fífúyẹ́ fún yín, nítorí náà sùúrú ló dára jù fún mi. Allah ló yẹ kí a wá ìrànlọ́wọ́ Rẹ̀ lórí ohun tí ẹ̀ ń ṣe yìí.'

وَ جَآءَتْ سَيَّارَةٌ فَاَرْسَلُوْا وَارِدَهُمْ فَاَدْلٰى دَلْوَهٗ ۚ قَالَ يٰبُشْرٰى هٰذَا غُلٰمٌ ۚ وَ اَسَرُّوْهُ بِضَاعَةً ۚ وَ اللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِمَا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٠﴾

20. Àwọn arìnrìn-àjò kan sì dé, wọ́n rán ẹni tó ń pọn omi fún wọn ní omi. Ó sì ju ìfami rẹ̀ sínú (kànga), ó wí pé; 'Ìró ìdùnnú lèyí, ọ̀dọ́mọkùnrin kan nìyí!' Wọ́n sì tọ́jú rẹ̀ fún títà. Allah sì mọ ohun tí wọ́n ń ṣe.

21. Wọ́n sì tà á ní owó pọ́ọ́kú, owó fàdákà díẹ̀, wọn kò sì kà á kún ohun tí wọ́n lè jèrè lórí rẹ̀.

وَشَرَوْهُ بِثَمَنٍ بَخْسٍ دَرَاهِمَ مَعْدُودَةٍ ۚ وَكَانُوا فِيهِ مِنَ الزَّاهِدِينَ ٢١

ÌDÁ 3

22. Ará Egypt tó rà á sọ fún aya rẹ̀ pé, 'Ṣe ìtọ́jú rẹ̀ dáradára, bóyá ó lè wúlò fún wa, tàbí kí á fi ṣe ọmọ.' Báyìí ni A ṣe Yusuf ní ẹni tó ní ipò lórí ilẹ̀ náà, (A ṣe bẹ́ ẹ̀) kí A lè fi ìtumọ̀ àwọn ọ̀rọ̀ hàn án. Allah lágbára lórí ìpinnu Rẹ̀. Ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ènìyàn ni kò mọ̀ bẹ́ẹ̀.

وَقَالَ الَّذِي اشْتَرَاهُ مِنْ مِصْرَ لِامْرَأَتِهِ أَكْرِمِي مَثْوَاهُ عَسَىٰ أَنْ يَنْفَعَنَا أَوْ نَتَّخِذَهُ وَلَدًا ۚ وَكَذَٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي الْأَرْضِ وَلِنُعَلِّمَهُ مِنْ تَأْوِيلِ الْأَحَادِيثِ ۚ وَاللَّهُ غَالِبٌ عَلَىٰ أَمْرِهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٢٢

23. Nígbà tí ó sì dàgbà tójúbọ́, A fun ní ọgbọ́n ìjìnlẹ̀ àti ìmọ̀. Àti pé báyìí ni A ó ṣe máa sẹ̀san fún àwọn olùṣerere.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُ آتَيْنَاهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ٢٣

24. Obìnrin tí òun ń gbé nínú ilé rẹ̀ wá ọ̀nà láti fa ojú rẹ̀ mọ́ra tí kò sì bá ìfẹ́ tirẹ̀ mu, ó ti ilẹ̀kùn ó sì wí fún un pé, 'súnmọ́ mi,' òun sì dáhùn pé: 'Mo sádi Allah. Òun gan-an ni Olúwa mi tí Ó ti ṣe ìbágbé mi (pẹ̀lú yín) ní dídára. Dájúdájú, àwọn alábòsí kò ní ṣoríire.'

وَرَاوَدَتْهُ الَّتِي هُوَ فِي بَيْتِهَا عَنْ نَفْسِهِ وَغَلَّقَتِ الْأَبْوَابَ وَقَالَتْ هَيْتَ لَكَ ۚ قَالَ مَعَاذَ اللَّهِ ۖ إِنَّهُ رَبِّي أَحْسَنَ مَثْوَايَ ۖ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ٢٤

25. Nítòótọ́, Obìnrin náà pinnu (ìfẹ́) sí i, òun náà sì pinnu lórí (kíkọ̀) rẹ̀. Bí kì í bá ṣe pé ó ti rí Àmì tó dájú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ ni, (kò ní lè fi irú ìpinnu bẹ́ẹ̀ han). Bí ó ṣe rí nìyẹn, kí A lè ti aburú àti àìtọ́ kúrò fún un. Dájúdájú ó jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹrúsìn Wa tí A ṣà lẹ́ṣà.

وَلَقَدْ هَمَّتْ بِهِ ۖ وَهَمَّ بِهَا لَوْلَا أَنْ رَأَىٰ بُرْهَانَ رَبِّهِ ۚ كَذَٰلِكَ لِنَصْرِفَ عَنْهُ السُّوءَ وَالْفَحْشَاءَ ۚ إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُخْلَصِينَ ٢٥

وَاسْتَبَقَا الْبَابَ وَقَدَّتْ قَمِيصَهُ مِنْ
دُبُرٍ وَّأَلْفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا الْبَابِ ۚ قَالَتْ
مَا جَزَآءُ مَنْ أَرَادَ بِأَهْلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ
أَنْ يُّسْجَنَ أَوْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٦﴾

26. Àwọn méjèèjì sáré lọ sí ibi ílẹ̀kùn, ó (Obìnrin) sì fa ẹ̀wù rẹ̀ ya látẹ̀hìn, àwọn méjéèjì sì pàdé ọkọ rẹ̀ náà lẹ́nu ọ̀nà. Ó wí pé; Kí ni ẹ̀san tí a lè san fún ẹni tó bá gbèrò búburú sí aya rẹ ju kí a sọ ọ́ sí ẹ̀wọ̀n tàbí kí a fi ìyà olóró jẹ é?'

قَالَ هِيَ رَاوَدَتْنِي عَنْ نَّفْسِي وَشَهِدَ
شَاهِدٌ مِّنْ أَهْلِهَا ۚ إِنْ كَانَ قَمِيصُهُ
قُدَّ مِنْ قُبُلٍ فَصَدَقَتْ وَهُوَ مِنَ
الْكَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾

27. Yusuf sọ pé: 'Òun ló wá ọ̀nà láti darí mi ní ìlòdì sí ìfẹ́ mi. Ẹlẹ́rìí kan nínú àwọn ará ilé rẹ̀ sì jẹ́rìí pé bí ẹ̀wù rẹ̀ bá fàya níwájú, nígbà náà òun (Obìnrin) sọ òtítọ́, oun (ọkùnrin) sì jẹ̀ ọ̀kan nínú àwọn òpùrọ́.'

وَإِنْ كَانَ قَمِيصُهُ قُدَّ مِنْ دُبُرٍ
فَكَذَبَتْ وَهُوَ مِنَ الصَّٰدِقِينَ ﴿٢٨﴾

28. 'Ṣùgbọ́n bí ẹ̀wù rẹ̀ bá fàya lẹ́hìn, nígbà náà ó (Obìnrin) purọ́. Òun (ọkùnrin) sì jẹ́ ọ̀kan nínú olóòótọ́.

فَلَمَّا رَأَا قَمِيصَهُ قُدَّ مِنْ دُبُرٍ قَالَ إِنَّهُ
مِنْ كَيْدِكُنَّ ۖ إِنَّ كَيْدَكُنَّ عَظِيمٌ ﴿٢٩﴾

29. Nítorí náà nígbà ti ó (baálé Obìnrin náà) rí i pé ẹ̀wù rẹ̀ fàya lẹ́hìn, ó sọ pé: 'Dájúdájú ète ẹ̀yin Obìnrin ni èyí, dájúdájú ète yín má tóbi o.'

يُوسُفُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَا ۜ وَ
اسْتَغْفِرِي لِذَنْبِكِ ۖ إِنَّكِ كُنْتِ مِنَ
الْخَٰطِئِينَ ﴿٣٠﴾ ع ١٣

30. 'Ìwọ Yusuf, ṣe àmójúkúrò níbi ọ̀ràn yí, (arábìnrin), tọrọ àforíjìn fún ẹ̀ṣẹ̀ rẹ. Dájúdájú o pẹ̀lú àwọn tó jẹ̀bi.'

ÌDÁ 4

وَقَالَ نِسْوَةٌ فِي الْمَدِينَةِ امْرَأَتُ
الْعَزِيزِ تُرَاوِدُ فَتَىٰهَا عَنْ نَّفْسِهِ ۚ
قَدْ شَغَفَهَا حُبًّا ۖ إِنَّا لَنَرَىٰهَا فِي ضَلَٰلٍ

31. Àwọn Obìnrin ìlú náà bẹ̀rẹ̀ sí sọ pé, 'Ìyàwó Asisi fẹ́ fa ojú ọmọ-ọ̀dọ̀ rẹ̀ mọ́ra ní ìlòdìsí ìfẹ́ inú rẹ̀. Dájúdájú ìfẹ́ (ọmọ-ọ̀dọ̀) ti

مُّبِيْنٍ ﴿٣١﴾

kó sí i lori. Dájúdájú a rí i nínú ìşìnà tó hàn gbañgba.'

فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ اَرْسَلَتْ
اِلَيْهِنَّ وَاَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَاً وَّاٰتَتْ
كُلَّ وَاحِدَةٍ مِّنْهُنَّ سِكِّيْنًا وَّ قَالَتِ
اخْرُجْ عَلَيْهِنَّ ۚ فَلَمَّا رَاَيْنَهٗ اَكْبَرْنَهٗ وَ
قَطَّعْنَ اَيْدِيَهُنَّ وَ قُلْنَ حَاشَ لِلّٰهِ مَا
هٰذَا بَشَرًا ؕ اِنْ هٰذَاۤ اِلَّا مَلَكٌ كَرِيْمٌ ﴿٣٢﴾

32. Nígbà tó gbọ́ nípa ète wọn, ó ránşẹ́ sí wọn, ó sì sètò àpèjẹ sílẹ̀ dè wọ́n, ó fún ẹnìkọ̀ọ̀kan wọn ní ọ̀bẹ, ó sì wi (fun Yusuf pe) 'jáde sí wọn.' Nígbà tí wọ́n rí i, wọ́n ro ohun púpọ̀ nípa rẹ̀, wọ́n fi ọ̀bẹ gé ọwọ́ ara wọn, wọ́n sì wí pé, 'Ògo ni fún Allah! eléyìí kì í şe èniyàn lásán, àní kò jẹ́ nǹkan kan, bí kò şe màláíkà alápọ̀n-ọ́nlé.'

قَالَتْ فَذٰلِكُنَّ الَّذِيْ لُمْتُنَّنِيْ فِيْهِ ؕ وَ
لَقَدْ رَاوَدْتُّهٗ عَنْ نَّفْسِهٖ فَاسْتَعْصَمَ ؕ وَ
لَئِنْ لَّمْ يَفْعَلْ مَاۤ اٰمُرُهٗ لَيُسْجَنَنَّ وَ
لَيَكُوْنًا مِّنَ الصّٰغِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

33. Ó wí pé, 'Ẹni tí ẹ̀ ń tìtorí rẹ̀ dámi lẹ́bi nìyí. Lóòótọ́ ni mo fẹ́ fa ojú rẹ̀ mọ́ra ní ìlòdìsí ìfẹ́ ọkàn rẹ̀, şùgbọ́n ó gba ara rẹ̀ sílẹ̀ (lọ́wọ́ ẹ̀şẹ̀). Àmọ́ nísinsinyìí, tí kò bá şe ohun tí mo pàşẹ fún un, dájúdájú a ó sọ ọ́ sí ẹ̀wọ̀n, yóò sì di ọ̀kan nínú àwọn ẹni yẹpẹrẹ.'

قَالَ رَبِّ السِّجْنُ اَحَبُّ اِلَيَّ مِمَّا
يَدْعُوْنَنِيْۤ اِلَيْهِ ۚ وَاِلَّا تَصْرِفْ عَنِّيْ
كَيْدَهُنَّ اَصْبُ اِلَيْهِنَّ وَ اَكُنْ مِّنَ
الْجٰهِلِيْنَ ﴿٣٤﴾

34. Ó sì wí pé, 'Olúwa mi, ẹ̀wọ̀n sàn fún mi ju ohun tí wọ́n ń pè mí sí lọ; àyàfi tí O bà şẹ́rí ète wọn kúrò lọ́dọ̀ mi, mà á tẹ̀ sí ọ̀dọ̀ wọn. mà á sì di ọ̀kan nínú àwọn aláìmọ̀kan.'

فَاسْتَجَابَ لَهٗ رَبُّهٗ فَصَرَفَ عَنْهُ
كَيْدَهُنَّ ؕ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٣٥﴾

35. Olúwa rẹ̀ gba àdúrà rẹ̀, Ó sì şẹ́rí ète wọn kúrò lọ́dọ̀ rẹ̀. Dájúdájú Òun jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

ثُمَّ بَدَا لَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَا رَاَوُا الْاٰيٰتِ
لَيَسْجُنُنَّهٗ حَتّٰى حِيْنٍ ﴿٣٦﴾ ع

36. Lẹ́hìn náà, ó hàn sí àwọn ọkùnrin lẹ́hìn tí wọ́n ti rí àwọn àmi (pé kò jẹ̀bi) (láti lè dáàbò bo orúkọ wọn) pé kí á fi sẹ́wọ̀n fún ìgbà díẹ̀.

ÌDÁ 5

37. Àwọn ọ̀dọ́mọkùnrin méjì sí wọ ẹ̀wọ̀n pẹ̀lú rẹ̀. Ọ̀kan nínú wí pé; 'Mo rí ara mi pé mò ń fún ọtí.' Ẹnìkejì sì wí pé, 'Èmi rí ara mi tí mo ru àkàrà sórí tí àwọn ẹyẹ sì ń ṣa jẹ nínú rẹ̀.' Sọ ìtumọ̀ wọn fún wa, dájúdájú àwa ri pé ó jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹni rere.'

وَدَخَلَ مَعَهُ السِّجْنَ فَتَيَانِ ۖ قَالَ
أَحَدُهُمَا إِنِّي أَرَانِي أَعْصِرُ خَمْرًا ۖ وَ
قَالَ الْآخَرُ إِنِّي أَرَانِي أَحْمِلُ فَوْقَ
رَأْسِي خُبْزًا تَأْكُلُ الطَّيْرُ مِنْهُ ۖ نَبِّئْنَا
بِتَأْوِيلِهِ ۖ إِنَّا نَرَاكَ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٣٧﴾

38. Ó fèsì pé, 'Óuńjẹ tí wọ́n ń fún yín kò ní tí ì dé tí mà á fi sọ ìtumọ̀ wọn fún yín síwájú kí ó tó dé. Èyí wà nínú ohun tí Olúwa mi ti fi hàn mí. Dájúdájú èmi ti fi ìlànà ìjọ́sìn àwọn ti ko gba Allah gbọ́, ti wọn si tún jẹ aláìgbàgbọ́ nínú ọjọ́ ìkẹhìn sílẹ̀.

قَالَ لَا يَأْتِيكُمَا طَعَامٌ تُرْزَقَانِهِ
إِلَّا نَبَّأْتُكُمَا بِتَأْوِيلِهِ قَبْلَ أَنْ
يَأْتِيَكُمَا ۚ ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِي رَبِّي ۚ
إِنِّي تَرَكْتُ مِلَّةَ قَوْمٍ لَا يُؤْمِنُونَ
بِاللَّهِ وَهُمْ بِالْآخِرَةِ هُمْ كَافِرُونَ ﴿٣٨﴾

39. 'Mó sì tẹ̀lé ìlànà ìjọ́sìn àwọn bàbá mi Ibrahimọ, Is-hak àti Yakub. Kò tọ́ sí wa láti bá Allah wá orogún kankan. Eléyìí jẹ́ nínú ojú rere Allah lórí wa àti lórí àwọn ẹ̀dá ènìyàn. Ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ènìyàn ni kì í dúpẹ́.

وَاتَّبَعْتُ مِلَّةَ آبَائِي إِبْرَاهِيمَ وَ
إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ ۚ مَا كَانَ لَنَا أَنْ
نُشْرِكَ بِاللَّهِ مِنْ شَيْءٍ ۚ ذَٰلِكَ مِنْ فَضْلِ
اللَّهِ عَلَيْنَا وَعَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ
النَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٣٩﴾

40. 'Ẹ̀yin ẹlẹgbẹ́ mi nínú ọgbà ẹ̀wọ̀n, ǹjẹ́ àwọn oríṣiríṣìí olúwa ló dára jù ni tàbí Allah Ọba Àṣo, Olùborí?

يَا صَاحِبَيِ السِّجْنِ أَأَرْبَابٌ مُتَفَرِّقُونَ
خَيْرٌ أَمِ اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٤٠﴾

41. 'Ẹ̀yin kò sin ohunkóhun lẹ́hìn Rẹ̀ bí kò ṣe orúkọ lásán tí ẹ̀yin àti àwọn bàbá yín sọ. Allah kò sọ ìdánilójú kankan kalẹ̀ nípa rẹ̀, kò

مَا تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِهِ إِلَّا أَسْمَاءً
سَمَّيْتُمُوهَا أَنْتُمْ وَآبَاؤُكُمْ مَا أَنْزَلَ
اللَّهُ بِهَا مِنْ سُلْطَانٍ ۚ إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۚ

أَمَرَ أَلَّا تَعْبُدُوٓا إِلَّآ إِيَّاهُ ۚ ذَٰلِكَ
الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤١﴾

sì sí ìdájọ́ kan bí kò ṣe ti Allah. Ó ti pàṣẹ pé ẹ kò gbọdọ̀ sìn nǹkan mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀. Eléyìí ni ẹ̀sìn tó tọ̀nà ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ènìyàn ní kò mọ̀.

يَٰصَٰحِبَيِ السِّجْنِ أَمَّآ أَحَدُكُمَا فَيَسْقِي
رَبَّهُۥ خَمْرًا ۖ وَأَمَّا الْآخَرُ فَيُصْلَبُ
فَتَأْكُلُ الطَّيْرُ مِن رَّأْسِهِۦ ۚ قُضِيَ
الْأَمْرُ الَّذِي فِيهِ تَسْتَفْتِيَانِ ﴿٤٢﴾

42. 'Ẹ̀yin ẹlẹgbẹ́ mi nínú ọgbà ẹ̀wọ̀n, ní ti àkọ́kọ́ nínú yín, òun yóò máa gbé ọtí fún olúwa rẹ̀, ní ti ẹnìkejì, a ó kàn án mọ́ àgbélèbú, àwọn ẹyẹ yóò sì máa jẹun ní orí rẹ̀. Ohun tí ẹ̀ ń bèèrè nípa rẹ̀ jẹ́ èyí tí a ti pinnu rẹ̀.'

وَقَالَ لِلَّذِي ظَنَّ أَنَّهُۥ نَاجٍ مِّنْهُمَا
اذْكُرْنِي عِندَ رَبِّكَ فَأَنسَىٰهُ الشَّيْطَٰنُ
ذِكْرَ رَبِّهِۦ فَلَبِثَ فِي السِّجْنِ بِضْعَ
سِنِينَ ﴿٤٣﴾

43. Ó sì wí fún èyí tí ó rò pé yóò bọ́ nínú àwọn méjèèjì pé, 'Rántí mi lọ́dọ̀ olúwa rẹ̀.' Ṣùgbọ́n èṣù mú un gbàgbé ìrántí náà lọ́dọ̀ olúwa rẹ̀. Báyìí ló ti ṣe lo ọdún díẹ̀ nínú ọgbà ẹ̀wọ̀n.

ÌDÁ 6

وَقَالَ الْمَلِكُ إِنِّيٓ أَرَىٰ سَبْعَ بَقَرَٰتٍ
سِمَانٍ يَأْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَسَبْعَ
سُنۢبُلَٰتٍ خُضْرٍ وَأُخَرَ يَابِسَٰتٍ ۖ يَٰٓأَيُّهَا
الْمَلَأُ أَفْتُونِي فِي رُءْيَٰيَ إِن كُنتُمْ
لِلرُّءْيَا تَعْبُرُونَ ﴿٤٤﴾

44. Ọba sì wí pé; 'Mo rí àwọn abo màálù méje tí ó sanra (loju ala), tí àwọn (màálù) méje gbígbẹ ńjẹ, àti ṣírí ọkà méje tó tutù àti àwọn mìíràn tó gbẹ́. Ẹ̀yin ìjòyè ẹ sọ ìtumọ̀ àlá mi fún mi tí ẹ bá mọ ìtumọ̀ àlá.'

قَالُوٓا أَضْغَٰثُ أَحْلَٰمٍ ۖ وَمَا نَحْنُ
بِتَأْوِيلِ الْأَحْلَٰمِ بِعَٰلِمِينَ ﴿٤٥﴾

45. Wọ́n fèsì pé, 'àwọn àlá yìí rú ni lójú, àwa kò sì ní ìmọ̀ kankan nípa àwọn ìtumọ̀ àlá tó rújú bẹ́ẹ̀.'

وَقَالَ الَّذِي نَجَا مِنْهُمَا وَادَّكَرَ بَعْدَ
أُمَّةٍ أَنَا۠ أُنَبِّئُكُم بِتَأْوِيلِهِۦ فَأَرْسِلُونِ ﴿٤٦﴾

46. Eyi tó móríbọ́ nínú àwọn méjèèjì (inu ẹ̀wọ̀n), tó sì rántí (nísinsinyìí) lẹ́hìn ìgbà díẹ̀, wí pé, 'èmi yóò jẹ́ kí ẹ mọ ìtumọ̀ rẹ̀, nítorí náà, ẹ rán mi lọ.'

يُوْسُفُ اَيُّهَا الصِّدِّيْقُ اَفْتِنَا فِيْ سَبْعِ
بَقَرٰتٍ سِمَانٍ يَّاْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ
وَّ سَبْعِ سُنْۢبُلٰتٍ خُضْرٍ وَّ اُخَرَ يٰبِسٰتٍ ۙ
لَّعَلِّيْۤ اَرْجِعُ اِلَى النَّاسِ لَعَلَّهُمْ
يَعْلَمُوْنَ ﴿٤٧﴾

47. (Ó wá bá Yusuf, ó sì wí pé) ‘Yusuf! Ìwọ olódodo, sọ ìtumọ̀ màálù méje tó sanra, ti àwọn méje tí kò sanra sì jẹ wọ́n fún wa, àti ṣírí ọkà méje tó tutù àti àwọn mìíràn tó gbẹ, kí èmi lè padà sọ́dọ̀ àwọn ènìyàn kí wọ́n lè mọ̀.’

قَالَ تَزْرَعُوْنَ سَبْعَ سِنِيْنَ دَاَبًا ۚ
فَمَا حَصَدْتُّمْ فَذَرُوْهُ فِيْ سُنْۢبُلِهٖۤ اِلَّا
قَلِيْلًا مِّمَّا تَاْكُلُوْنَ ﴿٤٨﴾

48. ‘Ó dáhùn pé; ‘Ẹyin yóò ṣe ọ̀gbìn fún ọdún méje léraléra, ẹ ó sì fi ohun tí ẹ bá kó ní irè oko sílẹ̀ sínú hahá rẹ̀ àyàfi díẹ̀ tí ẹ o máa jẹ.

ثُمَّ يَاْتِيْ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ سَبْعٌ شِدَادٌ
يَّاْكُلْنَ مَا قَدَّمْتُمْ لَهُنَّ اِلَّا قَلِيْلًا
مِّمَّا تُحْصِنُوْنَ ﴿٤٩﴾

49. ‘Lẹ́hìn náà, ọdún méje tó le koko yóò dé, tí yóò jẹ gbogbo ohun tí ẹ ti tọ́jú sílẹ̀ fún wọn, àyàfi díẹ̀ tí ẹ lè fi pamọ́.

ثُمَّ يَاْتِيْ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ عَامٌ فِيْهِ
ع يُغَاثُ النَّاسُ وَفِيْهِ يَعْصِرُوْنَ ﴿٥٠﴾

50. Lẹ́hìn náà, ọdún kan yóò dé tí ọ̀pọ̀ òjò yóò rọ̀ fún àwọn ènìyàn, lásìkò tí (wọn yóò ní ọ̀pọ̀lọpọ̀ èso) tí wọn yóò sì máa fún (ohun mímu aládìídùn àti ọ̀pọ̀ epo).’

ÌDÁ 7

وَقَالَ الْمَلِكُ ائْتُوْنِيْ بِهٖ ۚ فَلَمَّا
جَآءَهُ الرَّسُوْلُ قَالَ ارْجِعْ اِلٰى رَبِّكَ
فَسْئَلْهُ مَا بَالُ النِّسْوَةِ الّٰتِيْ قَطَّعْنَ
اَيْدِيَهُنَّ ؕ اِنَّ رَبِّيْ بِكَيْدِهِنَّ عَلِيْمٌ ﴿٥١﴾

51. Ọba sì wí pé, ‘Ẹ mú un wá fún mi.’ Nígbà tí ìránṣẹ́ náà dé ọ̀dọ̀ rẹ̀, ó sọ pé; ‘padà sí ọ̀dọ̀ olúwa rẹ̀ kí o sì bi í léèrè pé báwo ni ti àwọn obìnrin tó gé ọwọ́ ara wọn ṣe jẹ́: nítorí, Olúwa mi mọ̀ àmọ̀yé nípa ète wọn.’

قَالَ مَا خَطْبُكُنَّ اِذْ رَاوَدْتُّنَّ يُوْسُفَ
عَنْ نَّفْسِهٖ ؕ قُلْنَ حَاشَ لِلّٰهِ مَا عَلِمْنَا
عَلَيْهِ مِنْ سُوْٓءٍ ؕ قَالَتِ امْرَاَتُ

52. Òun (Ọba) sọ fún (àwọn obìnrin) pé, ‘Kì ló ṣe yín tí ẹ fẹ́ mú Yusuf lòdì sí ìfẹ́ rẹ̀?’ Wọ́n sọ

pé; ‘Ọba Mímọ́ mà ni Allah- àwa kò mọ aburú kan pẹ̀lú rẹ̀.’ Ìyàwó Asis sọ pé, ‘Nísinsinyìí gan-an ni òtítọ́ tó fojú hàn. Èmi ni mo fẹ́ fa ojú rẹ̀ mọ́ra ní ìlòdì sí ìfẹ́ ọkàn rẹ̀, dájúdájú ó ń bẹ nínú àwọn olódodo.’

الْعَزِيزِ الْـٰٔنَ حَصْحَصَ الْحَقُّ ز أَنَا رَاوَدْتُّهُ عَنْ نَّفْسِهِ وَإِنَّهُ لَمِنَ الصّٰدِقِينَ ﴿٥٢﴾

53. (Yusuf wí pé, Mo ní kí ẹ ṣe ìwádìí yìí,) kí (Asis) ó lè mọ̀ pé èmi kò hùwà ọ̀dàlẹ̀ sí i lẹ́hìn rẹ̀. Kí ó (tún lè di mímọ̀) pé, dájúdájú Allah kì í jẹ́ kí ète àwọn ọ̀dàlẹ̀ yọrí sí rere.

ذٰلِكَ لِيَعْلَمَ أَنِّي لَمْ أَخُنْهُ بِالْغَيْبِ وَأَنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِي كَيْدَ الْخَآئِنِينَ ﴿٥٣﴾

ÌPÍN 13

54. ‘Èmi kò ka ara mi kún ẹni tí kò lè ṣe àsìṣe; ẹ̀mí a máa fòòró ẹni láti ṣe aburú àyàfi èyí (ẹ̀mí) tí Olúwa mi bá ṣàánú fún. Dájúdájú Olúwa mi jẹ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

الجزء ١٣ وَمَآ أُبَرِّئُ نَفْسِي ج إِنَّ النَّفْسَ لَأَمَّارَةٌ بِالسُّوٓءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّي ط إِنَّ رَبِّي غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٤﴾

55. Ọba náà sì sọ pé; ‘Ẹ mú un tọ̀ mí wá kí n̄ lè yàn án ní ààyò fún ara mi!’ Lẹ́hìn ìgbà tó sì bà a sọ̀rọ̀, ó wí pé: ‘Dájúdájú láti òní lọ ìwọ di ẹni tí a fún ní ipò, tí ó sì ṣe é gbẹ́kẹ̀lé lọ́dọ̀ wa.’

وَقَالَ الْمَلِكُ ائْتُونِي بِهٓ أَسْتَخْلِصْهُ لِنَفْسِي ج فَلَمَّا كَلَّمَهُ قَالَ إِنَّكَ الْيَوْمَ لَدَيْنَا مَكِينٌ أَمِينٌ ﴿٥٥﴾

56. Òun sọ pé, Ẹ fi mí ṣe alámòjútó àwọn ohun àlùmọ́nì, nítorí pé èmí jẹ́ alámòjútó gidi nípa rẹ̀.’

قَالَ اجْعَلْنِي عَلٰى خَزَآئِنِ الْأَرْضِ ج إِنِّي حَفِيظٌ عَلِيمٌ ﴿٥٦﴾

57. Báyìí ni A ṣe fi Yusuf dó sí orí ilẹ̀ náà tó sì ń rìn sí ibikíbi tó wù ú nínú rẹ̀. A ń ṣe ojú rere Wa fún ẹni tó bá wù Wá. Àwa kò sì ní jẹ́ kí àwọn olùṣerere kan pàdánù iṣẹ́ wọn.

وَكَذٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي الْأَرْضِ ج يَتَبَوَّأُ مِنْهَا حَيْثُ يَشَآءُ ط نُصِيبُ بِرَحْمَتِنَا مَنْ نَّشَآءُ وَلَا نُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٧﴾

58. Àti pé dájúdájú ẹ̀san ọjọ́ ìkẹ́hìn ló dára jùlọ fún àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń páyà Ọlọ́run.

وَلَأَجْرُ الْآخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ آمَنُوا وَكَانُوا يَتَّقُونَ ﴿٥٨﴾

ÌDÁ 8

59. Àwọn arákùnrin Yusuf dé wọ́n sì wọlé tọ̀ ọ́, ó dá wọn mọ̀ ṣùgbọ́n àwọn kò mọ ọ́n mọ́.

وَجَاءَ إِخْوَةُ يُوسُفَ فَدَخَلُوا عَلَيْهِ فَعَرَفَهُمْ وَهُمْ لَهُ مُنكِرُونَ ﴿٥٩﴾

60. Nígbà tó sì ti ṣètò ẹru (ọkà) wọn silẹ fún wọn tan, o sọ pé, ‘Ẹ mú àbúrò yín tó jẹ́ ọbàkan yín tọ̀ mí wá. Ẹ̀yin kò ha rí i pé mo wọn òṣùnwọ̀n kún fún yín àti pè mo jẹ́ ẹni tó dára jùlọ ní olùgbàlejò?

وَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمْ قَالَ ائْتُونِي بِأَخٍ لَّكُم مِّنْ أَبِيكُمْ ۚ أَلَا تَرَوْنَ أَنِّي أُوفِي الْكَيْلَ وَأَنَا خَيْرُ الْمُنزِلِينَ ﴿٦٠﴾

61. ‘Ṣùgbọ́n tí ẹ kò bá mú un wá fún mi, kò ní sí òṣùnwọ̀n (ọkà) fún yín lọ́dọ̀ mi, ẹ̀yin kò sì gbọdọ̀ súnmọ́ mi.’

فَإِن لَّمْ تَأْتُونِي بِهِ فَلَا كَيْلَ لَكُمْ عِندِي وَلَا تَقْرَبُونِ ﴿٦١﴾

62. Wọ́n sọ pé, ‘Àwa yóò rọ bàbá rẹ̀ kí ó fi í silẹ̀. Dájúdájú àwa yóò sì ṣe bẹ́ẹ̀.’

قَالُوا سَنُرَاوِدُ عَنْهُ أَبَاهُ وَإِنَّا لَفَاعِلُونَ ﴿٦٢﴾

63. Ó sọ fún àwọn ọmọ ọ̀dọ̀ rẹ̀ pé, ‘Ẹ fi owó wọn sínú àpò wọn, kí wọn lè rí i nígbà tí wọ́n bá padà sí ọ̀dọ̀ àwọn ẹbí wọn; bòyá wọ́n lè padà wá.’

وَقَالَ لِفِتْيَانِهِ اجْعَلُوا بِضَاعَتَهُمْ فِي رِحَالِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَعْرِفُونَهَا إِذَا انقَلَبُوا إِلَىٰ أَهْلِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٦٣﴾

64. Nígbà tí wọ́n padà dé ọ̀dọ̀ bàbá wọn, wọ́n sọ pé: ‘Ìwọ bàbá wa, òṣùnwọ̀n (ọkà) ti di oun tí wọn kò fún wa mọ́, nítorí náà jẹ́ kí àbúrò wa tẹ̀lé wa lọ, kí àwa lè rí òṣùnwọ̀n wa gbà àti pé dájúdájú àwa yóò mójútó o.’

فَلَمَّا رَجَعُوا إِلَىٰ أَبِيهِمْ قَالُوا يَا أَبَانَا مُنِعَ مِنَّا الْكَيْلُ فَأَرْسِلْ مَعَنَا أَخَانَا نَكْتَلْ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ ﴿٦٤﴾

65. (Bàba wọn) sọ pé, 'èmi kò tún lè fọkàn tan yín lórí eléyìí, gẹ́gẹ́ bí mo ṣe fọkàn tan yín ní ìṣáájú lórí ẹ̀gbọ́n rẹ̀. Ṣùgbọ́n Allah ni Aláààbò tó dára jùlọ. Òun ló sì dára jùlọ láàrin àwọn tó ń ṣàánú.'

قَالَ هَلْ اٰمَنُكُمْ عَلَيْهِ اِلَّا كَمَٓا اَمِنْتُكُمْ
عَلٰٓى اَخِيهِ مِنْ قَبْلُ فَاللّٰهُ خَيْرٌ حِفْظًا
وَهُوَ اَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿٦٥﴾

66. Nígbà tí wọ́n tú ẹrù wọn, wọ́n rí i pé a ti dá owó wọn padà fún wọn, wọ́n wí pé, 'bàbá wa, kí làwá tún ń fẹ́? Owó wa nìyí ti a da padà fún wa. A o mu ìpèsè wá fún àwọn ẹbí wa, a ó dáàbò bò arákùnrin wa, àwa yóò sì tún ní àlékún òṣùnwọ̀n ẹrù ràkúnmí kan. Eléyìí ni òṣùnwọ̀n tí ó rọrùn (lati ri).'

وَلَمَّا فَتَحُوا مَتَاعَهُمْ وَجَدُوا بِضَاعَتَهُمْ
رُدَّتْ اِلَيْهِمْ قَالُوا يَٓا اَبَانَا مَا نَبْغِي
هٰذِهِ بِضَاعَتُنَا رُدَّتْ اِلَيْنَا وَنَمِيرُ
اَهْلَنَا وَنَحْفَظُ اَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ
بَعِيرٍ ذٰلِكَ كَيْلٌ يَسِيرٌ ﴿٦٦﴾

67. (Bàbá wọn) sọ pé; Èmi kò ní jẹ́ kí ó bá yín lọ àyàfi tí ẹ bá ṣe àdéhùn fún mi pẹ̀lú Orúkọ Allah pé ẹ o mú un padà wá bá mi, àyàfi tí ilẹ̀ bá ká yín mọ́.' Nígbà tí wọ́n sì ti bá a ṣe àdéhùn, ó sọ pé; 'Allah jẹ́ ẹlẹ́rìí lórí ohun tí à ń sọ.'

قَالَ لَنْ اُرْسِلَهُ مَعَكُمْ حَتّٰى تُؤْتُونِ
مَوْثِقًا مِنَ اللّٰهِ لَتَأْتُنَّنِي بِهِ اِلَّٓا اَنْ
يُحَاطَ بِكُمْ فَلَمَّٓا اٰتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ
قَالَ اللّٰهُ عَلٰى مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ﴿٦٧﴾

68. Ó sì sọ pé, 'Ẹ̀yin ọmọ mi, ẹ má ṣe gba ẹnu ọ̀nà kan náà wọ̀lú ṣùgbọ́n ẹ gba ẹnu ọ̀nà ọ̀tọ̀ọ̀tọ̀. Èmi kò sì lè ṣe ìrànlọ́wọ́ kan fún yín lẹ́hìn Allah. Ti Allah nìkan ni ìdájọ́. Òun ni mo gbẹ́kẹ̀lé, Òun sì ni kí gbogbo ẹni bá fẹ́ gbẹ́kẹ̀lé máa gbẹ́kẹ̀lé.

وَقَالَ يَا بَنِيَّ لَا تَدْخُلُوا مِنْ بَابٍ
وَاحِدٍ وَادْخُلُوا مِنْ اَبْوَابٍ مُتَفَرِّقَةٍ
وَمَٓا اُغْنِي عَنْكُمْ مِنَ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ اِنِ
الْحُكْمُ اِلَّا لِلّٰهِ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَعَلَيْهِ
فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٦٨﴾

69. Nígbà tí wọ́n sì wọ ìlú lọ́nà tí

وَلَمَّا دَخَلُوا مِنْ حَيْثُ اَمَرَهُمْ اَبُوهُمْ

مَا كَانَ يُغْنِي عَنْهُم مِّنَ اللَّهِ مِن شَيْءٍ إِلَّا
حَاجَةً فِي نَفْسِ يَعْقُوبَ قَضَاهَا ۚ وَإِنَّهُ
لَذُو عِلْمٍ لِّمَا عَلَّمْنَاهُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ
النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦٩﴾

bàbá wọn ti pàṣẹ rẹ̀ fún wọn, kò lè ṣe ìrànlọ́wọ́ kankan fún wọn lọ́dọ̀ Allah, bí kò ṣe ìmúṣẹ ìfẹ́ ọkàn Yakubu; dájúdájú ó jẹ́ ẹni tí ó ní ìmọ̀, nítorí pé A ti fi mọ̀ ọ́n ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn ni kò mọ̀.

ÌDÁ 9

وَلَمَّا دَخَلُوا عَلَىٰ يُوسُفَ آوَىٰ إِلَيْهِ
أَخَاهُ ۖ قَالَ إِنِّي أَنَا أَخُوكَ فَلَا تَبْتَئِسْ
بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٧٠﴾

70. Nígbà tí wọ́n sì wọlé tọ Yusuf lọ, ó fi àbúrò rẹ̀ wọ̀ sí ọdọ ara rẹ̀. Ó sì wí pé, Èmi ni ẹ̀gbọ́n rẹ nítorí náà má ṣe banújẹ́ nípa ohun tí wọ́n ti ń ṣe.'

فَلَمَّا جَهَّزَهُم بِجَهَازِهِمْ جَعَلَ السِّقَايَةَ
فِي رَحْلِ أَخِيهِ ثُمَّ أَذَّنَ مُؤَذِّنٌ أَيَّتُهَا
الْعِيرُ إِنَّكُمْ لَسَارِقُونَ ﴿٧١﴾

71. Nígbà tí ó sì ṣètò ìpèsè fún wọn tán, ó fi ife-ìmumi sínú àpò-ẹrù àbúrò rẹ̀. Lẹ́hìn náà akígbe kan pe kígbe pé, 'Ẹ̀yin arìnrìn-àjò dájúdájú olè ni yín.'

قَالُوا وَأَقْبَلُوا عَلَيْهِم مَّاذَا تَفْقِدُونَ ﴿٧٢﴾

72. Wọ́n kọjú sí wọn, wọ́n sì bèèrè pé, 'Kí ni ohun tí ẹ ṣe àfẹ́kù rẹ̀?'

قَالُوا نَفْقِدُ صُوَاعَ الْمَلِكِ وَلِمَن
جَاءَ بِهِ حِمْلُ بَعِيرٍ وَأَنَا بِهِ زَعِيمٌ ﴿٧٣﴾

73. Wọ́n dáhùn pé; 'A ṣe àfẹ́kù òṣùnwọ̀n ọba, ẹnikẹ́ni tó bá mù un wá, yóò gba ẹrù ràkúnmí kan, mo sì fọwọ́ sọ̀yà lórí rẹ̀.'

قَالُوا تَاللَّهِ لَقَدْ عَلِمْتُم مَّا جِئْنَا
لِنُفْسِدَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كُنَّا سَارِقِينَ ﴿٧٤﴾

74. Wọ́n fèsì pé: 'Àwa fi Allah jẹ́rìí, ẹ̀yin náà sì ti mọ̀ pé àwa kò wá láti hùwà ìbàjẹ́ ní ìlú yìí, àwa kì í sì ṣe olè rárá.'

قَالُوا فَمَا جَزَاؤُهُ إِن كُنتُمْ
كَاذِبِينَ ﴿٧٥﴾

75. Wọ́n wí pé, 'Kí ni yóò jẹ́ ìjìyà rẹ̀, bí ẹ̀yin bá jẹ́ òpùrọ́?'

قَالُوا جَزَاؤُهُ مَن وُجِدَ فِي رَحْلِهِ فَهُوَ

76. Wọ́n wí pé; 'Ìjìyà rẹ̀- ẹni tí a bá rí i nínú ẹrù rẹ̀ náà ni yóò jẹ́

جَزَآؤُهُۥ كَذَٰلِكَ نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ٧٦

ìjìyà rẹ̀. Báyìí ni à ń san ẹsan fún àwọn alábòsí.'

فَبَدَأَ بِأَوۡعِيَتِهِمۡ قَبۡلَ وِعَآءِ أَخِيهِ ثُمَّ
ٱسۡتَخۡرَجَهَا مِن وِعَآءِ أَخِيهِۚ كَذَٰلِكَ
كِدۡنَا لِيُوسُفَۖ مَا كَانَ لِيَأۡخُذَ أَخَاهُ
فِي دِينِ ٱلۡمَلِكِ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُۚ
نَرۡفَعُ دَرَجَٰتٖ مَّن نَّشَآءُۗ وَفَوۡقَ كُلِّ ذِي
عِلۡمٍ عَلِيمٞ ٧٧

77. Lẹ́hìn náà, ó bẹ̀rẹ̀ sí tú àpò ẹrù wọn ṣíwájú kí ó tó tú àpò àbúrò rẹ̀; ó sì mú un jáde láti inú àpò àbúrò rẹ̀. Ní ọ̀nà báyìí ni A ṣètò fún Yusuf. Òun ìbá má lè mú àbúrò rẹ̀ sílẹ̀ lábẹ́ òfin Ọba, bí kò ṣe pé Allah fẹ́ bẹ́ẹ̀, Àwa A máa gbé ẹni tó bá wù Wá sí ipò gíga àti pé lórí gbogbo ẹni tó nímọ̀ ni Ẹnìkan wa, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

قَالُوٓاْ إِن يَسۡرِقۡ فَقَدۡ سَرَقَ أَخٞ لَّهُۥ مِن
قَبۡلُۚ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِي نَفۡسِهِۦ وَ
لَمۡ يُبۡدِهَا لَهُمۡۚ قَالَ أَنتُمۡ شَرّٞ
مَّكَانٗاۖ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا تَصِفُونَ ٧٨

78. Wọ́n wí pé, 'Bí ó bá jalè, ẹ̀gbọ́n rẹ̀ kan ti jalè rí ṣáájú.' Ṣùgbọ́n Yusuf sì fi ọ̀rọ̀ náà pamọ́ sínú ọkàn rẹ̀, kò sì fi hàn sí wọn. Ó (kàn) sọ pé; 'Ó dà bí ẹni pé ẹ wà ní ààyè tó burú jùlọ; Allah sì mọ̀ jùlọ nípa ẹ̀sùn ohun tí ẹ̀ ń sọ.'

قَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡعَزِيزُ إِنَّ لَهُۥٓ أَبٗا
شَيۡخٗا كَبِيرٗا فَخُذۡ أَحَدَنَا مَكَانَهُۥٓۖ
إِنَّا نَرَىٰكَ مِنَ ٱلۡمُحۡسِنِينَ ٧٩

79. Wọ́n wí pé, 'Ìwọ ọlọ́lá, ó ni bàbá tó ti darúgbó gan-an, nítorí náà mu ọ̀kan nínú wa dípò rẹ̀, dájúdájú àwa rí ọ pé ò ń bẹ nínú àwọn olùṣerere.'

قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ أَن نَّأۡخُذَ إِلَّا مَن وَجَدۡنَا
مَتَٰعَنَا عِندَهُۥٓ إِنَّآ إِذٗا لَّظَٰلِمُونَ ٨٠ ع

80. Ó fèsì pé Allah kọ̀ ọ́ pé kí a mú ẹlòmìíràn bí kò ṣe ẹni tí àwa ká nǹkan wa mọ́ lọ́wọ́; nítorí tí a bá ṣe bẹ́ẹ̀ a máa jẹ́ aláìṣètọ́.

ÌDÁ 10

فَلَمَّا ٱسۡتَيۡـَٔسُواْ مِنۡهُ خَلَصُواْ نَجِيّٗاۖ
قَالَ كَبِيرُهُمۡ أَلَمۡ تَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ أَبَاكُمۡ
قَدۡ أَخَذَ عَلَيۡكُم مَّوۡثِقٗا مِّنَ ٱللَّهِ وَ

81. Nígbà tí wọ́n ti sọ ìrètí nù tán nípa rẹ̀, wọ́n bọ́ sí apá kan láti bá ara wọn jíròrò lábẹ́nú. Àgbà wọn

sọ pé, "Ẹ̀yin kò ha mọ̀ pé, dájúdájú bàbá yín ti gba àdéhùn kan lọ́wọ́ yín lórúkọ Allah, àti bí ẹ ti kùnà nípa ojúṣe yín lóri Yusuf? Ní ti èmi o, èmi kò ní kúrò ní ìlú yìí títí tí bàbá mi yóò fi fún mi láàyè tàbí tí Allah yóò fi pinnu fún mi. Òun ni Adájọ́ tó dára jùlọ.

مِنْ قَبْلُ مَا فَرَّطْتُّمْ فِيْ يُوْسُفَ ج
فَلَنْ اَبْرَحَ الْاَرْضَ حَتّٰى يَأْذَنَ لِيْٓ
اَبِيْٓ اَوْ يَحْكُمَ اللّٰهُ لِيْ ج وَ هُوَ خَيْرُ
الْحٰكِمِيْنَ ﴿٨١﴾

82. "Ẹ padà tọ bàbá yín lọ, kí ẹ sì wí pé, "Bàbá wa, dájúdájú ọmọ yín ti jalè, ohun tí a mọ̀ ni a ti sọ yìí, àwa kò sì jẹ́ olùṣọ́ ohun tí ó pamọ́.

اِرْجِعُوْٓا اِلٰٓى اَبِيْكُمْ فَقُوْلُوْا يٰٓاَبَانَآ اِنَّ
ابْنَكَ سَرَقَ ج وَ مَا شَهِدْنَآ اِلَّا بِمَا
عَلِمْنَا وَمَا كُنَّا لِلْغَيْبِ حٰفِظِيْنَ ﴿٨٢﴾

83. 'Kí ẹ sì ṣe ìwádìí lọ́dọ̀ àwọn ará ìlú tí a wà àti àwọn arìnrìn-àjò tí a jọ rìn, dájúdájú òtítọ́ ni a ń sọ.'"

وَسْـَٔلِ الْقَرْيَةَ الَّتِيْ كُنَّا فِيْهَا وَالْعِيْرَ
الَّتِيْٓ اَقْبَلْنَا فِيْهَا ط وَاِنَّا لَصٰدِقُوْنَ ﴿٨٣﴾

84. Ó fèsì pé, 'Kò jẹ́ jẹ́ bẹ́ẹ̀, ṣùgbọ́n ẹ̀mí yín ni ó tàn yín jẹ nípa fífi hàn yín gẹ́gẹ́ bí ohun tí ó dára. (nípa bẹ́ẹ̀) ṣíṣe sùúrù ló dára jù. Ó ṣe é ṣe kí Allah mú gbogbo wọn padà wá bá mi; nítorí pé Òun ni Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.'

قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ اَنْفُسُكُمْ اَمْرًا ط
فَصَبْرٌ جَمِيْلٌ ط عَسَى اللّٰهُ اَنْ
يَّأْتِيَنِيْ بِهِمْ جَمِيْعًا ط اِنَّهٗ هُوَ الْعَلِيْمُ
الْحَكِيْمُ ﴿٨٤﴾

85. Ó sì yípadà lọ́dọ̀ wọn, ó wí pé; 'Inú mi bàjẹ́ nítorí ti Yusuf! Omijé sì kún ojú rẹ̀ fun ìbànújẹ́, ó sì ń pa (ìbànújẹ́ rẹ̀) mọ́ra.

وَ تَوَلّٰى عَنْهُمْ وَ قَالَ يٰٓاَسَفٰى عَلٰى
يُوْسُفَ وَابْيَضَّتْ عَيْنٰهُ مِنَ الْحُزْنِ
فَهُوَ كَظِيْمٌ ﴿٨٥﴾

86. Wọ́n sọ pé, 'Àwa fi Allah búra pé, ẹ kò ní yé sọ nípa Yusuf títí tí ẹ ó bẹ̀rẹ̀ sí ṣàìsàn tàbí kí ẹ kú.'

قَالُوْا تَاللّٰهِ تَفْتَؤُا تَذْكُرُ يُوْسُفَ
حَتّٰى تَكُوْنَ حَرَضًا اَوْ تَكُوْنَ مِنَ
الْهٰلِكِيْنَ ﴿٨٦﴾

87. Ó fèsì pé, 'Èmi kàn ń tojọ́ ẹ̀dùn-ọkàn àti ìbànújẹ́ mi fún Allah ni, bẹ́ẹ̀ ni mo sì tún mọ̀ ohun tí ẹ̀yin kò mọ̀ láti ọ̀dọ̀ Allah.

قَالَ إِنَّمَآ أَشْكُوا بَثِّي وَحُزْنِيٓ إِلَى اللّٰهِ
وَأَعْلَمُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨٧﴾

88. 'Ẹ̀yin ọmọ mi, ẹ wá Yusuf àti àbúrò rẹ̀ lọ, ẹ má ṣe sọ ìrètí nù nípa ààánú Allah; nítorí pé ẹnìkan kì í sọ ìrètí nù nípa ààánú Allah bí kò ṣe àwọn aláìgbàgbọ́ ènìyàn.'

يٰبَنِيَّ اذْهَبُوا فَتَحَسَّسُوا مِنْ
يُوسُفَ وَأَخِيهِ وَلَا تَاْيْـَٔسُوا مِنْ رَّوْحِ
اللّٰهِ ۖ إِنَّهُ لَا يَاْيْـَٔسُ مِنْ رَّوْحِ اللّٰهِ إِلَّا
الْقَوْمُ الْكٰفِرُونَ ﴿٨٨﴾

89. Nígbà tí wọ́n dé iwájú rẹ̀ (Yusuf), wọ́n wí pé, 'Ìwọ Ọlọ́lá, àìní ti bá wa àti àwọn ẹbí wa, owó díẹ̀ la sì mú lọ́wọ́, ṣùgbọ́n a fẹ́ kí o fún wa ní òṣùnwọ̀n tó kún, kí o sì ta wá lọrẹ̀. Dájúdájú Allah a máa san ẹ̀san (rere) fún àwọn ọlọ́rẹ.'

فَلَمَّا دَخَلُوا عَلَيْهِ قَالُوا يٰٓأَيُّهَا
الْعَزِيزُ مَسَّنَا وَأَهْلَنَا الضُّرُّ وَجِئْنَا
بِبِضٰعَةٍ مُّزْجٰىةٍ فَأَوْفِ لَنَا الْكَيْلَ
وَتَصَدَّقْ عَلَيْنَا ۖ إِنَّ اللّٰهَ يَجْزِي
الْمُتَصَدِّقِينَ ﴿٨٩﴾

90. Ó wí pé, 'Ṣé ẹ mọ̀ ohun tí ẹ ṣe sí Yusuf àti àbúrò rẹ̀ nígbà tí ẹ̀yin jẹ́ àláìmọ̀kan bí?'

قَالَ هَلْ عَلِمْتُمْ مَّا فَعَلْتُمْ بِيُوسُفَ وَ
أَخِيهِ إِذْ أَنْتُمْ جٰهِلُونَ ﴿٩٠﴾

91. Wọ́n fèsì pé, 'Tàbí ìwọ ni Yusuf?' Ó wí pé, '(bẹ́ẹ̀ ni), èmi ni Yusuf, àbúrò mi sì nìyí. Dájúdájú Allah ti ṣe ojú rere fún wa. Dájúdájú ẹni tó bá bẹ̀rù (Ọlọ́run), tó tún ṣe sùúrù- Allah kì í jẹ́ kí àwọn olùṣerere pàdánù ẹ̀san wọn.'

قَالُوٓا أَءِنَّكَ لَأَنْتَ يُوسُفُ ۖ قَالَ أَنَا
يُوسُفُ وَهٰذَآ أَخِي ۖ قَدْ مَنَّ اللّٰهُ عَلَيْنَا ۖ
إِنَّهُ مَنْ يَتَّقِ وَيَصْبِرْ فَإِنَّ اللّٰهَ لَا
يُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٩١﴾

92. Wọ́n wí pé, 'A fi Allah búra, dájúdájú Allah ti gbé ọ lékè wa àti pè dájúdájú ẹlẹ́ṣẹ̀ ni wá.'

قَالُوا تَاللّٰهِ لَقَدْ اٰثَرَكَ اللّٰهُ عَلَيْنَا وَ
إِنْ كُنَّا لَخٰطِـِٔينَ ﴿٩٢﴾

قَالَ لَا تَثْرِيبَ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ ۖ يَغْفِرُ
اللَّهُ لَكُمْ ۖ وَهُوَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿٩٣﴾

93. Ó wí pé, ‘Kò sí ìbáwí fún yín lónìí; kí Allah foríjìn yín, Òun ni Aláàánú jùlọ nínú àwọn tí ń ṣàánú.

اذْهَبُوا بِقَمِيصِي هَٰذَا فَأَلْقُوهُ عَلَىٰ
وَجْهِ أَبِي يَأْتِ بَصِيرًا وَأْتُونِي
بِأَهْلِكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩٤﴾

94. ‘Ẹ mú ẹ̀wù mi yìí lọ, kí ẹ té ẹ ṣíwájú bàbá mi: òye yóò yé wọn. Kí ẹ sì kó gbogbo àwọn ẹbí yín wá bá mi pátápátá.’

ÌDÁ 11

وَلَمَّا فَصَلَتِ الْعِيرُ قَالَ أَبُوهُمْ إِنِّي لَأَجِدُ
رِيحَ يُوسُفَ ۖ لَوْلَا أَنْ تُفَنِّدُونِ ﴿٩٥﴾

95. Nígbà tí àwọn èrò náà bọ́ sí ọ̀nà, bàbá wọn sọ pé, Dájúdájú, mo ń gbọ́ òórùn Yusuf, bí ẹ̀yin tilẹ̀ lérò pé mo ń ṣe ìrànrán.’

قَالُوا تَاللَّهِ إِنَّكَ لَفِي ضَلَالِكَ الْقَدِيمِ ﴿٩٦﴾

96. Wọ́n fèsì pé, ‘Àwa fi Allah búra, dájúdájú ẹ sì wà nínú àṣìṣe yín àtijọ́.’

فَلَمَّا أَنْ جَاءَ الْبَشِيرُ أَلْقَاهُ عَلَىٰ وَجْهِهِ
فَارْتَدَّ بَصِيرًا ۖ قَالَ أَلَمْ أَقُلْ لَكُمْ
إِنِّي أَعْلَمُ مِنَ اللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

97. Nígbà tí oníròó ìdùnnú náà sì dé, ó té ẹ̀wù náà síwájú rẹ̀, òye sì yé e. Ó wí pé, ‘Ǹjẹ́ èmi kò sọ fún yín pé, mo mọ ohun tí ẹ̀yin kò mọ̀ láti ọ̀dọ̀ Allah?’

قَالُوا يَا أَبَانَا اسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا
إِنَّا كُنَّا خَاطِئِينَ ﴿٩٨﴾

98. Wọ́n wí pé; ‘Bàbá wa, ẹ bá wa tọrọ àforíjìn fún ẹ̀ṣẹ̀ wa; nítorí pé, dájúdájú a ti jẹ́ ẹlẹ́ṣẹ̀.’

قَالَ سَوْفَ أَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّي ۖ إِنَّهُ هُوَ
الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٩٩﴾

99. Ó wí pé, ‘Èmi yóò tọrọ àforíjìn fún yín lọ́dọ̀ Olúwa mi. Dájúdájú Òun jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.’

فَلَمَّا دَخَلُوا عَلَىٰ يُوسُفَ آوَىٰ إِلَيْهِ
أَبَوَيْهِ وَقَالَ ادْخُلُوا مِصْرَ إِنْ شَاءَ
اللَّهُ آمِنِينَ ﴿١٠٠﴾

100. Nígbà tí wọ́n sì dé ọ̀dọ̀ Yusuf, ó fi àwọn òbí rẹ̀ wọ̀ sọ́dọ̀ ara rẹ̀, ó sì wí pé, ‘Ẹ wọ Egypt ní àláàfíà, bí Allah bá fẹ́.’

وَرَفَعَ اَبَوَيْهِ عَلَى الْعَرْشِ وَخَرُّوا لَهُ سُجَّدًا ۚ وَقَالَ يَٓا اَبَتِ هٰذَا تَأْوِيلُ رُءْيَايَ مِنْ قَبْلُ ۘ قَدْ جَعَلَهَا رَبِّي حَقًّا ۖ وَقَدْ اَحْسَنَ بِيٓ اِذْ اَخْرَجَنِي مِنَ السِّجْنِ وَجَٓاءَ بِكُمْ مِنَ الْبَدْوِ مِنْ بَعْدِ اَنْ نَزَغَ الشَّيْطَانُ بَيْنِي وَبَيْنَ اِخْوَتِي ۚ اِنَّ رَبِّي لَطِيفٌ لِمَا يَشَٓاءُ ۚ اِنَّهُ هُوَ الْعَلِيمُ الْحَكِيمُ ﴿١٠١﴾

101. Ó gbé àwọn òbí rẹ̀ méjèèjì sórí ìtẹ́-ọlá, gbogbo wọn sì wólulẹ̀ foríbalẹ̀ fún (Allah) nítorí rẹ̀. Ó sì wí pé, Bàbá mi, èyí ni ìmúṣẹ àlá mi ìjelòó. Olúwa mi ti sọ ọ́ di òtítọ́. Ó sì ti ṣe ojú rere fún mi nígbà tí Ó mú mi jáde kúrò nínú ẹ̀wọ̀n, Ó sì tún mú ẹ̀yin náà jáde wá láti inú aṣálẹ̀ lẹ́hìn ìgbà tí Èṣù ti dá ìdàrúdàpọ̀ sílẹ̀ sí àárín èmi àti àwọn arákùnrin mi. Dájúdájú, Olúwa mi jẹ Ẹlẹ́yinjú àánú si ẹni ti o ba wù Ú; nítorí pé Òun ni Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

رَبِّ قَدْ اٰتَيْتَنِي مِنَ الْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِي مِنْ تَأْوِيلِ الْاَحَادِيثِ ۚ فَاطِرَ السَّمٰوَاتِ وَالْاَرْضِ ۠ اَنْتَ وَلِيِّي فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۚ تَوَفَّنِي مُسْلِمًا وَاَلْحِقْنِي بِالصَّالِحِينَ ﴿١٠٢﴾

102. ‘Olúwa mi, O ti fún mi ìpín nínú ìjọba, O sì ti kọ́ mi ní ìtumọ̀ àwọn nǹkan. Ẹlẹ́dàá ọ̀run àti ayé, Ìwọ ni Aláàbò mi láyé yìí àti ní ọ̀run. Jẹ́ kí ikú pa mí ní olùjuraarẹ̀sílẹ̀ (fún ìfẹ́ Rẹ), kí O sì kà mí kún àwọn ẹni rere.’

ذٰلِكَ مِنْ اَنْبَٓاءِ الْغَيْبِ نُوحِيهِ اِلَيْكَ ۚ وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ اِذْ اَجْمَعُوٓا اَمْرَهُمْ وَهُمْ يَمْكُرُونَ ﴿١٠٣﴾

103. Èyí jẹ́ ara àwọn ìròhìn tó pamọ́ tí A fi hàn ọ́, Bẹ́ẹ̀ ìwọ kò sí láàrín wọn nígbà tí wọ́n pinnu lórí ète wọn nígbà tí wọn ń pète.

وَمَٓا اَكْثَرُ النَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ بِمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾

104. Ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn ni kò ní gbàgbọ́ bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé ó ń fẹ́ (ẹ) ní kíákíá.

وَمَا تَسْـَٔلُهُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ هُوَ اِلَّا ذِكْرٌ لِلْعَالَمِينَ ﴿١٠٥﴾

105. Ìwọ kò sì bèèrè ẹ̀san kankan lọ́wọ́ wọn nítorí rẹ̀. Kò sì jẹ́ nǹkàn kan bí kò ṣe (orísun) ìrántí fún gbogbo ènìyàn.

ÌDÁ 12

106. Àti pé mélòó ni àwọn Àmì tí ń bẹ ní ọ̀run àti orí ilẹ̀ tí wọ́n ń kọjá lára wọn, tí wọ́n sì ń kọ ẹ̀hìn sí wọn.

وَكَأَيِّنْ مِّنْ ءَايَةٍ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ يَمُرُّونَ عَلَيْهَا وَهُمْ عَنْهَا مُعْرِضُونَ ١٠٦

107. Ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn kò gba Allah gbọ́ láìní bá A wá orogún.

وَمَا يُؤْمِنُ أَكْثَرُهُم بِٱللَّهِ إِلَّا وَهُم مُّشْرِكُونَ ١٠٧

108. Ǹjẹ́ wọ́n ní ìfọ̀kànbalẹ̀ lórí dídé ìyà Allah sórí wọn tí yóò bò wọ́n mọ́lẹ̀ dárudáru tàbí dídé lójijì àkókò náà nígbà tí wọn kò kíyèsára?

أَفَأَمِنُوٓا۟ أَن تَأْتِيَهُمْ غَٰشِيَةٌ مِّنْ عَذَابِ ٱللَّهِ أَوْ تَأْتِيَهُمُ ٱلسَّاعَةُ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ١٠٨

109. Sọ pé; Èyí ni ojú ọ̀nà mi: Èmi ń pèpè sí ọ̀dọ̀ Allah lórí àrídájú, èmi àti àwọn tó ń tẹ̀lé mi. Mímọ́ sì ni fún Allah, èmi kò sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ọ̀ṣẹ̀bọ.'

قُلْ هَٰذِهِۦ سَبِيلِىٓ أَدْعُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ عَلَىٰ بَصِيرَةٍ أَنَا۠ وَمَنِ ٱتَّبَعَنِى وَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ وَمَآ أَنَا۠ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ١٠٩

110. Àti pé Àwa kò rán (àwọn òjíṣẹ́) ṣíwájú rẹ̀ bí kò ṣe àwọn ọkùnrin tí A ṣípayá fún nínú àwọn ará ìlú náà. Wọn kò ha rìn lórí ilẹ̀ ayé ni? Kí wọ́n sì kíyèsí ìgbẹ̀hìn àwọn tó ti wà ṣíwájú wọn. Àti pé, dájúdájú ibùgbé ti ọ̀run ló dára jù fún àwọn tó ń páyà Ọlọ́run. Ẹ kì yóò ha ṣe làákàyè?

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِىٓ إِلَيْهِم مِّنْ أَهْلِ ٱلْقُرَىٰٓ أَفَلَمْ يَسِيرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ فَيَنظُرُوا۟ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَلَدَارُ ٱلْءَاخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ١١٠

111. Títí ìgbà tí àwọn òjíṣẹ́ fi sọ ìrètí nù (nípa àwọn aláìgbàgbọ́), wọ́n (àwọn aláìgbàgbọ́) sì rò pé wọ́n ti parọ́ fún àwọn, ìrànlọ́wọ́ Wa wá bá wọn, a sì gba ẹni tí ó wù Wá là. A kò sì lè yẹ ìyà Wa kúrò lórí àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ ènìyàn.

حَتَّىٰٓ إِذَا ٱسْتَيْـَٔسَ ٱلرُّسُلُ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ قَدْ كُذِبُوا۟ جَآءَهُمْ نَصْرُنَا فَنُجِّىَ مَن نَّشَآءُ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُنَا عَنِ ٱلْقَوْمِ ٱلْمُجْرِمِينَ ١١١

لَقَدْ كَانَ فِي قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِّأُولِي
الْأَلْبَابِ ۗ مَا كَانَ حَدِيثًا يُفْتَرَىٰ
وَلَٰكِن تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَ
تَفْصِيلَ كُلِّ شَيْءٍ وَّهُدًى وَّرَحْمَةً
لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿١١٢﴾

112. Dájúdájú àríkọ́gbọ́n ń bẹ nínú ìtàn wọn fún àwọn onílàákáyè. Kì í ṣe àròsọ, ṣùgbọ́n ó jẹ́ ìmúsẹ ohun tí ń bẹ ṣíwájú rẹ̀, ẹ̀kúnrẹ́rẹ́ àlàyé lóri ohun gbogbo, ìtọ́sọ́nà àti àánú fún àwọn ènìyàn tó gbàgbọ́ lódodo.



# AL-RỌ’D

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. *ALIF LAAM MIM RAA* (Èmi ni Allah, Olùmọ̀, Olùrí ohun gbogbo). Ìwọ̀nyí ni àwọn Ẹsẹ ìwé náà, èyí tí a sọ̀kalẹ̀ fún ọ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀. Òdodo ni, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ènìyàn ni kò gbàgbọ́.

الٓمّٓرٰ ۚ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ ۚ وَالَّذِيْٓ
اُنْزِلَ اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ الْحَقُّ وَلٰكِنَّ
اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ٢

3. Allah ni ẹni tí ó gbé sánmọ̀ dúró láìsí òpó kan tí ẹ lè fọjú rí. Lẹ́hìn náà Ó gúnwà sórí ìtẹ́ Ọlá (Rẹ̀). Ó sì tẹ òòrùn àti òṣùpá lórí ba. Olúkúlùkù (wọn) ń lọ lààyè rẹ̀ títí di àsìkò tí a ti yàn. Òun ló ṣe ètò àwọn ọ̀rọ̀, Ó ṣe àlàyé àwọn ẹsẹ náà kí ẹ lè mọ àmọ̀dájú nípa ìbá Olúwa yín pàdé.

اَللّٰهُ الَّذِيْ رَفَعَ السَّمٰوٰتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ
تَرَوْنَهَا ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ وَسَخَّرَ
الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۚ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ
مُّسَمًّى ۚ يُدَبِّرُ الْاَمْرَ يُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ
لَعَلَّكُمْ بِلِقَآءِ رَبِّكُمْ تُوْقِنُوْنَ ٣

4. Òun ni ẹni náà tó tẹ́ ilẹ̀ ní pẹrẹsẹ, Ó sì fi àwọn òkè sínú rẹ̀ àti àwọn akérémọdò tó ń ṣàn. Ó dá àwọn èso ní méjìméjì takọtabo. Ó ń fi òru bo ọ̀sán mọ́ lẹ̀. Dájúdájú àwọn Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn ènìyàn tó ń ronú jinlẹ̀.

وَهُوَ الَّذِيْ مَدَّ الْاَرْضَ وَجَعَلَ فِيْهَا
رَوَاسِيَ وَاَنْهٰرًا ۚ وَمِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ
جَعَلَ فِيْهَا زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ يُغْشِى الَّيْلَ
النَّهَارَ ۚ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ
يَّتَفَكَّرُوْنَ ٤

5. Àti pé ó ń bẹ lórí ilẹ̀, ọ̀nà tí wọ́n já sí ara wọn àti àwọn ọgbà oko tí ó jẹ́ ti èso àjàrà, àti oko ọkà àti

وَفِي الْاَرْضِ قِطَعٌ مُّتَجٰوِرٰتٌ وَّجَنّٰتٌ
مِّنْ اَعْنَابٍ وَّزَرْعٌ وَّنَخِيْلٌ صِنْوَانٌ وَّ

غَيْرُ صِنْوَانٍ يُّسْقٰى بِمَآءٍ وَّاحِدٍ ۙ وَ
نُفَضِّلُ بَعْضَهَا عَلٰى بَعْضٍ فِى الْاُكُلِ ۚ
اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ۝٥

àwọn irúgbìn mìíràn, àti igi ọ̀pẹ tí wọ́n ní gbòngbò kan ṣoṣo àti àwọn mìíràn èyí tí ó ní gbòngbò ọ̀tọ̀ọ̀tọ̀. Omi kan náà là ń fún wọn mu. A sì mú kí àwọn kan dùn ju òmíràn lọ ní jíjẹ. Dájúdájú àwọn Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn ènìyàn tó ń lo làákàyè.

وَاِنْ تَعْجَبْ فَعَجَبٌ قَوْلُهُمْ ءَاِذَا كُنَّا
تُرٰبًا ءَاِنَّا لَفِيْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ۬ؕ اُولٰٓئِكَ
الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ ۚ وَ اُولٰٓئِكَ
الْاَغْلٰلُ فِيْٓ اَعْنَاقِهِمْ ۚ وَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ
النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ۝٦

6. Tó bá ń yà ọ́ lẹ́nu, ohun ìyanu ni ọ̀rọ̀ wọn, wí pé, 'Ǹjẹ́ tí àwa bá ti di erùpẹ̀, ṣé a tún lè di ẹ̀dá tuntun bí?' Àwọn wọnyi ni kò gba Olúwa wọn gbọ́. Àwọn wọ̀nyí ni àjàgà ń bẹ ní ọrùn wọn, àwọn sì ni èrò iná, ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbé.

وَ يَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ
الْحَسَنَةِ وَ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمُ
الْمَثُلٰتُ ؕ وَ اِنَّ رَبَّكَ لَذُوْ مَغْفِرَةٍ
لِّلنَّاسِ عَلٰى ظُلْمِهِمْ ۚ وَ اِنَّ رَبَّكَ
لَشَدِيْدُ الْعِقَابِ ۝٧

7. Wọn yóò máa kán ọ lójú pé kí búburú lè dé ṣíwájú rere, bẹ́ẹ̀ sì ni àpẹrẹ ìyà àríkọ́gbọ́n ti rékọjá ṣíwájú wọn. Àti pé dájúdájú, Olúwa rẹ sì jẹ́ Alàforíjìn fún àwọn ènìyàn lórí àbòsí wọn. Bákan náà ni Olúwa rẹ̀ le koko láti gbẹ̀san.

وَيَقُوْلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ
اٰيَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ اِنَّمَآ اَنْتَ مُنْذِرٌ وَّ لِكُلِّ
قَوْمٍ هَادٍ ۝٨ ع

8. Àwọn tí kò gbàgbọ́ ń sọ pé; 'Kí ni ṣe tí a kò sọ Àmì kan kalẹ̀ fún un láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀?' Olukìlọ̀ nìkan ni ìwọ jẹ́. Olúkúlùkù ìran ènìyàn ló sì ní atọ́nisọ́nà.

ÌDÁ 2

اَللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ اُنْثٰى وَ مَا
تَغِيْضُ الْاَرْحَامُ وَمَا تَزْدَادُ ؕ وَكُلُّ شَيْءٍ

9. Allah mọ ohun tí olúkúlùkù Obìnrin ń rù kiri àti ohun tí àpò

ọmọ ń dín kù, àti ohun tó ń lé si. Gbogbo nǹkan ni ó sì ní òdiwọ̀n lọ́dọ̀ Rẹ̀.

عِنْدَهُ بِمِقْدَارٍ ٩

10. Olùmọ̀ ohun tí ó pamọ́ àti ohun tí ó hàn, Ọba tí Ó tóbi, Ọba tí Ó ga jùlọ.

عٰلِمُ الْغَيْبِ وَ الشَّهَادَةِ الْكَبِيْرُ
الْمُتَعَالِ ١٠

11. Ẹni tí ó bá fi ọ̀rọ̀ rẹ̀ pamọ́ láàrin yín àti ẹni tí ó sọ ọ́ jáde bákan náà ni wọ́n jẹ́ níwájú Rẹ̀ àti pẹ̀lú ẹni tó fi òru bojú àti ẹni tí ó ń rìn lọ lọ́sàn-án.

سَوَآءٌ مِّنْكُمْ مَّنْ اَسَرَّ الْقَوْلَ وَ مَنْ
جَهَرَ بِهٖ وَ مَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍۭ بِالَّيْلِ وَ
سَارِبٌۢ بِالنَّهَارِ ١١

12. Àwọn (Màláíkà) ń bọ fún un (Òjíṣẹ́) ní sísẹ̀n̄tẹ̀lé ní iwájú rẹ̀ àti ní ẹ̀hìn rẹ̀, tí wọ́n ń ṣọ́ ọ nípa àṣẹ Allah. Dájúdájú Allah kò ní yí ohun tó bá ń ṣẹlẹ̀ sí àwọn ènìyàn kan padà títí tí wọn yóò fi yí ohun tí ń bẹ ní ọkán wọn padà. Nígbà tí Allah bá fẹ́ ìjìyà fún àwọn ènìyàn kan, kò sí àyípadà fún un; bákan náà kò sí aláàbò fún wọn lẹ́hìn Rẹ̀.

لَهٗ مُعَقِّبٰتٌ مِّنْۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَ مِنْ
خَلْفِهٖ يَحْفَظُوْنَهٗ مِنْ اَمْرِ اللّٰهِ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتّٰى يُغَيِّرُوْا مَا
بِاَنْفُسِهِمْ ؕ وَاِذَاۤ اَرَادَ اللّٰهُ بِقَوْمٍ سُوْٓءًا
فَلَا مَرَدَّ لَهٗ ۚ وَمَا لَهُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ
وَّالٍ ١٢

13. Òun ni Ẹni tó maá ń fi mọ̀nàmọ́ná hàn yín (láti le) fi ìbẹ̀rù àti ìrètí sí yìn lọ́kàn; Òun ló sì ma ń mú ìṣú-dẹ̀dẹ̀ òjò wá.

هُوَ الَّذِيْ يُرِيْكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَّ
طَمَعًا وَّيُنْشِئُ السَّحَابَ الثِّقَالَ ١٣

14. Àárá ń ṣàfọ̀mọ́ pẹ̀lú ìyin Rẹ̀, bákan náà ni àwọn màláíkà nítorí ìpáyà Rẹ̀. Ó sì ń rán ẹdun-àrá sí ẹni tó bá wù Ú. Síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n ń ṣe àríyànjiyàn nípa Allah. Bẹ́ẹ̀ ni Òun ni Ẹni náà tó le koko ní ìfiyàjẹni.

وَ يُسَبِّحُ الرَّعْدُ بِحَمْدِهٖ وَالْمَلٰٓئِكَةُ
مِنْ خِيْفَتِهٖ ۚ وَ يُرْسِلُ الصَّوَاعِقَ
فَيُصِيْبُ بِهَا مَنْ يَّشَآءُ وَهُمْ يُجَادِلُوْنَ
فِي اللّٰهِ ۚ وَهُوَ شَدِيْدُ الْمِحَالِ ١٤

15. Ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni àá ṣe àdúrà tòótọ́

لَهٗ دَعْوَةُ الْحَقِّ ؕ وَالَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ

sí. Àwọn tí wọ́n ń ké pe lẹ́hìn Rẹ̀ kì í dá wọn lóhùn rárá, ṣùgbọ́n wọ́n dà bí ẹni tí ó tẹ́ ọwọ́ rẹ̀ méjèèjì sí omi kí ó lè dé ẹnu rẹ̀. Bẹ́ẹ̀ kò lè dé bẹ̀. Àti pé àdúrà àwọn aláìgbàgbọ́ kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe asán.

دُونِهِۦ لَا يَسْتَجِيبُونَ لَهُم بِشَيْءٍ
إِلَّا كَبَٰسِطِ كَفَّيْهِ إِلَى ٱلْمَآءِ لِيَبْلُغَ
فَاهُ وَمَا هُوَ بِبَٰلِغِهِۦ ۚ وَمَا دُعَآءُ
ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ﴿١٥﴾

16. Allah ni àwọn tó ń bẹ ní ọ̀run àti ayé ń tẹríba fún, bí wọ́n fẹ́ bí wọ́n kọ̀, bákan náà ni òjìjí wọn ń ṣe lówùúrọ̀ àti ní àṣálẹ́.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَ
ٱلْأَرْضِ طَوْعًا وَكَرْهًا وَظِلَٰلُهُم
۩ بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْآصَالِ ﴿١٦﴾

17. Bèèrè pé, 'Ta ni Olúwa ọ̀run àti ayé? Sọ pé; 'Allah ni.' Sọ pé; 'Ǹjẹ́ ẹ̀yin ha tún mú olùrànlọ́wọ́ mìíràn tí wọn kò lágbára láti ṣe oore kan fún ara wọn, tí wọn kò sì lè ṣe ìpalára kankan lẹ́hìn Rẹ̀.' Sọ wí pé; 'Ǹjẹ́ afọ́jú àti ẹni tí ó ríran ha lè dọ́gba?' Ǹjẹ́ òkùnkùn pẹ̀lú ìmọ́lẹ̀ ha lè bá ara wọn dọ́gba bí? Àbí wọ́n ń mú orogún pẹ̀lú Allah tí wọ́n ti dá ẹ̀dá gẹ́gẹ́ bí ẹ̀dá tì Rẹ́ bí? Sọ pé; 'Allah ni Olùṣẹ̀dá ohun gbogbo. Òun ni Ọba Àṣo, Olùborí (ohun gbogbo).'

قُلْ مَن رَّبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ قُلِ
ٱللَّهُ ۚ قُلْ أَفَٱتَّخَذْتُم مِّن دُونِهِۦٓ
أَوْلِيَآءَ لَا يَمْلِكُونَ لِأَنفُسِهِمْ نَفْعًا
وَلَا ضَرًّا ۚ قُلْ هَلْ يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ
وَٱلْبَصِيرُ ۙ أَمْ هَلْ تَسْتَوِى ٱلظُّلُمَٰتُ
وَٱلنُّورُ ۗ أَمْ جَعَلُوا۟ لِلَّهِ شُرَكَآءَ خَلَقُوا۟
كَخَلْقِهِۦ فَتَشَٰبَهَ ٱلْخَلْقُ عَلَيْهِمْ ۚ
قُلِ ٱللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَىْءٍ وَهُوَ ٱلْوَٰحِدُ
ٱلْقَهَّٰرُ ﴿١٧﴾

18. Ó ń sọ omi kalẹ̀ láti ojú ọ̀run, kí àwọn àfonífojì lè máa ṣàn pẹ̀lú òdiwọ̀n wọn, àgbàrá sì máa ń gbé ìfòòfó (sójú). Bẹ́ẹ̀ ni láti inú ohun tí wọ́n ń yọ nínú iná láti fi ṣe ohun èlò tàbí ohun ọ̀ṣọ́, ìfòòfó tó dà bí rẹ̀ jáde wa. Báyìí ni Allah ń ṣe àfiwè òdodo àti irọ́.

أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَسَالَتْ
أَوْدِيَةٌۢ بِقَدَرِهَا فَٱحْتَمَلَ ٱلسَّيْلُ
زَبَدًا رَّابِيًا ۚ وَمِمَّا يُوقِدُونَ
عَلَيْهِ فِى ٱلنَّارِ ٱبْتِغَآءَ حِلْيَةٍ أَوْ مَتَٰعٍ
زَبَدٌ مِّثْلُهُۥ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْحَقَّ
وَٱلْبَٰطِلَ ۚ فَأَمَّا ٱلزَّبَدُ فَيَذْهَبُ
جُفَآءً ۖ وَأَمَّا مَا يَنفَعُ ٱلنَّاسَ فَيَمْكُثُ

فِي الْأَرْضِ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ اللَّهُ
الْأَمْثَالَ ﴿١٨﴾

Ní ti ìfòòfó, yóò parẹ́ ní ohun láìwúlò, ní ti ohun tí ó ń ṣe ènìyàn lóore èyí ni yóò pẹ́ lórí ilẹ̀. Báyìí ni Allah ń ṣe àfiwé ohun gbogbo.

لِلَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِرَبِّهِمُ الْحُسْنَىٰ ۚ
وَالَّذِينَ لَمْ يَسْتَجِيبُوا لَهُ لَوْ أَنَّ لَهُمْ
مَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ
لَافْتَدَوْا بِهِ ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ سُوءُ
الْحِسَابِ ۖ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ ۖ وَبِئْسَ
الْمِهَادُ ﴿١٩﴾

19. Ní ti àwọn tó jẹ́ ìpè Olúwa wọn, rere ń bẹ fún wọn, ṣùgbọ́n àwọn tí kò jẹ́ ìpè Rẹ̀, bi gbogbo ohun tí ń bẹ lórí ilẹ̀ ayé bá jẹ́ tiwọn, àti irú rẹ̀ ní àfikún, wọn á ṣetán láti fi ṣe ìràpadà ẹ̀mí wọn. Àwọn wọ̀nyi ni ìṣirò búburú ń bẹ fún. Ibùdésí wọn ni iná Jahanama. Ó sì jẹ́ ibùgbé búburú.

ÌDÁ 3

أَفَمَنْ يَعْلَمُ أَنَّمَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ
رَبِّكَ الْحَقُّ كَمَنْ هُوَ أَعْمَىٰ ۚ إِنَّمَا
يَتَذَكَّرُ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٢٠﴾

20. Ǹjẹ́ ẹni tí ó mọ̀ pé ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún ọ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ jẹ́ òtítọ́ ha dà bí ẹni tó fọ́jú bí? Ṣùgbọ́n àwọn ti yóò máa rántí náà ni àwọn tí a fún ní àgbọ́yé.

الَّذِينَ يُوفُونَ بِعَهْدِ اللَّهِ وَلَا
يَنْقُضُونَ الْمِيثَاقَ ﴿٢١﴾

21. Àwọn tí wọ́n ń mú àdéhùn tí wọ́n bá Allah ṣe ṣẹ, tì wọn kì í sì í yẹ àdéhùn náà.

وَالَّذِينَ يَصِلُونَ مَا أَمَرَ اللَّهُ بِهِ أَنْ
يُوصَلَ وَيَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ وَيَخَافُونَ
سُوءَ الْحِسَابِ ﴿٢٢﴾

22. Àti àwọn tí wọ́n ń so ohun tí Allah pa láṣẹ pé kí a só pọ̀, tí wọ́n sì ń páyà Olúwa wọn, tí wọ́n sì ń bẹ̀rù ìṣirò tó burú.

وَالَّذِينَ صَبَرُوا ابْتِغَاءَ وَجْهِ رَبِّهِمْ
وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَأَنْفَقُوا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ
سِرًّا وَعَلَانِيَةً وَيَدْرَءُونَ بِالْحَسَنَةِ
السَّيِّئَةَ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٢٣﴾

23. Àti àwọn tó maá ń fi sùúrú wá ojú rere Olúwa wọn, tí wọ́n sì ń gbé ìrun dúró, tí wọ̀n sì ń ná ohun tí A ti pèsè fún wọn níkọ̀kọ̀ àti ní gbañgba, tí wọ́n sì ń fi rere ti aburú sọnù. Àwọn wọ̀nyí ni àtúbọ̀tán rere ń bẹ fún ní ilé ìkẹhìn.

24. Àwọn ọgbà ìdẹ̀ra tí yóò wà títí láé tí wọn yóò máa wọ inú rẹ̀, àti àwọn tó bá ṣe dáradára nínú àwọn bàbà wọn àti àwọn ìyàwó wọn, àti àwọn àrọ́mọdọ́mọ wọn. Àwọn màláíkà yóò máa wọlé tọ̀ wọ́n ní gbogbo ojú ọ̀nà, (wọn yóò máa):

جَنّٰتُ عَدْنٍ يَّدْخُلُوْنَهَا وَمَنْ صَلَحَ
مِنْ اٰبَآئِهِمْ وَاَزْوَاجِهِمْ وَذُرِّيّٰتِهِمْ وَ
الْمَلٰٓئِكَةُ يَدْخُلُوْنَ عَلَيْهِمْ مِّنْ كُلِّ
بَابٍ ﴿٢٤﴾

25. ‘Àlàáfíà fún yín lórí ìfaradà tí ẹ ti ṣe; àtubọ̀tán rere ti ilé ìgbẹ̀hìn náà mà dára o!’

سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ بِمَا صَبَرْتُمْ فَنِعْمَ
عُقْبَى الدَّارِ ﴿٢٥﴾

26. Àwọn tó yẹ májẹ̀mú Allah lẹ́hìn ìfidímúlẹ̀ rẹ̀, tí wọ́n sì ń já ohun tí Allah pa láṣẹ pé kí á so pọ̀, tí wọ́n sì ń ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀-ègún ń bẹ lórí wọn, ti wọn sì ni ibùgbé búburú.

وَالَّذِيْنَ يَنْقُضُوْنَ عَهْدَ اللّٰهِ مِنْۢ بَعْدِ
مِيْثَاقِهٖ وَيَقْطَعُوْنَ مَآ اَمَرَ اللّٰهُ بِهٖٓ
اَنْ يُّوْصَلَ وَيُفْسِدُوْنَ فِى الْاَرْضِ
اُولٰٓئِكَ لَهُمُ اللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوْٓءُ
الدَّارِ ﴿٢٦﴾

27. Allah a máa mú ìpèsè gbòòrò, A sì máa dín in kù fún ẹni tí ó bá wù Ú, wọ́n sì ń yọ̀ nípa ìgbésí ayé yìí, kí ni ìgbésí ayé yìí jẹ́ bí a bá fi wé ti ọ̀run bí kò ṣe ìgbádùn díẹ̀.

اَللّٰهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ وَ
يَقْدِرُ وَفَرِحُوْا بِالْحَيٰوةِ الدُّنْيَا
وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا فِى الْاٰخِرَةِ اِلَّا
مَتَاعٌ ﴿٢٧﴾

ÌDÁ 4

28. Àwọn tí kò gbàgbọ́ sọ pé, ‘Èéṣe tí a kò sọ Àmì kan kalẹ̀ fún un láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀?’ Sọ pé, ‘Dájúdájú Allah a máa fi ẹni tó bá wù Ú sílẹ̀ nínú ìṣìnà; A sì máa fi ọ̀nà ọ̀dọ̀ Rẹ̀ mọ ẹni tó bá yípadà (sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀):

وَيَقُوْلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ
عَلَيْهِ اٰيَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ قُلْ اِنَّ اللّٰهَ
يُضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْٓ اِلَيْهِ مَنْ
اَنَابَ ﴿٢٨﴾

29. ‘Àwọn tó gbàgbọ́, tí ọkàn wọn sí balẹ̀ nínú ìrántí Allah.

اَلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَتَطْمَئِنُّ قُلُوْبُهُمْ
بِذِكْرِ اللّٰهِ اَلَا بِذِكْرِ اللّٰهِ تَطْمَئِنُّ

الْقُلُوبُ ۝٢٩

Kíyèsí i, nínú ìrántí Allah ni ìfọ̀kànbalẹ̀ wà;

الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
طُوبَىٰ لَهُمْ وَحُسْنُ مَآبٍ ۝٣٠

30. 'Àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere, ìdùnnú yóò máa jẹ́ ti wọn àti ibùdésí tó dára.'

كَذَٰلِكَ أَرْسَلْنَاكَ فِي أُمَّةٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ
قَبْلِهَا أُمَمٌ لِتَتْلُوَ عَلَيْهِمُ الَّذِي
أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ وَهُمْ يَكْفُرُونَ بِالرَّحْمَٰنِ ۚ
قُلْ هُوَ رَبِّي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ عَلَيْهِ
تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ مَتَابِ ۝٣١

31. Báyìí ni Àwa ṣe rán ọ sí ìran kan, èyí tí ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ìran ti kọjá lọ ṣíwájú rẹ̀. Kí ìwọ lè máa kà àwọn ohun tí A ti ṣípayá fún ọ fún wọn, síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n ń ṣe àìgbàgbọ́ sí Olóore ọ̀fẹ́. Sọ pé; 'Òun ni Olúwa mi, kò sì sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun. Òun ni mo gbẹ́kẹ̀lé àti pè ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni ìpadàsí mi.'

وَلَوْ أَنَّ قُرْآنًا سُيِّرَتْ بِهِ الْجِبَالُ أَوْ
قُطِّعَتْ بِهِ الْأَرْضُ أَوْ كُلِّمَ بِهِ الْمَوْتَىٰ ۗ
بَلْ لِلَّهِ الْأَمْرُ جَمِيعًا ۗ أَفَلَمْ يَيْأَسِ
الَّذِينَ آمَنُوا أَنْ لَوْ يَشَاءُ اللَّهُ لَهَدَى
النَّاسَ جَمِيعًا ۗ وَلَا يَزَالُ الَّذِينَ
كَفَرُوا تُصِيبُهُمْ بِمَا صَنَعُوا قَارِعَةٌ
أَوْ تَحُلُّ قَرِيبًا مِنْ دَارِهِمْ حَتَّىٰ يَأْتِيَ
وَعْدُ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُخْلِفُ
الْمِيعَادَ ۝٣٢

32. Tí ó ba ṣé pé Al-kur'ani kán wà ni tí a lè fi ṣí àwọn òkè nídìí tàbí kí á fi fa ilẹ̀ ya pẹ́rẹpẹ̀rẹ, tàbí tí a lè fi mú kí àwọn òkú sọ̀rọ̀ (wọn kò ní gba a gbọ́) ṣùgbọ́n ti Allah ni gbogbo àṣẹ. Tàbí àwọn tó gbàgbọ́ lódodo kò ha mọ̀ ni pé bí Allah bá fẹ́ ni, Òun ìbá fi gbogbo ẹ̀dá ènìyàn mọ̀nà? Àti pé ní ti àwọn tí kò gbàgbọ́, ibi kò ní yé máa bá wọn nítorí ohun tí wọ́n ṣe, tàbí kí ó sọ̀kalẹ̀ nítòsí ibùgbé wọn títí ìgbà tí àdéhùn Allah yóò fi ṣẹ. Dájúdájú Allah kì í yẹ àdéhùn (Rẹ̀).

ÌDÁ 5

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِنْ قَبْلِكَ
فَأَمْلَيْتُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا ثُمَّ

33. Dájúdájú wọ́n tí fi àwọn òjíṣẹ́ tó ṣíwájú rẹ̀ ṣe yẹ̀yẹ́, ṣùgbọ́n Mo lọ́ àwọn aláìgbàgbọ́ lára. Lẹ́hìn

náà Mo gbá wọn mú, báwo ni ìjẹniníyà náà yóò ti rí (lára wọn)?

أَخَذْتُهُمْ ۗ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ٣٣

34. Ǹjẹ́ Ẹni tí Ó dúró tí ẹ̀mí kọ̀ọ̀kan tí Ó sì ń sọ́ ọ nípa ohun tó ń ṣe nísẹ́ ha lè fi wọ́n sílẹ̀ lọ láìjẹníyà bí? Síbẹ̀ náà wọ́n sì ń bá Allah wá ẹgbẹ́, sọ pé, 'Ẹ sọ Orúkọ wọn. Ẹ̀yin yóò ha fún Un ní ìró ohun tí Òun kò mọ̀ lórí ilẹ̀, tàbí èyí tí ó hàn nínú ọ̀rọ̀?' Dípò bẹ́ẹ̀ a ti ṣe ète àwọn aláìgbàgbọ́ lọ́sọ̀ọ́ fún wọn. A mú kí wọ́n ṣẹ́rí kúrò lójú ọ̀nà. Ẹnikẹ́ni tí Allah bá sì fi sílẹ̀ nínú ìṣìnà, kò lè sí olùtọ́sọ́ná fún un.

أَفَمَنْ هُوَ قَائِمٌ عَلَىٰ كُلِّ نَفْسٍ بِمَا
كَسَبَتْ ۗ وَجَعَلُوا لِلَّهِ شُرَكَاءَ قُلْ
سَمُّوهُمْ ۚ أَمْ تُنَبِّئُونَهُ بِمَا لَا يَعْلَمُ
فِي الْأَرْضِ أَمْ بِظَاهِرٍ مِنَ الْقَوْلِ ۗ بَلْ
زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا مَكْرُهُمْ وَصُدُّوا
عَنِ السَّبِيلِ ۗ وَمَنْ يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا
لَهُ مِنْ هَادٍ ٣٤

35. Ìyà ń bẹ fún wọn ní ayé yìí, àti pé ìyà ti ọ̀run ló le jù, wọn kò sì ní ní olùdáàbòbò kan lọ́dọ̀ Allah.

لَهُمْ عَذَابٌ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَ
لَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَشَقُّ ۖ وَمَا لَهُمْ
مِنَ اللَّهِ مِنْ وَاقٍ ٣٥

36. Àpèjúwe ọgbà ìdẹ̀ra tí a ṣe àdéhùn rẹ̀ fún àwọn olùpáyà (Allah) ni pé, àwọn akérémọdò ń ṣàn nísàlẹ̀ rẹ̀, èso rẹ̀ yóò máa wà títí láé bẹ́ẹ̀ ni àwọn ìbòji rẹ̀. Èyí ni àtubọ̀tán àwọn tó ń páyà Allah, ìgbẹ̀hìn àwọn aláìgbàgbọ́ sì ni iná.

مَثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ ۖ
تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ أُكُلُهَا
دَائِمٌ وَظِلُّهَا ۚ تِلْكَ عُقْبَى الَّذِينَ
اتَّقَوْا ۖ وَعُقْبَى الْكَافِرِينَ النَّارُ ٣٦

37. Àwọn tí A ti fún ní Ìwé náà ń dunnú sí ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún ọ àti pè ó ń bẹ nínú àwọn ìjọ mìíràn tí wọ́n lòdì sí apá kan rẹ̀. Sọ pé, 'Ohun tí a pa mí láṣẹ ni láti máa jọ́sìn fún Allah, èmi kò

وَالَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ يَفْرَحُونَ
بِمَا أُنْزِلَ إِلَيْكَ ۖ وَمِنَ الْأَحْزَابِ مَنْ
يُنْكِرُ بَعْضَهُ ۚ قُلْ إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ
أَعْبُدَ اللَّهَ وَلَا أُشْرِكَ بِهِ ۚ إِلَيْهِ

sì gbọdọ̀ bá A wá orogún. Òun lèmi ń ké pè, ọ́dọ̀ Rẹ̀ sì ni ìpadàsí mi.'

أَدْعُوا وَإِلَيْهِ مَآبِ ٣٧

38. Báyìí ni a sọ̀ ọ́ kalẹ̀ gẹ́gẹ́ bí ìdájọ́ tó hàn kedere. Tí ìwọ bá wá tẹ̀lé ìfẹ́kùfẹ́ tiwọn lẹ́hìn tí ìmọ̀ ti dé wá bá ọ, kò ní sí Olùrànlọ́wọ́ tàbí aláààbò kankan fún ọ lọ́dọ̀ Allah.

وَكَذٰلِكَ أَنْزَلْنٰهُ حُكْمًا عَرَبِيًّا ۚ وَلَئِنِ
اتَّبَعْتَ أَهْوَآءَهُمْ بَعْدَ مَا جَآءَكَ مِنَ
الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ مِنَ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا
وَاقٍ ٣٨

ÌDÁ 6

39. Nítòótọ́ Àwa ti rán àwọn òjíṣẹ́ ṣíwájú rẹ̀. Àwa sì fún wọn ní àwọn ìyàwó àti àwọn ọmọ. Kò sì jẹ́ ohun tí ó ṣe é ṣe fún òjíṣẹ́ kan láti mú Àmì kan wá àyàfi nípa àṣẹ Allah. Ìgbà kọ̀ọ̀kan ni ìpinnu (Ọlọ́run) ń bẹ fún.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّنْ قَبْلِكَ وَ
جَعَلْنَا لَهُمْ أَزْوَاجًا وَّذُرِّيَّةً ۚ وَمَا كَانَ
لِرَسُوْلٍ أَنْ يَّأْتِيَ بِاٰيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ
اللّٰهِ ۚ لِكُلِّ أَجَلٍ كِتَابٌ ٣٩

40. Allah A máa pa ohun tí ó bá wù Ú rẹ́. Ó sì máa ń fi ìdí ohun tí ó bá wù Ú múlẹ̀. Ọ̀dọ̀ Rẹ̀ sì ni orísun àwọn Àṣẹ wà.

يَمْحُوا اللّٰهُ مَا يَشَآءُ وَيُثْبِتُ ۚ وَ
عِنْدَهٗٓ أُمُّ الْكِتٰبِ ٤٠

41. Bí A bá fi apá kan ohun tí A fi ń dẹ́rù bà wọ́n hàn ọ́, tàbí A fi ikú pa ọ́, (ohun kékeré) ni, ohun tí ó jẹ́ iwọ̀ tìrẹ ni jíjẹ́ iṣẹ́ náà dópin, ti wa sì ni ìṣirò.

وَإِنْ مَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِيْ
نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِنَّمَا عَلَيْكَ
الْبَلٰغُ وَعَلَيْنَا الْحِسَابُ ٤١

42. Wọn kò ha rí i ni pé Àwa ni À ń bẹ ilẹ̀ wò tí A sì ń dín in kù ní ẹ̀bẹ̀ẹ̀bá rẹ̀. Allah ni ó ń dá ẹjọ́, tí ẹnìkan kò lè yí ìdájọ́ Rẹ̀ padà. Ó sì yára ní ìṣirò ṣíṣe.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَأْتِي الْأَرْضَ نَنْقُصُهَا
مِنْ أَطْرَافِهَا ۚ وَاللّٰهُ يَحْكُمُ لَا مُعَقِّبَ
لِحُكْمِهٖ ۚ وَهُوَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ٤٢

43. Dájúdájú àwọn tó ṣíwájú wọ́n ti pa ète rí, ṣùgbọ́n ti Allah ni

وَقَدْ مَكَرَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلِلّٰهِ
الْمَكْرُ جَمِيْعًا ۚ يَعْلَمُ مَا تَكْسِبُ

gbogbo ètò. Ó mọ ohun tí ẹ̀mí kọ̀ọkan ṣe níṣẹ́. Àwọn aláìgbàgbọ́ sì ń bọ̀ wá mọ̀ ti ta ni ẹ̀san ibùgbé yìí yóò jẹ́.

كُلُّ نَفْسٍۗ وَسَيَعْلَمُ الْكُفّٰرُ لِمَنْ
عُقْبَى الدَّارِ ٤٣

44. Àti pé àwọn aláìgbàgbọ́ ń sọ pé; 'Ìwọ kì í ṣe òjíṣẹ́,' Sọ pé, 'Allah tó ní Ẹlẹ́rìí láàrin èmi àti ẹyin, bẹ́ẹ̀ sì ni ẹni tí ó ní ìmọ̀ Ìwé náà.'

وَيَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَسْتَ مُرْسَلًاۗ
قُلْ كَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْۙ
وَمَنْ عِنْدَهُ عِلْمُ الْكِتٰبِ ٤٤ ع




# IBRỌỌHIIM

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. *ALIF LAAM RAA* (Èmi ni Allah, Olùrí ohun gbogbo). Èyí jẹ́ Ìwé kan tí A ti sọ̀kalẹ̀ fún ọ kí ìwọ lè fa àwọn ènìyàn jáde kúrò nínú (onírúurú) òkùnkùn sínú ìmọ́lẹ̀ pẹ̀lú àṣẹ Olúwa wọn, lọ sí ojú ọ̀na Ọba Alágbára, Ẹni tí ìyìn tọ́ sí-

الٓرٰ كِتٰبٌ اَنْزَلْنٰهُ اِلَيْكَ لِتُخْرِجَ النَّاسَ مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۙ بِاِذْنِ رَبِّهِمْ اِلٰى صِرَاطِ الْعَزِيْزِ الْحَمِيْدِ ۙ ٢

3. Allah, Ẹni tí ohun gbogbo tí ó wà ní àwọn ọ̀run àti ayé jẹ́ tiRẹ̀. Ègbé sì ni fún àwọn aláìgbàgbọ́ nítorí ìyà tó le koko:

اللّٰهِ الَّذِيْ لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَوَيْلٌ لِّلْكٰفِرِيْنَ مِنْ عَذَابٍ شَدِيْدِ ۙ ٣

4. Àwọn tó nífẹ̀ẹ́ sí ìgbésí ayé yìí ju Ọjọ́ Ìkẹhìn lọ, tí wọ́n sì ń ṣe ìdínilọ́wọ́ lójú ọ̀nà Allah, tí wọ́n sì tún ń fẹ́ sọ ọ́ di wíwọ́ wọ́gọ-wọ̀gọ. Àwọn wọ̀nyí ni wọ́n ti jìnnà réré nínú ìṣìnà.

الَّذِيْنَ يَسْتَحِبُّوْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا عَلَى الْاٰخِرَةِ وَيَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَيَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ؕ اُولٰٓئِكَ فِيْ ضَلٰلٍۢ بَعِيْدٍ ٤

5. A kò tí ì rán òjíṣẹ́ kan, àyàfi pẹ̀lú èdè àwọn ènìyàn rẹ̀, kí ó baà lè ṣe àlàyé (ohun gbogbo) fún wọn yékéyéké. Lẹ́hìn náà, Allah a máa fi ẹni tí Ó bá fẹ́ sílẹ̀ nínú ìṣìnà. Ó sì máa ń tọ́ ẹni tí ó bá wù Ú sọ́nà. Òun sì ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا بِلِسَانِ قَوْمِهٖ لِيُبَيِّنَ لَهُمْ ؕ فَيُضِلُّ اللّٰهُ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ٥

6. Dájúdájú A rán Musa pẹ̀lú Àmì Wa (pé), 'Mu àwọn ènìyàn rẹ jáde kúrò nínú (onírúurú) òkùnkùn bọ́ sínú ìmọ́lẹ̀, kí o sì rán wọn létí àwọn ọjọ́ tí i ṣe ti Allah.' Dájúdájú, àwọn Àmì ń bẹ nínú eléyìí fún gbogbo onísùúrù, olùdúpẹ́.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَآ اَنْ اَخْرِجْ
قَوْمَكَ مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۙ وَ
ذَكِّرْهُمْ بِاَيّٰىمِ اللّٰهِ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ﴿٦﴾

7. Àti pé (Kí ẹ rántí) ìgbà tí Musa sọ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé 'Ẹ rántí ojú rere Allah lórí yín nígbà tí Òun gbà yín là kúrò lọ́wọ́ àwọn ènìyàn Fir'aona tí wọ́n ń fi ìyà búburú jẹ yín, wọn ń pa àwọn ọmọkùnrin yín, wọn sì ń dá àwọn ọmọbìnrin yín sí; àdánwò tí ó lágbára ni ìwọ̀nyí jẹ́ láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín.'

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهِ اذْكُرُوْا
نِعْمَةَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ اَنْجٰىكُمْ مِّنْ اٰلِ
فِرْعَوْنَ يَسُوْمُوْنَكُمْ سُوْٓءَ الْعَذَابِ
وَ يُذَبِّحُوْنَ اَبْنَآءَكُمْ وَ يَسْتَحْيُوْنَ
نِسَآءَكُمْ ؕ وَفِيْ ذٰلِكُمْ بَلَآءٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ
عَظِيْمٌ ﴿٧﴾ ع

ÌDÁ 2

8. (Kí ẹ sì tún rántí) ìgbà tí Olúwa yín kéde pé, 'Bí ẹ̀yin bá ń dúpẹ́, dájúdájú Èmi yóò ṣe àlékún oore fún yín; ṣùgbọ́n tí ẹ bá ṣe àìmoore, (nígbà náà kí ẹ mọ̀ pé) dájúdájú ìyà Mi le koko.

وَاِذْ تَاَذَّنَ رَبُّكُمْ لَئِنْ شَكَرْتُمْ
لَاَزِيْدَنَّكُمْ وَلَئِنْ كَفَرْتُمْ اِنَّ عَذَابِيْ
لَشَدِيْدٌ ﴿٨﴾

9. Musa sì wí pé, 'Bí ẹ̀yin pẹ̀lú àwọn tó ń bẹ lórí ilẹ̀ pátápátá bá ṣe àìgbàgbọ́, (ẹ kò lè ṣe ìpalára kan fún Ọlọ́run); dájúdájú Allah jẹ́ Ẹni tí Ó tó tán, Ẹni tí ìyìn tọ́ sí.'

وَقَالَ مُوْسٰٓى اِنْ تَكْفُرُوْٓا اَنْتُمْ وَمَنْ
فِى الْاَرْضِ جَمِيْعًا ۙ فَاِنَّ اللّٰهَ لَغَنِيٌّ
حَمِيْدٌ ﴿٩﴾

10. Ǹjẹ́ ìròyìn kò ha ti dé ọ̀dọ̀ yín nípa àwọn tó ti wá ṣíwájú yín, bí àwọn ènìyàn Nuha, àwọn ìran

اَلَمْ يَاْتِكُمْ نَبَؤُا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ
قَوْمِ نُوْحٍ وَّعَادٍ وَّثَمُوْدَ ۬ۛ وَالَّذِيْنَ مِنْ

بَعۡدِهِمۡۛ لَا يَعۡلَمُهُمۡ إِلَّا ٱللَّهُۚ جَآءَتۡهُمۡ
رُسُلُهُم بِٱلۡبَيِّنَٰتِ فَرَدُّوٓاْ أَيۡدِيَهُمۡ
فِيٓ أَفۡوَٰهِهِمۡ وَقَالُوٓاْ إِنَّا كَفَرۡنَا بِمَآ
أُرۡسِلۡتُم بِهِۦ وَإِنَّا لَفِي شَكّٖ مِّمَّا
تَدۡعُونَنَآ إِلَيۡهِ مُرِيبٖ ١٠

Aad àti àwọn ìran Samuud àti àwọn ìran mìíràn lẹ́hìn wọn? Kò sí ẹni tí ó mọ̀ wọ́n (lónìí) àyàfi Allah nìkan. Àwọn òjíṣẹ́ wọn dé wá bá wọn pẹ̀lú àwọn Àmì tí ó yanjú, ṣùgbọ́n wọ́n fi ọwọ́ wọn sí ẹnu wọn, wọ́n sì wí pé 'Àwa kò gba àwọn ohun tí a fi rán yín níṣẹ́ gbọ́, àti pé dájúdájú àwa ń bẹ nínú iyèméjì gidigidi nípa nǹkan tí ẹ̀yin ń pè wá sí.

قَالَتۡ رُسُلُهُمۡ أَفِي ٱللَّهِ شَكّٞ فَاطِرِ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِۖ يَدۡعُوكُمۡ
لِيَغۡفِرَ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمۡ وَيُؤَخِّرَكُمۡ
إِلَىٰٓ أَجَلٖ مُّسَمّٗىۚ قَالُوٓاْ إِنۡ أَنتُمۡ إِلَّا
بَشَرٞ مِّثۡلُنَا تُرِيدُونَ أَن تَصُدُّونَا
عَمَّا كَانَ يَعۡبُدُ ءَابَآؤُنَا فَأۡتُونَا
بِسُلۡطَٰنٖ مُّبِينٖ ١١

11. Àwọn òjíṣẹ́ wọn wí pé, 'Ẹ ha ń bẹ nínú iyèméjì nípa Allah, Ẹlẹ́dàá àwọn ọ̀run àti ayé bí? Òun ń pè yín láti fi orí àwọn ẹ̀ṣẹ yín jìn yín, kí Ó sì lè lọ́ yín lára títí di àsìkò tí a dá.' Wọ́n wí pé, 'Ènìyàn bi tiwa ni yín; ẹ̀yin ń fẹ́ láti ṣẹ́rí wa padà kúrò níbi ohun tí àwọn bàba wa ń sìn. Tó bá rí bẹ́ ẹ̀, ẹ mú ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tí ó hàn gbangba wá fún wa.'

قَالَتۡ لَهُمۡ رُسُلُهُمۡ إِن نَّحۡنُ إِلَّا
بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يَمُنُّ عَلَىٰ
مَن يَشَآءُ مِنۡ عِبَادِهِۦۖ وَمَا كَانَ لَنَآ أَن
نَّأۡتِيَكُم بِسُلۡطَٰنٍ إِلَّا بِإِذۡنِ ٱللَّهِۚ وَ
عَلَى ٱللَّهِ فَلۡيَتَوَكَّلِ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ١٢

12. Àwọn òjíṣẹ́ wọn wí fún wọn pé, 'Nítòótọ́ ènìyàn bi tiyín la jẹ́, ṣùgbọ́n Allah máa ń ṣe ojú rere Rẹ̀ fún ẹni tó bá wù Ú nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Àti pé kì í ṣe agbára wa ni láti mú ẹ̀rí kan wá fún yín àyàfi pẹ̀lú àṣẹ Allah. Allah nìkan sì ni kí àwọn olùgbàgbọ́ òdodo máa gbẹ́kẹ̀lé.

وَمَا لَنَآ أَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى ٱللَّهِ وَقَدۡ
هَدَىٰنَا سُبُلَنَاۚ وَلَنَصۡبِرَنَّ عَلَىٰ مَآ

13. 'Kí ní ṣe wá tí àwa kò fi ní gbẹ́kẹ̀lé Allah nígbà tí Ó ti fi ọ̀nà

اٰذَيْتُمُوْنَا ؕ وَ عَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
ع الْمُتَوَكِّلُوْنَ ﴿١٣﴾

wa hàn wá? Dájúdájú àwa yóò sì máa farada (gbogbo) ìpalára tí ẹ ń ṣe fún wa. Nítorí náà Allah nìkan ni kí àwọn tó ní ìgbẹkẹ̀lé máa gbẹ́kẹ̀lé.

ÌDÁ 3

وَ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِرُسُلِهِمْ
لَنُخْرِجَنَّكُمْ مِّنْ اَرْضِنَاۤ اَوْ لَتَعُوْدُنَّ فِيْ
مِلَّتِنَا ؕ فَاَوْحٰۤى اِلَيْهِمْ رَبُّهُمْ لَنُهْلِكَنَّ
الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤﴾

14. Àwọn aláìgbàgbọ́ sì sọ fún àwọn òjíṣẹ́ wọn pé, ‘Àwa yóò lé yín jáde kúrò lórí ilẹ̀ wa àyàfi tí ẹ bá padà sínú ẹ̀sìn tiwa.’ Nígbà náà ni Olúwa wọn ṣípayá fún wọn pé: ‘Dájúdájú Àwa yóò pa àwọn aṣebi run.

وَ لَنُسْكِنَنَّكُمُ الْاَرْضَ مِنْۢ بَعْدِهِمْ ؕ
ذٰلِكَ لِمَنْ خَافَ مَقَامِيْ وَ خَافَ
وَعِيْدِ ﴿١٥﴾

15. Dájúdájú Àwa yóò mú kí ẹ̀yin máa gbé orí ilẹ̀ náà lẹ́hìn wọn. Ìyẹn wà fún ẹni náà tí ó páyà ààyè mi, tí ó sì kíyèsí ìkìlọ̀ Mi.’

وَاسْتَفْتَحُوْا وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيْدٍ ﴿١٦﴾

16. Wọ́n sì ń bẹ̀bẹ̀ fún ìṣẹgun, (nítorí ìdí èyí) onígberaga ọ̀tá (òdodo) kọ̀ọ̀kan sì di asán.

مِّنْ وَّرَآئِهٖ جَهَنَّمُ وَ يُسْقٰى مِنْ مَّآءٍ
صَدِيْدٍ ﴿١٧﴾

17. Iná Jahanama ń bẹ níwájú rẹ̀; a ó sì fún un ní omi gbígbóná mu.

يَّتَجَرَّعُهٗ وَلَا يَكَادُ يُسِيْغُهٗ وَيَاْتِيْهِ
الْمَوْتُ مِنْ كُلِّ مَكَانٍ وَّ مَا هُوَ
بِمَيِّتٍ ؕ وَمِنْ وَّرَآئِهٖ عَذَابٌ غَلِيْظٌ ﴿١٨﴾

18. Òun yóò máa yọ́ ọ mu, ṣùgbọ́n yóò ṣòro fún un láti gbé e mì. Àti pé ikú yóò dé bá a láti gbogbo ààyè, síbẹ̀síbẹ̀ òun kò ní kú. Àti pé lẹ́hìn èyí, ìyà tó le koko ń bẹ fún un.

مَثَلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ
اَعْمَالُهُمْ كَرَمَادِ ۣاشْتَدَّتْ بِهِ
الرِّيْحُ فِيْ يَوْمٍ عَاصِفٍ ؕ لَا يَقْدِرُوْنَ

19. Ipò àwọn tí kò gba Olúwa wọn gbọ́ ni pé iṣẹ́ wọn dà gẹ́gẹ́ bí eerú tí atẹ́gùn ń fẹ́ ní ọjọ́ ìji líle,

مِمَّا كَسَبُوا عَلَىٰ شَيْءٍ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ
الضَّلَالُ الْبَعِيدُ ﴿١٩﴾

wọn kò sì ní agbára kankan lórí ohun tí wọn ti ṣe níṣẹ. Dájúdájú, àdánù gan-an ni ìyẹn jẹ.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَ
الْأَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَ
يَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿٢٠﴾

20. Ìwọ kò ha rí i pé Allah ló dá àwọn ọ̀run àti ayé pẹ̀lú Òdodo. Tí ó bá wù Ú, Ó lè mú yín kúrò, kí Ó mú àwọn ẹ̀dá mìíràn wá.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ بِعَزِيزٍ ﴿٢١﴾

21. Ìyẹn kò sì ṣòro rárá láti ṣe fún Allah.

وَبَرَزُوا لِلَّهِ جَمِيعًا فَقَالَ الضُّعَفَاءُ
لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا
فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ
اللَّهِ مِن شَيْءٍ ۚ قَالُوا لَوْ هَدَانَا اللَّهُ
لَهَدَيْنَاكُمْ ۖ سَوَاءٌ عَلَيْنَا أَجَزِعْنَا أَمْ
صَبَرْنَا مَا لَنَا مِن مَّحِيصٍ ﴿٢٢﴾

22. Gbogbo wọn pátápátá ni yóò farahàn níwájú Allah; nígbà náà ni àwọn aláìlágbára yóò sọ fún àwọn tó ṣe ìgberaga pé, 'Dájúdájú, ọmọlẹ́yìn yín ni àwá jẹ́; ǹjẹ́ ẹ̀yín ha lè ṣe ìrànlọ́wọ́ kankan fún wa níbi ìyà Allah bí? Wọn yóò wí pé, 'Tó bá ṣe pé Allah tọ́ wa sọ́nà ni, àwa náà ìbá tọ́ yín sọ́nà. (Ṣùgbọ́n) ó ti rí bákan náà fún wa (nísinsinyìí) bóyá a ṣe sùúrù tàbí a ṣe àìnísùúrù:kò sí ọ̀nà àbáyọ fún wa.'

ÌDÁ 4

وَقَالَ الشَّيْطَانُ لَمَّا قُضِيَ الْأَمْرُ إِنَّ
اللَّهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ الْحَقِّ وَوَعَدتُّكُمْ
فَأَخْلَفْتُكُمْ ۖ وَمَا كَانَ لِيَ عَلَيْكُم مِّن
سُلْطَانٍ إِلَّا أَن دَعَوْتُكُمْ فَاسْتَجَبْتُمْ
لِي ۖ فَلَا تَلُومُونِي وَلُومُوا أَنفُسَكُم ۖ
مَّا أَنَا بِمُصْرِخِكُمْ وَمَا أَنتُم بِمُصْرِخِيَّ ۖ
إِنِّي كَفَرْتُ بِمَا أَشْرَكْتُمُونِ مِن
قَبْلُ ۗ إِنَّ الظَّالِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ

23. Lẹ́hìn tí a ti pinnu ọ̀rọ̀ náà tán, Èṣù sì yòó wí pé, 'Dájúdájú Allah ṣe ìlérí òdodo fún yín, èmi náà ṣe ìlérí fún yín ṣùgbọ́n mo já yín kulẹ̀. Bẹ́ẹ̀ ni èmi kò lágbára lórí yín ju pé mo pè yín, ẹ sì dá mi lóhùn. Nítorí náà, ẹ má ṣe dá mi lẹ́bi, ara yín ni kí ẹ dẹ́bi fún. Èmi kò lè ràn yín lọ́wọ́ bẹ́ẹ̀ ni ẹ̀yin náà kò lè ràn mí lọ́wọ́. Èmí

أَلِيمٌ ﴿٢٣﴾

ti kọ ìkéde yín pé ẹ fi mí ṣe ẹgbẹ́ (pẹ̀lú Ọlọ́run). Dájúdájú ìyà olóró ń bẹ fún àwọn alábòsí.

وَأُدْخِلَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا
الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ
تَحِيَّتُهُمْ فِيهَا سَلَامٌ ﴿٢٤﴾

24. A ó sì gba àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere wọlé sínú àwọn ọgbà ìdẹ̀ra lábẹ́ èyí tí àwọn akérémọdò ń ṣàn. Ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbé pẹ̀lú ìyọ̀nda Olúwa wọn. Ìkíni wọn níbẹ̀ yóò jẹ́ ‘Àláfíà’.

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا
كَلِمَةً طَيِّبَةً كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ
أَصْلُهَا ثَابِتٌ وَفَرْعُهَا فِي السَّمَاءِ ﴿٢٥﴾

25. Ìwọ kò ha rí bí Allah ti ṣe fi àpẹẹrẹ ọ̀rọ̀ rere kan lélẹ̀? (Ó dà) bí igi dáradára kan tí egbò rẹ̀ múlẹ̀ dáradára, àwọn ẹ̀ka rẹ̀ sì tànká sí ojú ọ̀run.

تُؤْتِي أُكُلَهَا كُلَّ حِينٍ بِإِذْنِ رَبِّهَا وَ
يَضْرِبُ اللَّهُ الْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ
يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٦﴾

26. Ó ń mú èsọ rẹ̀ wá ní gbogbo ìgbà nípa àṣẹ Olúwa rẹ̀; Allah máa ń ṣàpéjúwe fún àwọn ènìyàn kí wọ́n lè máa rántí.

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ كَشَجَرَةٍ
خَبِيثَةٍ اجْتُثَّتْ مِنْ فَوْقِ الْأَرْضِ
مَا لَهَا مِنْ قَرَارٍ ﴿٢٧﴾

27. Àpèjúwe ọ̀rọ̀ búburú sì dà gẹ́gẹ́ bí igi búburú kan, tí a fà tù kúrò lórí ilẹ̀, kò sì rí egbò múlẹ̀ rárá.

يُثَبِّتُ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا بِالْقَوْلِ
الثَّابِتِ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَفِي الْآخِرَةِ
وَيُضِلُّ اللَّهُ الظَّالِمِينَ وَيَفْعَلُ اللَّهُ
مَا يَشَاءُ ﴿٢٨﴾ ع ١٦

28. Allah máa ń mú àwọn onígbàgbọ́ òdodo dúró ṣinṣin pẹ̀lú ọ̀rọ̀ tó fi ìdí múlẹ̀ ní ayé yìí àti ní ayé tí ń bọ̀; Allah sì máa ń jẹ́ kí àwọn alábòsí ṣìnà. Allah sì máa ń ṣe ohun tí ó wù Ú.

ÌDÁ 5

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ بَدَّلُوا نِعْمَتَ
اللَّهِ كُفْرًا وَأَحَلُّوا قَوْمَهُمْ دَارَ الْبَوَارِ ﴿٢٩﴾

29. Ìwọ kò ha rí àwọn tí ó yí ìdẹ̀ra Allah padà sí àìmoore, wọ́n sì mú àwọn ènìyàn wọn gúnlẹ̀ sí ibùgbé ìparun-

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا وَبِئْسَ الْقَرَارُ ﴿٣٠﴾

30. (Tí í ṣe) Iná. Wọn yóò jó nínú rẹ̀; ibùgbé búburú sì ni ìyẹ́n jẹ́.

وَجَعَلُوا لِلّٰهِ اَنْدَادًا لِّيُضِلُّوْا عَنْ
سَبِيْلِهٖ قُلْ تَمَتَّعُوْا فَاِنَّ مَصِيْرَكُمْ
اِلَى النَّارِ ﴿٣١﴾

31. Wọ́n bá Allah wá ẹgbẹ́ kí wọ́n lè ṣi (àwọn ènìyàn) lọ́nà kúrò lójú ọ̀nà Rẹ̀. Wí pé, ‘Ẹ máa gbádùn ara yín fún ìgbà díẹ̀. Dájúdájú, inú iná ni ìrìn-àjò yín dorí kọ.’

قُلْ لِّعِبَادِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا يُقِيْمُوا
الصَّلٰوةَ وَيُنْفِقُوْا مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ سِرًّا
وَّعَلَانِيَةً مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَ يَوْمٌ لَّا
بَيْعٌ فِيْهِ وَلَا خِلٰلٌ ﴿٣٢﴾

32. Sọ fún àwọn ẹrúsìn Mi tí wọ́n gbàgbọ́, pé kí wọ́n má a gbé ìrun dúró, kí wọ́n sì máa ná nínú ohun tí A ti fún wọn, níkọ̀kọ̀ àti ní gbangba, ṣíwájú kí ọjọ̀ kan tí kò ní sí ìdúnàá-dúrà tàbí ìdọ́rẹ̀ẹ́ tó dé.

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ
وَاَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَخْرَجَ بِهٖ
مِنَ الثَّمَرٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ وَسَخَّرَ لَكُمُ
الْفُلْكَ لِتَجْرِيَ فِي الْبَحْرِ بِاَمْرِهٖ وَ
سَخَّرَ لَكُمُ الْاَنْهٰرَ ﴿٣٣﴾

33. Allah ni Ẹni tí Ó dá àwọn ọ̀run àti ayé, Ó sì ń mú kí omi sọ̀kalẹ̀ láti ọ̀run, Ó sì ń tipasẹ̀ rẹ̀ mú àwọn èso jáde ní ìpèsè fún yín; Ó ṣe àwọn ọkọ̀-oju omi nírọ̀rùn fún yín, kí wọ́n lè máa lọ lórí òkun pẹ̀lú àṣẹ Rẹ̀. Ó sì tún ṣe àwọn odò (náà) ní ìrọ̀rùn fún yín.

وَسَخَّرَ لَكُمُ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ دَآئِبَيْنِ
وَسَخَّرَ لَكُمُ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ ﴿٣٤﴾

34. Ó sì tún fi òòrùn àti òṣùpá sí ẹnu iṣẹ́ fún yín, àwọn méjèèjì ń sún ní ọ̀nà wọn. Ó sì tún tẹ òru àti ọ̀sán lóríba fún yín.

وَاٰتٰىكُمْ مِّنْ كُلِّ مَا سَاَلْتُمُوْهُ وَاِنْ
تَعُدُّوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ لَا تُحْصُوْهَا اِنَّ
الْاِنْسَانَ لَظَلُوْمٌ كَفَّارٌ ﴿٣٥﴾ ع ١٧

35. Bẹ́ẹ̀ ni Ó tún ń fún yín ní ohun gbogbo tí ẹ ń fẹ́ lọ́dọ̀ Rẹ̀; bí ẹ bá sì (gbìyànjú láti) ka àwọn oore Allah, ẹ kò ní lè kà wọ́n tán. Dájúdájú ẹ̀dá ènìyàn jẹ́ aláìṣẹ̀tọ́, aláìmoore.

ÌDÁ 6

36. (Kí ẹ rántí) ìgbà tí Ibrahim sọ pé, 'Olúwa mi, ṣe ìlú yìí ní onífàyàbalẹ̀, kí O sì mú èmi àti àwọn ọmọ mi jìnnà sí ìbọ̀rìṣà.

وَإِذْ قَالَ إِبْرَٰهِيمُ رَبِّ ٱجْعَلْ هَٰذَا ٱلْبَلَدَ ءَامِنًا وَٱجْنُبْنِى وَبَنِىَّ أَن نَّعْبُدَ ٱلْأَصْنَامَ ٣٦

37. 'Olúwa mi, dájúdájú wọ́n ti ṣi ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ènìyàn lọ́nà. Nítorí náà ẹnikẹ́ni tó bá tẹ̀lé mi òun lẹni tèmi; ẹni tó bá kọ̀ mí sílẹ̀- dájúdájú Ìwọ ni Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضْلَلْنَ كَثِيرًا مِّنَ ٱلنَّاسِ ۖ فَمَن تَبِعَنِى فَإِنَّهُۥ مِنِّى ۖ وَمَنْ عَصَانِى فَإِنَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٣٧

38. 'Olúwa wa, èmí ti mú kí apá kan nínú àwọn ọmọ mi máa gbé àfonífojì aṣálẹ̀ tí kò ṣé kọko ní ẹ̀gbẹ́ ilé Rẹ Mímọ́- Olúwa wa- kí wọ́n lé máa gbé ìrun dúró. Nípa báyìí, jẹ́ kí ọkàn àwọn ènìyàn máa fà sí ọ̀dọ wọn; kí O sì máa pèsè àwọn èso fún wọn, kí wọ́n lè máa dúpẹ́.

رَّبَّنَآ إِنِّىٓ أَسْكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِى بِوَادٍ غَيْرِ ذِى زَرْعٍ عِندَ بَيْتِكَ ٱلْمُحَرَّمِ رَبَّنَا لِيُقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ فَٱجْعَلْ أَفْـِٔدَةً مِّنَ ٱلنَّاسِ تَهْوِىٓ إِلَيْهِمْ وَٱرْزُقْهُم مِّنَ ٱلثَّمَرَٰتِ لَعَلَّهُمْ يَشْكُرُونَ ٣٨

39. 'Olúwa wa, dájúdájú, Ìwọ́ mọ ohun tí a ń fi pamọ́ àti èyí tí a ń fi hàn síta. Kò sì sí ohun tí ó pamọ́ fún Allah láyé àti lọ́run.

رَبَّنَآ إِنَّكَ تَعْلَمُ مَا نُخْفِى وَمَا نُعْلِنُ ۗ وَمَا يَخْفَىٰ عَلَى ٱللَّهِ مِن شَىْءٍ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِى ٱلسَّمَآءِ ٣٩

40. 'Gbogbo ìyìn ti Allah ni, Ẹni tí Ó fún mi ní Ismaila àti Is-haka nígbà ogbó (mi). Dájúdájú Olúwa mi jẹ́ Olùgbọ́ àdúrà.

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى وَهَبَ لِى عَلَى ٱلْكِبَرِ إِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ ۚ إِنَّ رَبِّى لَسَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ٤٠

41. 'Olúwa mi, ṣe mí ní olùkírun déédéé àti àwọn ọmọ mi pẹ̀lú. Olúwa wa! (ṣí ojúure Rẹ wò mí) kí O sì gba àdúrà mi.

رَبِّ ٱجْعَلْنِى مُقِيمَ ٱلصَّلَوٰةِ وَمِن ذُرِّيَّتِى ۚ رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ دُعَآءِ ٤١

42. 'Olúwa wa, jọ̀wọ́ foríjìn mí

رَبَّنَا ٱغْفِرْ لِى وَلِوَٰلِدَىَّ وَ

ع لِلْمُؤْمِنِيْنَ يَوْمَ يَقُوْمُ الْحِسَابُ ﴿٤١﴾
١٨

àti àwọn òbí mi, àti àwọn olùgbàgbọ́ òdodo lọ́jọ́ tí ìṣirò iṣẹ́ yóò wáyé.'

ÌDÁ 7

وَلَا تَحْسَبَنَّ اللّٰهَ غَافِلًا عَمَّا يَعْمَلُ الظّٰلِمُوْنَ ۚ اِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمْ لِيَوْمٍ تَشْخَصُ فِيْهِ الْاَبْصَارُ ﴿٤٢﴾

43. Ẹ má ṣe rò pé Allah jẹ́ olùgbàgbéra nípa ohun tí àwọn aṣebi ń ṣe. Ó kàn ń lọ́ wọn lára ni di ọjọ́ kan tí àwọn ojú yóò fẹ̀ toto,

مُهْطِعِيْنَ مُقْنِعِيْ رُءُوْسِهِمْ لَا يَرْتَدُّ اِلَيْهِمْ طَرْفُهُمْ ۚ وَاَفْـِٕدَتُهُمْ هَوَآءٌ ﴿٤٣﴾

44. Wọn á máa kánjú nítorí ìbẹ̀rù, wọn á gbé orí wọn sókè, ìwòye wọn kò ní padà sọ́dọ̀ wọn (wọn kò ní rírа wọn mọ nítorí ìdàmú), bẹ́ẹ̀ ni àwọn ọkàn wọn máa pàdánù èrò pátápátá.

وَاَنْذِرِ النَّاسَ يَوْمَ يَاْتِيْهِمُ الْعَذَابُ فَيَقُوْلُ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا رَبَّنَآ اَخِّرْنَآ اِلٰٓى اَجَلٍ قَرِيْبٍ ۙ نُّجِبْ دَعْوَتَكَ وَنَتَّبِعِ الرُّسُلَ ۗ اَوَلَمْ تَكُوْنُوْٓا اَقْسَمْتُمْ مِّنْ قَبْلُ مَا لَكُمْ مِّنْ زَوَالٍ ﴿٤٤﴾

45. Kí o sì máa kìlọ̀ fún àwọn ènìyàn nípa ọjọ́ tí ìyà ( tí a ṣe ìlérí rẹ̀) yóò dé wá bá wọn, tí àwọn aṣebi yóò wí pé: 'Olúwa wa, lọ́ wa lára fún ìgbà díẹ̀, àwa yóò jẹ́ ìpè Rẹ, a ó sì tẹ̀lé àwọn Òjíṣẹ́.' 'Ẹ̀yin kò ha ti búra tẹ́lẹ̀ pé kò ní sí ìṣubú kan fún yín bí?'

وَّسَكَنْتُمْ فِيْ مَسٰكِنِ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْٓا اَنْفُسَهُمْ وَتَبَيَّنَ لَكُمْ كَيْفَ فَعَلْنَا بِهِمْ وَضَرَبْنَا لَكُمُ الْاَمْثَالَ ﴿٤٥﴾

46. 'Ẹ sì ń gbé ní ibùgbé àwọn tó ti ṣe àbòsí sí ẹ̀mí ara wọn, bẹ́ẹ̀ ni bí a ti ṣe pẹ̀lú wọn ti hàn sí yín; A tún ti pa àwọn òwe (lóríṣiríṣi) fún yín.'

وَقَدْ مَكَرُوْا مَكْرَهُمْ وَعِنْدَ اللّٰهِ مَكْرُهُمْ ۚ وَاِنْ كَانَ مَكْرُهُمْ لِتَزُوْلَ مِنْهُ الْجِبَالُ ﴿٤٦﴾

47. Wọ́n pa àwọn ète wọn; bẹ́ẹ̀ ni ọwọ́ Allah ni gbogbo ète wọn wà. Bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé ète wọn náà jẹ́ ohun tó lè ṣí òkè nídìí padà, (wọn kò lè ṣe àṣeyọrí) .

48. Nítorí náà ẹ má ṣe rò pé Allah kùnà láti mú àdéhùn Rẹ̀ ṣẹ fún àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀. Dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára, Oluwa ẹ̀san,

فَلَا تَحْسَبَنَّ اللّٰهَ مُخْلِفَ وَعْدِهٖ
رُسُلَهٗ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَزِيْزٌ ذُو انْتِقَامٍ ﴿٤٨﴾

49. Ní ọjọ́ tí a ó yí ayé yìí sí ayé mìíràn, àti ọ̀run pẹ̀lú; tí gbogbo wọn yóò sì farahàn níwájú Allah Ọba kan ṣoṣo, Olùborí ohun gbogbo;

يَوْمَ تُبَدَّلُ الْاَرْضُ غَيْرَ الْاَرْضِ وَ
السَّمٰوٰتُ وَ بَرَزُوْا لِلّٰهِ الْوَاحِدِ
الْقَهَّارِ ﴿٤٩﴾

50. Ìwọ yóò sì rí àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ ní ọjọ̀ náà tí a ó fi ẹ̀wọ̀n dè wọ́n.

وَتَرَى الْمُجْرِمِيْنَ يَوْمَئِذٍ مُّقَرَّنِيْنَ
فِي الْاَصْفَادِ ﴿٥٠﴾

51. Àwọn aṣọ wọn yóò pọ́n, iná yóò sì bo ojú wọn dárudáru.

سَرَابِيْلُهُمْ مِّنْ قَطِرَانٍ وَّ تَغْشٰى
وُجُوْهَهُمُ النَّارُ ﴿٥١﴾

52. (Yóò rí bẹ́ẹ̀) kí Allah lè san olúkúlùkù ẹ̀mí ní ẹ̀san iṣẹ́ rẹ̀ tí ó tí ṣe. Dájúdájú Allah yára ní ìṣirò.

لِيَجْزِيَ اللّٰهُ كُلَّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿٥٢﴾

53. Èyí jẹ́ iṣẹ́ tí a jẹ́ dópin fún ọmọnìyàn kí á lè fi kìlọ̀ fún wọn, kí wọ́n sì lè mọ̀ pé Òun ni Ọlọ́run Ọba kan ṣoṣo, kí àwọn onílàákàyè sì lè máa ronú jinlẹ̀.

هٰذَا بَلٰغٌ لِّلنَّاسِ وَلِيُنْذَرُوْا بِهٖ وَ
لِيَعْلَمُوْٓا اَنَّمَا هُوَ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ وَّ
ع ٧ ١١ ١٩ لِيَذَّكَّرَ اُولُوا الْاَلْبَابِ ﴿٥٣﴾




## AL-HIJR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *ALIF, LAAM RAA* (Èmi ni ALLAH Oluri ohun gbogbo). Èyí ni àwọn ẹsẹ Ìwé náà, àti ti Al-kur'ani tí ó hàn gbañgba.

الٓرٰ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ وَقُرْاٰنٍ مُّبِيْنٍ ②

ÌPÍN 14

الجزء ١٤

3. Gbogbo ìgbà ni àwọn aláìgbàgbọ́ ń fẹ́ kí ó dà bí ẹni pé wọ́n jẹ́ Mùsùlùmí.

رُبَمَا يَوَدُّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْ كَانُوْا مُسْلِمِيْنَ ③

4. Fi wọ́n sílẹ̀ kí wọ́n máa jẹ, kí wọ́n sì tún máa gbádùn ara wọn, kí ìrètí asán baà lè tàn wọ́n jẹ; ṣùgbọ́n wọ́n yóò mọ̀ láìpẹ́.

ذَرْهُمْ يَاْكُلُوْا وَيَتَمَتَّعُوْا وَيُلْهِهِمُ الْاَمَلُ فَسَوْفَ يَعْلَمُوْنَ ④

5. Àti pé Àwa kò tí ì pa ìlú kan run àyàfi kí àkọsílẹ̀ tí a ti mọ̀ dájú ti wà fún un tẹ́lẹ̀.

وَمَآ اَهْلَكْنَا مِنْ قَرْيَةٍ اِلَّا وَلَهَا كِتَابٌ مَّعْلُوْمٌ ⑤

6. Kò sí àwọn ìjọ ènìyàn kan tó lè ṣiwájú àsìkò wọn lọ, bẹ́ẹ̀ sì ni wọn kò lè dúró lẹ́yìn (rẹ̀).

مَا تَسْبِقُ مِنْ اُمَّةٍ اَجَلَهَا وَمَا يَسْتَاْخِرُوْنَ ⑥

7. Wọ́n sì wí pé, 'Ìwọ ẹni tí a sọ Ìrántí yìí kalẹ̀ fún; dájúdájú wèrè ni ọ́.'

وَقَالُوْا يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْ نُزِّلَ عَلَيْهِ الذِّكْرُ اِنَّكَ لَمَجْنُوْنٌ ⑦

8. 'Kí ní ṣe tí ìwọ kò mú àwọn màláíkà wá bá wa, bí ìwọ bá jẹ́ olódodo?'

لَوْ مَا تَاْتِيْنَا بِالْمَلٰٓئِكَةِ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ⑧

9. A kì í ṣàdéédéé sọ àwọn màláíkà kalẹ̀ bí kò ṣe pẹ̀lú ìdí, nígbà náà a kò ní lọ́ wọn lára.

مَا نُنَزِّلُ الْمَلٰٓئِكَةَ اِلَّا بِالْحَقِّ وَمَا كَانُوْٓا اِذًا مُّنْظَرِيْنَ ⑨

10. Dájúdájú Àwa fúnra Wa la sọ Ìrántí yìí kalẹ̀. Bákan náà Àwa náà ni Aláàbò rẹ̀.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَ إِنَّا لَهٗ
لَحٰفِظُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Àti pé dájúdájú A rán (àwọn òjíṣẹ́) ṣíwájú rẹ láàrin àwọn ìjọ kéékèèké nínú àwọn ará àtijọ́.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ فِيْ شِيَعِ
الْاَوَّلِيْنَ ﴿١١﴾

12. Òjíṣẹ́ kan kò sì wá bá wọn àyàfi kí wọ́n fi ṣe yẹ̀yẹ́.

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا كَانُوْا بِهٖ
يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Báyìí ni Àwa ṣe jẹ́ kí (àṣà ìfiniṣeyẹ̀yẹ́) yìí rinlẹ̀ sínú ọkàn àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ .

كَذٰلِكَ نَسْلُكُهٗ فِيْ قُلُوْبِ
الْمُجْرِمِيْنَ ﴿١٣﴾

14. Wọn kò gba Al-Kur'ani yìí gbọ́, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé àpẹẹrẹ àṣà àwọn ẹni àkọ́kọ́ ti rékọjá (ṣíwájú wọn).

لَا يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ وَقَدْ خَلَتْ سُنَّةُ
الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٤﴾

15. Tí A bá tilẹ̀ ṣí ìlẹ̀kùn kan fún wọn láti ọ̀run ni, wọ́n ìbá bẹ̀rẹ̀ sí gòkè láti ibẹ̀,

وَلَوْ فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ بَابًا مِّنَ السَّمَآءِ
فَظَلُّوْا فِيْهِ يَعْرُجُوْنَ ﴿١٥﴾

16. Dájúdájú ohun tí wọ́n yóò sọ ni pé, 'Ojú wa ń ṣe bàìbàì; kì í tún ṣe bẹ́ẹ̀, oògùn ti mú wa.'

لَقَالُوْٓا اِنَّمَا سُكِّرَتْ اَبْصَارُنَا
ع بَلْ نَحْنُ قَوْمٌ مَّسْحُوْرُوْنَ ﴿١٦﴾

ÌDÁ 2

17. Dájúdájú A ti ṣe àkójọ (àwọn ìràwọ̀) ní ọ̀run, A sì ṣe wọ́n lọ́ṣọ̀ọ́ fún àwọn tò ń wò.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِي السَّمَآءِ بُرُوْجًا وَّ
زَيَّنّٰهَا لِلنّٰظِرِيْنَ ﴿١٧﴾

18. A sì ti dáàbò bò ó kúrò lọ́wọ́ gbogbo èṣù, ẹni ẹ̀kọ̀.

وَحَفِظْنٰهَا مِنْ كُلِّ شَيْطٰنٍ رَّجِيْمٍ ﴿١٨﴾

19. Ṣùgbọ́n bí ẹnìkan bá jí ọ̀rọ̀ gbọ́, ahán iná yóò máa lépa rẹ̀.

اِلَّا مَنِ اسْتَرَقَ السَّمْعَ فَاَتْبَعَهٗ
شِهَابٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٩﴾

20. Bẹ́ẹ̀ ni ilẹ̀ náà, A tẹ́ ẹ pẹrẹsẹ; A sì fi ìdí àwọn òkè ńlańlá múlẹ̀ ṣinṣin síbẹ̀. A sì tún ń mú kí oríṣìríṣìí nǹkan máa hù jáde lórí rẹ̀ létòlétò.

وَالْاَرْضَ مَدَدْنٰهَا وَاَلْقَيْنَا فِيْهَا رَوَاسِيَ
وَاَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُوْنٍ ﴿٢٠﴾

21. A şe ọ̀nà àtijẹ fún yín nínú rẹ̀, àti fún (gbogbo àwọn) tí ẹ kì í pèsè fún.

وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَايِشَ وَمَن لَّسْتُمْ لَهُ بِرَازِقِينَ ٢١

22. Kò sì sí ohun kan tí ń bẹ àyàfi kí ìşura rẹ̀ wà lọ́dọ̀ Wa. Àwa kì í sọ ọ́ kalẹ̀ àyàfi pẹ̀lú òşùnwọ̀n kan tí a ti mọ̀.

وَإِن مِّن شَيْءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَائِنُهُ وَمَا نُنَزِّلُهُ إِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُومٍ ٢٢

23. A sì rán àwọn atẹ́gùn tútù, A tún sọ omi kalẹ̀ láti ọ̀run, A sì ń fún yín mu; Ẹ̀yin sì kọ́ ni ẹ ń kó o jọ.

وَأَرْسَلْنَا الرِّيحَ لَوَاقِحَ فَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَسْقَيْنَاكُمُوهُ وَمَا أَنتُمْ لَهُ بِخَازِنِينَ ٢٣

24. Dájúdájú Àwa là ń fún (yín) ní ìyè; Àwa náà là ń gbẹ̀mí; Àwa (nìkan) náà ni olùjogún (ohun gbogbo).

وَإِنَّا لَنَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَنَحْنُ الْوَارِثُونَ ٢٤

25. A sì mọ àwọn tó ń şíwájú nínú yín, bákan náà ni A mọ àwọn tó ń fà sẹ́yìn.

وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَقْدِمِينَ مِنكُمْ وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَأْخِرِينَ ٢٥

26. Dájúdájú, Olúwa rẹ̀ ni yóò kó wọn jọ papọ̀. Dájúdájú, Òun ni Ọlọgbọ́n jùlọ, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ إِنَّهُ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ٢٦ ع

ÌDÁ 3

27. Dájúdájú, A dá ènìyàn láti inú amọ̀ sísun tí A mú jáde láti inú amọ̀ tútù.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ مِن صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ٢٧

28. A sì dá Àlùjànnú síwájú láti inú iná atẹ́gùn tó ń gbóná.

وَالْجَانَّ خَلَقْنَاهُ مِن قَبْلُ مِن نَّارِ السَّمُومِ ٢٨

29. (Kí o sì rántí) ìgbà tí Olúwa rẹ̀ wí fún àwọn màláíkà pé, 'Mo fẹ́ da eniyan kan láti inú amọ̀ sísun tí A mú jáde láti inú amọ̀ tútù.'

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَائِكَةِ إِنِّي خَالِقٌ بَشَرًا مِّن صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ٢٩

30. 'Nígbà tí Mo ti dá a (ní àdápé) tán, tí Mo sì mí Èémí Mi sínú rẹ̀ (Mo wí pé) 'Ẹ wólẹ̀ kí ẹ sì tẹríba fún un.

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٣٠

31. Nítorí náà gbogbo àwọn màláíkà pátápátá sì wólẹ̀.

فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ٣١

32. Àyàfi Iblis; ó kọ̀ láti jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó tẹríba.

إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰٓ أَن يَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣٢

33. (Ọlọ́run) sì wí pé, 'Ìwọ Iblis, Kí ló ṣe ọ́ tí o kò fi ní jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó tẹríba?

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣٣

34. Ó dáhùn pé, 'Èmi kò ní tẹríba fún ẹni tí O dá pẹ̀lú amọ̀ sísun tí A mú jáde láti inú amọ̀ tútù.'

قَالَ لَمْ أَكُن لِّأَسْجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقْتَهُۥ مِن صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ٣٤

35. (Ọlọ́run) wí pé, 'Tó bá rí bẹ́ẹ̀, jáde nísinsìnyìí, nítorí pé o ti di ẹni ẹ̀kọ̀.

قَالَ فَٱخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ٣٥

36. Dájúdájú ègún (Mi) yóò máa bẹ lórí rẹ̀ títí di Ọjọ́ Ìdájọ́.'

وَإِنَّ عَلَيْكَ ٱللَّعْنَةَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ٣٦

37. Ó wí pé, 'Olúwa mi, tó bá rí bẹ́ẹ̀, lọ́ mi lára títí di ọjọ́ tí a ó gbé wọn dìde.

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ٣٧

38. (Ọlọ́run) wí pé, 'O ti wà nínú àwọn tí a lọ́ lára,

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ٣٨

39. 'Títí di ọjọ́ tí a yàn.'

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ٣٩

40. Ó dáhùn pé, 'Olúwa mi, níwọ̀n ìgbà tí O ti ṣe mí lẹ́ni òfò, dájúdájú Èmi yóò ṣe (àwọn nǹkan búburú) lọ́ṣọ̀ọ́ fún wọn lórí ilẹ̀, èmi yóò sì tún ṣi gbogbo wọn lọ́nà.

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغْوَيْتَنِى لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٤٠

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِينَ ﴿٤١﴾

41. ‘Àyàfi àwọn ẹrúsìn Rẹ tí a ṣà lẹ́ṣà láàrin wọn.’

قَالَ هَٰذَا صِرَاطٌ عَلَيَّ مُسْتَقِيمٌ ﴿٤٢﴾

42. (Ọlọ́run) wí pé, ‘Èyí sì ni ọ̀nà tààrà tí ó tọ́ wá sí ọ̀dọ̀ Mi.

إِنَّ عِبَادِي لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَانٌ إِلَّا مَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْغَاوِينَ ﴿٤٣﴾

43. ‘Dájúdájú, ìwọ kò ní lágbára lórí àwọn ẹrúsìn Mi, àyàfi àwọn tó ti ṣìnà nínú wọn (tí wọ́n sì yàn láti) tẹ̀lé ọ.

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوْعِدُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٤﴾

44. Dájúdájú, Iná ni ibi tí a ṣe ìlérí rẹ̀ fún gbogbo wọn pátápátá.

لَهَا سَبْعَةُ أَبْوَابٍ لِكُلِّ بَابٍ مِنْهُمْ جُزْءٌ مَقْسُومٌ ﴿٤٥﴾

45. Ẹnu-ọ̀nà méje ló ní: ẹnu-ọ̀nà kọ̀ọ̀kan ló sì ní ìpín tirẹ̀.

ÌDÁ 4

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٤٦﴾

46. Dájúdájú àwọn ẹni rere yóò wà nínú àwọn ọgbà ìdẹ̀ra àti àwọn orísun omi.

ادْخُلُوهَا بِسَلَامٍ آمِنِينَ ﴿٤٧﴾

47. ‘Ẹ wọ̀ ọ́ pẹ̀lú àlàáfíà, nípò ẹni ààbò.

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِمْ مِنْ غِلٍّ إِخْوَانًا عَلَىٰ سُرُرٍ مُتَقَابِلِينَ ﴿٤٨﴾

48. Gbogbo ìkórira tí ń bẹ nínú ọkàn wọn ni Àwa yóò gbọ̀nnù kúrò, (kí wọ́n lè di) ọmọ ìyá kan náà tí yóò jókòó sórí ìtẹ́-ọlá ní ìdojúkojú.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيهَا نَصَبٌ وَمَا هُمْ مِنْهَا بِمُخْرَجِينَ ﴿٤٩﴾

49. Àárẹ̀ kankan kò ní fọwọ́ kàn wọ́n níbẹ̀, a kò sì ní lé wọn kúrò níbẹ̀ (láéláé).

نَبِّئْ عِبَادِي أَنِّي أَنَا الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٥٠﴾

50. Sọ fún àwọn ẹrúsìn Mi pé dájúdájú, Èmi ni Aláforíjìn kan ṣoṣo náà, Aláàánú jùlọ.

وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ الْعَذَابُ الْأَلِيمُ ﴿٥١﴾

51. Àti pé ìyà Mi náà ni Ìyà olóró.

وَنَبِّئْهُمْ عَنْ ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ ﴿٥٢﴾

52. Kí o sì fún wọn ní ìró nípa àwọn àlejò Ibrahim.

53. Nígbà tí wọ́n wọlé tọ̀ ọ́ tí wọ́n sì wí pé, ‘Àlàáfià , ó dáhùn pe: ‘Dájúdájú, ẹ̀rù yín ń bà wá.’

إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَامًا قَالَ
إِنَّا مِنكُمْ وَجِلُونَ ﴿٥٣﴾

54. Wọ́n wí pé, ‘Má ṣe bẹ̀rù, a mú ìró-ayọ̀ ọmọkùnrin kan (tí yóò) kún fún ìmọ̀ wá fún ọ.’

قَالُوا لَا تَوْجَلْ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَامٍ
عَلِيمٍ ﴿٥٤﴾

55. Ó wí pé, ‘Ẹyin ha wá fún mi níròó ìdùnnú yìí nígbà tó jẹ́ pé mo ti di arúgbó? Kí ni ẹ ń fún mi ni ìró ìdùnnú rẹ̀ gan-an ná?’

قَالَ أَبَشَّرْتُمُونِي عَلَىٰ أَن مَّسَّنِيَ الْكِبَرُ
فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٥﴾

56. Wọ́n wí pé, ‘Àwa ti mú ìró ìdùnnú tó jẹ́ òtítọ́ wá fún ọ, nítorí náà má ṣe jẹ́ ara àwọn tó sọ ìrètí nù.’

قَالُوا بَشَّرْنَاكَ بِالْحَقِّ فَلَا تَكُن مِّنَ
الْقَانِطِينَ ﴿٥٦﴾

57. Ó sì tún wí pé, ‘Ta ni ìbá sọ ìrètí nù nípa àánú Olúwa rẹ̀, bí kò ṣe ẹni tó ti ṣìnà?’

قَالَ وَمَن يَقْنَطُ مِن رَّحْمَةِ رَبِّهِ إِلَّا
الضَّالُّونَ ﴿٥٧﴾

58. Ó sì wí pé: ‘Kí lẹ wá ṣe gan–an o, ẹ̀yin òjíṣẹ́?’

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿٥٨﴾

59. Wọ́n dáhùn pé, ‘Àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ ènìyàn la rán wa sí.’

قَالُوا إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمٍ
مُّجْرِمِينَ ﴿٥٩﴾

60. ‘Ṣùgbọ́n àwọn ẹbí Lutu, Àwa yóò dá gbogbo wọn sí,

إِلَّا آلَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٦٠﴾

61. ‘Àyàfi ìyàwó rẹ̀. A rò pé yóò wà nínú àwọn tí yóò ṣẹ́kù lẹ́hìn.’

إِلَّا امْرَأَتَهُ قَدَّرْنَا إِنَّهَا لَمِنَ
الْغَابِرِينَ ﴿٦١﴾ ع

ÌDÁ 5

62. Nígbà tí àwọn òjíṣẹ́ náà sì dé ọ̀dọ̀ àwọn ẹbí Lutu,

فَلَمَّا جَاءَ آلَ لُوطٍ الْمُرْسَلُونَ ﴿٦٢﴾

63. Ó wí pé, ‘Dájúdájú àjòjì ni yín.’

قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ﴿٦٣﴾

64. Wọ́n wí pé; ‘Ọ̀rọ̀ kò rí bẹ́ẹ̀,

قَالُوا بَلْ جِئْنَاكَ بِمَا كَانُوا فِيهِ

àwá wá bá ọ nípa ohun tí wọ́n ṣe iyèméjì sí ni.

يَمْتَرُوْنَ ﴿٦٤﴾

65. ‘Àwa sì ti mú òdodo wá bá ọ, àti pè dájúdájú olódodo ni wá.

وَاَتَيْنٰكَ بِالْحَقِّ وَاِنَّا لَصٰدِقُوْنَ ﴿٦٥﴾

66. ‘Nítorí náà jáde pẹ̀lú àwọn ènìyàn rẹ̀ nínú ìpín tí ó kẹ́hìn nínú òru, kí o sì máa tẹ̀lé wọn lẹ́yìn. Kí ẹnikẹ́ni nínú yín má ṣe wo ẹ̀yìn, (ó yá) ẹ máa lọ sí ibi tí a pa láṣẹ fún yín.’

فَاَسْرِ بِاَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ الَّيْلِ وَاتَّبِعْ
اَدْبَارَهُمْ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنْكُمْ اَحَدٌ وَّ
امْضُوْا حَيْثُ تُؤْمَرُوْنَ ﴿٦٦﴾

67. A sì fi ìpinnu yìí ránṣẹ́ sí i pé gbogbo wọn ni a ó wú kúrò tegbòtegbò ní kùtùkùtù òwúrọ̀.

وَقَضَيْنَآ اِلَيْهِ ذٰلِكَ الْاَمْرَ اَنَّ
دَابِرَ هٰٓؤُلَآءِ مَقْطُوْعٌ مُّصْبِحِيْنَ ﴿٦٧﴾

68. Àwọn ará ilú náà sì wá tayọ̀tayọ̀.

وَجَآءَ اَهْلُ الْمَدِيْنَةِ
يَسْتَبْشِرُوْنَ ﴿٦٨﴾

69. Ó wí pé, ‘àlejò mi ni àwọn yìí, nítorí náà ẹ má ṣe dójú tì mí.

قَالَ اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ ضَيْفِيْ فَلَا تَفْضَحُوْنِ ﴿٦٩﴾

70. ‘Kí ẹ páyà Allah kí ẹ má ṣe dójú tì mí.

وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَلَا تُخْزُوْنِ ﴿٧٠﴾

71. Wọ́n sọ pé; ‘Ṣé A kò kọ̀ fún ọ pé, o kò gbọdọ̀ gba àwọn ènìyàn kankan (lálejò) bí?

قَالُوْٓا اَوَلَمْ نَنْهَكَ عَنِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧١﴾

72. Ó wí pé, ‘Àwọn ọmọbìnrin mi náà wà (ní ìdúró) níbí. (Ẹ ronú sí èyí), bí ẹ bá fẹ́ ṣe ohunkóhun.

قَالَ هٰٓؤُلَآءِ بَنٰتِيْٓ اِنْ كُنْتُمْ فٰعِلِيْنَ ﴿٧٢﴾

73. A fi ìgbésí ayé rẹ búra, àwọn wọ̀nyí ń pa rìdàrìdà kiri nínú ìhúnrìrà wọn-

لَعَمْرُكَ اِنَّهُمْ لَفِيْ سَكْرَتِهِمْ
يَعْمَهُوْنَ ﴿٧٣﴾

74. Nítorí náà ìyà náà sì gbá wọn mú ní ìyálẹ̀ta.

فَاَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُشْرِقِيْنَ ﴿٧٤﴾

75. A sì dojú rẹ̀ bolẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni A rọ

فَجَعَلْنَا عَالِيَهَا سَافِلَهَا وَاَمْطَرْنَا

òjò òkuta amọ̀ lé wọn lórí.

عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّنْ سِجِّيْلٍ (٧٥)

76. Dájúdájú, àwọn Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn tó bá lè ka (àwọn àmì).

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّلْمُتَوَسِّمِيْنَ (٧٦)

77. Dájúdájú, (ilu náà) ń bẹ wà ní ojú ọ̀nà kan tó wà tìtí di òní.

وَاِنَّهَا لَبِسَبِيْلٍ مُّقِيْمٍ (٧٧)

78. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّلْمُؤْمِنِيْنَ (٧٨)

79. Dájúdájú àwọn ènìyàn tó ń gbé ààrin Igbó Ńlá náà jẹ́ ẹniibi.

وَ اِنْ كَانَ اَصْحٰبُ الْاَيْكَةِ
لَظٰلِمِيْنَ (٧٩)

80. Nítorí náà A jẹ àwọn náà níyà. Dájúdájú àwọn méjèèjì wà ní ojú ọ̀nà tó hàn gbangba

فَانْتَقَمْنَا مِنْهُمْ ۘ وَ اِنَّهُمَا لَبِاِمَامٍ
مُّبِيْنٍ (٨٠)

ÌDÁ 6

81. Dájúdájú àwọn ara Hijr naa mu àwọn òjíṣẹ́ ni irọ.

وَ لَقَدْ كَذَّبَ اَصْحٰبُ الْحِجْرِ
الْمُرْسَلِيْنَ (٨١)

82. A si fún wọn ni àwọn Àmì wa ṣùgbọ́n wọ́n kọ̀ ọ́ sílẹ̀.

وَ اٰتَيْنٰهُمْ اٰيٰتِنَا فَكَانُوْا عَنْهَا
مُعْرِضِيْنَ (٨٢)

83. Wọ́n sì máa ń kọ́lé sínú àpata pẹ̀lú ìfàyàbalẹ̀.

وَ كَانُوْا يَنْحِتُوْنَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوْتًا
اٰمِنِيْنَ (٨٣)

84. Ṣùgbọ́n ìyà náà gbá wọn mú ní òwùrọ̀ kùtùkùtù.

فَاَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُصْبِحِيْنَ (٨٤)

85. GBogbo ohun tí wọ́n ní kò sì ṣe àǹfàní fún wọn.

فَمَآ اَغْنٰى عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ (٨٥)

86. A kò sì dá àwọn ọ̀run àti ayé àti ohun gbogbo tí ń bẹ lágbede méjì wọn bí kò ṣe pẹ̀lú òdodo; àsìkò náà yóò dé dandan. Nítorí náà, mójú kúrò (lọ́dọ̀ wọn), ìmójúkúrò pẹ̀lú ojúure.

وَ مَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ
مَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ ؕ وَ اِنَّ السَّاعَةَ
لَاٰتِيَةٌ فَاصْفَحِ الصَّفْحَ الْجَمِيْلَ (٨٦)

87. Dájúdájú, Olúwa rẹ̀ ni Ẹlẹ́dàá Pàtàkì , Olùmọ̀ ohun gbogbo.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْخَلَّٰقُ الْعَلِيمُ ﴿٨٧﴾

88. Dájúdájú, Àwá ti fún ọ ní àwọn (ẹsẹ) méje tó jẹ́ àkàtúnkà, àti Al-Kur'ani tó tóbi.

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَٰكَ سَبْعًا مِّنَ الْمَثَانِي وَالْقُرْءَانَ الْعَظِيمَ ﴿٨٨﴾

89. Má ṣe máa nàgà wo àwọn ohun ìgbádùn tí A pèsè fún àwọn apá kan nínú wọn, má sì ṣe banújẹ́ nítorí wọn, kí o sì rẹ (ìyẹ́ àánú) rẹ sílẹ̀ fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّنْهُمْ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَاخْفِضْ جَنَاحَكَ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٩﴾

90. Kí o sì wí pé, 'Dájúdájú, Olùkìlọ̀ tí ó hàn gbañgba ni mí.

وَقُلْ إِنِّيٓ أَنَا النَّذِيرُ الْمُبِينُ ﴿٩٠﴾

91. Gẹ́gẹ́ bí A ti máa ń ṣe, Àwa yóò sọ (ìyà) kalẹ̀ sórí àwọn tí wọ́n bá ń pín yẹ́lẹyẹ̀lẹ,

كَمَآ أَنزَلْنَا عَلَى الْمُقْتَسِمِينَ ﴿٩١﴾

92. Tí wọ́n yóò sọ Al-kur'ani di yẹ́lẹyẹ́lẹ.

الَّذِينَ جَعَلُوا الْقُرْءَانَ عِضِينَ ﴿٩٢﴾

93. Nítorí náà, A fi Olúwa rẹ̀ búra, gbogbo wọn ni Àwa yóò bi léèrè

فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩٣﴾

94. Nípa ohun tí wọ́n ń ṣe.

عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

95. Nítorí náà, kèdè ohun tí a pa ọ́ láṣẹ rẹ̀ kí o sì kúrò lọ́dọ̀ àwọn ọ̀ṣẹbọ.

فَاصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٥﴾

96. Dájúdájú Àwa yóò tó fún ọ lórí àwọn afiniṣeyẹ̀yẹ́:

إِنَّا كَفَيْنَٰكَ الْمُسْتَهْزِءِينَ ﴿٩٦﴾

97. Tí wọ́n máa ń mú ọlọ́run mìíràn mọ́ Allah, ṣùgbọ́n láìpẹ́ wọ́n ń bọ̀ wá mọ̀.

الَّذِينَ يَجْعَلُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

98. Àwa sì ti mọ̀ dájú pé ìdàmú ọkàn ti wà fún ọ nípa ohun

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا

يَقُوْلُوْنَ ﴿٩٨﴾

tí wọn ń sọ.

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَكُنْ مِّنَ السّٰجِدِيْنَ ﴿٩٩﴾

99. Ṣùgbọ́n máa yin Olúwa rẹ̀ lógo, kí o sì máa bẹ nínú àwọn olùforíbalẹ̀ (níwájú Rẹ̀).

وَاعْبُدْ رَبَّكَ حَتّٰى يَأْتِيَكَ الْيَقِيْنُ ﴿١٠٠﴾

100. Kí o sì máa jọ́sìn fún Olúwa rẹ títí tí ikú yóò fi dé wá bá ọ.




## AL-NAHL

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ۝١

2. Àṣẹ Allah ń bọ̀, nítorí náà ẹ má ṣe wọ́nà àtikán an lójú. Ẹni Mímọ́ ni, Ó sì ga ju gbogbo nǹkan tí wọ́n fi ń ṣẹgbẹ́ pẹ̀lú (Rẹ̀).

اَتٰۤى اَمۡرُ اللّٰهِ فَلَا تَسۡتَعۡجِلُوۡهُ ؕ سُبۡحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشۡرِكُوۡنَ ۝٢

3. Ó máa ń rán àwọn màláíkà pẹ̀lú ìmísí nípa àṣẹ Rẹ̀ sí ẹni tó bá wù Ú nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀ (pé), 'Ẹ máa ṣe ikìlọ̀ pé kò sí Ọlọ́run àyàfi Èmi. Nítorí náà Èmi (nìkan) ni kí ẹ bẹ̀rù.

يُنَزِّلُ الۡمَلٰۤـئِكَةَ بِالرُّوۡحِ مِنۡ اَمۡرِهٖ عَلٰى مَنۡ يَّشَآءُ مِنۡ عِبَادِهٖۤ اَنۡ اَنۡذِرُوۡۤا اَنَّهٗ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّاۤ اَنَا فَاتَّقُوۡنِ ۝٣

4. Ó dá àwọn ọ̀run àti ayé pẹ̀lú òdodo. Ó ga tayọ ohun tí wọ́n fi ń bá A wá ẹgbẹ́ lọ.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالۡاَرۡضَ بِالۡحَـقِّ ؕ تَعٰلٰى عَمَّا يُشۡرِكُوۡنَ ۝٤

5. O da ènìyàn láti inu omi ọlẹ, si kiyesi si i! òun jẹ́ alárìíyànjiyàn tí ó hàn gbaǹgba.

خَلَقَ الۡاِنۡسَانَ مِنۡ نُّطۡفَةٍ فَاِذَا هُوَ خَصِيۡمٌ مُّبِيۡنٌ ۝٥

6. Ó tún dá àwọn ẹran ọ̀sìn; ẹ ń rí ohun tí ẹ fi ń gba otútù lára wọn, àti àwọn àǹfàní (mìíràn) pẹ̀lú; bẹ́ẹ̀ sì ni ẹ tún ń jẹ nínú wọn.

وَالۡاَنۡعَامَ خَلَقَهَا ۚ لَـكُمۡ فِيۡهَا دِفۡءٌ وَّمَنَافِعُ وَمِنۡهَا تَاۡكُلُوۡنَ ۝٦

7. Ẹwà sì ń bẹ lára wọn fún yín nígbà tí ẹ bá ń dà wọ́n padà sílé ní ìrọ̀lẹ́ àti ìgbà tí ẹ bá ń kó (wọn) jáde lọ jẹ̀ ní òwúrọ̀.

وَلَـكُمۡ فِيۡهَا جَمَالٌ حِيۡنَ تُرِيۡحُوۡنَ وَحِيۡنَ تَسۡرَحُوۡنَ ۝٧

8. Bákan náà ni wọ́n ń ru àwọn ẹrù yín lọ sí àwọn ibi tí ẹ kò lè dé bí kò ṣe pẹ̀lú ìnira ńlá fún yín. Dájúdájú Aláàánú ni Olúwa yín, Ọba Oníkẹ̀ẹ́.

وَتَحْمِلُ اَثْقَالَكُمْ اِلٰى بَلَدٍ لَّمْ تَكُوْنُوْا بٰلِغِيْهِ
اِلَّا بِشِقِّ الْاَنْفُسِ ؕ اِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوْفٌ
رَّحِيْمٌ ﴿٨﴾

9. Ó tún dá àwọn ẹṣin, àwọn ìbákasiẹ àti àwọn kẹ́tẹ́kẹ́tẹ́ kí ẹ lè máa gùn wọ́n, kí wọ́n sì tún lè jẹ́ (orísun) ọ̀ṣọ́ fún yín. Bẹ́ẹ̀ ni yóò sì tún dá àwọn ohun tí ẹ̀yin kò tí ì mọ̀.

وَّالْخَيْلَ وَالْبِغَالَ وَالْحَمِيْرَ لِتَرْكَبُوْهَا وَ
زِيْنَةً ؕ وَيَخْلُقُ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٩﴾

10. Iwọ̀ Allah sì ni (fífi) ọ̀nà tààrà (mọni), àti pé àwọn ọ̀nà mìíràn wà tí wọ́n yapa (kúrò lójú ọ̀nà tààrà). Bí Ó bá fẹ́ (lo agbára Rẹ̀) ni, Òun ìbá fi gbogbo yín mọ̀nà pátápátá.

وَعَلَى اللّٰهِ قَصْدُ السَّبِيْلِ وَمِنْهَا
جَآئِرٌ ؕ وَلَوْ شَآءَ لَهَدٰىكُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٠﴾ ع

ÌDÁ 2

11. Òun ni Ẹni tí Ó ń sọ omi kalẹ̀ fún yín láti ọ̀run; ẹ̀yin ń mu nínú rẹ̀, àwọn igi oko tí ẹ ń fun àwọn ẹran ọ̀sìn yín jẹ sì ń (hù) jáde nípasẹ̀ rẹ̀.

هُوَ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً لَّكُمْ
مِّنْهُ شَرَابٌ وَّمِنْهُ شَجَرٌ فِيْهِ
تُسِيْمُوْنَ ﴿١١﴾

12. Ó fi ń mú kí àwọn ohun ọ̀gbìn, igi elépo, igi ọ̀pẹ, àjàrà àti oríṣìríṣìí àwọn èso hù jáde fún yín. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn ènìyàn tí wọ́n ń ro àròjinlẹ̀.

يُنْۢبِتُ لَكُمْ بِهِ الزَّرْعَ وَالزَّيْتُوْنَ وَ
النَّخِيْلَ وَالْاَعْنَابَ وَمِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ ؕ
اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Ó tún tẹ òru àti ọ̀sán lórí ba fún yín, bẹ́ẹ̀ ni òòrùn àti òṣùpá, bákan náà ni àwọn ìràwọ̀ pẹ̀lú àṣẹ Rẹ̀. Dájúdájú àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn ènìyàn tí wọ́n ń ṣe làákàyè.

وَسَخَّرَ لَكُمُ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ ۙ وَالشَّمْسَ
وَالْقَمَرَ ؕ وَالنُّجُوْمُ مُسَخَّرٰتٌۢ بِاَمْرِهٖ ؕ
اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿١٣﴾

14. (Ó sì tún tẹ) àwọn nǹkan tó dá fún yín lórí ilẹ̀ (lórí ba fún lílò), orísìrísìí àwọ̀ ni wọ́n ní. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn èniyàn tó ń kíyèsára.

وَمَا ذَرَاَ لَكُمْ فِي الْاَرْضِ مُخْتَلِفًا اَلْوَانُهُ ۗ اِنَّ فِي ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٤﴾

15. Òun náà ni Ẹni tó tẹ òkun lórí ba (fún yín) kí ẹ lè máa jẹ ẹran tútù láti inú rẹ̀, kí ẹ sì tún lè máa mú ohun ọ̀ṣọ́ tí ẹ ó máa wọ̀ jáde láti inú rẹ̀. Ìwọ sì máa rí àwọn ọkọ̀-ojú-omi tí wọn ó máa la ojú rẹ̀ (omi) kọjá, (kí ẹ lè máa ṣe ìrìn-àjò pẹ̀lú rẹ̀), kí ẹ sì tún lè máa wá ojú rere Rẹ, kí ẹ baà tún lè máa dúpẹ́.

وَهُوَ الَّذِي سَخَّرَ الْبَحْرَ لِتَاْكُلُوا مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُوا مِنْهُ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا ۚ وَتَرَى الْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٥﴾

16. Ó ti fi àwọn òkè sọlẹ̀ sí orí ilẹ̀ láti lè mú yín ró, bákan náà sì ni àwọn odò àti àwọn ọnà, kí ẹ baà lè máa tọ ọ̀nà tó tọ́.

وَاَلْقٰى فِي الْاَرْضِ رَوَاسِيَ اَنْ تَمِيدَ بِكُمْ وَاَنْهَارًا وَسُبُلًا لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٦﴾

17. Àti àwọn Àmì mìíràn (pẹ̀lú); nípa wọn àti àwọn ìràwọ̀ ni wọn ń tọ ọ̀nà sòòsé.

وَعَلَامَاتٍ ۚ وَبِالنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ ﴿١٧﴾

18. Ǹjẹ́, nígbà náà, ṣe Ẹni tó ṣẹ̀dàá ha lè dà bí ẹni tí kò lè dá nǹkan kan bí? Ẹyin kì yóò ha kíyèsára?

اَفَمَنْ يَخْلُقُ كَمَنْ لَا يَخْلُقُ ۗ اَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٨﴾

19. Tí ẹ̀yin bá ní kí ẹ ṣe òǹkà oore Allah, ẹ kò ní lè kà wọ́n tán. Dájúdájú Allah ni Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَاِنْ تَعُدُّوا نِعْمَةَ اللّٰهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ اِنَّ اللّٰهَ لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٩﴾

20. Allah sì tún mọ ohun tí ẹ fi pamọ́ àti ohun tí ẹ fihàn.

وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٠﴾

21. Àwọn tí wọn ń pè lẹ́hìn Allah

وَالَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللّٰهِ لَا

kò sì dá nǹkan kan, a dá àwọn náà ni.

يَخْلُقُوْنَ شَيْـًٔا وَّهُمْ يُخْلَقُوْنَ ﴿٢١﴾

22. Òkú (ni wọ́n), wọn kì í ṣe alàyè; bẹ́ẹ̀ ni wọ́n kò mọ ìgbà tí a ó gbé wọn dìde.

اَمْوَاتٌ غَيْرُ اَحْيَآءٍ ۚ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ۙ
اَيَّانَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٢٢﴾ ع ٢ ١٢ ٨

ÌDÁ 3

23. Ọ̀kan ṣoṣo ni Ọlọ́run yín. Ní ti àwọn tí kò bá gba Ọjọ́ ìkẹhín gbọ́, ọkàn wọn ṣe àjòjì (sí òdodo), wọ́n sì kún fún ìgberaga.

اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَالَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ قُلُوْبُهُمْ مُّنْكِرَةٌ وَّهُمْ مُّسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٢٣﴾

24. Láìṣiyèméjì, Allah mọ ohun tí wọ́n fi pamọ́ àti èyí tí wọ́n ṣe àfihàn rẹ̀. Dájúdájú, Òun kò nífẹ̀ẹ́ sí àwọn onígberaga.

لَا جَرَمَ اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ؕ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الْمُسْتَكْبِرِيْنَ ﴿٢٤﴾

25. Nígbà tí a bá sì bi wọ́n pé 'Kí ni (ẹ rò nípa) ohun tí Olúwa yín sọ̀ kalẹ̀?', wọn ń wí pé, 'Àwọn ìtan láéláé ni,'

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ مَّاذَآ اَنْزَلَ رَبُّكُمْ ۙ قَالُوْٓا اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٢٥﴾

26. Kí wọ́n lè ru ẹrù wọn lẹ́kùn–únrẹ́rẹ́ ní ọjọ́ Àjíǹde, àti nínú ẹrù àwọn tí wọ́n ṣì lọ́nà nípa àìmọ̀kan. Ẹ kíyèsí i! Aburú ni ẹrù tí wọ́n rù náà

لِيَحْمِلُوْٓا اَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً يَّوْمَ الْقِيٰمَةِ ۙ وَمِنْ اَوْزَارِ الَّذِيْنَ يُضِلُّوْنَهُمْ بِغَيْرِ
عِلْمٍ ؕ اَلَا سَآءَ مَا يَزِرُوْنَ ﴿٢٦﴾ ع ٣ ٤ ٩

ÌDÁ 4

27. Dájúdájú àwọn tó ṣíwájú wọn náà déte, ṣùgbọ́n Allah wó ilé wọn láti ìpìlẹ̀, òrùlé sì dàwó lù wọ́n mọ́lẹ̀ láti òkè wọn; ìyà náà sì wá bá wọn láti ibi tí wọn kò fọkàn sí.

قَدْ مَكَرَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَاَتَى اللّٰهُ بُنْيَانَهُمْ مِّنَ الْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ السَّقْفُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَاَتٰىهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Lẹ́hìn náà, tí ó bá di Ọjọ́ Àjíǹde, Òun yóò dójútì wọ́n, yóò sì bèèrè pé, ''Níbo làwọn

ثُمَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ يُخْزِيْهِمْ وَيَقُوْلُ اَيْنَ شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ

تُشَآقُّوْنَ فِيْهِمْ ۚ قَالَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا
الْعِلْمَ اِنَّ الْخِزْيَ الْيَوْمَ وَالسُّوْٓءَ عَلَى
الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٨﴾

'orogún Mi tí ẹ ń torí wọn ṣe àtakò (sí àwọn òjíṣẹ́)?'' Àwọn tí a fún ní ìmọ̀ yóò wí pé, 'Dájúdájú ìtìjú àti aburú yóò bá àwọn aláìgbàgbọ́ lónìí,

الَّذِيْنَ تَتَوَفّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ ظَالِمِيْٓ
اَنْفُسِهِمْ ۖ فَاَلْقَوُا السَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ
مِنْ سُوْٓءٍ ۚ بَلٰٓى اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِمَا
كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٩﴾

29. Àwọn tí àwọn Mọ̀láíkà gba ẹ̀mí wọn nígbà tí wọ́n ń ṣe àbòsí fún ẹ̀mí ara wọn. Nígbà náà ni wọn yóò juwọ́ jusẹ̀ sílẹ̀ fún (Allah) pé, 'Àwa kò ṣe iṣẹ́ ibi kan rí.' Bẹ́ẹ̀ kọ́ Allah mọ àmọ̀yé ohun tí ẹ máa ń ṣe.

فَادْخُلُوْٓا اَبْوَابَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۖ
فَلَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِيْنَ ﴿٣٠﴾

30. Nítorí náà, ẹ wọ ẹnu ọ̀nà iná láti máa gbé ibẹ̀. Aburú sì ni ibùgbé àwọn onígàárù.

وَقِيْلَ لِلَّذِيْنَ اتَّقَوْا مَاذَآ اَنْزَلَ
رَبُّكُمْ ۚ قَالُوْا خَيْرًا ۚ لِلَّذِيْنَ
اَحْسَنُوْا فِيْ هٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۚ وَ
لَدَارُ الْاٰخِرَةِ خَيْرٌ ۚ وَلَنِعْمَ دَارُ
الْمُتَّقِيْنَ ﴿٣١﴾

31. (Nigba ti) A si wi fún àwọn eni rere pé, 'Kí ni èrò yín nípa ohun ti Olúwa yin sọ kalẹ?' Wọn ń sọ pé, 'Òhun ló dára jù . Rere ń bẹ fún àwọn tí wọ́n ṣe rere ní ayé yìí. Ibùgbé ayé tí ń bọ̀ ló sì dára jù. Ibùgbé àwọn ẹni rere mà dára púpọ̀ o-

جَنّٰتُ عَدْنٍ يَّدْخُلُوْنَهَا تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ لَهُمْ فِيْهَا مَا يَشَآءُوْنَ ۚ
كَذٰلِكَ يَجْزِى اللّٰهُ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٣٢﴾

32. Àwọn ọgbà ìdẹ̀ra tí wọn yóò wọ̀, àwọn akérémọdò ń ṣàn nínú wọn. Wọn yóò máa rí gbogbo ohun tí wọ́n bá fẹ́. Báyìí ni Allah máa ń san ẹ̀san fún àwọn eni rere,

الَّذِيْنَ تَتَوَفّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ طَيِّبِيْنَ ۙ
يَقُوْلُوْنَ سَلٰمٌ عَلَيْكُمُ ۙ ادْخُلُوا الْجَنَّةَ
بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٣٣﴾

33. Àwọn tí àwọn màláíkà ń gba ẹ̀mí wọn nígbà tí wọ́n wà ní mímọ́. Wọn ń wí pé: 'Àlàáfià fún yín! Ẹ wọ Ọ̀run rere nítorí ohun tí ẹ máa ń ṣe.'

34. Kí ni wọn ń retí ju pé kí àwọn màláíkà dé wá bá wọn, tàbí kí ìpinnu Olúwa rẹ̀ rí ìmúsẹ? Bẹ́ẹ̀ náà ni àwọn tó ṣíwájú wọn ṣe. Allah kò sì ṣe àbòsí fún wọn, àwọn ni wọ́n máa ń ṣe àbòsí fún ẹ̀mí ara wọn.

هَلْ يَنْظُرُوْنَ اِلَّآ اَنْ تَأْتِيَهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ اَوْ يَأْتِيَ اَمْرُ رَبِّكَ ۚ كَذٰلِكَ فَعَلَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ وَمَا ظَلَمَهُمُ اللّٰهُ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ٣٤

35. (Ìrẹ́dìí) búburú ohun tí wọ́n ṣe sì bọ́lù wọ́n, ohun tí wọ́n fi ń ṣe yẹ̀yẹ́ sì yí wọn po.

فَاَصَابَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا عَمِلُوْا وَحَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ٣٥

ÌDÁ 5

36. Àwọn tí wọ́n ń bá Ọlọ́run wá orogún yóò máa wí pé; ‘Tó bá ṣe pé ó wu Allah ni, a ìbá tí sin nǹkan mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀, àwa àti àwọn bàba wa. Bẹ́ẹ̀ ni a ìbá tí ṣe nǹkan kan léèwọ̀ lẹ́hìn Rẹ̀.’ Bẹ́ẹ̀ náà ni àwọn tó ṣíwájú wọ́n ṣe. Ǹjẹ́ nǹkan mìíràn ha ń bẹ fún àwọn òjíṣẹ́ ju kí wọ́n jíṣẹ́ dópin lọ bí?

وَقَالَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا لَوْ شَآءَ اللّٰهُ مَا عَبَدْنَا مِنْ دُوْنِهٖ مِنْ شَيْءٍ نَّحْنُ وَلَآ اٰبَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِنْ دُوْنِهٖ مِنْ شَيْءٍ ۚ كَذٰلِكَ فَعَلَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ فَهَلْ عَلَى الرُّسُلِ اِلَّا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ٣٦

37. Dájúdájú A gbé òjíṣẹ́ dìde nínú ìran kọ̀ọ̀kan (tó ń wí fún wọn pé), ‘Ẹ máa sin Allah, kí ẹ sì jìnnà sí ẹni búburú.’ Lẹ́hìn náà, àwọn kan wà tí Allah fi ọ̀nà mọ̀, àwọn kan sì ń bẹ tí ìparun tọ́ sí. Nítorí náà ẹ rìn lọ káàkiri lórí ilẹ̀ kí ẹ sì wo báwo ni àtubọ̀tán àwọn tó pe (àwọn òjíṣẹ́) lópùrọ́ ṣe rí!

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِيْ كُلِّ اُمَّةٍ رَّسُوْلًا اَنِ اعْبُدُوا اللّٰهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوْتَ ۚ فَمِنْهُمْ مَّنْ هَدَى اللّٰهُ وَمِنْهُمْ مَّنْ حَقَّتْ عَلَيْهِ الضَّلٰلَةُ ۚ فَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ٣٧

38. Tí ìwọ bá ń kánjù nípa ìtọ́sọ́nà wọn, (lọ mọ̀ pé) Allah kò ní fi ọ̀nà mọ àwọn tó ń ṣi ẹlòmíràn lọ́nà, kò sì ní sí olùrànlọ́wọ́ fún wọn.

اِنْ تَحْرِصْ عَلٰى هُدٰىهُمْ فَاِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ مَنْ يُّضِلُّ وَمَا لَهُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ٣٨

39. Wọ́n sì fi Allah búra ní ìbura tó lágbára pé; Allah kò ní gbé ẹni tó bá ti kú dìde mọ́. Bẹ́ẹ̀ kọ́, (dájúdájú Yóò gbé wọn dìde)- àdéhùn tí Allah ti ṣe ní iwọ̀ fún Ara Rẹ̀ tí kò lè yẹ̀ ni, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ èniyàn ni kò mọ̀.

وَ اَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ ۙ لَا
يَبْعَثُ اللّٰهُ مَنْ يَّمُوْتُ ؕ بَلٰى وَعْدًا
عَلَيْهِ حَقًّا وَّ لٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا
يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٩﴾

40. (Òun yóò gbé wọn dìde) kí Ó lè fi ohun tí wọ́n ń ṣe ìyapa ẹnu sí hàn wọ́n, àti pé kí àwọn aláìgbàgbọ́ lè mọ̀ pé òpùrọ́ ni àwọn.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِيْ يَخْتَلِفُوْنَ فِيْهِ وَ
لِيَعْلَمَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنَّهُمْ كَانُوْا
كٰذِبِيْنَ ﴿٤٠﴾

41. Dájúdájú ọ̀rọ̀ Wa sí ohunkóhun, nígbà tí A bá fẹ́ ohun náà, ni pé kí A wí fún nǹkan náà pé: ‘Jẹ́ bẹ́ẹ̀!, yóò sì jẹ́ bẹ́ẹ̀.

اِنَّمَا قَوْلُنَا لِشَيْءٍ اِذَآ اَرَدْنٰهُ اَنْ
تَّقُوْلَ لَهٗ كُنْ فَيَكُوْنُ ﴿٤١﴾

ÌDÁ 6

42. (Ní ti) àwọn tí wọ́n fi ilé wọn sílẹ̀ nítorí Allah lẹ́hìn tí a ti ṣe aburú sí wọn, dájúdájú Àwa yóò fi wọ́n sí ààyè tó dára ní ayé yìí: àti pé lóòótọ́ lóòótọ́ ẹ̀san Ayé tó ń bọ̀ ló tóbi jù, tó bá jẹ́ pé wọ́n mọ̀-

وَالَّذِيْنَ هَاجَرُوْا فِي اللّٰهِ مِنْۢ بَعْدِ
مَا ظُلِمُوْا لَنُبَوِّئَنَّهُمْ فِي الدُّنْيَا
حَسَنَةً ؕ وَ لَاَجْرُ الْاٰخِرَةِ اَكْبَرُ ۘ لَوْ
كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ﴿٤٢﴾

43. Àwọn tí wọ́n ní ìfaradà, tí wọ́n sì ń gbẹ́kẹ̀lé Olúwa wọn.

الَّذِيْنَ صَبَرُوْا وَ عَلٰى رَبِّهِمْ
يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Àwa kò tí ì rán (àwọn òjíṣẹ́) kan ṣíwájú rẹ̀, àyàfi kí wọ́n jẹ́ ọkùnrin tí A fi ìṣípayá ránṣẹ́ sí. Nítorí náà ẹ bèèrè lọ́wọ́ àwọn tí ọ̀rọ̀ Ọlọ́run ń bẹ lọ́dọ̀ wọn tí ẹ̀yin kò bá mọ̀.

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ اِلَّا رِجَالًا نُّوْحِيْٓ
اِلَيْهِمْ فَسْـَٔلُوْٓا اَهْلَ الذِّكْرِ اِنْ كُنْتُمْ لَا
تَعْلَمُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. (A rán wọn) pẹ̀lú àwọn Àmì tí ó hàn gbangba àti àwọn Ìwé Mímọ́. Bákan náà ni A sọ ìrántí kalẹ̀ fún ọ, kí o lè ṣàlàyé fún àwọn ènìyàn nípa ohun tí a sọ̀ kalẹ̀ fún wọn, àti pè kí wọ́n lè máa ronú.

بِالْبَيِّنٰتِ وَالزُّبُرِ ۗ وَاَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ
الذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ اِلَيْهِمْ
وَلَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٤٥﴾ النصف

46. Ǹjẹ́ àwọn tó ń pètè búburú ní ìfàyàbalẹ̀ pé Allah kò ní jẹ́ kí ilẹ̀ gbé wọn mì, tàbí pé ìyà kò ní dé wá bá wọn láti ibi tí wọn kò lérò?

اَفَاَمِنَ الَّذِيْنَ مَكَرُوا السَّيِّاٰتِ اَنْ
يَّخْسِفَ اللّٰهُ بِهِمُ الْاَرْضَ اَوْ يَاْتِيَهُمُ
الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٤٦﴾

47. Tàbí pé Òun kò ní gbá wọn mú lórí lílọbíbọ̀ wọn kí wọ́n má lè dojú (àwọn ètò Ọlọ́run) bolẹ̀?

اَوْ يَاْخُذَهُمْ فِيْ تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُمْ
بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٤٧﴾

48. Tàbí pé Òun kò ní gbá wọn mú pẹ̀lú ìparun díẹ̀díẹ̀? Dájúdájú Olúwa yín jẹ́ Aláàánú, Oníkẹ̀ẹ́.

اَوْ يَاْخُذَهُمْ عَلٰى تَخَوُّفٍ ۗ فَاِنَّ رَبَّكُمْ
لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿٤٨﴾

49. Ṣe wọn kò ri pé òjìji gbogbo nǹkan tí Allah dá ń tẹ̀ sí apá ọ̀tún àti sí apá òsì, ní ìtẹríba fún Allah nígbà tí wọ́n fi ara wọn sí ipò ìrẹ̀lẹ̀?

اَوَلَمْ يَرَوْا اِلٰى مَا خَلَقَ اللّٰهُ مِنْ شَيْءٍ
يَّتَفَيَّؤُا ظِلٰلُهٗ عَنِ الْيَمِيْنِ وَ
الشَّمَآئِلِ سُجَّدًا لِّلّٰهِ وَهُمْ دٰخِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. Àti pé ohun gbogbo tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti gbogbo ẹ̀dá tí ń bẹ ní ayé ń tẹríba fún Allah (tìrẹ̀lẹ̀tìrẹ̀lẹ̀), àti àwọn màláíkà (náà), bẹ́ẹ̀ ni wọn kì í ṣe ìgberaga.

وَلِلّٰهِ يَسْجُدُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي
الْاَرْضِ مِنْ دَآبَّةٍ وَّالْمَلٰٓئِكَةُ وَهُمْ لَا
يَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٥٠﴾

51. Wọn ń bẹ̀rù Olúwa wọn láti òkè, wọn a sì máa ṣe ohun tí a bá pa láṣẹ fún wọn.

يَخَافُوْنَ رَبَّهُمْ مِّنْ فَوْقِهِمْ وَيَفْعَلُوْنَ
مَا يُؤْمَرُوْنَ ﴿٥١﴾ السجدة

ÌDÁ 7

52. Allah ti sọ pé, ‘Ẹ má ṣe mú ọlọ́run méjì fún ìjọsìn. Dájúdájú Ọlọ́run kan ṣoṣo ní ń bẹ. Nítorí náà, Èmi nìkan ni kí ẹ máa bẹ̀rù.

وَقَالَ اللّٰهُ لَا تَتَّخِذُوٓا اِلٰهَيْنِ اثْنَيْنِۚ
اِنَّمَا هُوَ اِلٰهٌ وَاحِدٌۚ فَاِيَّايَ
فَارْهَبُونِ ﴿٥٢﴾

53. Àti pé tiRẹ̀ ni gbogbo àwọn ohun tó wà ní àwọn ọ̀run àti ayé, bẹ́ẹ̀ ni tiRẹ̀ ni ìgbọràn í ṣe títí láéláé. Ǹjẹ́ ẹ ó wa páyà ẹlòmíràn yàtọ̀ sí Allah bí?

وَلَهُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَلَهُ
الدِّينُ وَاصِبًاۜ اَفَغَيْرَ اللّٰهِ تَتَّقُونَ ﴿٥٣﴾

54. GBogbo ìbùkún yòówù tí ẹ bá ní, láti ọ̀dọ̀ Allah ló ti wá. Nígbà tí ìnira bá sì dé bá yín, Òun náà ni ẹ̀ ń ké pè (fún ìrànlọ́wọ́).

وَمَا بِكُمْ مِنْ نِعْمَةٍ فَمِنَ اللّٰهِ ثُمَّ اِذَا
مَسَّكُمُ الضُّرُّ فَاِلَيْهِ تَجْـَٔرُونَۚ ﴿٥٤﴾

55. Ṣùgbọ́n lẹ́hìn tí Ó bá ti mú ìnira kúrò fún yín tán, nígbà náà ni apá kan nínú yín yóò máa wá bá Olúwa wọn wá orogún.

ثُمَّ اِذَا كَشَفَ الضُّرَّ عَنْكُمْ اِذَا
فَرِيقٌ مِنْكُمْ بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَۙ ﴿٥٥﴾

56. Kí wọ́n lè ṣẹ́ oore tí A fún wọn. Tó bá rí bẹ́ẹ̀, ẹ máa gbádùn ara yín fún ìgbà díẹ̀; ṣùgbọ́n láìpẹ́ ẹ máa mọ̀.

لِيَكْفُرُوا بِمَآ اٰتَيْنَاهُمْۜ فَتَمَتَّعُوا
فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٥٦﴾

57. Wọ́n sì ń ya apá kan sọ́tọ̀ nínú ohun tí A ti pèse rẹ̀ fún wọn (fún àwọn ọlọ́run èké) tí wọn kò mọ̀ nǹkan kan nípa wọn. Mo fi Allah búra, dájúdájú a ó bi yín léèrè nípa ohun tí ẹ ń dá àdápa irọ́ rẹ̀.

وَيَجْعَلُونَ لِمَا لَا يَعْلَمُونَ نَصِيبًا مِمَّا
رَزَقْنَاهُمْۜ تَاللّٰهِ لَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنْتُمْ
تَفْتَرُونَ ﴿٥٧﴾

58. Wọ́n ń yan àwọn ọmọbìnrin fún Allah – Mímọ́ ni fún Un – nígbà tí àwọn fúnra wọn sì máa ń rí ohun tí wọ́n bá fẹ́.

وَيَجْعَلُونَ لِلّٰهِ الْبَنَاتِ سُبْحَانَهُۙ
وَلَهُمْ مَا يَشْتَهُونَ ﴿٥٨﴾

59. Àti pe ìgbà tí a bá fún ọ̀kan nínú wọn ní ìró nípa (bíbí) ọmọbìnrin, ojú rẹ̀ yóò ṣókùnkùn, bẹ́ẹ̀ ni yóò máa pa ìbànújẹ́ ọkàn rẹ̀ mọ́ra.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِالْأُنثَىٰ ظَلَّ
وَجْهُهُ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ٥٩

60. Òun a sì fi ara rẹ̀ pamọ́ nítorí ìròyìn ìbànújẹ́ tó dé bá a: Ṣé kí ó fi ọmọ náà sílẹ̀ pẹ̀lú ìtìjú ni tàbí kí ó bò ó mọ́ inú erùpẹ̀? Dájúdájú, aburú ni ìdájọ́ tí wọ́n ń ṣe.

يَتَوَارَىٰ مِنَ الْقَوْمِ مِن سُوءِ مَا
بُشِّرَ بِهِ ۚ أَيُمْسِكُهُ عَلَىٰ هُونٍ أَمْ
يَدُسُّهُ فِي التُّرَابِ ۗ أَلَا سَاءَ مَا
يَحْكُمُونَ ٦٠

61. Àfiwé burúkú ni ti àwọn tí kò gba Ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́. Àfiwé tó dára jùlọ sì ni ti Allah, Òún sì jẹ́ Alágbára jùlọ Ọlọgbọ́n jùlọ.

لِلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ
مَثَلُ السَّوْءِ ۖ وَلِلَّهِ الْمَثَلُ الْأَعْلَىٰ ۚ
ع وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ٦١

ÌDÁ 8

62. Tó bá ṣe pé Allah fẹ́ máa jẹ àwọn ènìyàn níyà nìtorí aburú wọn ni, Òun kò ní ṣẹ́ ẹ̀dá alààyè kan kù sórí ilẹ̀, ṣùgbọ́n Òun ń lọ́ wọn lára di àkókò tí a ti yàn; nígbà tí àkókò wọn bá sì dé, wọn kò ní lè fà á sẹ́hìn fún ìṣẹ́jú kan, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ní lè sún un síwájú díẹ̀.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللَّهُ النَّاسَ بِظُلْمِهِم
مَّا تَرَكَ عَلَيْهَا مِن دَابَّةٍ وَلَٰكِن
يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَاءَ
أَجَلُهُمْ لَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً ۖ وَلَا
يَسْتَقْدِمُونَ ٦٢

63. Wọ́n tún ń pe ohun tí àwọn gan-an kórira mọ́ Allah, bẹ́ẹ̀ ni wọ́n ń fi ahọ́n wọn pa irọ́ pé ohun tó dára jù (nínú ohun gbogbo) ni yóò jẹ́ tàwọn. Láìsí àníàní, Iná ni yóò jẹ́ tiwọn, ibẹ̀ ni a ó sì gbàgbé wọn sí.

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ مَا يَكْرَهُونَ وَتَصِفُ
أَلْسِنَتُهُمُ الْكَذِبَ أَنَّ لَهُمُ الْحُسْنَىٰ ۖ
لَا جَرَمَ أَنَّ لَهُمُ النَّارَ وَأَنَّهُم
مُّفْرَطُونَ ٦٣

64. Mo fi Allah búra, A rán (àwọn òjíṣẹ́) sí àwọn ènìyàn ṣíwájú rẹ̀, ṣùgbọ́n èṣù ṣe iṣẹ́ wọn lọ́sọ̀ọ́ fún wọn. Òun sì ni onígbọ̀wọ́ wọn lónìí, ìyà olóró sì ń bẹ fún wọn.

تَاللّٰهِ لَقَدْ اَرْسَلْنَا اِلٰى اُمَمٍ مِّنْ قَبْلِكَ
فَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ اَعْمَالَهُمْ فَهُوَ
وَلِيُّهُمُ الْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٦٤﴾

65. Àwa kò sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún ọ lásán, bí kò ṣe wí pé kí o lè fi ṣe àlàyé fún wọn nípa ohun tí wọ́n ń ṣe ìyapa ẹnu sí, àti gẹ́gẹ́ bí ìtọ́sọ́nà àti àánú fún àwọn tó ní ìgbàgbọ́ òdodo.

وَمَآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ اِلَّا
لِتُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِى اخْتَلَفُوْا فِيْهِ ۙ وَ
هُدًى وَّرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٦٥﴾

66. Allah sì ti sọ omi kalẹ̀ láti ọ̀run, Ó sì fi sọ ilẹ̀ di alàyè lẹ́hìn ikú rẹ̀. Dájúdájú, Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn tí wọn ń fẹ́ gbọ́.

وَاللّٰهُ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَحْيَا بِهِ
الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّسْمَعُوْنَ ﴿٦٦﴾

ÌDÁ 9

67. Dájúdájú ẹ̀kọ́ ń bẹ fún yín lára àwọn ẹran ọ̀sìn (náà). A ń fún yín mu láti inú ohun tó wà nínú ikùn wọn, ohun tó wà láàrin ìgbẹ́ àti ẹ̀jẹ̀, wàrà tó mọ́ gaara, tó sì máa ń dùn mọ́ àwọn tó ń mu (ún).

وَاِنَّ لَكُمْ فِى الْاَنْعَامِ لَعِبْرَةً ۚ
نُسْقِيْكُمْ مِّمَّا فِيْ بُطُوْنِهِ مِنْ بَيْنِ
فَرْثٍ وَّدَمٍ لَّبَنًا خَالِصًا سَآئِغًا
لِّلشّٰرِبِيْنَ ﴿٦٧﴾

68. Àti nínú àwọn èso dàbínù àti èso àjàrà, níbi tí ẹ ti ń mú ohun mímu tó ń pànìyàn àti ohun jíjẹ tó dára. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn ènìyàn tó ń lo làákàyè wọn.

وَمِنْ ثَمَرٰتِ النَّخِيْلِ وَالْاَعْنَابِ
تَتَّخِذُوْنَ مِنْهُ سَكَرًا وَّرِزْقًا حَسَنًا ۗ
اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿٦٨﴾

69. Olúwa rẹ sì tún ṣípayá fún kòkòrò oyin (pé), ‘kọ́ àwọn ilé rẹ sí ara àwọn òkè, àti sínú ìgó-igi, àti sí inú àwọn ibi gíga tí wọ́n mọ.

وَاَوْحٰى رَبُّكَ اِلَى النَّحْلِ اَنِ اتَّخِذِيْ
مِنَ الْجِبَالِ بُيُوْتًا وَّمِنَ الشَّجَرِ وَمِمَّا
يَعْرِشُوْنَ ﴿٦٩﴾

70. 'Lẹ́hìn náà kí o máa jẹ nínú àwọn onírúurú èso, kí o sì máa tọ ojú ọ̀nà Olúwa rẹ tìrẹ̀lẹ̀tìrẹ̀lẹ̀.' Ohun mímu tí ó ní oríṣiríṣìí àwọ̀ sì ń jáde láti inú wọn. Ìwòsàn ń bẹ níbẹ fún àwọn ènìyàn. Dájúdájú, Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn tó ń ronú.

ثُمَّ كُلِي مِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ فَاسْلُكِي
سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا ۚ يَخْرُجُ مِنْ بُطُوْنِهَا
شَرَابٌ مُّخْتَلِفٌ اَلْوَانُهٗ فِيْهِ شِفَآءٌ
لِّلنَّاسِ ۚ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ
يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٧٠﴾

71. Allah sì dá yín, lẹ́hìn náà Ó ń fi ikú pa yín; àwọn mìírán wà nínú yín tí wọ́n ń di arúgbó kùjọ́kùjọ́ débi pé wọ́n ń pàdánù gbogbo ìmọ̀ lẹ́hìn tí wọ́n ti ní in. Dájúdájú Ọlọ́run ni Olùmọ̀ ohun gbogbo, Alágbára.

وَاللّٰهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفّٰىكُمْ ۙ وَ
مِنْكُمْ مَّنْ يُّرَدُّ اِلٰۤى اَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْ
لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْـًٔا ۚ اِنَّ اللّٰهَ
عَلِيْمٌ قَدِيْرٌ ﴿٧١﴾

ÌDÁ 10

72. Allah ti ṣe ojúure fún àwọn apá kan nínú yín ju àwọn mìírán lọ nínú ìpèsè (ti ayé yìí). Ṣùgbọ́n àwọn tí a fún ní àjùlọ kì í fi (ìpín kankan nínú) ìpèsè wọn fún àwọn tó wà ní ìkápá wọn kí wọ́n má lè bá wọn dọ́gba. Wọ́n ha lè máa ṣàìmoore lórí oore Allah bí?

وَاللّٰهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلٰى بَعْضٍ فِي
الرِّزْقِ ۚ فَمَا الَّذِيْنَ فُضِّلُوْا بِرَآدِّيْ
رِزْقِهِمْ عَلٰى مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُمْ
فَهُمْ فِيْهِ سَوَآءٌ ۚ اَفَبِنِعْمَةِ اللّٰهِ
يَجْحَدُوْنَ ﴿٧٢﴾

73. Allah sì ti ṣe ẹni kejì fún yín láti àárin ara yín, bákan náà ló pèsè àwọn ọmọ àti àrọ́mọdọ́mọ fún yín láti ọ̀dọ̀ àwọn ẹni kejì yín, Ó sì tún pèsè àwọn ohun tó dára fún yín. Wọn yóò ha gba àwọn ohun asán gbọ́, tí wọn yóò sì ṣàìmoore sí oore Allah bí?

وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمْ مِّنْ اَنْفُسِكُمْ اَزْوَاجًا
وَّ جَعَلَ لَكُمْ مِّنْ اَزْوَاجِكُمْ بَنِيْنَ وَ
حَفَدَةً وَّ رَزَقَكُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ ۚ
اَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُوْنَ وَبِنِعْمَتِ اللّٰهِ
هُمْ يَكْفُرُوْنَ ﴿٧٣﴾

74. Wọ́n ń sin àwọn nǹkan mìírán yàtọ̀ sí Allah, àwọn tí kò

وَيَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَمْلِكُ
لَهُمْ رِزْقًا مِّنَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ

ní agbára láti pèsè ohunkóhun fún wọn láti ọ̀run tàbí ayé, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò sì lè ní irú agbára bẹ́ẹ̀ (láéláé).

شَيْـًٔا وَّلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ ﴿٧٤﴾

75. Nítorí náà ẹ má ṣe fi ohunkóhun wé Allah. Dájúdájú Allah mọ ohun gbogbo, ẹ̀yin kò sì mọ nǹkan kan.

فَلَا تَضْرِبُوْا لِلّٰهِ الْاَمْثَالَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ وَاَنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٧٥﴾

76. Allah fi àpẹẹrẹ nípa ẹrú kan tó ní olówó lélẹ̀, tí kò ní agbára lórí ohunkóhun, àti (ẹnìkan) tí A ti pèsè ohun tó dára láti ọ̀dọ̀ Wa fún, tí ó sì ń ná nínú rẹ̀ ní kọ̀rọ̀ àti ní gbangba. Ǹjẹ́ àwọn méjèèjì ha dọ́gba bí? Gbogbo ọpẹ́ ti Allah ni! Ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò mọ̀.

ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا عَبْدًا مَّمْلُوْكًا لَّا يَقْدِرُ عَلٰى شَيْءٍ وَّمَنْ رَّزَقْنٰهُ مِنَّا رِزْقًا حَسَنًا فَهُوَ يُنْفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَّجَهْرًا ؕ هَلْ يَسْتَوٗنَ ؕ اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ ؕ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٧٦﴾

77. Allah tún fi àpẹẹrẹ (mìíràn) lélẹ̀ nípa àwọn ọkùnrin méjì kan: ọ̀kan jẹ́ odi, kò lágbára lórí ohunkóhun, ó sì jẹ́ bùkátà fún ólówó rẹ̀; kò sí ibi tí ó lè rán an tó lè mú nǹkan gidi bọ̀. Ó ha lè dọ́gba pẹ̀lú ẹni tó ń pàṣẹ ìṣẹ̀tọ́ tí òun náà sì ń tọ ọ̀nà tó tọ́ bí?

وَضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا رَّجُلَيْنِ اَحَدُهُمَآ اَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلٰى شَيْءٍ وَّهُوَ كَلٌّ عَلٰى مَوْلٰىهُ ۙ اَيْنَمَا يُوَجِّهْهُّ لَا يَاْتِ بِخَيْرٍ ؕ هَلْ يَسْتَوِيْ هُوَ ۙ وَمَنْ يَّاْمُرُ بِالْعَدْلِ ۙ وَهُوَ عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٧٧﴾ ع ١٦

ÌDÁ 11

78. Àti pé ti Allah ni ohun gbogbo tí ó pamọ́ ní ọ̀run àti ayé; Nípa ti àkókò náà, gbogbo rẹ̀ kò ju kí á ṣẹ́jú kí á pa á dé lọ, ó tilẹ̀ tún yá ju bẹ́ẹ̀ lọ. Dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára lórí ohun gbogbo.

وَلِلّٰهِ غَيْبُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَمَآ اَمْرُ السَّاعَةِ اِلَّا كَلَمْحِ الْبَصَرِ اَوْ هُوَ اَقْرَبُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٧٨﴾

79. Allah sì mú yín jáde láti inú ìyá yín nígbà tí ẹ kò mọ nǹkan kan, Ó sì fún yín ní etí, ojú, àti ọkàn, kí ẹ lè máa dúpẹ́.

وَاللَّهُ أَخْرَجَكُم مِّن بُطُونِ أُمَّهَاتِكُمْ لَا تَعْلَمُونَ شَيْئًا وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٩﴾

80. Ǹjẹ́ wọn kò ha rí àwọn ẹyẹ tí wọ́n ń rọ̀ dẹ̀dẹ̀ ní òfurufú, kò sí ẹni tí ó mú wọn dúró bí kò ṣe Allah. Dájúdájú àwọn Àmì ń bẹ nínú eléyìí fún àwọn tó gbàgbọ́.

أَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ مُسَخَّرَاتٍ فِي جَوِّ السَّمَاءِ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا اللَّهُ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٨٠﴾

81. Allah sì ti ṣe àwọn ilé yín ní ibùgbé fún yín. Bákan náà ló ti ṣe ilé fún yín láti ara awọn ẹran ọ̀sìn, èyí tó fúyẹ́, fún yín ni àkókò ìrìn-àjò àti ní àkókò ìpabùdó; àti lára òwú, irun múlọ́múlọ́ àti irun tó nípọn ara wọn, (Ó ti pèsè) àwọn ohun èlò inú ilé fún yín àti oríṣìrísìí àwọn èròjà ojoojúmọ́ fún ìgbà díẹ̀.

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّن بُيُوتِكُمْ سَكَنًا وَجَعَلَ لَكُم مِّن جُلُودِ الْأَنْعَامِ بُيُوتًا تَسْتَخِفُّونَهَا يَوْمَ ظَعْنِكُمْ وَيَوْمَ إِقَامَتِكُمْ وَمِنْ أَصْوَافِهَا وَأَوْبَارِهَا وَأَشْعَارِهَا أَثَاثًا وَمَتَاعًا إِلَىٰ حِينٍ ﴿٨١﴾

82. Allah tún ti ṣe (àwọn ohun tí ó ń mú) ìbòji (wá) fún yín nínú àwọn ohun tí Ó dá, Ó ṣe ààyè àbò fún yín nínú àwọn òkè; Ó ṣe àwọn aṣọ fún yín láti gbà yín lọ́wọ́ ooru, àti àwọn ẹ̀wù irin láti dáàbò bò yín lójú ogun. Báyìí ni Ó ń ṣe àwọn oore-ọ̀fẹ́ Rẹ̀ láṣepé fún yín kí ẹ lè jura yín sílẹ̀ (fún Un).

وَاللَّهُ جَعَلَ لَكُم مِّمَّا خَلَقَ ظِلَالًا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ الْجِبَالِ أَكْنَانًا وَجَعَلَ لَكُمْ سَرَابِيلَ تَقِيكُمُ الْحَرَّ وَسَرَابِيلَ تَقِيكُم بَأْسَكُمْ كَذَٰلِكَ يُتِمُّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْلِمُونَ ﴿٨٢﴾

83. Ṣùgbọ́n bí wọ́n bá yí padà, nígbà náà, ìwọ̀n ìba ohun tí ó jẹ́ iwọ̀ fún ọ kò ju kí o jíṣẹ́ náà dópin.

فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٨٣﴾

84. Wọ́n dá ìdẹ̀ra Allah mọ̀ (bí wọn ṣe ń rí i), síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n ṣẹ́ ẹ; ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn sì jẹ́ aláìmoore.

يَعْرِفُونَ نِعْمَتَ اللّٰهِ ثُمَّ يُنْكِرُونَهَا وَاَكْثَرُهُمُ الْكٰفِرُونَ ﴿٨٤﴾ ع

ÌDÁ 12

85. (Kí ẹ sì rántí) ọjọ́ náà tí A ó gbé ẹlẹ́rìí dìde láàrin ìran kọ̀ọ̀kan, nígbà náà, a kò ní gba àwọn tó ṣàìgbàgbọ́ láàyè (láti ṣìpẹ̀), bẹ́ẹ̀ ni a kò ní gba ìpẹ̀ wọn.

وَيَوْمَ نَبْعَثُ مِنْ كُلِّ اُمَّةٍ شَهِيدًا ثُمَّ لَا يُؤْذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٨٥﴾

86. Nígbà tí àwọn tó ṣe aburú bá rí ìyà náà (gan-an), A kò ní gbé e fúyẹ́ fún wọn, bẹ́ẹ̀ a kò ní lọ́ wọn lára.

وَاِذَا رَاَ الَّذِينَ ظَلَمُوا الْعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمْ وَلَا هُمْ يُنْظَرُونَ ﴿٨٦﴾

87. Nígbà tí àwọn tó bá (Ọlọ́run) wá orogún bá rí àwọn tí wọ́n mú ní orogún (pẹ̀lú Ọlọ́run), wọn yóò wí pé, 'Olúwa wa, àwọn wọ̀nyí làwọn tí a mú lórogún tí a ń pè dípò Rẹ.' Wọn yóò sì jágbe mọ́ wọn pé, 'Dájúdájú òpùrọ́ ni yín.'

وَاِذَا رَاَ الَّذِينَ اَشْرَكُوا شُرَكَاءَهُمْ قَالُوا رَبَّنَا هٰٓؤُلَٓاءِ شُرَكَٓاؤُنَا الَّذِينَ كُنَّا نَدْعُوا مِنْ دُونِكَ فَاَلْقَوْا اِلَيْهِمُ الْقَوْلَ اِنَّكُمْ لَكٰذِبُونَ ﴿٨٧﴾

88. Wọn yóò sì ju ara wọn sílẹ̀ fún Allah lọ́jọ́ náà, gbogbo ohun tí wọ́n máa ń hun yóò sì já wọn kulẹ̀.

وَاَلْقَوْا اِلَى اللّٰهِ يَوْمَئِذٍ السَّلَمَ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٨٨﴾

89. Ní ti àwọn tí kò gbàgbọ́, tí wọ́n sì tún ń yí àwọn ènìyàn lọ́kàn padà kúrò lójú ọ̀nà Allah, Àwa yóò fi ìyà kún ìyà wọn nítorí pé wọ́n ti ba ilẹ̀ jẹ́ púpọ̀.

اَلَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَنْ سَبِيلِ اللّٰهِ زِدْنٰهُمْ عَذَابًا فَوْقَ الْعَذَابِ بِمَا كَانُوا يُفْسِدُونَ ﴿٨٩﴾

90. (Kí o sì rántí) ọjọ́ tí A ó gbé ẹlẹ́rìí dìde nínú ìran kọ̀ọ̀kan tí yóò jẹ́ ẹlẹ́rìí lé wọn lórí láàrin

وَيَوْمَ نَبْعَثُ فِي كُلِّ اُمَّةٍ شَهِيدًا عَلَيْهِمْ مِنْ اَنْفُسِهِمْ وَجِئْنَا بِكَ

شَهِيدًا عَلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ ۚ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ
الْكِتَٰبَ تِبْيَٰنًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَ
ع ١٢ ١٨ رَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ٩٠

wọn, A ó sì mú ìwọ náà wá ní ẹlẹ́rìí lórí àwọn wọ̀nyí. A sì ti sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún ọ láti máa fi ṣe àlàyé ohun gbogbo, ó jẹ́ ìtọ́sọ́nà, àánú àti ìró ìdùnnú fún àwọn tó ju ara wọn sílẹ̀ (fún Ọlọ́run).

ÌDÁ 13

إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَالْإِحْسَانِ وَ
إِيتَآئِ ذِي الْقُرْبَىٰ وَ يَنْهَىٰ عَنِ
الْفَحْشَآءِ وَالْمُنكَرِ وَالْبَغْيِ ۚ يَعِظُكُمْ
لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ٩١

91. Dájúdájú Allah pàṣẹ ìṣẹ̀tọ́, rere ṣíṣe, fífúnni nínú ohun ìní ẹni bí a ṣe máa ń fún àwọn ìbátan; Ó sì kọ ìwà àìnítìjú, ìwà búburú, àti ìdìtẹ. Ó ń kìlọ̀ fún yín kí ẹ lè máa kíyèsara.

وَأَوْفُوا بِعَهْدِ اللَّهِ إِذَا عَاهَدتُّمْ وَ
لَا تَنقُضُوا الْأَيْمَانَ بَعْدَ تَوْكِيدِهَا
وَقَدْ جَعَلْتُمُ اللَّهَ عَلَيْكُمْ كَفِيلًا ۚ إِنَّ
اللَّهَ يَعْلَمُ مَا تَفْعَلُونَ ٩٢

92. Àti pé kí ẹ mú májẹ̀mu Allah ṣẹ nígbà tí ẹ ti ṣe é; ẹ má ṣe yẹ àwọn ìbúra yín lẹ́hìn tí ẹsẹ̀ wọn ti rinlẹ̀ ṣinṣin tán, tí ẹ sì ti fi Allah ṣe Atóófaratì. Dájúdájú Allah mọ ohun tí ẹ̀yin ń ṣe.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّتِي نَقَضَتْ غَزْلَهَا مِنْ
بَعْدِ قُوَّةٍ أَنكَاثًا ۚ تَتَّخِذُونَ أَيْمَانَكُمْ
دَخَلًا بَيْنَكُمْ أَن تَكُونَ أُمَّةٌ هِيَ أَرْبَىٰ
مِنْ أُمَّةٍ ۚ إِنَّمَا يَبْلُوكُمُ اللَّهُ بِهِ ۚ وَ
لَيُبَيِّنَنَّ لَكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ مَا كُنتُمْ فِيهِ
تَخْتَلِفُونَ ٩٣

93. Ẹ má ṣe dà gẹ́gẹ́ bí obìnrin kan tí ó fi ọwọ́ ara rẹ̀ tú òwú rẹ̀ palẹ̀ lẹ́hìn tí ó ti ràn án dáradára. Ẹ̀ ń sọ àwọn ìbura yín di ohun ẹ̀tàn láàrin ara yín, (pẹ̀lú ìbẹ̀rù) pé ìran kan lè ní agbára ju ìran kejì lọ. Dájúdájú Allah kan fi eléyìí dán yín wò ni, tí ó bá sì di Ọjọ́ Àjíǹde Òun yóò jẹ́ kí ohun tí ẹ ń ṣe ìyapa ẹnu lé lórí hàn sí yín kedere.

وَلَوْ شَآءَ اللَّهُ لَجَعَلَكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَ
لَٰكِن يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِي مَن يَشَآءُ ۚ
وَلَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٩٤

94. Bí ó bá jẹ́ pé ó wu Allah ni, Òun ìbá ṣe (gbogbo) yín ní ìran kan ṣoṣo; ṣùgbọ́n Òun máa ń fi ẹni tó bá fẹ́ (ìṣìnà) sílẹ̀ nínú ìṣìnà, Ó sì máa ń tọ́ ẹni tó bá fẹ́ (ìtọ̀sọ̀nà) sọ́nà. Dájúdájú a ó bi yín léèrè nípa ohun tí ẹ̀yin ń ṣe.

95. Ẹ má ṣe sọ ìbúra yín di ohun ẹ̀tàn láàrin yín; (bí bẹ́ẹ̀ kọ́) ẹsẹ̀ yín yóò yẹ̀ lẹ́hìn tí ó ti dúró ṣinṣin. Ẹ̀yin yóò sì tọ́ aburú wò nítorí pé ẹ ti yí àwọn (ènìyàn) lọ́kàn kúrò ní ojú ọ̀nà Allah, ẹ̀yin yóò sì jẹ ìyà olóró.

وَلَا تَتَّخِذُوٓا اَيْمَانَكُمْ دَخَلًا بَيْنَكُمْ
فَتَزِلَّ قَدَمٌ بَعْدَ ثُبُوتِهَا وَتَذُوقُوا
السُّوٓءَ بِمَا صَدَدْتُمْ عَنْ سَبِيلِ اللّٰهِ ج
وَلَكُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ٩٥

96. Ẹ má sì ṣe pààrọ̀ májẹ̀mu Allah pẹ̀lú owó pọ́ọ́kúú. Dájúdájú ohun tó ń bẹ lọ́dọ̀ Allah ló dára jù fún yín tó bá jẹ́ pé ẹ mọ̀ ni.

وَلَا تَشْتَرُوا بِعَهْدِ اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيلًا
اِنَّمَا عِنْدَ اللّٰهِ هُوَ خَيْرٌ لَكُمْ اِنْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ٩٦

97. Ohun tí ń bẹ lọ́dọ̀ yín yóò tan, ṣùgbọ́n ohun tí ń bẹ lọ́dọ̀ Allah yóò wà (láéláé). Dájúdájú Àwa yóò san àwọn tó ní ìfaradà ni ẹ̀san tó dára jùlọ lórí ohun tí wọ́n ṣe níṣẹ́.

مَا عِنْدَكُمْ يَنْفَدُ وَمَا عِنْدَ اللّٰهِ بَاقٍ
وَلَنَجْزِيَنَّ الَّذِينَ صَبَرُوٓا اَجْرَهُمْ
بِاَحْسَنِ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ٩٧

98. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe rere, yálà ọkùnrin tàbí obìnrin, tí ó sì jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo. Àwa yóò jẹ́ kí ó gbé ìgbésí ayé rere, Àwa yóò sì san irú wọn lẹ́san níbààmu pẹ̀lú èyí tó dára jùlọ nínú iṣẹ́ wọn.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِنْ ذَكَرٍ اَوْ اُنْثٰى وَ
هُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهُ حَيٰوةً طَيِّبَةً ج
وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ اَجْرَهُمْ بِاَحْسَنِ مَا
كَانُوا يَعْمَلُونَ ٩٨

99. Nígbà tí o bá ń ka Al-kur'ani, máa wá ààbò lọ sọ́dọ̀ Allah kúrò lọ́wọ́ Èṣù ẹni ẹ̀kọ̀.

فَاِذَا قَرَاْتَ الْقُرْاٰنَ فَاسْتَعِذْ بِاللّٰهِ
مِنَ الشَّيْطٰنِ الرَّجِيمِ ٩٩

100. Dájúdájú òun kò ní agbára kankan lórí àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì gbẹ́kẹ̀lé Olúwa wọn.

اِنَّهُ لَيْسَ لَهُ سُلْطٰنٌ عَلَى الَّذِينَ
اٰمَنُوا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ١٠٠

101. Agbára rẹ̀ wà lórí àwọn tí wọ́n mú un lọ́rẹ̀ẹ́ nìkan àti àwọn tó bá (Ọlọ́run) wá orogún.

اِنَّمَا سُلْطٰنُهُ عَلَى الَّذِينَ يَتَوَلَّوْنَهُ وَ
الَّذِينَ هُمْ بِهِ مُشْرِكُونَ ١٠١

ÌDÁ 14

102. Nígbà tí A bá fi Àmì kan pààrọ̀ òmíràn- Allah mọ àmọ̀dájú ohun tí Ó sọ̀ kalẹ̀- wọn á wí pé, ‘Dájúdájú aládàápa irọ́ ni ìwọ.’ Bẹ́ẹ̀ kọ́, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò mọ̀.

وَإِذَا بَدَّلْنَآ ءَايَةً مَّكَانَ ءَايَةٍ ۙ وَّٱللَّهُ
أَعْلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوٓا إِنَّمَآ أَنْتَ
مُفْتَرٍۭ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٠٢﴾

103. Wí pé; ‘Ẹ̀mí Mímọ́ ló mú un wá láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ pẹ̀lú òdodo, kí ó lè fi ẹsẹ̀ àwọn tó gbàgbọ́ lódodo rinlẹ̀, kí ó sì tún jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti ìró ìdùnnú fún àwọn Mùsùlùmí.

قُلْ نَزَّلَهُۥ رُوحُ ٱلْقُدُسِ مِنْ رَّبِّكَ
بِٱلْحَقِّ لِيُثَبِّتَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا وَ
هُدًى وَّبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿١٠٣﴾

104. Dájúdájú Àwa mọ̀ pé, wọn ń sọ pé ènìyàn kan ló ń kọ́ ọ. (Ṣùgbọ́n) àjòjì ni èdè ẹni tí wọ́n rò pé òun ló ń kọ́ ọ, bẹ́ẹ̀ sì ni èdè Lárúbáwá tó já gaara, tó tún yéni ni èyí.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّهُمْ يَقُولُونَ إِنَّمَا
يُعَلِّمُهُۥ بَشَرٌ ۗ لِّسَانُ ٱلَّذِي
يُلْحِدُونَ إِلَيْهِ أَعْجَمِيٌّ وَّهَٰذَا لِسَانٌ
عَرَبِيٌّ مُّبِينٌ ﴿١٠٤﴾

105. (Ní ti) àwọn tí kò gba àwọn Àmì Allah gbọ́, dájúdájú Allah kò ní tọ́ wọn sọ́nà. Ìyà olóró ni yóò sì jẹ́ tiwọn.

إِنَّ ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ۙ
لَا يَهْدِيهِمُ ٱللَّهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٥﴾

106. Àwọn tí kò gba àwọn Àmì Allah gbọ́ nìkan ni wọ́n máa ń hun irọ́ jọ, àwọn náà gan-an sì ni òpùrọ́.

إِنَّمَا يَفْتَرِي ٱلْكَذِبَ ٱلَّذِينَ لَا
يُؤْمِنُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ ۖ وَأُولَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْكَٰذِبُونَ ﴿١٠٦﴾

107. Ẹni yòówù tó bá ṣàìgbàgbọ́ lẹ́hìn tí ó ti gba Allah gbọ́ tán- yàtọ̀ sí ẹni tí a mú ní ipá (láti tẹ̀ sí àìgbàgbọ́) tí ọkàn rẹ̀ sì rinlẹ̀ sínú ìgbàgbọ́- ṣùgbọ́n àwọn tó bá fi ààyè gba àìgbàgbọ́ nínú ọkàn wọn, ìbínú Allah yóò máa wà lórí wọn, tiwọn sì ni ìyà tó tóbi.

مَنْ كَفَرَ بِٱللَّهِ مِنْۢ بَعْدِ إِيمَٰنِهِۦٓ إِلَّا مَنْ
أُكْرِهَ وَقَلْبُهُۥ مُطْمَئِنٌّۢ بِٱلْإِيمَٰنِ
وَلَٰكِنْ مَّنْ شَرَحَ بِٱلْكُفْرِ صَدْرًا
فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِّنَ ٱللَّهِ ۖ وَلَهُمْ
عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٧﴾

108. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọ́n nífẹ̀ẹ́ sí ayé yìí ju ọ̀run lọ. Àti pé Allah kì Í fi ọ̀nà mọ àwọn aláìgbàgbọ́.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا عَلَى الْآخِرَةِ وَأَنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ١٠٨

109. Àwọn wọ̀nyí ni Allah ti fi èdídí dí ọkàn, etí àti ojú wọn. Àwọn náà sì ni aláìkíyèsára.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ طَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَسَمْعِهِمْ وَأَبْصَارِهِمْ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْغَافِلُونَ ١٠٩

110. láìsíyèméjì, àwọn ni yóò ṣòfò ní Ayé tó ń bọ̀.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِي الْآخِرَةِ هُمُ الْخَاسِرُونَ ١١٠

111. Lẹ́hìn náà dájúdájú Olúwa rẹ̀- sí àwọn tó fi (ilé wọn) sílẹ̀ lẹ́hìn tí a ti kó ìdàmú bá wọn, tí wọ́n sì ṣapá gidigidi (lójú ọ̀nà Allah), tí wọ́n tún dúró déédéé- (ẹ kíyèsi i) dájúdájú, lẹ́hìn èyí (tí wọ́n ṣe yìí), Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ ni Olúwa rẹ.

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ هَاجَرُوا مِنْ بَعْدِ مَا فُتِنُوا ثُمَّ جَاهَدُوا وَصَبَرُوا إِنَّ رَبَّكَ مِنْ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ١١١

ÌDÁ 15

112. Ní ọjọ́ tí ẹ̀mí kọ̀ọ̀kan yóò wá bẹ̀bẹ̀ fún ara rẹ̀, tí ẹ̀mí kọ̀ọ̀kan yóò sì gba ẹ̀san ohun tí ó ti ṣe nísẹ́, a kò sì ní ṣe àbòsí fún wọn.

يَوْمَ تَأْتِي كُلُّ نَفْسٍ تُجَادِلُ عَنْ نَفْسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَا عَمِلَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ١١٢

113. Allah sì fi àpẹẹrẹ ìlú kan tó jẹ́ àǹfàní àààbò àti ìfàyàbalẹ̀; ìpèsè rẹ̀ máa wá ń bá a ní ọ̀pọ̀lọpọ̀ láti gbogbo ọ̀nà, ṣùgbọ́n ó ṣàìmoore nípa oore Allah. Nítorí náà, Allah da asọ ebi àti ẹ̀rù jẹ̀jẹ̀ bò wọ́n nítorí ohun tí wọ́n máa ń ṣe.

وَضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا قَرْيَةً كَانَتْ آمِنَةً مُطْمَئِنَّةً يَأْتِيهَا رِزْقُهَا رَغَدًا مِنْ كُلِّ مَكَانٍ فَكَفَرَتْ بِأَنْعُمِ اللَّهِ فَأَذَاقَهَا اللَّهُ لِبَاسَ الْجُوعِ وَالْخَوْفِ بِمَا كَانُوا يَصْنَعُونَ ١١٣

114. Nítòótọ́ òjíṣẹ́ kan dé wá bá wọn láti àárin ara wọn, ṣùgbọ́n wọ́n pè é ní òpùrọ́. Nítorí náà ìjìyà dé wá bá wọn nígbà tí wọ́n jẹ́ alábòsí.

وَلَقَدْ جَاءَهُمْ رَسُولٌ مِنْهُمْ فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ وَهُمْ ظَالِمُونَ ١١٤

115. Nítorí náà ẹ máa jẹ nínú ohun tí A ṣe lẹ́tọ̀ọ́ tí ó sì dára nínú ohun tí Allah ti pèsè fún yín; kí ẹ sì máa dúpẹ́ lórí oore Allah, tó bá jẹ́ pé Òun gan-an ni ẹ̀ ń sìn.

فَكُلُوْا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ حَلٰلًا طَيِّبًا ۖ
وَّاشْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ
اِيَّاهُ تَعْبُدُوْنَ ﴿١١٥﴾

116. Ìba àwọn ohun tí Ó ti ṣe léèwọ̀ fún yín ni ẹran tó kú fúnra rẹ̀, ẹ̀jẹ̀, ẹran ẹlẹ́dẹ̀ àti àwọn ẹran tí a pe orúkọ nǹkan mìíràn sí yàtọ̀ sí Orúkọ Allah. Ṣùgbọ́n ẹni tí ìnira bá mú, tí kì í ṣe ti àìgbọràn tàbí ìrékojá ààlà. Nígbà náà, dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

اِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَ
لَحْمَ الْخِنْزِيْرِ وَمَآ اُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ
بِهٖ ۚ فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَّلَا عَادٍ
فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١١٦﴾

117. Ẹ má ṣe torí irọ́ tí ahọ́n yín ń pa máa sọ pé, 'Èyí jẹ́ ẹ̀tọ́, èyí sì jẹ́ èèwọ̀,' láti lè fi hun irọ́ mọ́ Allah. Dájúdájú àwọn tó ń hun irọ́ mọ́ Allah kì í ṣoríire.

وَلَا تَقُوْلُوْا لِمَا تَصِفُ اَلْسِنَتُكُمُ
الْكَذِبَ هٰذَا حَلٰلٌ وَّ هٰذَا حَرَامٌ
لِّتَفْتَرُوْا عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ ۗ اِنَّ
الَّذِيْنَ يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ
لَا يُفْلِحُوْنَ ﴿١١٧﴾

118. (Lẹ́hìn) ìgbádùn díẹ̀, ìyà olóró ń bẹ fún wọn.

مَتَاعٌ قَلِيْلٌ ۖ وَّلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١١٨﴾

119. Nípa ti àwọn Yahudi (náà), A ṣe àwọn ohun tí A ti kà fún ọ léèwọ̀ fún wọn tẹ́lẹ̀. A kò sì ṣe àbòsí fún wọn, ṣùgbọ́n àwọn ni wọ́n máa ń ṣe àbòsí fún orí ara wọn.

وَعَلَى الَّذِيْنَ هَادُوْا حَرَّمْنَا
مَا قَصَصْنَا عَلَيْكَ مِنْ قَبْلُ ۚ وَمَا
ظَلَمْنٰهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ
يَظْلِمُوْنَ ﴿١١٩﴾

120. Lẹ́hìn náà, dájúdájú, Olúwa-sí àwọn tó ṣe ibi nípa àìmọ̀kan, tí wọ́n sì ronúpìwàdà, tí wọ́n tún ṣe àtúnṣe- (ẹ kíyèsi i) lẹ́hìn ìyẹn, dájúdájú Olúwa rẹ̀ jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

ثُمَّ اِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِيْنَ عَمِلُوا
السُّوْٓءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ تَابُوْا مِنْۢ
بَعْدِ ذٰلِكَ وَاَصْلَحُوْٓا ۙ اِنَّ رَبَّكَ مِنْۢ
بَعْدِهَا لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٢٠﴾

ÌDÁ 16

121. Dájúdájú Ibrahim jẹ́ odidi ìran kan fúnra rẹ̀, ó máa ń gbọ́ràn sí Allah ní gbogbo ìgbà, ó sì máa ń tẹ̀ sí (ọ̀dọ̀ Rẹ̀), kò sí jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn abọ̀rìṣà;

إِنَّ إِبْرَاهِيمَ كَانَ أُمَّةً قَانِتًا
لِّلَّهِ حَنِيفًا ۖ وَلَمْ يَكُ مِنَ
الْمُشْرِكِينَ ﴿١٢١﴾

122. Ó máa ń dúpẹ́ fún àwọn ìbùkún Rẹ̀; Ó ṣà á lẹ́ṣà, Ó sì tún tọ́ ọ sí ojú ọ̀nà tààrà.

شَاكِرًا لِّأَنْعُمِهِ ۚ اجْتَبَاهُ وَهَدَاهُ إِلَىٰ
صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٢٢﴾

123. A ṣe ohun tó dára fún un ní ayé yìí, òun yóò sì máa bẹ nínú àwọn ẹni rere ní Ayé tó ń bọ̀.

وَآتَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً ۖ وَإِنَّهُ
فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٢٣﴾

124. (Nísinsinyìí), A wá ṣípayá fún ọ (pé), ‘Máa tẹ̀lé ọ̀nà Ibrahim, ẹni tó dúró déédéé, tí kò sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń bá A wá orogún.

ثُمَّ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ أَنِ اتَّبِعْ
مِلَّةَ إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا ۖ وَمَا كَانَ مِنَ
الْمُشْرِكِينَ ﴿١٢٤﴾

125. A ṣe (ìjìyà àìbọ̀wọ̀ fún) ọjọ́ Ìsinmi (Sabat) ní dandan lórí àwọn tó ń ṣe ìyapa ẹnu nípa rẹ̀ (Ibrahim ati ẹ̀sìn rẹ̀). Dájúdájú Olúwa rẹ yóò ṣe ìdájọ́ láàrin wọn ní ọjọ́ Àjíǹde nípa ohun tí wọ́n ń ṣe ìyapa ẹnu sí.

إِنَّمَا جُعِلَ السَّبْتُ عَلَى الَّذِينَ
اخْتَلَفُوا فِيهِ ۚ وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ
بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا
فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٢٥﴾

126. Máa pe ìpè sí ojú ọ̀nà Olúwa rẹ pẹ̀lú làákàyè àti ìkìlọ̀ tó rẹwà, kí o sì bá wọn ṣe ìfọ̀rọ̀wérọ̀ lọ́nà tó dára. Dájúdájú Olúwa rẹ̀ ni Ó mọ̀ jùlọ nípa àwọn tó sọnù kúrò lójú ọ̀nà Rẹ̀. Òun náà ló sì mọ̀ jùlọ nípa àwọn tó mọ̀nà.

ادْعُ إِلَىٰ سَبِيلِ رَبِّكَ بِالْحِكْمَةِ وَ
الْمَوْعِظَةِ الْحَسَنَةِ ۖ وَجَادِلْهُم بِالَّتِي
هِيَ أَحْسَنُ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن
ضَلَّ عَن سَبِيلِهِ ۖ وَهُوَ أَعْلَمُ
بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١٢٦﴾

127. Tí (ẹ bá pinnu láti) jẹ àwọn (ajẹnińípá) níyà, ẹ jẹ (wọ́n) níyà

وَإِنْ عَاقَبْتُمْ فَعَاقِبُوا بِمِثْلِ مَا
عُوقِبْتُم بِهِ ۖ وَلَئِن صَبَرْتُمْ لَهُوَ

خَيْرٌ لِّلصّٰبِرِيْنَ ﴿١٢٧﴾

níwọ̀n bí wọ́n ṣe ṣe aburú fún yín; ṣùgbọ́n tí ẹ bá lè rọ́jú, ìyẹn ló dára jù fún àwọn onífaradà.

وَاصْبِرْ وَمَا صَبْرُكَ اِلَّا بِاللّٰهِ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُ فِيْ ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُوْنَ ﴿١٢٨﴾

128. Kí o sì ṣe sùúrú, ìwọ kò sì lè ṣe sùúrú kankan àyàfi pẹ̀lú (ìrànlọ́wọ́) Allah. Kì o má sì ṣe banújẹ́ nítorí wọn. Má sì ṣe da ara rẹ̀ láàmú nítorí ète wọn.

اِنَّ اللّٰهَ مَعَ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا وَّالَّذِيْنَ هُمْ مُّحْسِنُوْنَ ﴿١٢٩﴾

129. Nítòótọ́ Allah ń bẹ pẹ̀lú àwọn tó ń bẹ̀rù Rẹ̀ àti àwọn tó ń ṣe rere.




# BANII ISRỌQIIL

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

الجزء ١٥

ÌPÍN 15

سُبْحٰنَ الَّذِيْٓ اَسْرٰى بِعَبْدِهٖ لَيْلًا
مِّنَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ اِلَى الْمَسْجِدِ
الْاَقْصَا الَّذِيْ بٰرَكْنَا حَوْلَهٗ لِنُرِيَهٗ
مِنْ اٰيٰتِنَا ۚ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْبَصِيْرُ ②

2. Mímọ́ ni fún Ẹni tí ó mú ẹrúsìn Rẹ̀ rìn ìrìn-àjò ní òru láti Mọ́sálásí ọ̀wọ̀ náà lọ sí Mọ́sálásí tí ó jìnnà réré nnì, èyí tí A fi ìbùkún sí àyíká rẹ̀, láti lè fi nínú àwọn Àmì Wa hàn án. Dájúdájú Òun jẹ́ Olùgbọ́, Olùrí ohun gbogbo.

وَاٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ وَجَعَلْنٰهُ هُدًى
لِّبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اَلَّا تَتَّخِذُوْا مِنْ دُوْنِيْ
وَكِيْلًا ③

3. Àti pé Àwa ti fún Musa ní Ìwé, A sì ṣe é ní ìtọ́sọ́nà fún àwọn ọmọ Israẹli. Wí pé: 'Ẹ kò gbọdọ̀ mú nǹkan mìíràn ní aláfẹ̀hìntì lẹ́hìn Mi.'

ذُرِّيَّةَ مَنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوْحٍ ۗ اِنَّهٗ كَانَ عَبْدًا
شَكُوْرًا ④

4. 'Àrọ́mọdọ́mọ àwọn tí A kó pọ̀ pẹ̀lú Nuha; Dájúdájú ó jẹ́ ẹrúsìn tó moore.'

وَقَضَيْنَآ اِلٰى بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ فِى الْكِتٰبِ
لَتُفْسِدُنَّ فِى الْاَرْضِ مَرَّتَيْنِ وَلَتَعْلُنَّ
عُلُوًّا كَبِيْرًا ⑤

5. Àti pé, A fi hàn sí àwọn ọmọ Israẹli nínú Ìwé náà pé, dájúdájú ẹ ó ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀ lẹ́ẹ̀mejì, àti pé dájúdájú ẹ ó ṣe ìgbéraga tí ó tobi.

فَاِذَا جَآءَ وَعْدُ اُوْلٰىهُمَا بَعَثْنَا عَلَيْكُمْ
عِبَادًا لَّنَآ اُولِيْ بَاْسٍ شَدِيْدٍ فَجَاسُوْا
خِلٰلَ الدِّيَارِ ۗ وَكَانَ وَعْدًا مَّفْعُوْلًا ⑥

6. Nígbà tí ọ̀kan nínú àwọn àdéhùn méjèèjì náà rí àmúṣẹ, nígbà náà ni Àwa gbé àwọn ẹrúsìn Wa kan dìde ní àtakò sí yín tí wọ́n jẹ́ alágbára tí ó le koko. Wọ́n sì ba gbogbo àwọn ilé yín jẹ́, ìlérí náà sì di ohun tí ó rí àmúṣẹ.

7. Lẹ́hìn náà ni A padà fún yín ní agbára (ìṣẹ́gun) lórí wọn, A sì fi ọ̀pọ̀lọpọ̀ dúkiá àti àwọn ọmọ ràn yín lọ́wọ́. Àwá sì ṣe yín ní ìjọ tó pọ̀ ní iye.

ثُمَّ رَدَدْنَا لَكُمُ الْكَرَّةَ عَلَيْهِمْ وَ
أَمْدَدْنَٰكُمْ بِأَمْوَٰلٍ وَبَنِينَ وَجَعَلْنَٰكُمْ
أَكْثَرَ نَفِيرًا ۝٧

8. Bí ẹ̀yin bá ṣe rere, ẹ se é fún ire ẹ̀mí yín, bí ẹ bá sì ṣe búburú, ẹ ṣe é fún àdánù rẹ̀ náà ni. Ṣùgbọ́n nígbà tí àdéhùn ẹlẹ́ẹ̀keji bá rí àmúṣẹ (A ó gbé àwọn kan dìde) tí wọn yóò kọlù yín láti kó ìbànújẹ́ àti ìtìjú bá yín, tí wọn ó sì wọ Mọ́sáláṣí náà gẹ́gẹ́ bí wọ́n ti wọ̀ ọ́ ní ìgbà àkọ́kọ́, wọ́n ó sì pa ohun gbogbo tí wọ́n ti ṣẹ́gun run ní ìparun òṣì.

إِنْ أَحْسَنتُمْ أَحْسَنتُمْ لِأَنفُسِكُمْ وَ
إِنْ أَسَأْتُمْ فَلَهَا فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ
الْآخِرَةِ لِيَسُوءُوا وُجُوهَكُمْ وَلِيَدْخُلُوا
الْمَسْجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَ
لِيُتَبِّرُوا مَا عَلَوْا تَتْبِيرًا ۝٨

9. Ó lè jẹ́ pé Olúwa yín yóò ṣàánú yín ṣùgbọ́n tí ẹ bá padà (sídìí ìwà ẹ̀ṣẹ̀) Àwa náà yóò padà (sí ìfiyàjẹni Wa). Àti pé Àwa ti ṣe ọ̀run àpáàdì ní ọgbà ẹ̀wọ̀n fún àwọn aláìgbàgbọ́.

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ وَإِنْ عُدتُّمْ
عُدْنَا وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَٰفِرِينَ حَصِيرًا ۝٩

10. Dájúdájú Al-Kur’an yìí máa ń ṣe ìtọ́sọ́nà sí ojú ọ̀nà tí ó tọ́, tí ó dúró déédéé jùlọ. Ó sì tún ń fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo tí wọ́n tún ń ṣiṣẹ́ rere ní ìró ìdùnnú pé: wọn yóò rí ẹ̀san ńlá gbà.

إِنَّ هَٰذَا الْقُرْءَانَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ وَ
يُبَشِّرُ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ
الصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ۝١٠

11. Ní ti àwọn ẹni tí kò ní ìgbàgbọ́ sí ọjọ́ ìkẹhìn, A ti pésé ìyà olóró sílẹ̀ dè wọ́n.

وَأَنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ
أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ۝١١

ÌDÁ 2

12. Ènìyàn máa ń bèèrè fún ibi gẹ́gẹ́ bí ó ti ṣe yẹ kí ó máa gbàdúrà fún ire. Àti pé ọmọ ènìyàn jẹ́ oníkàn-ánjú.

وَيَدْعُ الْإِنسَانُ بِالشَّرِّ دُعَاءَهُ بِالْخَيْرِ ۖ وَكَانَ الْإِنسَانُ عَجُولًا ﴿١٢﴾

13. Àti pé A ṣe òru àti ọ̀san ní Àmì méjì, A ṣe òkùnkùn ní Àmì tí òru, A sì ṣe ìmọ́lẹ̀ ní Àmì tí ọ̀sán, kí ẹ baà le máa fi wá ojú rere Olúwa yín àti kí ẹ sì fi le mọ ònkà ọdún àti ìṣirò. A sì ti ṣe àlàyé gbogbo nǹkan yékéyéké.

وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ آيَتَيْنِ ۖ فَمَحَوْنَا آيَةَ اللَّيْلِ وَجَعَلْنَا آيَةَ النَّهَارِ مُبْصِرَةً لِّتَبْتَغُوا فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا عَدَدَ السِّنِينَ وَالْحِسَابَ ۚ وَكُلَّ شَيْءٍ فَصَّلْنَاهُ تَفْصِيلًا ﴿١٣﴾

14. Àwa sì fi isẹ́ olúkúlùkù ènìyàn kọ́ ọ lọ́rùn. A ó sì mú ìwé kan jáde fún un lọ́jọ́ Àjíǹde tí yóò bá ní ṣíṣí sílẹ̀ gbẹrẹgẹdẹ.

وَكُلَّ إِنسَانٍ أَلْزَمْنَاهُ طَائِرَهُ فِي عُنُقِهِ ۖ وَنُخْرِجُ لَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ كِتَابًا يَلْقَاهُ مَنشُورًا ﴿١٤﴾

15. 'Kà ìwé rẹ̀, ìwọ gan-an ti tó ní oníṣirò fún ara rẹ̀ ní ọjọ́ òní.'

اقْرَأْ كِتَابَكَ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ عَلَيْكَ حَسِيبًا ﴿١٥﴾

16. Ẹni tó bá gba ìtọ́sọ́nà, ó gbà á fún ẹ̀mi ara rẹ̀ ni; ẹni tó bá sì ṣìnà, ó ṣìnà fún ẹ̀mí ara rẹ̀, kò sì sí aláàárù kan tí yóò ru ẹrù ẹlòmíràn. Àwa kò sì ní jẹ ìran kan níyà àyàfi kí A tí gbé òjíṣẹ́ dìde fún wọn.

مَّنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولًا ﴿١٦﴾

17. Nígbà tí A bá pinnu láti pa ìlú kan run, Àwa yóò fi òfin Wa ránṣẹ́ sí àwọn òbìlẹ̀jẹ́ inú irẹ̀; nítorí náà ìpinnu (ìjìyà) ti di dandan lé wọn lórí, A ó sì pa á run pátápátá.

وَإِذَا أَرَدْنَا أَن نُّهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا فِيهَا فَحَقَّ عَلَيْهَا الْقَوْلُ فَدَمَّرْنَاهَا تَدْمِيرًا ﴿١٧﴾

18. Mélòómélòó ní àwọn ìran tí A ti parẹ́ lẹ́hìn Nuha! Olúwa rẹ̀ ti tó ní Olùfúnni ní ìró àti Olùrí ẹ̀ṣẹ̀ àwọn ẹrúsìn Rẹ̀.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ الْقُرُونِ مِن بَعْدِ نُوحٍ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿١٨﴾

مَنْ كَانَ يُرِيدُ الْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُ فِيهَا مَا نَشَاءُ لِمَنْ نُرِيدُ ثُمَّ جَعَلْنَا لَهُ جَهَنَّمَ ۚ يَصْلَاهَا مَذْمُومًا مَدْحُورًا ١٩

19. Ẹnikẹ́ni tó bá ń fẹ́ ohun ìgbádùn ayé yìí; A ó yára fún un ní èyí tó bá wù Wá nínú rẹ̀ fún ẹni tí A bá fẹ́. Lẹ́hìn náà Àwa yóò pèsè iná Jáhànámà fún un, yóò sì wọ̀ ọ́ ní ẹni yẹpẹrẹ, ẹni ẹ̀kọ̀.

وَمَنْ أَرَادَ الْآخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعْيَهَا وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ كَانَ سَعْيُهُمْ مَشْكُورًا ٢٠

20. Àti pé ẹni tó bá ń fẹ́ ire ọjọ́ ìkẹhìn tó sì ṣapá fún un gẹ́gẹ́ bí ó ti ṣe yẹ, tí ó sì jẹ́ olùgbàgbọ́ òdodo; àwọn wọ̀nyí ni ìṣapá wọn yóò bá ojú rere Allah pàdé.

كُلًّا نُمِدُّ هَٰؤُلَاءِ وَهَٰؤُلَاءِ مِنْ عَطَاءِ رَبِّكَ ۚ وَمَا كَانَ عَطَاءُ رَبِّكَ مَحْظُورًا ٢١

21. Olúkúlukú wọn la ràn lọ́wọ́; àwọn wọ̀nyí àti àwọn mìíràn, nínú oore Olúwa rẹ̀. Bẹ́ẹ̀ ni oore Olúwa rẹ̀ kì í ṣe ohun tí a lè fi dun ẹnikẹ́ni.

انْظُرْ كَيْفَ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ وَلَلْآخِرَةُ أَكْبَرُ دَرَجَاتٍ وَأَكْبَرُ تَفْضِيلًا ٢٢

22. Kíyèsí i! Bí A ti ṣe gbé apá kan wọn ga ju àwọn mìíràn lọ, àti pè ipò tí ọ̀run ló ga jù ní ọlá. Òun ló sì tóbi jùlọ nínú ọlá pẹ̀lú.

لَا تَجْعَلْ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَتَقْعُدَ مَذْمُومًا مَخْذُولًا ٢٣ ع

23. Má ṣe fi Ọlọ́run mìíràn pẹ̀lú Allah, kí ìwọ má baà di ẹni èébú, ẹni ìdójútì tí a ti kọ̀ sílẹ̀.

ÌDÁ 3

وَقَضَىٰ رَبُّكَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا ۚ إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِنْدَكَ الْكِبَرَ أَحَدُهُمَا أَوْ كِلَاهُمَا فَلَا تَقُلْ لَهُمَا أُفٍّ وَلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُلْ لَهُمَا قَوْلًا كَرِيمًا ٢٤

24. Àti pé Olúwa rẹ̀ ti pá á láṣẹ, pé ẹ̀yin kò gbọdọ̀ sin nǹkan mìíràn àyàfi Òun nìkan; kí ẹ sì máa ṣe dáradára sí àwọn òbí méjèèjì. Bí ọ̀kan nínú wọn tàbí àwọn méjèèji bá dàgbà sí ọ lọ́wọ́, o kò gbọdọ̀ sọ̀rọ̀ ìwọ̀sí sí wọn, o kò sì gbọdọ̀ máa jágbe mọ́ wọn, ọ̀rọ̀ àpọ́nlé ni kí o máa bá wọn sọ.

وَاخْفِضْ لَهُمَا جَنَاحَ الذُّلِّ مِنَ الرَّحْمَةِ وَ
قُلْ رَّبِّ ارْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيٰنِيْ صَغِيْرًا ٢٥

25. Kí o sì rẹ ara rẹ sílẹ̀ fún wọn pẹ̀lú àánú. Kí o sì máa wí pé; ‘Olúwa mi, ṣe ìkẹ́ fún àwọn méjèèjì gẹ́gẹ́ bí wọ́n ṣe tọ́jú mi nígbà tí mo wà ní kékeré.’

رَبُّكُمْ اَعْلَمُ بِمَا فِيْ نُفُوْسِكُمْ ۚ اِنْ
تَكُوْنُوْا صٰلِحِيْنَ فَاِنَّهٗ كَانَ لِلْاَوَّابِيْنَ
غَفُوْرًا ٢٦

26. Olúwa yín ló mọ̀ jùlọ nípa ohun tí ń bẹ nínú ọkàn yín; tí ẹ̀yin bá jẹ́ ẹni rere, dájúdájú Òun jẹ́ Aláforíjìn fún gbogbo àwọn olùronúpìwàdà.

وَاٰتِ ذَا الْقُرْبٰى حَقَّهٗ وَالْمِسْكِيْنَ وَابْنَ
السَّبِيْلِ وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيْرًا ٢٧

27. Àti pé kí o máa fún àwọn ìbátan ní ẹ̀tọ́ wọn àti àwọn aláìní àti àwọn arìnrìn-àjò, kí o má sì ṣe máa ná ìná àpà.

اِنَّ الْمُبَذِّرِيْنَ كَانُوْٓا اِخْوَانَ الشَّيٰطِيْنِ ۚ
وَكَانَ الشَّيْطٰنُ لِرَبِّهٖ كَفُوْرًا ٢٨

28. Ní tòótọ́ àwọn onínàkúnàá èniyàn jẹ́ ọmọ ìyá fún àwọn ẹni èṣù, àti pè èṣù jẹ́ aláìmoore sí Olúwa rẹ̀.

وَاِمَّا تُعْرِضَنَّ عَنْهُمُ ابْتِغَآءَ رَحْمَةٍ مِّنْ
رَّبِّكَ تَرْجُوْهَا فَقُلْ لَّهُمْ قَوْلًا
مَّيْسُوْرًا ٢٩

29. Àti pé bí o bá ṣẹ́rí kúrò lọ́dọ̀ wọn, láti fi wá ìyọ́nú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀, èyí tí o ń retí, síbẹ̀síbẹ̀ náà ọ̀rọ̀ ìdùnnú ni kí o máa bá wọn sọ.

وَلَا تَجْعَلْ يَدَكَ مَغْلُوْلَةً اِلٰى عُنُقِكَ
وَلَا تَبْسُطْهَا كُلَّ الْبَسْطِ فَتَقْعُدَ مَلُوْمًا
مَّحْسُوْرًا ٣٠

30. Má sì ṣe di ọwọ́ rẹ mọ́ ọrùn rẹ (ní ti ahun), má sì ṣe ya gbogbo ọwọ́ rẹ tán pátápátá (ní ti ìná àpà) kí o má baà padà di ẹni èébú, aláìní.

اِنَّ رَبَّكَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ
وَيَقْدِرُ ۚ اِنَّهٗ كَانَ بِعِبَادِهٖ خَبِيْرًا ۢ
بَصِيْرًا ٣١ ع

31. Dájúdájú Olúwa rẹ̀ máa ń ṣe ìpèsè lọ́pọ̀lọpọ̀ fún àwọn tó bá wù Ú, Ó sì máa ń díwọ̀n rẹ̀ (fún àwọn ẹlòmíràn). Dájúdájú Òun jẹ́ Olùfúnni ní ìró àti Olùrí ohun gbogbo nípa àwọn ẹrúsìn Rẹ̀.

ÌDÁ 4

32. Kí ẹ̀yin má ṣe máa pa àwọn ọmọ yín nítorí ìbẹ̀rù òṣì. Àwa là ń pèsè fún wọn àti fún ẹ̀yin náà pàápàá. Dájúdájú pípa wọ́n jẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ tí ó tóbi.

وَلَا تَقْتُلُوٓا أَوْلَادَكُمْ خَشْيَةَ إِمْلَاقٍ ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُهُمْ وَإِيَّاكُمْ ۚ إِنَّ قَتْلَهُمْ كَانَ خِطْـًٔا كَبِيرًا ﴿٣٢﴾

33. Àti pé kí ẹ má ṣe súnmọ́ ìwà àgbèrè, dájúdájú ó jẹ́ ìwà àìmọ́ àti ọ̀nà búburú.

وَلَا تَقْرَبُوا الزِّنَىٰٓ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ فَاحِشَةً وَسَآءَ سَبِيلًا ﴿٣٣﴾

34. Kí ẹ má sì ṣe pa ẹ̀mí tí Allah ṣe (pípa rẹ̀) léèwọ̀, àyàfi lọ́nà ẹ̀tọ́. Ẹni tí a bá sì pa ní ti àbòsí, dájúdájú Àwa ti fún àrólé rẹ̀ ní àṣẹ láti gbẹ̀san. Dájúdájú òun jẹ́ ẹni tí a ó ràn lọ́wọ́.

وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ الَّتِى حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ ۗ وَمَن قُتِلَ مَظْلُومًا فَقَدْ جَعَلْنَا لِوَلِيِّهِۦ سُلْطَٰنًا فَلَا يُسْرِف فِّى الْقَتْلِ ۖ إِنَّهُۥ كَانَ مَنصُورًا ﴿٣٤﴾

35. Ẹ má ṣe súnmọ́ ohun ìní àwọn ọmọ òrukàn, àyàfi lọ́nà tí ó dára títí di ìgbà tí yóò fi dàgbà; kí ẹ sì máa mú àdéhùn ṣẹ. Dájúdájú àdéhùn jẹ́ ohun tí a ó bèèrè nípa rẹ̀.

وَلَا تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلَّا بِالَّتِى هِىَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُۥ ۚ وَأَوْفُوا بِالْعَهْدِ ۖ إِنَّ الْعَهْدَ كَانَ مَسْـُٔولًا ﴿٣٥﴾

36. Kí ẹ tún máa wọn òṣùnwọ̀n pé nígbà tí ẹ bá wọ̀n ọ́n (fún ẹlòmíràn) kí ẹ sì máa wọ̀n ọ́n pẹ̀lú òṣùnwọ̀n àti òdiwọ̀n tí ó dọ́gba. Eléyìí ni ó lóore tó sì dára jù ní ìgbẹ̀hìn.

وَأَوْفُوا الْكَيْلَ إِذَا كِلْتُمْ وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ﴿٣٦﴾

37. Má sì ṣe tẹ̀lé ohun tí o kò ní ìmọ̀ nípa rẹ̀. Dájúdájú, etí, ojú àti ọkàn, gbogbo wọn la ó bèèrè nípa wọn.

وَلَا تَقْفُ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِۦ عِلْمٌ ۚ إِنَّ السَّمْعَ وَالْبَصَرَ وَالْفُؤَادَ كُلُّ أُولَٰٓئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْـُٔولًا ﴿٣٧﴾

38. Kí o má ṣe máa rìn lórí ilẹ̀ ní ti ìgbéraga, nítorí pé ìwọ kò le tẹ ilẹ̀ dálu, bẹ́ẹ̀ sì ni ìwọ kò le gùn bá òkè dọ́gba.

وَلَا تَمْشِ فِى الْأَرْضِ مَرَحًا ۖ إِنَّكَ لَن تَخْرِقَ الْأَرْضَ وَلَن تَبْلُغَ الْجِبَالَ طُولًا ﴿٣٨﴾

كُلُّ ذٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهٗ عِنْدَ رَبِّكَ
مَكْرُوْهًا ﴿٣٩﴾

39. Aburú gbogbo àwọn nǹkan wọ̀nyí jẹ́ ohun ìkórìíra lọ́dọ̀ Olúwa rẹ.

ذٰلِكَ مِمَّآ اَوْحٰٓى اِلَيْكَ رَبُّكَ مِنَ
الْحِكْمَةِ ؕ وَلَا تَجْعَلْ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ
فَتُلْقٰى فِيْ جَهَنَّمَ مَلُوْمًا مَّدْحُوْرًا ﴿٤٠﴾

40. Èyí ń bẹ nínú ohun tí Olúwa rẹ ṣípayá fún ọ nínú ìmọ̀ ìjìnlẹ̀, kí o má sì ṣe mú Ọlọ́run míràn pẹ̀lú Allah, kí A má baà jù ọ́ sínú iná Jáhànámọ̀ ní ẹni ìbáwí àti ẹni ẹ̀kọ̀.

اَفَاَصْفٰىكُمْ رَبُّكُمْ بِالْبَنِيْنَ وَاتَّخَذَ مِنَ
الْمَلٰٓئِكَةِ اِنَاثًا ؕ اِنَّكُمْ لَتَقُوْلُوْنَ
قَوْلًا عَظِيْمًا ﴿٤١﴾ ع

41. Ṣé Olúwa yín ha ti ṣa àwọn ọmọkùnrin lẹ́sà fún yín ni, tí Ó sì yan àwọn ọmọbìnrin fún ara Rẹ̀ láàrín àwọn Mọlaika? Dájúdájú ọ̀rọ̀ tí ó burú púpọ̀ lẹ̀yin ń sọ.

ÌDÁ 5

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ
لِيَذَّكَّرُوْا ؕ وَمَا يَزِيْدُهُمْ اِلَّا نُفُوْرًا ﴿٤٢﴾

42. Dájúdájú A ti ṣe ọ̀pọ̀lọpọ̀ àlàyé nínú Al-Kur’an yìí, kí wọ́n baà lè kíyèsára. Síbẹ̀síbẹ́ àìnífẹ̀ẹ́ sí òtítọ́ wọn túbọ̀ ń lékún sí ni.

قُلْ لَّوْ كَانَ مَعَهٗٓ اٰلِهَةٌ كَمَا يَقُوْلُوْنَ
اِذًا لَّابْتَغَوْا اِلٰى ذِى الْعَرْشِ سَبِيْلًا ﴿٤٣﴾

43. Sọ pé; ‘Tí ó bá jẹ́ pé Ọlọ́run mìíràn wà pẹ̀lú Rẹ̀ ni gẹ́gẹ́ bí wọ́n ti ń sọ, nígbà náà, wọn ìbá tilẹ̀ wá ọ̀nà kan dé ọ̀dọ̀ Olúwa tí Ó ní Ìtẹ́ Ògo.

سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يَقُوْلُوْنَ عُلُوًّا
كَبِيْرًا ﴿٤٤﴾

44. Mímọ́ Rẹ̀; Òun sì ga púpọ̀ kọjá ohun tí wọ́n ń sọ.

تُسَبِّحُ لَهُ السَّمٰوٰتُ السَّبْعُ وَالْاَرْضُ وَ
مَنْ فِيْهِنَّ ؕ وَاِنْ مِّنْ شَيْءٍ اِلَّا يُسَبِّحُ
بِحَمْدِهٖ وَلٰكِنْ لَّا تَفْقَهُوْنَ
تَسْبِيْحَهُمْ ؕ اِنَّهٗ كَانَ حَلِيْمًا غَفُوْرًا ﴿٤٥﴾

45. Ọrun méjèèje àti ayé àti ohun gbogbo tó ń bẹ nínú wọn ń ṣe àfọ̀mọ́ fún Un. Nǹkan kan kò ní máa bẹ àyàfi kí ó máa ṣe àfọ̀mọ́ fún Un pẹ̀lú ìyin Rẹ̀; ṣùgbọ́n ẹ̀yin kò le gbọ́ àgbọ́yé ìṣe àfọ̀mọ́ wọn. Dájúdájú Òun jẹ́ Onísùúrù, Aláforíjìn.

46. Àti pé nígbà tí ìwọ bá ń ka Al-Kur’an; Àwa yóò fi gàgá ìdáàbòbò sáàrin ìwọ àti àwọn tí kò gba ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́.

وَإِذَا قَرَأْتَ الْقُرْآنَ جَعَلْنَا بَيْنَكَ
وَبَيْنَ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ
حِجَابًا مَّسْتُورًا ﴿٤٦﴾

47. Àti pé A ti fi èbìbò bo ọkàn wọn, wọ́n kò le gbọ́ àgbọ́yé rẹ̀, (Al-Kur’an); bákan náà sì tún ni èdìdí ń bẹ nínú etí wọn. Nígbà tí o bá dárúkọ Olúwa rẹ nìkan nínú Al-Kur’an, wọn yóò yípadà lẹ́ni tí ń sálọ.

وَجَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن
يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ وَقْرًا ۚ وَإِذَا
ذَكَرْتَ رَبَّكَ فِي الْقُرْآنِ وَحْدَهُ وَلَّوْا عَلَىٰ
أَدْبَارِهِمْ نُفُورًا ﴿٤٧﴾

48. Àwa ni A mọ̀ jù nípa ohun tí wọ́n ń gbọ́ nígbà tí wọ́n bá tẹ́tí sí ọ, àti nígbà tí wọ́n bá ń jíròrò ní ìkọ̀kọ̀, nígbà tí àwọn alábòsí bá ń sọ pé: ‘Ẹ̀yin kò tẹ̀lé ǹǹkan kan bí kò ṣe ọkùnrin kan tí a ti gba làákàyè rẹ̀.’

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَسْتَمِعُونَ بِهِ إِذْ
يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ وَإِذْ هُمْ نَجْوَىٰ إِذْ
يَقُولُ الظَّالِمُونَ إِن تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا
مَّسْحُورًا ﴿٤٨﴾

49. Wò o bí wọ́n ti ṣé ń ṣe àpèjúwe nípa rẹ, nítorí náà, wọ́n ti ṣìnà, bẹ́ẹ̀ ni, wọn kò sì le rí ọ̀nà.

انظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا لَكَ الْأَمْثَالَ فَضَلُّوا
فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٤٩﴾

50. Wọ́n sì ń wí pé; ‘Ǹjẹ́ tí a bá ti di egungun tí ó ti kù lúbúlúbú, ǹjẹ́ nígbà náà a wa tún lè gbé wa dìde ní ẹ̀dá tuntun bí?’

وَقَالُوا أَإِذَا كُنَّا عِظَامًا وَرُفَاتًا أَإِنَّا
لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٥٠﴾

51. Wí pé ‘ẹ̀yin ìbá à padà di òkúta tàbí irin.

قُلْ كُونُوا حِجَارَةً أَوْ حَدِيدًا ﴿٥١﴾

52. ‘Tàbí ẹ̀dá kan nínú ohun tó tóbi jù lọ́kàn yín.’ Síbẹ̀síbẹ̀ wọn yóò wá máa sọ pé: ‘Ta ni yóò dá wa padà (sí alàáyè)?’ Wí pé; ‘Ẹni tí Ó pilẹ̀ ìṣẹ̀dá yín lákọ̀ọ́kọ́.’

أَوْ خَلْقًا مِّمَّا يَكْبُرُ فِي صُدُورِكُمْ ۚ
فَسَيَقُولُونَ مَن يُعِيدُنَا ۖ قُلِ الَّذِي
فَطَرَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ فَسَيُنْغِضُونَ إِلَيْكَ
رُءُوسَهُمْ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَ ۖ قُلْ عَسَىٰ

Lẹ́hìn náà wọn yóò mi orí wọn sí ọ, wọn yóò sì wí pé, 'Nígbà wo ni ìyẹn yóò ṣẹlẹ̀? Sọ pé, 'Ó lè jẹ́ pé ó ti súnmọ́ ìtòsí pẹ́kípẹ́kí.

اَنْ يَّكُوْنَ قَرِيْبًا ﴿٥٢﴾

53. Ní ọjọ́ tí Òun yóò pè yín jáde tí ẹ̀yin náà yóò sì jẹ́ ìpè Rẹ̀ pẹ̀lú fífi ọpẹ́ fún Un; ẹ̀yin yóò wá rò pé ẹ̀yin kò gbé ju ìgbà díẹ̀ lọ (láyé).

يَوْمَ يَدْعُوْكُمْ فَتَسْتَجِيْبُوْنَ بِحَمْدِهٖ
ع وَتَظُنُّوْنَ اِنْ لَّبِثْتُمْ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٥٣﴾

ÌDÁ 6

54. Kí o sì wí fún àwọn ẹrúsìn Mi pé kí wọ́n máa sọ ọ̀rọ̀ rere. Dájúdájú èṣù yóò máa dá ìyapa ẹnu sílẹ̀ láàrin wọn; lótìítọ́ èṣù jẹ́ ọ̀tá tó fojú hàn fún ènìyàn.

وَقُلْ لِّعِبَادِيْ يَقُوْلُوا الَّتِيْ هِيَ اَحْسَنُ ۚ
اِنَّ الشَّيْطٰنَ يَنْزَغُ بَيْنَهُمْ ۚ اِنَّ
الشَّيْطٰنَ كَانَ لِلْاِنْسَانِ عَدُوًّا مُّبِيْنًا ﴿٥٤﴾

55. Olúwa yín ló mọ̀ jùlọ nípa yín; bí Ó bá sì wù Ú, Ó lè jẹ́ yín níyà. Àti pé Àwa kò rán ọ láti jẹ́ olùṣọ́ lórí wọn.

رَبُّكُمْ اَعْلَمُ بِكُمْ ۚ اِنْ يَّشَاْ يَرْحَمْكُمْ
اَوْ اِنْ يَّشَاْ يُعَذِّبْكُمْ ۚ وَمَا اَرْسَلْنٰكَ
عَلَيْهِمْ وَكِيْلًا ﴿٥٥﴾

56. Olúwa rẹ ló mọ̀ jùlọ nípa àwọn ohun tí ń bẹ ní ọ̀run àti ní ayé. Àti pé, dájúdájú Àwa ti gbé àwọn òjíṣẹ́ kan ga ju àwọn mìíràn lọ, A sì fún Dauda ní Sabura.

وَرَبُّكَ اَعْلَمُ بِمَنْ فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ
وَلَقَدْ فَضَّلْنَا بَعْضَ النَّبِيّٖنَ عَلٰى بَعْضٍ وَّ
اٰتَيْنَا دَاوٗدَ زَبُوْرًا ﴿٥٦﴾

57. Wí pé; 'Ẹ pe àwọn tí ẹ yàn dípò Rẹ̀ (Allah), ẹ ó mọ̀ pé wọn kò lágbára láti mú ìnira kúrò fún yín, bákan náà ni wọn kò sì le yí i padà.'

قُلِ ادْعُوا الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ
فَلَا يَمْلِكُوْنَ كَشْفَ الضُّرِّ عَنْكُمْ وَلَا
تَحْوِيْلًا ﴿٥٧﴾

58. Àwọn tí wọ́n ń ké pè náà ń wá ọ̀nà ìsúnmọ́ Olúwa wọn, (àti pé) àwọn tí wọ́n súnmọ gan-an ń

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ يَبْتَغُوْنَ اِلٰى
رَبِّهِمُ الْوَسِيْلَةَ اَيُّهُمْ اَقْرَبُ وَيَرْجُوْنَ

retí àánú Rẹ̀; wọ́n sì tún ń bẹ̀rù ìyà Rẹ̀. Dájúdájú ìya Olúwa rẹ̀ tó láti bẹ̀rù.

رَحْمَتَهٗ وَ يَخَافُوْنَ عَذَابَهٗ ؕ اِنَّ
عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحْذُوْرًا ﴿۵۸﴾

59. Kò sí nínú ìlú kan tí yóò ṣẹ́kù tí A kò ní parẹ́ ṣíwájú Ọjọ́ Àjíǹde tàbí kí A fi ìyà tó le koko jẹ ẹ́ (ìlú náà). Èyí sì ohun tí ó tí wà nínú àkọsílẹ̀.

وَ اِنْ مِّنْ قَرْيَةٍ اِلَّا نَحْنُ مُهْلِكُوْهَا
قَبْلَ يَوْمِ الْقِيٰمَةِ اَوْ مُعَذِّبُوْهَا عَذَابًا
شَدِيْدًا ؕ كَانَ ذٰلِكَ فِى الْكِتٰبِ مَسْطُوْرًا ﴿۵۹﴾

60. Bẹ́ẹ̀ ni kò sí ohun tí ó lè dí Wa lọ́wọ́ láti fi àwọn Àmì ránṣẹ́, bí kò ṣe pé àwọn ẹni ìṣáájú ti pè é ní irọ́. Nígbà tí A fún àwọn ènìyàn Samuud ní Abo-Ràkúnmí gẹ́gẹ́ bí Àmì tó fojú hàn, ṣùgbọ́n wọ́n ṣe àbòsí pẹ̀lú rẹ̀. Bẹ́ẹ̀ ni Àwa kò fi àwọn Àmì ránṣẹ́ bí kò ṣe láti jẹ́ ìdẹ́rùbà (fún wọn).

وَ مَا مَنَعَنَاۤ اَنْ نُّرْسِلَ بِالْاٰيٰتِ اِلَّاۤ اَنْ
كَذَّبَ بِهَا الْاَوَّلُوْنَ ؕ وَ اٰتَيْنَا ثَمُوْدَ
النَّاقَةَ مُبْصِرَةً فَظَلَمُوْا بِهَا ؕ وَ
مَا نُرْسِلُ بِالْاٰيٰتِ اِلَّا تَخْوِيْفًا ﴿۶۰﴾

61. Àti pé nígbà tí A wí fún ọ pé, 'Dájúdájú Olúwa rẹ̀ rọ̀kiriká gbogbo ẹ̀dá.' Àwa kò sì ṣe àlá tí A fi hàn ọ́ ní ǹnkan kan bí kò ṣe àdánwò fún àwọn ènìyàn gẹ́gẹ́ bí igi tí a ti fi gégùn-ún nínú Al-Kur'an. Àwa sì fi ń dẹ́rùbà wọ́n ṣùgbọ́n síbẹ̀síbẹ̀, ń ṣe ni wọ́n ń lékún nínú ìwà búburú tí ó tóbi.

وَ اِذْ قُلْنَا لَكَ اِنَّ رَبَّكَ اَحَاطَ بِالنَّاسِ ؕ
وَ مَا جَعَلْنَا الرُّءْيَا الَّتِىْۤ اَرَيْنٰكَ اِلَّا فِتْنَةً
لِّلنَّاسِ وَ الشَّجَرَةَ الْمَلْعُوْنَةَ فِى
الْقُرْاٰنِ ؕ وَ نُخَوِّفُهُمْ ۙ فَمَا يَزِيْدُهُمْ
اِلَّا طُغْيَانًا كَبِيْرًا ﴿۶۱﴾ ع

ÌDÁ 7

62. Àti pé nígbà tí A wí fún àwọn Màláíkà pé: 'Ẹ tẹríba fún Adamọ', gbogbo wọn sì tẹríba àyàfi Ibilis; ó wí pé: 'Èmi yóò ha tẹríba fún ẹni tí Ìwọ fi erùpẹ̀ dá?

وَ اِذْ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوْا لِاٰدَمَ
فَسَجَدُوْۤا اِلَّاۤ اِبْلِيْسَ ؕ قَالَ ءَاَسْجُدُ
لِمَنْ خَلَقْتَ طِيْنًا ﴿۶۲﴾

قَالَ اَرَءَيْتَكَ هٰذَا الَّذِيْ كَرَّمْتَ عَلَيَّ ز
لَئِنْ اَخَّرْتَنِ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ لَاَحْتَنِكَنَّ
ذُرِّيَّتَهٗٓ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٦٣﴾

63. Òun sì wí pé, 'Kí ni O rò? (Ǹjẹ́) ẹni tí Ìwọ pọ́nlé jù mí lọ yìí ha lè dára jù mí lọ bí? Bí O bá lè lọ mi lára títí di Ọjọ́ Àjínde, èmi yóò kó àwọn àrọ́mọdọ́mọ rẹ̀ sí abẹ́ àkóso mi àyàfi díẹ̀ nínú wọn.'

قَالَ اذْهَبْ فَمَنْ تَبِعَكَ مِنْهُمْ فَاِنَّ
جَهَنَّمَ جَزَآؤُكُمْ جَزَآءً مَّوْفُوْرًا ﴿٦٤﴾

64. Òun sì sọ pé, 'Máa lọ! Àti pé ẹnikẹ́ni tí ó bá tẹ̀lé ọ, nínú wọn, dájúdájú iná Jahanama ni ẹ̀san fún yín pátápátá, èyí sì jẹ́ ẹ̀san tí ó kún rẹ́rẹ́.

وَاسْتَفْزِزْ مَنِ اسْتَطَعْتَ مِنْهُمْ بِصَوْتِكَ وَ
اَجْلِبْ عَلَيْهِمْ بِخَيْلِكَ وَ رَجِلِكَ وَ
شَارِكْهُمْ فِى الْاَمْوَالِ وَالْاَوْلَادِ وَعِدْهُمْ ؕ وَ
مَا يَعِدُهُمُ الشَّيْطٰنُ اِلَّا غُرُوْرًا ﴿٦٥﴾

65. 'Àti pé kí o máa tan ẹnikẹ́ni nínú wọn tí ìwọ bá ní agbára láti tàn jẹ pẹ̀lú gbólóhùn rẹ, kí o sì máa ti àwọn ẹlẹ́ṣin rẹ, àwọn ẹlẹ́sẹ̀ rẹ̀ láti gbógun ti wọ́n. Kí ìwọ sì máa jẹ́ olùrànlọ́wọ́ wọn nínú kíkó dúkìá jọ àti bíbí ọmọ, kí o sì tún máa ṣe ìlérí fún wọn.' Èṣù kò ṣe ìlérí kan fún wọn, àyàfi ìtànjẹ lásán.

اِنَّ عِبَادِيْ لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطٰنٌ ؕ وَ
كَفٰى بِرَبِّكَ وَكِيْلًا ﴿٦٦﴾

66. Ní ti àwọn ẹrúsìn Mi, ìwọ kì yóò ní agbára lórí wọn rárá. Olúwa rẹ sì ti tó ní Olùṣọ́.

رَبُّكُمُ الَّذِيْ يُزْجِيْ لَكُمُ الْفُلْكَ فِى
الْبَحْرِ لِتَبْتَغُوْا مِنْ فَضْلِهٖ ؕ اِنَّهٗ كَانَ
بِكُمْ رَحِيْمًا ﴿٦٧﴾

67. Olúwa yín ni Ẹni tí Ó ń mú kí àwọn ọkọ̀ ojú omi máa wọ́ lọ fún yín lórí òkun, kí ẹ baà le máa wá oore àjùlọ Rẹ̀ káàkiri. Dájúdájú Òun jẹ́ Aláàánú síi yín.

وَاِذَا مَسَّكُمُ الضُّرُّ فِى الْبَحْرِ ضَلَّ مَنْ
تَدْعُوْنَ اِلَّآ اِيَّاهُ ۚ فَلَمَّا نَجّٰىكُمْ اِلَى
الْبَرِّ اَعْرَضْتُمْ ؕ وَكَانَ الْاِنْسَانُ كَفُوْرًا ﴿٦٨﴾

68. Àti pé nígbà tí ìnira bá fi ọwọ́ bà yín lórí òkun, àwọn ohun tí ẹ máa ń ké pè yóò fi yín sílẹ̀, àyàfi Òun nìkàn ṣoṣo. Ṣùgbọ́n nígbà tí Òun bá mú yín gúnlẹ̀ sórí ilẹ̀ ní àlàáfíà tán, ẹ̀yin yóò wá ṣẹ́rí padà, ènìyàn sì jẹ́ aláìmoore.

69. Ǹjẹ́ ẹ̀yin ha ń fọkànbalẹ̀ pé; Òun kò ní jẹ́ kí ẹ tẹ̀rì sínú ilẹ̀ náà tàbí kí Ó rán ìjì líle sí yín? Lẹ́hìn náà ẹ kò ní rí olùṣọ́ kankan fún ara yín.

أَفَأَمِنتُمْ أَن يَخْسِفَ بِكُمْ جَانِبَ الْبَرِّ أَوْ
يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ثُمَّ لَا تَجِدُوا لَكُمْ
وَكِيلًا ﴿٦٩﴾

70. Ǹjẹ́ ẹ̀yin ha ń fọkànbalẹ̀ pé; Òun (Allah) kò ní dá yín padà síbẹ̀ lẹ́ẹ̀kejì mọ́ tàbí kí Ó rán ìjì líle sí yín láti inú atẹ́gùn, nípa bẹ́ẹ̀ kí Òun sì tẹ yín rì, nítorí àìmoore yín? Nígbà náà ni ẹ̀yin kò ní rí olùrànlọ́wọ́ kankan tí ó lè gbà yín lọ́wọ́ Wa.

أَمْ أَمِنتُمْ أَن يُعِيدَكُمْ فِيهِ تَارَةً أُخْرَىٰ
فَيُرْسِلَ عَلَيْكُمْ قَاصِفًا مِّنَ الرِّيحِ
فَيُغْرِقَكُم بِمَا كَفَرْتُمْ ۙ ثُمَّ لَا تَجِدُوا
لَكُمْ عَلَيْنَا بِهِ تَبِيعًا ﴿٧٠﴾

71. Dájúdájú Àwa ti ṣe àpọ́nlé fún àwọn ọmọ Adamọ. A sì ń gbé wọn lọ káàkiri lórí ilẹ̀ àti lórí omi òkun. A sì pèsè fún wọn nínú àwọn ohun tó dára. Bákan náà, A ti gbé wọn ga ju ọ̀pọ̀lọpọ̀ lọ nínú ohun tí A ti dá, ní ti ìdálọ́lá.

وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِي آدَمَ وَحَمَلْنَاهُمْ فِي
الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَرَزَقْنَاهُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ
وَفَضَّلْنَاهُمْ عَلَىٰ كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا
تَفْضِيلًا ﴿٧١﴾ ع

ÌDÁ 8

72. Ní ọjọ́ tí A ó pe gbogbo ènìyàn pẹ̀lú aṣíwájú wọn, nígbà náà; ẹnikẹ́ni tó bá fi ọwọ́ ọ̀tún gba ìwé tirẹ̀, àwọn wọ̀nyí ni yóò ka ìwé wọn. A kò sì ní ṣe àbòsí fún wọn bí ó ti wù kí ó mọ.

يَوْمَ نَدْعُوا كُلَّ أُنَاسٍ بِإِمَامِهِمْ ۖ
فَمَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِيَمِينِهِ فَأُولَٰئِكَ
يَقْرَءُونَ كِتَابَهُمْ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٢﴾

73. Ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tí ó bá jẹ́ afọ́jú ní ayé yìí, yóò sì tún jẹ́ afọ́jú ní ayé tí ó ń bọ̀ àti pé yóò tilẹ̀ ṣìnà kúrò lójú ọ̀nà jù bẹ́ ẹ̀ lọ.

وَمَن كَانَ فِي هَٰذِهِ أَعْمَىٰ فَهُوَ فِي الْآخِرَةِ
أَعْمَىٰ وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٧٣﴾

74. Àti pé wọ́n fẹ́ kó àìrójú bá ọ

وَإِن كَادُوا لَيَفْتِنُونَكَ عَنِ الَّذِي

أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ لِتَفْتَرِيَ عَلَيْنَا غَيْرَهُ ۖ وَإِذًا لَّاتَّخَذُوكَ خَلِيلًا ﴿٧٤﴾

láti darí rẹ kúrò níbi ohun tí Àwa ti ṣípayá fún ọ kí ìwọ baà le dá àdápa irọ́ mọ́ Wa nípa nǹkan mìíràn yàtọ̀ sí èyí tí a ṣípayá fún ọ; àti pè nígbà náà wọn ìbá mú ọ ní ọ̀rẹ́ pàtàkì.

وَلَوْلَآ أَن ثَبَّتْنَٰكَ لَقَدْ كِدتَّ تَرْكَنُ إِلَيْهِمْ شَيْـًٔا قَلِيلًا ﴿٧٥﴾

75. Àti pé tí kì í bá ṣe pé Àwa ti mú ọ dúró ṣinṣin (nípa Al-Kur'an) ni, ìwọ ìbá ti tẹ̀ sí ọdọ̀ wọn díẹ̀.

إِذًا لَّأَذَقْنَٰكَ ضِعْفَ الْحَيَوٰةِ وَضِعْفَ الْمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيْنَا نَصِيرًا ﴿٧٦﴾

76. Nígbà náà Àwa ìbá jẹ́ kí o tọ́ ìlọ́po (ìyà) wò ní ayé àti lẹ́hìn ikú. Àti pé nígbà náà ìbá tí sí olùrànlọ́wọ́ kan tí ó lè gbà ọ́ lọ́wọ́ Wa.

وَإِن كَادُوا لَيَسْتَفِزُّونَكَ مِنَ الْأَرْضِ لِيُخْرِجُوكَ مِنْهَا ۖ وَإِذًا لَّا يَلْبَثُونَ خِلَٰفَكَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٧٧﴾

77. Àti pé wọ́n ti fẹ́ kó àìbalẹ̀ ọkàn bá ọ lórí ilẹ̀, kí wọ́n baà le lé ọ jáde kúrò níbẹ̀. Ṣùgbọ́n àwọn náà kò ní lè dúró níbẹ̀ lẹ́hìn rẹ àyàfi fún ìgbà díẹ̀.

سُنَّةَ مَن قَدْ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِن رُّسُلِنَا ۖ وَلَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحْوِيلًا ﴿٧٨﴾ ع ٧ ٨

78. Eléyìí ni ìlànà ti Wa, ó sì ti wà pẹ̀lú àwọn òjíṣẹ́ Wa tí a ti rán ṣíwájú rẹ̀. Àti pé ìwọ kò ní rí ìyípadà kankan nínú ìlànà Wa.

ÌDÁ 9

أَقِمِ الصَّلَوٰةَ لِدُلُوكِ الشَّمْسِ إِلَىٰ غَسَقِ الَّيْلِ وَقُرْءَانَ الْفَجْرِ ۖ إِنَّ قُرْءَانَ الْفَجْرِ كَانَ مَشْهُودًا ﴿٧٩﴾

79. Kí o máa gbé ìrun dúró, nígbà ti òòrùn bá ṣẹ́rí títí di ìgbà tí ilẹ̀ bá ṣú àti kíké Al-Kur'an ní òwúrọ̀ kùtùkùtù. Dájúdájú Al-Kur'an kíké ní òwúrọ̀ kùtùkùtù jẹ́ ohun tí A jẹ́rìí sí.

وَمِنَ الَّيْلِ فَتَهَجَّدْ بِهِۦ نَافِلَةً لَّكَ عَسَىٰٓ أَن يَبْعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامًا

80. Tají lóru nítorí rẹ̀ (Al-Kur'an) gẹ́gẹ́ bí àṣekún iṣẹ́ ìjọ́sìn

مَّحْمُودًا ﴿٨٠﴾

fún ara rẹ, nítorí pé ó ṣe é ṣe kí Olúwa rẹ gbé ọ ga sí ipò àpọ́nlé.

وَقُل رَّبِّ أَدْخِلْنِي مُدْخَلَ صِدْقٍ وَأَخْرِجْنِي مُخْرَجَ صِدْقٍ وَاجْعَل لِّي مِن لَّدُنكَ سُلْطَانًا نَّصِيرًا ﴿٨١﴾

81. Kí o sì wí pé; ‘Olúwa mi, Mú mi wọlé ní ìwọlé ti òdodo, kí O sì mú mi jáde ní ìmújáde ti òdodo, kí o sì fún mi ní agbára tí-í-ran-ni-lọ́wọ́ láti ọ̀dọ̀ Rẹ wá.’

وَقُلْ جَاءَ الْحَقُّ وَزَهَقَ الْبَاطِلُ ۚ إِنَّ الْبَاطِلَ كَانَ زَهُوقًا ﴿٨٢﴾

82. Kí o sì sọ wí pé; ‘Òdodo ti dé iró sì ti parẹ́. Dájúdájú iró jẹ́ ohun tó ní láti parẹ́ ni.’

وَنُنَزِّلُ مِنَ الْقُرْآنِ مَا هُوَ شِفَاءٌ وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ۙ وَلَا يَزِيدُ الظَّالِمِينَ إِلَّا خَسَارًا ﴿٨٣﴾

83. Àti pé Àwa ti sọ ohun tí ó jẹ́ ìwọ̀sàn kalẹ̀ nínú Al-Kur’an àti ìkẹ́ àánú fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo; ṣùgbọ́n eléyìí kò ṣe àlékún kankan fún àwọn alábòsí bí kò ṣe òfò, àdánù.

وَإِذَا أَنْعَمْنَا عَلَى الْإِنسَانِ أَعْرَضَ وَنَأَىٰ بِجَانِبِهِ ۖ وَإِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ كَانَ يَئُوسًا ﴿٨٤﴾

84. Àti pé nígbà tí a bá ṣe ìdẹ̀ra fún ènìyàn, yóò ṣẹ́rí padà ní ti ìgbéraga, ṣùgbọ́n nígbà tí aburú bá dé bá a, yóò sọ ìrètí nù.

قُلْ كُلٌّ يَعْمَلُ عَلَىٰ شَاكِلَتِهِ فَرَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ أَهْدَىٰ سَبِيلًا ﴿٨٥﴾ ع

85. Sọ pé: ‘Olúkúlukú ń ṣe gẹ́gẹ́ bí ó se fẹ́, bẹ́ẹ̀ sì ni Olúwa rẹ ló ní ìmọ̀ jùlọ nípa ẹni tó wà lójú ọ̀nà tàárà.

ÌDÁ 10

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الرُّوحِ ۖ قُلِ الرُّوحُ مِنْ أَمْرِ رَبِّي وَمَا أُوتِيتُم مِّنَ الْعِلْمِ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٨٦﴾

86. Àti pé wọn yóò bi ọ́ léèrè nípa ẹ̀mí, wí pé, ‘Ẹ̀mí ń bẹ pẹ̀lú àṣẹ Olúwa mi, bẹ́ẹ̀ sì ni a kò fún yín ní ìmọ̀ bí kò ṣe ìwọ̀nba díẹ̀.

وَلَئِن شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ بِالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهِ عَلَيْنَا وَكِيلًا ﴿٨٧﴾

87. Àti pé bí Àwa bá fẹ́ ni, À bá mú ìṣípayá tí A ti fún ọ kúrò; lẹ́hìn náà ìwọ kì yóò rí olùgbọ̀wọ́ kankan ní àtakò sí Wa.

88. Àyàfi ìkẹ́-ààánú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ. Dájúdájú ojú rere Rẹ̀ fún ọ jẹ́ ohun tí ó tóbi lórí rẹ.

إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۚ إِنَّ فَضْلَهُ كَانَ
عَلَيْكَ كَبِيرًا ﴿٨٨﴾

89. Sọ pé: 'Bí àwọn ènìyàn àti Alujannu bá tilẹ̀ pa ara wọn pọ̀ láti lè mú irú Al-Kur'an yìí wá, wọn kò ní lè mú irú rẹ̀ wá bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé wọ́n ń ran ara wọn lọ́wọ́.'

قُل لَّئِنِ اجْتَمَعَتِ الْإِنسُ وَالْجِنُّ
عَلَىٰ أَن يَأْتُوا بِمِثْلِ هَٰذَا الْقُرْآنِ
لَا يَأْتُونَ بِمِثْلِهِ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ
لِبَعْضٍ ظَهِيرًا ﴿٨٩﴾

90. Àti pé dájúdájú Àwa ti ṣe àpèjúwe lóríṣiríṣi ọ̀nà fún àwọn ènìyàn nínú Al-Kur'an yìí ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ènìyàn lòdì sí ohun gbogbo àyàfi àìgbàgbọ́.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ
مِن كُلِّ مَثَلٍ فَأَبَىٰ أَكْثَرُ النَّاسِ
إِلَّا كُفُورًا ﴿٩٠﴾

91. Wọ́n sì wí pé: 'A kò ní gbà ọ́ gbọ́, títí tí ìwọ yóò fi jẹ́ kí omi ìṣẹ́lẹ̀rú máa tú jáde fún wa láti inú ilẹ̀.'

وَقَالُوا لَن نُّؤْمِنَ لَكَ حَتَّىٰ تَفْجُرَ
لَنَا مِنَ الْأَرْضِ يَنبُوعًا ﴿٩١﴾

92. 'Tàbí kí o ní ọgbà kan tí igi ọ̀pẹ àti àjàrà ń bẹ nínú rẹ̀, tí ìwọ sì ń mú kí àwọn odò náà tú jáde lọ́pọ̀lọpọ̀ láàrin rẹ̀.

أَوْ تَكُونَ لَكَ جَنَّةٌ مِّن نَّخِيلٍ وَعِنَبٍ
فَتُفَجِّرَ الْأَنْهَارَ خِلَالَهَا تَفْجِيرًا ﴿٩٢﴾

93. 'Tàbí kí o jẹ́ kí ọ̀run ya wẹ́lẹ́wẹ́lẹ́ bọ̀ wá mọ́lẹ̀, gẹ́gẹ́ bí o ti ṣe ń kéde, tàbí kí o mú Allah àti àwọn Màláíkà wá bá wa lójúkorojú.

أَوْ تُسْقِطَ السَّمَاءَ كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا
كِسَفًا أَوْ تَأْتِيَ بِاللَّهِ وَالْمَلَائِكَةِ
قَبِيلًا ﴿٩٣﴾

94. 'Tàbí kí o ní ilé kan tí ó jẹ́ ti wúrà tàbí kí o gun òkè lọ sí ọ̀run; àwa kò sì ní gba ìgòkè re ọ̀run rẹ náà gbọ́, àyàfi tí ìwọ bá lè mú odidi Ìwé kan tí a lè kà

أَوْ يَكُونَ لَكَ بَيْتٌ مِّن زُخْرُفٍ
أَوْ تَرْقَىٰ فِي السَّمَاءِ وَلَن نُّؤْمِنَ
لِرُقِيِّكَ حَتَّىٰ تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتَابًا
نَّقْرَؤُهُ ۗ قُلْ سُبْحَانَ رَبِّي هَلْ كُنتُ

ع إِلَّا بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٤﴾

sọ̀kalẹ̀ fún wa' . Wí pé: 'Ẹni Mímọ́ ni Olúwa mi! Èmi kò jẹ́ nǹkan kan ju ènìyàn tí a rán gẹ́gẹ́ bí òjíṣẹ́ lọ.'

ÌDÁ 11

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤْمِنُوٓا۟ إِذْ جَآءَهُمُ ٱلْهُدَىٰٓ إِلَّآ أَن قَالُوٓا۟ أَبَعَثَ ٱللَّهُ بَشَرًا رَّسُولًا ﴿٩٥﴾

95. Àti pé kò sí ohun tó ń dí àwọn ènìyàn lọ́wọ́ láti gbàgbọ́ nígbà tí ìtọ́sọ́nà bá ti dé wá bá wọn bí kò ṣe ohun tí wọ́n ń sọ pé: 'Ǹjẹ́ ènìyàn abara lásán kan ni Allah yóò há gbé dìde gẹ́gẹ́ bí òjíṣẹ́ bí?

قُل لَّوْ كَانَ فِى ٱلْأَرْضِ مَلَٰٓئِكَةٌ يَمْشُونَ مُطْمَئِنِّينَ لَنَزَّلْنَا عَلَيْهِم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَلَكًا رَّسُولًا ﴿٩٦﴾

96. Sọ pé: 'Tó bá ṣe pé àwọn Màláíkà ń bẹ lórí ilẹ̀ ni, tí wọ́n ń rìn pẹ̀lú ìfàyàbalẹ̀, dájúdájú àwọn Màláíkà náà ni Àwa ìbá rán sí wọn láti ọ̀run wá gẹ́gẹ́ bí òjíṣẹ́.'

قُلْ كَفَىٰ بِٱللَّهِ شَهِيدًۢا بَيْنِى وَبَيْنَكُمْ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ بِعِبَادِهِۦ خَبِيرًۢا بَصِيرًا ﴿٩٧﴾

97. Sọ pé: 'Allah tó ní Ẹlẹ́rìí láàrin èmi àti ẹ̀yin. Dájúdájú Òun jẹ́ Olùrí, Olùkíyèsí àwọn ẹrúsìn Rẹ.'

وَمَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِهِۦ ۖ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ عُمْيًا وَبُكْمًا وَصُمًّا ۖ مَّأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ ۖ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنَٰهُمْ سَعِيرًا ﴿٩٨﴾ النصف

98. Àti pé ẹni tí Allah bá fi mọ̀nà, òun lẹni tí ó mọ̀nà, ṣùgbọ́n ẹni tí Allah bá fi sílẹ̀ nínú ìṣìnà, ìwọ kò ní rí olùrànlọ́wọ́ kankan fún wọn lẹ́hìn Rẹ. Àti pé Àwa yóò kó wọn jọ pọ̀ lọ́jọ́ Àjíǹde ní afọ́jú, odi àti adití. Iná Jahanama ni yóò jẹ́ ibùgbé wọn, nígbàkúùgbà tí ó bá ń dínkù, Àwa yóò ṣe àlékún jíjó rẹ̀ fún wọn.

99. Eléyìí jẹ́ ẹ̀san wọn nítorí pé wọ́n ṣàìgba àwọn Àmì Wa gbọ́. Wọ́n ń sọ pé, '.Ǹjẹ́ tí a bá ti di egungun tí ó ti kù lúbúlúbú, a tún lè gbé wa dìde mọ́ ní ẹ̀dá tuntun bí?'

ذٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ بِاَنَّهُمْ كَفَرُوْا
بِاٰيٰتِنَا وَقَالُوْٓا ءَاِذَا كُنَّا عِظَامًا وَّ
رُفَاتًا ءَاِنَّا لَمَبْعُوْثُوْنَ خَلْقًا
جَدِيْدًا ﴿٩٩﴾

100. Ǹjẹ́ wọn kò ha ri i pé, Allah, ẹni tí Ó dá àwọn ọ̀run àti ayé, Ó ní agbára láti lè dá irú wọn? Àti pé Ó ti yan àkókò fún wọn tí kò sí iyèméjì nínú rẹ̀. Ṣùgbọ́n àwọn alábòsí lòdì sí ohun gbogbo àyàfi àìgbàgbọ́.

اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّ اللّٰهَ الَّذِيْ خَلَقَ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ قَادِرٌ عَلٰٓى اَنْ
يَّخْلُقَ مِثْلَهُمْ وَجَعَلَ لَهُمْ اَجَلًا
لَّا رَيْبَ فِيْهِ ۭ فَاَبَى الظّٰلِمُوْنَ اِلَّا
كُفُوْرًا ﴿١٠٠﴾

101. Sọ pé; 'Tó bá ṣe pé ìkápá ìṣúra Àánú Olúwa mi wà lọ́wọ́ yín ni, ẹ̀yin ìbá háwọ́ mọ́ ọn fún ìbẹ̀rù kó má baà tètè tán nítorí pé ẹ jẹ́ ahun.'

قُلْ لَّوْ اَنْتُمْ تَمْلِكُوْنَ خَزَآئِنَ رَحْمَةِ
رَبِّيْٓ اِذًا لَّاَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ الْاِنْفَاقِ ۭ
ع وَكَانَ الْاِنْسَانُ قَتُوْرًا ﴿١٠١﴾

ÌDÁ 12

102. Dájúdájú A ti fún Musa ní àwọn Àmì mẹ́sàn-án tí ó hàn gbangba. Nítorí náà bèèrè lọ́wọ́ àwọn ọmọ Israẹli. Nígbà tí ó wá bá wọn. Fir'aona wí pé, 'Ìwọ Musa, Èmi kà ọ́ sí ẹni tí ìtànjẹ ń dà láàmú.'

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسٰى تِسْعَ اٰيٰتٍۭ
بَيِّنٰتٍ فَسْـَٔلْ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اِذْ
جَآءَهُمْ فَقَالَ لَهٗ فِرْعَوْنُ اِنِّيْ لَاَظُنُّكَ
يٰمُوْسٰى مَسْحُوْرًا ﴿١٠٢﴾

103. Ò wí pé, 'Ìwọ náà ti mọ̀ dájú pé kò sí ẹnìkan tí ó lè sọ àwọn Àmì wọ̀nyí kalẹ̀ bí kò ṣe Olúwa tí Ó ni ọ̀run àti ayé, tí Ó ń fi ẹni òtítọ́ hàn. Àti pé dájúdájú èmi gbàgbọ́ pé ìwọ Fir'aona jẹ́ ẹni ìparun.'

قَالَ لَقَدْ عَلِمْتَ مَآ اَنْزَلَ هٰٓؤُلَآءِ اِلَّا
رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ بَصَآئِرَ ۚ وَاِنِّيْ
لَاَظُنُّكَ يٰفِرْعَوْنُ مَثْبُوْرًا ﴿١٠٣﴾

104. Nítorí náà, òun pinnu láti lé wọn kúrò lórí ilẹ̀ náà. Àwa sì tẹ̀ ẹ́ rì sínú agbami òkun; òun àti àwọn tí wọ́n wà pẹ̀lú rẹ̀ pátápátá.

فَأَرَادَ أَن يَسْتَفِزَّهُم مِّنَ الْأَرْضِ
فَأَغْرَقْنَاهُ وَمَن مَّعَهُ جَمِيعًا ﴿١٠٤﴾

105. A sọ fún àwọn ọmọ Israẹli Lẹ́hìn rẹ̀ wí pé ‘Ẹ máa gbé orí ilẹ̀ àti pè nígbà tí àdéhùn ìgbẹ̀hìn bá dé A ó ko yín jáde lápapọ̀.’

وَقُلْنَا مِن بَعْدِهِ لِبَنِي إِسْرَائِيلَ
اسْكُنُوا الْأَرْضَ فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ الْآخِرَةِ
جِئْنَا بِكُمْ لَفِيفًا ﴿١٠٥﴾

106. Pẹ̀lú òtítọ́ ni A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ (Al-Kur’an) pẹ̀lú òtítọ́ ni òun náà (Al-Kur’an) sọ̀kalẹ̀. A sì rán ọ gẹ́gẹ́ bí olùfúnni ní ìró ìdùnnú àti olùkìlọ̀.

وَبِالْحَقِّ أَنزَلْنَاهُ وَبِالْحَقِّ نَزَلَ ۗ وَمَا
أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿١٠٦﴾

107. A sì ti pín Al-Kur’an náà sí oríkèèríkèé, kí o ba à lè máa kà á fún àwọn ènìyàn ní díẹ̀díẹ̀, Àwa sì sọ̀ ọ́ kalẹ̀ wẹ́lẹ́wẹ́lẹ́.

وَقُرْآنًا فَرَقْنَاهُ لِتَقْرَأَهُ عَلَى النَّاسِ
عَلَىٰ مُكْثٍ وَنَزَّلْنَاهُ تَنزِيلًا ﴿١٠٧﴾

108. Sọ pé: ‘Ẹ gbà á gbọ́ tàbí ẹ kò gbà á gbọ́, dájúdájú àwọn ẹni tí a ti fún ní ìmọ̀ ṣíwájú rẹ̀ máa ń foríbalẹ̀ nígbà tí a bá ń kà á fún wọn.

قُلْ آمِنُوا بِهِ أَوْ لَا تُؤْمِنُوا ۚ إِنَّ الَّذِينَ
أُوتُوا الْعِلْمَ مِن قَبْلِهِ إِذَا يُتْلَىٰ
عَلَيْهِمْ يَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ سُجَّدًا ﴿١٠٨﴾

109. Wọ́n sì ń wí pé; ‘Mímọ́ ni fún Olúwa wa, dájúdájú àdéhùn Olúwa wa ní láti rí àmúṣẹ.’

وَيَقُولُونَ سُبْحَانَ رَبِّنَا إِن كَانَ وَعْدُ
رَبِّنَا لَمَفْعُولًا ﴿١٠٩﴾

110. Wọ́n dojúbolẹ̀, wọ́n sì ń sun ẹkún, ó (Al-Kur’an) sì ń ṣe àlékún ìrẹ̀lẹ̀ (ọkàn) nínú wọn.

وَيَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَ
يَزِيدُهُمْ خُشُوعًا ﴿١١٠﴾

111. Wí pé: ‘Ẹ pè É ní Allah tàbí kí ẹ pè É ní Al-Rahman (Olóore ọ̀fẹ́); èyíkéyìí nínú Orúkọ tí ẹ bá lè fi pè É. Tirẹ̀ ni gbogbo àwọn

قُلِ ادْعُوا اللَّهَ أَوِ ادْعُوا الرَّحْمَٰنَ ۖ
أَيًّا مَّا تَدْعُوا فَلَهُ الْأَسْمَاءُ الْحُسْنَىٰ ۚ
وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا

وَابْتَغِ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١١١﴾

Orúkọ tó rẹwà jùlọ. Àti pé kí o má ṣe máa gbóhùn rẹ sókè nínú ìrun rẹ, kí o má sì ṣe jẹ́ kí ohùn náà rẹlẹ̀ púpọ̀ ṣùgbọ́n jẹ́ kí ó mọ ní ìwọ̀ntúnwọ̀nsì.

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي لَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُ شَرِيكٌ فِي الْمُلْكِ وَلَمْ يَكُن لَّهُ وَلِيٌّ مِّنَ الذُّلِّ وَكَبِّرْهُ تَكْبِيرًا ﴿١١٢﴾

112. Kí o sì wí pé, 'Gbogbo ìyìn jẹ́ ti Allah, Ẹni tí kò mú ẹnì kankan lọ́mọ, tí Kò sì ní alábàápín nínú ìjọba Rẹ̀, tàbí ẹni tó lè ṣe ìrànlọ́wọ́ fún Un nítorí àìlágbára Rẹ̀.' Kí o sì gbé títóbi ọlá Rẹ̀ ga ní ìgbéga tí ó tóbi.




# AL-KAHF

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ عَلٰى عَبْدِهِ
الْكِتٰبَ وَلَمْ يَجْعَلْ لَّهٗ عِوَجًا ②

2. Gbogbo ìyìn ti Allah ni, Ẹni tí Ó sọ Ìwé náà (Al-Kur'an) kalẹ̀ fún ẹrúsìn Rẹ̀ tí kò sì jẹ́ kí ìpakasọ kankan wà nínú rẹ̀.

قَيِّمًا لِّيُنْذِرَ بَاْسًا شَدِيْدًا مِّنْ لَّدُنْهُ
وَيُبَشِّرَ الْمُؤْمِنِيْنَ الَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ
الصّٰلِحٰتِ اَنَّ لَهُمْ اَجْرًا حَسَنًا ③

3. Tí ó dúró déédéé láti ṣe ìkìlọ̀ ìyà tí ó le koko láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀ àti láti fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo tó ń ṣiṣẹ́ rere ní ìró ìdùnnú pé ẹ̀san rere ń bẹ fún wọn.

مّٰكِثِيْنَ فِيْهِ اَبَدًا ④

4. Ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbé títí láé.

وَّيُنْذِرَ الَّذِيْنَ قَالُوا اتَّخَذَ اللّٰهُ وَلَدًا ⑤

5. Àti láti tún ṣe ìkìlọ̀ fún àwọn tí wọ́n ń sọ pé Allah ti yan ọmọ kan ní ààyò.

مَا لَهُمْ بِهٖ مِنْ عِلْمٍ وَّلَا لِاٰبَآئِهِمْ ؕ
كَبُرَتْ كَلِمَةً تَخْرُجُ مِنْ اَفْوَاهِهِمْ ؕ
اِنْ يَّقُوْلُوْنَ اِلَّا كَذِبًا ⑥

6. Kò sí ìmọ̀ fún wọn nípa rẹ̀, àti àwọn bàbá wọn. Aburú sì ni ọ̀rọ̀ tó ń tẹnu wọn jáde. Dájúdájú wọn kò sọ nǹkan kan bí kò ṣe iró.

فَلَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ عَلٰٓى اٰثَارِهِمْ اِنْ
لَّمْ يُؤْمِنُوْا بِهٰذَا الْحَدِيْثِ اَسَفًا ⑦

7. Ìwọ fẹ́rẹ̀ le fi ìbànújẹ́ pa ara rẹ nítorí ẹ̀dun ọkàn rẹ sí àwọn tí wọ́n kò bá gba ọ̀rọ̀ yí gbọ́.

اِنَّا جَعَلْنَا مَا عَلَى الْاَرْضِ زِيْنَةً لَّهَا
لِنَبْلُوَهُمْ اَيُّهُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ⑧

8. Àwa ti ṣe ohun ti ń bẹ lori ilẹ̀ ní ọ̀ṣọ́ fún un, nítorí ki A lè dán wọn wò, nípa bẹ, èwo nínú wọn ló dára jùlọ nínú iṣẹ́ rere?

9. Àwa yóò sì sọ gbogbo ohun tó wà lórí rẹ̀ di gbígbẹ.

وَإِنَّا لَجَاعِلُوْنَ مَا عَلَيْهَا صَعِيْدًا جُرُزًا ٩

10. Ǹjẹ́ ìwọ ha rò pé àwọn ara ihò àpáta àti àkọsílẹ̀ jẹ́ ohun ìyanu nínú àwọn Àmì Wa bí?

أَمْ حَسِبْتَ أَنَّ أَصْحٰبَ الْكَهْفِ وَالرَّقِيْمِ كَانُوْا مِنْ اٰيٰتِنَا عَجَبًا ١٠

11. Nígbà tí àwọn ọdọ́mọkùnrin náà sá àsálà fún ààbò sínú ihò àpáta náà, wọ́n sì ń gbàdúrà pé: ‘Olúwa wa, ṣíjú àánú wò wá láti ọ̀dọ̀ Rẹ wá kí O sì ṣe amọ̀nà wa sí ọ̀nà tí ó tọ́ nípa àlámọ̀rí wa.’

إِذْ أَوَى الْفِتْيَةُ إِلَى الْكَهْفِ فَقَالُوْا رَبَّنَآ اٰتِنَا مِنْ لَّدُنْكَ رَحْمَةً وَّهَيِّئْ لَنَا مِنْ أَمْرِنَا رَشَدًا ١١

12. Àwa kò jẹ́ kí etí wọn gbọ́ ọ̀rọ̀ (láti ìta) nínú ihò náà fún ọdún tí ó níye.

فَضَرَبْنَا عَلٰٓى اٰذَانِهِمْ فِي الْكَهْفِ سِنِيْنَ عَدَدًا ١٢

13. Lẹ́hìn náà, A gbé wọn dìde kí A lè baà mọ èwo nínú ìjọ méjèèjì tí yóò le sọ òpin ìgbà tí wọ́n lò (nínú ihò náà).

ثُمَّ بَعَثْنٰهُمْ لِنَعْلَمَ أَيُّ الْحِزْبَيْنِ أَحْصٰى لِمَا لَبِثُوْٓا أَمَدًا ١٣ ع

ÌDÁ 2

14. Àwa ń sọ ìtàn wọn fún ọ pẹ̀lú òdodo. Dájúdájú wọ́n jẹ́ ọ̀dọ́mọkùnrin tí wọ́n gba Olúwa wọn gbọ́ lódodo. A sì ṣe àlékún ìtọ́sọ́nà fún wọn.

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَاَهُمْ بِالْحَقِّ إِنَّهُمْ فِتْيَةٌ اٰمَنُوْا بِرَبِّهِمْ وَزِدْنٰهُمْ هُدًى ١٤

15. Àwa sì kì wọ́n láyà tagbára-tagbára nígbà tí wọ́n dìde dúró tí wọ́n sì ń wí pé, ‘Olúwa wa ni Olúwa ọ̀run àti ayé, àwa kò ní ké pe Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀, bí a bá wá ṣe bẹ́ẹ̀, dájúdájú a ti sọ ọ̀rọ̀ tí ó lòdì sí òtítọ́ (sí ìjọ́kan ṣoṣo Allah).

وَّرَبَطْنَا عَلٰى قُلُوْبِهِمْ إِذْ قَامُوْا فَقَالُوْا رَبُّنَا رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ لَنْ نَّدْعُوَا مِنْ دُوْنِهٖٓ إِلٰهًا لَّقَدْ قُلْنَآ إِذًا شَطَطًا ١٥

16. 'Àwọn ènìyàn wa wọ̀nyí ti mú àwọn ọlọ́run (mìíràn fún sísìn) lẹ́hìn Allah. Kí ní ṣe tí wọn kò rí ìdí òtítọ́ fi múlẹ̀ nípa wọn? Ta ni ẹni náà tó jẹ́ alábòsí ju ẹni tó ń dá àdápa irọ́ mọ́ Allah lọ?

هَٰٓؤُلَآءِ قَوْمُنَا ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً ۖ لَّوْلَا يَأْتُونَ عَلَيْهِم بِسُلْطَٰنٍۭ بَيِّنٍ ۖ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ ٱفْتَرَىٰ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا ﴿١٦﴾

17. '(Nísinsinyìí) tí ẹ ti yẹra fún wọn àti ohun tí wọ́n ń sìn lẹ́hìn Allah; ẹ fara pamọ́ sínú ihò náà, Olúwa yín yóò ṣípayá ìkẹ́ àánú Rẹ̀ fún yín, Òun yóò sì fi ìtùnú fún yín nínú iṣẹ́ yín.'

وَإِذِ ٱعْتَزَلْتُمُوهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ إِلَّا ٱللَّهَ فَأْوُۥٓا۟ إِلَى ٱلْكَهْفِ يَنشُرْ لَكُمْ رَبُّكُم مِّن رَّحْمَتِهِۦ وَيُهَيِّئْ لَكُم مِّنْ أَمْرِكُم مِّرْفَقًا ﴿١٧﴾

18. Ìwọ yóò rí òòrùn nígbà tí ó bá yọ, yóò yẹ̀ kúrò níbi ẹnu ihò wọn sí apá ọ̀tún; nígbà tí ó bá sì wọ̀, yóò yẹ̀ sí apá òsì, wọn yóò wà nínú ààyè kan gbayawu nínú rẹ̀. Eléyìí jẹ́ lára Àmì Allah. Ẹni tí Allah bá fi mọ̀nà, òun lẹni tí ó mọ̀nà, ṣùgbọ́n ẹni tí Ó bá fi sílẹ̀ nínú iṣìnà ìwọ kò ní rí olùrànlọ́wọ́ tàbí olùtọ́sọ́nà kan fún un.

وَتَرَى ٱلشَّمْسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَٰوَرُ عَن كَهْفِهِمْ ذَاتَ ٱلْيَمِينِ وَإِذَا غَرَبَت تَّقْرِضُهُمْ ذَاتَ ٱلشِّمَالِ وَهُمْ فِى فَجْوَةٍ مِّنْهُ ۚ ذَٰلِكَ مِنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ ۗ مَن يَهْدِ ٱللَّهُ فَهُوَ ٱلْمُهْتَدِ ۖ وَمَن يُضْلِلْ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ وَلِيًّا مُّرْشِدًا ﴿١٨﴾

ÌDÁ 3

19. Ìwọ lè rò pé wọ́n la ojú wọn sílẹ̀ ni, bẹ́ẹ̀ sì ni wọ́n ti sùn lọ. Àwa yóò sì yí wọn padà sí ọ̀tún àti sí òsì, ajá wọn sì na apá rẹ̀ méjèèjì sí ẹnu ọ̀nà. Tó bá ṣe pé o lọ yọjú wò wọ́n, dájúdájú ìwọ yóò sálọ pẹ̀lú ìbẹ̀rù, nítorí pé ẹ̀rùjẹ̀jẹ̀ wọn yóò ti dà bò ọ́ mọ́lẹ̀.

وَتَحْسَبُهُمْ أَيْقَاظًا وَهُمْ رُقُودٌ ۚ وَنُقَلِّبُهُمْ ذَاتَ ٱلْيَمِينِ وَذَاتَ ٱلشِّمَالِ ۖ وَكَلْبُهُم بَٰسِطٌ ذِرَاعَيْهِ بِٱلْوَصِيدِ ۚ لَوِ ٱطَّلَعْتَ عَلَيْهِمْ لَوَلَّيْتَ مِنْهُمْ فِرَارًا وَلَمُلِئْتَ مِنْهُمْ رُعْبًا ﴿١٩﴾

20. Báyìí ni A ṣe gbé wọn dìde, kí wọ́n lè bèèrè ọ̀rọ̀ láàrin ara wọn. Ẹnìkan nínú wọn wí pé: ‘Ìgbà wo lẹ̀yin ti wà níbí?’ Wọ́n wí pé, ‘Àwa kò gbé ju ọjọ́ kan tàbí ààbọ̀ ọjọ́ lọ.’ (àwọn míìràn sì sọ pé) ‘Olúwa yín ni Ó mọ̀ jùlọ nípa ìgbà tí ẹ ti wà níbí. Nítorí náà ẹ fi owó fàdákà yín yìí rán ẹnìkan nínú yín lọ sínú ìlù, kí òun sí wo èyí tó bá dára jù nínú oúnjẹ, kí ó sì mú ohun jíjẹ wá fún un yín láti ibẹ̀. Ṣùgbọ́n kí ẹni náà ṣọ́ra, kí ó má sì sọ nípa yín fún ẹnikẹ́ni.’

وكذلك بعثنهم ليتساءلوا بينهم
قال قائل منهم كم لبثتم قالوا
لبثنا يوما او بعض يوم قالوا
ربكم اعلم بما لبثتم فابعثوا
احدكم بورقكم هذه الى المدينة
فلينظر ايها ازكى طعاما فليأتكم
برزق منه وليتلطف ولا يشعرن
بكم احدا ٢٠

نصف القرآن

21. ‘Dájúdájú tí wọ́n bá lọ mọ̀ nípa yín, wọn yóò sọ yín ní òkuta pa tàbí kí wọ́n mú yin padà sí ìdi ìlànà ẹ̀sìn wọn. Nígbà náà ẹ kò ní ṣe àṣeyọrí kankan láéláé.’

انهم ان يظهروا عليكم يرجموكم
او يعيدوكم في ملتهم ولن تفلحوا
اذا ابدا ٢١

22. Àti pé báyìí ni A ti ṣe fi wọ́n han (àwọn ènìyàn), kí wọ́n baà le mọ̀ pé òdodo ni àdéhùn Allah, àti pè kò sí iyèméjì nínú (dídé) àsìkò náà. Nígbà tí (àwọn ènìyàn) ń bá ara wọn ṣe àríyànjiyàn nípa ọ̀rọ̀ wọn (àwọn ará inú ihò) wọ́n wí pé, ‘Ẹ kọ́ ilé kan lé wọn lórí.’ Olúwa wọn ló mọ̀ jù nípa wọn. Àwọn tí ó borí nípa ọ̀rọ̀ wọn wí pé, ‘Àwa yóò kọ́ ilé-ìjọsìn kan sí ààyé wọn.’

وكذلك اعثرنا عليهم ليعلموا ان
وعد الله حق وان الساعة لا ريب
فيها اذ يتنازعون بينهم امرهم
فقالوا ابنوا عليهم بنيانا ربهم
اعلم بهم قال الذين غلبوا على
امرهم لنتخذن عليهم مسجدا ٢٢

23. Àwọn kan sì wí pé, ‘Mẹ́ta ni wọ́n, ajá wọn şìkẹẹ̀rin , Àwọn mìíràn sì wí pé ‘Márùn-ún ni wọ́n, ajá wọn şìkẹfà , Ó sì jẹ́ ìméfò léraléra. Àwọn mìíràn sì tún wí pé, ‘Méje ni wọ́n, ajá wọn ló şìkẹẹ̀jọ . Sọ pé, ‘Olúwa mi ló mọ̀ iye wọn gan-an.’ Dájúdájú ìwọ̀nba díẹ̀ ló mọ̀ nípa wọn. Ìwọ kò sì gbọdọ̀ bá wọn şe àríyànjiyàn àyàfi lẹ́ẹ̀kọ̀ọ̀kan tí ọ̀rọ̀ bá wáyé lórí rẹ̀. Kí o má sì şe wádìí nípa wọn lọ́dọ̀ ẹnikẹ́ni nínú wọn.

سَيَقُوْلُوْنَ ثَلٰثَةٌ رَّابِعُهُمْ كَلْبُهُمْ ۚ
وَيَقُوْلُوْنَ خَمْسَةٌ سَادِسُهُمْ كَلْبُهُمْ
رَجْمًا بِالْغَيْبِ ۚ وَ يَقُوْلُوْنَ سَبْعَةٌ
وَّ ثَامِنُهُمْ كَلْبُهُمْ ۗ قُلْ رَّبِّيْٓ اَعْلَمُ
بِعِدَّتِهِمْ مَّا يَعْلَمُهُمْ اِلَّا قَلِيْلٌ ۗ فَلَا
تُمَارِ فِيْهِمْ اِلَّا مِرَآءً ظَاهِرًا ۖ وَّلَا
ع تَسْتَفْتِ فِيْهِمْ مِّنْهُمْ اَحَدًا ﴿٢٣﴾

ÌDÁ 4

24. Ìwọ kò sì gbọdọ̀ máa sọ nípa nǹkan kan pé, ‘èmi yóò şe èyí lọ́la,’

وَلَا تَقُوْلَنَّ لِشَايْءٍ اِنِّيْ فَاعِلٌ ذٰلِكَ
غَدًا ﴿٢٤﴾

25. Àyàfi (kí o máa fi kun pé:) bí Allah bá fẹ́; kí o sì rántí Olúwa rẹ nígbà tí o bá gbàgbé, kí o wí pé: ‘Ó şe é şe kí Olúwa mi fi ọ̀nà tí ó súnmọ́ ìtọ́sọ́nà ju èyí lọ hàn mí.’

اِلَّآ اَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ ۫ وَاذْكُرْ رَّبَّكَ اِذَا
نَسِيْتَ وَقُلْ عَسٰٓى اَنْ يَّهْدِيَنِ رَبِّيْ
لِاَقْرَبَ مِنْ هٰذَا رَشَدًا ﴿٢٥﴾

26. Wọ́n gbé inú ihò àpáta wọn náà fún ọ̀ọ́dúnrún ọdún ó lé mẹ́sàn-án.

وَلَبِثُوْا فِيْ كَهْفِهِمْ ثَلٰثَ مِائَةٍ سِنِيْنَ
وَازْدَادُوْا تِسْعًا ﴿٢٦﴾

27. Wí pé, ‘Allah ni Ó mọ̀ jùlọ nípa bí wọ́n şe pẹ́ níbẹ̀ tó; tiRẹ̀ ni ohun tí ó pamọ́ ni àwọn ọ̀run àti ayé; tiRẹ̀ sì ni ìríran àti ìgbọ́ràn, kò sí olùrànlọ́wọ́ kan fún wọn lẹ́hìn Rẹ̀; bẹ́ẹ̀ ni kò bá ẹnìkan şe alájọpín nínú Ìjọba Rẹ̀.

قُلِ اللّٰهُ اَعْلَمُ بِمَا لَبِثُوْا ۚ لَهٗ غَيْبُ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ اَبْصِرْ بِهٖ وَاَسْمِعْ ۗ
مَا لَهُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ وَّلِيٍّ ۫ وَّلَا يُشْرِكُ
فِيْ حُكْمِهٖٓ اَحَدًا ﴿٢٧﴾

28. Kí o sì máa ka ohun tí A ṣípayá fún ọ nínú Ìwé Olúwa rẹ̀, kò sí ẹni tí ó lè yí ọ̀rọ̀ Rẹ̀ padà. Bẹ́ẹ̀ ni ìwọ kò sì le rí olùsádì kan lẹ́hìn Rẹ̀.

وَاتْلُ مَآ أُوْحِيَ إِلَيْكَ مِنْ كِتٰبِ
رَبِّكَ ۚ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمٰتِهٖ ۚ وَلَنْ
تَجِدَ مِنْ دُوْنِهٖ مُلْتَحَدًا ﴿٢٨﴾

29. Kí o sì so ara rẹ mọ́ àwọn tó ń ké pe Olúwa wọn ní òwúrọ̀ kùtùkùtù àti ní àṣálẹ́, tí wọ́n ń wá ojú rere Rẹ̀. Má ṣe yí ojú rẹ kúrò lọ́dọ̀ wọn nítorí àti máa wá àwọn ọ̀ṣọ́ ilé ayé kí o má sì ṣe tẹ̀lé ẹni tí A ti mú ọkàn rẹ̀ kúrò níbi ìrántí Wa, tí ó sì tẹ̀lé ìfẹ́ inú ara rẹ̀, tí ọ̀rọ rẹ̀ sì jásí àṣejù.

وَاصْبِرْ نَفْسَكَ مَعَ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ
رَبَّهُمْ بِالْغَدٰوةِ وَالْعَشِيِّ يُرِيْدُوْنَ
وَجْهَهٗ وَلَا تَعْدُ عَيْنٰكَ عَنْهُمْ ۚ
تُرِيْدُ زِيْنَةَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ وَلَا تُطِعْ
مَنْ أَغْفَلْنَا قَلْبَهٗ عَنْ ذِكْرِنَا وَاتَّبَعَ
هَوٰىهُ وَكَانَ أَمْرُهٗ فُرُطًا ﴿٢٩﴾

30. Sọ pé, 'Òdodo ni láti ọ̀dọ Olúwa yín, nítorí náà ẹni bá fẹ́ kí ó gbàgbọ́, ẹni tí ó bá sì fẹ́ kí ó ṣe àìgbàgbọ́.' Àwá ti pèsè iná sílẹ̀ fún àwọn alábòsí, èyí tí òrùlé rẹ̀ yóò bò wọ́n. Tí wọ́n bá bèèrè fún ìrànlọ́wọ́, a ó fún wọn ní omi tí ó dàbí òjé yíyọ́, èyí tí yóò jó ojú wọn. Ó sì jẹ́ ohun mímu tí ó burú, ibùdésí wọn náà sì jẹ́ búburú.

وَقُلِ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّكُمْ ۗ فَمَنْ شَآءَ
فَلْيُؤْمِنْ وَّمَنْ شَآءَ فَلْيَكْفُرْ ۙ إِنَّآ
أَعْتَدْنَا لِلظّٰلِمِيْنَ نَارًا ۙ أَحَاطَ بِهِمْ
سُرَادِقُهَا ۚ وَإِنْ يَّسْتَغِيْثُوْا يُغَاثُوْا
بِمَآءٍ كَالْمُهْلِ يَشْوِي الْوُجُوْهَ ۚ
بِئْسَ الشَّرَابُ ۚ وَسَآءَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣٠﴾

31. Dájúdájú àwọn tó gbàgbọ́, tí wọ́n sì ń siṣẹ́ rere; Àwa kò ní fi ẹ̀san iṣẹ́ àwọn tí ń ṣe dáadáa ṣòfò.

إِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ إِنَّا
لَا نُضِيْعُ أَجْرَ مَنْ أَحْسَنَ عَمَلًا ﴿٣١﴾

32. Ti àwọn wọ̀nyí ni àwọn ọgbà ìdẹ̀ra ayérayé tí àwọn akérémọdò ń sàn lábẹ́ rẹ̀; níbẹ̀ ni a ó ti máa fi ẹ̀gbà wúrà ṣe wọ́n lọ́ṣọ̀ọ́, wọn yóò da aṣọ aláwọ̀ ewé bora àti

أُولٰٓئِكَ لَهُمْ جَنّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهِمُ الْأَنْهٰرُ يُحَلَّوْنَ فِيْهَا مِنْ
أَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَّيَلْبَسُوْنَ ثِيَابًا
خُضْرًا مِّنْ سُنْدُسٍ وَّإِسْتَبْرَقٍ

aşọ àrán tí ó fẹ́lẹ́ àti èyí tí ó nípọn, wọn yóò rọ̀gbọ̀kú nínú rẹ̀ lórí àwọn ìbùsùn tí ó ga; èyí jẹ́ ẹ̀san tó dára jùlọ àti ibùsinmi tó gbayì jùlọ.

مُّتَّكِـِٔينَ فِيهَا عَلَى ٱلْأَرَآئِكِ ۚ نِعْمَ ٱلثَّوَابُ ۚ وَحَسُنَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣٢﴾

ع ٩ ١٦

ÌDÁ 5

33. Kí o sì fi àpèjúwe àwọn ọkùnrin méjì lélẹ̀ fún wọn: A pèsè ọgbà àjàrà méjì fún ọ̀kan nínú wọn. A sì fi àwọn igi ọ̀pẹ yí wọn ká, bákan náà ni A sì fi oko ọkà sí ààrin wọn.

وَٱضْرِبْ لَهُم مَّثَلًا رَّجُلَيْنِ جَعَلْنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ مِنْ أَعْنَٰبٍ وَحَفَفْنَٰهُمَا بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا زَرْعًا ﴿٣٣﴾

34. Ọ̀kọ̀ọ̀kan nínú àwọn ọgbà méjèèjì mú èso jáde rẹpẹtẹ láìkùnà rárá. Àwá sì fi odò tí ń şàn sí ààlà àwọn méjèèjì.

كِلْتَا ٱلْجَنَّتَيْنِ ءَاتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ تَظْلِم مِّنْهُ شَيْـًٔا ۚ وَفَجَّرْنَا خِلَٰلَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٤﴾

35. Ó sì ní èrè oko (lọ́pọ̀lọpọ̀), nítorí náà, ó sọ fún ọ̀rẹ́ rẹ̀ tí ó ń bá a jiyàn pé: Èmí ní ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọrọ̀ jù ọ́ lọ, mo sì tún lágbára jù ọ́ lọ níti ọ̀pọ̀ ènìyàn.

وَكَانَ لَهُۥ ثَمَرٌ فَقَالَ لِصَٰحِبِهِۦ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَنَا۠ أَكْثَرُ مِنكَ مَالًا وَأَعَزُّ نَفَرًا ﴿٣٥﴾

36. Òun sì wọ inú ọgbà rẹ̀ nígbà tí ó şe àbòsí sí orí ara rẹ̀, ó sì wí pé, 'Èmi kò rò pé èyí lè parẹ́ títí láéláé.

وَدَخَلَ جَنَّتَهُۥ وَهُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ قَالَ مَآ أَظُنُّ أَن تَبِيدَ هَٰذِهِۦٓ أَبَدًا ﴿٣٦﴾

37. 'Èmi kò sì rò pé àkókò náà yóò dé àti pàápàá pé bí èmí bá padà sì ọ̀dọ̀ Olúwa mi, dájúdájú mà á rí ibi rere dé sí.'

وَمَآ أَظُنُّ ٱلسَّاعَةَ قَآئِمَةً وَلَئِن رُّدِدتُّ إِلَىٰ رَبِّى لَأَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا مُنقَلَبًا ﴿٣٧﴾

38. Ẹni kejì rẹ̀ sọ fún un, nígbà tí ó ń bá a şe ìfọ̀rọ̀wérọ̀ pé, 'Ìwọ yóò ha şàìgbàgbọ́ sí Ẹni tí ó dá ọ láti inú erùpẹ̀ bí? lẹ́hìn náà láti inú omi ọ̀lẹ; lẹ́hìn náà Ó dá ọ ní ènìyàn tó pé.'

قَالَ لَهُۥ صَاحِبُهُۥ وَهُوَ يُحَاوِرُهُۥٓ أَكَفَرْتَ بِٱلَّذِى خَلَقَكَ مِن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوَّىٰكَ رَجُلًا ﴿٣٨﴾

39. ‘Şùgbọ́n ní tèmi, Allah nìkan ni Olúwa mi, èmi kò sì ní bá Olúwa mi wá orogún kankan.’

لٰكِنَّا۠ هُوَ اللّٰهُ رَبِّيْ وَلَآ اُشْرِكُ بِرَبِّيْٓ
اَحَدًا ﴿٣٩﴾

40. “Kí ní şe? nígbà tí ìwọ wọ inú ọgbà rẹ, tí ìwọ kò sọ pé: ‘Bí Allah bá fẹ́ ni, kò sí agbára kankan lẹ́hìn Allah’, bí ìwọ bá ti ẹ̀ rò pé mo kéré sí ọ ní ọrọ̀ àti ọmọ.”

وَلَوْلَآ اِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ
اللّٰهُ ۙ لَا قُوَّةَ اِلَّا بِاللّٰهِ ۚ اِنْ تَرَنِ اَنَا اَقَلَّ
مِنْكَ مَالًا وَّوَلَدًا ﴿٤٠﴾

41. “Ó şe é şe kí Olúwa mi fún mi ní èyí tí ó dára ju ọgbà tìrẹ lọ, kí Ó sì wá rán ìparun òjiji láti ọ̀run wá sí orí ọgbà tìrẹ, nípa bẹ́ẹ̀ kí ó sì padà di aşálẹ̀ lásán.”

فَعَسٰى رَبِّيْٓ اَنْ يُّؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّنْ
جَنَّتِكَ وَيُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ
السَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيْدًا زَلَقًا ﴿٤١﴾

42. “Tàbí kí omi rẹ̀ di gbígbẹ, tí o kò sì ní lè wá a rí.”

اَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَنْ تَسْتَطِيْعَ لَهٗ
طَلَبًا ﴿٤٢﴾

43. A sì pa èso rẹ̀ run (lóòótọ́), nígbà náà ló bẹ̀rẹ̀ sí fi ọwọ́ lu ọwọ́ nítorí ohun tó tí ná síbẹ̀, nígbà tí ó parun tán òrùlé rẹ̀ sì wó lulẹ̀; ó wí pé: ‘Ó mà şe lára mi o; èmi ìbá má ti bá Olúwa mi wa orogún kankan.

وَاُحِيْطَ بِثَمَرِهٖ فَاَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلٰى
مَآ اَنْفَقَ فِيْهَا وَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلٰى
عُرُوْشِهَا وَيَقُوْلُ يٰلَيْتَنِيْ لَمْ اُشْرِكْ
بِرَبِّيْٓ اَحَدًا ﴿٤٣﴾

44. Kò sì sí ẹgbẹ́ kan fún un tó lè ràn án lọ́wọ́ lẹ́hìn Allah, bẹ́ẹ̀ kò sì le ran ara rẹ̀ lọ́wọ́ pẹ̀lú.

وَلَمْ تَكُنْ لَّهٗ فِئَةٌ يَّنْصُرُوْنَهٗ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ وَمَا كَانَ مُنْتَصِرًا ﴿٤٤﴾

45. Ní irú àwọn àkókò báyìí, ọ̀dọ̀ Allah ni ìrànlọ́wọ́ ti máa ń wá, Ọlọ́run òdodo. Òun ló dára jù ní Olùsẹ̀san, Òun ló sì dára jù ní Olùgbẹ̀san.

هُنَالِكَ الْوَلَايَةُ لِلّٰهِ الْحَقِّ ۗ هُوَ خَيْرٌ
ثَوَابًا وَّخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٥﴾

ÌDÁ 6

46. Ṣe àpèjúwe ilé ayé fún wọn, ó dà gẹ́gẹ́ bí omi tí a sọ̀kalẹ̀ láti ojú ọ̀run tí ó rò pọ̀ mọ́ irúgbìn ilẹ̀, lẹ́hìn náà ó padà di gbígbẹ, èyí tí atẹ́gùn túkà. Allah ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

وَاضْرِبْ لَهُم مَّثَلَ الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا
كَمَآءٍ أَنزَلْنَٰهُ مِنَ السَّمَآءِ فَاخْتَلَطَ بِهِۦ
نَبَاتُ الْأَرْضِ فَأَصْبَحَ هَشِيمًا تَذْرُوهُ
الرِّيَٰحُ ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٦﴾

47. Ọrọ̀ àti ọmọ jẹ́ ohun ọ̀ṣọ́ ti ayé yìí. Ṣùgbọ́n iṣẹ́ rere tí ó pẹ́ títí, dára jù lójú Olúwa rẹ fún ẹ̀ṣan àti ìrètí ọjọ́ (iwájú).

الْمَالُ وَالْبَنُونَ زِينَةُ الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا ۖ
وَالْبَٰقِيَٰتُ الصَّٰلِحَٰتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ
ثَوَابًا وَخَيْرٌ أَمَلًا ﴿٤٧﴾

48. (Kí o sì máa rántí) ọjọ́ náà tí A ó ku àwọn òkè dànù, ìwọ yóò sì rí (àwọn orílẹ̀-èdè) ayé tí wọn yóò máa dìde (sí ara wọn). A ó kó wọn jọ, A kò sì ní fi ọ̀kan kan sílẹ̀ nínú wọn.

وَيَوْمَ نُسَيِّرُ الْجِبَالَ وَتَرَى الْأَرْضَ
بَارِزَةً وَحَشَرْنَٰهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ
أَحَدًا ﴿٤٨﴾

49. A ó kó wọn jọ síwájú Olúwa rẹ (wọn yóò sì dúró) lẹ́sẹẹsẹ: 'Dájúdájú, ẹ̀yin tí padà wá bá Wa gẹ́gẹ́ bí A ṣe dá yín lákọ̀ọ́kọ́. Ṣùgbọ́n ẹ rò pé Àwa kò ní fi àkókò sí ìmúṣẹ àdéhùn Wa fún un yín'

وَعُرِضُوا عَلَىٰ رَبِّكَ صَفًّا لَّقَدْ جِئْتُمُونَا
كَمَا خَلَقْنَٰكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍۭ ۚ بَلْ زَعَمْتُمْ أَلَّن
نَّجْعَلَ لَكُم مَّوْعِدًا ﴿٤٩﴾

50. A ó sì gbé Ìwé náà kalẹ̀ (ní iwájú wọn), ìwọ yóò sì rí àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ tí wọn yóò máa bẹ̀rù nítorí ohun tí ó wà nínú rẹ̀, wọn yóò sì wí pé, 'Ó mà ṣe lára wa o, irú Ìwé wo ni èyí tí kò tiẹ̀ fi èyí tí ó kéré àti èyí tí ó tóbi sílẹ̀, ń ṣe ni ó kọ ọ́ lákọpé?' Wọn yóò rí ohun gbogbo tí wọ́n ṣe ní kedere. Olúwa rẹ̀ kò sì ní ṣe àbòsí fún ẹnìkan kan.

وَوُضِعَ الْكِتَٰبُ فَتَرَى الْمُجْرِمِينَ مُشْفِقِينَ
مِمَّا فِيهِ وَيَقُولُونَ يَٰوَيْلَتَنَا مَالِ هَٰذَا
الْكِتَٰبِ لَا يُغَادِرُ صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً إِلَّآ
أَحْصَىٰهَا ۚ وَوَجَدُوا مَا عَمِلُوا حَاضِرًا ۗ
وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ أَحَدًا ﴿٥٠﴾ ع ١٨

ÌDÁ 7

51. (Ẹ rántí) ìgbà tí A sọ fún àwọn Màláíkà pé, 'Ẹ tẹríba fún Adamọ', wọ́n sì tẹríba, àyàfi Iblis. Òun jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn Alujannu; ó kọ àṣẹ Olúwa rẹ̀, ṣé ẹ̀yin yóò wá mú un àti àwọn àrọ́mọdọ́mọ rẹ̀ ní ọ̀rẹ̀ dípò Mi, nígbà tí wọ́n jẹ́ ọ̀tá fún yín? Èyí sì jẹ́ pàsípààrọ̀ búburú fún àwọn ẹni búburú.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ
فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ كَانَ مِنَ ٱلْجِنِّ فَفَسَقَ
عَنْ أَمْرِ رَبِّهِۦٓ ۗ أَفَتَتَّخِذُونَهُۥ وَذُرِّيَّتَهُۥٓ
أَوْلِيَآءَ مِن دُونِى وَهُمْ لَكُمْ عَدُوٌّۢ ۚ بِئْسَ
لِلظَّٰلِمِينَ بَدَلًا ﴿٥١﴾

52. Èmi kò jẹ́ kí wọ́n jẹ́rìí sí (àkókò) ìṣẹ̀dá àwọn ọ̀run àti ayé bákan náà, sì ni ìṣẹ̀da ti wọn náà. Èmi kò sì lè mú àwọn tó ń ṣi ènìyàn lọ́nà ní olùrànlọ́wọ́.

مَّآ أَشْهَدتُّهُمْ خَلْقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ
وَلَا خَلْقَ أَنفُسِهِمْ وَمَا كُنتُ مُتَّخِذَ
ٱلْمُضِلِّينَ عَضُدًا ﴿٥٢﴾

53. (Ẹ rántí) ọjọ́ tí Òun yóò sọ pé: 'Ẹ pe àwọn tí ẹ rò pé wọ́n jẹ́ orogún fún Mi.' Lẹ́hìn náà wọn yóò pè wọ́n ṣùgbọ́n wọn kò ní dá wọn lóhùn. A sì ti fi gàgá sí ààrin wọn.

وَيَوْمَ يَقُولُ نَادُوا۟ شُرَكَآءِىَ ٱلَّذِينَ
زَعَمْتُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا۟ لَهُمْ وَ
جَعَلْنَا بَيْنَهُم مَّوْبِقًا ﴿٥٣﴾

54. Àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ yóò sì rí iná náà; yóò sì hàn sí wọn pé àwọn ni ẹni náà tí yóò wọ inú rẹ̀. Wọn kì yóò rí ọ̀nà láti sá àsálà kúrò níbẹ̀.

وَرَءَا ٱلْمُجْرِمُونَ ٱلنَّارَ فَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُم
مُّوَاقِعُوهَا وَلَمْ يَجِدُوا۟ عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٤﴾ ع ٧ ١٩

ÌDÁ 8

55. Dájúdájú A ti ṣe àlàyé orísìrísìí àpèjúwe sínú Al-Kur'an yìí fún (ire) ọmọnìyàn, ṣùgbọ́n láàrin ohun gbogbo pátápátá, ènìyàn ló máa ń jiyàn jù.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ لِلنَّاسِ مِن
كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَكَانَ ٱلْإِنسَٰنُ أَكْثَرَ شَىْءٍ
جَدَلًا ﴿٥٥﴾

56. Kò sí ohun tó ń dí àwọn ènìyàn lọ́wọ́ láti gbàgbọ́ nígbà tí

وَمَا مَنَعَ ٱلنَّاسَ أَن يُؤْمِنُوٓا۟ إِذْ

جَآءَهُمُ الْهُدٰى وَيَسْتَغْفِرُوْا رَبَّهُمْ
إِلَّآ أَنْ تَأْتِيَهُمْ سُنَّةُ الْأَوَّلِيْنَ أَوْ
يَأْتِيَهُمُ الْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٦﴾

ìtọ́sọ́nà bá dé bá wọn àti láti tọrọ àforíjìn lọ́dọ̀ Olúwa wọn bí kò ṣe pé (wọ́n ń dúró de) kí irú ìsẹ̀lẹ̀ ti àwọn ẹni àkọ́kọ́ wá bá wọn tàbí kí ìya ojúkorojú wá bá wọn.

وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِيْنَ إِلَّا مُبَشِّرِيْنَ
وَمُنْذِرِيْنَ ۚ وَيُجَادِلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا
بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوْا بِهِ الْحَقَّ وَاتَّخَذُوْا
اٰيٰتِيْ وَمَآ أُنْذِرُوْا هُزُوًا ﴿٥٧﴾

57. Àwa kò rán àwọn òjíṣẹ́ lásán bí kò ṣe gẹ́gẹ́ bí olùfúnni ní ìró ìdùnnú àti olukìlọ̀. Àwọn aláìgbàgbọ́ yóò si máa fi ìrọ́ ṣe àtakò láti lè fi ba òtítọ́ jẹ́, wọ́n sì mú àwọn Àmì Mi àti ohun tí a fi ṣe ìkìlọ̀ fún wọn ní yẹ̀yẹ́.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ ذُكِّرَ بِاٰيٰتِ رَبِّهٖ فَأَعْرَضَ
عَنْهَا وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتْ يَدٰهُ ۚ إِنَّا جَعَلْنَا عَلٰى
قُلُوْبِهِمْ أَكِنَّةً أَنْ يَّفْقَهُوْهُ وَفِيْٓ اٰذَانِهِمْ
وَقْرًا ۚ وَإِنْ تَدْعُهُمْ إِلَى الْهُدٰى فَلَنْ
يَّهْتَدُوْٓا إِذًا أَبَدًا ﴿٥٨﴾

58. Ta ní jẹ́ alábòsí ju ẹni tí a fi àwọn Àmì Olúwa rẹ̀ ṣe ìrántí fún tí ó gbọnrí kúrò níbẹ̀, tí ó sì gbàgbé ohun tí àwọn ọwọ́ rẹ̀ ti tì ṣíwájú? Dájúdájú Àwá ti fi èbìbò bo ọkàn wọn, kí wọ́n má baà gbọ́ àgbọ́yé rẹ̀, bákan náà sì tún ni èdìdí ń bẹ nínú etí wọn. Bí o bá tilẹ̀ pè wọ́n sí ìtọ́sọ́nà, wọn kò ní lè tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà láéláé.

وَرَبُّكَ الْغَفُوْرُ ذُو الرَّحْمَةِ ۖ لَوْ يُؤَاخِذُهُمْ
بِمَا كَسَبُوْا لَعَجَّلَ لَهُمُ الْعَذَابَ ۚ بَلْ
لَّهُمْ مَّوْعِدٌ لَّنْ يَّجِدُوْا مِنْ دُوْنِهٖ
مَوْئِلًا ﴿٥٩﴾

59. Olúwa rẹ sì jẹ́ Aláforíjìn tó kún fún àánú. Tí ó bá jẹ́ pé Òun yóò mú wọn pẹ̀lú ohun tí wọ́n ṣe, ìbá ṣe ìyà náà ní kíákíá fún wọn. Ṣùgbọ́n A ti ṣe àdéhùn àkókò kan fún wọn, èyí tó jẹ́ pé wọn kò ní rí ibìkan sálọ láti inú rẹ̀.

وَتِلْكَ الْقُرٰٓى أَهْلَكْنٰهُمْ لَمَّا ظَلَمُوْا وَ
جَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِمْ مَّوْعِدًا ﴿٦٠﴾ ع

60. Àti pé àwọn ìlú wọ̀nyí, A pa wọ́n run nígbà tí wọ́n ṣe àbòsí, A sì fi àsìkò sí ìparun wọn.

ÌDÁ 9

61. (Kí o sì rántí) ìgbà tí Musa sọ fún ọ̀dọ́mọkùnrin ọ̀dọ̀ rẹ̀ pé: ‘Èmi kò ní dá (ìrìn-àjò mi) dúró títí èmi yóò fi dé ibi tí omi òkun méjì ti pàdé, bí bẹ̀ẹ̀ kọ́ èmi yóò máa lọ fún ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọdún.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَاهُ لَا أَبْرَحُ حَتَّىٰ أَبْلُغَ
مَجْمَعَ الْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِيَ حُقُبًا ٦١

62. Ṣùgbọ́n nígbà tí wọ́n dé ibi tí (omi òkun) méjèèjì ti pàdé, wọ́n gbàgbé ẹja wọn, nípa bẹ́ẹ̀ ẹja náà sì yára lọ sínú òkun padà.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا
فَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ سَرَبًا ٦٢

63. Nígbà tí àwọn méjèèjì rékọjá tán, ó wí fún ọ̀dọ́mọkùnrin ọ̀dọ̀ rẹ̀ pé; ‘Gbé oúnjẹ wa wá, ó ti rẹ̀ wá gan-an látàri ìrìn-àjò wa yìí.’

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَاهُ آتِنَا غَدَاءَنَا
لَقَدْ لَقِينَا مِنْ سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبًا ٦٣

64. Ó dáhùn pé; ‘Ẹ kò ha rí nǹkan bí? Nígbà tí a dé ibi àpáta, ibẹ̀ ni mo gbàgbé ẹja náà sí. Èṣù ló mú mi gbàgbé, tí ń kò fi rántí rẹ̀, ó sì ti wọ inú omi òkun lọ ní ọ̀nà ìyanu.

قَالَ أَرَأَيْتَ إِذْ أَوَيْنَا إِلَى الصَّخْرَةِ فَإِنِّي
نَسِيتُ الْحُوتَ وَمَا أَنْسَانِيهُ إِلَّا
الشَّيْطَانُ أَنْ أَذْكُرَهُ ۚ وَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ
فِي الْبَحْرِ عَجَبًا ٦٤

65. Ó sọ wí pé; ‘Eléyìí ni ohun tí à ń wá,’ Báyìí ni àwọn méjèèjì sì ń tọpa ojú ẹsẹ̀ wọn padà sí ibi tí wọ́n ti ń bọ̀.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ ۚ فَارْتَدَّا عَلَىٰ
آثَارِهِمَا قَصَصًا ٦٥

66. Nígbà náà ni wọ́n rí ọ̀kan nínú àwọn ẹrúsìn Wa tí A ti ṣe ìkẹ́-àánú fún tí A sì ti kọ́ ọ ní ìmọ̀ láti ọ̀dọ̀ Wa.

فَوَجَدَا عَبْدًا مِنْ عِبَادِنَا آتَيْنَاهُ رَحْمَةً مِنْ
عِنْدِنَا وَعَلَّمْنَاهُ مِنْ لَدُنَّا عِلْمًا ٦٦

67. Musa sọ fún un pé; ‘Ǹjẹ́ mo lè tẹ̀lé ọ, kí o baà le kọ́ mi nínú ìmọ̀ tí a ti fi mọ̀ ọ́?’

قَالَ لَهُ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰ أَنْ
تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ٦٧

68. Ó wí pé; ‘Dájúdájú ìwọ kò ní lè bá mi rìn pẹ̀lú sùúrù.’

قَالَ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِيَ صَبْرًا ٦٨

69. ‘Àti pé bá wo tilẹ̀ ni o ṣe lè ṣe sùúrù nípa ohun tí òye rẹ̀ kò tí ì yé ọ?’

وَكَيْفَ تَصْبِرُ عَلَىٰ مَا لَمْ تُحِطْ بِهِ خُبْرًا ٦٩

70. Ó wí pé: ‘Bí Allah bá fẹ́ ìwọ yóò bá mi ní onísùúrù, bẹ́ẹ̀ Èmi kò ní yapa sí àṣẹ rẹ.’

قَالَ سَتَجِدُنِي إِن شَاءَ اللَّهُ صَابِرًا وَلَا
أَعْصِي لَكَ أَمْرًا ٧٠

71. Òun sì wí pé: ‘Tí ó bá jẹ́ bẹ́ẹ̀, tí o bá fẹ́ tẹ̀lé mi, ìwọ kò gbọdọ̀ bèèrè nípa ohunkóhun títí tí èmi yóò fi sọ fún ọ nípa rẹ̀.’

قَالَ فَإِنِ اتَّبَعْتَنِي فَلَا تَسْأَلْنِي عَن شَيْءٍ
حَتَّىٰ أُحْدِثَ لَكَ مِنْهُ ذِكْرًا ٧١ ع ٢١

ÌDÁ 10

72. Àwọn méjèèjì dìjọ ń lọ títí tí wọ́n fi wọ ọpọ́n ojú omi, ó sì dá a lu, òun (Musa) sì sọ pé, ‘Ìwọ dá a lu láti tẹ àwọn èrò inú rẹ̀ rì ni? Dájúdájú ohun búburú ni o ṣe yìí.’

فَانطَلَقَا حَتَّىٰ إِذَا رَكِبَا فِي السَّفِينَةِ
خَرَقَهَا قَالَ أَخَرَقْتَهَا لِتُغْرِقَ أَهْلَهَا
لَقَدْ جِئْتَ شَيْئًا إِمْرًا ٧٢

73. Ó wí pé; ‘Ǹjẹ́ èmi kò ha ti sọ fún ọ pé ìwọ kò ní lè ṣe sùúrù pẹ̀lú mi bí?’

قَالَ أَلَمْ أَقُلْ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِيَ
صَبْرًا ٧٣

74. Ó sì dáhùn pé, ‘Má ṣe bá mi wí nítorí pé mo gbàgbé, má sì ṣe fọwọ́ líle mú mi nítorí ohun tí mo ṣe.’

قَالَ لَا تُؤَاخِذْنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا
تُرْهِقْنِي مِنْ أَمْرِي عُسْرًا ٧٤

75. Àwọn méjèèjì sì ń lọ títí tí wọ́n fi pàdé ọmọdékùnrin kan, ó sì pa á, Musa wí pé, ‘Èéṣe tí ìwọ fi gba ẹ̀mí aláìṣẹ̀ láìjẹ́ pé ó pa ẹnìkan kan?’ Dájúdájú, o ti ṣe ohun tí kò dára.’

فَانطَلَقَا حَتَّىٰ إِذَا لَقِيَا غُلَامًا فَقَتَلَهُ قَالَ
أَقَتَلْتَ نَفْسًا زَكِيَّةً بِغَيْرِ نَفْسٍ لَّقَدْ
جِئْتَ شَيْئًا نُّكْرًا ٧٥

ÌPÍN 16

الجزء ١٦

قَالَ أَلَمْ أَقُل لَّكَ إِنَّكَ لَن تَسْتَطِيعَ مَعِيَ صَبْرًا ٧٦

76. Ó wí pé, 'Ǹjẹ́ èmi kò ti sọ fún ọ pé ìwọ kò ní lè ṣe sùúrù pẹ̀lú mi bí?'

قَالَ إِن سَأَلْتُكَ عَن شَيْءٍ بَعْدَهَا فَلَا تُصَاحِبْنِي ۖ قَدْ بَلَغْتَ مِن لَّدُنِّي عُذْرًا ٧٧

77. (Musa) wí pé, 'Tí mo bá tún bèèrè ohun kan lọ́wọ́ rẹ lẹ́hìn èyí, má bá mi ṣe pọ̀ mọ́, dájúdájú ìwọ tí ní àwíjàre tó dópin lórí mi.'

فَانطَلَقَا حَتَّىٰ إِذَا أَتَيَا أَهْلَ قَرْيَةٍ اسْتَطْعَمَا أَهْلَهَا فَأَبَوْا أَن يُضَيِّفُوهُمَا فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارًا يُرِيدُ أَن يَنقَضَّ فَأَقَامَهُ ۖ قَالَ لَوْ شِئْتَ لَتَّخَذْتَ عَلَيْهِ أَجْرًا ٧٨

78. Àwọn méjèèjì sì tún ń lọ títí tí wọ́n fi dé ọ̀dọ̀ àwọn ará ìlú kan, wọ́n bèèrè fún oúnjẹ lọ́wọ́ wọn ṣùgbọ́n wọ́n kọ̀ láti gbà wọ́n lálejò, lẹ́hìn náà ni wọ́n wá rí ògiri ilé ahoro kan tí ó fẹ́ wó, ó sì gbé e dúró. (Musa) sì wí pé, 'Bí ó bá ṣe pé o fẹ́, ìwọ ìbá gba owó ọ̀yà lórí eléyìí.'

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيْنِي وَبَيْنِكَ ۚ سَأُنَبِّئُكَ بِتَأْوِيلِ مَا لَمْ تَسْتَطِع عَّلَيْهِ صَبْرًا ٧٩

79. Òun (ẹrúsìn náà) wí pé, 'Èyí ni ìpínyà láàrin èmi àti ìwọ. Èmi yóò ṣe àlàyé ìtumọ̀ ohun tí ìwọ kò le ṣe sùúrù nípa wọn fún ọ.'

أَمَّا السَّفِينَةُ فَكَانَتْ لِمَسَاكِينَ يَعْمَلُونَ فِي الْبَحْرِ فَأَرَدتُّ أَنْ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَاءَهُم مَّلِكٌ يَأْخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصْبًا ٨٠

80. 'Nípa ti ọpọ́n ojú-omi, ó jẹ́ ti àwọn tálákà tó ń ṣiṣẹ́ lórí omi, mo gbèrò láti bà á jẹ́ nítorí pé ọba kan ń bọ̀ lẹ́hìn wọn tí ó máa ń já gbogbo ọpọ́n ojú-omi gbà ní tipátipá.'

وَأَمَّا الْغُلَامُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤْمِنَيْنِ فَخَشِينَا أَن يُرْهِقَهُمَا طُغْيَانًا وَكُفْرًا ٨١

81. 'Ní ti ọ̀dọ́mọkùnrin náà, àwọn òbí rẹ̀ méjèèjì jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo, àwa sì ń bẹ̀rù pé kí ó má kó wọn sínú ìdàmú nípaṣẹ̀ àìgbọràn àti àìgbàgbọ́.'

فَأَرَدْنَا أَن يُبْدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيْرًا مِّنْهُ زَكَاةً وَأَقْرَبَ رُحْمًا ٨٢

82. Àwá sì ń fẹ́ kí Olúwa wọn pààrọ̀ ọmọ mìíràn fún wọn dípò rẹ̀ èyí tí ó dára jùlọ ní mímọ́ àti ní ojú àánú.

83. 'Ní ti ògiri ilé ahoro náà, ó jẹ́ ti àwọn ọmọkùnrin méjì tí wọ́n jẹ́ ọmọ òrukàn nínú ìlú náà. Ohun ìṣúra kan wà ní abẹ́ rẹ̀ fún wọn, bàbá wọn sì jẹ́ ẹni rere. Nítorí náà, Olúwa rẹ fẹ́ kí àwọn méjèèjì dàgbà, kí wọ́n le mú ìṣúra náà jáde, èyí jẹ́ àánú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ, àti pè èmi kò dá éyí ṣe. Èyí ni ìtumọ̀ àwọn ohun tí o kò le ṣe sùúrù nípa rẹ̀.'

وَأَمَّا الْجِدَارُ فَكَانَ لِغُلٰمَيْنِ يَتِيْمَيْنِ فِي الْمَدِيْنَةِ وَكَانَ تَحْتَهٗ كَنْزٌ لَّهُمَا وَكَانَ أَبُوْهُمَا صَالِحًا ۚ فَأَرَادَ رَبُّكَ أَنْ يَّبْلُغَا أَشُدَّهُمَا وَيَسْتَخْرِجَا كَنْزَهُمَا ۖ رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ۚ وَمَا فَعَلْتُهٗ عَنْ أَمْرِيْ ۗ ذٰلِكَ تَأْوِيْلُ مَا لَمْ تَسْطِعْ عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٨٣﴾

ÌDÁ 11

84. Wọn yóò bi ọ́ léèrè nípa Sul-Karnaini. Wí pé, 'Èmi yóò sọ ìtàn nípa rẹ̀ fún yín.'

وَيَسْـَٔلُوْنَكَ عَنْ ذِي الْقَرْنَيْنِ ۗ قُلْ سَأَتْلُوْا عَلَيْكُمْ مِّنْهُ ذِكْرًا ﴿٨٤﴾

85. Àwá fún un ní ipò lórí ilẹ̀, A sì ṣe gbogbo nǹkan nírọ̀rùn fún un.

إِنَّا مَكَّنَّا لَهٗ فِي الْأَرْضِ وَاٰتَيْنٰهُ مِنْ كُلِّ شَيْءٍ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

86. Ó sì tẹ̀lé ojú ọ̀nà kan.

فَأَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٦﴾

87. Títí di ìgbà tí ó fi dé ìlà oòrùn, ó sì fi ojú rí i bí ó ti ń wọ̀ sínú omi kan tí ó dúdú; ó sì bá àwọn ènìyàn kan níbẹ̀. A wí pé, 'Iwọ Sul-Karnaini o lè jẹ wọ́n níyà, o sì lè ṣe wọ́n dáadáa ní ti àánú.'

حَتّٰى إِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ الشَّمْسِ وَجَدَهَا تَغْرُبُ فِيْ عَيْنٍ حَمِئَةٍ وَّوَجَدَ عِنْدَهَا قَوْمًا ۗ قُلْنَا يٰذَا الْقَرْنَيْنِ إِمَّا أَنْ تُعَذِّبَ وَإِمَّا أَنْ تَتَّخِذَ فِيْهِمْ حُسْنًا ﴿٨٧﴾

88. O wí pé; 'Ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá ṣe àbòsí, a ó jẹ é níyà, lẹ́hìn náà a ó dáa padà sọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀, Òun yóò sì jẹ é níyà tí ó le.

قَالَ أَمَّا مَنْ ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهٗ ثُمَّ يُرَدُّ إِلٰى رَبِّهٖ فَيُعَذِّبُهٗ عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨٨﴾

89. Àti pé ní ti ẹni tí ó gbàgbọ́ lódodo tí ó sì ṣe iṣẹ́ rere, ẹ̀san rere ń bẹ fún un, A ó sì bá a sọ (àwọn ọ̀rọ̀) Àṣẹ Wa tí ó rọrùn.

وَأَمَّا مَنْ اٰمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهٗ جَزَاءَ ۨالْحُسْنٰى ۚ وَسَنَقُوْلُ لَهٗ مِنْ أَمْرِنَا يُسْرًا ﴿٨٩﴾

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٠﴾

90. Lẹ́hìn náà ó tún tẹ̀lé ojú ọ̀nà mìíràn.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ الشَّمْسِ وَجَدَهَا تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ لَّمْ نَجْعَل لَّهُم مِّن دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩١﴾

91. Títí ìgbà tí ó fi dé ìwọ̀ oòrùn, tí ó sì rí i tí ó yọ lórí àwọn ènìyàn kan; èyí tí A kò ṣe gàgá ààbò kankan lé wọn lórí lẹ́hìn rẹ̀.

كَذَٰلِكَ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ خُبْرًا ﴿٩٢﴾

92. Báyìí gan-an ni ó rí ní tòótọ́, Àwá ti rọ̀kiriká ohun gbogbo pẹ̀lú ìmọ Wa.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٣﴾

93. Lẹ́hìn náà ó tún tẹ̀lé ojú ọ́nà mìíràn.

حَتَّىٰٓ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ السَّدَّيْنِ وَجَدَ مِن دُونِهِمَا قَوْمًا لَّا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ قَوْلًا ﴿٩٤﴾

94. Títí ìgbà tí ó fi dé ààrin àwọn òkè méjì, ó sì rí àwọn ènìyàn kan ní ìṣàlẹ̀ wọn tí wọ́n fẹ́rẹ̀ má lè gbọ́ ọ̀rọ̀ lágbọ̀ọ́yé.

قَالُوا يَٰذَا الْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ مُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ خَرْجًا عَلَىٰٓ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ سَدًّا ﴿٩٥﴾

95. Àwọn ènìyàn náà wí pé, ìwọ Sul-Karnaini, dájúdájú, àwọn Ya'juju àti Ma'juuju ń ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀, Ǹjẹ́ àwá lè fún ọ lówó kí o le mọ odi kan sí àárin wa àti àwọn?

قَالَ مَا مَكَّنِّي فِيهِ رَبِّي خَيْرٌ فَأَعِينُونِي بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٦﴾

96. Ó dáhùn pé: 'Ipò tí Olúwa mi gbé mi sí dára púpọ̀, nítorí náà tí ẹ bá lè fi agbára ti ara ràn mí lọ́ wọ́, èmi yóò mọ odi kan sí àárin ẹ̀yin àti àwọn ènìyàn náà.

آتُونِي زُبَرَ الْحَدِيدِ حَتَّىٰٓ إِذَا سَاوَىٰ بَيْنَ الصَّدَفَيْنِ قَالَ انفُخُوا حَتَّىٰٓ إِذَا جَعَلَهُ نَارًا قَالَ آتُونِيٓ أُفْرِغْ عَلَيْهِ قِطْرًا ﴿٩٧﴾

97. (Sul-Karnaini) wí pé: 'Ẹ ba mi wa àwọn ègígé irin' (wọ́n sì kó o fún un) títí tí ó fi kún àfonífojì àwọn òkè méjèèjì. Ó wí pé, 'Ẹ máa fi (ẹwìrì yín) fẹ́ iná, (wọ́n fẹ́ ẹ) títí, nígbà tí ó sì sọ ọ́ (di pípọ́n bí) iná tán, ó wí pé, 'Ẹ mu bàbà yíyọ́ wá fún mi kí ń yọ́ ọ le lórí.'

98. Nítorí náà wọn (Ya'juju àti Ma'juju) kò lè gun orí rẹ̀; wọn kò sì lè dá odi náà lu.

فَمَا اسْطَاعُوٓا اَنْ يَّظْهَرُوْهُ وَ مَا
اسْتَطَاعُوْا لَهٗ نَقْبًا ۝٩٨

99. (Lẹ́hìn náà) ló wí pé, 'Èyí jẹ́ àkànṣe ìkẹ́ àánú láti ọ̀dọ̀ Olúwa mi. Ṣùgbọ́n nígbà tí àdéhùn Olúwa mi bá rí ìmúṣẹ, Òun yóò fọ́ odi náà sí wẹ́wẹ́. Àti pé àdéhùn Olúwa mi jẹ́ òdodo (tó dájú).'

قَالَ هٰذَا رَحْمَةٌ مِّنْ رَّبِّيْۚ فَاِذَا جَآءَ وَعْدُ
رَبِّيْ جَعَلَهٗ دَكَّآءَۚ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّيْ حَقًّا ۝٩٩

100. Àwa yóò tú apá kan wọn sílẹ̀ ní ọjọ́ náà, tí wọn yóò sì máa kọlu ara wọn. A ó sì fọn fèrè, Àwa yóò sì kó wọn jọ papọ̀.

وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَّمُوْجُ فِيْ
بَعْضٍ وَّنُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَجَمَعْنٰهُمْ
جَمْعًا ۝١٠٠

101. Ní ọjọ́ náà ni A ó darí iná (Jahanama) sí àwọn aláìgbàgbọ́ pátápátá ní ojúkorojú-

وَّعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكٰفِرِيْنَ
عَرْضَا ۝١٠١

102. Àwọn tí èbìbò ti bo ojú wọn nítorí àìtẹ̀lé ìrántí Mi, kódà wọ́n kò lè gbọ́ràn.

اِلَّذِيْنَ كَانَتْ اَعْيُنُهُمْ فِيْ غِطَآءٍ عَنْ
ذِكْرِيْ وَكَانُوْا لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ سَمْعًا ۝١٠٢

ÌDÁ 12

103. Ṣe àwọn aláìgbàgbọ́ ha rò pé àwọn lè mú àwọn ẹrúsìn Mi ní aláàbò lẹ́hìn Mi bí? Dájúdájú Àwá ti pèsè iná Jahanama sílẹ̀ ní ohun-àlejò fún àwọn aláìgbàgbọ́.

اَفَحَسِبَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنْ يَّتَّخِذُوْا
عِبَادِيْ مِنْ دُوْنِيْٓ اَوْلِيَآءَۚ اِنَّآ اَعْتَدْنَا
جَهَنَّمَ لِلْكٰفِرِيْنَ نُزُلًا ۝١٠٣

104. Sọ pé: 'Ṣé kí A sọ fún yín nípa àwọn tí wọ́n pàdánù jù nínú iṣẹ́ wọn bí?-

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُمْ بِالْاَخْسَرِيْنَ اَعْمَالًا ۝١٠٤

105. 'Àwọn tí iṣẹ́ wọn já sí àdánù nínú ayé yìí, tí wọ́n sì rò pé àwọn gan-an ló ń ṣiṣẹ́ rere.'

اَلَّذِيْنَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا
وَهُمْ يَحْسَبُوْنَ اَنَّهُمْ يُحْسِنُوْنَ صُنْعًا ۝١٠٥

106. Àwọn ní wọ́n ṣàìgba àwọn Àmì Olúwa wọn gbọ́ àti ìpàdé Rẹ̀. Nítorí náà iṣẹ́ wọn ti bàjẹ́. A kò sì ní gbé òṣùnwọ̀n kankan dìde fún wọn lọ́jọ́ Àjíǹde.

أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ
وَلِقَآئِهِۦ فَحَبِطَتْ أَعْمَٰلُهُمْ فَلَا نُقِيمُ
لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ وَزْنًا ١٠٦

107. Iná Jahanama jẹ́ ẹ̀san wọn nítorí pé wọ́n ṣe àìgbàgbọ́, wọ́n mú àwọn Àmì Mi àti àwọn òjíṣẹ́ Mi ní yẹ̀yẹ́.

ذَٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوا وَ
اتَّخَذُوٓا ءَايَٰتِى وَرُسُلِى هُزُوًا ١٠٧

108. Dájúdájú àwọn tí wọ́n gbàgbọ́, tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere, Alujanna Fir'daos ni yóò jẹ́ ibùdésí wọn.

إِنَّ الَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّٰلِحَٰتِ
كَانَتْ لَهُمْ جَنَّٰتُ الْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ١٠٨

109. Ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbé, wọn kò sì ní gbèrò ìṣípòpadà kankan níbẹ̀.

خَٰلِدِينَ فِيهَا لَا يَبْغُونَ عَنْهَا حِوَلًا ١٠٩

110. Sọ pé, 'bí ibú omi òkun bá jẹ́ tàdáà fún (kíkọ) àwọn ọ̀rọ̀ Olúwa mi, dájúdájú ibú omi òkun náà yóò gbẹ tán ṣíwájú kí ọ̀rọ̀ Olúwa mi tó parí, kódà kí a tún mú irú ibú (omi) bẹ́ẹ̀ wá láti jẹ́ àlékún sí I (fún ìrànlọ́wọ́).

قُل لَّوْ كَانَ الْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمَٰتِ
رَبِّى لَنَفِدَ الْبَحْرُ قَبْلَ أَن تَنفَدَ كَلِمَٰتُ
رَبِّى وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهِۦ مَدَدًا ١١٠

111. Sọ pé, 'Ènìyàn abara bí ti yín ni èmi náà, ṣùgbọ́n a fi ìṣípayá ránṣẹ́ sí mi pé Ọlọ́run yín, Ọlọ́run kan ṣoṣo ní Í ṣe. Nítorí náà ẹnikẹ́ni tó bá ní ìrètí láti bá Olúwa rẹ̀ pàdé, kí ó máa ṣe iṣẹ́ rere, kí ó má sì ṣe fi ẹnikẹ́ni kún Olúwa rẹ̀ nínú ìjọ́sìn fún.'

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوحَىٰٓ إِلَىَّ أَنَّمَآ
إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ فَمَن كَانَ يَرْجُوا
لِقَآءَ رَبِّهِۦ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَٰلِحًا وَ
لَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِۦٓ أَحَدًا ١١١ ع




# MARYAM

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. *KAAF HAA YAA AIN* SỌỌD (Ẹni tí Ó tó tán, Olùfinimọ̀nà, Ìwọ Olùmọ ohun gbogbo jùlọ, Olódodo).

كٓهيعٓصٓ ٢

3. Èyí ni ìrántí àánú Olúwa rẹ tí Ó ṣe fún ẹrúsìn Rẹ̀ Sakariya.

ذِكْرُ رَحْمَتِ رَبِّكَ عَبْدَهُ زَكَرِيَّا ٣

4. Nígbà tí ó ké pe Olúwa rẹ̀ ní ìkọ̀kọ̀.

إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ نِدَاءً خَفِيًّا ٤

5. Ó wí pé: ‘Olúwa mi, àwọn egungun mi ti hù, ewú sì ti gba orí mi kan, Olúwa mi èmi kò sì pasán nípa ìpè mi sí Ọ rí.’

قَالَ رَبِّ إِنِّي وَهَنَ الْعَظْمُ مِنِّي وَ
اشْتَعَلَ الرَّأْسُ شَيْبًا وَلَمْ أَكُنْ
بِدُعَائِكَ رَبِّ شَقِيًّا ٥

6. ‘Èmi sì ń páyà àwọn ìbátan mi lẹ́hìn mi, ìyàwó mi jẹ́ àgàn, nítorí náà ta mí lọ́rẹ àrólé láti ọ̀dọ̀ Rẹ wá,

وَإِنِّي خِفْتُ الْمَوَالِيَ مِنْ وَرَائِي
وَكَانَتِ امْرَأَتِي عَاقِرًا فَهَبْ لِي مِنْ
لَدُنْكَ وَلِيًّا ٦

7. ‘Kí ó le jogún mi, kí ó sì jogún ìdílé Yakuub, Olúwa mi, kí O sì ṣe é lẹ́ni ìyọ́núsí Rẹ.’

يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنْ آلِ يَعْقُوبَ وَ
اجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ٧

8. (Olúwa) wí pé; Ìwọ Sakariya, Àwá fún ọ ní ìró ìdùnnú nípa ọmọkùnrin kan tí orúkọ rẹ̀ yóò máa jẹ́ Yahya, tí A kò sì fi orúkọ náà pe ẹnìkan rí.’

يَا زَكَرِيَّا إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَامٍ اسْمُهُ يَحْيَىٰ
لَمْ نَجْعَلْ لَهُ مِنْ قَبْلُ سَمِيًّا ٨

9. Ó wá wí pé; ‘Olúwa mi, Ǹjẹ́

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَامٌ وَكَانَتِ

امْرَاَتِيْ عَاقِرًا وَّقَدْ بَلَغْتُ مِنَ الْكِبَرِ عِتِيًّا ﴿٩﴾

èmi lè bí ọkùnrin kan nígbà tí ìyàwó mí ti ya àgàn, tí èmi pàápàá sì ti di ogbó?'

قَالَ كَذٰلِكَ ۚ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ وَّقَدْ خَلَقْتُكَ مِنْ قَبْلُ وَلَمْ تَكُ شَيْـًٔا ﴿١٠﴾

10. Ó wí pé; 'Béẹ̀ ni ó rí.' Ṣùgbọ́n Olúwa rẹ sọ pé 'eléyìí jẹ́ ohun tí ó rọrùn fún Mi láti ṣe. Àti pé, dájúdájú Èmi ni Mo ṣẹ̀dá rẹ tẹ́lẹ̀ nígbà tí ìwọ kò jẹ́ nǹkan kan.'

قَالَ رَبِّ اجْعَلْ لِّيْٓ اٰيَةً ۗ قَالَ اٰيَتُكَ اَلَّا تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلٰثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ﴿١١﴾

11. Ó wí pé: 'Olúwa mi, fún mi ní àmì kan,' (Ọlọ́run) sì wí pé: 'Àmì rẹ ni pé ìwọ kò gbọdọ̀ bá ẹnikẹ́ni sọ̀rọ̀ fún ọ̀ṣán (àti) òru mẹ́ta léraléra.'

فَخَرَجَ عَلٰى قَوْمِهٖ مِنَ الْمِحْرَابِ فَاَوْحٰٓى اِلَيْهِمْ اَنْ سَبِّحُوْا بُكْرَةً وَّعَشِيًّا ﴿١٢﴾

12. Nítorí náà ó jáde sí àwọn èniyàn rẹ̀ láti inú ilé ìjọ́sìn náà, ó sì fi yé wọn pẹ̀lú ohùn jẹ́jẹ́ pé kí wọ́n máa ṣe àfọ̀mọ́ (fún Allah) ní kùtùkùtù òwúrọ̀ àti ní àṣálẹ́.

يٰيَحْيٰى خُذِ الْكِتٰبَ بِقُوَّةٍ ۗ وَاٰتَيْنٰهُ الْحُكْمَ صَبِيًّا ۙ ﴿١٣﴾

13. (Olúwa wí pé), 'ìwọ Yahya, di Ìwé náà mú ṣinṣin.' Àwá sì fún un ní ọgbọ́n láti kékeré,

وَّحَنَانًا مِّنْ لَّدُنَّا وَزَكٰوةً ۗ وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٤﴾

14. Àti ọkàn tútù láti ọ̀dọ Wa pẹ̀lú ìwà mímọ́. Ó sì tún jẹ́ olùpayà Allah,

وَّبَرًّا ۢ بِوَالِدَيْهِ وَلَمْ يَكُنْ جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٥﴾

15. Ó sì tún jẹ́ ọmọ rere fún àwọn òbí rẹ̀; kì í ṣe onígberaga, aláìgbọràn.

وَسَلٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوْتُ وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٦﴾ ع

16. Àti pé àlááfíà wà fún un ní ọjọ́ tí a bíi àti ní ọjọ́ tí yóò kú àti ní ọjọ́ tí A ó jí i dìde láàyè.

ÌDÁ 2

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَٰبِ مَرْيَمَ إِذِ انتَبَذَتْ
مِنْ أَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٧﴾

17. Àti pé kí o rántí ìtan Maryam nínú Ìwé náà, nígbà tí ó yẹra kúrò ní ọ̀dọ̀ àwọn ènìyàn rẹ̀ lọ sí ààyè ibìkan ní ìhà ìlà oòrùn,

فَاتَّخَذَتْ مِن دُونِهِمْ حِجَابًا
فَأَرْسَلْنَا إِلَيْهَا رُوحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا
بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٨﴾

18. Ó fara pamọ́ kúrò lọ́dọ̀ wọn, lẹ́hìn náà A rán Màláíkà Wa sí i, ó sì fi ara hàn án gẹ́gẹ́ bí ènìyàn abara tí ó pé.

قَالَتْ إِنِّي أَعُوذُ بِالرَّحْمَٰنِ مِنكَ إِن
كُنتَ تَقِيًّا ﴿١٩﴾

19. Maryam wí pé: Èmí sádi (Ọba) Olóore ọ̀fẹ́ kúrò lọ́wọ́ ewu ọ̀dọ̀ rẹ, bí ìwọ bá jẹ́ olùbẹ̀rù Olúwa.

قَالَ إِنَّمَا أَنَا رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ
لَكِ غُلَٰمًا زَكِيًّا ﴿٢٠﴾

20. Ó dáhun wí pé: 'Dájúdájú ìránṣẹ́ Olúwa rẹ ni èmi í ṣe (mo wá) láti fún ọ ní ìró nípa ọmọkùnrin kan tí yóò jẹ́ ẹni mímọ́.'

قَالَتْ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي
بَشَرٌ وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢١﴾

21. Nígbà náà (Maryam) wí pé, 'Báwo ni ọmọkùnrin ṣe lè wà fún mi nígbà tí ọkùnrin kankan kò fọwọ́ kàn mí rí, èmi kì í sì í ṣe alágbèrè obìnrin.

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ
وَلِنَجْعَلَهُ آيَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا وَ
كَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢٢﴾

22. Ó fèsì pé, Bẹ́ẹ̀ ni yóò rí nítorí pé Olúwa rẹ sọ pé 'ohun tí ó rọrùn fún Mi ni láti ṣe, kí A le ṣe é ní Àmì fún àwọn ènìyàn àti àánú láti ọ̀dọ̀ Wa', Ó sì ti di ọ̀rọ̀ àṣẹ tí a ti parí rẹ̀.'

فَحَمَلَتْهُ فَانتَبَذَتْ بِهِ مَكَانًا
قَصِيًّا ﴿٢٣﴾

23. Ó sì lóyún rẹ̀ lẹ́hìn náà ni ó wá lọ fara pamọ́ pẹ̀lú rẹ̀ sí ààyé ibìkan tí ó jìnnà.

فَأَجَاءَهَا الْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ النَّخْلَةِ
قَالَتْ يَا لَيْتَنِي مِتُّ قَبْلَ هَٰذَا وَكُنتُ
نَسْيًا مَّنسِيًّا ﴿٢٤﴾

24. Ìrọbí ọmọ sì tì í lọ sí ìdí igi ọ̀pẹ dàbínù kan, ó wá bẹ̀rẹ̀ sí ké pé: 'ó mà ṣe lára mi o, ìbá ṣe pé èmí ti kú ṣíwájú èyí, èmi ìbá ti di ẹni ìgbàgbé pátápátá.'

25. Lẹ́hìn náà, ó pè é láti ìsàlẹ̀ rẹ̀ pé: "Má ṣe bánújẹ́, Olúwa rẹ, ti pèsè iṣàn omi kan sí ìsàlẹ̀ rẹ."

فَنَادَىٰهَا مِن تَحْتِهَآ أَلَّا تَحْزَنِى قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٥﴾

26. "Kí o mi igi dàbínù náà sí ọ̀dọ̀ ara rẹ; èso tútù tó pọ́n yóò sì jábọ́ sílẹ̀ fún ọ."

وَهُزِّىٓ إِلَيْكِ بِجِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ تُسْقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٦﴾

27. "Nítorí náà máa jẹ, kí o sì máa mu, kí ó jẹ́ kí ojú (rẹ) wálẹ̀, tí o bá sì rí ẹ̀dá abara kan, sọ pé, 'èmí ti bá Ọba oníkẹ̀ẹ́ ṣe ìlérí ààwẹ̀ kan, bẹ́ẹ̀ ni èmi kò ní bá ẹnikẹ́ni sọ̀rọ̀ lónìí'".

فَكُلِى وَٱشْرَبِى وَقَرِّى عَيْنًا ۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِىٓ إِنِّى نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ ٱلْيَوْمَ إِنسِيًّا ﴿٢٧﴾

28. (Maryam) gbé ọmọ náà wá bá àwọn ènìyàn rẹ̀, wọ́n sì wí pé, 'Ìwọ Maryam, dájúdájú nǹkan ìyanu lo mú tọ̀ wá wá.

فَأَتَتْ بِهِۦ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُۥ ۖ قَالُوا۟ يَٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٨﴾

29. 'Ìwọ arábìnrin, Haruna, bàbá rẹ kì í ṣe ẹni búburú, ìyà rẹ kì í sì ṣe alágbèrè.'

يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٩﴾

30. Ṣùgbọ́n ó tọ́ka sí ọmọ náà, wọ́n wí pé, 'Báwo ni a ó ṣe máa bá ọmọ orí ìtẹ́ sọ̀rọ̀?'

فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ ۖ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِى ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٣٠﴾

31. Ó (Ọmọ náà) wí pé, 'Ẹrúsìn Allah ni èmí í ṣe, Ó fún mi ní Ìwé, Ó sì ṣe mí ní Ànábì kan;

قَالَ إِنِّى عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِىَ ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلَنِى نَبِيًّا ﴿٣١﴾

32. 'Ó ṣe mí ní ẹni ìbùkún níbikíbi tí mo bá wà, Ó pa mí láṣẹ ìrun kíkí àti yíyan sàká, níwọ̀n ìgbà tí mo bá ń bẹ láàyè;

وَجَعَلَنِى مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَٰنِى بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ﴿٣٢﴾

33. 'Ó ṣe mí ní ọmọ rere fún ìyá mi, Kò sì ṣe mí ní onígbéraga, olórí burúkú, ọmọ lásán;

وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَتِى وَلَمْ يَجْعَلْنِى جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٣﴾

34. 'Àti pé àlàáfià ni fún mi lọ́jọ́ tí a bí mi, (àlàáfià) yóò sì tún máa bẹ fún mi) lọjọ́ tí èmi yóò kú àti ni ọjọ́ tí a ó gbémi dìde ní ààyè.'

وَالسَّلٰمُ عَلَيَّ يَوْمَ وُلِدْتُّ وَيَوْمَ اَمُوْتُ وَ
يَوْمَ اُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٤﴾

35. Èyí ni Isa ọmọ Maryam. (Èyí sì jẹ́) ọ̀rọ̀ òdodo nípa ohun tí wọ́n ń ṣe iyèméjì sí.

ذٰلِكَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ ۚ قَوْلَ الْحَقِّ الَّذِيْ
فِيْهِ يَمْتَرُوْنَ ﴿٣٥﴾

36. Kì í ṣe ẹ̀tọ́ fún Allah láti mú ẹnikẹ́ni lọ́mọ; Mímọ́ Rẹ̀, ìgbà tí Ó bá pinnu ohun kan, Òun yóò kàn sọ pé, 'Jẹ́ bẹ́ẹ̀', yóò sì jẹ́ bẹ́ẹ̀.

مَا كَانَ لِلّٰهِ اَنْ يَّتَّخِذَ مِنْ وَّلَدٍ ۙ سُبْحٰنَهٗ ۗ
اِذَا قَضٰٓى اَمْرًا فَاِنَّمَا يَقُوْلُ لَهٗ كُنْ
فَيَكُوْنُ ﴿٣٦﴾

37. (Isa wí pé) 'Dájúdájú Allah ni Olúwa mi, Òun náà sì ni Olúwa yín, nítorí náà ẹ máa jọ́sìn fún Un, èyí ni ọ̀nà tí ó tọ́ tààrà.'

وَاِنَّ اللّٰهَ رَبِّيْ وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْهُ ۗ هٰذَا
صِرَاطٌ مُّسْتَقِيْمٌ ﴿٣٧﴾

38. Ṣùgbọ́n àwọn ìjọ náà yapa láàrin ara wọn; nítorí náà ègbé ni kí ó máa bẹ fún àwọn tí wọn kò gbàgbọ́ fún ìpàdé ọjọ́ ńlá náà.

فَاخْتَلَفَ الْاَحْزَابُ مِنْ بَيْنِهِمْ ۚ فَوَيْلٌ
لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿٣٨﴾

39. Báwo ni ìgbọràn àti ìríràn wọn yóò ti rí lára wọn ní ọjọ́ tí wọn yóò wá bá Wa! Ṣùgbọ́n àwọn alábòsí yóò wà nínú ìṣìnà tí ó fi ojú hàn lónìí.

اَسْمِعْ بِهِمْ وَاَبْصِرْ ۙ يَوْمَ يَأْتُوْنَنَا لٰكِنِ
الظّٰلِمُوْنَ الْيَوْمَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣٩﴾

40. Kí o máa ṣe ìkìlọ̀ fún wọn nípa ọjọ́ àbámọ̀, nígbà tí a ó parí àlámọ̀rí náà, ṣugbọ́n nísinsinyìí wọ́n wà nínú àìbìkítà, wọn kò sì gbàgbọ́.

وَاَنْذِرْهُمْ يَوْمَ الْحَسْرَةِ اِذْ قُضِيَ الْاَمْرُ ۘ
وَهُمْ فِيْ غَفْلَةٍ وَّهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٤٠﴾

41. Dájúdájú Àwa ni A ó jogún ilẹ̀ àti àwọn ohun tí ó wà lórí rẹ̀. Àti pé ọ̀dọ Wa ni gbogbo wọn yóò fi àbọ̀ sí.

اِنَّا نَحْنُ نَرِثُ الْاَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَاِلَيْنَا
ع يُرْجَعُوْنَ ﴿٤١﴾

ÌDÁ 3

42. Kí o sì rántí, ìtan Ibrahim nínú Ìwé náà. Dájúdájú ó jẹ́ olódodo (ènìyàn) àti Ànábì.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَابِ إِبْرَاهِيمَ ۚ إِنَّهُ كَانَ
صِدِّيقًا نَبِيًّا ﴿٤٢﴾

43. Nígbà tí ó sọ fún bàbá rẹ̀ pé: ‘Bàbá mi, kí ló ṣe tí ẹ fi ń jọ́sìn fún ohun tí kì í gbọ́rọ̀, tí kì í sì ríran, tí kò sì le ṣe àǹfàní kankan fún yín?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَا أَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا
يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِي عَنْكَ
شَيْئًا ﴿٤٣﴾

44. ‘Bàbá mi, dájúdájú ìmọ̀ tí ẹ kò ní irú rẹ̀ ti dé wá bá mi, nítorí náà ẹ tẹ̀lé mi, èmi yóò sì fi yín mọ̀nà tí ó dọ́gba.

يَا أَبَتِ إِنِّي قَدْ جَاءَنِي مِنَ الْعِلْمِ مَا
لَمْ يَأْتِكَ فَاتَّبِعْنِي أَهْدِكَ صِرَاطًا
سَوِيًّا ﴿٤٤﴾

45. ‘Bàbá mi, ẹ má ṣe sin èṣù mọ́, dájúdájú èṣù jẹ́ aláìgbọràn sí Ọba Aláàánú, Olóore ọ̀fẹ́.

يَا أَبَتِ لَا تَعْبُدِ الشَّيْطَانَ ۖ إِنَّ الشَّيْطَانَ
كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ عَصِيًّا ﴿٤٥﴾

46. ‘Baba mi, ẹ̀rù ń bà mí kí ìyà láti ọ̀dọ̀ Ọba Olóore ọ̀fẹ́ má baà wá fara gbá yín, kí ẹ má sì di ẹgbẹ́ èṣù.’

يَا أَبَتِ إِنِّي أَخَافُ أَنْ يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِنَ
الرَّحْمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيْطَانِ وَلِيًّا ﴿٤٦﴾

47. Ó fèsì pé, ‘Ìwọ ha kọ̀ ẹ̀yìn sí àwọn òrìṣà mi ni bí, ìwọ Ibrahim? Bí ìwọ kò bá jáwọ́ kúrò (níbi ohun tí ò ń sọ) èmi yóò sọ ọ́ ní òkúta, kí o sì jìnnà sí mi fún ìgbà díẹ̀.’

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنْتَ عَنْ آلِهَتِي يَا إِبْرَاهِيمُ ۖ
لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ ۖ وَاهْجُرْنِي
مَلِيًّا ﴿٤٧﴾

48. (Ibrahim) wí pé, ‘Àlàáfíà fún yín.’ Èmi yóò tọrọ ìdáríjìn Olúwa mi fún yín. Nítorí pé Ó jẹ́ Olóore ọ̀fẹ́ fún mi.

قَالَ سَلَامٌ عَلَيْكَ ۖ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّي ۖ
إِنَّهُ كَانَ بِي حَفِيًّا ﴿٤٨﴾

49. ‘Èmi yóò yẹra fún yín àti àwọn ohun tí ẹ ń sìn lẹ́hìn Allah, èmi yóò sì ké pe Olúwa mi, ó ṣe é ṣe kí n má pàdánù nípa kíké pe Olúwa mi.’

وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ
وَأَدْعُو رَبِّي عَسَىٰ أَلَّا أَكُونَ بِدُعَاءِ
رَبِّي شَقِيًّا ﴿٤٩﴾

50. Nígbà tí ó ti yẹra fún wọn àti àwọn ohun tí wọ́n ń sìn lẹ́hìn Allah, A fi Is-hak àti Yakuub ta á lọ́rẹ, A sì ṣe ìkínníkejì wọn ní Anabi.

فَلَمَّا اعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ
اللّٰهِ وَهَبْنَا لَهُ إِسْحٰقَ وَيَعْقُوبَ وَ
كُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٥٠﴾

51. Àwá sì ta wọ́n lọ́rẹ láti inú ìkẹ́ Wa; A sì ṣe wọ́n ní olókìkí tòótọ́.

وَوَهَبْنَا لَهُمْ مِنْ رَحْمَتِنَا وَجَعَلْنَا لَهُمْ
لِسَانَ صِدْقٍ عَلِيًّا ﴿٥١﴾ ع

ÌDÁ 4

52. Kí o ṣe ìrántí ìtan Musa nínú Ìwé náà; ó jẹ́ ẹni tí A ṣà lẹ́ṣà, ó sì tún jẹ́ òjíṣẹ́ àti anabi.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ مُوسٰىٓ إِنَّهُ كَانَ
مُخْلَصًا وَكَانَ رَسُولًا نَبِيًّا ﴿٥٢﴾

53. A pè é lẹ́bàá òkè náà ní ìhà ọwọ́ ọ̀tún, A fà á mọ́ra (nítorí) ìbásọ̀rọ̀ pàtàkì.

وَنَادَيْنٰهُ مِنْ جَانِبِ الطُّورِ الْأَيْمَنِ
وَقَرَّبْنٰهُ نَجِيًّا ﴿٥٣﴾

54. A fi Haruna, arákùnrin rẹ̀, ta á lọ́rẹ láti inú ìkẹ́ àànú Wa, gẹ́gẹ́ bí òjíṣẹ́.

وَوَهَبْنَا لَهُ مِنْ رَحْمَتِنَآ أَخَاهُ هٰرُونَ
نَبِيًّا ﴿٥٤﴾

55. Kí o sì sọ (ìtan) Ismail (bí A ti ṣe sọ ọ́) nínú Ìwé náà, Dájúdájú ó jẹ́ olùmúlèérí ṣẹ, ó sì tún jẹ́ òjíṣẹ́ àti anabi.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ إِسْمٰعِيلَ إِنَّهُ كَانَ
صَادِقَ الْوَعْدِ وَكَانَ رَسُولًا نَبِيًّا ﴿٥٥﴾

56. Ó máa ń pa àwọn ènìyàn rẹ̀ láṣẹ nípa ìrun kíkí àti láti máa ṣe ìtọrẹ àànú. Òun sì tún jẹ́ ẹni ìyọ́núsí lọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀.

وَكَانَ يَأْمُرُ أَهْلَهُ بِالصَّلٰوةِ وَالزَّكٰوةِ
وَكَانَ عِنْدَ رَبِّهِ مَرْضِيًّا ﴿٥٦﴾

57. Kí o sì sọ (ìtan) Idris (bí ó ṣe wà) nínú Ìwé náà. Dájúdájú ó jẹ́ olóòótọ́ ènìyàn àti anabi.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ إِدْرِيسَ إِنَّهُ كَانَ
صِدِّيقًا نَبِيًّا ﴿٥٧﴾

58. A gbé e sí ipò kan tí ó ga púpọ̀.

وَرَفَعْنٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٨﴾

59. Àwọn wọ̀nyí ni àwọn tí Allah ṣe ojú rere Rẹ̀ fún nínú àwọn Anabi àti nínú àwọn àrọ́mọdọ́mọ Adam àti nínú àwọn tií A mú wọ inú ọkọ̀ pẹ̀lú Nuha àti nínú àrọ́mọdọ́mọ Ibrahim àti Israẹli àti nínú àwọn tí a ti tọ́ sọ́nà tí A sì ti ṣà lẹ́ṣà. Nígbà tí a bá ń ka àwọn Àmì (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́ fún wọn. Wọ́n á wólẹ̀ (fún Olúwa) ní ti ìtẹríba, wọ́n á sì máa sunkún.

أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ مِنَ
النَّبِيِّينَ مِنْ ذُرِّيَّةِ آدَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا
مَعَ نُوحٍ وَمِنْ ذُرِّيَّةِ إِبْرَاهِيمَ وَ
إِسْرَآءِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَاجْتَبَيْنَا ۚ
إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُ الرَّحْمَٰنِ
خَرُّوا سُجَّدًا وَبُكِيًّا ۩ ﴿٥٩﴾

60. Àwọn àrólé kan sì wà lẹ́hìn wọn tí wọ́n kọ àdúrà sílẹ̀. Wọ́n ń tẹ̀lé ìfẹ́ asán. Nítorí náà wọn yóò pàdé ìparun,

فَخَلَفَ مِنْ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ أَضَاعُوا
الصَّلَوٰةَ وَاتَّبَعُوا الشَّهَوَٰتِ فَسَوْفَ
يَلْقَوْنَ غَيًّا ﴿٦٠﴾

61. Ṣùgbọ́n àwọn tí wọ́n bá ronúpìwàdà, tí wọ́n sì gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere, àwọn wọ̀nyí ni wọn yóò wọ ọgbà ìdẹ̀ra náà, A kò sì ní ṣe àbòsí kankan fún wọn-

إِلَّا مَنْ تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا
فَأُولَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ وَلَا
يُظْلَمُونَ شَيْئًا ﴿٦١﴾

62. Àwọn ọgbà ìdẹ̀ra ayéraye tí Ọba Olóore ọ̀fẹ́ tí ṣe ní ìlérí fún àwọn olùjọ́sìn Rẹ̀ ní ìpamọ́. Dájúdájú ìlérí Rẹ̀ ti di ṣíṣẹ.

جَنَّٰتِ عَدْنٍ الَّتِي وَعَدَ الرَّحْمَٰنُ
عِبَادَهُ بِالْغَيْبِ ۚ إِنَّهُ كَانَ وَعْدُهُ
مَأْتِيًّا ﴿٦٢﴾

63. Wọn kò ní gbọ́ ọ̀rọ̀ asán níbẹ̀ àyàfi (kíkí ti) àlàáfíà. ìpèsè wọn yóò máa wà fún wọn níbẹ̀ ní òwúrọ̀ àti ní àṣálẹ́.

لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا إِلَّا سَلَٰمًا ۖ وَ
لَهُمْ رِزْقُهُمْ فِيهَا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿٦٣﴾

64. Eléyìí ni ọgbà ìdẹ̀ra náà èyí tí A máa ń jogún rẹ̀ fún àwọn ẹrúsìn Wa tí wọ́n jẹ́ olùpayà Allah.

تِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِي نُورِثُ مِنْ عِبَادِنَا
مَنْ كَانَ تَقِيًّا ﴿٦٤﴾

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ ۖ لَهُ مَا بَيْنَ
أَيْدِينَا وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ ۚ
وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ﴿٦٥﴾

65. ‘Àwa (màláíkà) kì í sọ̀kalẹ̀ bí kò ṣe nípa àṣẹ Olúwa rẹ. TiRẹ̀ ni àwọn ohun tí ó wà níwájú wa àti àwọn ohun tí ń bẹ ní ẹ̀yìn wa àti àwọn ohun tí ń bẹ láàrin, Olúwa rẹ kì Í sì í ṣe onígbàgbé.’

رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا
فَاعْبُدْهُ وَاصْطَبِرْ لِعِبَادَتِهِ ۚ هَلْ
تَعْلَمُ لَهُ سَمِيًّا ﴿٦٦﴾

66. (Òun ni) Olúwa àwọn ọ̀run àti ayé àti gbogbo ohun tí ń bẹ láàrin àwọn méjèèjì. Nítorí náà ẹ máa jọ́sìn fún Un, kí ẹ sì ní ìfaradà nínú ìjọ́sìn fún Un. Tàbí ìwọ ha mọ ẹnìkan tí ó bá A dọ́gba bí?

ÌDÁ 5

وَيَقُولُ الْإِنْسَانُ أَإِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ
أُخْرَجُ حَيًّا ﴿٦٧﴾

67. Ènìyàn a máa sọ pé: Kíñla! Ǹjẹ́ nígbà tí èmi bá ti kú a ó ha jí mi dìde (sí) ààyè bí?

أَوَلَا يَذْكُرُ الْإِنْسَانُ أَنَّا خَلَقْنَاهُ مِنْ قَبْلُ
وَلَمْ يَكُ شَيْئًا ﴿٦٨﴾

68. Ènìyàn kò ha rántí pé Àwa ni A dá òun tẹ̀lẹ̀tẹ̀lẹ̀ nígbà tí òun kò jẹ́ nǹkan kan.

فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَالشَّيَاطِينَ ثُمَّ
لَنُحْضِرَنَّهُمْ حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ﴿٦٩﴾

69. Àti pé Mo fi Olúwa rẹ̀ búra pé: dájúdájú Àwa yóò kó wọn jọ pọ̀ àti àwọn (ẹni) èṣù pàápàá; lẹ́hìn náà A ó mú wọn wà ní ìkúnlẹ̀ ní àyíká iná.

ثُمَّ لَنَنْزِعَنَّ مِنْ كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ
أَشَدُّ عَلَى الرَّحْمَٰنِ عِتِيًّا ﴿٧٠﴾

70. Lẹ́hìn náà A ó wọ́ àwọn tó ṣorí kunkun jù nínú ìṣọ̀tẹ̀ sí (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́, nínú ọ̀wọ́ kọ̀ọ̀kan jáde.

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِالَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا
صِلِيًّا ﴿٧١﴾

71. Dájúdájú Àwa ni A mọ̀ jùlọ nípa àwọn tí ó tọ́ láti jó nínú ina.

72. Kò ní sí ẹnìkan nínú yín tí kò ní dé ibẹ̀. Èyí jẹ́ àṣẹ Olúwa rẹ̀ tí kò le yẹ̀.

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتْمًا مَّقْضِيًّا ﴿٧٢﴾

73. Lẹ́hìn náà Àwa yóò gba àwọn olùpáyà Allah là, A ó sì fi àwọn asebi sílẹ̀ níbẹ̀ lórí ìkúnlẹ̀.

ثُمَّ نُنَجِّي الَّذِينَ اتَّقَوا وَّنَذَرُ الظَّالِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٣﴾

74. Àti pé nígbà tí a bá ń ka àwọn Àmì Wa tí ó yanjú fún wọn, nínú àwọn aláìgbàgbọ́ a máa wí fún àwọn olùgbàgbọ́ pé, 'Èwo nínú àwọn ìjọ méjèèjì ni ó dára jùlọ nípò, tí ó sì tún wuyì ní àkójọ.'

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا أَيُّ الْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٤﴾

75. Àti pé mélòómélòó ni àwọn ìran tí A ti parun ṣíwájú wọn, tí wọ́n dára jù wọ́n lọ nínú ọrọ̀ níní àti ìrísí ojú.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ أَثَاثًا وَرِئْيًا ﴿٧٥﴾

76. Sọ pé: (Ọlọ́run) Aláàánú máa ń lọ́ ẹ̀mí àwọn tí ń bẹ nínú ìṣìnà lára títí di ìgbà tí wọn yóò fi rí ohun tí a ti fi ń dẹ́rùbà wọ́n, yálà kí ó jẹ́ ìjìyà tàbí kí ó jẹ́ wákàtí náà, wọn ó sì wá mọ ta ni ẹni tí ó burú jùlọ ní ti ipò àti ẹni tí ó le jùlọ ní ti ọmọ-ogun.

قُلْ مَن كَانَ فِي الضَّلَالَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ الرَّحْمَٰنُ مَدًّا ۚ حَتَّىٰ إِذَا رَأَوْا مَا يُوعَدُونَ إِمَّا الْعَذَابَ وَإِمَّا السَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضْعَفُ جُندًا ﴿٧٦﴾

77. Allah yóò ṣe àlékún ìmọ̀nà fún àwọn tí ó bá tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà. Àwọn iṣẹ́ rere tí ó pẹ́ títí ni ó dára jù lọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀ ní ẹ̀san àti àtubọ̀tán rere.

وَيَزِيدُ اللَّهُ الَّذِينَ اهْتَدَوْا هُدًى ۗ وَالْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ مَّرَدًّا ﴿٧٧﴾

78. Ǹjẹ́ ìwọ ti rí ẹni tí ó ṣe àìgbàgbọ́ sí àwọn Àmì Wa, tí ó sì tún wí pé: 'Dájúdájú a ó fún mi ní ọrọ̀ àti ọmọ.'

أَفَرَأَيْتَ الَّذِي كَفَرَ بِآيَاتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٧٨﴾

79. Òun ha ti mọ ohun tí ó pamọ́ tàbí ó ha ti rí àdéhùn kan gbà láti ọ̀dọ̀ (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́ ni bí?

أَطَّلَعَ الْغَيْبَ أَمِ اتَّخَذَ عِنْدَ الرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ٧٩

80. Kíyèsí i! Àwa yóò kọ ohun tí ó ń sọ sílẹ̀, A ó sì ṣe àlékún ìyà fún un lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́.

كَلَّا ۚ سَنَكْتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُ مِنَ الْعَذَابِ مَدًّا ٨٠

81. Àwa yóò sì jogún gbogbo ohun tí ó ń sọ nípa rẹ̀, òun yóò sì wá bá wa ni òun nìkan kolon̄bo.

وَنَرِثُهُ مَا يَقُولُ وَيَأْتِينَا فَرْدًا ٨١

82. Wọ́n sì mú àwọn ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Allah, kí wọ́n le jẹ́ orísun agbára fún wọn.

وَاتَّخَذُوا مِنْ دُونِ اللَّهِ آلِهَةً لِيَكُونُوا لَهُمْ عِزًّا ٨٢

83. Kò rí bẹ́ẹ̀! wọn yóò kọ ìjọ́sìn wọn, wọn yóò sì jẹ́ alátakò sí wọn.

كَلَّا ۚ سَيَكْفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمْ وَيَكُونُونَ عَلَيْهِمْ ضِدًّا ٨٣

ÌDÁ 6

84. Ìwọ kò ha rí i pé Àwá ti dẹ àwọn èṣù sí àwọn aláìgbàgbọ́ láti máa tì wọ́n (ní ìtìkutì).

أَلَمْ تَرَ أَنَّا أَرْسَلْنَا الشَّيَاطِينَ عَلَى الْكَافِرِينَ تَؤُزُّهُمْ أَزًّا ٨٤

85. Nítorí náà, má ṣe kánjú nítorí ti wọn, dájúdájú Àwá ń ṣe àkọsílẹ̀ (iṣẹ́ wọn) lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́.

فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ٨٥

86. (Kí ẹ sì rántí) Ọjọ́ náà tí A ó kó àwọn olùpáyà Allah jọ ṣíwájú (Ọlọ́run) Aláàánú pẹ̀lú àpọ́nlé tó ga.

يَوْمَ نَحْشُرُ الْمُتَّقِينَ إِلَى الرَّحْمَٰنِ وَفْدًا ٨٦

87. Àwa yóò sì da àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ lọ sínú iná Jahanama bí agbo ẹran (tó ń lọ sí ibi ìmumi).

وَنَسُوقُ الْمُجْرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرْدًا ٨٧

88. Kò sí ẹni tí yóò ní àǹfàní láti ṣìpẹ̀, àyàfi ẹni tí ó ti gba ìlérí láti ọ̀dọ̀ (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́.

لَا يَمْلِكُونَ الشَّفَاعَةَ إِلَّا مَنِ اتَّخَذَ عِنْدَ الرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ٨٨

89. Wọ́n sì wí pé, ‘(Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́ ti yan ọmọ kan ní ààyò.’

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمٰنُ وَلَدًا ﴿٨٩﴾

90. Dájúdájú ohun búburú gbáà ni ẹ̀yin ṣe yìí.

لَقَدْ جِئْتُمْ شَيْـًٔا اِدًّا ﴿٩٠﴾

91. Ọ̀run fẹ́rẹ̀ le fàya nítorí rẹ̀, ilẹ̀ pàápàá sì fẹ́rẹ̀ lè là sí wẹ́wẹ́, bẹ́ẹ̀ ni àwọn òkè náà fẹ́rẹ̀ fọ́ túútúú.

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ وَتَنْشَقُّ
الْاَرْضُ وَتَخِرُّ الْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩١﴾

92. Nítorí wọ́n sọ pé (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́ bí ọmọ.

اَنْ دَعَوْا لِلرَّحْمٰنِ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

93. Bẹ́ẹ̀ sì ni kò tọ́ sí (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́ láti yan ọmọ kankan ní ààyò.

وَمَا يَنْبَغِي لِلرَّحْمٰنِ اَنْ يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٣﴾

94. Kò sí ẹnìkan nínú gbogbo ohun tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé, bí kò ṣe pé yóò tọ (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́ wá gẹ́gẹ́ bí ẹrú.

اِنْ كُلُّ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ اِلَّٓا اٰتِي
الرَّحْمٰنِ عَبْدًا ﴿٩٤﴾

95. Dájúdájú Òun mọ̀ wọ́n, Ó sì ṣe òǹkà wọn ní pípé pérépéré.

لَقَدْ اَحْصٰيهُمْ وَعَدَّهُمْ عَدًّا ﴿٩٥﴾

96. Olúkúlùkù wọn ni yóò sì tọ̀ Ọ́ wá, ni eyọ kọ̀ọ̀kan ní Ọjọ́ Àjíǹde.

وَكُلُّهُمْ اٰتِيهِ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فَرْدًا ﴿٩٦﴾

97. Dájúdájú, àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣe rere, (Olúwa) Ọba Olóore ọ̀fẹ́ yóò fi ìfẹ́ sínú (ọkàn) wọn.

اِنَّ الَّذِينَ اٰمَنُوا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
سَيَجْعَلُ لَهُمُ الرَّحْمٰنُ وُدًّا ﴿٩٧﴾

98. Nítorí náà Àwá ti ṣe é (Al-Kur’an) kíkà ní ìrọ̀rùn lórí ahọ́n rẹ, kí o lè máa fi í fún àwọn olùpáyà Allah ní ìró ìdùnnú, kí o máa fi í ṣe ìkìlọ̀ fún àwọn olùjiyàn.

فَاِنَّمَا يَسَّرْنٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ
الْمُتَّقِينَ وَتُنْذِرَ بِهِ قَوْمًا لُدًّا ﴿٩٨﴾

99. Mélòómélòó ni àwọn ìran tí A ti parẹ́ ṣíwájú wọn! Ǹjẹ́ ìwọ ha rí èyíkéyìí nínú wọn tàbí kí o gbọ́ ìfé kan nípa wọn bí?

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هَلْ
تُحِسُّ مِنْهُم مِّنْ أَحَدٍ أَوْ تَسْمَعُ لَهُمْ
رِكْزًا ﴿٩٩﴾ ع ١٦ ٦ ٩ النصف




# TỌỌ HAA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. ***TĀ HĀ***, (Ìwọ Ẹni Pípé).

طٰهٰ ②

3. A kò sọ Al-Kur'an kalẹ̀ fún ọ láti ṣe orí burúkú,

مَآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْاٰنَ لِتَشْقٰٓى ③

4. Ṣùgbọ́n ó jẹ́ ìrántí fún àwọn tó ń páyà Allah,

اِلَّا تَذْكِرَةً لِّمَنْ يَّخْشٰى ④

5. Ó sì tùn jẹ́ àsọ̀kalẹ̀ láti ọ̀dọ Ẹlẹ́dàá ayé àti ọ̀run gíga.

تَنْزِيْلًا مِّمَّنْ خَلَقَ الْاَرْضَ وَالسَّمٰوٰتِ الْعُلٰى ⑤

6. (Òun ni) Ọba Oníkẹ̀ẹ́ tó gúnwà sórí ìtẹ́ ògo.

اَلرَّحْمٰنُ عَلَى الْعَرْشِ اسْتَوٰى ⑥

7. TiRẹ̀ ni ohun gbogbo tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé àti ohun tí ń bẹ láàrin àwọn méjèèjì àti ohun tí ń bẹ ní ìsàlẹ̀ ilẹ̀.

لَهٗ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَمَا تَحْتَ الثَّرٰى ⑦

8. Tí ìwọ bá sọ̀rọ̀ sókè, dájúdájú Òun ló mọ ìkọ̀kọ̀ àti ohun tí ó pamọ́.

وَاِنْ تَجْهَرْ بِالْقَوْلِ فَاِنَّهٗ يَعْلَمُ السِّرَّ وَاَخْفٰى ⑧

9. Òun ni Allah, kò sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun, TiRẹ̀ ni àwọn Orúkọ tó rẹwà jùlọ.

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۗ لَهُ الْاَسْمَآءُ الْحُسْنٰى ⑨

10. Ǹjẹ́ o ti gbọ́ nípa ìtan Musa bí?

وَهَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ مُوْسٰى ⑩

11. Nígbà tí ó rí iná kan, ó wí fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé, 'Ẹ dúró níbí, mo rí àpẹẹrẹ iná kan, bóyá mo lè mú ẹ̀yin-iná wá fún yín tàbí kí ń tipasẹ̀ iná náà rí ìtọ́sọ́nà.'

اِذْ رَاٰ نَارًا فَقَالَ لِاَهْلِهِ امْكُثُوْٓا اِنِّيْٓ اٰنَسْتُ نَارًا لَّعَلِّيْٓ اٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِقَبَسٍ اَوْ اَجِدُ عَلَى النَّارِ هُدًى ⑪

12. Nígbà tí ó dé ibẹ̀, a pè é pé: ‘ìwọ Musa,

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ يَٰمُوسَىٰٓ ١٢

13. ‘Dájúdájú Èmi ni Olúwa rẹ. Nítorí náà bọ́ bàtà ẹsẹ̀ rẹ nítorí àfonífojì mímọ́ *Tuwa* ni ìwọ wà.

إِنِّيٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخۡلَعۡ نَعۡلَيۡكَ ج إِنَّكَ
بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوٗى ١٣

14. ‘Dájúdájú Èmi ni mo yàn ọ́, nítorí náà fetí sí ohun tí a ó ṣípayá fún ọ.

وَأَنَا ٱخۡتَرۡتُكَ فَٱسۡتَمِعۡ لِمَا يُوحَىٰٓ ١٤

15. ‘Dájúdájú Èmi ni Allah, kó sí ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Mi, nítorí náà Èmi ni kí ó máa jọ́sìn fún, kí o sì máa gbérun dúró fún ìrántí Mi.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدۡنِي وَ
أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكۡرِيٓ ١٥

16. ‘Dájúdájú àsìkò náà dé tán, Èmi yóò wá ṣe àfihàn rẹ̀, kí a lè san olúkúlùkù ní ẹ̀san ohun tí ó ṣapá fún.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخۡفِيهَا لِتُجۡزَىٰ
كُلُّ نَفۡسِۭ بِمَا تَسۡعَىٰ ١٦

17. ‘Nítorí náà má ṣe jẹ́ kí ẹni tí kò gba (ọjọ́ náà) gbọ́, tó sì tẹ̀lé ìfẹ́ inú ara rẹ̀, dí ọ lọ́wọ́ nípa rẹ̀ kí o má baà ṣègbé.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنۡهَا مَن لَّا يُؤۡمِنُ بِهَا
وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرۡدَىٰ ١٧

18. ‘Kí ni ohun tí ń bẹ ní ọwọ́ ọ̀tún rẹ, ìwọ Musa?’

وَمَا تِلۡكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ١٨

19. Ó sọ pé: ‘ọ̀pá mi ni, èmi máa ń sinmi lé e lórí, mo sì máa ń fi já ewé fún àwọn ẹran mi. Mo sì tún máa ń lò ó ní ọ̀nà mìíràn pẹ̀lú.’

قَالَ هِيَ عَصَايَ ج أَتَوَكَّؤُاْ عَلَيۡهَا وَأَهُشُّ
بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخۡرَىٰ ١٩

20. Ó sọ pé: ‘Jù ú sílẹ̀, ìwọ Musa.’

قَالَ أَلۡقِهَا يَٰمُوسَىٰ ٢٠

21. Ó sì jù ú sílẹ̀, sì kíyèsi, ó di ejò ńlá kan tó ń jà ràpàràpà.

فَأَلۡقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٞ تَسۡعَىٰ ٢١

22. Ó sọ pé: ‘Gbá a mú, kí o má sì ṣe bẹ̀rù. A ó dá a padà sí bó ti

قَالَ خُذۡهَا وَلَا تَخَفۡ قف سَنُعِيدُهَا

| | |
|---|---|
| ṣe wà tẹ́lẹ̀. | سِيرَتَهَا الْأُولَىٰ ﴿٢٢﴾ |
| 23. ‘Kí o sì ki ọwọ́ rẹ bọ abíyá rẹ, yóò sì jáde ní funfun láìní sí aburú. Èyí sì jẹ́ Àmì mìíràn. | وَاضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ مِنْ غَيْرِ سُوءٍ آيَةً أُخْرَىٰ ﴿٢٣﴾ |
| 24. ‘Nítorí kí A le fi díẹ̀ hàn ọ́ nínú àwọn Àmì Wa tí ó tóbi. | لِنُرِيَكَ مِنْ آيَاتِنَا الْكُبْرَى ﴿٢٤﴾ |
| 25. ‘Lọ sí ọ̀dọ̀ Fir’aona dájúdájú ó ti gbé àgbéré kọjá ẹnu ààlà. | اذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغَىٰ ﴿٢٥﴾ |
| ÌDÁ 2 | |
| 26. Ó sọ pé: ‘Olúwa mi ṣípayá ọkàn mi fún mi, | قَالَ رَبِّ اشْرَحْ لِي صَدْرِي ﴿٢٦﴾ |
| 27. ‘Kí O ṣe ojúṣe mi ní ìrọ̀rùn fún mi, | وَيَسِّرْ لِي أَمْرِي ﴿٢٧﴾ |
| 28. ‘Kí O sì tú kókó ahán mi, | وَاحْلُلْ عُقْدَةً مِنْ لِسَانِي ﴿٢٨﴾ |
| 29. ‘Kí wọ́n le gbọ́ ọ̀rọ̀ mi ní àgbọ́yé, | يَفْقَهُوا قَوْلِي ﴿٢٩﴾ |
| 30. ‘Kí O sì fún mi ní olùrànlọ́wọ́ kan láti inú ẹbí mi- | وَاجْعَلْ لِي وَزِيرًا مِنْ أَهْلِي ﴿٣٠﴾ |
| 31. ‘Haruna, arákùnrin mi; | هَارُونَ أَخِي ﴿٣١﴾ |
| 32. ‘Ṣe àlékún agbára mi nípa rẹ̀, | اشْدُدْ بِهِ أَزْرِي ﴿٣٢﴾ |
| 33. ‘Kí O sì ṣe é ní alábàáṣe nínú iṣẹ́ mi’ | وَأَشْرِكْهُ فِي أَمْرِي ﴿٣٣﴾ |
| 34. ‘Kí a lè máa yìn Ọ́ lógo lọ́pọ̀lọpọ̀, | كَيْ نُسَبِّحَكَ كَثِيرًا ﴿٣٤﴾ |
| 35. ‘Kí a sì tún lè máa rántí Rẹ lọ́pọ̀lọpọ̀, | وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ﴿٣٥﴾ |
| 36. ‘Dájúdájú Ìwọ ni O mọ̀ wá ní àmọ̀dájú.’ | إِنَّكَ كُنْتَ بِنَا بَصِيرًا ﴿٣٦﴾ |
| 37. (Ọlọ́run) sọ pé: ‘Dájúdájú àdúrà rẹ ti gbà, ìwọ Musa! | قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَا مُوسَىٰ ﴿٣٧﴾ |

38. ‘Dájúdájú A ti ṣe oore fún ọ nígbà kan rí,

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰٓ ﴿٣٨﴾

39. ‘Nígbà tí A ṣípayá (ohun pàtàkì kan) fún ìyá rẹ, (pé),

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ﴿٣٩﴾

40. “‘Gbé e sínú àpótí, kí o sì gbé e jù sínú odò, odò yóò sí gbé e lọ sí èbúté, (ẹni tí ó jẹ́) ọ̀tá Mi àti ọ̀tá rẹ yóò sì gbé e.’ Mo sì da (aṣọ) ìfẹ́ Mi bò ọ́, kí o le rí ìtọ́jú ní ìṣojú Mi.

أَنِ ٱقْذِفِيهِ فِى ٱلتَّابُوتِ فَٱقْذِفِيهِ
فِى ٱلْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ ٱلْيَمُّ بِٱلسَّاحِلِ
يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّى وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ
عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّى وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ
عَيْنِىٓ ﴿٤٠﴾

41. “Nígbà tí arabìnrin rẹ̀ tẹ̀lé wọn, tí ó sì wí pé, ‘Ṣe kí n tọ́ka yín sí ẹni tí yóò tójú rẹ̀?’ Báyìí ni A ṣe dá ọ padà sí ọ̀dọ̀ ìyá rẹ láti fi tù ú lójú, àti pè kí ó má baà banújẹ́. Ìwọ́ sì pa ẹnìkan, lẹ́hìn náà A gbà ọ́ là kúrò lọ́wọ́ ìbànújẹ́, A sì fi ọ̀pọ̀lọpọ̀ àdánwò kàn ọ́. O sì gbé ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọdún láàrin àwọn ara Madyana, lẹ́hìn náà ni o di ẹni tí ó pegedé, iwọ Musa.

إِذْ تَمْشِىٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَىْ
تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا
فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ ٱلْغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا ۚ
فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ
جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ﴿٤١﴾

42. “Mo ti ṣà ọ́ lẹ́ṣà fún Ara Mi.

وَٱصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِى ﴿٤٢﴾

43. “Lọ, ìwọ àti arákùnrin rẹ pẹ̀lú àwọn Àmì Mi, ẹ má ṣe káàárẹ̀ nínú ìrántí Mi.

ٱذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِى وَلَا تَنِيَا
فِى ذِكْرِى ﴿٤٣﴾

44. “Àní ẹ̀yin méjèèjì, ẹ lọ sí ọ̀dọ̀ Fir’aona. Dájúdájú ó ti kọjá (gbogbo) ẹnu ààlà.

ٱذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ﴿٤٤﴾

45. “Kí ẹ bá a sọ̀rọ̀ tútù, bóyá yóò rántí, tàbí bẹ̀rù.”

فَقُولَا لَهُۥ قَوْلًا لَّيِّنًا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوْ
يَخْشَىٰ ﴿٤٥﴾

46. Wọ́n sọ pé: ‘Olúwa wa, àwá ń bẹ̀rù pé kí ó má fi aburú ṣe wá,

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفْرُطَ

tàbí kí ó kọjá ẹnu ààlà nínú ọ̀tẹ̀.'

عَلَيْنَآ أَوْ أَن يَطْغَىٰ ٤٦

47. (Ọlọ́run) sọ pé, "Ẹ má ṣe bẹ̀rù; nitori, Mo ń bẹ pẹ̀lú yín. Mò ń gbọ́, Mo sì ń rí ohun gbogbo.

قَالَ لَا تَخَافَآ إِنَّنِي مَعَكُمَآ أَسْمَعُ وَأَرَىٰ ٤٧

48. "Nítorí náà, ẹ lọ sí ọ̀dọ̀ rẹ̀, kí ẹ sì wí pé, 'dájúdájú àwa ni òjíṣẹ́ Olúwa rẹ; nítorí náà jẹ́ kí àwọn ọmọ Israẹli máa bá wa lọ; kí o má sì ṣe jẹ wọ́n níyà mọ. Dájúdájú àwá ti mú Àmì wá fún ọ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ, àlàáfíà ó sì máa bá ẹni tó bá tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà;

فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبْهُمْ ۖ قَدْ جِئْنَٰكَ بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكَ ۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلْهُدَىٰٓ ٤٨

49. 'Dájúdájú a ti ṣípayá fún wa pé ìyà ń bẹ fún ẹni tí ó bá kọ̀ tí ó sì ń gbọnrí.'"

إِنَّا قَدْ أُوحِيَ إِلَيْنَآ أَنَّ ٱلْعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٤٩

50. (Fir'aona) sọ pé: 'Ta ni Olúwa yín, ìwọ Musa?'

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ٥٠

51. Ó sọ pé, 'Olúwa wa ni ẹni tí Ó fún gbogbo nǹkan ní èbùbù rẹ̀, lẹ́hìn náà Ó tọ́ ọ sí ọ̀nà (àwọn ojúṣe rẹ̀).'

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِيٓ أَعْطَىٰ كُلَّ شَيْءٍ خَلْقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ٥١

52. (Fir'aona) sọ pé, 'Ipò wo ni àwọn ìran ìṣiwájú yóò wà, báwo ni ti wọn yóò ti jẹ́?'

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلْقُرُونِ ٱلْأُولَىٰ ٥٢

53. Ó sọ pé, 'Ìmọ rẹ̀ ń bẹ nínú Ìwé kan lọ́dọ̀ Olúwa mi, Olúwa mi kì Í ṣe àṣìṣe bẹ́ẹ̀ ni kì Í gbàgbé.'

قَالَ عِلْمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَٰبٍ ۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ٥٣

54. (Òun ni) Ẹni tí Ó ṣe ilẹ̀ ní ìtẹ́ fún yín, Ó sì la ọ̀nà sórí rẹ̀ fún yín láti máa rìn; Ó sì ń sọ omi kalẹ̀ láti ọ̀run. Lẹ́hìn náà A sì fi mú irúgbìn jáde ní ọ̀kan-ò-jọ̀kan.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلْأَرْضَ مَهْدًا وَسَلَكَ لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَخْرَجْنَا بِهِۦٓ أَزْوَٰجًا مِّن نَّبَاتٍ شَتَّىٰ ٥٤

55. Ẹ máa jẹ, kí ẹ sì máa bọ́ àwọn ohun ọ̀sìn yín. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn onílàákàyè.

كُلُوا وَارْعَوْا أَنْعَامَكُمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِأُولِي النُّهَىٰ ٥٥

ÌDÁ 3

56. Nínú rẹ̀ ni Àwá ti ṣẹ̀dá yín, inú rẹ̀ ni A ó dá yín padà sí, láti inú rẹ̀ náà ni A ó sì ti mú yín jáde lẹ́ẹ̀kan si.

مِنْهَا خَلَقْنَاكُمْ وَفِيهَا نُعِيدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً أُخْرَىٰ ٥٦

57. Dájúdájú A ti fi gbogbo àwọn Àmì Wa hàn án (Fir'aona) ṣùgbọ́n ó pè é nírọ́, ó sì kọ̀ (láti gbàgbọ́).

وَلَقَدْ أَرَيْنَاهُ آيَاتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ٥٧

58. (Fir'aona) wí pé: 'ṣe ìwọ ha tọ̀ wá wá láti wá lé wa jáde kúrò lórí ilẹ̀ wa pẹ̀lú idán rẹ ni, ìwọ Musa?

قَالَ أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَا مُوسَىٰ ٥٨

59. 'Àwa náà lè mú idán irú rẹ̀ fún ọ, nítorí náà fi àkókò ìpàdé kan sí àárin àwa àti ìwọ tí a kò ní yẹ̀–yálà ìwọ tàbí àwa-ní ààyè kan tí a ó fẹnu kò sì.'

فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِثْلِهِ فَاجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَا نُخْلِفُهُ نَحْنُ وَلَا أَنْتَ مَكَانًا سُوًى ٥٩

60. (Musa) sọ pé; 'Kí àkókò àdéhùn ìpàdé yín ó jẹ́ ọjọ́ ọdún, kí àwọn ènìyàn sì kó jọ ní ìyálẹ̀ta.'

قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ الزِّينَةِ وَأَنْ يُحْشَرَ النَّاسُ ضُحًى ٦٠

61. Nítorí náà Fir'aona yípadà, ó sì kó àwọn ète rẹ̀ jọ, lẹ́hìn náà ó padà wá (sí ibi ìpàdé).

فَتَوَلَّىٰ فِرْعَوْنُ فَجَمَعَ كَيْدَهُ ثُمَّ أَتَىٰ ٦١

62. Musa sì wí fún wọn pé: 'Ègbé ni fún yín, ẹ má ṣe dá àdápa irọ́ mọ Allah, kí Ó má baà fi ìyà pa yín run, àti pè dájúdájú ẹni tó bá ń dá àdápa irọ́ mọ Allah ti ṣègbé

قَالَ لَهُمْ مُوسَىٰ وَيْلَكُمْ لَا تَفْتَرُوا عَلَى اللَّهِ كَذِبًا فَيُسْحِتَكُمْ بِعَذَابٍ ۖ وَقَدْ خَابَ مَنِ افْتَرَىٰ ٦٢

فَتَنَازَعُوٓا أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ وَأَسَرُّوا النَّجْوَىٰ ٦٣

63. Wọ́n ṣe àríyànjiyàn láàrin ara wọn, wọ́n sì ṣe àṣàro ní ìkọ̀kọ̀.

قَالُوٓا إِنْ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخْرِجَاكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِمَا وَيَذْهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ الْمُثْلَىٰ ٦٤

64. Wọ́n wí pé; 'Àwọn méjèèjì yìí jẹ́ òpìdán tí wọ́n fẹ́ mú yín jáde kúrò lórí ilẹ̀ yín pẹ̀lú idán wọn, kí wọ́n sì pa àṣà yín tí ó dára run.

فَأَجْمِعُوا كَيْدَكُمْ ثُمَّ ائْتُوا صَفًّا ۚ وَقَدْ أَفْلَحَ الْيَوْمَ مَنِ اسْتَعْلَىٰ ٦٥

65. 'Nítorí náà, ẹ kó àwọn ète yín jọ kí ẹ sì tò jáde ní ọ̀wọ̀ọ̀wọ́, dájúdájú ọjọ́ òní yóò dára fún ẹnikẹ́ni tí ó bá borí.'

قَالُوا يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلْقِيَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَلْقَىٰ ٦٦

66. Wọ́n sọ pé; 'Musa, ṣé ìwọ ni o máa kọ́kọ́ ju tìrẹ sílẹ̀ ni tàbí àwa?'

قَالَ بَلْ أَلْقُوا ۖ فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ ٦٧

67. Ó wí pé, 'Rárá o! Ẹyin ni kí ẹ ju ti yín sílẹ̀.' Lẹ́hìn náà ni àwọn okùn àti ọ̀pá idán wọn dà bí ohun tó ń jà ràpàràpa lójú rẹ̀ bí ohun tó ń sáré kiri.

فَأَوْجَسَ فِي نَفْسِهِۦ خِيفَةً مُّوسَىٰ ٦٨

68. Jìnnìjìnnì sì gba inú ọkàn Musa.

قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ أَنتَ الْأَعْلَىٰ ٦٩

69. A sọ pé, 'Má ṣe bẹ̀rù, dájúdájú ìwọ ni yóò borí.'

وَأَلْقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوٓا ۖ إِنَّمَا صَنَعُوا كَيْدُ سَٰحِرٍ ۖ وَلَا يُفْلِحُ السَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ٧٠

70. 'Ju ohun tí ń bẹ ní ọwọ́ ọ̀tún rẹ sílẹ̀, yóò sì gbé àwọn ohun tí wọ́n ti ṣe mì, nítorí pé gbogbo ohun tí wọ́n ti ṣe, ọgbọ́n òpìdán lásán ni, òpìdán kò le ṣe oríire ní ibikíbi yòówù kí wọ́n lè wà.'

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سُجَّدًا قَالُوٓا آمَنَّا بِرَبِّ هَٰرُونَ وَمُوسَىٰ ٧١

71. Àwọn òpìdán náà sì foríbalẹ̀, wọ́n wí pé; Àwá gba Olúwa Musa àti ti Haruna gbọ́.'

قَالَ آمَنْتُمْ لَهُ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ ۚ إِنَّهُ
لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ ۚ
فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ مِنْ
خِلَافٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِي جُذُوعِ
النَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَا أَشَدُّ عَذَابًا وَ
أَبْقَىٰ ﴿٧٢﴾

72. Òun (Fir'aona) wí pé, 'Ṣé ẹ̀yin gbà á gbọ́ láìjẹ́ pé mo yọ̀nda fún yín, dájúdájú òun ni ọ̀gá yín, ẹni tí ó kọ́ yín ní idán pípa. Nítorí náà èmi yóò gé ọwọ́ àti ẹsẹ̀ yín ní ìpasíǹpayọ, èmi yóò sì kàn yín pa mọ ara igi ọ̀pẹ ; ẹ̀yin yóò wá mọ, ta ni ó le koko, tí ìya rẹ̀ sì tún pẹ́ jù.'

قَالُوا لَنْ نُؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَاءَنَا مِنَ
الْبَيِّنَاتِ وَالَّذِي فَطَرَنَا ۖ فَاقْضِ مَا
أَنْتَ قَاضٍ ۖ إِنَّمَا تَقْضِي هَٰذِهِ
الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿٧٣﴾

73. Wọ́n wí pé, 'A kò ní gba tìrẹ nítorí ohun tí ó ti dé wá bá wa nínú àwọn Àmì tí ó hàn àti nítorí Ẹni tí O sẹ̀dá wa. Nítorí náà dá ohun tí ó bá wù ọ́ lẹ́jọ́. Dájúdájú ìwọ lè dájọ́ nípa ohun tó jẹmọ́ ti ayé yìí nìkan ni.

إِنَّا آمَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَايَانَا وَ
مَا أَكْرَهْتَنَا عَلَيْهِ مِنَ السِّحْرِ ۗ وَاللَّهُ
خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿٧٤﴾

74. 'Dájúdájú àwá gba Olúwa wa gbọ́ kí Ó le forí àṣìṣe wa jìn wa àti idán tí ìwọ ti fi ipá mú wa ṣe. Allah ni Olóore jùlọ, Òun sì ni Ọba tí yóò wà títí láéláé.'

إِنَّهُ مَنْ يَأْتِ رَبَّهُ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُ
جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿٧٥﴾

75. Ní ti ẹni náà tó bá dé ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ tí ó sì jẹ́ ẹlẹ́ṣẹ̀, iná ń bẹ fún un, kò ní kú níbẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni kò ní jẹ́ alàáyè.

وَمَنْ يَأْتِهِ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ الصَّالِحَاتِ
فَأُولَٰئِكَ لَهُمُ الدَّرَجَاتُ الْعُلَىٰ ﴿٧٦﴾

76. Ṣùgbọ́n ẹni tí ó bá wá sọ́dọ̀ Rẹ̀ ní ẹni tí ó gbàgbọ́, tí ó sì ń ṣiṣẹ́ rere, irú àwọn wọ̀nyí, ipò tí ó ga jùlọ ń bẹ fún wọn

جَنَّاتُ عَدْنٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
خَالِدِينَ فِيهَا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَاءُ مَنْ
تَزَكَّىٰ ﴿٧٧﴾

77. Ní Ọgbà ìdẹ̀ra, èyí tí àwọn akérémọdò ń ṣàn lábẹ́ rẹ̀, wọn yóò máa gbé inú rẹ̀ gbére. Eléyìí sì jẹ́ ẹ̀san fún ẹni tí ó ya ara rẹ̀ sì mímọ́.

ÌDÁ 4

78. Dájúdájú Àwá şípayá fún Musa pé: 'Mú àwọn ẹrúsìn Mi rìn lóru, kí o sì la ọ̀nà tí ó jẹ́ gbígbẹ fún wọn láàrin òkun, má şe bẹ̀rù pé ẹ ó tẹ̀rì sínú òkun, má sì şe jáyà.'

وَلَقَدْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ
بِعِبَادِى فَٱضْرِبْ لَهُمْ طَرِيقًا فِى
ٱلْبَحْرِ يَبَسًا لَّا تَخَٰفُ دَرَكًا وَ
لَا تَخْشَىٰ ﴿٧٨﴾

79. Fir'aona sì tẹ̀lé wọn pẹ̀lú àwọn ọmọ ogun rẹ̀, omi òkun sì bò wọ́n mọ́lẹ̀ dárudáru.

فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُودِهِۦ فَغَشِيَهُم
مِّنَ ٱلْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ﴿٧٩﴾

80. Fir'aona darí àwọn ènìyàn rẹ̀ kúrò lójú ọ̀nà, kò sì tọ́ wọn sọ́nà tí ó tọ́.

وَأَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهُۥ وَمَا هَدَىٰ ﴿٨٠﴾

81. 'Ẹyin ọmọ Israẹli, dájúdájú, Àwá ti gbà yín là kúrò lọ́wọ́ ọ̀tá yín A sì bá yín şe àdéhùn lẹ̀bàá òkè, lápá ọ̀tún, A sì tún sọ Mana àti Salwa, kalẹ̀ fún yín.

يَٰبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ قَدْ أَنجَيْنَٰكُم مِّنْ
عَدُوِّكُمْ وَوَٰعَدْنَٰكُمْ جَانِبَ ٱلطُّورِ
ٱلْأَيْمَنَ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ ٱلْمَنَّ وَٱلسَّلْوَىٰ ﴿٨١﴾

82. 'Ẹ máa jẹ nínú àwọn nǹkan dáradára tí A pèsè fún yín, ẹ má şe kọjá ẹnu ààlà nínú rẹ̀ kí ìbínú Mi má baà sọ̀kalẹ̀ lé yín lórí. Nítorí pé ẹnikẹ́ni tí ìbínú Mi bá sọ̀kalẹ̀ lé lórí yóò parun.

كُلُوا۟ مِن طَيِّبَٰتِ مَا رَزَقْنَٰكُمْ وَلَا تَطْغَوْا۟
فِيهِ فَيَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبِى ۖ وَمَن يَحْلِلْ
عَلَيْهِ غَضَبِى فَقَدْ هَوَىٰ ﴿٨٢﴾

83. 'Dájúdájú Èmi ni Aláforíjìn fún àwọn tí wọ́n ronúpìwàdà àti ẹni tí ó gbàgbọ́, tí ó sì tún ń şe işẹ́ rere, tí ó sì tún dúró ti ìtọ́sọ́nà.

وَإِنِّى لَغَفَّارٌ لِّمَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ
صَٰلِحًا ثُمَّ ٱهْتَدَىٰ ﴿٨٣﴾

84. 'Kí ni ó mú ọ yára kúrò lọ́dọ̀ àwọn ènìyàn rẹ, ìwọ Musa?'

وَمَآ أَعْجَلَكَ عَن قَوْمِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿٨٤﴾

85. Ó dáhùn pé: 'Wọ́n ń tọ ipasẹ̀ gan-an ni, mo sì yára wá sọ́dọ̀ Rẹ, Olúwa mi, kí inú Rẹ lè yọ́.'

قَالَ هُمْ أُو۟لَآءِ عَلَىٰٓ أَثَرِى وَعَجِلْتُ إِلَيْكَ
رَبِّ لِتَرْضَىٰ ﴿٨٥﴾

قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِنْ بَعْدِكَ
وَأَضَلَّهُمُ السَّامِرِيُّ ﴿٨٦﴾

86. Ọlọ́run wí pé: ‘Dájúdájú Àwá ti dán àwọn ènìyàn rẹ wò lẹ́hìn rẹ, bẹ́ẹ̀ ni Samiriyu sì ti ṣì wọ́n lọ́nà pẹ̀lú.’

فَرَجَعَ مُوسَىٰ إِلَىٰ قَوْمِهِ غَضْبَانَ
أَسِفًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ
رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا ۚ أَفَطَالَ عَلَيْكُمُ
الْعَهْدُ أَمْ أَرَدْتُمْ أَنْ يَحِلَّ عَلَيْكُمْ
غَضَبٌ مِنْ رَبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُمْ
مَوْعِدِي ﴿٨٧﴾

87. Nítorí náà Musa ṣẹ́rí padà sọ́dọ̀ àwọn ènìyàn rẹ pẹ̀lú ìbínú àti ìbànújẹ́. Ó wí pé: ‘Ẹ̀yin ènìyàn mi! Ǹjẹ́ Olúwa yín kò ha ti bá yín ṣe àdéhùn tí ó dára bí? Tàbí àsìkò mímú àdéhùn náà ṣe fún yín ti pẹ́jù ni? Tàbí ẹ̀yin fẹ́ kí ìbínú sọ̀ kalẹ̀ lé yín lórí láti ọ̀dọ Olúwa yín ni tí ẹ̀yín fi yẹ àdéhùn tí ẹ bá èmi pàápàá ṣe?’

قَالُوا مَا أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا
وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَا أَوْزَارًا مِنْ زِينَةِ الْقَوْمِ
فَقَذَفْنَاهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى السَّامِرِيُّ ﴿٨٨﴾

88. Wọ́n sọ pé; ‘Àwa kò ṣà déédéé yẹ àdéhùn tí o bá wa ṣe, ẹrù ọ̀ṣọ́ àwọn ènìyàn wọ̀ wá lọ́rùn, a sì ju wọ́n nù, bẹ́ẹ̀ ni Samiriyu náà ṣe.’

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَهُ خُوَارٌ
فَقَالُوا هَٰذَا إِلَٰهُكُمْ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ
فَنَسِيَ ﴿٨٩﴾

89. Nígbà náà ló mú (ère) ẹgbọrọ màlúù- kòròfo ara lásán tó ń dún díẹ̀díẹ̀ jáde fún wọn. (Òun àti àwọn ọmọlẹ́hìn rẹ̀) sì wí pé: ‘Èyí ni ọlọ́run yín àti ọlọ́run Musa, ṣùgbọ́n ó ti gbàgbé (kí ó sọ fún yín).’

أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا ۙ وَ
لَا يَمْلِكُ لَهُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ﴿٩٠﴾ ع ١٣

90. Wọn kò ha rí i pé kò le dá èsì ọ̀rọ̀ kan padà fún wọn, bẹ́ẹ̀ ni kò ní agbára láti ṣe ìpalára kan fún wọn tàbí rere kan.

ÌDÁ 5

وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هَارُونُ مِنْ قَبْلُ
يَا قَوْمِ إِنَّمَا فُتِنْتُمْ بِهِ ۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ

91. Àti pé dájúdájú Haruna ti sọ fún wọn tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀ wí pé, ‘Ẹ̀yin

ènìyàn mi, A fi eléyìí dán yín wò ni, àti pè dájúdájú Olúwa yín ni Ọba Aláàánú, nítorí náà ẹ tẹ̀lé mi, kí ẹ sì tẹ̀lé àṣẹ mi.'

الرَّحْمٰنُ فَاتَّبِعُوْنِيْ وَاَطِيْعُوْٓا اَمْرِيْ ﴿٩١﴾

92. Wọ́n wí pé; 'Àwa kò ní ṣíwọ́ sínsin ẹgbọrọ màlúù títí tí Musa yóò fi dé wá bá wa.'

قَالُوْا لَنْ نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عٰكِفِيْنَ حَتّٰى يَرْجِعَ اِلَيْنَا مُوْسٰى ﴿٩٢﴾

93. (Musa) wí pé, 'Ìwọ Haruna, kí ni ó dí ọ lọ́wọ́ nígbà tí o rí wọn tí wọ́n ń sọnù lọ,

قَالَ يٰهٰرُوْنُ مَا مَنَعَكَ اِذْ رَاَيْتَهُمْ ضَلُّوْٓا ﴿٩٣﴾

94. 'Tí o kò fi tẹ̀lé mi, o ha ṣe àìgbọràn sí àṣẹ mi ni bí?'

اَلَّا تَتَّبِعَنِۗ اَفَعَصَيْتَ اَمْرِيْ ﴿٩٤﴾

95. (Haruna) wí pé: Ọmọ ìyá mi, má ṣe fi irungbọ̀n àti (irun) orí mi gbá mi mú, èmi ń bẹ̀rù kí ìwọ má baà wá wí pé, 'Ìwọ ti dá ìyapa sílẹ̀ láàrin àwọn ọmọ Israẹli, láìdúró de ọ̀rọ̀ (àṣẹ) mi.'

قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِيْ وَلَا بِرَاْسِيْۚ اِنِّيْ خَشِيْتُ اَنْ تَقُوْلَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِيْٓ اِسْرَاۤءِيْلَ وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِيْ ﴿٩٥﴾

96. (Musa) sì wí pé: 'kí ni èrò rẹ, ìwọ Samiriyu?'

قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يٰسَامِرِيُّ ﴿٩٦﴾

97. Ó wí pé: 'mo ṣe àkíyèsí ohun tí wọ́n kò kíyè sí, èmí kàn gbá apákan mú nínú èyí tí òjíṣẹ́ tẹnumọ́, eléyìí gan-an mo ti sọ ọ́ nù. Èyí ni ọkàn mi dá mi láre sí .

قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوْا بِهٖ فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِّنْ اَثَرِ الرَّسُوْلِ فَنَبَذْتُهَا وَكَذٰلِكَ سَوَّلَتْ لِيْ نَفْسِيْ ﴿٩٧﴾

98. Òun (Musa) wí pé,"Nítorí náà máa lọ, ohun tí yóò jẹ́ tírẹ ní ayé yìí ni pé kí o máa sọ pé, 'má ṣe fọwọ́ kàn mí,' dájúdájú àdéhùn (fún ìjìyà ọjọ́ iwájú) tí kò sì ní yẹ̀, ń bẹ fún ọ. Kí o wá wo òrìṣà rẹ, èyí tí ìwọ gbẹ́kẹ̀lé ní sínsìn. Dájúdájú A ó jó o níná, A ó sì fọ́n eérú rẹ̀ dà sínú omi òkun pátápátá."

قَالَ فَاذْهَبْ فَاِنَّ لَكَ فِى الْحَيٰوةِ اَنْ تَقُوْلَ لَا مِسَاسَۖ وَاِنَّ لَكَ مَوْعِدًا لَّنْ تُخْلَفَهٗۚ وَانْظُرْ اِلٰٓى اِلٰهِكَ الَّذِيْ ظَلْتَ عَلَيْهِ عَاكِفًاۗ لَنُحَرِّقَنَّهٗ ثُمَّ لَنَنْسِفَنَّهٗ فِى الْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٨﴾

إِنَّمَآ إِلَٰهُكُمُ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۚ وَسِعَ كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمٗا ٩٩

99. Dájúdájú, Ọlọ́run yín ni Allah, Ẹni tí kò sí Ọlọ́run míràn àyàfi Òun. Ìmọ Rẹ̀ rọ̀kiriká gbogbo nǹkan.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيۡكَ مِنۡ أَنۢبَآءِ مَا قَدۡ سَبَقَۚ وَقَدۡ ءَاتَيۡنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكۡرٗا ١٠٠

100. Báyìí ni a ti sọ fún ọ nípa ìtan àwọn ohun tó ti rékọjá. Dájúdájú A ti fún ọ ní ìrántí láti ọ̀dọ̀ Wa.

مَّنۡ أَعۡرَضَ عَنۡهُ فَإِنَّهُۥ يَحۡمِلُ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ وِزۡرًا ١٠١

101. Ẹnikẹ́ni tó bá yípadà kúrò lọ́dọ̀ rẹ̀, dájúdájú ẹni bẹ́ẹ̀ yóò ru ẹrù ẹ̀ṣẹ̀ tí ó tóbi lọ́jọ́ Àjíǹde.

خَٰلِدِينَ فِيهِۖ وَسَآءَ لَهُمۡ يَوۡمَ ٱلۡقِيَٰمَةِ حِمۡلٗا ١٠٢

102. Wọn yóò máa gbé níbẹ̀, aburú ni ẹrù wọn yóò jẹ́ fún wọn ní ọjọ́ Àjíǹde.

يَوۡمَ يُنفَخُ فِي ٱلصُّورِۚ وَنَحۡشُرُ ٱلۡمُجۡرِمِينَ يَوۡمَئِذٖ زُرۡقٗا ١٠٣

103. Ọjọ́ tí A ó fún fèrè, ní ọjọ́ náà A ó kó àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ jọ, tí ojú wọn yóò dúdú.

يَتَخَٰفَتُونَ بَيۡنَهُمۡ إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا عَشۡرٗا ١٠٤

104. Wọn yóò máa bá ara wọn sọ̀rọ̀ kẹ́lẹ́kẹ́lẹ́ pé: ‘Ẹ̀yin kò lòju ọjọ́ mẹ́wàá lọ.

نَّحۡنُ أَعۡلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذۡ يَقُولُ أَمۡثَلُهُمۡ طَرِيقَةً إِن لَّبِثۡتُمۡ إِلَّا يَوۡمٗا ١٠٥

105. Àwa la mọ̀ jùlọ nípa ohun tí wọ́n ń ṣọ nígbà tí ẹni tí ó dára jù nínú wọn yóò sọ pé, ‘Ẹ kò gbé ju ọjọ́ kan lọ.

ÌDÁ 6

وَيَسۡـَٔلُونَكَ عَنِ ٱلۡجِبَالِ فَقُلۡ يَنسِفُهَا رَبِّي نَسۡفٗا ١٠٦

106. Wọn yóò bèèrè lọ́wọ́ rẹ̀ nípa àwọn òkè, wí pé: ‘Olúwa mi yóò fọ́ wọn túútúú.

فَيَذَرُهَا قَاعٗا صَفۡصَفٗا ١٠٧

107. ‘Òun yóò fi wọ́n sílẹ̀ ní pẹrẹsẹ ti yóò tẹ́jú dọ́gba

لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجٗا وَلَآ أَمۡتٗا ١٠٨

108. ‘Níbi tí ìwọ kò ti ní rí kòtò tàbí gegele kankan.’

109. Ní ọjọ́ náà, wọn yóò tẹ̀lé olùpèpè tí kò sí àìṣe déédéé fún, gbogbo ohùn yóò dákẹ́ rọ́rọ́ fún Ọba Oníkẹ̀ẹ́, ìwọ kò sì ní gbọ́ ọ̀rọ̀ kankan, àyàfi gìrìgìrì ẹsẹ̀ nìkan.

يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ الدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُ وَخَشَعَتِ الْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَٰنِ فَلَا تَسْمَعُ إِلَّا هَمْسًا ١٠٩

110. Ni ọjọ náà, ìpẹ̀ ṣíṣe kò ní wúlò (fún ẹnikẹ́ni), àyàfi ẹni tí Ọba Aláàánú bá fún ní ààyè àti ẹni tí Ó bá yọ́nú sí ọ̀rọ rẹ̀.

يَوْمَئِذٍ لَّا تَنفَعُ الشَّفَاعَةُ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ الرَّحْمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُ قَوْلًا ١١٠

111. Ó mọ ohun tí ń bẹ ṣíwájú wọn àti ohun tí ó wà lẹ́hìn wọn, nǹkan kan kò sì le yé wọn nínú ìmọ Rẹ̀.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِ عِلْمًا ١١١

112. Gbogbo ojú yóò rẹlẹ̀ níwájú Ọba Alàáyè, Ọba tí Ó dá dúró. Dájúdájú ẹni tí ó bá ru ẹrù àbòsí, yóò pàdánù.

وَعَنَتِ الْوُجُوهُ لِلْحَيِّ الْقَيُّومِ وَقَدْ خَابَ مَنْ حَمَلَ ظُلْمًا ١١٢

113. Ẹnikẹ́ni tí ó bá ṣe àwọn iṣẹ́ rere tí ó sì tún jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo, kò ní ní ìbẹ̀rù àbòsí kankan tàbí àdánù.

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ الصَّالِحَاتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا يَخَافُ ظُلْمًا وَلَا هَضْمًا ١١٣

114. Báyìí ni A sọ̀ ọ́ kalẹ̀- Al-Kur'an ní ède Larubawa- A sì ṣe àlàyé àwọn ìkìlọ̀ yékéyéké, kí wọ́n lè máa páyà Ọlọ́run tàbí kí ìrántí (Ọlọ́run) lè wo inú ọkàn wọn.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَاهُ قُرْآنًا عَرَبِيًّا وَصَرَّفْنَا فِيهِ مِنَ الْوَعِيدِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ أَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ١١٤

115. Nítorí náà, gíga ni Allah, Ọba Òdodo! Kí o má sì ṣe kánjú nípa Al-Kur'an ṣíwájú kí a tó parí àṣọ̀kalẹ̀ rẹ̀ fún ọ, ṣùgbọ́n máa wí pé, 'Olúwa mi, ṣe àlékún ìmọ̀ fún mi'.

فَتَعَالَى اللَّهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ وَلَا تَعْجَلْ بِالْقُرْآنِ مِن قَبْلِ أَن يُقْضَىٰ إِلَيْكَ وَحْيُهُ وَقُل رَّبِّ زِدْنِي عِلْمًا ١١٥

116. Dájúdájú Àwá ti bá Adam ṣe àdéhùn ní ìṣíwájú, ṣùgbọ́n ó gbàgbé; Àwa kò sì rí ìpinnu (àìgbọràn)láti ọ̀dọ rẹ̀ wá.

وَلَقَدْ عَهِدْنَآ إِلَىٰٓ ءَادَمَ مِن قَبْلُ فَنَسِيَ وَلَمْ نَجِدْ لَهُۥ عَزْمًا ﴿١١٦﴾

ÌDÁ 7

117. Nígbà tí Àwá sọ fún àwọn Màláíkà pé : 'Ẹ tẹríba fún Adam', wọ́n sì tẹríba àyàfi Iblis, òun ló kọ̀ jálẹ̀.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَٰٓئِكَةِ ٱسْجُدُوا۟ لِءَادَمَ فَسَجَدُوٓا۟ إِلَّآ إِبْلِيسَ أَبَىٰ ﴿١١٧﴾

118. Nígbà náà Àwá sì sọ pé: 'Ìwọ Adam, dájúdájú eléyìí jẹ́ ọ̀tá fún ọ àti fún ìyàwó rẹ, nítorí náà, ẹ má ṣe jẹ́ kí ó lé yín jáde nínú ọgbà ìdẹ̀ra, kí ìbànújẹ́ má baà wá bá yín.

فَقُلْنَا يَٰٓـَٔادَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَلِزَوْجِكَ فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ ٱلْجَنَّةِ فَتَشْقَىٰٓ ﴿١١٨﴾

119. 'Dájúdájú, ebi kì yóò pa ọ́ níbẹ̀, bẹ́ẹ̀ ìwọ kò ní wá ní ìhòhò.

إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعْرَىٰ ﴿١١٩﴾

120. 'Òǹgbẹ kò ní gbẹ ọ́ níbẹ̀, òòrù kì yóò sì mú ọ níbẹ̀.'

وَأَنَّكَ لَا تَظْمَؤُا۟ فِيهَا وَلَا تَضْحَىٰ ﴿١٢٠﴾

121. Ṣùgbọ́n èṣù kó ròyíròyí sí ọkàn rẹ̀ nígbà tí ó wí pé: 'Ìwọ Adam, ṣé kí n tọ́ka rẹ sí igi àìkú kan àti ìjọba tí kì yóò lópin?'

فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ ٱلشَّيْطَٰنُ قَالَ يَٰٓـَٔادَمُ هَلْ أَدُلُّكَ عَلَىٰ شَجَرَةِ ٱلْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَّا يَبْلَىٰ ﴿١٢١﴾

122. Àwọn méjèèjì sì jẹ nínú rẹ̀, lẹ́hìn náà ni ìhòhò àwọn méjèèjì wá hàn sí wọn, àwọn méjèèjì bá bẹ̀rẹ̀ sí fi ewé igi ọgbà náà bo ara wọn. Adam ṣe àìgbọràn sí Olúwa rẹ̀, ó sì yà kúrò lójú ọ̀nà.

فَأَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ ٱلْجَنَّةِ وَعَصَىٰٓ ءَادَمُ رَبَّهُۥ فَغَوَىٰ ﴿١٢٢﴾

123. Lẹ́hìn náà ni Olúwa rẹ̀ ṣà á lẹ́ṣà, Ó gba ìronúpìwàdà rẹ̀, Ó sì tún tọ́ ọ sọ́nà.

ثُمَّ ٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدَىٰ ﴿١٢٣﴾

قَالَ اهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعًا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُم مِّنِّي هُدًى فَمَنِ اتَّبَعَ هُدَايَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقَىٰ ﴿١٢٤﴾

124. Ó wí pé: ‘ẹ̀yin méjèèjì, ẹ jáde kúrò níbẹ̀ pátápátá, kí apákan yín máa jẹ́ ọ̀tá fún apákejì. Ṣùgbọ́n nígbà gbogbo tí ìtọ́sọ́nà bá wá bá yín láti ọ̀dọ̀ Mi, nígbà náà, ẹnikẹ́ni tó bá tẹ̀lé ìtọ́sọ́ nà Mi, kò ní ṣìnà, bẹ́ẹ̀ ni kò ní ṣe oríburúkú.

وَمَنْ أَعْرَضَ عَن ذِكْرِي فَإِنَّ لَهُ مَعِيشَةً ضَنكًا وَنَحْشُرُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ أَعْمَىٰ ﴿١٢٥﴾

125. ‘Ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá gbọnrí kúrò níbi ìrántí Mi, ìgbésí ayé tí ó le koko ni yóò gbé, A ó gbé e dìde ní ọjọ́ Àjíǹde ní afọ́jú.’

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِي أَعْمَىٰ وَقَدْ كُنتُ بَصِيرًا ﴿١٢٦﴾

126. Òun yóò wí pé: ‘Olúwa mi kí ní ṣe tí O fi gbémi dìde ní afọ́jú, nígbà tí mo jẹ́ ẹni tí ó ti ríran rí?’

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ آيَاتُنَا فَنَسِيتَهَا وَكَذَٰلِكَ الْيَوْمَ تُنسَىٰ ﴿١٢٧﴾

127. (Ọlọ́run) yóò wí pé: ‘Bẹ́ẹ̀ ni àwọn Àmi Wa wá bá ọ, ṣùgbọ́n o gbàgbé wọn, bẹ́ẹ̀ gẹ́gẹ́ ni ìwọ náà ṣe di ẹni ìgbàgbé lónìí.”

وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِن بِآيَاتِ رَبِّهِ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبْقَىٰ ﴿١٢٨﴾

128. Gẹ́gẹ́ bẹ́ẹ̀ ni Àwá ṣe ń san ẹ̀san fún ẹni tí ó bá kọjá ẹnu ààlà tí kò sì ní ìgbàgbọ́ nínú àwọn Àmì Olúwa rẹ̀. Àti pé ìyà ọjọ́ ìkẹhìn le jù, yóò sì jẹ́ àjẹpẹ́.

أَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ الْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسَاكِنِهِمْ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّأُولِي النُّهَىٰ ﴿١٢٩﴾ ع

129. Ǹjẹ́ eléyìí kò ha tó ní ìtọ́sọ́nà fún wọn? Mélòómélòó ni àwọn tí A ti parẹ́ ṣíwájú wọn, tí wọ́n ń rìn ní ibùgbé wọn nísinsinyìí. Dájúdájú eléyìí ti tó ní Àmì fún àwọn tí wọ́n ní àròjinlẹ̀.

ÌDÁ 8

130. Àti pé tí kò bá jẹ́ ti ọ̀rọ̀ kan tí ó ti gbawájú ni láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ wá àti àkókò tí a ti pinnu rẹ̀, (ìyà wọn) ìbá wà láéláé ni.

وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا وَأَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٣٠﴾

131. Nítorí náà kí o lọ ní ìfarada lórí ohun tí wọ́n ń fẹnu sọ, kí o sì máa yin Olúwa rẹ pẹ̀lú ọpẹ́ dídú, ṣíwájú kí òòrùn tó yọ àti kí òòrùn tó wọ, àti pè kí o máa yin Olúwa rẹ nínú òru àti nínú apákan ọ̀sán, kí o baà le di ẹni tí a yọ́nú sí.

فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ غُرُوبِهَا ۖ وَمِنْ آنَاءِ اللَّيْلِ فَسَبِّحْ وَأَطْرَافَ النَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضَىٰ ﴿١٣١﴾

132. Má ṣe ṣe ojú kòkòrò sí ohun tí A pa lésè fún àwọn ikọ̀ kan láàrin wọn- tí ó jẹ́ ohun ọ̀ṣọ́ ti ayé yìí- kí A baà le dán wọn wò nípa rẹ̀ ni. Ìpèsè ti Olúwa rẹ ló sì dárajù, tí yóò sì wà títí láé.

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِ أَزْوَاجًا مِّنْهُمْ زَهْرَةَ الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَرِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٣٢﴾

133. Kí o sì pa àwọn ara ilé rẹ láṣẹ pé kí wọ́n máa gbé ìrun dúró, kí wọ́n sì tẹra mọ́ ọn. A kò bi ọ́ léèrè ìpèsè kankan. Àwá sì ń pèsè fún ọ. Oore ìkẹhìn ń bẹ fún àwọn olùpáyà Allah.

وَأْمُرْ أَهْلَكَ بِالصَّلَوٰةِ وَاصْطَبِرْ عَلَيْهَا ۖ لَا نَسْأَلُكَ رِزْقًا ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكَ ۗ وَالْعَاقِبَةُ لِلتَّقْوَىٰ ﴿١٣٣﴾

134. Wọ́n sì ń sọ pé: 'Kí ní ṣe tí òun kò mú Àmì wá fún wa láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀?' Ǹjẹ́ ẹ̀rí tí ó hàn kò ti dé fún wọn láti inú àwọn Ìwé tí wọ́n ti gbà síwájú?

وَقَالُوا لَوْلَا يَأْتِينَا بِآيَةٍ مِّن رَّبِّهِ ۚ أَوَلَمْ تَأْتِهِم بَيِّنَةُ مَا فِي الصُّحُفِ الْأُولَىٰ ﴿١٣٤﴾

135. Ìbá sì ṣe pé A ti fi ìyà pa wọ́n run ṣíwájú rẹ̀, wọn ìbá wí pé, 'Olúwa, èéṣe tí Ìwọ kò fi rán òjíṣẹ́ kan sí wa tí àwa kò bá fi tẹ̀lé àwọn àmì Rẹ ṣíwájú kí a tó di ẹni yẹpẹrẹ àti ẹni ìdójútì?'

وَلَوْ أَنَّا أَهْلَكْنَاهُم بِعَذَابٍ مِّن قَبْلِهِ لَقَالُوا رَبَّنَا لَوْلَا أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ آيَاتِكَ مِن قَبْلِ أَن نَّذِلَّ وَنَخْزَىٰ ﴿١٣٥﴾

قُلْ كُلٌّ مُّتَرَبِّصٌ فَتَرَبَّصُوْا ۚ فَسَتَعْلَمُوْنَ
مَنْ اَصْحٰبُ الصِّرَاطِ السَّوِيِّ وَ مَنِ
اهْتَدٰى ﴿١٣٦﴾ ع ٨ ٧ ١٧

136. Wí pé Olúkúlùkù ń dúró; nítorí náà ẹ̀yin náà ẹ dúró, ẹ̀yin yóò sì mọ àwọn tó wà lójú ọ̀nà tààrà àti àwọn tó ń tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà.’




# AL-ANBIYAA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

ÌPÍN 17

2. Ọjọ́ ìṣirò iṣẹ́ ti súnmọ́ tòsì fún àwọn ènìyàn, síbẹ̀síbẹ̀, wọ́n jẹ́ ẹni tó tún ń gbọnrí nínú àìbìkítà.

الجزء ١٧

اِقْتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمْ وَهُمْ فِيْ غَفْلَةٍ مُّعْرِضُوْنَ ٢

3. Ìrántí kan kì í dé wá bá wọn láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn ní ti ìkìlọ̀, àyàfi kí wọ́n gbọ́ ọ, kí wọ́n sì fi ṣe nǹkan ẹ̀fẹ̀.

مَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ ذِكْرٍ مِّنْ رَّبِّهِمْ مُّحْدَثٍ اِلَّا اسْتَمَعُوْهُ وَهُمْ يَلْعَبُوْنَ ٣

4. Ọkàn wọn kún fún ìgbàgbé- wọn sì fi àpérò wọn pamọ́- àwọn alábòsí sì wí pé: ‘Eléyìí ha jẹ́ nǹkan mìíràn ju ènìyàn bí ti yín? Ẹ̀yin yóò ha gbà fún idán bí ẹ sì ríran?

لَاهِيَةً قُلُوْبُهُمْ ۗ وَاَسَرُّوا النَّجْوَى ۖ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ۖ هَلْ هٰذَآ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ ۚ اَفَتَاْتُوْنَ السِّحْرَ وَاَنْتُمْ تُبْصِرُوْنَ ٤

5. (Ọlọ́run) sọ (fún òjíṣẹ́ náà kí ó wí) pé: ‘Olúwa mi mọ ohun tí wọ́n ń sọ ní ọ̀run àti ní ayé, Òun ni Olùgbọ́, Olùmọ̀ jùlọ,’

قٰلَ رَبِّيْ يَعْلَمُ الْقَوْلَ فِي السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ۚ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ٥

6. Bẹ́ẹ̀ kọ́, wọ́n wí pé, ‘Àwọn àlá tó rújú ni, bẹ́ẹ̀ ti ẹ̀ kọ́, ó dá a ládàápá irọ́ ni, bẹ́ẹ̀ tún kọ́, àní akéwì ni, nítorí náà ẹ jẹ́ kí ó mú Àmì kan wá gẹ́gẹ́ bí a ti ṣe fi rán àwọn ẹni àkọ́kọ́.’

بَلْ قَالُوْٓا اَضْغَاثُ اَحْلَامٍۢ بَلِ افْتَرٰىهُ بَلْ هُوَ شَاعِرٌ ۚ فَلْيَاْتِنَا بِاٰيَةٍ كَمَآ اُرْسِلَ الْاَوَّلُوْنَ ٦

7. Kò sí ìlú kan tí ó gbàgbọ́ ṣíwájú wọn tí a paré. Wọn kò ha ní gbàgbọ́ ni bí?

مَآ اٰمَنَتْ قَبْلَهُمْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَا ۚ اَفَهُمْ يُؤْمِنُوْنَ ٧

8. Àwa kò rán ẹnìkan ṣíwájú rẹ bí kò ṣe àwọn ọkùnrin tí A ṣípayá fún. Ẹ bèèrè lọ́wọ́ àwọn olùṣínilétí bí ẹ kò bá mọ́.

وَمَآ أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِىٓ إِلَيْهِمْ فَسْـَٔلُوٓا۟ أَهْلَ ٱلذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٨﴾

9. Àwa kò fún wọn ní ara tí kì í jẹun, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ní wà gbére.

وَمَا جَعَلْنَٰهُمْ جَسَدًا لَّا يَأْكُلُونَ ٱلطَّعَامَ وَمَا كَانُوا۟ خَٰلِدِينَ ﴿٩﴾

10. Lẹ́hìn náà, Àwá mú àdéhùn (Wa) ṣẹ fún wọn, A sì gbà wọ́n là àti àwọn tí ó wù Wá. A sì pa àwọn aláṣejù run.

ثُمَّ صَدَقْنَٰهُمُ ٱلْوَعْدَ فَأَنجَيْنَٰهُمْ وَمَن نَّشَآءُ وَأَهْلَكْنَا ٱلْمُسْرِفِينَ ﴿١٠﴾

11. Dájúdájú Àwá ti sọ Ìwé kalẹ̀ fún yín nínú èyí tí (ohun gbogbo tí ẹ nílò fún) ìrántí yín wà. Ẹ̀yin kò ha ní ronú bí?

لَقَدْ أَنزَلْنَآ إِلَيْكُمْ كِتَٰبًا فِيهِ ذِكْرُكُمْ ۖ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١١﴾ ع

ÌDÁ 2

12. Àti pé mélòóméloò ni àwọn ìlú tí ó jẹ́ alábòsí tí A ti parun, A sì gbé àwọn ènìyàn mìíràn dìde lẹ́hìn wọn.

وَكَمْ قَصَمْنَا مِن قَرْيَةٍ كَانَتْ ظَالِمَةً وَأَنشَأْنَا بَعْدَهَا قَوْمًا ءَاخَرِينَ ﴿١٢﴾

13. Nígbà tí wọ́n mọ ìdunra ìyà Wa, wọ́n bẹ̀rẹ̀ sì sá fún ìyà náà.

فَلَمَّآ أَحَسُّوا۟ بَأْسَنَآ إِذَا هُم مِّنْهَا يَرْكُضُونَ ﴿١٣﴾

14. 'Ẹ má ṣe sálọ, ẹ padà sínú ìgbádùn tí ẹ ti ń ṣe yànnga, àti àwọn ibùgbé yín kí a bà lè pè yín fún ìṣirò.

لَا تَرْكُضُوا۟ وَٱرْجِعُوٓا۟ إِلَىٰ مَآ أُتْرِفْتُمْ فِيهِ وَمَسَٰكِنِكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْـَٔلُونَ ﴿١٤﴾

15. Wọ́n wí pé, 'A ègbé ni fún wa. Dájúdájú alábòsí ni wá!'

قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَآ إِنَّا كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿١٥﴾

16. Ìbòsí wọn kò ju báyìí lọ títí tí A fi jẹ wọ́n run, tí A sì sọ́ di eérú.

فَمَا زَالَت تِّلْكَ دَعْوَىٰهُمْ حَتَّىٰ جَعَلْنَٰهُمْ حَصِيدًا خَٰمِدِينَ ﴿١٦﴾

17. Àti pé Àwa kò dá àwọn ọ̀run àti ayé àti àwọn tí ń bẹ láàrin wọn fún eré ṣíṣe lásán.

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَٰعِبِينَ ﴿١٧﴾

18. Bí ó bá jẹ́ pé ó wù Wá láti mú nǹkan kan fún eré ṣíṣe ni, Àwa ìbá ti rí i nínú ohun tí ń bẹ lọ́dọ̀ Wa tí ó bá jẹ́ pé A fẹ́ ṣe (irú nǹkan bẹ́ẹ̀ ni).

لَوْ أَرَدْنَآ أَن نَّتَّخِذَ لَهْوًا لَّٱتَّخَذْنَٰهُ مِن لَّدُنَّآ إِن كُنَّا فَٰعِلِينَ ١٨

19. Bẹ́ẹ̀ kọ́, Àwá mú kí òdodo kọlu irọ́, ó sì fọ́ ọ sí wẹ́wẹ́, sì kíyèsi i, ó parẹ́. Ègbé kí ó máa jẹ́ ti yín nítorí ohun tí ẹ ń ṣe àfiwé (pẹ̀lú Ọlọ́run).

بَلْ نَقْذِفُ بِٱلْحَقِّ عَلَى ٱلْبَٰطِلِ فَيَدْمَغُهُۥ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٌ ۚ وَلَكُمُ ٱلْوَيْلُ مِمَّا تَصِفُونَ ١٩

20. TiRẹ̀ ni gbogbo àwọn tí ń bẹ ní ọ̀run àti ayé. Àwọn tí ó sì wà lọ́dọ̀ Rẹ̀ kì í ṣe ìgbéraga láti jọ́sìn fún Un, bẹ́ẹ̀ ni kì í sú wọn.

وَلَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَمَنْ عِندَهُۥ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَلَا يَسْتَحْسِرُونَ ٢٠

21. Wọ́n ń ṣe àfọ̀mọ́ fún Un lóru àti lọ́sàn-án, wọn kì í sì í káàárẹ̀.

يُسَبِّحُونَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ لَا يَفْتُرُونَ ٢١

22. Tàbí wọ́n a ti yan àwọn ọlọ́run kéékèèké lórí ilẹ̀ tí ń jí òkú dìde ni bí?

أَمِ ٱتَّخَذُوٓا۟ ءَالِهَةً مِّنَ ٱلْأَرْضِ هُمْ يُنشِرُونَ ٢٢

23. Bí ó bá ṣe pé àwọn ọlọ́run mìíràn wà nínú wọn, yàtọ̀ sí Allah ni, wọn ìbá ti di rúdúrúdú. Nítorí náà ògo ni fún Allah, Ọba Itẹ ògo tí ó kọjá ohun tí wọ́n ń fi wé E lọ.

لَوْ كَانَ فِيهِمَآ ءَالِهَةٌ إِلَّا ٱللَّهُ لَفَسَدَتَا ۚ فَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ٢٣

24. A kò lè bi Í léèrè nípa ohun tó Ó bá ṣe, ṣùgbọ́n àwọn la ó bi léèrè.

لَا يُسْـَٔلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْـَٔلُونَ ٢٤

25. Tàbí wọn ti mú ọlọ́run mìíràn yàtọ̀ sí I ni? Wí pé: 'Ẹ mú ẹ̀rí yín wá. Ìwé àwọn tó ń bẹ pẹ̀lú mi wà níbí, bẹ́ẹ̀ sì ni Ìwé àwọn tó ṣíwájú mi.' Ẹ kíyèsí i, ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn kò mọ òdodo, wọ́n sì ṣẹ́rí padà.

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً ۖ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ ۖ هَٰذَا ذِكْرُ مَن مَّعِىَ وَذِكْرُ مَن قَبْلِى ۗ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٱلْحَقَّ ۖ فَهُم مُّعْرِضُونَ ٢٥

26. Àwa kò rán òjíṣẹ́ kan ṣíwájú rẹ̀ àyàfi kí A ṣípayá fún un pè ‘kò sí Ọlọ́run kan bí kò ṣe Èmi; nítorí náà Èmi ni kí ẹ máa jọ́sìn fún.’

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن قَبۡلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا
نُوحِيٓ إِلَيۡهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠
فَٱعۡبُدُونِ ٢٦

27. Wọ́n wí pé: ‘Ọba Aláàánú ti yan ọmọkùnrin kan láàyò.’ Mímọ́ ni fún Un. Kòrí bẹ́ẹ̀, ẹrúsìn, alápọ̀n-ọ́nlé ni wọ́n jẹ́.

وَقَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحۡمَٰنُ وَلَدٗاۗ سُبۡحَٰنَهُۥۚ
بَلۡ عِبَادٞ مُّكۡرَمُونَ ٢٧

28. Wọn kì í sọ̀rọ̀ ṣíwájú kí Ó tó sọ̀rọ̀, wọn a sì máa ṣiṣẹ́ pẹ̀lú àṣẹ Rẹ̀.

لَا يَسۡبِقُونَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ وَهُم بِأَمۡرِهِۦ
يَعۡمَلُونَ ٢٨

29. Ó mọ ohun tí ń bẹ ṣíwájú wọn àti ohun tí ń bẹ lẹ́hìn wọn, wọn kì í ṣìpẹ̀ àyàfi fún ẹni tí Òun bá yọ́nú sí, wọn sì máa ń ṣọ́ra nítorí ìbẹ̀rù Rẹ̀.

يَعۡلَمُ مَا بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ
وَلَا يَشۡفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرۡتَضَىٰ وَهُم
مِّنۡ خَشۡيَتِهِۦ مُشۡفِقُونَ ٢٩

30. Ẹnikẹ́ni nínú wọn tí ó bá wí pé: ‘Èmi jẹ́ ọlọ́run yàtọ̀ sí Òun (Allah), Àwa yóò fi ọ̀run àpáàdì ṣe ẹ̀san fún irú ẹni bẹ́ẹ̀. Báyìí gan-an ni Àwá ṣe ń san ẹ̀san fún àwọn alábòsí.

وَمَن يَقُلۡ مِنۡهُمۡ إِنِّيٓ إِلَٰهٞ مِّن دُونِهِۦ
فَذَٰلِكَ نَجۡزِيهِ جَهَنَّمَۚ كَذَٰلِكَ
ع نَجۡزِي ٱلظَّٰلِمِينَ ٣٠

ÌDÁ 3

31. Ǹjẹ́ àwọn aláìgbàgbọ́ kò ha rí i pé àwọn sánmọ̀ àti ilẹ̀ jẹ́ ọ̀kan papọ̀ tẹ̀lẹ̀. A sì yà wọ́n sí ọ̀tọ̀ọ̀tọ̀? A sì ṣẹ̀dá gbogbo nǹkan alààyè láti inú omi. Wọn kò ha ní gbàgbọ́ ni bí?

أَوَلَمۡ يَرَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوٓاْ أَنَّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَ
ٱلۡأَرۡضَ كَانَتَا رَتۡقٗا فَفَتَقۡنَٰهُمَاۖ وَجَعَلۡنَا
مِنَ ٱلۡمَآءِ كُلَّ شَيۡءٍ حَيٍّۚ أَفَلَا
يُؤۡمِنُونَ ٣١

32. A sì fi ìdí àwọn òkè múlẹ̀ sórí ilẹ̀, kí ó baà lè máa mú wọn ró . A sì tún ṣe àwọn ọ̀nà tí ó gbòòrò sínú rẹ̀, kí wọ́n le máa rìn ní ọ̀ná tí ó tọ́.

وَجَعَلۡنَا فِي ٱلۡأَرۡضِ رَوَٰسِيَ أَن
تَمِيدَ بِهِمۡ وَجَعَلۡنَا فِيهَا فِجَاجٗا
سُبُلٗا لَّعَلَّهُمۡ يَهۡتَدُونَ ٣٢

وَجَعَلْنَا السَّمَاءَ سَقْفًا مَّحْفُوظًا ۖ وَهُمْ عَنْ آيَاتِهَا مُعْرِضُونَ ٣٣

33. Àwá ṣe ojú ọ̀run ní òrùlé tí a dáàbòbò, síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n ń ṣẹ́rí kúrò níbi àwọn àmi Rẹ̀.

وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ فِي فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ٣٤

34. Òun ni Ẹni tí Ó sẹ̀dá òru àti ọ̀sán, oòrùn àti òṣùpá, olúkúlùkù wọn ń tọ ọ̀nà tirẹ̀.

وَمَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّن قَبْلِكَ الْخُلْدَ ۖ أَفَإِن مِّتَّ فَهُمُ الْخَالِدُونَ ٣٥

35. Àwa kò ṣe wíwà láyé gbére fún ẹ̀dá abara kankan ṣíwájú rẹ, ǹjẹ́ tí ìwọ bá kú, àwọn yóò ha wà láyé gbére bí?

كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ۗ وَنَبْلُوكُم بِالشَّرِّ وَالْخَيْرِ فِتْنَةً ۖ وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ٣٦

36. Olúkúlùkù ẹ̀mí ni yóò tọ́ ikú wò, Àwa sì ń fi ohun búburú àti ohun rere dán yín wò. Ọ̀dọ̀ Wa ni ẹ̀yin yóò padà sí.

وَإِذَا رَآكَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا أَهَٰذَا الَّذِي يَذْكُرُ آلِهَتَكُمْ وَهُم بِذِكْرِ الرَّحْمَٰنِ هُمْ كَافِرُونَ ٣٧

37. Nígbà tí àwọn aláìgbàgbọ́ bá rí ọ wọn yóò máa fi ọ́ ṣe yẹ̀yẹ́ pé: 'Ṣé eléyìí ni ẹni tí ó ń sọ̀rọ̀ òdì sí àwọn òrìṣà yín?' Nígbà tó sì jẹ́ pé àwọ̀n ló máa ń kọ ìrántí Ọba Aláàánú.

خُلِقَ الْإِنسَانُ مِنْ عَجَلٍ ۚ سَأُرِيكُمْ آيَاتِي فَلَا تَسْتَعْجِلُونِ ٣٨

38. Ìkánjú ti wà nínú ìṣẹ̀dá ọmọnìyàn. Èmi yóò máa fi àwọn àmì Mi hàn yín. Ṣùgbọ́n ẹ má ṣe kán Mi lójú.

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ٣٩

39. Wọ́n sì wí pé: 'Nígbà wo ni ìlérí yìí yóò rí ìmúṣẹ tí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo.'

لَوْ يَعْلَمُ الَّذِينَ كَفَرُوا حِينَ لَا يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ النَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمْ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ٤٠

40. Ìbá ṣe pé àwọn aláìgbàgbọ́ mọ àkókò náà tí wọn kò ní lè ti iná kúrò níwájú wọn àti ní ẹ̀yìn wọn, àti pè A kò sì ní ràn wọ́n lọ́wọ́!

بَلْ تَأْتِيهِم بَغْتَةً فَتَبْهَتُهُمْ فَلَا
يَسْتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٤١﴾

41. Héè, yóò dé bá wọn lójijì, yóò sì sọ wọ́n di ọ̀dẹ̀, wọn kò sì ní ní agbára láti dá a dúró; A kò sì ní lọ́ wọn lára.

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ
فَحَاقَ بِالَّذِينَ سَخِرُوا مِنْهُم مَّا
كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٤٢﴾

42. Dájúdájú wọ́n ti fi àwọn òjíṣẹ́ ṣe yẹ̀yẹ́ ṣíwájú rẹ̀, ohun tí àwọn tí ó ń ṣe yẹ̀yẹ́ nínú wọn fi ń ṣe yẹ̀yẹ́ yóò wá yí wọn po.

ÌDÁ 4

قُلْ مَن يَكْلَؤُكُم بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ
مِنَ الرَّحْمَٰنِ ۗ بَلْ هُمْ عَن ذِكْرِ
رَبِّهِم مُّعْرِضُونَ ﴿٤٣﴾

43. Sọ pe ‘ta ni ẹni tí ó lè gbà yín lóru àti lọ́sàn-án lọ́wọ́ (Ọba) Aláàánú’. Kíyèsi i, wọ́n ń ṣẹ́rí kúrò níbi ìrántí Olúwa wọn.

أَمْ لَهُمْ آلِهَةٌ تَمْنَعُهُم مِّن دُونِنَا ۚ
لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَ أَنفُسِهِمْ وَلَا هُم
مِّنَّا يُصْحَبُونَ ﴿٤٤﴾

44. Wọn ha ní àwọn ọlọ́run kéékèèké tí ó lè dáàbò bò wọ́n yàtọ̀ sí Àwa? Wọn kò lágbára láti ran ara wọn lọ́wọ́, kò sì ní sí ẹni tí ó lè gbà wọ́n sílẹ̀ lọ́wọ́ Wa.

بَلْ مَتَّعْنَا هَٰؤُلَاءِ وَآبَاءَهُمْ
حَتَّىٰ طَالَ عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ۗ أَفَلَا
يَرَوْنَ أَنَّا نَأْتِي الْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ
أَطْرَافِهَا ۚ أَفَهُمُ الْغَالِبُونَ ﴿٤٥﴾

45. Kìyésì i, A pèsè (ohun mèremère ayé) fún àwọn wọ̀nyẹn àti àwọn bàbá wọn, tó bẹ́ẹ̀ tí ẹ̀mí wọn fi gùn. Wọn kò ha rí i pé Àwa là ń bẹ ilẹ̀ náà wò tí A sì ń dín in kù léteetí, ǹjẹ́ wọn ha le jẹ́ olùborí bí?

قُلْ إِنَّمَا أُنذِرُكُم بِالْوَحْيِ ۚ وَلَا
يَسْمَعُ الصُّمُّ الدُّعَاءَ إِذَا مَا
يُنذَرُونَ ﴿٤٦﴾

46. Wí pé: nígbà tí Èmi ń kìlọ̀ fún yín pẹ̀lú ìṣípayá, ṣùgbọ́n adití kò le gbọ́ ìpè, nígbà tí a bá ń kìlọ̀ fún wọn.

وَلَئِن مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ
رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا
ظَالِمِينَ ﴿٤٧﴾

47. Àti pé tí àfẹ́sí ìyà Olúwa rẹ̀ bá kọlù wọ́n, wọ́n a sọ pé, ‘Ègbé ni fún wa, dájúdájú àwá ti jẹ́ alábòsí.’

وَنَضَعُ الْمَوَازِينَ الْقِسْطَ لِيَوْمِ الْقِيَامَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْئًا ۖ وَإِن كَانَ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ أَتَيْنَا بِهَا ۗ وَكَفَىٰ بِنَا حَاسِبِينَ ﴿٤٨﴾

48. A ó sì fi òṣùnwọ̀n tó ṣe déédéé lélẹ̀ ní ọjọ́ Àjíǹde, nítorí náà A kò ní ṣe àbòsí fún ẹ̀mí kankan bó tiwù kí ó mọ. Kódà kó kéré bí ọmọ-ináagún, Àwa yóò mú un jáde. Àwa sì tó ni Olùṣirò.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَىٰ وَهَارُونَ الْفُرْقَانَ وَضِيَاءً وَذِكْرًا لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾

49. Dájúdájú Àwá ti fún Musa àti Haruna ní òòyà, (láàrin irọ́ àti òdodo) àti ìmọ́lẹ̀ àti ìrántí fún àwọn olùpáyà Allah;

الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِالْغَيْبِ وَهُم مِّنَ السَّاعَةِ مُشْفِقُونَ ﴿٥٠﴾

50. Àwọn tí wọ́n ń páyà Olúwa wọn níkọ̀kọ̀ tí wọ́n sì ń bẹ̀rù àsìkò náà.

وَهَٰذَا ذِكْرٌ مُّبَارَكٌ أَنزَلْنَاهُ ۚ أَفَأَنتُمْ لَهُ مُنكِرُونَ ﴿٥١﴾

51. Eléyìí ni ìrántí oníbùkún tí Àwá sọ̀ kalẹ̀. Ẹ ó ha kọ̀ ọ́ sílẹ̀ bí?

ÌDÁ 5

وَلَقَدْ آتَيْنَا إِبْرَاهِيمَ رُشْدَهُ مِن قَبْلُ وَكُنَّا بِهِ عَالِمِينَ ﴿٥٢﴾

52. Dájúdájú, Àwá ti fún Ibrahim ní ìtọ́sọ́nà tirẹ̀ ṣíwájú. Àwá sì mọ̀ ọ́n dáradára.

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا هَٰذِهِ التَّمَاثِيلُ الَّتِي أَنتُمْ لَهَا عَاكِفُونَ ﴿٥٣﴾

53. Nígbà tó wí fún bàbá rẹ̀ àti àwọn ènìyàn rẹ̀ pé: ‘Kí ni àwọn ère wọ̀nyí tí ẹ̀yin takú tì lọ́run láti máa bọ?’

قَالُوا وَجَدْنَا آبَاءَنَا لَهَا عَابِدِينَ ﴿٥٤﴾

54. Wọ́n fèsì pé: ‘Àwá bá àwọn bàbá wa tí wọ́n ń sìn wọ́n ni.’

قَالَ لَقَدْ كُنتُمْ أَنتُمْ وَآبَاؤُكُمْ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٥٥﴾

55. Ó wí pé, ‘Dájúdájú, ẹ̀yin pàápàá àti àwọn bàbá yín ti wà nínú ìṣìnà tí ó hàn gbangba.’

قَالُوا أَجِئْتَنَا بِالْحَقِّ أَمْ أَنتَ مِنَ اللَّاعِبِينَ ﴿٥٦﴾

56. Wọ́n wí pé, ‘Ṣé ìwọ mú òdodo wá bá wa ni tàbí ìwọ wà nínú àwọn aláwàdà?’

57. Ó wí pé: 'Bẹ́ẹ̀ kọ́! Olúwa yín ni Olúwa àwọn ọ̀run àti ayé, Ẹni tí Ó dá wọn. Èmí sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùjẹ́rìí sí èyí.

قَالَ بَلْ رَّبُّكُمْ رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضِ الَّذِيْ فَطَرَهُنَّ ۖ وَ اَنَا عَلٰى
ذٰلِكُمْ مِّنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٥٧﴾

58. 'Mo fi Allah búra, dájúdájú èmi yóò pète sí àwọn ère yín lẹ́hìn tí ẹ̀yin bá ti lọ, tí ẹ pẹ̀hìndà.'

وَ تَاللّٰهِ لَاَكِيْدَنَّ اَصْنَامَكُمْ
بَعْدَ اَنْ تُوَلُّوْا مُدْبِرِيْنَ ﴿٥٨﴾

59. Nítorí náà ó fọ́ wọn sí wẹ́wẹ́, ó sì dá èyí tí ó tóbi jù láàrin wọn sí, kí wọ́n lè padà wá bá a.

فَجَعَلَهُمْ جُذٰذًا اِلَّا كَبِيْرًا لَّهُمْ
لَعَلَّهُمْ اِلَيْهِ يَرْجِعُوْنَ ﴿٥٩﴾

60. Wọ́n wí pé, 'Ta ni ẹni tí ó ṣe àwọn òrìṣà wa báyìí? Dájúdájú ẹni náà jẹ́ ẹni ibi.'

قَالُوْا مَنْ فَعَلَ هٰذَا بِاٰلِهَتِنَاۤ اِنَّهٗ
لَمِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٦٠﴾

61. Wọ́n wí pé, 'Àwá gbọ́ tí ọdọ́mọkùnrin kan tí à ń pè ní Ibrahim máa ń sọ̀rọ̀ àbùkù nípa wọn.

قَالُوْا سَمِعْنَا فَتًى يَّذْكُرُهُمْ يُقَالُ
لَهٗۤ اِبْرٰهِيْمُ ﴿٦١﴾

62. Wọ́n wí pé: Ẹ mú un jáde wá síwájú àwọn ènìyàn, kí wọ́n lè jẹ́ ẹlẹ́rìí sí i.

قَالُوْا فَاْتُوْا بِهٖ عَلٰۤى اَعْيُنِ النَّاسِ
لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُوْنَ ﴿٦٢﴾

63. Wọ́n bèèrè pé, 'Ṣé ìwọ lo ṣe àwọn òrìṣà wa báyìí, ìwọ Ibrahim?'

قَالُوْۤا ءَاَنْتَ فَعَلْتَ هٰذَا بِاٰلِهَتِنَا
يٰۤاِبْرٰهِيْمُ ﴿٦٣﴾

64. Ó fèsì pé, 'Dájúdájú, ẹnìkan ló ṣe e. Àgba wọn nìyí. Ẹ bi wọn léèrè bí wọ́n bá lè sọ̀rọ̀.'

قَالَ بَلْ فَعَلَهٗ ۖ كَبِيْرُهُمْ هٰذَا
فَسْـَٔلُوْهُمْ اِنْ كَانُوْا يَنْطِقُوْنَ ﴿٦٤﴾

65. Wọ́n kọjú sí ara wọn, wọ́n sì sọ pé: 'Alábòsí ni ẹ̀yin fúnra yín.'

فَرَجَعُوْۤا اِلٰۤى اَنْفُسِهِمْ فَقَالُوْۤا اِنَّكُمْ
اَنْتُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٦٥﴾

66. Lẹ́hìn náà wọ́n doríkodò (wọ́n wí pé): 'Bẹ́ẹ̀ ìwọ Ibrahim ti mọ̀ pé wọn kò le sọ̀rọ̀.'

ثُمَّ نُكِسُوْا عَلٰى رُءُوْسِهِمْ ۚ لَقَدْ
عَلِمْتَ مَا هٰۤؤُلَاۤءِ يَنْطِقُوْنَ ﴿٦٦﴾

67. Ó wí pé: 'Ẹ wá ń jọ́sìn fún nǹkan mìíràn yàtọ̀ sí Allah; ohun tí kò le ṣe àǹfàní kankan fún yín, tí kò sì le ṣe ìpalára fún yín.'

قَالَ أَفَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمْ شَيْئًا وَلَا يَضُرُّكُمْ ﴿٦٧﴾

68. 'Ṣíọ̀ yín àti ohun tí ẹ̀ ń jọ́sìn fún yàtọ̀ sí Allah, ẹ kò ha ṣe làákàyè ni?'

أُفٍّ لَّكُمْ وَلِمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ ۖ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

69. Wọ́n wí pé: 'Ẹ sun ún ní iná kí ẹ sì gbèjà àwọn òrìṣà yín bí ẹ bá fẹ́ ṣe bẹ́ẹ̀.'

قَالُوا حَرِّقُوهُ وَانصُرُوا آلِهَتَكُمْ إِن كُنتُمْ فَاعِلِينَ ﴿٦٩﴾

70. Àwá, sì wí pé, 'Ìwọ iná, di tútù, kí o sì jẹ́ àlàáfìà fún Ibrahim.'

قُلْنَا يَا نَارُ كُونِي بَرْدًا وَسَلَامًا عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ ﴿٧٠﴾

71. Àti pé wọ́n gbèrò láti déte kan sí i; Àwá sì ṣe wọ́n ní ẹni àdánù.

وَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَخْسَرِينَ ﴿٧١﴾

72. A sì gba òun àti Lutu là sí orí ilẹ̀ tí A ti fi ìbùkún sí fún gbogbo ènìyàn

وَنَجَّيْنَاهُ وَلُوطًا إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا لِلْعَالَمِينَ ﴿٧٢﴾

73. A fi Is-haka ta á lọ́rẹ, A ṣe Yakuub ní àlékún oore. A sì ṣe olúkúlùkù wọn ní ẹni rere.

وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ نَافِلَةً ۖ وَكُلًّا جَعَلْنَا صَالِحِينَ ﴿٧٣﴾

74. A ṣe wọ́n ní aṣíwájú tí wọ́n ń tọ́ àwọn ènìyàn sọ́nà nípa àṣẹ Wa, Àwá sì ń ṣípayá fún wọn fún ṣíṣe àwọn iṣẹ́ rere, kí wọ́n sì máa gbé ìrun dúró, kí wọ́n sì máa yọ sàká. Àwa nìkan ní wọ́n sì ń jọ́sìn fún.

وَجَعَلْنَاهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا وَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِمْ فِعْلَ الْخَيْرَاتِ وَإِقَامَ الصَّلَاةِ وَإِيتَاءَ الزَّكَاةِ ۖ وَكَانُوا لَنَا عَابِدِينَ ﴿٧٤﴾

75. Ní ti Lutu, A fún un ní ọgbọ́n àti ìmọ̀, A sì gbà á là nínú ìlú tó ń ṣe ohun èèwọ̀. Dájúdájú wọ́n jẹ́

وَلُوطًا آتَيْنَاهُ حُكْمًا وَعِلْمًا وَنَجَّيْنَاهُ مِنَ الْقَرْيَةِ الَّتِي كَانَت تَّعْمَلُ

ẹni búburú àti òbìlẹ̀jẹ́ ènìyàn.

الْخَبٰٓئِثَ ۗ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمَ سَوْءٍ
فٰسِقِينَ ﴿٧٥﴾

76. A sì fi sínú ìkẹ́ Wa, dájúdájú ó jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹni rere.

وَأَدْخَلْنٰهُ فِي رَحْمَتِنَا ۖ إِنَّهُ مِنَ
ع الصّٰلِحِينَ ﴿٧٦﴾

ÌDÁ 6

77. Nígbà tí Nuuh ké pè Wá ní ìṣáájú, A gba àdúrà rẹ̀, A sì gba òun àti ebí rẹ̀ là kúrò nínú ìdàámú tí ó tóbi.

وَنُوحًا إِذْ نَادٰى مِنْ قَبْلُ فَاسْتَجَبْنَا
لَهُ فَنَجَّيْنٰهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ
الْعَظِيمِ ﴿٧٧﴾

78. Àwá sì ràn án lọ́wọ́ lórí àwọn tí wọ́n pe àwọn àmì Wa níró. Dájúdájú wọ́n jẹ́ ìjọ àwọn ènìyàn búburú. A sì tẹ gbogbo wọn rì sómi.

وَنَصَرْنٰهُ مِنَ الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا
بِاٰيٰتِنَا ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمَ سَوْءٍ
فَأَغْرَقْنٰهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٧٨﴾

79. (Kí ẹ sì rántí) ìgbà tí Daud àti Sulaiman gbé ìdájọ́ (kálùkù wọn) kalẹ̀ lórí ohun ọgbìn nígbà tí àgùtàn àwọn ènìyàn kan lọ jẹ oko nínú rẹ̀, Àwá sì jẹ́ ẹlẹ́rìí sí ìdájọ́ wọn.

وَدَاوٗدَ وَسُلَيْمٰنَ إِذْ يَحْكُمٰنِ فِي
الْحَرْثِ إِذْ نَفَشَتْ فِيهِ غَنَمُ الْقَوْمِ ۚ
وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شٰهِدِينَ ﴿٧٩﴾

80. A fún Sulaiman ní àgbọ́yé (ọ̀rọ̀ náà) A fún ẹni kọ̀ọ̀kan wọn ní ọgbọ́n àti ìmọ̀. A sì tẹ òkè àti àwọn ẹyẹ lórí ba láti máa ṣe àfọ̀mọ́ (fún Wa) pẹ̀lú Daud. Àwa la máa ń ṣe (irú àwọn nǹkan bẹ́ẹ̀)

فَفَهَّمْنٰهَا سُلَيْمٰنَ ۚ وَكُلًّا اٰتَيْنَا
حُكْمًا وَّعِلْمًا ۖ وَّسَخَّرْنَا مَعَ دَاوٗدَ
الْجِبَالَ يُسَبِّحْنَ وَالطَّيْرَ ۚ وَكُنَّا
فٰعِلِينَ ﴿٨٠﴾

81. A kọ́ ọ ní bí a tí ń ṣe àwọn ẹ̀wù irin fún yín, kí wọ́n lè máa dáábò bò yín lójú ogun yín. Ṣé ẹ ò ha ní ṣọpẹ́ ni bí?

وَعَلَّمْنٰهُ صَنْعَةَ لَبُوسٍ لَّكُمْ
لِتُحْصِنَكُمْ مِّنْ بَأْسِكُمْ ۚ فَهَلْ أَنْتُمْ
شٰكِرُونَ ﴿٨١﴾

82. (A tẹ) ẹ̀fúùfù líle (lórí ba fún Sulaiman. Ó máa ń fẹ bí ó ṣe fẹ́ lọ sí orílẹ̀ tí A fi ìbùkún sí. Àwá sì nímọ̀ nípa ohun gbogbo.

وَلِسُلَيْمٰنَ الرِّيحَ عَاصِفَةً تَجْرِي
بِأَمْرِهِ إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بٰرَكْنَا فِيهَا ۚ
وَكُنَّا بِكُلِّ شَيْءٍ عٰلِمِينَ ﴿٨٢﴾

وَمِنَ الشَّيٰطِيۡنِ مَنۡ يَّغُوۡصُوۡنَ لَهٗ وَ
يَعۡمَلُوۡنَ عَمَلًا دُوۡنَ ذٰلِكَ ۚ وَكُنَّا لَهُمۡ
حٰفِظِيۡنَ ﴿٨٣﴾

83. (A sì tún tẹ) àwọn akọni tí wọ́n ń móókun (lórí ba) fún un, wọ́n tún máa n ṣe àwọn iṣẹ́ mìíràn tó yàtọ̀ sí èyí. Àwá sì jẹ́ Olùṣọ́ lórí wọn.

وَاَيُّوۡبَ اِذۡ نَادٰى رَبَّهٗۤ اَنِّىۡ مَسَّنِىَ
الضُّرُّ وَاَنۡتَ اَرۡحَمُ الرّٰحِمِيۡنَ ﴿٨٤﴾

84. (Kí ẹ sì rántí) ìgbà tí Ayyuba ké pe Olúwa rẹ̀ pé: 'Dájúdájú ìnira ti fọwọ́ bà mí Ìwọ sì ni Aláàánú jùlọ nínú àwọn tí wọ́n ń ṣe àánú.'

فَاسۡتَجَبۡنَا لَهٗ فَكَشَفۡنَا مَا بِهٖ مِنۡ
ضُرٍّ وَّاٰتَيۡنٰهُ اَهۡلَهٗ وَمِثۡلَهُمۡ مَّعَهُمۡ
رَحۡمَةً مِّنۡ عِنۡدِنَا وَذِكۡرٰى لِلۡعٰبِدِيۡنَ ﴿٨٥﴾

85. A dá a lóhùn, A mú ìnira rẹ̀ kúrò fún un, A sì dá àwọn ẹbí rẹ̀ padà fún un àti irú bẹ́ẹ̀ pẹ̀lú wọn, èyí jẹ́ àánú láti ọ̀dọ Wa àti ìrántí fún àwọn olùjọ́sìn.

وَاِسۡمٰعِيۡلَ وَاِدۡرِيۡسَ وَذَا الۡكِفۡلِ ؕ
كُلٌّ مِّنَ الصّٰبِرِيۡنَ ﴿٨٦﴾

86. (Kí ẹ sì tún rántí) Ismail àti Idris (Enoku) pẹ̀lú Dhul-Kufli (Esikiẹli). Gbogbo wọn jẹ́ onífaradà.

وَاَدۡخَلۡنٰهُمۡ فِىۡ رَحۡمَتِنَا ؕ اِنَّهُمۡ مِّنَ
الصّٰلِحِيۡنَ ﴿٨٧﴾

87. Àwá sì fi wọ́n sínú ìkẹ́ Wa, dájúdájú, wọ́n wà nínú àwọn ẹni rere.

وَذَا النُّوۡنِ اِذۡ ذَّهَبَ مُغَاضِبًا فَظَنَّ
اَنۡ لَّنۡ نَّقۡدِرَ عَلَيۡهِ فَنَادٰى فِى
الظُّلُمٰتِ اَنۡ لَّاۤ اِلٰهَ اِلَّاۤ اَنۡتَ
سُبۡحٰنَكَ ۖ اِنِّىۡ كُنۡتُ مِنَ الظّٰلِمِيۡنَ ﴿٨٨﴾

88. Nígbà tí Dhu'l-nuun (Yunus), lọ pẹ̀lú ìbínú tí ó sì rò pé Àwa kò ní fi òun sínú ìnira, ó pe ìpè nínú òkùnkùn pé, 'Kò sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Ìwọ. Mímọ́ Rẹ o, dájúdájú èmí wà nínú àwọn alábòsí.'

فَاسۡتَجَبۡنَا لَهٗ ۙ وَنَجَّيۡنٰهُ مِنَ الۡغَمِّ ؕ وَ
كَذٰلِكَ نُـنۡجِى الۡمُؤۡمِنِيۡنَ ﴿٨٩﴾

89. Nítorí náà A dá a lóhùn, A sì gbà á là kúrò nínú ìbànújẹ́, báyìí ni Àwá ti ṣe máa ń gba àwọn onígbàgbọ́ òdodo là.

وَزَكَرِيَّآ اِذْ نَادٰى رَبَّهٗ رَبِّ لَا تَذَرْنِيْ
فَرْدًا وَّاَنْتَ خَيْرُ الْوٰرِثِيْنَ ﴿٩٠﴾

90. (Kí ẹ sì rántí) Sakariyya, nígbà tí ó ké pe Olúwa rẹ̀ pé: ‘Olúwa mi má ṣe fi mi sílẹ̀ lémi nìkan. Ìwọ ni ẹni tí Ó dára jù nínú àwọn tó máa ń jogún.’

فَاسْتَجَبْنَا لَهٗ ۫ وَوَهَبْنَا لَهٗ يَحْيٰى
وَاَصْلَحْنَا لَهٗ زَوْجَهٗ ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا
يُسٰرِعُوْنَ فِى الْخَيْرٰتِ وَيَدْعُوْنَنَا
رَغَبًا وَّرَهَبًا ؕ وَكَانُوْا لَنَا خٰشِعِيْنَ ﴿٩١﴾

91. Nítorí náà A dá a lóhùn, A sì fi Yahya ta á lọ́rẹ, A wo ìyàwó rẹ̀ sàn fún un. Wọ́n sì jìjọ ń gba iwájú ara wọn nínú rere ṣíṣe, wọ́n ń ké pè Wá pẹ̀lú ìrètí àti ìbẹ̀rù. Wọ́n sì jẹ́ olùtẹ́ríba fún Wa.

وَالَّتِيْٓ اَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا
فِيْهَا مِنْ رُّوْحِنَا وَ جَعَلْنٰهَا وَ
ابْنَهَآ اٰيَةً لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٢﴾

92. (Kí ẹ tún rántí) ẹni náà tó pa abẹ́ rẹ̀ mọ́, Àwá sì mí èémí Wa sí i, A sì ṣe òun àti ọmọ rẹ̀ ní àmì kan fún gbogbo ẹ̀dá.

اِنَّ هٰذِهٖٓ اُمَّتُكُمْ اُمَّةً وَّاحِدَةً ۖ وَّاَنَا
رَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْنِ ﴿٩٣﴾

93. Dájúdájú àwọn ènìyàn yín nìyí- ìran kan ṣoṣo niwọ́n; Èmi sì ni Olúwa yín, nítorí náà ẹ máa jọ́sìn fún Mi.

وَتَقَطَّعُوْٓا اَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ ؕ كُلٌّ
اِلَيْنَا رٰجِعُوْنَ ﴿٩٤﴾ ع ٤٨ ٦

94. Ṣùgbọ́n wọ́n tí pín sọ́tọ̀ọ̀tọ̀ láàrin ara wọn lórí àlámọ̀rí wọn. ọdọ Wa ni gbogbo wọn sì ń padà bọ̀.

ÌDÁ 7

فَمَنْ يَّعْمَلْ مِنَ الصّٰلِحٰتِ وَهُوَ
مُؤْمِنٌ فَلَا كُفْرَانَ لِسَعْيِهٖ ۚ وَاِنَّا
لَهٗ كٰتِبُوْنَ ﴿٩٥﴾

95. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe àwọn iṣẹ́ rere, tí ó sì jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo, A kò ní rá iṣẹ́ rẹ̀ láre. Dájúdájú Àwa yóò ṣe àkọsílẹ̀ rẹ̀ fún un.

وَحَرٰمٌ عَلٰى قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَآ اَنَّهُمْ
لَا يَرْجِعُوْنَ ﴿٩٦﴾

96. Òfin tí kò sì ní yẹ̀ ni fún ìlú kan tí A bá ti parẹ́, pé dájúdájú wọn kò ní padà mọ́.

حَتّٰىٓ اِذَا فُتِحَتْ يَاْجُوْجُ وَمَاْجُوْجُ وَ

97. (Yóò rí bẹ́ẹ̀) kódà títí tí a ó fi tú Ya’juuj àti Ma’juuj sílẹ̀, tí wọn

هُمْ مِّنْ كُلِّ حَدَبٍ يَّنْسِلُوْنَ ﴿٩٧﴾

yóò sì máa yára tú jáde láti ibi gígagíga.

وَاقْتَرَبَ الْوَعْدُ الْحَقُّ فَإِذَا هِيَ شَاخِصَةٌ أَبْصَارُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۚ يٰوَيْلَنَا قَدْ كُنَّا فِيْ غَفْلَةٍ مِّنْ هٰذَا بَلْ كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿٩٨﴾

98. Àti pé àdéhùn pàtàkì náà ti súnmọ́, nígbà tí ojú àwọn ẹni tó ṣàìgbàgbọ́ yóò yà sílẹ̀, (tí wọn yóò wí pé), ‘Ègbé ni fún wa, dájúdájú àwá ti wà nínú àìkíyèsára nípa èyí, bẹ́ẹ̀ ni àwá sì jẹ́ alábòsí.’

إِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ ۚ أَنْتُمْ لَهَا وَارِدُوْنَ ﴿٩٩﴾

99. ‘Dájúdájú ẹ̀yin àti ohun tí ẹ̀ ń sìn jẹ́ ohun ìkoná, ibẹ̀ lẹ̀yin yóò wọ̀ lọ.

لَوْ كَانَ هٰٓؤُلَآءِ اٰلِهَةً مَّا وَرَدُوْهَا ۚ وَكُلٌّ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿١٠٠﴾

100. Bí ó bá jẹ́ pé àwọn wọ̀nyí jẹ́ ọlọ́run kéékèèké ni, wọn kò ní wá síbẹ̀ (iná) náà, ṣùgbọ́n ibẹ̀ ni oníkálùkù wọn yóò máa gbé.

لَهُمْ فِيْهَا زَفِيْرٌ وَّهُمْ فِيْهَا لَا يَسْمَعُوْنَ ﴿١٠١﴾

101. Wọn yóò máa jẹ ìrora níbẹ̀ wọn kò sì ní gbọ́ràn.

إِنَّ الَّذِيْنَ سَبَقَتْ لَهُمْ مِّنَّا الْحُسْنٰىٓ ۙ أُولٰٓئِكَ عَنْهَا مُبْعَدُوْنَ ﴿١٠٢﴾

102. (Ṣùgbọ́n) ní ti àwọn tí (ìlérí) ẹ̀san rere ti wá bá láti ọ̀dọ̀ Wa, àwọn wọ̀nyí ni A ó mú jìnnà réré sí i.

لَا يَسْمَعُوْنَ حَسِيْسَهَا ۚ وَهُمْ فِيْ مَا اشْتَهَتْ أَنْفُسُهُمْ خٰلِدُوْنَ ﴿١٠٣﴾

103. Wọn kò ní gbọ́ ìró rẹ̀ rárá, wọn yóò sì máa gbé ààyè tí ó tẹ́ ẹ̀mí wọn lọ́rùn.

لَا يَحْزُنُهُمُ الْفَزَعُ الْأَكْبَرُ وَتَتَلَقّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ ۚ هٰذَا يَوْمُكُمُ الَّذِيْ كُنْتُمْ تُوْعَدُوْنَ ﴿١٠٤﴾

104. Ìdààmú tí ó tóbi kan kò ní kó ìbànújẹ́ bá wọn, àti pè àwọn màláíkà yóò máa pàdé wọn pẹ̀lú ìkíni pé, ‘Èyí ni ọjọ́ yín tí a ti ṣe àdéhùn rẹ̀ fún yín.’

يَوْمَ نَطْوِي السَّمَآءَ كَطَيِّ السِّجِلِّ لِلْكُتُبِ ۚ كَمَا بَدَأْنَآ أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيْدُهُ ۚ

105. (Ẹ rántí) ọjọ́ tí A ó ká ọ̀run kiribítí gẹ́gẹ́ bí akọ̀wé ṣe máa ń ká tákàǹdá. Gẹ́gẹ́ bí A ti ṣe bẹ̀rẹ̀

ìṣẹ̀dá àkọ́kọ́ ni A ó dá a padà sí. Àdéhùn tí ó (ṣe dandan) fún Wa ni. Dájúdájú Àwa ni A ó ṣe é.

وَعْدًا عَلَيْنَا ۚ إِنَّا كُنَّا فَاعِلِينَ ﴿١٠٥﴾

106. Dájúdájú A ti kọ ọ́ sínú Sabura, lẹ́hìn Ìrántí náà pé, àwọn ẹrúsìn Wa tí ó jẹ́ ẹni rere ni yóò jogún ilẹ̀ náà.

وَلَقَدْ كَتَبْنَا فِي الزَّبُورِ مِنْ بَعْدِ
الذِّكْرِ أَنَّ الْأَرْضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ
الصَّالِحُونَ ﴿١٠٦﴾

107. Dájúdájú nínú eléyìí, iṣẹ́ pàtàkì ń bẹ fún àwọn tó ń sin (Ọlọ́run).

إِنَّ فِي هَٰذَا لَبَلَاغًا لِقَوْمٍ عَابِدِينَ ﴿١٠٧﴾

108. Àwa kò rán ọ bí kò ṣe gẹ́gẹ́ bí ìkẹ́ fún gbogbo àgbáyé.

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا رَحْمَةً لِلْعَالَمِينَ ﴿١٠٨﴾

109. Sọ pé, 'Ohun tí a ṣípayá fún mi ni pé: 'Ọlọ́run yín, Ọlọ́run kan ṣoṣo ni, ẹ kì yóò ha ju ara yín sílẹ̀ fún Un nígbà náà?'

قُلْ إِنَّمَا يُوحَىٰ إِلَيَّ أَنَّمَا إِلَٰهُكُمْ إِلَٰهٌ
وَاحِدٌ ۖ فَهَلْ أَنْتُمْ مُسْلِمُونَ ﴿١٠٩﴾

110. Ṣùgbọ́n tí wọ́n bá ṣẹ́rí padà, wí pé: 'Mo ti kìlọ̀ fún gbogbo yín bákan náà èmi kò sì mọ̀ bóyá ohun tí a ṣe àdéhùn rẹ̀ fún yín ti súnmọ́ tàbí ó jìnnà.

فَإِنْ تَوَلَّوْا فَقُلْ آذَنْتُكُمْ عَلَىٰ سَوَاءٍ ۖ
وَإِنْ أَدْرِي أَقَرِيبٌ أَمْ بَعِيدٌ مَا
تُوعَدُونَ ﴿١١٠﴾

111. 'Dájúdájú Òun mọ ọ̀rọ̀ tí ẹ sọ sókè, Ó sì mọ ohun tí ẹ fi pamọ́.

إِنَّهُ يَعْلَمُ الْجَهْرَ مِنَ الْقَوْلِ وَيَعْلَمُ
مَا تَكْتُمُونَ ﴿١١١﴾

112. 'Èmi kò mọ̀ bóyá yóò jẹ́ àdánwò fún yín àti ìgbádùn fún ìgbà díẹ̀.'

وَإِنْ أَدْرِي لَعَلَّهُ فِتْنَةٌ لَكُمْ وَ
مَتَاعٌ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١١٢﴾

113. Ó (sì tún) wí pé, 'Olúwa mi ṣe ìdájọ́ pẹ̀lú òdodo. Olúwa wa sì ni (Ọba) Aláàánú jùlọ, Ẹni tí à ń wá ìrànlọ́wọ́ lọ sọ́dọ̀ Rẹ̀ lórí ohun tí ẹ̀ ń hun.'

قَالَ رَبِّ احْكُمْ بِالْحَقِّ ۗ وَرَبُّنَا
الرَّحْمَٰنُ الْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا
تَصِفُونَ ﴿١١٣﴾




# AL-HAJJ

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Ẹ̀yin ènìyàn, ẹ páyà Olúwa yín, ìmìtìtì àkókò náà jẹ́ ohun tí ó tóbi.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوا رَبَّكُمْ ۚ إِنَّ
زَلْزَلَةَ السَّاعَةِ شَيْءٌ عَظِيمٌ ﴿٢﴾

3. Ní ọjọ́ tí ẹ̀yin ó rí olúkúlùkù abiyamọ tó ń fún ọmọ lọ́mú, tí yóò gbàgbé fífún ọmọ lọ́mú, tí gbogbo àwọn aláboyún yóò wọ ọlẹ̀ inú wọn sílẹ̀. Ìwọ yóò sì rí àwọn ènìyàn tí wọn yóò máa húnrìrà bí ẹni tí ọtí ń pa bẹ́ẹ̀ ni wọn kò mutí, ṣùgbọ́n ìyà Allah ni yóò le koko bẹ́ẹ̀.

يَوْمَ تَرَوْنَهَا تَذْهَلُ كُلُّ مُرْضِعَةٍ
عَمَّا أَرْضَعَتْ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ
حَمْلٍ حَمْلَهَا وَتَرَى النَّاسَ سُكَارَىٰ
وَمَا هُمْ بِسُكَارَىٰ وَلَٰكِنَّ عَذَابَ اللَّهِ
شَدِيدٌ ﴿٣﴾

4. Àti pé ó ń bẹ nínú àwọn ènìyàn tí ó máa ń ṣe àríyànjiyàn nípa Allah láìkò ní ìmọ̀ kankan, wọ́n sì ń tẹ̀lé gbogbo ọ̀nà èṣù ẹni ẹ̀kọ̀, ọlọ̀tẹ̀.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُجَادِلُ فِي اللَّهِ
بِغَيْرِ عِلْمٍ وَيَتَّبِعُ كُلَّ شَيْطَانٍ
مَرِيدٍ ﴿٤﴾

5. Ó ti jẹ́ àkọsílẹ̀ fún un pé ẹnikẹ́ni tó bá tẹ̀lé e, òun yóò ṣì í lọ́nà, yóò sì tọ́ ọ sọ́nà ìyà iná tí ó ń jò fòfò.

كُتِبَ عَلَيْهِ أَنَّهُ مَنْ تَوَلَّاهُ فَأَنَّهُ
يُضِلُّهُ وَيَهْدِيهِ إِلَىٰ عَذَابِ
السَّعِيرِ ﴿٥﴾

6. Ẹ̀yin ènìyàn, tí ẹ̀yin bá ń ṣiyèméjì nípa ọjọ́ Àjínde, dájúdájú Àwa la ṣẹ̀dá yín láti inú erùpẹ̀, lẹ́hìn náà láti inú omi lọ́gbọ́lọ́gbọ́, lẹ́hìn náà láti inú ẹ̀jẹ̀

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنْ كُنْتُمْ فِي رَيْبٍ مِنَ
الْبَعْثِ فَإِنَّا خَلَقْنَاكُمْ مِنْ تُرَابٍ
ثُمَّ مِنْ نُطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ مِنْ
مُضْغَةٍ مُخَلَّقَةٍ وَغَيْرِ مُخَلَّقَةٍ

dídì, lẹ́hìn náà láti inú báá̩şí ẹran kan, èyí tí A dá pé àti òmíràn tí A kò dá pé, kí A le şe àfihàn (agbára wa fún yín). A sì tọ́jú ohun tí ó wù Wá sínú àpò-ìbímọ, títí di àsìkò kan tí a yàn, lẹ́hìn náà ni A mú yín jáde ní ọ̀pọ́ǹlo, lẹ́hìn èyí ni A tọ́jú yín kí ẹ le dé ipò àgbà. Ó ń bẹ nínú yín tí ikú yóò pa ní èwe, àwọn mìíràn sì ń bẹ nínú yín tí A ó dá padà sí ipò aláìlágbára mọ́, tó bẹ́ẹ̀ tí wọn kò fi ní mọ ohunkóhun mọ́, lẹ́hìn ìmọ̀ tí wọn ti ní. Ìwọ yóò sì rí ilẹ̀ tí ó ti şá pé nígbà tí A bá sọ omi kalẹ̀ sórí rẹ̀ yóò jí pépé tí yóò sì máa gbèrú, oríşìríşìí irúgbìn yóò sì hù jáde láti inú rẹ̀.

لِّنُبَيِّنَ لَكُمْ ۚ وَنُقِرُّ فِي الْأَرْحَامِ
مَا نَشَاءُ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ
نُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا
أَشُدَّكُمْ ۖ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ وَ
مِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰ أَرْذَلِ الْعُمُرِ
لِكَيْلَا يَعْلَمَ مِن بَعْدِ عِلْمٍ شَيْئًا ۚ وَ
تَرَى الْأَرْضَ هَامِدَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا
عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ وَ
أَنبَتَتْ مِن كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ ﴿٦﴾

7. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé Allah, Òun ni Ọba òtítọ́, àti pè Òun ló ń sọ òkú di alàààyè. Òun sì ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّهُ يُحْيِي
الْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧﴾

8. Àti pé Ó dájú pé àkókò náà yóò dé, Kò sí iyè méjì nípa rẹ̀, ó sì tún dájú pé Allah yóò jí gbogbo ohun tí ń bẹ nínú ibojì òkú dìde.

وَأَنَّ السَّاعَةَ آتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَ
أَنَّ اللَّهَ يَبْعَثُ مَن فِي الْقُبُورِ ﴿٨﴾

9. Ẹnìkan sì ń bẹ nínú àwọn ènìyàn tí ó máa ń jiyàn nípa Allah láìkò ní ìmọ̀ kankan, láìní ìtọ́sọ́nà tàbí Ìwé kan tó jẹ́ ìmọ́lẹ̀.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يُجَادِلُ فِي اللَّهِ
بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَابٍ
مُّنِيرٍ ﴿٩﴾

10. Òun yóò máa yíjú síhìn-ín sọ́hùn-ún ní ti àgbéré láti fi şi àwọn ènìyàn lọ́nà kúrò lójú ọ̀nà

ثَانِيَ عِطْفِهِ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ
اللَّهِ ۖ لَهُ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ ۖ وَ

نُذِيقُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَذَابَ
الْحَرِيقِ ١٠

Allah, àbùkù yóò máa jẹ́ tirẹ̀ ní ayé yìí, A ó sì fún un ní ìyà iná tí ń jó geregere tọ́wò ní ọjọ́ Àjíǹde.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ يَدَاكَ وَأَنَّ اللَّهَ
ع لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِلْعَبِيدِ ١١

11. Èyí yóò jẹ́ bẹ̀ nítorí ohun tí àwọn ọwọ́ rẹ̀ ti tì ṣíwájú. Allah kì í sì í ṣe alábòsí fún àwọn ẹrúsìn Rẹ̀.

ÌDÁ 2

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَعْبُدُ اللَّهَ عَلَىٰ
حَرْفٍ ۖ فَإِنْ أَصَابَهُ خَيْرٌ اطْمَأَنَّ
بِهِ ۖ وَإِنْ أَصَابَتْهُ فِتْنَةٌ انْقَلَبَ
عَلَىٰ وَجْهِهِ خَسِرَ الدُّنْيَا وَالْآخِرَةَ ۚ
ذَٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ١٢

12. Ẹnìkan ń bẹ nínú àwọn ènìyàn tí ó máa jọ́sìn fún Allah lórí ahán lásán; tí oore kan bá dé bá a, òun á fọkànbalẹ̀ sí i, bí aburú kan bá sì kọlù ú, òun á yí ọkàn rẹ̀ padà. Ó ti pàdánù ayé àti ọ̀run pẹ̀lú. Èyí sì jẹ́ àdánù tí ó fojú hàn gbaǹgba.

يَدْعُو مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُ وَمَا
لَا يَنْفَعُهُ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الضَّلَالُ الْبَعِيدُ ١٣

13. Ó ń ké pe ohun tí kò le ṣe ìpalára tàbí àǹfàní fún un lẹ́hìn Allah, èyí jẹ́ ìṣọnùjìnnàréré.

يَدْعُو لَمَنْ ضَرُّهُ أَقْرَبُ مِنْ نَفْعِهِ ۚ
لَبِئْسَ الْمَوْلَىٰ وَلَبِئْسَ الْعَشِيرُ ١٤

14. Ó ń ké pe ẹni tí ìnira rẹ̀ sún mọ ju àǹfàní rẹ̀ lọ, ó burú ní aláàbò, òun náà sì tún burú ní ọmọlẹ́hìn.

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَ
عَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ
تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا
يُرِيدُ ١٥

15. Dájúdájú Allah yóò mú àwọn tí wọn gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere wọnú ọgbà ìdẹ̀ra tí àwọn akérémọdò ń ṣàn ní ìsàlẹ̀ rẹ̀; dájúdájú Allah a máa ṣe ohun tí Ó bá wù Ú.

مَنْ كَانَ يَظُنُّ أَنْ لَنْ يَنْصُرَهُ اللَّهُ
فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ فَلْيَمْدُدْ
بِسَبَبٍ إِلَى السَّمَاءِ ثُمَّ لْيَقْطَعْ فَلْيَنْظُرْ

16. Ẹnikẹ́ni tí ó ń rò pé Allah kì yóò ran an (Anabi ) lọ́wọ́ ní ayé yìí àti ní ayé tí ń bọ̀, jẹ́ kí òun wá ọ̀nà láti lọ sí òkè ọ̀run, kí ó sì gé

هَلْ يُذْهِبَنَّ كَيْدُهُ مَا يَغِيظُ ﴿١٦﴾

okùn ìrànlọ́wọ́ náà kúrò. Lẹ́hìn náà kí ó máa wòye bí ète rẹ̀ bá lè mú ẹ̀tanú rẹ̀ kúrò.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَاهُ آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ وَأَنَّ اللَّهَ يَهْدِي مَن يُرِيدُ ﴿١٧﴾

17. Báyìí ni Àwá sọ̀ ọ́ kalẹ̀ (Al-Kur'an) ní àmì tí ó hàn. Dájúdájú Allah máa ń fi ọ̀nà mọ ẹni tí ó bá wù Ú.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَالَّذِينَ هَادُوا وَالصَّابِئِينَ وَالنَّصَارَىٰ وَالْمَجُوسَ وَالَّذِينَ أَشْرَكُوا إِنَّ اللَّهَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿١٨﴾

18. Dájúdájú àwọn tó gbàgbọ́ lódodo àti àwọn Yahudi àti àwọn Sabian àti àwọn Nasara àti àwọn Majusi àti àwọn tí wọ́n da nǹkan mìíràn pọ̀ mọ́ Allah. Ó dájú pé Allah yóò ṣe ìdájọ́ láàrin wọn lọ́jọ́ Àjíǹde. Dájúdájú Allah jẹ́ Ẹlẹ́rìí lórí ohun gbogbo.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يَسْجُدُ لَهُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَمَن فِي الْأَرْضِ وَالشَّمْسُ وَالْقَمَرُ وَالنُّجُومُ وَالْجِبَالُ وَالشَّجَرُ وَالدَّوَابُّ وَكَثِيرٌ مِّنَ النَّاسِ وَكَثِيرٌ حَقَّ عَلَيْهِ الْعَذَابُ وَمَن يُهِنِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن مُّكْرِمٍ إِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يَشَاءُ ۩ ﴿١٩﴾

19. Ìwọ kò ha kíyèsí i pé, dájúdájú Allah ni ohun gbogbo tí ń bẹ ní ọ̀run àti ayé, òòrùn àti òṣùpá, ìràwọ̀ àti òkè, igi àti àwọn ẹranko, àti ọ̀gọ̀ọ̀rọ̀ nínú àwọn ènìyàn ń fi orí balẹ̀ fún. Bákan náà ọ̀pọ̀lọpọ̀ ń bẹ tí ìyà tọ́ sí. Ẹnikẹ́ni tí Allah bá sì yẹpẹrẹ, kò ní sí alápọ̀n-ọ́nlé kankan fún un. Dájúdájú Allah ma ń ṣe ohun tí ó bá wù Ú.

هَٰذَانِ خَصْمَانِ اخْتَصَمُوا فِي رَبِّهِمْ فَالَّذِينَ كَفَرُوا قُطِّعَتْ لَهُمْ ثِيَابٌ مِّن نَّارٍ يُصَبُّ مِن فَوْقِ رُءُوسِهِمُ الْحَمِيمُ ﴿٢٠﴾

20. Àwọn olùjiyàn méjì wọ̀nyí ni wọ́n jọ ń ṣe àtakò nípa Olúwa wọn. Ní ti àwọn tí kò gbàgbọ́, A ó dá aṣọ iná fún wọn, A ó sì máa da omi tó gbóná lù wọ́n láti orí wọn,

يُصْهَرُ بِهِ مَا فِي بُطُونِهِمْ وَالْجُلُودُ ﴿٢١﴾

21. A ó sì fi yọ́ àwọn ohun tí ń bẹ ní inú ikùn àti ara wọn;

وَلَهُم مَّقَامِعُ مِنْ حَدِيدٍ ﴿٢٢﴾

22. Kùmọ̀ onírin ni yóò sì jẹ́ ti wọn.

كُلَّمَا أَرَادُوا أَن يَخْرُجُوا مِنْهَا مِنْ غَمٍّ أُعِيدُوا فِيهَا وَذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿٢٣﴾

23. Nígbà yòówù tí wọ́n bá fẹ́ jáde kúrò nínú rẹ̀ ní ti ìbànújẹ́, A ó ma dá wọn padà síbẹ̀, (A ó sì wí fún wọn pé) ‘Ẹ máa tọ́ ìyà ajónirun wò.

ÌDÁ 3

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٢٤﴾

24. Ní dájúsáká, Allah yóò mú àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣe rere wọ ọgbà ìdẹ̀ra tí àwọn akérémọdò máa ń ṣàn ní ìsàlẹ̀ rẹ̀. A ó fi ẹ̀gba wúrà pẹ̀lú òkúta iyebíye ṣe wọ́n lọ́ṣọ̀ọ́, ayọ̀mìnì sì ni asọ wọn yóò jẹ́ níbẹ̀.

وَهُدُوا إِلَى الطَّيِّبِ مِنَ الْقَوْلِ وَهُدُوا إِلَىٰ صِرَاطِ الْحَمِيدِ ﴿٢٥﴾

25. A ó tọ́ wọn sí ọ̀na sísọ èyí tí ó dára nínú gbólóhùn. A ó sì tọ́ wọn sọ́nà Ẹni-tí-ìyín-tọ́-sí.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ الَّذِي جَعَلْنَاهُ لِلنَّاسِ سَوَاءً الْعَاكِفُ فِيهِ وَالْبَادِ وَمَن يُرِدْ فِيهِ بِإِلْحَادٍ بِظُلْمٍ نُّذِقْهُ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٦﴾

26. Dájúdájú àwọn tó ṣe àìgbàgbọ́, tí wọ́n sì ń dí àwọn èniyàn lọ́wọ́ lójú ọ̀nà Allah àti kúrò ní Mọ́ṣáláṣí ọ̀wọ̀ náà, èyí tí A ṣe lẹ́tọ̀ọ́ dọ́gbañdọ́gba fún gbogbo èniyàn-àwọn olùgbé ibẹ̀ àti àwọn olùbẹ̀wò sí ibẹ̀. Ẹnikẹ́ni tó bá gbèrò àti ṣe búburú ní ti àbòsí níbẹ̀, A ó jẹ́ kó tọ́ ìyà olóró wò.

ÌDÁ 4

وَإِذْ بَوَّأْنَا لِإِبْرَاهِيمَ مَكَانَ الْبَيْتِ أَن لَّا تُشْرِكْ بِي شَيْئًا وَطَهِّرْ بَيْتِيَ لِلطَّائِفِينَ وَالْقَائِمِينَ وَالرُّكَّعِ السُّجُودِ ﴿٢٧﴾

27. (Kí ẹ rantí) ìgbà tí A tọ́ka ààyè ilé náà fún Ibrahim (tí a sì wí pé), ‘Má ṣe bá Mi wá orogún kankan, kí o sì ṣe àfọ̀mọ́ ilé Mi fún àwọn ti yóò máa rọ́kirikà a àti àwọn ti yóò máa dúró jọ́sìn níbẹ̀ àti àwọn tí yóò máa tẹ́ríba pẹ̀lú ìforíbalẹ̀ níbẹ̀ (nínú ìrun);

28. ‘Kí o sì kéde ìrìn-àjò mímọ́, fún àwọn èniyàn gbogbo. Wọn yóò máa tọ̀ ọ́ wá ní ìrin ẹsẹ̀ àti lórí àwọn ràkúnmí tí wọ́n ti rù; wọn ó máa wá láti ọ̀nà tó jìn réré,

وَأَذِّن فِي النَّاسِ بِالْحَجِّ يَأْتُوكَ رِجَالًا وَعَلَىٰ كُلِّ ضَامِرٍ يَأْتِينَ مِن كُلِّ فَجٍّ عَمِيقٍ ٢٨

29. ‘Kí wọ́n lè rí àǹfàní tó wà fún wọn àti kí wọ́n sì le máa pe Orúkọ Allah nínú àwọn ọjọ́ tí A tí yàn, lórí àwọn nǹkan tí Òun ti pèsè fún wọn nínú àwọn ẹran ọ̀sìn ẹlẹ́sẹ̀ mẹ́rin. Lẹ́hìn náà kí ẹ jẹ nínú rẹ̀, kí ẹ sì fún àwọn tí ara ń ni àti àwọn aláìní.

لِّيَشْهَدُوا مَنَافِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُوا اسْمَ اللَّهِ فِي أَيَّامٍ مَّعْلُومَاتٍ عَلَىٰ مَا رَزَقَهُم مِّن بَهِيمَةِ الْأَنْعَامِ ۖ فَكُلُوا مِنْهَا وَأَطْعِمُوا الْبَائِسَ الْفَقِيرَ ٢٩

30. ‘Lẹ́hìn náà kí wọ́n ṣe iṣẹ́ ìfọ̀mọ́ ara wọn ní àṣepé. Kí wọ́n mú àwọn àdéhùn wọn ṣẹ ní pípé, kí wọ́n sì tún rọ́kiriká Ilé Ayébáyé náà.’

ثُمَّ لْيَقْضُوا تَفَثَهُمْ وَلْيُوفُوا نُذُورَهُمْ وَلْيَطَّوَّفُوا بِالْبَيْتِ الْعَتِيقِ ٣٠

31. Èyí jẹ́ (òfin Allah). Ẹnikẹ́ni tí ó bá ṣe àpọ́nlé fún àwọn nǹkan mímọ́ Allah, yóò dára fún un lọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀. A sì ṣe àwọn ẹran ọ̀sìn lẹ́tọ̀ọ́ fún yín (láti máa jẹ) àyàfi àwọn tí a ti kà léèwọ̀ fún yín. Nítorí náà ẹ jìnnà sí ohun ẹ̀gbin ti ìbọ̀rìṣà, kí ẹ sì tún jìnnà sí ọ̀rọ̀ irọ́,

ذَٰلِكَ وَمَن يُعَظِّمْ حُرُمَاتِ اللَّهِ فَهُوَ خَيْرٌ لَّهُ عِندَ رَبِّهِ ۗ وَأُحِلَّتْ لَكُمُ الْأَنْعَامُ إِلَّا مَا يُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ ۖ فَاجْتَنِبُوا الرِّجْسَ مِنَ الْأَوْثَانِ وَاجْتَنِبُوا قَوْلَ الزُّورِ ٣١

32. Ní ìdúró ṣinṣin pẹ̀lú Allah, láìba A wá orogún, ẹnikẹ́ni tó bá bá Allah wá orogún gẹ́gẹ́ bí ẹni tí ó jábọ́ láti òkè gíga tí àwọn ẹyẹ sì ń ta á ní àtagbà tàbí tí atẹ́gùn ti gbé e lọ sí ibi tó jìnnà réré ni.

حُنَفَاءَ لِلَّهِ غَيْرَ مُشْرِكِينَ بِهِ ۚ وَمَن يُشْرِكْ بِاللَّهِ فَكَأَنَّمَا خَرَّ مِنَ السَّمَاءِ فَتَخْطَفُهُ الطَّيْرُ أَوْ تَهْوِي بِهِ الرِّيحُ فِي مَكَانٍ سَحِيقٍ ٣٢

33. Bí ò ṣe rí nìyẹn. ẹnikẹ́ni tó bá sì bu ọlá fún àwọn àmì mímọ́ Allah- ìyẹn jẹ́ ìwà ìṣododo láti ọkàn wá.

ذٰلِكَ ۗ وَمَنْ يُّعَظِّمْ شَعَآئِرَ اللّٰهِ فَاِنَّهَا
مِنْ تَقْوَى الْقُلُوْبِ ﴿٣٣﴾

34. Àwọn àǹfàní ń bẹ fún yín lára wọn (àwọn ẹran ìjọ́sìn), títí di àsìkò tí a ti yàn, lẹ́hìn náà ààyè ìjùsílẹ̀ wọn ń bẹ ní Ilé Ayébáyé.

لَكُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى
ثُمَّ مَحِلُّهَآ اِلَى الْبَيْتِ الْعَتِيْقِ ﴿٣٤﴾ ع

ÌDÁ 5

35. Gbogbo ìran ni A ti yan ọ̀nà ìjọ́sìn fún láti máa pe Orúkọ Allah lé àwọn ohun tí A pèsè fún wọn nínú àwọn ẹran ọ̀sìn. Àti pé Ọlọ́run yín, Ọlọ́run kan ṣoṣo ni, nítorí náà Òun ni kí ẹ ju ara yín sílẹ̀ fún. Kí o sì fún àwọn ẹlẹ́mìí ìrẹ̀lẹ̀ ní ìró ìdùnnú.

وَلِكُلِّ اُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنْسَكًا
لِّيَذْكُرُوا اسْمَ اللّٰهِ عَلٰى مَا رَزَقَهُمْ
مِّنْۢ بَهِيْمَةِ الْاَنْعَامِ ۗ فَاِلٰهُكُمْ
اِلٰهٌ وَّاحِدٌ فَلَهٗٓ اَسْلِمُوْا ۗ وَبَشِّرِ
الْمُخْبِتِيْنَ ﴿٣٥﴾

36. Àwọn ẹni tí ó jẹ́ pé bí a bá dárúkọ Allah, ọkàn wọn á wá rìrì, wọ́n á sì fi ara da ohun yòówù tí ó bá dé bá wọn, wọ́n á sì máa gbé ìrun dúró (lásìkò), wọ́n á sì máa ná nínú ohun tí Àwá pèsè fún wọn.

الَّذِيْنَ اِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَجِلَتْ قُلُوْبُهُمْ
وَالصّٰبِرِيْنَ عَلٰى مَآ اَصَابَهُمْ وَالْمُقِيْمِي
الصَّلٰوةِ ۙ وَمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Nínú àwọn àmì Allah tí A yàn fún yín ni àwọn ràkúnmí tó wà fún ìjùsílẹ̀. Oore ń bẹ nínú wọn fún yín. Nítorí náà ẹ pe Orúkọ Allah lé wọn lórí nígbà tí a bá so wọ́n pọ̀ lórí ìlà ní ìdúró. Nígbà tí ẹ bá pa wọ́n tán, tí wọ́n sì fi ẹ̀gbẹ́ lélẹ̀, ẹ jẹ nínú wọn, kí ẹ sì fún àwọn (aláìní) tó ní ìtẹ́lọ́rùn àti àwọn atọrọjẹ. Báyìí ni Àwá ṣe tẹ̀ wọ́n lórí ba fún yín, kí ẹ lè máa dúpẹ́.

وَالْبُدْنَ جَعَلْنٰهَا لَكُمْ مِّنْ شَعَآئِرِ
اللّٰهِ لَكُمْ فِيْهَا خَيْرٌ ۖ فَاذْكُرُوا
اسْمَ اللّٰهِ عَلَيْهَا صَوَآفَّ ۚ فَاِذَا
وَجَبَتْ جُنُوْبُهَا فَكُلُوْا مِنْهَا وَ
اَطْعِمُوا الْقَانِعَ وَالْمُعْتَرَّ ۗ كَذٰلِكَ
سَخَّرْنٰهَا لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. Ẹran ara wọn kò dé ọ̀dọ Allah, bẹ́ẹ̀ náà ni ẹ̀jẹ wọn, ṣùgbọ́n ìpayà (Allah) láti ọ̀dọ yín ló dé ọ̀dọ Rẹ̀. Báyìí ni Òun tẹ̀ wọ́n lórí ba fún yín, kí ẹ baà le máa ṣàgbéga títóbi Allah nítorí pé Ó fi yín mọ̀nà. Kí o sì fún àwọn olùṣerere ní ìró ìdùnnú.

لَنْ يَّنَالَ اللّٰهَ لُحُوْمُهَا وَ لَا دِمَآؤُهَا
وَ لٰكِنْ يَّنَالُهُ التَّقْوٰى مِنْكُمْ ؕ
كَذٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمْ لِتُكَبِّرُوا اللّٰهَ
عَلٰى مَا هَدٰىكُمْ ؕ وَ بَشِّرِ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿۳۸﴾

39. Dájúdájú Allah ń gbèjà àwọn tí wọ́n gbàgbọ́; Dájúdájú Allah kò fẹ́ràn ẹnikẹ́ni tí ó jẹ́ ọ̀dàlẹ̀, aláìmoore.

اِنَّ اللّٰهَ يُدٰفِعُ عَنِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ؕ
اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٍ كَفُوْرٍ ﴿۳۹﴾

ÌDÁ 6

40. A fún àwọn tí a gbógun tì ní ààyè láti jagun nítorí pé a ti ṣe aburú fún wọn. Dájúdájú Allah ní agbára láti ràn wọ́n lọ́wọ́-

اُذِنَ لِلَّذِيْنَ يُقٰتَلُوْنَ بِاَنَّهُمْ ظُلِمُوْا ؕ
وَ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى نَصْرِهِمْ لَقَدِيْرُ ۙ ﴿۴۰﴾

41. Àwọn tí a lé jáde kúrò nínú ilé wọn láìlẹ́tọ̀ọ́ bí kò ṣe nítorí pé wọ́n sọ pé ‘Olúwa wa ni Allah’. Bí kì í bá ṣe pé Allah ń fi àwọn ènìyàn kan ká àwọn mìíràn lọ́wọ́kò ni, àwọn ilé ìfarapamọ́ jọ́sìn àti àwọn Ṣọ́ọ̀sì àti ilé ìjọ́sìn àwọn Yahudi àti àwọn Mọ́ṣáláṣí, àwọn ààyè tí a ti ń pe Orúkọ Allah lọ́pọ̀lọpọ̀ ni wọn ìbá ti parun. Dájúdájú Allah yóò ṣe àtìlẹhìn fún àwọn tó bá ran (iṣẹ́ Rẹ̀) lọ́wọ́. Dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára, Ológo jùlọ-

الَّذِيْنَ اُخْرِجُوْا مِنْ دِيَارِهِمْ بِغَيْرِ
حَقٍّ اِلَّاۤ اَنْ يَّقُوْلُوْا رَبُّنَا اللّٰهُ ؕ وَ لَوْ
لَا دَفْعُ اللّٰهِ النَّاسَ بَعْضَهُمْ
بِبَعْضٍ لَّهُدِّمَتْ صَوَامِعُ وَ بِيَعٌ وَّ
صَلَوٰتٌ وَّ مَسٰجِدُ يُذْكَرُ فِيْهَا اسْمُ
اللّٰهِ كَثِيْرًا ؕ وَ لَيَنْصُرَنَّ اللّٰهُ مَنْ
يَّنْصُرُهٗ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَقَوِيٌّ عَزِيْزٌ ﴿۴۱﴾

42. Àwọn tó jẹ́ pé bí a bá fi ààyè gbà wọ́n lórí ilẹ̀, wọn yóò máa gbé ìrun dúró déédéé, wọn

اَلَّذِيْنَ اِنْ مَّكَّنّٰهُمْ فِى الْاَرْضِ
اَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَ اٰتَوُا الزَّكٰوةَ وَ

yóò sì máa yọ sàká nínú ohun ìní wọn, wọn yóò máa kọ́ni ni rere ṣíṣe, wọn yóò máa kọ aburú fún ni. Ní ọ̀dọ̀ Allah ni àbáyọrí sí ohun gbogbo wà.

أَمَرُوا بِالْمَعْرُوفِ وَنَهَوْا عَنِ الْمُنكَرِ ۗ وَلِلَّهِ عَاقِبَةُ الْأُمُورِ ﴿٤٢﴾

43. Bí wọ́n bá pè ọ́ lópùrọ́, àwọn ènìyàn Nuuh, ‘Aad àti Samuud ti pe àwọn (òjíṣẹ́ wọn) lópùrọ́ ṣíwájú.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَثَمُودُ ﴿٤٣﴾

44. Bákan náà ni àwọn ènìyàn Ibrahim àti àwọn ènìyàn Luut;

وَقَوْمُ إِبْرَاهِيمَ وَقَوْمُ لُوطٍ ﴿٤٤﴾

45. Àti àwọn ènìyàn Madyana, bákan náà ni wọ́n pe Musa lópùrọ́, ṣùgbọ́n Mo lọ́ra fún àwọn aláìgbàgbọ́; lẹ́hìn náà, Mo gbá wọn mú (pẹ̀lú ìyà). Báwo ni ìjẹniníyà Mí ti lágbára tó!

وَأَصْحَابُ مَدْيَنَ ۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰ فَأَمْلَيْتُ لِلْكَافِرِينَ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ ۖ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٥﴾

46. Mélòómélòó ni àwọn ìlú tí A ti parun nígbà tí àwọn (olùgbé ibẹ̀) jẹ́ alábòsí, tí (ìlú náà) sì wó kanlẹ̀ àti kànga, tí a ti patì àti àwọn ilé ńláńlá!

فَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَاهَا وَهِيَ ظَالِمَةٌ فَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَبِئْرٍ مُّعَطَّلَةٍ وَقَصْرٍ مَّشِيدٍ ﴿٤٦﴾

47. Wọn kò ha ti rìn káàkiri orí ilẹ̀ ni, kí wọ́n lè ní ọkàn tí wọ́n lè fi ronú jinlẹ̀ àti etí tí wọ́n lè fi gbọ́ràn? Dájúdájú ojú ìwòran kọ́ ni ó fọ́, ṣùgbọ́n ojú inú wọn ló fọ́.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَتَكُونَ لَهُمْ قُلُوبٌ يَعْقِلُونَ بِهَا أَوْ آذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۖ فَإِنَّهَا لَا تَعْمَى الْأَبْصَارُ وَلَٰكِن تَعْمَى الْقُلُوبُ الَّتِي فِي الصُّدُورِ ﴿٤٧﴾

48. Àti pé wọn yóò máa kán ọ lójú nípa ìyà náà. Allah kò ní yẹ àdéhùn Rẹ̀. Dájúdájú ọjọ́ kan ní ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀, dà bí ẹgbẹ̀rún ọdún kan ìṣirò tiyín.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالْعَذَابِ وَلَن يُخْلِفَ اللَّهُ وَعْدَهُ ۚ وَإِنَّ يَوْمًا عِندَ رَبِّكَ كَأَلْفِ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّونَ ﴿٤٨﴾

وَكَاَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَمْلَيْتُ لَهَا وَ
هِيَ ظَالِمَةٌ ثُمَّ اَخَذْتُهَا ۚ وَاِلَيَّ
الْمَصِيْرُ ﴿٤٩﴾ ع ٦ ١٠ ١٣

49. Mélòómélòó ni àwọn ìlú tí Mo ti lọ́ra fún nígbà tí wọ́n jẹ́ alábòsí, lẹ́hìn náà Mo gbá wọn mú (pẹ̀lú ìyà), ọ̀dọ̀ Mi sì ni ìpadàbọ̀sí ohun gbogbo.

ÌDÁ 7

قُلْ يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اِنَّمَآ اَنَا لَكُمْ نَذِيْرٌ
مُّبِيْنٌ ﴿٥٠﴾

50. Wí pé: 'Ẹ̀yin ènìyàn, dájúdájú olùkìlọ̀ gédégbé ni èmi jẹ́ fún yín.'

فَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّ رِزْقٌ كَرِيْمٌ ﴿٥١﴾

51. Àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì ṣe rere, ìdáríjìn àti ìpèsè tó lọ́lá ń bẹ fún wọn.

وَالَّذِيْنَ سَعَوْا فِيْٓ اٰيٰتِنَا مُعٰجِزِيْنَ
اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿٥٢﴾

52. Àwọn tó ń làkàkà láti tako àwọn àmì Wa, tí wọ́n sì ń wá ọ̀nà láti dojú àwọn (èrò wa) bolẹ̀-àwọn wọ̀nyí ni èro Iná.

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَّسُوْلٍ
وَّلَا نَبِيٍّ اِلَّآ اِذَا تَمَنّٰٓى اَلْقَى الشَّيْطٰنُ
فِيْٓ اُمْنِيَّتِهٖ ۚ فَيَنْسَخُ اللّٰهُ مَا يُلْقِى
الشَّيْطٰنُ ثُمَّ يُحْكِمُ اللّٰهُ اٰيٰتِهٖ ۗ وَاللّٰهُ
عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٥٣﴾

53. Àwa kò rán òjíṣẹ́ kan tàbí anabi kan ṣíwájú rẹ bí kò ṣe pé nígbà tí ó bá (ń wá ohun tí ó pinnu rẹ̀), èṣù máa (ń fi ìdènà sí ọ̀nà) ohun tí ó (òjíṣẹ́) ń wá. Ṣùgbọ́n Allah a máa mú (àwọn ìdènà tí) èṣù fi síbẹ̀ kúrò. Lẹ́hìn náà Allah a máa fi àwọn àmì Rẹ̀ múlẹ̀ ṣinṣin. Allah ni Olùmọ ohun gbogbo, Ọlọ́gbọ́n jùlọ.

لِّيَجْعَلَ مَا يُلْقِى الشَّيْطٰنُ فِتْنَةً
لِّلَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ وَّ
الْقَاسِيَةِ قُلُوْبُهُمْ ۗ وَاِنَّ الظّٰلِمِيْنَ
لَفِيْ شِقَاقٍۢ بَعِيْدٍ ﴿٥٤﴾

54. Kí Òun lè fi ohun tí èṣù fi dènà ṣe ìdánwò fún àwọn tí àrùn wà nínú ọkàn wọn àti àwọn tí ọkàn wọn ti dí àpáta (sí ọ̀rọ̀ Allah). Ní dájúṣáká àwọn ẹnibi wà nínú ìṣìnà gbére.

55. Kí àwọn tí A fún ní ìmọ̀ sì le mọ̀ pé, dájúdájú òtítọ́ ní í ṣe láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀, kí wọ́n sì le gbà á gbọ́, kí ọkàn wọn sì le tẹríba fún Un. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùfinimọ̀nà fún àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ sí ọ̀nà tí ó tọ́.

وَّلِيَعْلَمَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ اَنَّهُ
الْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ فَيُؤْمِنُوْا بِهٖ
فَتُخْبِتَ لَهٗ قُلُوْبُهُمْ ؕ وَاِنَّ اللّٰهَ لَهَادِ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٥٥﴾

56. Àwọn tí kò gbàgbọ́ kò ní dẹ́kun nínú iyè méjì nípa rẹ̀, títí ìgbà tí wákàtí náà máa fi dé wá bá wọn lójijì, tàbí tí ìyà ọjọ́ ìparun náà máa fi dé bá wọn.

وَلَا يَزَالُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِىْ مِرْيَةٍ
مِّنْهُ حَتّٰى تَاْتِيَهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً اَوْ
يَاْتِيَهُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَقِيْمٍ ﴿٥٦﴾

57. Ti Allah ní ìjọba ọjọ́ náà í ṣe, Òun ni yóò dájọ́ láàrin wọn. Nítorí náà, àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ tí wọ́n sì ṣiṣẹ́ rere, àwọn ni yóò wà nínú ọgbà ìdẹ̀ra.

اَلْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ لِّلّٰهِ ؕ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ ؕ
فَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فِىْ
جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿٥٧﴾

58. Ní ti àwọn tí wọ́n ṣe àìgbàgbọ́, tí wọ́n sì pe àwọn àmì Wa níró, àwọn wọ̀nyí ni ìyà ìrẹ̀lẹ̀ yóò jẹ́ ti wọn.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا
فَاُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿٥٨﴾ ع ٧ ١٤

ÌDÁ 8

59. Àwọn tó jáde kúrò nílé lọ sí ojú ọ̀nà Allah, lẹ́hín náà tí a pa wọ́n, tàbí tí wọ́n kú fúnra wọn, dájúdájú Allah yóò pèsè tó dára fún wọn. Dájúdájú Allah ló dára jùlọ ní Olùpèsè.

وَالَّذِيْنَ هَاجَرُوْا فِىْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ثُمَّ
قُتِلُوْۤا اَوْ مَاتُوْا لَيَرْزُقَنَّهُمُ اللّٰهُ رِزْقًا
حَسَنًا ؕ وَاِنَّ اللّٰهَ لَهُوَ خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ﴿٥٩﴾

60. Ó dájú pé Òun yóò mú wọn wọ ààyè kan tí inú wọn yóò dùn si. Dájúdájú Allah jẹ́ Onímọ̀, Olùfaradà.

لَيُدْخِلَنَّهُمْ مُّدْخَلًا يَّرْضَوْنَهٗ ؕ وَاِنَّ
اللّٰهَ لَعَلِيْمٌ حَلِيْمٌ ﴿٦٠﴾

ذٰلِكَ ۚ وَمَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوقِبَ بِهِۦ
ثُمَّ بُغِيَ عَلَيْهِ لَيَنصُرَنَّهُ ٱللَّهُ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
لَعَفُوٌّ غَفُورٌ ﴿٦١﴾

61. Ó (máa rí bẹ́ẹ̀). Ẹnikẹ́ni tó bá gbẹ̀san ní déédéé ìyà tí a fi jẹ ẹ́, lẹ́hìn náà tí a tún ni í lára, dájúdájú Allah yóò ràn án lọ́wọ́. Allah jẹ́ Alámójúkúrò, Aláforíjìn.

ذٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ يُولِجُ ٱلَّيْلَ فِى ٱلنَّهَارِ
وَيُولِجُ ٱلنَّهَارَ فِى ٱلَّيْلِ وَأَنَّ ٱللَّهَ
سَمِيعٌۢ بَصِيرٌ ﴿٦٢﴾

62. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé Allah máa ń fi òru wọ inú ọ̀sán, A sì máa fi ọ̀sán wọ inú òru. Dájúdájú Allah ni Olùgbọ́, Olùrí ohun gbogbo.

ذٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلْحَقُّ وَأَنَّ مَا
يَدْعُونَ مِن دُونِهِۦ هُوَ ٱلْبَٰطِلُ وَأَنَّ
ٱللَّهَ هُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٦٣﴾

63. Ó rí bẹ́ẹ̀ nítorí pé Allah ni Ọba òdodo, àti pè ohun tí wọ́n ń pè dípò Rẹ̀ jẹ́ irọ́. Dájúdájú Allah ni Ẹni tí Ó ga, tí Ó tóbi jùlọ.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ
مَآءً فَتُصْبِحُ ٱلْأَرْضُ مُخْضَرَّةً ۗ إِنَّ
ٱللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿٦٤﴾

64. Ìwọ kò ha ti ri dájú pé Allah máa ń mú omi sọ̀kalẹ̀ láti ojú ọ̀run? Ilẹ̀ á sì di tútú. Dájúdájú Allah jẹ́ Ẹlẹ́yinjú àánú, Olùfúnniníròó.

لَّهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَ
إِنَّ ٱللَّهَ لَهُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٦٥﴾ ع

65. TiRẹ̀ ni ohun gbogbo tí ń bẹ ni àwọn ọ̀run àti ohun gbogbo tí ń bẹ ní ayé. Dájúdájú Allah náà ni Ẹni-tí-ó-tó-tan, Ẹni-ìyìn-jùlọ.

ÌDÁ 9

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ سَخَّرَ لَكُم مَّا فِى
ٱلْأَرْضِ وَٱلْفُلْكَ تَجْرِى فِى ٱلْبَحْرِ
بِأَمْرِهِۦ وَيُمْسِكُ ٱلسَّمَآءَ أَن تَقَعَ عَلَى
ٱلْأَرْضِ إِلَّا بِإِذْنِهِۦٓ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ بِٱلنَّاسِ
لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٦﴾

66. Ìwọ kò ha rí i pé Allah ni Ó tẹ̀ wọ́n lórí ba, ohun gbogbo tí ń bẹ lórí ilẹ̀ àti àwọn ọkọ̀ ojú omi tí ń lọ geerege lórí òkun nípa àṣẹ Rẹ̀? Ó sì fún sánmọ̀ ní agbára tí kò jẹ́ kí ó já lulẹ̀, nípa àṣẹ Rẹ̀. Agbọ̀ràndùn, Aláàánú àìlópin ni Allah.

وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَحْيَاكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ
ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۗ إِنَّ ٱلْإِنسَٰنَ

67. Òun ni Ẹni tí Ó ní kí ẹ máa bẹ láàyè, lẹ́hìn náà Òun yóò fi ikú pa yín;lẹ́hìn èyí Òun yóò tún sọ yín di

لَكَفُورٌ ٦٧

alàáyè, aláìmoore gbáà ni ènìyàn jẹ́.

لِكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنسَكًا هُمْ نَاسِكُوهُ فَلَا يُنَازِعُنَّكَ فِي الْأَمْرِ وَادْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ إِنَّكَ لَعَلَىٰ هُدًى مُّسْتَقِيمٍ ٦٨

68. Olúkúlùkù ènìyàn ni Àwá ti yan ìlànà ìjọ́sìn tí wọn yóò máa tẹ̀lé fún, nítorí náà má ṣe jẹ́ kí wọ́n bá ọ ṣe àríyànjiyàn nípa ọ̀rọ̀ náà, kí o sì máa pe àwọn ènìyàn sí ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ, dájúdájú ìwọ́ wà lórí ìlànà tí ó tọ́.

وَإِن جَادَلُوكَ فَقُلِ اللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ٦٩

69. Bí ó bá sì jẹ́ pé wọ́n ń bá ọ ṣe àríyànjiyàn, wí fún wọn pé, ‘Allah ni Ó ní ìmọ̀ jùlọ nípa ohun tí ẹ̀yín ń ṣe.’

اللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كُنتُمْ فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ٧٠

70. Allah yóò ṣe ìdájọ́ láàrin yín ní ọjọ́ Àjíǹde nípa àwọn ohun tí ẹ̀yín ń ṣe ìyapa ẹnu sí.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ إِنَّ ذَٰلِكَ فِي كِتَابٍ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ٧١

71. Ìwọ kò ha mọ̀ pé Allah mọ ohun gbogbo tí ń bẹ ní ọ̀run àti lórí ilẹ̀ bí? Dájúdájú gbogbo rẹ̀ ni a ti fi pamọ́ sínú ìwé kan, èyí sì rọrùn púpọ̀ fún Allah.

وَيَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهِ سُلْطَانًا وَمَا لَيْسَ لَهُم بِهِ عِلْمٌ وَمَا لِلظَّالِمِينَ مِن نَّصِيرٍ ٧٢

72. Wọ́n ń sin nǹkan tí ó yàtọ̀ sí Allah, tí kò sì sí àsọ̀kalẹ̀ àṣẹ kan nípa rẹ̀. Àti nípa èyí tí wọn kò ní ìmọ̀. Kò sì ní sí olùrànlọ́wọ́ kankan fún àwọn alábòsí.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ تَعْرِفُ فِي وُجُوهِ الَّذِينَ كَفَرُوا الْمُنكَرَ يَكَادُونَ يَسْطُونَ بِالَّذِينَ يَتْلُونَ عَلَيْهِمْ آيَاتِنَا قُلْ أَفَأُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكُمُ النَّارُ وَعَدَهَا اللَّهُ الَّذِينَ كَفَرُوا وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ٧٣

73. Nígbà tí a bá ń ka àwọn àmì Wa tí ó hàn gbangba fún wọn, ìwọ yóò rí àwọn aláìgbàgbọ́, wọ́n á fẹ́rẹ̀ máa bá àwọn tí ń ka àwọn àmì Wa fún wọn jà. Wí pé, ‘Ṣé kí èmi fún yín ní ìró ohun tí ó burú ju ìyẹn lọ? Òun ni iná! Èyí tí Allah ti ṣe ìlérí rẹ̀ sílẹ̀ fún àwọn aláìgbàgbọ́, Ìkángun búburú ní í ṣe!

ÌDÁ 10

74. Ẹyin ènìyàn, A fi àpèjúwe kan lélẹ̀, nítorí náà, ẹ tẹ́tí sí i. Dájúdájú àwọn ohun tí ẹ̀ ń ké pè lẹ́hìn Allah kò le dá eşinşin kan bí wọ́n tilẹ̀ parapọ̀ láti şe é. Bí eşinşin bá sì gba nǹkan mọ́ wọn lọ́wọ́, wọn kò le gbà á padà lọ́wọ́ rẹ̀. Nítorí náà ọ̀lẹ ni ẹni tí ó ń tọrọ nǹkan àti ẹni tí wọ́n ń tọrọ lọ́wọ́ rẹ̀.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَاسْتَمِعُوْا
لَهٗ ۭ اِنَّ الَّذِيْنَ تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ
لَنْ يَّخْلُقُوْا ذُبَابًا وَّلَوِ اجْتَمَعُوْا لَهٗ ۭ
وَاِنْ يَّسْلُبْهُمُ الذُّبَابُ شَيْـًٔا
لَّا يَسْتَنْقِذُوْهُ مِنْهُ ۭ ضَعُفَ
الطَّالِبُ وَالْمَطْلُوْبُ ﴿٧٤﴾

75. Wọn kò bu ọlá tí ó tọ́ fún Allah gẹ́gẹ́ bí ọlá Rẹ̀ ti tó. Allah jẹ́ Alágbára, Ológojùlọ.

مَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهٖ ۭ اِنَّ اللّٰهَ
لَقَوِيٌّ عَزِيْزٌ ﴿٧٥﴾

76. Allah máa ń yan àwọn òjíşẹ́ láti inú àwọn Màláíkà àti àwọn ènìyàn. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùgbọ́, Olùrí ohun gbogbo.

اَللّٰهُ يَصْطَفِيْ مِنَ الْمَلٰۗىِٕكَةِ رُسُلًا وَّمِنَ
النَّاسِ ۭ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌۢ بَصِيْرٌ ﴿٧٦﴾

77. Òun mọ ohun tí ń bẹ níwájú wọn àti ohun tí ń bẹ lẹ́hìn wọn, ọ̀dọ Allah ni àlámọ̀rí ohun gbogbo yóò padà sí.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۭ وَ
اِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ﴿٧٧﴾

78. Ẹ̀yin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo, ẹ tẹríba, ẹ foríbalẹ̀, kí ẹ jọ́sìn fún Olúwa yín, kí ẹ sì máa şe rere kí ẹ le şoríire.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا ارْكَعُوْا وَ
اسْجُدُوْا وَاعْبُدُوْا رَبَّكُمْ وَافْعَلُوا
الْخَيْرَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿٧٨﴾

79. Kí ẹ tún máa şapá sí ojú ọ̀nà Allah ní ti ìşapá tí ó tọ́ sí I gan an. Òun ló şà yín lẹ́şà, Òun kò sì fi ìnira kan kàn yín nípa ọ̀rọ̀ ẹ̀sín, ìlànà ìjọ́sìn bàbá yín Ibrahim ni, Òun ló pè yín ni Musulumi ní

وَجَاهِدُوْا فِي اللّٰهِ حَقَّ جِهَادِهٖ ۭ هُوَ
اجْتَبٰىكُمْ وَمَا جَعَلَ عَلَيْكُمْ فِي الدِّيْنِ
مِنْ حَرَجٍ ۭ مِلَّةَ اَبِيْكُمْ اِبْرٰهِيْمَ ۭ
هُوَ سَمّٰىكُمُ الْمُسْلِمِيْنَ ڏ مِنْ قَبْلُ
وَفِيْ هٰذَا لِيَكُوْنَ الرَّسُوْلُ شَهِيْدًا
عَلَيْكُمْ وَتَكُوْنُوْا شُهَدَاۗءَ عَلَى

النَّاسِ ۚۖ فَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَ اٰتُوا
الزَّكٰوةَ وَ اعْتَصِمُوْا بِاللّٰهِ ؕ هُوَ
مَوْلٰىكُمْ ۚ فَنِعْمَ الْمَوْلٰى وَ نِعْمَ
ع النَّصِيْرُ ٧٩

àtètèkọ́ṣe àti nínú èyí (Al-Kur'an), kí òjíṣẹ́ náà le jẹ́ ẹlẹ́rìí lórí yín, kí ẹ̀yin le jẹ́ ẹlẹ́rìí lórí àwọn ènìyàn. Nítorí náà kí ẹ máa gbérun dúró déédéé, ẹ máa yọ sàká nínú ohun ìní yín, kí ẹ sì di òpó Allah mú, Òun ni Aláàbò yín. Ó dára jùlọ ní Aláàbò! Bákan náà ló sì dára jùlọ ní Olùrànlọ́wọ́!




# AL-MU'MINUUN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú julọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

ÌPÍN 18

الجزء ١٨

2. Dájúdájú àwọn olùgbàgbọ́ òdodo ti ṣe oríire,

قَدْ أَفْلَحَ الْمُؤْمِنُونَ ﴿٢﴾

3. Àwọn tó máa ń páyà Allah nínú ìrun wọn,

الَّذِينَ هُمْ فِي صَلَاتِهِمْ خَاشِعُونَ ﴿٣﴾

4. Àti àwọn tó máa ń takété sí (gbogbo) ohun asán,

وَالَّذِينَ هُمْ عَنِ اللَّغْوِ مُعْرِضُونَ ﴿٤﴾

5. Àti àwọn tí wọ́n máa ń yọ sàká nínú ohun ìní wọn,

وَالَّذِينَ هُمْ لِلزَّكَاةِ فَاعِلُونَ ﴿٥﴾

6. Àti àwọn tó máa ń dáàbò bo abẹ́ wọn,

وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ ﴿٦﴾

7. Àyàfi sí àwọn ẹnìkejì wọn (aya tàbí ọkọ) tàbí àwọn tí ó wà ní ìkápá wọn, nígbà náà wọn kò ní jẹ́ ẹni ìbáwí;

إِلَّا عَلَىٰ أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٧﴾

8. Ẹnikẹ́ni tó bá wá nǹkan mìíràn lẹ́hìn èyí, àwọn wọ̀nyẹn ni olùrékọjá ẹnu ààlà-

فَمَنِ ابْتَغَىٰ وَرَاءَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْعَادُونَ ﴿٨﴾

9. Àti àwọn tó ń tọ́jú ohun tí a fún wọn sọ́ àti àdéhùn wọn,

وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمَانَاتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَاعُونَ ﴿٩﴾

10. Àti àwọn tó ń kíyèsí ìrun wọn dáadáa.

وَالَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَوَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿١٠﴾

وقف لازم

11. Àwọn wọ̀nyí ni olùjogún,

أُولَٰئِكَ هُمُ الْوَارِثُونَ ﴿١١﴾

12. Tí yóò jogún ọgbà ìdẹ̀ra, ibẹ̀ ni wọn yóò sì máa gbé.

الَّذِينَ يَرِثُونَ الْفِرْدَوْسَ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١٢﴾

13. Dájúdájú A dá ẹ̀dá ènìyàn láti inú ohun tí a fàyọ láti inú amọ̀;

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ مِنْ سُلَالَةٍ مِنْ طِينٍ ﴿١٣﴾

14. Lẹ́hìn náà A ṣe é ní omi yẹpẹrẹ, èyí tí a fi sí ààyè tó pamọ́.

ثُمَّ جَعَلْنَاهُ نُطْفَةً فِي قَرَارٍ مَكِينٍ ﴿١٤﴾

15. Lẹ́hìn náà ni a sọ omi yẹpẹrẹ náà di ẹ̀jẹ̀ dídì, Àwá sì sọ ẹ̀jẹ̀ dídì náà di báàṣí ẹran, A tún sọ báàṣí ẹran náà di egungun; lẹ́hìn èyí, A fi ẹran bo egungun náà, lẹ́hìn náà ni A sọ ọ́ di ẹ̀dá pípé mìíràn. Nípa báyìí, ìbùkún ni fún Allah, ẹni tí Ó dára jùlọ ní Adẹ́dàá.

ثُمَّ خَلَقْنَا النُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا الْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا الْمُضْغَةَ عِظَامًا فَكَسَوْنَا الْعِظَامَ لَحْمًا ثُمَّ أَنْشَأْنَاهُ خَلْقًا آخَرَ فَتَبَارَكَ اللَّهُ أَحْسَنُ الْخَالِقِينَ ﴿١٥﴾

16. Lẹ́hìn náà, ó dájú pé ẹ̀yin yóò kú ní ìkẹhìn.

ثُمَّ إِنَّكُمْ بَعْدَ ذَٰلِكَ لَمَيِّتُونَ ﴿١٦﴾

17. Lẹ́hìn náà ó dájú pé A ó gbé yín dìde lọ́jọ́ Àjíǹde.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ تُبْعَثُونَ ﴿١٧﴾

18. Àwá ti dá ìpele ọ̀run méje sí orí yín. Àwa kì í sì í ṣe aláíbìkítà nípa ìsẹ̀dá.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعَ طَرَائِقَ وَمَا كُنَّا عَنِ الْخَلْقِ غَافِلِينَ ﴿١٨﴾

19. Àti pé Àwá sọ omi kalẹ̀ láti ọ̀run pẹ̀lú òṣùnwọ̀n, A sì jẹ́ kí ó wà lórí ilẹ̀, Àwa náà la sì lágbára láti mú un kúrò.

وَأَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً بِقَدَرٍ فَأَسْكَنَّاهُ فِي الْأَرْضِ وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابٍ بِهِ لَقَادِرُونَ ﴿١٩﴾

20. Àwá sì tipasẹ̀ bẹ́ẹ̀ mú àwọn ọgbà ọ̀pẹ dàbínù àti àjàrà jáde fún yín. Ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn èso ń bẹ nínú rẹ̀ fún yín, nínú èyí tí ẹ̀ ǹ jẹ.

فَأَنْشَأْنَا لَكُمْ بِهِ جَنَّاتٍ مِنْ نَخِيلٍ وَأَعْنَابٍ لَكُمْ فِيهَا فَوَاكِهُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٢٠﴾

وقف لازم

21. Àti igi kan tí ó ń hù ní òke Sinai tó ń mú òróró jáde àti èròjà-ọbẹ̀ fún àwọn tó ń jẹ ẹ́.

وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِنْ طُورِ سَيْنَاءَ تَنْبُتُ بِالدُّهْنِ وَصِبْغٍ لِلْآكِلِينَ ﴿٢١﴾

22. Dájúdájú ẹ̀kọ́ wà fún yín lára àwọn ẹran ọ̀sìn, Àwá máa ń fún

وَإِنَّ لَكُمْ فِي الْأَنْعَامِ لَعِبْرَةً نُسْقِيكُمْ مِمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمْ فِيهَا مَنَافِعُ

yín mu nínú àwọn ohun tí ń bẹ ní inú wọn, ọ̀pọ̀lọpọ̀ àǹfàní sì wà lára wọn fún yín, nínú wọn ni ẹ sì máa ń jẹ.

كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٢٢﴾

23. Àti pé lórí wọn àti lórí ọkọ̀ ojú omi náà ni A ti máa ń gbé e yín káàkiri.

وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٢٣﴾

ÌDÁ 2

24. Àwa ni A rán Nuuh sí àwọn ènìyàn rẹ̀, ó sì wí pé, 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ máa sin Allah, ẹni tí ó jẹ́ pé kò sí Ọlọ́run mìíràn fún yín lẹ́hìn Rẹ̀. Ẹ̀yin kì yóò ha páyà Allah bí?

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَقَالَ يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٢٤﴾

25. Àwọn olórí àwọn tí kò gbàgbọ́ nínú àwọn ènìyàn rẹ̀ sọ pé, 'Eléyìí kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe ènìyàn abara bí ti yín, ó fẹ́ fi ara rẹ̀ jẹ ọ̀gà lé yín lórí ni. Bí ó bá jẹ́ pé ó wu Allah ni, Ì bá rán àwọn Màláíkà wá; àwa kò gbọ́ irú eléyìí rí láti ẹnu àwọn babańlá wa.

فَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَائِكَةً مَّا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِي آبَائِنَا الْأَوَّلِينَ ﴿٢٥﴾

26. 'Kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe ẹni tí wèrè kọlù; nítorí náà, ẹ farabalẹ̀ fún un fún ìgbà díẹ̀.'

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ بِهِ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا بِهِ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٢٦﴾

27. Ó wí pé, 'Olúwa mi ràn mí lọ́wọ́, nítorí pé wọ́n ń pè mí lópùrọ́.'

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٢٧﴾

28. Lẹ́hìn náà ni A ṣípayá fún un pé, 'kan ọkọ̀ kan lábẹ́ àmójútó Wa àti pẹ̀lú ìmísí Wa. Nígbà tí àṣẹ Wa bá dé, tì omi ìṣẹ́lẹ̀ru tú jáde, kí ó mú gbogbo nǹkan ní

فَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِ أَنِ اصْنَعِ الْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَاءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ ۙ فَاسْلُكْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ

méjìméjì, lákọ lábo àti àwọn ẹbí rẹ̀ sínú rẹ̀, àyàfi àwọn tí ọ̀rọ̀ bá ti kọjá lórí wọn. Kí o má sì ṣe bá Mi sọ̀rọ̀ kankan nítorí àwọn tó ṣe àbòsí; dájúdájú wọ́n ń bẹ nínú àwọn tí a ó tẹ̀rì.'

وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ
مِنْهُمْ ۖ وَلَا تُخَاطِبْنِي فِي الَّذِينَ ظَلَمُوا ۖ
إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٢٨﴾

29. "Nígbà tí ìwọ àti àwọn tó wà pẹ̀lú rẹ bá ti wà nínú ọkọ̀ náà, kí o máa sọ pé, 'Gbogbo ìyìn ti Allah ni, Ẹni tí Ó kó wa yọ kúrò lọ́wọ́ àwọn ènìyàn búburú.'

فَإِذَا اسْتَوَيْتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى
الْفُلْكِ فَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي نَجَّانَا
مِنَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٢٩﴾

30. "Kí o sì wí pé, 'Olúwa mi jọ̀wọ́ mú mi gúnlẹ̀ ayọ̀. Ìwọ lo dára jùlọ nínú àwọn tó máa ń mú (ènìyàn) gúnlẹ̀.'"

وَقُل رَّبِّ أَنزِلْنِي مُنزَلًا مُّبَارَكًا وَأَنتَ
خَيْرُ الْمُنزِلِينَ ﴿٣٠﴾

31. Dájúdájú, àmì ń bẹ nínú eléyìí, àti pè Àwa la máa ń dán ènìyàn wò.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ وَإِن كُنَّا لَمُبْتَلِينَ ﴿٣١﴾

32. Lẹ́hìn náà ni A gbé ìran mìíràn dìde lẹ́hìn wọn.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قَرْنًا آخَرِينَ ﴿٣٢﴾

33. A sì rán òjíṣẹ́ kan sí wọn láàrin wọn pé, 'Ẹ máa sin Allah, kò sí Ọlọ́run mìíràn fún yín lẹ́hìn Rẹ̀. Ẹ kì yóò ha páyà Allah bí?

فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ أَنِ
اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ أَفَلَا
تَتَّقُونَ ﴿٣٣﴾ ع

ÌDÁ 3

34. Àwọn olórí nínú àwọn ènìyàn rẹ̀ tí wọn kò gbàgbọ́, tí wọ́n sì pe ìpàdé ọjọ́ ìkẹhìn nírọ́, tí A sì ṣe ìdẹ̀ra fún ní ilé ayé yìí wí pé; 'Eléyìí kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe ènìyàn abara bí ti yín, òun a máa jẹ nínú ohun tí ẹ̀ ń jẹ, òun a sì máa mu nínú ohun tí ẹ̀yin náà ń mu.'

وَقَالَ الْمَلَأُ مِن قَوْمِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا
وَكَذَّبُوا بِلِقَاءِ الْآخِرَةِ وَأَتْرَفْنَاهُمْ فِي
الْحَيَاةِ الدُّنْيَا مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ
مِّثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَ
يَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ﴿٣٤﴾

وَلَئِنْ أَطَعْتُم بَشَرًا مِّثْلَكُمْ إِنَّكُمْ
إِذًا لَّخَاسِرُونَ ٣٥

35. 'Bí ẹ̀yin bá lọ tẹ̀lé ènìyàn abara bí ti yín, dájúdájú nígbà náà ni ẹ̀yin máa di ẹni àdánù.

أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنتُمْ
تُرَابًا وَعِظَامًا أَنَّكُم مُّخْرَجُونَ ٣٦

36. 'Òun ha ń ṣèlérí fún yín pé bí ẹ̀yin bá ti kú tán, tí ẹ sì ti di erùpẹ̀ àti egungun, a ó tún mú yín jáde ní àáyè bí?

هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ٣٧

37. 'Ohun tí ó jìnnà (sí òótọ́) ni ohun tí a ṣe ládèéhùn fún yín.

إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ
وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ٣٨

38. 'Ìgbésí ayé mìíràn kò tún sí mọ́ yàtọ̀ sí ìgbésí ayé wa yìí, a ó máa kú, a ó sì máa ṣẹ̀mí, a kò sì ní jẹ́ ẹni tí a ó gbé dìde mọ́.

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا
وَمَا نَحْنُ لَهُ بِمُؤْمِنِينَ ٣٩

39. 'Ọkùnrin kan tí ó dá àdápa irọ́ mọ́ Allah ní í ṣe, àwa kò sì ní gbà á gbọ́.'

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ٤٠

40. Ó wí pé, 'Olúwa mi ràn mí lọ́wọ́, nítorí pé wọ́n tí mú mi lópùrọ́.'

قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَادِمِينَ ٤١

41. (Ọlọ́run) wí pé, 'láìpẹ́ wọn yóò di ẹni tó kábàámọ̀.'

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنَاهُمْ
غُثَاءً ۚ فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ٤٢

42. Ìjìyà sì gbá wọn mú pẹ̀lú ẹ̀tọ́, A sì sọ wọ́n di pàǹtí. Ègbé sì ni fún àwọn tó ṣe aburu.

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِن بَعْدِهِمْ قُرُونًا
آخَرِينَ ٤٣

43. Lẹ́hìn náà ni A gbé àwọn ìran mìíràn dìde lẹ́hìn wọn.

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا
يَسْتَأْخِرُونَ ٤٤

44. Kò sí ìran kan tí ó lè dín ìgbà rẹ̀ kù tàbí kí ó sún un síwájú.

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَىٰ ۖ كُلَّ مَا جَاءَ
أُمَّةً رَّسُولُهَا كَذَّبُوهُ ۚ فَأَتْبَعْنَا
بَعْضَهُم بَعْضًا وَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ ۚ

45. Lẹ́hìn náà A rán àwọn òjíṣẹ́ Wa ní sísẹ̀ǹtẹ̀lé, nígbà yòówù tí òjíṣẹ́ kan bá dé wá bá àwọn ìran kan, wọ́n á pè é ní òpùrọ́. Àwá sì

فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٥﴾

mú wọn tẹ̀lé ara wọn. A sì sọ wọ́n di ẹni ìtàn. Nítorí náà, kí ègún máa bá àwọn alaìgbàgbọ́ ènìyàn.

ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَارُونَ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٤٦﴾

46. Lẹ́hìn náà A rán Musa àti arákùnrin rẹ̀ Haruna pẹ̀lú àwọn àmì Wa àti àṣẹ tí ó hàn gban̄gba,

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا عَالِينَ ﴿٤٧﴾

47. Sí Fir'aona àti àwọn ìjòyè rẹ̀, wọ́n ṣe ìgbéraga. Onígàrù ènìyàn sì ni wọ́n.

فَقَالُوا أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَابِدُونَ ﴿٤٨﴾

48. Wọ́n wí pé, 'Àwọn ènìyàn méjí abara bí ti wa ni àwa yóò ha gbàgbọ́ bí, ẹrú wa sì ni àwọn ènìyàn wọn?'

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا مِنَ الْمُهْلَكِينَ ﴿٤٩﴾

49. Wọ́n pe àwọn méjèèjì lópùrọ́, nítorí náà wọ́n di ẹni ìparun.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٥٠﴾

50. Dájúdájú A fún Musa ní ìwé náà kí wọ́n le rí ìtọ́sọ́nà.

وَجَعَلْنَا ابْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُ آيَةً وَآوَيْنَاهُمَا إِلَىٰ رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَمَعِينٍ ﴿٥١﴾

51. A sì ṣe ọmọ Maryam àti ìyá rẹ̀ ní àmì kan. A dóòlà wọn (A ràn wọ́n lọ́wọ́) lọ sí ààyè kan tí ó jẹ́ ibi gíga àti ibùsun omi.

ÌDÁ 4

يَا أَيُّهَا الرُّسُلُ كُلُوا مِنَ الطَّيِّبَاتِ وَاعْمَلُوا صَالِحًا إِنِّي بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٥٢﴾

52. Ẹ̀yin òjíṣẹ́, ẹ máa jẹ nínú ohun tí ó mọ́, kí ẹ sì máa ṣiṣẹ́ rere. Dájúdájú Èmi mọ gbogbo ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

وَإِنَّ هَٰذِهِ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَأَنَا رَبُّكُمْ فَاتَّقُونِ ﴿٥٣﴾

53. Àti pé dájúdájú, ìjọ yín yìí, ìjọ kan ṣoṣo ni, Èmi sì ni Olúwa yín, nítorí náà ẹ páyà Mi.

فَتَقَطَّعُوا أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ زُبُرًا كُلُّ حِزْبٍ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٥٤﴾

54. Wọ́n sì pín sí oríṣìíríṣìí ìjọ nípa ọ̀rọ̀ ẹ̀sìn láàrin ara wọn, olúkúlùkù ìjọ sì ń yọ̀ nípa ohun tí ó ń bẹ lọ́wọ́ wọn.

55. Nítorí náà fi wọ́n sílẹ̀ nínú ìṣìnà wọn fún ìgbà kan ná.

فَذَرْهُمْ فِي غَمْرَتِهِمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٥٥﴾

56. Ṣé wọn ha ń rò pé nítorí owó àti ọmọ tí A fi ràn wọ́n lọ́wọ́,

أَيَحْسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُم بِهِ مِن مَّالٍ وَبَنِينَ ﴿٥٦﴾

57. À ń yára ṣe dáadáa fún wọn ni? Bẹ́ẹ̀ kọ́, ṣùgbọ́n wọn kò kíyèsára ni.

نُسَارِعُ لَهُمْ فِي الْخَيْرَاتِ ۚ بَل لَّا يَشْعُرُونَ ﴿٥٧﴾

58. Dájúdájú, àwọn tó máa ń tì ìtorí ìbẹ̀rù Olúwa wọn dáàbò bo ara wọn (kúrò lọ́wọ́ ẹ̀ṣẹ̀),

إِنَّ الَّذِينَ هُم مِّنْ خَشْيَةِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ﴿٥٨﴾

59. Àti àwọn tí wọ́n gba àwọn àmì Olúwa wọn gbọ́.

وَالَّذِينَ هُم بِآيَاتِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٩﴾

60. Àti àwọn tí wọn kò pa nǹkan mìíràn pọ̀ mọ́ Olúwa wọn.

وَالَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمْ لَا يُشْرِكُونَ ﴿٦٠﴾

61. Àti àwọn tí wọ́n ń ná ohun tí wọ́n ń ná pẹ̀lú ìwárìrì ọkàn pé ọ̀dọ̀ Olúwa wọn ni àwọn yóò padà sí-

وَالَّذِينَ يُؤْتُونَ مَا آتَوا وَّقُلُوبُهُمْ وَجِلَةٌ أَنَّهُمْ إِلَىٰ رَبِّهِمْ رَاجِعُونَ ﴿٦١﴾

62. Àwọn wọ̀nyí ni wọ́n ń yára lọ sí ìdi iṣẹ́ rere ṣíṣe, àwọn ló sì ń gbawájú nípa rẹ̀.

أُولَٰئِكَ يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَهُمْ لَهَا سَابِقُونَ ﴿٦٢﴾

63. Àwa kò sì gbé ẹrù kankan fún ẹ̀mí kan, àyàfi èyí tí agbára rẹ̀ gbé, ìwé kan sì ń bẹ lọ́dọ̀ wa èyí tó máa ń sọ òdodo, a kò sì ní ṣe àbòsí fún wọn.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۖ وَلَدَيْنَا كِتَابٌ يَنطِقُ بِالْحَقِّ ۚ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٣﴾

64. Kò rí bẹ́ẹ̀, ọkàn wọn kò ṣàkíyèsí (ìwé) yìí, àwọn iṣẹ́ mìíràn sì tún wà fún wọn lẹ́hìn èyí tí wọ́n máa ń ṣe.

بَلْ قُلُوبُهُمْ فِي غَمْرَةٍ مِّنْ هَٰذَا وَلَهُمْ أَعْمَالٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمْ لَهَا عَامِلُونَ ﴿٦٤﴾

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذۡنَا مُتۡرَفِيهِم بِٱلۡعَذَابِ
إِذَا هُمۡ يَجۡـَٔرُونَ ٦٥

65. Títí Àwa yóò fi gbá àwọn tó mòòkùn sínú afẹ́ ayé mú pẹ̀lú ìyà, nígbà náà ni wọn yóò máa kígbe fún ìrànlọ́wọ́.

لَا تَجۡـَٔرُواْ ٱلۡيَوۡمَۖ إِنَّكُم مِّنَّا لَا
تُنصَرُونَ ٦٦

66. 'Ẹ má ṣe kígbe fún ìrànlọ́wọ́ lọ́jọ́ òní, dájúdájú, ẹ̀yin kò le rí ìrànlọ́wọ́ kankan lọ́dọ̀ Wa.'

قَدۡ كَانَتۡ ءَايَٰتِي تُتۡلَىٰ عَلَيۡكُمۡ فَكُنتُمۡ
عَلَىٰٓ أَعۡقَٰبِكُمۡ تَنكِصُونَ ٦٧

67. Dájúdájú àwọn àmì Mi jẹ́ ohun tí a ti máa ń kà fún yín, ṣùgbọ́n ń ṣe lẹ máa ń yí ẹsẹ̀ yín padà.

مُسۡتَكۡبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرٗا تَهۡجُرُونَ ٦٨

68. Ẹ (wá ń wú pẹ̀lú) ìgbéraga, bẹ́ẹ̀ ni (Ẹ) sì ń sọ ìtàn nípa rẹ̀ (Al-Kur'an) lóru, ẹ sì ń sọ ìsọkúsọ.

أَفَلَمۡ يَدَّبَّرُواْ ٱلۡقَوۡلَ أَمۡ جَآءَهُم مَّا
لَمۡ يَأۡتِ ءَابَآءَهُمُ ٱلۡأَوَّلِينَ ٦٩

69. Wọn kò ha ronú wò nípa ọ̀rọ̀ (Ọlọ́run) náà ni, tàbí ohun tí kò dé wá bá àwọn babańlá wọn a ti dé wá bá wọn ni?

أَمۡ لَمۡ يَعۡرِفُواْ رَسُولَهُمۡ فَهُمۡ لَهُۥ
مُنكِرُونَ ٧٠

70. Tàbí wọn kò dá òjíṣẹ́ wọn mọ̀ ni, tí wọ́n fi ń kọ̀ ọ́ sílẹ̀?

أَمۡ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةُۢۚ بَلۡ جَآءَهُم
بِٱلۡحَقِّ وَأَكۡثَرُهُمۡ لِلۡحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧١

71. Tàbí wọ́n ń sọ pé, wèrè ń bẹ lára rẹ̀? Bẹ́ẹ̀ kọ́, ó mú òdodo wá bá wọn, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ló kọ òdodo.

وَلَوِ ٱتَّبَعَ ٱلۡحَقُّ أَهۡوَآءَهُمۡ
لَفَسَدَتِ ٱلسَّمَٰوَٰتُ وَٱلۡأَرۡضُ وَمَن
فِيهِنَّۚ بَلۡ أَتَيۡنَٰهُم بِذِكۡرِهِمۡ فَهُمۡ
عَن ذِكۡرِهِم مُّعۡرِضُونَ ٧٢

72. Àti pé bí ó bá jẹ́ pé òdodo náà bá ìfẹ́ inú wọn mu ni, dájúdájú àwọn ọ̀run àti ayé pẹ̀lú gbogbo àwọn tó wà nínú wọn kò bá ti di rúdurùdu! Bẹ́ẹ̀ kọ́, A ti mú ìrántí wá bá wọn ṣùgbọ́n wọ́n kọ ẹ̀yìn sí ìrántí ara wọn.

أَمۡ تَسۡـَٔلُهُمۡ خَرۡجٗا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيۡرٞۖ
وَهُوَ خَيۡرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٧٣

73. Tàbí ìwọ ha bèèrè ẹ̀san lọ́wọ́ wọn ni bí? Bẹ́ẹ̀ sì ni ẹ̀san ti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ ló dára jù. Òun ni Ó dára jùlọ ní Olùpèsè.

74. Ó sì dájú pé ọ̀nà tí ó tọ́ ni ìwọ ń pè wọ́n sí.

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٧٤﴾

75. Dájúdájú àwọn tí wọn kò gba ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́, wọ́n ń ṣẹ́rí kúrò ní ojú ọ̀nà tàrà.

وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ﴿٧٥﴾

76. Bí ó bá ṣe pé A ṣe àánú wọn, tí A sì mú ìnira wọn kúrò, wọn ìbá takú sínú oríkunkun, wọn ìbá sì máa dààmú nínú ìṣìnà wọn.

وَلَوْ رَحِمْنَاهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِم مِّن ضُرٍّ لَّلَجُّوا فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿٧٦﴾

77. Àti pé dájúdájú A ti fi ìyà jẹ wọ́n, síbẹ̀síbẹ̀ wọn kò tẹríba fún Olúwa wọn, wọn kò sì jírẹ̀ẹ́bẹ̀.

وَلَقَدْ أَخَذْنَاهُم بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوا لِرَبِّهِمْ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ﴿٧٧﴾

78. Títí di ìgbà tí A ṣí ìlẹ̀kùn ìyà tí ó le koko lé wọn lórí, nígbà náà ni wọ́n sọ ìrètí nù.

حَتَّىٰ إِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيدٍ إِذَا هُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٨﴾

ÌDÁ 5

79. Òun ni Ẹni tó dá ìgbọ́ràn, ìríran àti ọkàn fún yín. Díẹ̀ ni ọpẹ́ tí ẹ̀ ń ṣe.

وَهُوَ الَّذِي أَنشَأَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ ۚ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٧٩﴾

80. Òun ni Ẹni tí Ó sọ yín di púpọ̀ lórí ilẹ̀, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni a ó sì kó yín jọ sí.

وَهُوَ الَّذِي ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٨٠﴾

81. Òun náà ni Ẹni tó ń fún ni ní ẹ̀mí, A sì tún máa pani, tiRẹ̀ sì ni ìyípadà òru àti ọ̀sán. Ẹ kì yóò ha ṣe làákàyè nígbà náà?

وَهُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ وَلَهُ اخْتِلَافُ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٨١﴾

82. Bẹ́ẹ̀ kọ́, wọ́n sọ irú ohun tí àwọn ẹni ìṣíwájú ti sọ.

بَلْ قَالُوا مِثْلَ مَا قَالَ الْأَوَّلُونَ ﴿٨٢﴾

83. Wọ́n wí pé, 'Kíñla! Nígbà tí a bá kú tí a ti di erùpẹ̀ àti egungun, ṣé a ó tún gbé wa dìde ni bí?'

قَالُوا أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٨٣﴾

لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَآبَاؤُنَا هَٰذَا مِنْ قَبْلُ إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٨٤﴾

84. 'Nítòótọ́, èyí ni a ti ṣe àdéhùn rẹ̀ fún wa, àwa àti àwọn bàbá wa ní ìṣíwájú, eléyìí kò sì jẹ́ nǹkan kan àyàfi ìtàn àtijọ́.'

قُلْ لِمَنِ الْأَرْضُ وَمَنْ فِيهَا إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٥﴾

85. Wí pé; 'Ti ta ni ayé àti àwọn tó ń bẹ níbẹ̀, tí ẹ bá mọ̀?'

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٨٦﴾

86. Wọn yóò sọ pé, 'Ti Allah ni'. Wí pé; 'E kò ha ní rántí nígbà náà bí?

قُلْ مَنْ رَبُّ السَّمَاوَاتِ السَّبْعِ وَرَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ﴿٨٧﴾

87. Wí pé, 'Ta ni Olúwa àwọn ọ̀run méjèèje àti Olúwa ìtẹ́ Ògo títóbi náà?'

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٨٨﴾

88. Wọn yóò sọ pé, 'Ti Allah ni', wí pé, 'Ẹ kì yóò ha páyà (Allah) bí?'

قُلْ مَنْ بِيَدِهِ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيْءٍ وَهُوَ يُجِيرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٩﴾

89. Wí pé; 'Ọwọ́ ta ni àkóso ohun gbogbo wà? Àti ẹni tí ń dáàbò bo ni, tí ẹnìkan kì í sì í dáàbò bò, bí ẹ̀yin bá mọ̀?'

سَيَقُولُونَ لِلَّهِ ۚ قُلْ فَأَنَّىٰ تُسْحَرُونَ ﴿٩٠﴾

90. Wọn yóò sọ pé, 'Ti Allah ni'. Sọ pé, 'Èéṣe tí ẹ fi jẹ́ ẹni tí wọ́n ń tàn jẹ?

بَلْ أَتَيْنَاهُمْ بِالْحَقِّ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٩١﴾

91. Bẹ́ẹ̀ sì ni a ti mú òtítọ́ wá fún wọn, wọ́n sì jẹ́ òpùrọ́.

مَا اتَّخَذَ اللَّهُ مِنْ وَلَدٍ وَمَا كَانَ مَعَهُ مِنْ إِلَٰهٍ ۚ إِذًا لَذَهَبَ كُلُّ إِلَٰهٍ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٩٢﴾

92. Allah kò fi ẹnìkan ṣe ọmọ, bẹ́ẹ̀ sì ni kò sí ọlọ́run mìíràn pẹ̀lú Rẹ̀. Ìbá jẹ́ bẹ́ẹ̀ ni, Ọlọ́run kọ̀ọ̀kan ì bá ti mú ohun tí ó da lọ, ó dájú pé apá kan ìbá lo agbára lórí apá kejì. Mímọ́ ni fún Allah, Ó tayọ ohun tí wọ́n fi ń ṣe àfiwé Rẹ̀.

93. Olùmọ̀ ohun tí ó pamọ́ àti ohun tí ó hàn gbaǹgba, nítorí náà Ó ga kọjá ohun tí wọ́n ń fi bá A wá orogún.

عٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ٩٣

ÌDÁ 6

94. Wí pé Olúwa mi, O bá fi ohun tí a ṣe ìlérí rẹ̀ fún wọn hàn mí.

قُلْ رَّبِّ اِمَّا تُرِيَنِّيْ مَا يُوْعَدُوْنَ ٩٤

95. 'Olúwa mi má ṣe fi mí pẹ̀lú àwọn alábòsí ènìyàn.'

رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِيْ فِي الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ٩٥

96. Dájúdájú A ní agbára láti fi ohun tí A ṣe ní ìlérí fún wọn hàn ọ́.

وَاِنَّا عَلٰى اَنْ نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقٰدِرُوْنَ ٩٦

97. Kí o sì fi rere san búburú, Àwa la mọ ohun tí wọ́n ń sọ.

اِدْفَعْ بِالَّتِيْ هِيَ اَحْسَنُ السَّيِّئَةَ ۗ نَحْنُ اَعْلَمُ بِمَا يَصِفُوْنَ ٩٧

98. Kí o sì wí pé, 'Olúwa mi, èmi wá ààbò lọ́dọ̀ Rẹ kúrò níbi ìmísí ẹ̀mí èṣù.'

وَقُلْ رَّبِّ اَعُوْذُ بِكَ مِنْ هَمَزٰتِ الشَّيٰطِيْنِ ٩٨

99. 'Mo sì tún wá ààbò lọ́dọ̀ Rẹ̀, Olúwa mi, kí wọ́n má lè súnmọ́ mi.'

وَاَعُوْذُ بِكَ رَبِّ اَنْ يَّحْضُرُوْنِ ٩٩

100. Lẹ́hìn ìgbà tí ikú bá ti dé bá ẹnìkan nínú wọn, yóò sọ pé, 'Olúwa mi dá mi padà,

حَتّٰٓى اِذَا جَآءَ اَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ارْجِعُوْنِ ١٠٠

101. Kí èmi lè ṣe àwọn iṣẹ́ rere tí mo ti fi sílẹ̀ (láyé).' Kò le rí bẹ́ẹ̀, ó kàn jẹ́ ọ̀rọ̀ kan lásán tí ó ń sọ. Gàgá sì ń bẹ lẹ́hìn wọn títí di ọjọ́ tí a ó jí wọn dìde.

لَعَلِّيْٓ اَعْمَلُ صَالِحًا فِيْمَا تَرَكْتُ كَلَّا ۗ اِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَا ۗ وَمِنْ وَّرَآئِهِمْ بَرْزَخٌ اِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ١٠١

102. Nígbà tí a bá fọn fèrè, ko ní sí okùn ìbátan kan mọ́ láàrin wọn ní ọjọ́ náà. Wọn kò sì lè bèèrè kiní kan lọ́wọ́ ara wọn.

فَاِذَا نُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَلَآ اَنْسَابَ بَيْنَهُمْ يَوْمَئِذٍ وَّلَا يَتَسَآءَلُوْنَ ١٠٢

103. Àwọn tí òṣùnwọ̀n iṣẹ́ rere wọn bá tẹ̀wọ̀n, àwọn wọ̀nyí ni wọn yóò ṣoríire.

فَمَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ١٠٣

104. Àwọn tí òṣùnwọ̀n ti wọn bá sì fúyẹ́, àwọn wọ̀nyí ni wọn fi ẹ̀mí wọn ṣòfò; nínú ọ̀run àpáàdì ni wọn yóò máa gbé.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فِيْ جَهَنَّمَ خٰلِدُوْنَ ١٠٤

105. Iná yóò máa jó awọn ojú wọn, wọn yóò fajúro nínú ìnira.

تَلْفَحُ وُجُوْهَهُمُ النَّارُ وَهُمْ فِيْهَا كٰلِحُوْنَ ١٠٥

106. 'A kò ha ti ka àwọn àmì Mi fún yín, tí ẹ sì pè wọ́n níró̩?'

اَلَمْ تَكُنْ اٰيٰتِيْ تُتْلٰى عَلَيْكُمْ فَكُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُوْنَ ١٠٦

107. Wọn yóò wí pé, 'Olúwa wa, orí burúkú wa ti bò wá mọ́lẹ̀, àwá sì ti jẹ́ ènìyàn tí ó sọnù.'

قَالُوْا رَبَّنَا غَلَبَتْ عَلَيْنَا شِقْوَتُنَا وَكُنَّا قَوْمًا ضَآلِّيْنَ ١٠٧

108. 'Olúwa wa, mú wa kúrò nínú èyí, tí a bá tún wá padà (sí àìgbọràn), a jẹ́ pé alábòsí ni wá.'

رَبَّنَآ اَخْرِجْنَا مِنْهَا فَاِنْ عُدْنَا فَاِنَّا ظٰلِمُوْنَ ١٠٨

109. (Ọlọ́run) yóò wí pé, "Ẹ gbé ẹnu lọ́wọ́, Kí ẹ má sì ṣe bá Mi sọ̀rọ̀.'

قَالَ اخْسَـُٔوْا فِيْهَا وَلَا تُكَلِّمُوْنِ ١٠٩

110 Àwọn kan wà nínú àwọn ẹrúsìn Mi, tí wọ́n wí pé, 'Olúwa wa ò, àwá gbàgbọ́ lódodo nítorí náà foríjìn wá, kí O sì ṣe àánú wa, nítorí pé Ìwọ lo dára jùlọ ní Aláàánú.'

اِنَّهٗ كَانَ فَرِيْقٌ مِّنْ عِبَادِيْ يَقُوْلُوْنَ رَبَّنَآ اٰمَنَّا فَاغْفِرْلَنَا وَارْحَمْنَا وَاَنْتَ خَيْرُ الرّٰحِمِيْنَ ١١٠

111. Ṣùgbọ́n ẹ̀yin sọ wọ́n di ohun ẹ̀rin títí tí wọ́n fi di ohun tí ó mú yín gbàgbé ìrántí Mi, ẹ sì tún ń tẹ̀síwájú láti máa fi wọ́n rẹ́rìn-ín.'

فَاتَّخَذْتُمُوْهُمْ سِخْرِيًّا حَتّٰٓى اَنْسَوْكُمْ ذِكْرِيْ وَكُنْتُمْ مِّنْهُمْ تَضْحَكُوْنَ ١١١

112. 'Èmí ti san wọ́n lẹ́san lónìí nípa ohun tí wọ́n faradà, ó dájú pé wọ́n ti ṣe oríire.'

اِنِّيْ جَزَيْتُهُمُ الْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوْٓا اَنَّهُمْ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ١١٢

113. (Ọlọ́run) yóò wí pé; 'Mélòó ni iye ọdún tí ẹ lò lórí ilẹ̀?'

قٰلَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِى الْاَرْضِ عَدَدَ سِنِيْنَ ﴿۱۱۳﴾

114. Wọn yóò wí pé, 'àwá gbé ibẹ̀ fún ọjọ́ kan tàbí ààbọ̀ ọjọ́, ṣùgbọ́n ṣàbèèrè lọ́wọ́ àwọn tí wọ́n ń ṣe òǹkà .

قَالُوْا لَبِثْنَا يَوْمًا اَوْ بَعْضَ يَوْمٍ
فَسْـَٔلِ الْعَآدِّيْنَ ﴿۱۱۴﴾

115. Òun yóò wí pé; 'Ẹ kò gbé ju ìgbà díẹ̀ lọ, bí ẹ bá mọ̀!'

قٰلَ اِنْ لَّبِثْتُمْ اِلَّا قَلِيْلًا لَّوْ اَنَّكُمْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿۱۱۵﴾

116. 'Ṣé ẹ ha rò pé A dá yín láìní ìdí ni, tàbí a kò ní dá yín padà sí ọ̀dọ wa?'

اَفَحَسِبْتُمْ اَنَّمَا خَلَقْنٰكُمْ عَبَثًا وَّ
اَنَّكُمْ اِلَيْنَا لَا تُرْجَعُوْنَ ﴿۱۱۶﴾

117. Nítorí náà, gíga ni Allah, Ìjọba òdodo. Kò sí Ọlọ́run mìíràn àfi Òun; Olúwa ìtẹ́ àpọ́nlé.

فَتَعٰلَى اللّٰهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ
رَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيْمِ ﴿۱۱۷﴾

118. Ẹni tó bá pe ọlọ́run mìíràn pẹ̀lú Allah, tí kò sí ní ẹ̀rí nípa rẹ̀, ó dájú pé yóò ṣe ìṣirò rẹ̀ fún Olúwa rẹ. Dájúdájú àwọn aláìgbàgbọ́ kò ní ṣoríire.

وَمَنْ يَّدْعُ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ ۙ لَا
بُرْهَانَ لَهٗ بِهٖ ۙ فَاِنَّمَا حِسَابُهٗ عِنْدَ
رَبِّهٖ ۭ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿۱۱۸﴾

119. Sọ pé, 'Olúwa mi, ṣe àforíjìn, kí O sì ṣàánú, nítorí pé Ìwọ lo dára jùlọ ní Aláàánú.'

وَقُلْ رَّبِّ اغْفِرْ وَارْحَمْ وَاَنْتَ خَيْرُ
الرّٰحِمِيْنَ ﴿۱۱۹﴾ ع




# AL-NUUR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. Èyí ni Orí ọ̀rọ̀ kan tí A sọ̀kalẹ̀, A ṣe é ní ọ̀ran-anyàn, A sì sọ àwọn àmì tí ó yanjú kalẹ̀ sínú rẹ̀, kí ẹ lè máa kíyèsára.

سُورَةٌ أَنزَلْنَاهَا وَفَرَضْنَاهَا وَأَنزَلْنَا فِيهَا آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ لَّعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ②

3. Alágbèrè obìnrin àti alágbèrè ọkùnrin, ẹ na ọ̀kọ̀ọ̀kan wọn ní ọgọ́rùn-ún ẹgba, ẹ má sì ṣe jẹ́ kí àánú wọn ṣe yín láti má tẹ̀lé ìdájọ́ Allah, tí ẹ̀yin bá gba Allah gbọ́ lódodo àti Ọjọ́ Ìkẹhìn. Kí ẹ sì jẹ́ kí apá kan nínú àwọn onígbàgbọ́ òdodo jẹ́rìí sí ìjẹníyà wọn.

الزَّانِيَةُ وَالزَّانِي فَاجْلِدُوا كُلَّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا مِائَةَ جَلْدَةٍ ۖ وَلَا تَأْخُذْكُم بِهِمَا رَأْفَةٌ فِي دِينِ اللَّهِ إِن كُنتُمْ تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۖ وَلْيَشْهَدْ عَذَابَهُمَا طَائِفَةٌ مِّنَ الْمُؤْمِنِينَ ③

4. Alágbèrè ọkùnrin kò gbọdọ̀ fẹ́ ẹlòmíràn yàtọ̀ sí alágbèrè obìnrin tàbí ọ̀ṣẹbọ obìnrin; bákan náà ni alágbèrè obìnrin kò gbọdọ̀ fẹ́ ẹlòmíràn yàtọ̀ sí alágbèrè ọkùnrin tàbí ọ̀ṣẹbọ ọkùnrin. A ṣe èyí léèwọ̀ fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

الزَّانِي لَا يَنكِحُ إِلَّا زَانِيَةً أَوْ مُشْرِكَةً وَالزَّانِيَةُ لَا يَنكِحُهَا إِلَّا زَانٍ أَوْ مُشْرِكٌ ۚ وَحُرِّمَ ذَٰلِكَ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ ④

5. Àwọn tó ń fi ẹ̀sùn èké kan àwọn obìnrin rere láìkò rí ẹlẹ́rìí mẹ́rin mú wá- ẹ nà wọ́n ní ọgọ́rin ẹgba, kí ẹ má sì ṣe gba ẹ̀rí wọn mọ́ láéláé àti pè àwọn wọ̀nyí ni òbìlẹ̀jẹ́.

وَالَّذِينَ يَرْمُونَ الْمُحْصَنَاتِ ثُمَّ لَمْ يَأْتُوا بِأَرْبَعَةِ شُهَدَاءَ فَاجْلِدُوهُمْ ثَمَانِينَ جَلْدَةً وَلَا تَقْبَلُوا لَهُمْ شَهَادَةً أَبَدًا ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ⑤

6. Àyàfi àwọn tó bá ronúpìwàdà lẹ́hìn náà tí wọ́n sì ṣe àtúnṣe, dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا مِنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ وَ
أَصْلَحُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ٦

7. Àti àwọn tó ń fi ẹ̀sùn àgbèrè kan àwọn aya wọn, tí wọn kò sì rí ẹlẹ́rìí mìíràn àyàfi ara wọn, ẹ̀rí ẹnì kọ̀ọ̀kan ni pé kí ó fi Allah búra lẹ́ẹ̀mẹrin pé olóòótọ́ ni òun.

وَالَّذِينَ يَرْمُونَ أَزْوَاجَهُمْ وَلَمْ يَكُنْ
لَهُمْ شُهَدَاءُ إِلَّا أَنْفُسُهُمْ فَشَهَادَةُ
أَحَدِهِمْ أَرْبَعُ شَهَادَاتٍ بِاللَّهِ إِنَّهُ لَمِنَ
الصَّادِقِينَ ٧

8. Ẹ̀ẹkàrún nínú ìbúra rẹ̀ ni pé kí ègún Allah máa bẹ lórí òun bí òun bá jẹ́ òpùrọ́.

وَالْخَامِسَةُ أَنَّ لَعْنَتَ اللَّهِ عَلَيْهِ إِنْ كَانَ
مِنَ الْكَاذِبِينَ ٨

9. Ṣùgbọ́n èyí yóò mú ìjìyà kúrò lórí rẹ̀ (obìnrin) bí ó bá búra ní Orúkọ Allah nígbà mẹ́rin pé òpùrọ́ ni (ọkọ rẹ̀).

وَيَدْرَأُ عَنْهَا الْعَذَابَ أَنْ تَشْهَدَ أَرْبَعَ
شَهَادَاتٍ بِاللَّهِ إِنَّهُ لَمِنَ الْكَاذِبِينَ ٩

10. Àti pé ẹ̀ẹkàrún ìbúra rẹ̀ (obìnrin) ni pé kí ìbínú Allah máa bẹ lórí òun bí ó (ọkọ rẹ̀) bá jẹ́ olódodo.

وَالْخَامِسَةَ أَنَّ غَضَبَ اللَّهِ عَلَيْهَا إِنْ كَانَ
مِنَ الصَّادِقِينَ ١٠

11. Bí kì í bá ṣe ti oore ọ̀fẹ́ Allah lórí yín àti Àánú Rẹ̀ àti pé Allah jẹ́ Olùgba ìrònúpìwàdà, Ọlọ́gbọ́n jùlọ, (ìbànújẹ́ ìbá ti bá yìn).

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ وَأَنَّ
اللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ١١ ع

ÌDÁ 2

12. Dájúdájú àwọn tí wọ́n gbé irọ́ náà jáde jẹ́ apá kan lára yín. Ẹ má ṣe rò pé aburú ló jẹ́ fún yín; kàkà bẹ́ẹ̀ rere ló jẹ́ fún yín. Olúkúlùkù wọn ni yóò jèrè iṣẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ rẹ̀, àti pè ẹni tó kópa tó pọ̀jù nínú rẹ̀, ìyà tó tóbi yóò jẹ́ tirẹ̀.

إِنَّ الَّذِينَ جَاءُوا بِالْإِفْكِ عُصْبَةٌ
مِنْكُمْ لَا تَحْسَبُوهُ شَرًّا لَكُمْ بَلْ هُوَ
خَيْرٌ لَكُمْ لِكُلِّ امْرِئٍ مِنْهُمْ مَا
اكْتَسَبَ مِنَ الْإِثْمِ وَالَّذِي تَوَلَّىٰ
كِبْرَهُ مِنْهُمْ لَهُ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١٢

13. Kí ló şe àwọn onígbàgbọ́ lọ́kìnrin àti lóbìnrin, nígbà tí ẹ gbọ́ ọ, tí wọn kò ní èrò rere sí ara wọn, kí wọ́n sì wí pé, ‘irọ́ tí ó hàn gbang̃ba lèyí?’

لَوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوْهُ ظَنَّ الْمُؤْمِنُوْنَ وَ
الْمُؤْمِنٰتُ بِأَنْفُسِهِمْ خَيْرًا ۙ وَّ قَالُوْا
هٰذَآ إِفْكٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٣﴾

14. Kí ló dé tí wọn kò mú ẹlẹ́rìí mẹ́rin wá lórí rẹ̀? Níwọ̀n ìgbà tí wọn kò ti le mú ẹlẹ́rìí wá, nígbà náà gbogbo wọ́n jẹ́ òpùrọ́ lọ́dọ̀ Allah.

لَوْلَا جَآءُوْ عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ ۚ
فَإِذْ لَمْ يَأْتُوْا بِالشُّهَدَآءِ فَأُولٰٓئِكَ
عِنْدَ اللّٰهِ هُمُ الْكٰذِبُوْنَ ﴿١٤﴾

15. Bí kò bá şe ti oore ọ̀fẹ́ Allah lórí yín àti àánú Rẹ̀ ní ayé yìí àti ní ọ̀run, ìyà tí ó tóbi ìbá jẹ yín fún ọ̀rọ̀ ìbàjẹ́ tí ẹ̀ ń sọ kiri.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَ رَحْمَتُهٗ فِي
الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ لَمَسَّكُمْ فِيْ مَآ أَفَضْتُمْ
فِيْهِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١٥﴾

16. Nígbà tí ẹ tan ọ̀rọ̀ náà ká pẹ̀lú ahọ́n yín, tí ẹ sì ń fi ẹnu yín sọ ohun tí ẹ kò mọ̀ nípa rẹ̀, ẹ rò pé nǹkan kékeré ni, bẹ́ẹ̀ ohun tí ó tóbi lójú Allah ni.

إِذْ تَلَقَّوْنَهٗ بِأَلْسِنَتِكُمْ وَ تَقُوْلُوْنَ
بِأَفْوَاهِكُمْ مَّا لَيْسَ لَكُمْ بِهٖ عِلْمٌ وَّ
تَحْسَبُوْنَهٗ هَيِّنًا ۖ وَّ هُوَ عِنْدَ اللّٰهِ
عَظِيْمٌ ﴿١٦﴾

17. Àti pé kí ló dé nígbà tí ẹ̀yin gbọ́ ọ, tí ẹ kò wí pé, ‘Kò tọ́ sí wa láti máa sọ eléyìí. Mímọ́ Rẹ (Allah), irọ́ ńlá ni èyí!’

وَلَوْلَآ إِذْ سَمِعْتُمُوْهُ قُلْتُمْ مَّا يَكُوْنُ لَنَآ
أَنْ نَّتَكَلَّمَ بِهٰذَا ۖ سُبْحٰنَكَ هٰذَا
بُهْتَانٌ عَظِيْمٌ ﴿١٧﴾

18. Allah kìlọ̀ fún yín pé, ẹ kò gbọdọ̀ tún şe irú rẹ̀ mọ́ láé, tí ẹ bá jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo.

يَعِظُكُمُ اللّٰهُ أَنْ تَعُوْدُوْا لِمِثْلِهٖٓ أَبَدًا إِنْ
كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٨﴾

19. Allah sì ti şe àwọn àlàyé àwọn òfin fún yín, Allah jẹ́ Onímímọ̀, Ọlọ́gbọ́n jùlọ.

وَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ ۚ وَ اللّٰهُ عَلِيْمٌ
حَكِيْمٌ ﴿١٩﴾

20. Àwọn tí wọ́n fẹ́ràn títan ìwà ìbàjẹ́ kalẹ̀ láàrin àwọn onígbàgbọ́ òdodo máà jẹ ìyà olóró láyé yìí àti lọ́run. Allah mọ,

إِنَّ الَّذِيْنَ يُحِبُّوْنَ أَنْ تَشِيْعَ
الْفَاحِشَةُ فِي الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَهُمْ عَذَابٌ
أَلِيْمٌ ۙ فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۚ وَ اللّٰهُ

يَعۡلَمُ وَأَنتُمۡ لَا تَعۡلَمُونَ ٢٠

àmọ́ ẹ̀yin kò mọ̀ rárá.

وَلَوۡلَا فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ وَأَنَّ ٱللَّهَ
رَءُوفٞ رَّحِيمٞ ٢١

21. Bí kò bá ṣe ti oore ọ̀fẹ́ Allah àti àánú Rẹ̀ lórí yín ni, àti pè dájúdájú Allah jẹ́ Olùbánikẹ́dùn (àti) Aláàánú jùlọ (ẹ̀ bá ti parun).

ÌDÁ 3

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَتَّبِعُواْ خُطُوَٰتِ
ٱلشَّيۡطَٰنِۚ وَمَن يَتَّبِعۡ خُطُوَٰتِ ٱلشَّيۡطَٰنِ
فَإِنَّهُۥ يَأۡمُرُ بِٱلۡفَحۡشَآءِ وَٱلۡمُنكَرِۚ وَلَوۡلَا
فَضۡلُ ٱللَّهِ عَلَيۡكُمۡ وَرَحۡمَتُهُۥ مَا زَكَىٰ
مِنكُم مِّنۡ أَحَدٍ أَبَدٗا وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ يُزَكِّي
مَن يَشَآءُۗ وَٱللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢٢

22. Ẹyin tí ẹ gbàgbọ́ lódodo, ẹ má ṣe tẹ̀lé ipasẹ̀ èṣù, ẹni tó bá sì ń tẹ̀lé e, (kí ó mọ̀ pé) ó máa ń fi ìwà ìbàjẹ́ àti ìwà búburú kọ́ni. Bí kì í bá ṣe oore ọ̀fẹ́ Allah àti Àánú Rẹ̀ lórí yín, ìbá tí sí ẹnìkan kan tí yóò jẹ́ ẹni mímọ́ nínú yín rárá, ṣùgbọ́n Allah ni Ó máa ń fọ ẹni tí ó bá wù Ú mọ́. Allah sì jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ ohun gbogbo.

وَلَا يَأۡتَلِ أُوْلُواْ ٱلۡفَضۡلِ مِنكُمۡ وَٱلسَّعَةِ
أَن يُؤۡتُوٓاْ أُوْلِي ٱلۡقُرۡبَىٰ وَٱلۡمَسَٰكِينَ وَ
ٱلۡمُهَٰجِرِينَ فِي سَبِيلِ ٱللَّهِۖ وَلۡيَعۡفُواْ
وَلۡيَصۡفَحُوٓاْۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغۡفِرَ ٱللَّهُ
لَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٌ ٢٣

23. Kí àwọn ọlọ́rọ̀ àti àwọn ọlọ́là láàrin yín má ṣe búra pé àwọn kì yóò fi ohunkóhun fún àwọn ẹbí wọn àti àwọn aláìní àti àwọn tí wọ́n fi ilé wọn sílẹ̀ lójú ọ̀nà Allah. Kí wọ́n daríjin wọ́n, kí wọ́n sì ní àtẹ̀mọ́ra. Ǹjẹ́ ẹ̀yin náà kò ha fẹ́ kí Allah darí ẹ̀ṣẹ yín jìn yín bí? Allah sì jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَرۡمُونَ ٱلۡمُحۡصَنَٰتِ ٱلۡغَٰفِلَٰتِ
ٱلۡمُؤۡمِنَٰتِ لُعِنُواْ فِي ٱلدُّنۡيَا وَٱلۡأٓخِرَةِ
وَلَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيمٞ ٢٤

24. Dájúdájú àwọn tó ń fi ẹ̀sùn èké kan àwọn olùgbàgbọ́ lóbìnrin tó ń pa ara wọn mọ́, tí wọ́n tún ń kíyèsara, a ti fi wọ́n gégùn-ún ní ayé yìí àti ní ayé tó ń bọ̀, ìyà tí ó tó burú sì ń bẹ fún wọn.

25. Ní ọjọ́ tí ahọ́n, ọwọ́ àti ẹsẹ̀ wọn yóò jẹ́rìí takò wọ́n nípa gbogbo ohun tí wọ́n ń ṣe.

يَوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ أَلْسِنَتُهُمْ وَأَيْدِيهِمْ وَ
أَرْجُلُهُمْ بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٥﴾

26. Ní ọjọ́ náà Allah yóò san ẹ̀tọ́ wọn fún wọn lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́, wọn yóò sì mọ̀ pé dájúdájú Allah nìkan ni Òdodo tí ó hàn gbangba.

يَوْمَئِذٍ يُوَفِّيهِمُ اللَّهُ دِينَهُمُ الْحَقَّ وَ
يَعْلَمُونَ أَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ الْمُبِينُ ﴿٢٦﴾

27. Àwọn ohun búburú fún àwọn ènìyàn búburú; àwọn ènìyàn búburú fún àwọn ohun búburú. Àwọn ohun rere fún àwọn ènìyàn rere; ènìyàn rere fún àwọn ohun rere. Àwọn wọ̀nyí ni wọ́n mọ́ríbọ́ kúrò nínú ẹ̀sùn èké, ìdáríjìn àti ìpèsè ọlọ́lá ń bẹ fún wọn.

الْخَبِيثَاتُ لِلْخَبِيثِينَ وَالْخَبِيثُونَ
لِلْخَبِيثَاتِ وَالطَّيِّبَاتُ لِلطَّيِّبِينَ وَ
الطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَاتِ أُولَٰئِكَ مُبَرَّءُونَ
مِمَّا يَقُولُونَ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ
كَرِيمٌ ﴿٢٧﴾ ع

ÌDÁ 4

28. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ má ṣe wọ ilé tí kì í ṣe ti yín, títí tí ẹ ó fi gbààyè, kí ẹ sì kí àwọn ara ilé náà. Èyí ni ó lóore jù fún yín kí ẹ lè kíyèsára.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَدْخُلُوا بُيُوتًا
غَيْرَ بُيُوتِكُمْ حَتَّىٰ تَسْتَأْنِسُوا وَتُسَلِّمُوا
عَلَىٰ أَهْلِهَا ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَذَكَّرُونَ ﴿٢٨﴾

29. Bí ẹ̀yin kò bá rí ẹnìkan kan nínú rẹ̀, ẹ má ṣe wọ̀ ọ́ títí tí a ó fi fún yín láṣẹ. Bí A bá sọ fún yín pé, 'Ẹ padà,' ẹ padà nígbà náà; ìyẹn lo mọ́ jù fún yín, Allah sì mọ àmọ̀dájú ohun gbogbo tí ẹ̀ ń ṣe.

فَإِنْ لَمْ تَجِدُوا فِيهَا أَحَدًا فَلَا
تَدْخُلُوهَا حَتَّىٰ يُؤْذَنَ لَكُمْ وَإِنْ قِيلَ
لَكُمُ ارْجِعُوا فَارْجِعُوا هُوَ أَزْكَىٰ لَكُمْ
وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

30. Kò sí ẹ̀ṣẹ̀ fún yín tí ẹ bá wọ àwọn ilé tí ẹnìkan kan kì í gbé, tí àwọn ẹrù yín sì wà níbẹ̀. Àti pé Allah mọ ohun tí ẹ fi hàn àti ohun tí ẹ fi pamọ́.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَدْخُلُوا بُيُوتًا
غَيْرَ مَسْكُونَةٍ فِيهَا مَتَاعٌ لَكُمْ وَاللَّهُ
يَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ﴿٣٠﴾

31. Sọ fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin, kí wọ́n máa rẹ ojú wọn sílẹ̀, kí wọ́n sì máa pa abẹ́ wọn mọ́, èyí ni yóò fọ̀ wọ́n mọ́. Dájúdájú, Allah jẹ́ Olùfúnniníròó nípa ohun gbogbo tí wọ́n ń ṣe.

قُلْ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ يَغُضُّوْا مِنْ اَبْصَارِهِمْ
وَ يَحْفَظُوْا فُرُوْجَهُمْ ؕ ذٰلِكَ اَزْكٰى لَهُمْ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ خَبِيْرٌۢ بِمَا يَصْنَعُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Sì sọ fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo lóbìnrin náà pé kí wọ́n máa rẹ ojú wọn sílẹ̀, kí wọ́n sì máa pa abẹ́ wọn mọ́, kí wọ́n má sì ṣe àfihàn ọ̀ṣọ́ wọn àyàfi èyí tó bá hàn nínú rẹ̀, kí wọ́n sì fi ìbòrí bo orí wọn dé igbáàyà wọn, kí wọ́n má sì ṣe àfihàn ọ̀ṣọ́ wọn àyàfi fún àwọn ọkọ wọn, tàbí àwọn bàbá wọn tàbí bàbá ọkọ wọn tàbí àwọn ọmọ wọn ọkùnrin tàbí àwọn ọmọ ọkọ wọn lọ́kùnrin tàbí àwọn ọmọ ìyá wọn lọ́kùnrin, tàbí ọmọ ọmọ ìyá wọn lóbìnrin, tàbí àwọn obìnrin bí ti wọn tàbí àwọn tó wà ní ìkápá wọn lọ́kùnrin tàbí àwọn ọmọ ọ̀dọ̀ lọ́kùnrin tí ọkàn wọn kò tí ì máa fà sí obìnrin, tàbí àwọn ọmọdékùnrin tí wọn kò mọ nǹkan kan nípa ìhòhò obìnrin. Kí wọ́n má sì ṣe máa fi ẹsẹ̀ wọn kilẹ̀, kí ohun tí ó pamọ́ nínú ọ̀ṣọ́ wọn má baà di mímọ̀. Ẹ ronúpìwàdà sọ́dọ̀ Allah lápapọ̀ ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo, kí ẹ lè ṣe àṣeyọrí.

وَقُلْ لِّلْمُؤْمِنٰتِ يَغْضُضْنَ مِنْ اَبْصَارِهِنَّ
وَ يَحْفَظْنَ فُرُوْجَهُنَّ وَلَا يُبْدِيْنَ زِيْنَتَهُنَّ
اِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلٰى
جُيُوْبِهِنَّ ۪ وَ لَا يُبْدِيْنَ زِيْنَتَهُنَّ اِلَّا
لِبُعُوْلَتِهِنَّ اَوْ اٰبَآئِهِنَّ اَوْ اٰبَآءِ بُعُوْلَتِهِنَّ
اَوْ اَبْنَآئِهِنَّ اَوْ اَبْنَآءِ بُعُوْلَتِهِنَّ اَوْ
اِخْوَانِهِنَّ اَوْ بَنِيْۤ اِخْوَانِهِنَّ اَوْ بَنِيْۤ
اَخَوٰتِهِنَّ اَوْ نِسَآئِهِنَّ اَوْ مَا مَلَكَتْ
اَيْمَانُهُنَّ اَوِ التّٰبِعِيْنَ غَيْرِ اُولِى
الْاِرْبَةِ مِنَ الرِّجَالِ اَوِ الطِّفْلِ الَّذِيْنَ
لَمْ يَظْهَرُوْا عَلٰى عَوْرٰتِ النِّسَآءِ ۪ وَلَا
يَضْرِبْنَ بِاَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِيْنَ مِنْ
زِيْنَتِهِنَّ ؕ وَتُوْبُوْۤا اِلَى اللّٰهِ جَمِيْعًا اَيُّهَ
الْمُؤْمِنُوْنَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿٣٢﴾

33. Kí ẹ sì fẹ́ àwọn opó àárin yín àti àwọn ẹrúkùnrin yín àti ẹrúbìnrin yín (tí wọ́n lẹ́ẹ̀tọ́ sí ìgbéyàwó). Bí wọ́n bá jẹ́ aláìní, Allah yóò rọ̀ wọ́n lọ́rọ̀ láti inú ojú rere Rẹ̀. Allah sì jẹ́ Ẹni tí Ọlá Rẹ̀ gbòòrò, Olùmọ ohun gbogbo.

وَأَنكِحُوا الْأَيَامَىٰ مِنكُمْ وَالصَّالِحِينَ مِنْ
عِبَادِكُمْ وَإِمَائِكُمْ ۚ إِن يَكُونُوا فُقَرَاءَ
يُغْنِهِمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۗ وَاللَّهُ وَاسِعٌ
عَلِيمٌ ﴿٣٣﴾

34. Kí àwọn tí kò rí (ọ̀nà) ìgbeyàwó kó ara wọn ní ìjánu títí tí Allah yóò fi rọ̀ wọ́n lọ́rọ̀ nínú Ọlá Rẹ̀. Ní ti àwọn tí wọ́n ń wá àkọsílẹ̀ (òmìnira) nínú àwọn tí wọ́n wà ní ìkápá yín, ẹ kọ ọ́ sílẹ̀ fún wọn tí ẹ bá rí dáadáa lára wọn, kí ẹ sì pèsè fún wọn nínú Ọrọ̀ Allah tí Ó ti pèsè fún yín. Kí ẹ má sì ṣe fi agbára mú àwọn ẹrúbìnrin yín láti ṣe àgbèrè (nípa àìmájẹ̀ẹ́ kí wọ́n ní ọkọ) tí wọ́n bá fẹ́ pa ara wọn mọ́; kí ẹ baà wá ère ti ayé yìí. Bí ẹnikẹ́ni bá fi agbára mú wọn, dájúdájú lẹ́hìn ìfagbáramúwọn náà, Allah yóò jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ (sí wọn).

وَلْيَسْتَعْفِفِ الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ نِكَاحًا
حَتَّىٰ يُغْنِيَهُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ ۗ وَالَّذِينَ
يَبْتَغُونَ الْكِتَابَ مِمَّا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ
فَكَاتِبُوهُمْ إِنْ عَلِمْتُمْ فِيهِمْ خَيْرًا ۖ
وَآتُوهُم مِّن مَّالِ اللَّهِ الَّذِي آتَاكُمْ ۚ
وَلَا تُكْرِهُوا فَتَيَاتِكُمْ عَلَى الْبِغَاءِ إِنْ
أَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُوا عَرَضَ الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا ۚ وَمَن يُكْرِههُّنَّ فَإِنَّ اللَّهَ مِن
بَعْدِ إِكْرَاهِهِنَّ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٤﴾

35. Dájúdájú A ti sọ àwọn Àmì tí ó hàn gbangba kalẹ̀ fún yín àti àpẹẹrẹ àwọn tí wọ́n ti rékọjá lọ ṣáájú yín àti ọ̀rọ̀ ìyànjú fún àwọn olùpáyà Allah.

وَلَقَدْ أَنزَلْنَا إِلَيْكُمْ آيَاتٍ مُّبَيِّنَاتٍ وَمَثَلًا
مِّنَ الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةً
لِّلْمُتَّقِينَ ﴿٣٥﴾ ع

ÌDÁ 5

36. Allah ni ìmọ́lẹ̀ àwọn ọ̀run àti ayé. Àfijọ ìmọ́lẹ̀ Rẹ̀ dàbí ihò kan lára ògiri, nínú èyí tí àtùpà kán wà, àtùpà náà sì ń bẹ nínú ìgò

اللَّهُ نُورُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ مَثَلُ نُورِهِ
كَمِشْكَاةٍ فِيهَا مِصْبَاحٌ ۖ الْمِصْبَاحُ فِي
زُجَاجَةٍ ۖ الزُّجَاجَةُ كَأَنَّهَا كَوْكَبٌ دُرِّيٌّ

يُوقَدُ مِن شَجَرَةٍ مُّبَٰرَكَةٍ زَيْتُونَةٍ لَّا شَرْقِيَّةٍ وَلَا غَرْبِيَّةٍ يَكَادُ زَيْتُهَا يُضِيٓءُ وَلَوْ لَمْ تَمْسَسْهُ نَارٌ نُّورٌ عَلَىٰ نُورٍ يَهْدِي ٱللَّهُ لِنُورِهِۦ مَن يَشَآءُ وَيَضْرِبُ ٱللَّهُ ٱلْأَمْثَٰلَ لِلنَّاسِ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٣٦﴾

kan. Ìgò náà sì dàbí ìràwọ̀ tí ń dán yinrinyinrin. A tàn án láti ara igi oníbùkún kan- igi òróró kan-tí kì í ṣe ti ìlà oòrùn tàbí ti ìwọ̀ oòrùn, èyí tí epo rẹ̀ yóò fẹ́rẹ̀ máa mú ìmọ́lẹ̀ wá bí iná kò tilẹ̀ kàn án. Ó jẹ́ ìmọ́lẹ̀ lórí ìmọ́lẹ̀! Allah ń ṣe amọ̀nà ẹni tí ó bá wù Ú lọ sí ibi ìmọ́lẹ̀ Rẹ̀. Allah a máa fi àpejúwe lélẹ̀ fún àwọn èniyàn. Àti pé Allah jẹ́ Olùmọ̀ jùlọ lórí ohun gbogbo.

فِي بُيُوتٍ أَذِنَ ٱللَّهُ أَن تُرْفَعَ وَيُذْكَرَ فِيهَا ٱسْمُهُۥ يُسَبِّحُ لَهُۥ فِيهَا بِٱلْغُدُوِّ وَٱلْءَاصَالِ ﴿٣٧﴾

37. (Ìmọ́lẹ̀ yìí sì ti tàn) nínú àwọn ilé tí Allah ti pàṣẹ pé kí a máa ṣe àgbéga wọn, kí a sì máa ṣe ìrántí orúkọ Rẹ̀ nínú wọn. Nínú wọn ni a ti máa ń yìn Ín lógo ní òwúrọ̀ kùtùkùtù àti ní àṣálẹ́;

رِجَالٌ لَّا تُلْهِيهِمْ تِجَٰرَةٌ وَلَا بَيْعٌ عَن ذِكْرِ ٱللَّهِ وَإِقَامِ ٱلصَّلَوٰةِ وَإِيتَآءِ ٱلزَّكَوٰةِ يَخَافُونَ يَوْمًا تَتَقَلَّبُ فِيهِ ٱلْقُلُوبُ وَٱلْأَبْصَٰرُ ﴿٣٨﴾

38. (láti ọwọ́) àwọn èniyàn tí káràkátà tàbí ìgbòkègbodò kì í dí lọ́wọ́ kúrò níbi ìrántí Allah àti gbígbé ìrun dúró àti yíyọ Saka nínú ohun ìní wọn. Wọ́n ń bẹ̀rù ọjọ́ kan tí ọkàn àti ojú wọn yóò dààmú.

لِيَجْزِيَهُمُ ٱللَّهُ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا۟ وَيَزِيدَهُم مِّن فَضْلِهِۦ وَٱللَّهُ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٩﴾

39. Kí Allah le san wọ́n lẹ́san rere ohun tí wọ́n ṣe, kí Ó sì ṣe àlékún ojú rere Rẹ̀ fún wọn. Allah A sì máa pèsè fún ẹni tó bá wù Ú láìní òdiwọ̀n.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوٓا۟ أَعْمَٰلُهُمْ كَسَرَابٍۭ بِقِيعَةٍ يَحْسَبُهُ ٱلظَّمْـَٔانُ مَآءً حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَهُۥ لَمْ يَجِدْهُ شَيْـًٔا وَ

40. Ní ti àwọn tí kò gbàgbọ́, iṣẹ́ wọn dà gẹ́gẹ́ bí rírí ohun tí ó jọ omi nínú aṣálẹ̀, tí ẹni tí òǹgbẹ ń

وَجَدَ اللّٰهَ عِنۡدَهٗ فَوَفّٰىهُ حِسَابَهٗ ؕ
وَاللّٰهُ سَرِيۡعُ الۡحِسَابِ ۝٤٠

gbẹ ń rò pé omi ni, ṣùgbọ́n nígbà tí ó dé ibẹ̀ kò bá nǹkan kan, ṣùgbọ́n ó bá Allah níbẹ̀, Ó sì san án lẹ́san rẹ̀, Allah sì yára ní ìṣirò ṣíṣe.

اَوۡ كَظُلُمٰتٍ فِىۡ بَحۡرٍ لُّـجِّىٍّ يَّغۡشٰهُ
مَوۡجٌ مِّنۡ فَوۡقِهٖ مَوۡجٌ مِّنۡ فَوۡقِهٖ
سَحَابٌ ؕ ظُلُمٰتٌۢ بَعۡضُهَا فَوۡقَ بَعۡضٍ ؕ
اِذَاۤ اَخۡرَجَ يَدَهٗ لَمۡ يَكَدۡ يَرٰٮهَا ؕ وَمَنۡ
لَّمۡ يَجۡعَلِ اللّٰهُ لَهٗ نُوۡرًا فَمَا لَهٗ مِنۡ نُّوۡرٍ ۝٤١ ع

41. Tàbí (kí iṣẹ́ wọn dà) gẹ́gẹ́ bí òkùnkùn birimù-birimù nínú ibúdò tí ó jìn, tí ìgbì lórí ìgbì bò ó, tí kùrukùru tún wà lókè rẹ̀; àwọn ìpele òkùnkùn lórí ara wọn. Nígbàkúùgbà tí ó bá yọ ọwọ́ rẹ̀ jáde, ó fẹ́rẹ̀ má lè rí i; ẹnikẹ́ni tí Allah kò bá fún ní ìmọ́lẹ̀- kò sí ìmọ́lẹ̀ fún un rárá.

ÌDÁ 6

اَلَمۡ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يُسَبِّحُ لَهٗ مَنۡ فِى
السَّمٰوٰتِ وَالۡاَرۡضِ وَالطَّيۡرُ صٰٓفّٰتٍ ؕ كُلٌّ
قَدۡ عَلِمَ صَلَاتَهٗ وَتَسۡبِيۡحَهٗ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيۡمٌۢ
بِمَا يَفۡعَلُوۡنَ ۝٤٢

42. Ìwọ kò ha ri pé Allah ni ohun gbogbo tí ń bẹ ní ọ̀run àti orí ilẹ̀ ń ṣe àfọ̀mọ́ fún, bẹ́ẹ̀ náà sì ni àwọn ẹyẹ bí wọ́n ti ń na ìyẹ́ wọn? Olúkúlùkù ni ó sì dá ìlànà ìjọ́sìn àti ọ̀nà ọpẹ́ tirẹ̀ mọ̀. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ nípa ohun tí wọ́n ń ṣe.

وَلِلّٰهِ مُلۡكُ السَّمٰوٰتِ وَالۡاَرۡضِ ۚ وَاِلَى اللّٰهِ
الۡمَصِيۡرُ ۝٤٣

43. Tí Allah ni ìjọba ọ̀run àti ayé, ọ̀dọ̀ Allah sì ni ìpadàsí ohun gbogbo.

اَلَمۡ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يُزۡجِىۡ سَحَابًا ثُمَّ
يُؤَلِّفُ بَيۡنَهٗ ثُمَّ يَجۡعَلُهٗ رُكَامًا
فَتَرَى الۡوَدۡقَ يَخۡرُجُ مِنۡ خِلٰلِهٖ ۚ وَيُنَزِّلُ
مِنَ السَّمَآءِ مِنۡ جِبَالٍ فِيۡهَا مِنۡۢ بَرَدٍ
فَيُصِيۡبُ بِهٖ مَنۡ يَّشَآءُ وَيَصۡرِفُهٗ عَنۡ
مَّنۡ يَّشَآءُ ؕ يَكَادُ سَنَا بَرۡقِهٖ يَذۡهَبُ
بِالۡاَبۡصَارِ ۝٤٤

44. Ìwọ kò ha ri pé Allah ló mú kí ẹ̀ṣú òjò máa wọ́ kiri, lẹ́hìn náà yóò wá kó wọn jọ papọ̀, yóò ṣe wọ́n ní ìpele-ìpele, iwọ yóò sì rí òjò tí yóò máa jáde láti inú rẹ̀? Òun ló sì máa ń sọ (kùrukùru) tí ó dàbí òkè kalẹ̀ láti ọ̀run nínú èyí tí yìnyín máa ń wà. Òun a máa já a lu ẹni tí ó bá wù Ú. Ìkọ-yànràn mọ̀nàmọ́ná rẹ̀ fẹ́rẹ̀ le mú ìríran lọ.

45. Allah ni Ó ń mú kí òru àti ọ̀sán máa tẹ̀lé ara wọn ní pàsípàrọ̀; dájúdájú eléyìí jẹ́ ẹ̀kọ́ fún àwọn tó lójú inú.

يُقَلِّبُ اللّٰهُ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ ۗ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّاُولِي الْاَبْصَارِ ﴿٤٥﴾

46. Allah ni Ó ṣẹ̀dá gbogbo ohun abẹ̀mí láti inú omi; òmíràn nínú wọn ń fi àyà fà; òmíràn nínú wọn sì ń fi ẹsẹ̀ méjì rìn, àwọn mìíràn jẹ́ ẹlẹ́sẹ̀ mẹ́rin. Allah máa ń ṣẹ̀dá ohun tó bá wù Ú. Dájúdájú Allah ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

وَاللّٰهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّنْ مَّآءٍ ۚ
فَمِنْهُمْ مَّنْ يَّمْشِيْ عَلٰى بَطْنِهٖ ۚ وَمِنْهُمْ
مَّنْ يَّمْشِيْ عَلٰى رِجْلَيْنِ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ
يَّمْشِيْ عَلٰٓى اَرْبَعٍ ۗ يَخْلُقُ اللّٰهُ مَا يَشَآءُ ۗ
اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٤٦﴾

47. Dájúdájú A ti sọ àwọn Àmì tí ó hàn gbangba kalẹ̀. Allah a sì máa tọ́ ẹni tí ó bá wù Ú sí ọ̀nà tààrà.

لَقَدْ اَنْزَلْنَآ اٰيٰتٍ مُّبَيِّنٰتٍ ۗ وَاللّٰهُ
يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ اِلٰى صِرَاطٍ
مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٤٧﴾

48. Wọ́n sì ń sọ pé ‘Àwá gba Allah àti òjíṣẹ́ náà gbọ́, bẹ́ẹ̀ ni a sì gbọ́ràn’, lẹ́hìn náà apá kan wọn tún gbọnrí; irú àwọn wọ̀nyẹn kì í ṣe onígbàgbọ́ òdodo.

وَيَقُوْلُوْنَ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَبِالرَّسُوْلِ
وَاَطَعْنَا ثُمَّ يَتَوَلّٰى فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ
ذٰلِكَ ۗ وَمَآ اُولٰٓئِكَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٨﴾

49. Nígbà tí a bá pè wọ́n sí ọ̀dọ̀ Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, kí ó lè ṣe ìdájọ́ láàrin wọn, kíyèsí i, apá kan nínú wọn máa ń gbọnrí.

وَاِذَا دُعُوْٓا اِلَى اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ لِيَحْكُمَ
بَيْنَهُمْ اِذَا فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. Àti pé (tí wọ́n bá rí) òdodo lọ́dọ̀ wọn, wọn ìbá yára wá bá a pẹ̀lú ìtẹríba.

وَاِنْ يَّكُنْ لَّهُمُ الْحَقُّ يَاْتُوْٓا اِلَيْهِ
مُذْعِنِيْنَ ﴿٥٠﴾

51. Àrùn ha ń bẹ ní ọkàn wọn ni bí? Tàbí wọn ha ń ṣiyèméjì ni? Àbí wọ́n ha ń bẹ̀rù pé bóyá Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ yóò ṣe àbòsí fún wọn? Rárá o, àwọn gan-an ni wọ́n jẹ́ alábòsí.

اَفِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ اَمِ ارْتَابُوْٓا اَمْ
يَخَافُوْنَ اَنْ يَّحِيْفَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ وَ
رَسُوْلُهٗ ۗ بَلْ اُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٥١﴾

ÌDÁ 7

52. Ìdáhùn àwọn onígbàgbọ́ òdodo nígbà tí a bá pè wọ́n lọ sí ọ̀dọ̀ Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ láti ṣe ìdájọ́ láàrin wọn ni pé: ‘A gbọ́, a sì gbà.’ Àwọn wọ̀nyí ni yóò ṣoríire.

إِنَّمَا كَانَ قَوْلَ الْمُؤْمِنِينَ إِذَا دُعُوٓا إِلَى
اللّٰهِ وَرَسُولِهِۦ لِيَحْكُمَ بَيْنَهُمْ أَنْ يَقُولُوا
سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا ۚ وَأُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٥٢﴾

53. Ẹnikẹ́ni tó bá tẹ̀lé Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, tí ó tún ń bẹ̀rù Allah tó sì tún mú Un ni Aláàbò, àwọn ni yóò jèrè.

وَمَنْ يُطِعِ اللّٰهَ وَرَسُولَهُۥ وَيَخْشَ اللّٰهَ وَ
يَتَّقْهِ فَأُولٰٓئِكَ هُمُ الْفَآئِزُونَ ﴿٥٣﴾

54. Wọ́n ti fi Allah búra ní ìbúra tó lágbára pé tí ó bá pàṣẹ fún wọn àwọn yóò jáde lọ. Sọ pé, ‘Ẹ má ṣe búra; (ohun tí ó se pàtàkì ni) ìgbọràn (tòótọ́) sí ohun tó tọ́. Dájúdájú Allah mọ àmọ̀dájú ohun tí ẹ̀ ń ṣe.’

وَأَقْسَمُوا بِاللّٰهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ لَئِنْ
أَمَرْتَهُمْ لَيَخْرُجُنَّ ۖ قُلْ لَا تُقْسِمُوا ۖ
طَاعَةٌ مَعْرُوفَةٌ ۚ إِنَّ اللّٰهَ خَبِيرٌۢ بِمَا
تَعْمَلُونَ ﴿٥٤﴾

55. Wí pé, ‘Ẹ gbọ́ràn sí Allah, kí ẹ sì gbọ́ràn sí òjíṣẹ́ náà lẹ́nu.’ Ṣùgbọ́n tí ẹ bá ṣẹ́rí padà, dájúdájú (ẹni tí ó bá ṣe bẹ́ẹ̀) ni yóò ru ẹrù ara rẹ̀, ẹ̀yin náà yóò sì ru ẹrù ti yín. Bí ẹ̀yin bá wá tẹ̀lé e, ẹ ó rí ìtọ́sọ́nà. Kò sí nǹkan kan fún òjíṣẹ́ náà ju iṣẹ́ jíjẹ́ nìkan.

قُلْ أَطِيعُوا اللّٰهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ ۖ
فَإِنْ تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا عَلَيْهِ مَا حُمِّلَ وَ
عَلَيْكُمْ مَا حُمِّلْتُمْ ۖ وَإِنْ تُطِيعُوهُ تَهْتَدُوا ۚ
وَمَا عَلَى الرَّسُولِ إِلَّا الْبَلٰغُ الْمُبِينُ ﴿٥٥﴾

56. Allah ti ṣe àdéhùn fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo nínú yín, tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere pé dájúdájú Òun yóò fi wọ́n ṣe àrólé lórí ilẹ̀ gẹ́gẹ́ bí Òun ti fi àwọn tí wọ́n ṣíwájú wọn ṣe àrólé. Àti pé dájúdájú Òun yóò fi ìdí ẹ̀sìn wọn rinlẹ̀ fún wọn, èyí tí Òun yọ́nú sí fún

وَعَدَ اللّٰهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنْكُمْ وَ
عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَيَسْتَخْلِفَنَّهُمْ فِي
الْأَرْضِ كَمَا اسْتَخْلَفَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۖ
وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمْ دِينَهُمُ الَّذِي ارْتَضٰى لَهُمْ
وَلَيُبَدِّلَنَّهُمْ مِنْ بَعْدِ خَوْفِهِمْ أَمْنًا ۚ

يَعْبُدُوْنَنِيْ لَا يُشْرِكُوْنَ بِيْ شَيْـًٔا ۚ وَمَنْ كَفَرَ
بَعْدَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٥٦﴾

wọn, àti pè dájúdájú Òun yóò fi ìfọ̀kànbalẹ̀ dípò ìpayà wọn: Wọn yóò sì máa sìn Mí, wọn kì yóò wá ẹgbẹ́ kankan pẹ̀lú Mi. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣàìgbàgbọ́ lẹ́hìn èyí, àwọn ni aláìgbọràn, ọlọ̀tẹ̀.

وَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَاَطِيْعُوا
الرَّسُوْلَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٥٧﴾

57. Ẹ máa gbérun dúró, kí ẹ sì máa yọ sàká, kí ẹ sì máa gbọ́ràn sí òjíṣẹ́ náà lẹ́nu, kí ẹ lè rí àánú gbà.

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مُعْجِزِيْنَ فِى
الْاَرْضِ ۚ وَمَاْوٰىهُمُ النَّارُ ۚ وَلَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٥٨﴾ ؏ ٧ ١٣

58. Ẹ má ṣe rò pé àwọn aláìgbàgbọ́ lè dojú (ètò Wa) lórí ilẹ̀ bolẹ̀; ibùgbé wọn ni iná. Dájúdájú ibùsinmi búburú ní í ṣe.

ÌDÁ 8

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لِيَسْتَاْذِنْكُمُ الَّذِيْنَ
مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ وَالَّذِيْنَ لَمْ يَبْلُغُوا
الْحُلُمَ مِنْكُمْ ثَلٰثَ مَرّٰتٍ ۚ مِنْ قَبْلِ صَلٰوةِ
الْفَجْرِ وَحِيْنَ تَضَعُوْنَ ثِيَابَكُمْ مِّنَ
الظَّهِيْرَةِ وَمِنْۢ بَعْدِ صَلٰوةِ الْعِشَآءِ ۚ ثَلٰثُ عَوْرٰتٍ لَّكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَلَا
عَلَيْهِمْ جُنَاحٌۢ بَعْدَهُنَّ ۚ طَوّٰفُوْنَ
عَلَيْكُمْ بَعْضُكُمْ عَلٰى بَعْضٍ ۚ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ
اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ ۚ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٥٩﴾

59. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, kí àwọn tó wà ní ìkápá yín àti àwọn tí kò ì tí ì dàgbà nínú yín gba ìyọ̀nda lọ́wọ́ yín ni àwọn àkókò mẹ́ta (kí wọ́n tó wọlé tọ̀ yín): ṣíwájú ìrun òwúrọ̀, àti nígbà tí ẹ bá bọ́ aṣọ sílẹ̀ lọ́sàn-án lásìkò ooru àti lẹ́hìn ìrun alẹ́. (Ìwọ̀nyí jẹ́) àwọn àsìkò ìpamọ́ mẹ́ta fún yín. Kò sì sí ìbáwí fún yín àti fún àwọn náà (nínú àwọn àsìkò míràn) lẹ́hìn èyí nítorí pé wọn ó máa pàárà ọ̀dọ yín, (nípa pé) apá kan yín (yóò máa dá sí) apá kejì. Báyìí ni Allah máa ń fi àwọn Àmì Rẹ̀ hàn yín. Allah sì jẹ́ Olùmọ ohun gbogbo, Ọlọ́gbọ́n jùlọ.

وَإِذَا بَلَغَ الْأَطْفَالُ مِنكُمُ الْحُلُمَ فَلْيَسْتَأْذِنُوا كَمَا اسْتَأْذَنَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٦٠

60. Nígbà tí àwọn ọmọdé nínú yín náà bá dàgbà, kí àwọn (náà) máa gbààyè gẹ́gẹ́ bí àwọn aṣíwájú wọn ṣe ń gbààyè. Báyìí ni Allah máa ń fi àwọn Àṣẹ Rẹ̀ hàn si yín. Allah jẹ́ Olùmọ ohun gbogbo, Ọlọ́gbọ́n jùlọ.

وَالْقَوَاعِدُ مِنَ النِّسَاءِ اللَّاتِي لَا يَرْجُونَ نِكَاحًا فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعْنَ ثِيَابَهُنَّ غَيْرَ مُتَبَرِّجَاتٍ بِزِينَةٍ ۖ وَأَن يَسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَّهُنَّ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٦١

61. (Ní ti) àwọn arúgbó obìnrin tí wọ́n ti dàgbà kọjá ìgbéyàwó, kò sí ìbáwí fún wọn bí wọ́n bá bọ́ aṣọ (ìlékè) wọn sílẹ̀ láìfi ọ̀ṣọ́ wọn hàn; ṣùgbọ́n tí wọn kò bá ṣe èyí, ni ó lóore jù fún wọn. Allah jẹ́ Olùgbọ́ ohun gbogbo, Olùmọ ohun gbogbo.

لَّيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ أَن تَأْكُلُوا مِن بُيُوتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ آبَائِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ إِخْوَانِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَعْمَامِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّاتِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخْوَالِكُمْ أَوْ بُيُوتِ خَالَاتِكُمْ أَوْ مَا مَلَكْتُم مَّفَاتِحَهُ أَوْ صَدِيقِكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُوا جَمِيعًا أَوْ أَشْتَاتًا ۚ فَإِذَا دَخَلْتُم بُيُوتًا فَسَلِّمُوا عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِّنْ عِندِ اللَّهِ مُبَارَكَةً طَيِّبَةً ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ٦٢ ع ١٤

62. Kò sí ìbáwí fún afọ́jú àti arọ, bẹ́ẹ̀ ni kì í ṣe ẹ̀ṣẹ̀ fún aláàárẹ̀; kò sì sí ìbáwí fún ẹ̀yin náà pé kí ẹ jẹun nínú ilé ara yín tàbí nínú ilé àwọn bàbá yín tàbí nínú ilé àwọn ìyá yín tàbí nínú ilé àwọn arákùnrin yín tàbí nínú ilé àwọn arábìnrin yín tàbí nínú ilé àwọn arákùnrin bàbá yín tàbí nínú ilé arábìnrin bàbá yín tàbí nínú ilé àwọn arákùnrin ìyá yín tàbí nínú ilé arábìnrin ìyá yín tàbí nínú àwọn ilé tí kọ́kọ́rọ́ rẹ̀ bá wà ní ìkápá yín, tàbí àwọn ilé ọ̀rẹ́ yín. Kò sì sí ìbáwí fún yín láti jẹun ní àpapọ̀ tàbí ní ọ̀tọ̀ọ̀tọ̀. Nígbà tí ẹ bá wọ èyíkéyìí ilé, kí ẹ kí ara yín ní kíkí tí ó ti ọ̀dọ̀ Allah wá, tí ó dára, tí ó sì ní ìbùkún. Báyìí ni Allah ṣe máa ń fi àwọn Àmì Rẹ̀ hàn si yín kí ẹ lè ṣe làákàyè.

ÌDÁ 9

63. Dájúdájú àwọn tó gba Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́ nìkan ni onígbàgbọ́ òdodo; nígbà tí wọ́n bá wà pẹ̀lú rẹ̀ lórí ọ̀rọ̀ pàtàkì tí ó kan gbogbo wọn, wọn kì í dìde lọ títí wọn yóò fi gba ìyọ̀nda lọ́wọ́ rẹ̀. Dájúdájú àwọn tí wọ́n ń gba ìyọ̀nda lọ́wọ́ rẹ ni àwọn tí ó gba Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́. Nígbà tí wọ́n bá bèèrè ìyọ̀nda lọ́wọ́ rẹ fún ọ̀rọ̀ ara wọn, yọ̀nda fún ẹni tí ìwọ bá fẹ́ nínú wọn, kí o sì wá àforíjìn fún wọn. Dájúdájú Allah ni Aláforíjìn jùlọ, Aláàánú jùlọ.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَ
رَسُولِهِ وَإِذَا كَانُوا مَعَهُ عَلَىٰ أَمْرٍ جَامِعٍ
لَّمْ يَذْهَبُوا حَتَّىٰ يَسْتَأْذِنُوهُ ۚ إِنَّ الَّذِينَ
يَسْتَأْذِنُونَكَ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ
بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ۚ فَإِذَا اسْتَأْذَنُوكَ
لِبَعْضِ شَأْنِهِمْ فَأْذَن لِّمَن شِئْتَ مِنْهُمْ
وَاسْتَغْفِرْ لَهُمُ اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٦٣﴾

64. Ẹ má ṣe jẹ́ kí pípe òjíṣẹ́ náà láàrin yín dà gẹ́gẹ́ bí ẹ ṣe máa ń pe ara yín . Dájúdájú Allah mọ àwọn tó fara pamọ́ nínú yín. Nítorí náà kí àwọn tó lòdì sí àṣẹ Rẹ̀ ṣọ́ra, kí ìdààmú má baà bá wọn tàbí kí ìyà olóró má baà jẹ wọ́n.

لَّا تَجْعَلُوا دُعَاءَ الرَّسُولِ بَيْنَكُمْ كَدُعَاءِ
بَعْضِكُم بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ اللَّهُ الَّذِينَ
يَتَسَلَّلُونَ مِنكُمْ لِوَاذًا ۚ فَلْيَحْذَرِ الَّذِينَ
يُخَالِفُونَ عَنْ أَمْرِهِ أَن تُصِيبَهُمْ
فِتْنَةٌ أَوْ يُصِيبَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦٤﴾

65. Ẹ kíyèsí i, dájúdájú ti Allah ni ohun gbogbo tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé. Dájúdájú Ó mọ ẹni tí ẹ jẹ́. Àti pé ní ọjọ́ tí a ó mú wọn padà sọ́dọ̀ Rẹ̀, Òun yóò fún wọn ní ìró nípa ohun tí wọ́n ti ṣe. Allah sì mọ ohun gbogbo.

أَلَا إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ
قَدْ يَعْلَمُ مَا أَنتُمْ عَلَيْهِ وَيَوْمَ يُرْجَعُونَ
إِلَيْهِ فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا ۗ وَاللَّهُ
بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٦٥﴾




# AL-FURKỌỌN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ìbùkún ni fún Ẹni tí Ó sọ Òòyà (òdodo kúrò lára irọ́) kalẹ̀, fún ẹrúsìn Rẹ̀, kí ó lè máa jẹ́ olùkìlọ̀ fún gbogbo ẹ̀dá ayé-

تَبٰرَكَ الَّذِيْ نَزَّلَ الْفُرْقَانَ عَلٰى عَبْدِهٖ لِيَكُوْنَ لِلْعٰلَمِيْنَ نَذِيْرًا ﴿٢﴾

3. Ẹni tí ìjọba àwọn ọ̀run àti ti ayé jẹ́ tiRẹ̀; tí kò sì yan ọmọ kankan fún ara Rẹ̀; tí kò sì ní alábàápín nínú ìjọba náà; Òun ló dá ohun gbogbo, tí Ó sì ṣe òdiwọ̀n rẹ̀ ní òdiwọ̀n tí ó gún régé.

الَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَلَمْ يَتَّخِذْ وَلَدًا وَّلَمْ يَكُنْ لَّهٗ شَرِيْكٌ فِي الْمُلْكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ فَقَدَّرَهٗ تَقْدِيْرًا ﴿٣﴾

4. Síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n tún ń yan ọlọ́run mìíràn yàtọ̀ sí I. Àwọn tí kò le dá ohunkóhun; a dá àwọn náà ni, tí wọn kò sì ní ìkápá láti mú ìnira tàbí oore bá ara wọn. Wọn kò sì ní agbára lórí ikú tàbí ìyè, tàbí lórí Àjíǹde.

وَاتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اٰلِهَةً لَّا يَخْلُقُوْنَ شَيْـًٔا وَّهُمْ يُخْلَقُوْنَ وَلَا يَمْلِكُوْنَ لِاَنْفُسِهِمْ ضَرًّا وَّلَا نَفْعًا وَّلَا يَمْلِكُوْنَ مَوْتًا وَّلَا حَيٰوةً وَّلَا نُشُوْرًا ﴿٤﴾

5. Àwọn aláìgbàgbọ́ wí pé, 'Èyí (Al-Kur'an) kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe àdápa irọ́ láti ẹnu ara rẹ̀, tí àwọn èniyàn mìíràn sì ràn án lọ́wọ́ lórí rẹ̀.' Dájúdájú wọ́n ti mú àbòsí àti irọ́ wá.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ هٰذَآ اِلَّآ اِفْكُ ِۨافْتَرٰىهُ وَاَعَانَهٗ عَلَيْهِ قَوْمٌ اٰخَرُوْنَ فَقَدْ جَاۤءُوْ ظُلْمًا وَّزُوْرًا ﴿٥﴾

6. Wọ́n sì wí pé; 'Ìtàn àwọn ara ìṣíwájú ni, wọ́n bá a kọ ọ́ sílẹ̀ ni, bẹ́ẹ̀ ni a pè é kọ fún un ni, ní òwúrọ̀ àti àṣálẹ́.'

وَقَالُوْٓا اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ اكْتَتَبَهَا فَهِيَ تُمْلٰى عَلَيْهِ بُكْرَةً وَّاَصِيْلًا ﴿٦﴾

7. Wí pé, 'Ẹni tí Ó mọ gbogbo ohun tí ó pamọ́ ní àwọn ọ̀run àti ayé ni Ó sọ ọ́ kalẹ̀. Dájúdájú Ó jẹ́ Aláforíjìn àti Aláàánú jùlọ.'

قُلْ اَنْزَلَهُ الَّذِيْ يَعْلَمُ السِّرَّ فِي السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ ؕ اِنَّهٗ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ۝٧

8. Wọ́n sì wí pé, 'Kí ló se òjíṣẹ́ yìí tí ó ń jẹun, tí ó sì ń rìn káàkiri ní ọ̀pópónà? Kí ló dé tí a kò sọ màláíkà kan kalẹ̀ fún un, kí ó lè jẹ́ olùkìlọ̀ pẹ̀lú rẹ̀?

وَقَالُوْا مَالِ هٰذَا الرَّسُوْلِ يَاْكُلُ الطَّعَامَ
وَيَمْشِيْ فِي الْاَسْوَاقِ ؕ لَوْلَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِ
مَلَكٌ فَيَكُوْنَ مَعَهٗ نَذِيْرًا ۝٨

9. 'Tàbí kí a sọ ìṣúra kan kalẹ̀ fún un, tàbí kí ọgbà kan wà fún un tí yóò máa jẹ nínú rẹ̀.' Àwọn alábòsí náà tún sọ pé: 'ọkùnrin tí ẹ̀ ń tẹ̀lé yìí kì í ṣe ẹnikankan bí kò ṣe ẹni tí a ti gba làákàyè rẹ̀.'

اَوْ يُلْقٰٓى اِلَيْهِ كَنْزٌ اَوْ تَكُوْنُ لَهٗ جَنَّةٌ
يَّاْكُلُ مِنْهَا ؕ وَقَالَ الظّٰلِمُوْنَ اِنْ
تَتَّبِعُوْنَ اِلَّا رَجُلًا مَّسْحُوْرًا ۝٩

10. Si wo àwọn ohun tí wọ́n ń fi ọ́ wé, wọ́n ti sọnù, wọn kò sì lè mọ ọ̀nà tí ó tọ́.

اُنْظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوْا لَكَ الْاَمْثَالَ فَضَلُّوْا
فَلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ سَبِيْلًا ۝١٠

ÌDÁ 2

11. Ìbùkún ni fún Ẹni náà, tí ó jẹ́ pé tí ó bá wù Ú, yóò ṣe ohun tí ó dára ju ìyẹn lọ fún ọ. Àwọn ọgbà ìtura tí odò ń ṣàn lábẹ́ rẹ̀. Òun yóò sì tún fún ọ ni àwọn ààfin pẹ̀lú.

تَبٰرَكَ الَّذِيْٓ اِنْ شَآءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِّنْ
ذٰلِكَ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۙ
وَيَجْعَلْ لَّكَ قُصُوْرًا ۝١١

12. Ṣùgbọ́n wọ́n ti pe Àsìkò náà ní irọ́, A sì ti pèsè iná tí ń jò geregere sílẹ̀ fún àwọn tí ń pe Àsìkò náà ní irọ́.

بَلْ كَذَّبُوْا بِالسَّاعَةِ ۫ وَاَعْتَدْنَا لِمَنْ
كَذَّبَ بِالسَّاعَةِ سَعِيْرًا ۝١٢

13. Nígbà tí (iná) bá rí wọn láti òkèrè, wọn yóò máa gbọ́ híhó àti kíkùn rẹ̀.

اِذَا رَاَتْهُمْ مِّنْ مَّكَانٍ بَعِيْدٍ سَمِعُوْا لَهَا
تَغَيُّظًا وَّزَفِيْرًا ۝١٣

وَإِذَآ أُلْقُوا مِنْهَا مَكَانًا ضَيِّقًا مُّقَرَّنِينَ دَعَوْا هُنَالِكَ ثُبُورًا ١٤

14. Àti pé nígbà tí a bá jù wọ́n sí ààyè kan tó há gádígádí nínú rẹ̀, ní ẹni tí a fi ẹ̀wọ̀n dè lọ́wọ́lẹ́sẹ̀, wọn yóò máa kígbe oró fún ìparun.

لَا تَدْعُوا الْيَوْمَ ثُبُورًا وَاحِدًا وَادْعُوا ثُبُورًا كَثِيرًا ١٥

15. 'Ẹ má ṣe bèèrè fún ìparun kan lónìí, ṣùgbọ́n ẹ bèèrè fún ọ̀pọ̀lọpọ̀ ìparun.'

قُلْ أَذَٰلِكَ خَيْرٌ أَمْ جَنَّةُ الْخُلْدِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ كَانَتْ لَهُمْ جَزَاءً وَمَصِيرًا ١٦

16. Sọ pé, 'Ǹjẹ́ ìyẹn ni ó dára ni tàbí ọgbà ìdẹ̀ra àìnípẹ̀kun tí a ti ṣe àdéhùn rẹ̀ fún àwọn olùpáyà Allah? Òhun ni yóò jẹ́ ẹ̀san àti ibùdésí wọn.'

لَّهُمْ فِيهَا مَا يَشَاءُونَ خَالِدِينَ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ وَعْدًا مَّسْئُولًا ١٧

17. Ohunkóhun tí wọ́n bá ń fẹ́ yóò máa jẹ́ ti wọn níbẹ̀, (wọn yóò máa gbé níbẹ̀) gbére. Ìlérí Olúwa rẹ ni, tí ó yẹ kí á máa bẹ̀bẹ̀ fún (ní gbogbo ìgbà).

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ فَيَقُولُ أَأَنتُمْ أَضْلَلْتُمْ عِبَادِي هَٰؤُلَاءِ أَمْ هُمْ ضَلُّوا السَّبِيلَ ١٨

18. Ní ọjọ́ tí Òun yóò kó wọn jọ pọ̀ àti àwọn ohun tí wọ́n ń sìn lẹ́hìn Allah. Òun yóò wí pé; 'Ṣé ẹ̀yin ni ẹ̀ ń ṣi àwọn ẹrúsìn Mi wọ̀nyí lọ́nà àbí àwọn fúnra wọn ló kúrò lójú ọ̀nà?'

قَالُوا سُبْحَانَكَ مَا كَانَ يَنبَغِي لَنَا أَن نَّتَّخِذَ مِن دُونِكَ مِنْ أَوْلِيَاءَ وَلَٰكِن مَّتَّعْتَهُمْ وَآبَاءَهُمْ حَتَّىٰ نَسُوا الذِّكْرَ وَكَانُوا قَوْمًا بُورًا ١٩

19. Wọn yóò wí pé, 'Mímọ́ Rẹ! Kò tọ́ fún wa láti ní aláàbò mìíràn yàtọ̀ sí Ọ, ṣùgbọ́n Ìwọ náà lo ti fún wọn ní ìgbádùn àti àwọn bàbá wọn tí wọ́n fi gbàgbé ìrántí náà, wọ́n sì di ẹni ìparun.'

فَقَدْ كَذَّبُوكُم بِمَا تَقُولُونَ فَمَا تَسْتَطِيعُونَ صَرْفًا وَلَا نَصْرًا وَمَن يَظْلِم مِّنكُمْ نُذِقْهُ عَذَابًا كَبِيرًا ٢٠

20. (Lẹ́hín náà, A ó sọ fún àwọn ọ̀ṣẹbọ pé:) 'Dájúdájú wọ́n ti pè yín lópùrọ́ nípa ohun tí ẹ̀ ń sọ, ẹ kò sì ní agbára ìyípadà (ìyà) kan, tàbí ìrànlọ́wọ́ kan.' Ẹnikẹ́ni tó bá sì ṣe àbòsí nínú yín A ó jẹ́ kí ó tọ́ ìyà tí ó tóbi wò.

21. A kò rán àwọn òjíṣẹ́ ṣáájú rẹ, bí kò ṣe pé wọn a máa jẹun, wọn a sì tún máa rìn káàkiri, Àwá ṣe àwọn kan nínú yín ní àdánwò fún àwọn miíràn . Ẹyin kò ha ní ṣe sùúrù bí? Olúwa rẹ sì ni Olùrí ohun gbogbo.

وَمَآ اَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ الْمُرْسَلِيْنَ اِلَّآ
اِنَّهُمْ لَيَاْكُلُوْنَ الطَّعَامَ وَ يَمْشُوْنَ فِي
الْاَسْوَاقِ ؕ وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً ؕ
ع اَتَصْبِرُوْنَ ۚ وَ كَانَ رَبُّكَ بَصِيْرًا ﴿٢١﴾

**ÌPÍN 19**

ÌDÁ 3

الجزء ١٩

22. Àwọn tí kò ní ìrètí láti pàdé Wa ń wí pé: ‘Kí ló dé tí a kò sọ màláíkà kalẹ̀ fún wa, tàbí kí a rí Olúwa wa ní ojúkorojú?’ Dájúdájú wọ́n ti jọ ara wọn lójú, wọ́n sì ti kọjá ẹnu ààlà gidigidi.

وَقَالَ الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ لِقَآءَنَا
لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْنَا الْمَلٰٓئِكَةُ اَوْ نَرٰى
رَبَّنَا ؕ لَقَدِ اسْتَكْبَرُوْا فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ
وَعَتَوْ عُتُوًّا كَبِيْرًا ﴿٢٢﴾

23. Ní ọjọ́ tí wọ́n bá fojú kan àwọn màláíkà- kì yóò sí ìró ayọ̀ kankan fún àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ ní ọjọ́ náà; wọn yóò wí pé: ‘Ìbá sì jẹ́ pé gàgá tí ó lágbára kan wá!’

يَوْمَ يَرَوْنَ الْمَلٰٓئِكَةَ لَا بُشْرٰى
يَوْمَئِذٍ لِّلْمُجْرِمِيْنَ وَ يَقُوْلُوْنَ
حِجْرًا مَّحْجُوْرًا ﴿٢٣﴾

24. A ó gbé ọ̀kọ̀ọ̀kan àwọn iṣẹ́ wọn yẹ̀wò, Àwa yóò sì kù ú dànú bí eruku.

وَ قَدِمْنَآ اِلٰى مَا عَمِلُوْا مِنْ عَمَلٍ
فَجَعَلْنٰهُ هَبَآءً مَّنْثُوْرًا ﴿٢٤﴾

25. Àwọn èrò ọgbà ìdẹ̀ra yóò ní ibùgbé tí ó dára jù ní ọjọ́ náà àti ibùsinmi tí ó rẹwà jọjọ.

اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ يَوْمَئِذٍ خَيْرٌ مُّسْتَقَرًّا
وَّاَحْسَنُ مَقِيْلًا ﴿٢٥﴾

26. Àti pé ní ọjọ́ náà tí ọ̀run yóò fàya pẹ̀lú kùrukùru tí a ó sì sọ àwọn màláíkà kalẹ̀ ní ọ̀pọ̀lọpọ̀.

وَ يَوْمَ تَشَقَّقُ السَّمَآءُ بِالْغَمَامِ وَ
نُزِّلَ الْمَلٰٓئِكَةُ تَنْزِيْلًا ﴿٢٦﴾

27. Ìjọba òdodo ọjọ́ náà yóò jẹ́ tí (Ọba) Olóore ọ̀fẹ́ àti pé ọjọ́ ìṣoro ni yóò jẹ́ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

اَلْمُلْكُ يَوْمَئِذِ ٍالْحَقُّ لِلرَّحْمٰنِ ؕ وَ
كَانَ يَوْمًا عَلَى الْكٰفِرِيْنَ عَسِيْرًا ﴿٢٧﴾

28. (Ẹ ṣọ́ra fún) ọjọ́ tí alábòsí yóò gé ìka ara rẹ̀ jẹ, tí yóò wí pé, ‘Ó mà ṣe lára mi o, ìbá ṣe pé mo mọ̀ ni, èmi ìbá tí tẹ̀lé òjíṣẹ́ náà.’

وَيَوْمَ يَعَضُّ الظَّالِمُ عَلَىٰ يَدَيْهِ يَقُولُ
يَا لَيْتَنِي اتَّخَذْتُ مَعَ الرَّسُولِ سَبِيلًا ﴿٢٨﴾

29. ‘Háà, ó mà ṣe lára mi o! Èmi ìbá má ti mú lágbájá yìí lọ́rẹ̀ẹ́ tímọ́tímọ́!

يَا وَيْلَتَىٰ لَيْتَنِي لَمْ أَتَّخِذْ فُلَانًا خَلِيلًا ﴿٢٩﴾

30. ‘Dájúdájú, ó ti ṣì mí lọ́nà kúrò ní bi ìrántí lẹ́hìn ti ó ti dé wá bá mi.’ Èṣù sì jẹ́ ẹni tí ó máa ń kọ ènìyàn sílẹ̀.

لَقَدْ أَضَلَّنِي عَنِ الذِّكْرِ بَعْدَ إِذْ
جَاءَنِي ۗ وَكَانَ الشَّيْطَانُ لِلْإِنسَانِ
خَذُولًا ﴿٣٠﴾

31. Òjíṣẹ́ náà yóò wí pé, ‘Olúwa mi ò, àwọn ènìyàn mi ti sọ Al-Kur’an yìí di ohun ìkọ̀sílẹ̀.’

وَقَالَ الرَّسُولُ يَا رَبِّ إِنَّ قَوْمِي
اتَّخَذُوا هَٰذَا الْقُرْآنَ مَهْجُورًا ﴿٣١﴾

32. Báyìí ni Àwá ṣe máa ń yan ọ̀tá láàrin àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ fún òjíṣẹ́ kọ̀ọ̀kan; Olúwa rẹ sì ti tó ni Olùfinimọ̀nà àti Olùrànlọ́wọ́.

وَكَذَٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا مِّنَ
الْمُجْرِمِينَ ۗ وَكَفَىٰ بِرَبِّكَ هَادِيًا وَ
نَصِيرًا ﴿٣٢﴾

33. Àwọn aláìgbàgbọ́ sọ pé, ‘kí ní ṣe tí a kò sọ Al-Kur’an náà kalẹ̀ fún un papọ̀ lẹ́ẹ̀kan ṣoṣo?’ (A sọ ọ́ kalẹ̀ bẹ́ẹ̀) kí A lè tipasẹ̀ bẹ́ẹ̀ mú ọkàn rẹ dúró ṣinṣin. A sì ti tò ó ní ọ̀nà tí ó dára jùlọ.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ
الْقُرْآنُ جُمْلَةً وَاحِدَةً ۚ كَذَٰلِكَ ۚ
لِنُثَبِّتَ بِهِ فُؤَادَكَ وَرَتَّلْنَاهُ تَرْتِيلًا ﴿٣٣﴾

34. Wọn kò ní lè mú àfijọ kankan wá fún ọ ṣùgbọ́n Àwá ti mú òdodo wá fún ọ àti àlàyé tí ó dára jùlọ.

وَلَا يَأْتُونَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنَاكَ بِالْحَقِّ
وَأَحْسَنَ تَفْسِيرًا ﴿٣٤﴾

35. Àwọn tí a ó kó lọ sínú iná ní ìdojúbolẹ̀- àwọn ni ipò wọn yóò burú jùlọ, àwọn ni wọ́n ṣìnà kúrò lójú ọ̀nà tààrà jùlọ.

الَّذِينَ يُحْشَرُونَ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ إِلَىٰ
جَهَنَّمَ ۙ أُولَٰئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ
سَبِيلًا ﴿٣٥﴾ ع

ÌDÁ 4

36. Dájúdájú A ti fún Musa ní Ìwé náà, àti pè A yan arákùnrin rẹ̀, Haruna pẹ̀lú rẹ̀ ní olùrànlọ́wọ́.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوسَى الْكِتٰبَ وَجَعَلْنَا مَعَهٗٓ
اَخَاهُ هٰرُونَ وَزِيرًاۚ ٣٦

37. A sì wí pé: ‘Ẹ̀yin méjèèjì, ẹ lọ sọ́dọ̀ àwọn ènìyàn tí wọ́n pe àwọn Àmì wa ní irọ́. Lẹ́hìn náà A pa wọ́n run pátápátá.

فَقُلْنَا اذْهَبَآ اِلَى الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا
بِاٰيٰتِنَاۜ فَدَمَّرْنٰهُمْ تَدْمِيرًاۜ ٣٧

38. Àti àwọn ènìyàn Nuuh, nígbà tí wọ́n pe àwọn òjíṣẹ́ ní òpùrọ́, A tẹ̀ wọ́n rì sínú omi, A ṣe wọ́n ní Àmì fún àwọn ènìyàn. A sì pèsè ìyà olóró sílẹ̀ fún alábòsí.

وَقَوْمَ نُوحٍ لَمَّا كَذَّبُوا الرُّسُلَ
اَغْرَقْنٰهُمْ وَجَعَلْنٰهُمْ لِلنَّاسِ اٰيَةًۜ
وَاَعْتَدْنَا لِلظّٰلِمِينَ عَذَابًا اَلِيمًاۚ ٣٨

39. Àti àwọn ènìyàn ‘Aad àti Samuud àti àwọn ènìyàn agbègbè Kànga àti ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ìran mìíràn láàrin wọn.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَاَصْحٰبَ الرَّسِّ وَقُرُونًا
بَيْنَ ذٰلِكَ كَثِيرًا ٣٩

40. Olúkúlùkù wọn ni A ti fi àwọn àpẹẹrẹ lẹ́lè fún àti pè olúkúlùkù wọn náà ni A sì ti parun pátápátá.

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ الْاَمْثَالَۘ وَكُلًّا
تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ٤٠

41. Dájúdájú àwọn (wọ̀nyí) máa ti ṣe àbẹ̀wò sí ìlú náà tí òjò búburú rọ̀ sí. Àbí wọn kò rí i nígbà náà ni? Bẹ́ẹ̀ kọ́, wọn kò ní ìrètí nípa Àjíǹde (lẹ́hìn ikú) ni.

وَلَقَدْ اَتَوْا عَلَى الْقَرْيَةِ الَّتِيٓ اُمْطِرَتْ
مَطَرَ السَّوْءِۜ اَفَلَمْ يَكُونُوا يَرَوْنَهَاۚ
بَلْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ٤١

42. Nígbà tí wọ́n bá rí ọ, wọ́n kan máa ń fi ọ́ ṣe yẹ̀yẹ́ ni; wọn yóò wí pé, ‘Ǹjẹ́ eléyìí ni ẹni tí Allah gbé dìde ní òjíṣẹ́?’

وَاِذَا رَاَوْكَ اِنْ يَتَّخِذُونَكَ اِلَّا
هُزُوًاۜ اَهٰذَا الَّذِي بَعَثَ اللّٰهُ رَسُولًا ٤٢

43. ‘Ó ti fẹ́rẹ̀ ṣì wá lọ́nà kúrò lọ́dọ̀ àwọn òrìṣà wa, tí kì í bá ṣe pé a dúró tì wọ́n gbọingbọin ni.’

اِنْ كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ اٰلِهَتِنَا لَوْلَٓا اَنْ
صَبَرْنَا عَلَيْهَاۜ وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ
حِينَ يَرَوْنَ الْعَذَابَ مَنْ اَضَلُّ

سَبِيلًا ﴿٤٣﴾

Wọ́n ń bọ̀ wá mọ àwọn tó sọnù kúrò lójú ọ̀nà nígbà tí wọ́n bá rí ìyà.

أَرَءَيْتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ أَفَأَنتَ تَكُونُ عَلَيْهِ وَكِيلًا ﴿٤٤﴾

44. Ǹjẹ́ ìwọ kò ha rí ẹni tí ó mú ìfẹ́ inú rẹ̀ ní ọlọ́run rẹ̀? Ǹjẹ́ ìwọ ha lè jẹ́ olùṣọ́ fún un bí?

أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُونَ أَوْ يَعْقِلُونَ إِنْ هُمْ إِلَّا كَٱلْأَنْعَٰمِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٤٥﴾

45. Tàbí ìwọ ha rò pé ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn gbọ́ràn tàbí ní làákàyè ni? Kò sí ohun tí a lè fi wọ́n wé bí kò ṣe ẹranko- bẹ́ẹ̀ kọ́, àwọ́n ló sọnù jìnnà jù.

ÌDÁ 5

أَلَمْ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيْفَ مَدَّ ٱلظِّلَّ وَلَوْ شَآءَ لَجَعَلَهُۥ سَاكِنًا ثُمَّ جَعَلْنَا ٱلشَّمْسَ عَلَيْهِ دَلِيلًا ﴿٤٦﴾

46. Ìwọ kò ha ri bí Olúwa rẹ ti ń sọ òjìji di gígùn; ìbá ṣe pé ó wù Ú ni Òun ìbá jẹ́ kí ó dúró sí ojú kan. Lẹ́hìn náà Àwá fi òòrùn ṣe amọ̀nà fún un;

ثُمَّ قَبَضْنَٰهُ إِلَيْنَا قَبْضًا يَسِيرًا ﴿٤٧﴾

47. Lẹ́hìn náà A fà á wá sí ọ̀dọ̀ Wa ní fífà tí ó rọrùn.

وَهُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ لِبَاسًا وَٱلنَّوْمَ سُبَاتًا وَجَعَلَ ٱلنَّهَارَ نُشُورًا ﴿٤٨﴾

48. Òun ni ẹni tí Ó ṣe òru ní ààbò fún yín àti oorun sísùn ní ìsinmi, Ó sì tún ṣe ọ̀sán láti tún fi jí yín dìde.

وَهُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ ٱلرِّيَٰحَ بُشْرًۢا بَيْنَ يَدَىْ رَحْمَتِهِۦ وَأَنزَلْنَا مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً طَهُورًا ﴿٤٩﴾

49. Àti pé Òun ni ẹni tí Ó ń fi atẹ́gùn ránṣẹ́ ní ìró ìdùnnú ṣíwájú àánú Rẹ̀. Àwá sì ń sọ omi tí ó mọ kalẹ̀ láti ọ̀run wá.

لِّنُحْـِۧىَ بِهِۦ بَلْدَةً مَّيْتًا وَنُسْقِيَهُۥ مِمَّا خَلَقْنَآ أَنْعَٰمًا وَأَنَاسِىَّ كَثِيرًا ﴿٥٠﴾

50. Kí A lè fi sọ ilẹ̀ tí ó ti kú di alààyè kí A sì tún lè máa fi fún àwọn ohun tí A dá nínú ẹranko àti àwọn ènìyàn ní omi mu lọ́pọ̀lọpọ̀.

وَلَقَدْ صَرَّفْنٰهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوا ۖ فَاَبٰٓى اَكْثَرُ النَّاسِ اِلَّا كُفُورًا ﴿٥١﴾

51. A ti ṣe àlàyé rẹ̀ fún wọn lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́ ní oríṣìíríṣìí ọ̀nà kí wọ́n lè kíyèsára ṣùgbọ́n kò sí ohun tí ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn kò ní kọ̀ sílẹ̀ bí kò ṣe àìgbàgbọ́.

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِي كُلِّ قَرْيَةٍ نَذِيرًا ﴿٥٢﴾

52. Ìbá ṣe pé A fẹ́ ni, A bá ti gbé olùkìlọ̀ dìde ní ìlú kọ̀ọ̀kan.

فَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِينَ وَجَاهِدْهُمْ بِهِ جِهَادًا كَبِيرًا ﴿٥٣﴾

53. Má sì ṣe tẹ̀lé àwọn aláìgbàgbọ́, ṣùgbọ́n máa fi Al-Kur'an gbà wọ́n níyànjú gidigidi.

وَهُوَ الَّذِي مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ هٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ وَهٰذَا مِلْحٌ اُجَاجٌ ۚ وَجَعَلَ بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَحِجْرًا مَحْجُورًا ﴿٥٤﴾

54. Òun ni Ó mú kí òkun méjì máa ṣàn, tí ọ̀kan dára lẹ́nu ó sì dùn pẹ̀lú, tí èkejì sì jẹ́ oníyọ̀ tí ó sì tún korò. Ó fi gàgá àti ààlà tó nípọn sí ààrin àwọn méjèèjì.

وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ مِنَ الْمَاءِ بَشَرًا فَجَعَلَهُ نَسَبًا وَصِهْرًا ۗ وَكَانَ رَبُّكَ قَدِيرًا ﴿٥٥﴾

55. Òun ni Ẹni tí Ó ṣẹ̀dá ènìyàn láti inú omi, Ó sì ṣe ìbátan fún un níti ìbí àti àna nípa ìgbéyàwó àti pé Olúwa rẹ ni Alágbára jùlọ.

وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُهُمْ وَلَا يَضُرُّهُمْ ۗ وَكَانَ الْكَافِرُ عَلٰى رَبِّهِ ظَهِيرًا ﴿٥٦﴾

56. Síbẹ̀ wọ́n ń sin ohun mìíràn dípò Allah, èyí tí kò le ṣe wọ́n ní àǹfàní, tí kò sì le ni wọ́n lára. Aláìgbàgbọ́ sì jẹ́ alátìlẹhìn (fún éṣù) ní àtakò sí Olúwa rẹ̀.

وَمَا اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا مُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٥٧﴾

57. A kò rán ọ níṣẹ́ bí kò ṣe láti jẹ́ olùfúnniníròó ìdùnnú àti olùkìlọ̀.

قُلْ مَا اَسْئَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ اِلَّا مَنْ شَاءَ اَنْ يَتَّخِذَ اِلٰى رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿٥٨﴾

58. Wí pé, 'Èmi kò bèèrè ẹ̀san lọ́wọ́ yín yàtọ̀ sí pé kí ẹni tí ó bá fẹ́ tẹ̀lé ọ̀nà tí ó lọ tààrà sí ọ̀dọ Olúwa rẹ̀.'

59. Kí ìwọ sì máa gbẹ́kẹ̀lé Alàáyè kan ṣoṣo, Ẹni tí kì Í kú, kí o sì máa yìn (Ín) lógo pẹ̀lú ìyin Rẹ̀. Ó tó tán gẹ́gẹ́ bí Olùmọ̀ ẹ̀ṣẹ̀ àwọn ẹrúsìn Rẹ̀,

وَتَوَكَّلْ عَلَى الْحَيِّ الَّذِي لَا يَمُوتُ وَسَبِّحْ بِحَمْدِهِ ۚ وَكَفَىٰ بِهِ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا ﴿٥٩﴾

60. Ẹni tí ó dá àwọn ọ̀run àti ayé àti ohun tí ń bẹ láàrin méjèèjì ní ìgbà mẹ́fà, lẹ́hìn náà Ó gúnwà sórí ìtẹ́ Ọlá Rẹ̀, Ọba Oníkẹ̀ẹ́. Bèèrè nípa Rẹ̀ lọ́wọ́ ẹni tí ó mọ̀.

الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوَىٰ عَلَى الْعَرْشِ ۚ الرَّحْمَٰنُ فَاسْأَلْ بِهِ خَبِيرًا ﴿٦٠﴾

61. Nígbà tí a bá sọ fún wọn pé, ‘Ẹ tẹríba fún (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́’, wọn ń wí pé, ‘Ta ni (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́ náà? Ṣé ohunkóhun tí o bá ti paláṣẹ ni àwa ó foríbalẹ̀ fún ni?’ Ó ń ṣe àlékún ìgbúnrí wọn ni.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ اسْجُدُوا لِلرَّحْمَٰنِ قَالُوا وَمَا الرَّحْمَٰنُ أَنَسْجُدُ لِمَا تَأْمُرُنَا وَزَادَهُمْ نُفُورًا ۩ ﴿٦١﴾

ÌDÁ 6

62. Ìbùkún ni fún Ẹni tí Ó dá ààyè ńlá sí ọ̀run, Ó sì fi òòrùn àti òṣùpá tí ó ń mú ìmọ́lẹ̀ wá síbẹ̀.

تَبَارَكَ الَّذِي جَعَلَ فِي السَّمَاءِ بُرُوجًا وَجَعَلَ فِيهَا سِرَاجًا وَقَمَرًا مُنِيرًا ﴿٦٢﴾

63. Òun náà sì ni Ẹni tí Ó fi òru àti ọ̀sán tẹ̀lé ara wọn fún àǹfààní ẹni tí ó ń fẹ́ láti máa rántí tàbí tí ó ń fẹ́ láti ṣọpẹ́.

وَهُوَ الَّذِي جَعَلَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ خِلْفَةً لِمَنْ أَرَادَ أَنْ يَذَّكَّرَ أَوْ أَرَادَ شُكُورًا ﴿٦٣﴾

64. Àwọn ẹrúsìn Ọba Oníkẹ̀ẹ́ ni àwọn tó ń rìn tọ̀wọ̀tọ̀wọ̀ lórí ilẹ̀, nígbà tí àwọn aláìmọ̀kan bá sọ̀rọ̀ (àìdara) sí wọn, wọ́n á wí pé ‘ÀLÀÁFÍÀ’!

وَعِبَادُ الرَّحْمَٰنِ الَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى الْأَرْضِ هَوْنًا وَإِذَا خَاطَبَهُمُ الْجَاهِلُونَ قَالُوا سَلَامًا ﴿٦٤﴾

65. Àti àwọn tí wọ́n ń lo òru fún Olúwa wọn ní ìforíbalẹ̀ àti ní ìdúró.

وَالَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَامًا ﴿٦٥﴾

66. Àti àwọn tó máa ń máa ń wí pé, 'Olúwa wa! Yẹ ìyà ọ̀run àpáàdì kúrò fún wa. Dájúdájú ìya Rẹ̀ jẹ́ ìnira tó pẹ́ títí,

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا اصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ
جَهَنَّمَ ۖ إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٦﴾

67. 'Ààyè búrukú ní fún ìsinmi àti ibùgbé;'

إِنَّهَا سَاءَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٦٧﴾

68. Àti àwọn tó ṣe pé tí wọ́n bá ń náwó, wọn kì í ná ìná àpà, bẹ́ẹ̀ ni wọn kì í háwọ́; ṣùgbọ́n wọn a máa wà ní ìwọ̀ntún-ìwọ̀nsì.

وَالَّذِينَ إِذَا أَنْفَقُوا لَمْ يُسْرِفُوا وَ
لَمْ يَقْتُرُوا وَكَانَ بَيْنَ ذَٰلِكَ قَوَامًا ﴿٦٨﴾

69. Àti àwọn tó jẹ́ pé wọn kì í pe ọlọ́run mìíràn pẹ̀lú Allah, tí wọn kì í sì í gba ẹ̀mí tí Allah ṣe léèwọ̀ àyàfi lórí ẹ̀tọ́, bẹ́ẹ̀ ni wọn kì í ṣe àgbèrè. (tàbí pañṣágà). Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe èyí yóò ri ẹ̀san ibi.

وَالَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ وَ
لَا يَقْتُلُونَ النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا
بِالْحَقِّ وَلَا يَزْنُونَ ۚ وَمَنْ يَفْعَلْ
ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٩﴾

70. A ó ṣe àdìpèlé ìyà náà fún un lọ́jọ́ Àjíǹde, yóò sì máa wà níbẹ̀ ní ẹni ìdójútì,

يُضَاعَفْ لَهُ الْعَذَابُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَ
يَخْلُدْ فِيهِ مُهَانًا ﴿٧٠﴾

71. Àyàfi àwọn tó bá ronúpìwàdà tí wọ́n sì gbàgbọ́, tí wọ́n tún ń ṣe iṣẹ́ rere; àwọn wọ̀nyí ni Allah yóò yí iṣẹ́ búburú wọ́n sí rere; Allah sì jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ;

إِلَّا مَنْ تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا
صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ يُبَدِّلُ اللَّهُ سَيِّئَاتِهِمْ
حَسَنَاتٍ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿٧١﴾

72. Ẹnikẹ́ni tó bá ronúpìwàdà tó tùn ń ṣe rere, dájúdájú ó ló ń ronúpìwàdà sí ọ̀dọ̀ Allah nítòótọ́;

وَمَنْ تَابَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَإِنَّهُ يَتُوبُ إِلَى
اللَّهِ مَتَابًا ﴿٧٢﴾

73. Àti àwọn tí wọn kì í jẹ́rìí èké, tí wọ́n bá sì kọjá lọ nítòsí ohun àsán kan, wọn a máa kọjá lọ tọ̀wọ̀tọ̀wọ̀;

وَالَّذِينَ لَا يَشْهَدُونَ الزُّورَ ۙ وَإِذَا مَرُّوا
بِاللَّغْوِ مَرُّوا كِرَامًا ﴿٧٣﴾

74. Àti àwọn tó ṣe pé nígbà tí a bá rán wọn létí Àmì Olúwa wọn, wọn kì í ya adití àti odi nípa rẹ̀;

وَالَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ لَمْ يَخِرُّوا عَلَيْهَا صُمًّا وَعُمْيَانًا ٧٤

75. Àti àwọn tó ń gbàdúrà pé 'Olúwa wa, ṣe àwọn ẹnìkeji (ìyàwò àti ọkọ) wa àti àwọn ọmọ wa ní àrídunnú fún wa, kí O sì ṣe (ẹnìkọ̀ọ̀kan) wa ní aṣiwájú fún àwọn olùpáyà (Rẹ).'

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبْ لَنَا مِنْ أَزْوَاجِنَا وَذُرِّيَّاتِنَا قُرَّةَ أَعْيُنٍ وَاجْعَلْنَا لِلْمُتَّقِينَ إِمَامًا ٧٥

76. Àwọn wọ̀nyẹn ni a ó san lẹ́san ààyè tí ó ga nínú ọgbà ìdẹ̀ra nítorí wọ́n ní ìfaradà; a ó sì pàdé wọn níbẹ̀ pẹ̀lú ìkini àláàfíà.

أُولَٰئِكَ يُجْزَوْنَ الْغُرْفَةَ بِمَا صَبَرُوا وَيُلَقَّوْنَ فِيهَا تَحِيَّةً وَسَلَامًا ٧٦

77. Wọn yóò máa gbé ibẹ̀. Ó dára púpọ̀ jù ní ibùsinmi àti ibùgbé.

خَالِدِينَ فِيهَا ۚ حَسُنَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ٧٧

78. Sọ fún (àwọn aláìgbàgbọ́): 'Olúwa mi ìbá tí bìkítà fún yín, tí kì í bá ṣe tìtorí àdúrà yín. Nítorí pé dájúdájú ẹ tí kọ (òdodo náà), (ìyà kíkọ̀ rẹ̀) yóò sì lẹ̀ mọ́ yín pẹ́kípẹ́kí.'

قُلْ مَا يَعْبَأُ بِكُمْ رَبِّي لَوْلَا دُعَاؤُكُمْ ۖ فَقَدْ كَذَّبْتُمْ فَسَوْفَ يَكُونُ لِزَامًا ٧٨




## AL-ŞU ARAA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ şíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. *TAA, SIIN, MIIM* (Ọba Mímọ́, Olùgbọ́ràn, Olùmọ̀ ohun gbogbo).

طٰسٓمّٓ ﴿٢﴾

3. Àwọn wọ̀nyí ni àwọn ẹsẹ Ìwé náà tó hàn gbangba.

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ﴿٣﴾

4. Ìwọ ha lè fi ìbànújẹ́ pa ara rẹ nítorí pé wọn kò gbàgbọ́.

لَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ اَلَّا يَكُوْنُوْا مُؤْمِنِيْنَ ﴿٤﴾

5. Bí ó bá şe pé A fẹ́ ni, A bá sọ Àmì kan kalẹ̀ fún wọn láti ọ̀run. Àwọn ọrùn wọn ìbá tẹ̀ba fún un ní ti ìrẹ̀lẹ̀.

اِنْ نَّشَاْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِمْ مِّنَ السَّمَآءِ اٰيَةً
فَظَلَّتْ اَعْنَاقُهُمْ لَهَا خٰضِعِيْنَ ﴿٥﴾

6. Kò sí Ìrántí kan tí yóò wá bá wọn láti ọ̀dọ̀ Ọba Oníkẹ̀ẹ́ àyàfi kí wọ́n gbọnrí kúrò níbẹ̀.

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ ذِكْرٍ مِّنَ الرَّحْمٰنِ
مُحْدَثٍ اِلَّا كَانُوْا عَنْهُ مُعْرِضِيْنَ ﴿٦﴾

7. Dájúdájú wọ́n ti pè é (Al-Kur'an) ní irọ́, nítorí náà, ìró ohun tí wọ́n fi ń şe yẹ̀yẹ́, yóò wá bá wọn.

فَقَدْ كَذَّبُوْا فَسَيَاْتِيْهِمْ اَنْۢبٰٓؤُا مَا كَانُوْا بِهٖ
يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٧﴾

8. Wọn kò ha şe àkíyèsí ilẹ̀ ni; mélòóméḷòó ni àwọn nǹkan dáradára tí A mú jáde lórísirísi láti inú rẹ̀?

اَوَلَمْ يَرَوْا اِلَى الْاَرْضِ كَمْ اَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ
كُلِّ زَوْجٍ كَرِيْمٍ ﴿٨﴾

9. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú ìyẹn, síbẹ̀síbẹ̀ ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn kò gbàgbọ́.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ۭ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ
مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩﴾

ع وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٠﴾

10. Dájúdájú Olúwa rẹ̀ ni Alágbára, Aláàánú.

ÌDÁ 2

وَاِذْ نَادٰى رَبُّكَ مُوْسٰٓى اَنِ ائْتِ الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١١﴾

11. Kí o sì rántí nígbà tí Olúwa rẹ pe Musa pé, 'Tọ àwọn alábòsí ènìyàn lọ-

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ؕ اَلَا يَتَّقُوْنَ ﴿١٢﴾

12. 'Àwọn ènìyàn Fir'aona, wọn kì yóò ha páyà Allah bí?

قَالَ رَبِّ اِنِّيْٓ اَخَافُ اَنْ يُّكَذِّبُوْنِ ﴿١٣﴾

13. Ó wí pé, 'Olúwa mi, ẹ̀rù ń bà mí pé wọ́n ó pè mí lópùrọ́.

وَيَضِيْقُ صَدْرِيْ وَلَا يَنْطَلِقُ لِسَانِيْ فَاَرْسِلْ اِلٰى هٰرُوْنَ ﴿١٤﴾

14. 'Ọkàn mi ha gádígádí, ahọ́n mi ò sì rọ̀, nítorí náà ránṣẹ́ sí Haruna.

وَلَهُمْ عَلَيَّ ذَنْۢبٌ فَاَخَافُ اَنْ يَّقْتُلُوْنِ ﴿١٥﴾

15. 'Àti pé wọ́n ní ẹ̀sùn kan sí mi, nítorí náà, mo ń bẹ̀rù pé wọ́n lè pa mí.'

قَالَ كَلَّا ۚ فَاذْهَبَا بِاٰيٰتِنَآ اِنَّا مَعَكُمْ مُّسْتَمِعُوْنَ ﴿١٦﴾

16. (Ọlọ́run) dáhùn pé, "Bẹ́ẹ̀ kọ́, kí ẹ̀yin méjèèjì lọ pẹ̀lú àwọn Àmì Wa, dájúdájú A ń bẹ pẹ̀lú yín, A sì ń gbọ́.

فَاْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُوْلَآ اِنَّا رَسُوْلُ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٧﴾

17. "Nítorí náà ẹ lọ bá Fir'aona, kí ẹ sì wí pé, 'Àwá ni Ìránṣẹ́ Olúwa gbogbo ayé,

اَنْ اَرْسِلْ مَعَنَا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ﴿١٨﴾

18. '(Láti sọ fún ọ pé kí o) jẹ́ kí àwọn ọmọ Israẹli máa bá wa lọ.'"

قَالَ اَلَمْ نُرَبِّكَ فِيْنَا وَلِيْدًا وَّلَبِثْتَ فِيْنَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِيْنَ ﴿١٩﴾

19. (Fir'aona) sọ pé, 'Kì ha ṣe pé àwa ni a tọ́ ọ dàgbà láti ìgbà tí o ti wà ní ọmọdé láàrin wa tí o sì gbé ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọdún nínú ìgbésí ayé rẹ láàrin wa?

وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ الَّتِيْ فَعَلْتَ وَاَنْتَ مِنَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٠﴾

20. 'Ìwọ sì hu ìwà tí o hù tí ìwọ sì fi di ọ̀kan nínú àwọn aláìmoore.'

قَالَ فَعَلْتُهَآ إِذًا وَّأَنَا۠ مِنَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٢١﴾

21. (Musa) wí pé; 'Èmi hu irú ìwà náà nígbà tí èmi kò tí i sí lójú ọ̀nà.

فَفَرَرْتُ مِنكُمْ لَمَّا خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكْمًا وَّجَعَلَنِي مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿٢٢﴾

22. 'Nítorí náà mo sálọ kúrò lọ́dọ̀ yín, nítorí mo bẹ̀rù yín; lẹ́hìn náà Olúwa mi fún mi ní àṣẹ àti ọgbọ́n, Ó sì ṣe mí ní ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́.

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنْ عَبَّدتَّ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٢٣﴾

23. 'Ìyẹn ni ìdẹ̀ra tí o ń ṣirègún rẹ̀ fún mi; tí o ṣe sọ àwọn ọmọ Israẹli di ẹrú.'

قَالَ فِرْعَوْنُ وَمَا رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٤﴾

24. Fir'aona bèèrè pé, 'Kí ni Olúwa gbogbo àgbáyé?'

قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ﴿٢٥﴾

25. (Musa) dáhùn pé, 'Òun ni Olúwa ọ̀run àti ayé àti ohun gbogbo tí ń bẹ láàrin méjèèjì bí ẹ bá fẹ́ mọ àmọ̀dájú.'

قَالَ لِمَنْ حَوْلَهُۥٓ أَلَا تَسْتَمِعُونَ ﴿٢٦﴾

26. (Fir'aona) wí fún àwọn tí wọ́n yí i ká pé, 'Ṣé ẹ gbọ́ bí?

قَالَ رَبُّكُمْ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٧﴾

27. (Musa) sọ pé, 'Òun náà ni Olúwa yín tí Í ṣe Olúwa àwọn babańlá yín.'

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِيٓ أُرْسِلَ إِلَيْكُمْ لَمَجْنُونٌ ﴿٢٨﴾

28. (Fir'aona) wí pé, 'Dájúdájú òjíṣẹ́ yín tí a rán sí yín yìí, wèrè ni.

قَالَ رَبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِن كُنتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٩﴾

29. (Musa) sọ pé, 'Olúwa ìlà oòrùn àti ti ìwọ̀ oòrùn àti ohun tí ń bẹ láàrin méjèèjì bí ẹ̀yin bá ṣe làákàyè.

قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذْتَ إِلَٰهًا غَيْرِي لَأَجْعَلَنَّكَ مِنَ ٱلْمَسْجُونِينَ ﴿٣٠﴾

30. (Fir'aona) sọ pé, 'Bí o bá mú Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn mi, dájúdájú, èmi yóò sọ ọ́ sí ẹ̀wọ̀n.'

31. (Musa) wí pé, Kín̄la, kódà tí mo bá fi ohun tó fojú hàn gban̄gba hàn ọ́?'

قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَيْءٍ مُّبِينٍ ﴿٣١﴾

32. (Fir'aona) sọ pé, 'Mú un wá, bí ìwọ bá jẹ́ olódodo.'

قَالَ فَأْتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٣٢﴾

33. Nítorí náà Musa ju ọ̀pá rẹ̀ sílẹ̀, şì wò ó, ejò tí gbogbo ojú rí ni.

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿٣٣﴾

34. Ó sì tún fa ọwọ́ rẹ̀ yọ, sì kíyèsi i! Funfun bálaú ni lójú àwọn olùwòran.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيْضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ﴿٣٤﴾ ع

ÌDÁ 3

35. (Fir'aona) sọ fún àwọn ìjòyè tí wọ́n yí i ká pé, 'Dájúdájú òpìdán tó nímọ̀ gidigidi ni èyí.

قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٌ ﴿٣٥﴾

36. 'Ó ń wá ọ̀nà láti fi idán rẹ̀ mú yín kúrò lórí ilẹ̀ yín. Nítorí náà kí ni ìmọ̀ràn yín?'

يُرِيدُ أَن يُخْرِجَكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِۦ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ ﴿٣٦﴾

37. Wọ́n wí pé, 'Jẹ́ kí òun àti arákùnrin rẹ̀ yẹra fún ìgbà díẹ̀ kí ẹ wá rán àwọn akígbe sí gbogbo ìlú láti kéde,

قَالُوٓا۟ أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَٱبْعَثْ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ﴿٣٧﴾

38. 'Kí wọ́n mú àwọn òpìdán tí wọ́n ní ìmọ̀ ìjìnlẹ̀ wá bá yín.'

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٍ ﴿٣٨﴾

39. Nítorí náà wọ́n kó àwọn òpìdán náà jọ pọ̀ ní àsìkò tí a yàn ní ọjọ́ tí a dá gan-an.

فَجُمِعَ ٱلسَّحَرَةُ لِمِيقَٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٣٩﴾

40. A sì ké sí àwọn ènìyàn pé, 'Ǹjẹ́ ẹ̀yin náà kò ha ní şe àkójọ ara yín bí?

وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلْ أَنتُم مُّجْتَمِعُونَ ﴿٤٠﴾

41. 'Kí á le tẹ̀lé àwọn òpìdán náà bí wọ́n bá borí.'

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ ٱلسَّحَرَةَ إِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿٤١﴾

42. Nígbà tí àwọn òpìdán náà dé, wọ́n sọ fún Fir'aona pé, 'Ǹjẹ́ ẹ̀san ń bẹ fún wa bí a bá borí?'

فَلَمَّا جَآءَ السَّحَرَةُ قَالُوا لِفِرْعَوْنَ أَئِنَّ
لَنَا لَأَجْرًا إِن كُنَّا نَحْنُ الْغَٰلِبِينَ ﴿٤٢﴾

43. Ó wí pé, 'Bẹ́ẹ̀ ni, àti pè nígbà náà, ẹ ó tún máa bẹ nínú àwọn tí ó súnmọ́ mi.'

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ إِذًا لَّمِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿٤٣﴾

44. Musa sọ fún wọn pé, 'Ẹ ju ohun tí ẹ bá fẹ́ jù sílẹ̀.'

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ أَلْقُوا مَا أَنتُم مُّلْقُونَ ﴿٤٤﴾

45. Nítorí náà wọ́n sọ àwọn okùn àti ọ̀pá wọn sílẹ̀, wọ́n sì wí pé, 'Ní ọlá Fir'aona, àwa ni yóò borí.'

فَأَلْقَوْا حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُوا بِعِزَّةِ
فِرْعَوْنَ إِنَّا لَنَحْنُ الْغَٰلِبُونَ ﴿٤٥﴾

46. Lẹ́hìn náà, Musa ju ọ̀pá rẹ̀ sílẹ̀, sì wò ó, ó gbé gbogbo ohun tí wọ́n hun jọ mì.

فَأَلْقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ
مَا يَأْفِكُونَ ﴿٤٦﴾

47. Nígbà náà la mú kí àwọn òpìdán náà tẹríba.

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سَٰجِدِينَ ﴿٤٧﴾

48. Wọ́n wí pé 'A gba Olúwa gbogbo àgbáyé gbọ́,

قَالُوٓا ءَامَنَّا بِرَبِّ الْعَٰلَمِينَ ﴿٤٨﴾

49. 'Olúwa Musa àti ti Haruna.'

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿٤٩﴾

50. (Fir'aona) wí pé, 'Ẹ gbà á gbọ́ kí n tó fún yín láṣẹ? Dájúdájú, òun ni ọ̀gá yín tó kọ́ yín ní idán. Nítorí náà, ẹ ń bọ̀ wá mọ (ohun tí yóò gbẹ̀yin rẹ̀). Mà á gé ọwọ́ àti ẹsẹ̀ yín ní ìpasíǹpayọ, lẹ́hìn náà èmi yóò kàn gbogbo yín mọ́ àgbélèbú pa.'

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ
إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ
فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ
وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ
أَجْمَعِينَ ﴿٥٠﴾

51. Wọ́n sọ pé, 'Kò burú; dájúdájú ọ̀dọ̀ Olúwa wa la ó padà sí.

قَالُوا لَا ضَيْرَ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥١﴾

52. 'A nírètí pé Olúwa wa yóò dárí àwọn ẹ̀ṣẹ̀ wa jìn wá, nítorí pé àwa ni ẹni àkọ́kọ́ nínú àwọn olùgbàgbọ́.'

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن
كُنَّآ أَوَّلَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٢﴾ ع

ÌDÁ 4

53. A sì ṣípayá fún Musa pé, 'Kó àwọn ẹrúsìn Mi kúrò ní òru. Dájúdájú wọn yóò lépa yín.'

وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِيٓ إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٥٣

54. Fir'aona sì rán àwọn akígbe sí gbogbo ìlú (pé),

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِي ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٥٤

55. 'Àwọn wọ̀nyí jẹ́ ìjọ tí kò tó nǹkan,

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيلُونَ ٥٥

56. Wọ́n sì ti ṣẹ̀ wá;

وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُونَ ٥٦

57. Àwá sì jẹ́ agbo (ènìyàn tó ti gbaradì, a sì tún ń) ṣọ́ra.'

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ٥٧

58. Nítorí náà, A mú wọn kúrò nínú àwọn ọgbà, àti omi ìṣẹ́lẹ̀ru,

فَأَخْرَجْنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ٥٨

59. Àti àwọn ohun ìṣura, àti àwọn ibùgbé abiyì.

وَكُنُوزٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ٥٩

60. Bí ó ṣe rí nìyẹn; A sì jẹ́ kí àwọn ọmọ Israẹli jogún wọn-

كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَٰهَا بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٦٠

61. Wọ́n lépa wọn, wọ́n sì bá wọn ní àsìkò yíyọ òòrùn.

فَأَتْبَعُوهُم مُّشْرِقِينَ ٦١

62. Nígbà tí àwọn ìjọ méjèèjì sì rí ara wọn, àwọn ìjọ Musa wí pé, 'Dájúdájú wọn ti lé wa bá.'

فَلَمَّا تَرَٰٓءَا ٱلْجَمْعَانِ قَالَ أَصْحَٰبُ مُوسَىٰٓ إِنَّا لَمُدْرَكُونَ ٦٢

63. Ó sọ pé, 'Rárá, (ẹ má sọ bẹ́ẹ̀ mọ!) Olúwa mi ń bẹ pẹ̀lú mi. Yóò sì tọ́ mi sọ́nà.'

قَالَ كَلَّآ إِنَّ مَعِيَ رَبِّي سَيَهْدِينِ ٦٣

64. Nígba náà, A ṣípayá fún Musa pé, 'Fi ọ̀pá ọwọ́ rẹ lu òkun náà.' ó sì pín sí méjì lẹ́sẹ̀ kan náà, ìpín kọ̀ọ̀kan sì dà gẹ́gẹ́ bí òkè ńlá.

فَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنِ ٱضْرِب بِّعَصَاكَ ٱلْبَحْرَ فَٱنفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرْقٍ كَٱلطَّوْدِ ٱلْعَظِيمِ ٦٤

65. A sì jẹ́ kí ìjọ kejì súnmọ́ ibẹ̀.

وَأَزْلَفْنَا ثَمَّ ٱلْءَاخَرِينَ ٦٥

66. A sì gba Musa àti àwọn tó wà pẹ̀lú rẹ̀ là pátápátá.
وَأَنْجَيْنَا مُوسَىٰ وَمَنْ مَعَهُ أَجْمَعِينَ ٦٦

67. Lẹ́hìn náà, A tẹ àwọn apá kejì rì sínú omi.
ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ ٦٧

68. Dájúdájú Àmì kan ń bẹ nínú èyí, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn ni kò ní gbàgbọ́.
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ٦٨

69. Àti pé dájúdájú Olúwa- Òun ni Alágbára, Aláàánú.
وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ٦٩

ÌDÁ 5

70. Kí o sì ka ìtàn Ibrahim fún wọn.
وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَاهِيمَ ٧٠

71. Nígbà tí ó sọ fún bàbá rẹ̀ àti àwọn ènìyàn rẹ̀ pé, ‘Kí ni ẹ̀yin ń sìn?’
إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا تَعْبُدُونَ ٧١

72. Wọ́n wí pé, ‘Àwọn òrìṣà là ń sìn, àwọn náà ni a ó sì máa sìn tọkàntọkàn.’
قَالُوا نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَاكِفِينَ ٧٢

73. Ó wí pé, ‘Ǹjẹ́ wọ́n lè gbọ́ ọ̀rọ̀ yín nígbà tí ẹ bá ń pè wọ́n?’
قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ٧٣

74. ‘Tàbí wọn ha lè ṣe yín ní ire tàbí ibi kan ni bí?’
أَوْ يَنْفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ٧٤

75. Wọ́n wí pé, ‘Rárá o, ṣùgbọ́n a bá àwọn bàbá wa tí wọ́n ń ṣe bẹ́ẹ̀ gẹ́gẹ́.’
قَالُوا بَلْ وَجَدْنَا آبَاءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ٧٥

76. Ó sọ pé, ‘Kí ni ẹ rò nípa ohun tí ẹ ń sìn yí-
قَالَ أَفَرَأَيْتُمْ مَا كُنْتُمْ تَعْبُدُونَ ٧٦

77. ‘Ẹ̀yin àti àwọn bàbá yín tí wọ́n ṣíwájú (yín).
أَنْتُمْ وَآبَاؤُكُمُ الْأَقْدَمُونَ ٧٧

78. ‘Dájúdájú ọ̀tá mi ni gbogbo wọn, àyàfi Olúwa gbogbo àgbáyé;
فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِي إِلَّا رَبَّ الْعَالَمِينَ ٧٨

79. 'Ẹni tí Ó dá mi, Òun náà ló ń tọ́ mi sọ́nà;

الَّذِي خَلَقَنِي فَهُوَ يَهْدِينِ ﴿٧٩﴾

80. 'Ẹni tí Ó ń fún mi ní jíjẹ àti mímu.

وَالَّذِي هُوَ يُطْعِمُنِي وَيَسْقِينِ ﴿٨٠﴾

81. 'Nígbà tí mo bá sì ṣàìsàn, Òun ni Ẹni tí Ó máa wò mí sàn.

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ﴿٨١﴾

82. 'Òun náà sì ni Ẹni tí yóò fikú pa mí, tí yóò sì tún jí mi dìde;

وَالَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ يُحْيِينِ ﴿٨٢﴾

83. 'Àti pé Òun ni Ẹni tí mo ní ìrètí pé yóò dárí àwọn àṣiṣe mi jìn mí ní Ọjọ́ Ìdájọ́.

وَالَّذِي أَطْمَعُ أَنْ يَغْفِرَ لِي خَطِيئَتِي يَوْمَ الدِّينِ ﴿٨٣﴾

84. 'Olúwa mi, fún mi ní ọgbọ́n, kí O sì dà mí pọ̀ mọ́ àwọn ẹni rere;

رَبِّ هَبْ لِي حُكْمًا وَأَلْحِقْنِي بِالصَّالِحِينَ ﴿٨٤﴾

85. 'Kí O sì jẹ́ kí n ní ìtàn rere láàrin àwọn tí ń bọ̀.

وَاجْعَلْ لِي لِسَانَ صِدْقٍ فِي الْآخِرِينَ ﴿٨٥﴾

86. 'Ṣe mí ní ọ̀kan nínú àwọn olùjogún ọgbà ìdẹ̀ra náà;

وَاجْعَلْنِي مِنْ وَرَثَةِ جَنَّةِ النَّعِيمِ ﴿٨٦﴾

87. 'Dárí jin bàbá mi; nítorí pé ó jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ti ṣìnà;

وَاغْفِرْ لِأَبِي إِنَّهُ كَانَ مِنَ الضَّالِّينَ ﴿٨٧﴾

88. 'Kí O má sì ṣe dójútì mí lọ́jọ́ tí a ó gbé wọn dìde,

وَلَا تُخْزِنِي يَوْمَ يُبْعَثُونَ ﴿٨٨﴾

89. 'Ọjọ́ tí owó àti àwọn ọmọ ò ní ṣàǹfààní rárá;

يَوْمَ لَا يَنْفَعُ مَالٌ وَلَا بَنُونَ ﴿٨٩﴾

90. Ṣùgbọ́n tó bá wá bá Allah pẹ̀lú ọkan ìrẹ̀lẹ̀ (nìkan ni yóò rí ìgbàlà);

إِلَّا مَنْ أَتَى اللَّهَ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٩٠﴾

91. A ó sì mú ọgbà ìdẹ̀ra súnmọ́ àwọn olùpáyà Allah.

وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٩١﴾

92. A ó sì ṣí ilé iná sílẹ̀ fún àwọn tí wọ́n ti ṣìnà.

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ﴿٩٢﴾

93. A ó sì sọ fún wọn pé, ‘Níbo ni àwọn ohun tí ẹ ń sìn wà

وَقِيلَ لَهُمْ أَيْنَمَا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٩٣﴾

94. ‘Dípò Allah? Ǹjẹ́ wọ́n ha lè ràn yín lọ́wọ́ tàbí kí wọ́n rí ìrànlọ́wọ́ (fún ara wọn)?’

مِن دُونِ اللَّهِ ۚ هَلْ يَنصُرُونَكُمْ أَوْ يَنتَصِرُونَ ﴿٩٤﴾

95. Lẹ́hìn náà la ó ta wọ́n lókìtì sínú rẹ̀, àwọn àti àwọn tí wọ́n jọ şìnà pọ̀,

فَكُبْكِبُوا فِيهَا هُمْ وَالْغَاوُونَ ﴿٩٥﴾

96. Pẹ̀lú gbogbo àwọn ọmọ ogun Iblis pátápátá.

وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٦﴾

97. Wọn yóò wí pé, nígbà tí wọ́n bá ń bá ara wọn jiyàn nínú rẹ̀:

قَالُوا وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ﴿٩٧﴾

98. ‘A fi Allah búra, a ti ń bẹ nínú ìşìnà tó dájú,

تَاللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٩٨﴾

99. ‘Nígbà tí a ń fi yín wé Olúwa gbogbo àgbáyé;

إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٩٩﴾

100. ‘Kò sì sí ẹnìkan tó şì wá lọ́ná bí kò şe àwọn ẹlẹ́şẹ̀.

وَمَا أَضَلَّنَا إِلَّا الْمُجْرِمُونَ ﴿١٠٠﴾

101. ‘Báyìí, kò sí olùşìpẹ̀ kankan fún wa,

فَمَا لَنَا مِن شَافِعِينَ ﴿١٠١﴾

102. ‘Tàbí ọ̀rẹ́ ìmùlẹ̀ kan.

وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٍ ﴿١٠٢﴾

103. ‘Ìbá şe pé ìpadàsáyé lè wà fún wa ni, kí a lè wà láàrin àwọn olùgbàgbọ́ òdodo!’

فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾

104. Dájúdájú, Àmì kan ń bẹ nínú èyí, şùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò ní gbàgbọ́.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾

105. Àti pé, dájúdájú Olúwa- Òun ni Alágbára, Aláàánú.

ع وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٥﴾

ÌDÁ 6

106. Àwọn èniyàn Nuha pe àwọn òjíşẹ́ ní òpùrọ́,

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٠٦﴾

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٠٧﴾

107. Nígbà tí arákùnrin wọn Nuha sọ fún wọn pé, ‘Ẹ kì yóò ha jẹ́ èèyàn rere bí?

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٠٨﴾

108. ‘Dájúdájú mo jẹ́ òjíṣẹ́ fún yín, mo sì ṣe é fọkàntán.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٠٩﴾

109 ‘Nítorí náà, ẹ páyà Allah kí ẹ sì gbọ́ràn sí mi lẹ́nu.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ إِنْ أَجْرِيَ
إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١١٠﴾

110. ‘Èmi kò sì bèèrè ẹ̀san kankan lọ́wọ́ yín lórí rẹ̀, ẹ̀san mi kò sí lọ́dọ̀ ẹnìkan bí kò ṣe lọ́dọ̀ Olúwa gbogbo àgbáyé.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١١١﴾

111. ‘Nítorí náà, ẹ páyà Allah kí ẹ sì gbọ́ràn sí mi lẹ́nu.’

قَالُوا أَنُؤْمِنُ لَكَ وَاتَّبَعَكَ الْأَرْذَلُونَ ﴿١١٢﴾

112. Wọ́n wí pé, ‘Ṣé kí àwa gbà ọ́ gbọ́, nígbà tí ó jẹ́ pé àwọn ẹni yẹpẹrẹ ló ń tẹ̀lé ọ?’

قَالَ وَمَا عِلْمِي بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١١٣﴾

113. Ó wí pé, ‘Ìmọ̀ wo ni èmi ha ní nípa ohun tí wọ́n ti ń ṣe tẹ́lẹ̀ rí?

إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّي لَوْ تَشْعُرُونَ ﴿١١٤﴾

114. ‘Ìṣirò iṣẹ́ wọn ń bẹ lọ́dọ̀ Olúwa mi nìkan, bí ẹ̀yin bá mọ̀ ni!

وَمَا أَنَا بِطَارِدِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٥﴾

115. ‘Èmi kò sì ní lé àwọn olùgbàgbọ́ kúrò lọ́dọ̀ mi.

إِنْ أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿١١٦﴾

116. ‘Èmí kàn jẹ́ olùkìlọ̀ kan tí ó hàn gbaṅgba.’

قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا نُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ
الْمَرْجُومِينَ ﴿١١٧﴾

117. Wọ́n wí pé, ‘Bí ìwọ Nuha kò bá dẹ́kun, dájúdájú ìwọ yóò jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí a ti sọ ní òkò.’

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِي كَذَّبُونِ ﴿١١٨﴾

118. Ó wí pé, ‘Olúwa mi, dájúdájú àwọn èniyàn mi ti pè mí ní òpùrọ́.

119. 'Nítorí náà şe ìdájọ́ láàrin èmi pẹ̀lú wọn; kí o sì gbà èmi àti àwọn olùgbàgbọ́ òdodo tí ń bẹ pẹ̀lú mi là.'

فَافْتَحْ بَيْنِيْ وَ بَيْنَهُمْ فَتْحًا وَّ نَجِّنِيْ وَ مَنْ مَّعِيَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١١٩﴾

120. Nítorí náà, A gbà òun àti àwọn tí ń bẹ pẹ̀lú rẹ̀ nínú ọkọ̀ tí ó kún rẹ́múrẹ́mú náà là.

فَاَنْجَيْنٰهُ وَ مَنْ مَّعَهٗ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُوْنِ ﴿١٢٠﴾

121. Lẹ́hìn náà, A tẹ àwọn tó kù rì.

ثُمَّ اَغْرَقْنَا بَعْدُ الْبٰقِيْنَ ﴿١٢١﴾

122. Dájúdájú Àmì kan ń bẹ nínú èyí, şùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò ní gbàgbọ́.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَ مَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٢٢﴾

123. Àti pé, dájúdájú, Olúwa rẹ-Òun ni Alágbára, Aláàánú.

ع وَ اِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٢٣﴾

ÌDÁ 7

124. (Ìran) 'Aad kọ àwọn Òjíṣẹ́,

كَذَّبَتْ عَادُ ِۨالْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٢٤﴾

125. Nígbà tí arákùnrin wọn Huud sọ fún wọn pé, 'Ẹ kì yóò ha jẹ́ èèyàn rere bí?

اِذْ قَالَ لَهُمْ اَخُوْهُمْ هُوْدٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٢٥﴾

126. 'Dájúdájú mo jẹ́ Òjíṣẹ́ sí yín, mo sì şe é fi ọkàn tán.

اِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ﴿١٢٦﴾

127. 'Nítorí náà, ẹ páyà Allah, kí ẹ sì gbọ́ràn sí mi lẹ́nu.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَ اَطِيْعُوْنِ ﴿١٢٧﴾

128. 'Èmi kò sì bèèrè ẹ̀san kankan lọ́wọ́ yín lórí rẹ̀, ẹ̀san mi kò sí lọ́dọ̀ ẹnìkan kan bí kò şe lọ́dọ̀ Olúwa àgbáyé.

وَ مَاۤ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٢٨﴾

129. 'Ǹjẹ́ ẹ̀yin ha ń kọ́ àwọn ilé ńlánlá sí ibi gíga fún ògo asán,

اَتَبْنُوْنَ بِكُلِّ رِيْعٍ اٰيَةً تَعْبَثُوْنَ ﴿١٢٩﴾

130. 'Ẹ sì tún ń kọ́ àwọn ilé tó lágbára àti àwọn ilé-iṣẹ́ kí ẹ lè máa bẹ gbére?'

وَ تَتَّخِذُوْنَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُوْنَ ﴿١٣٠﴾

131. ‘Nígbà tí ẹ̀yin bá gbá (ẹnikẹ́ni) mú, ẹ̀ máa ń gbá (a) mú bí ti àwọn ajẹninípá.

وَإِذَا بَطَشْتُمْ بَطَشْتُمْ جَبَّارِينَ ﴿١٣١﴾

132. ‘Nítorí náà, ẹ páyà Allah, kí ẹ sì gbọ́ràn sí mi lẹ́nu.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٣٢﴾

133. ‘Kí ẹ sì páyà Ẹni tí Ó ti ràn yín lọ́wọ́ nípa ohun gbogbo tí ẹ mọ̀.

وَاتَّقُوا الَّذِي أَمَدَّكُمْ بِمَا تَعْلَمُونَ ﴿١٣٣﴾

134. ‘Ó ràn yín lọ́wọ́ nípa àwọn ẹran ọ̀sìn àti àwọn ọmọ.

أَمَدَّكُمْ بِأَنْعَامٍ وَبَنِينَ ﴿١٣٤﴾

135. ‘Àwọn ọgbà, àti àwọn omi ìṣẹ́lẹ̀ru.

وَجَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٣٥﴾

136. ‘Dájúdájú ẹ̀rù ìyà ọjọ́ ńlá náà ń bà mí fún yín.’

إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣٦﴾

137. Wọ́n wí pé, ‘Bákan náà ló jẹ́ fún wa, bi o ba kìlọ̀ fún wa tàbí o kò ṣe ìkìlọ̀.’

قَالُوا سَوَاءٌ عَلَيْنَا أَوَعَظْتَ أَمْ لَمْ تَكُنْ مِنَ الْوَاعِظِينَ ﴿١٣٧﴾

138. ‘Èyí kò jẹ́ nǹkan kan àyàfi ìhùwàsí àwọn ara àtijọ́,

إِنْ هَٰذَا إِلَّا خُلُقُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٣٨﴾

139. ‘Àwa kò sí ní jẹ ìyà rárá.’

وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿١٣٩﴾

140. Nítorí náà, wọ́n kọ̀ ọ́, A sì pa wọ́n run. Dájúdájú, àmì kan ń bẹ nínú èyí ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn kò ní gbàgbọ́.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهْلَكْنَاهُمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٤٠﴾

141. Àti pé dájúdájú Olúwa rẹ-Òun ni Alágbára, Aláàánú.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٤١﴾ ع

ÌDÁ 8

142. (Ìran) Samuud kọ àwọn Òjíṣẹ́,

كَذَّبَتْ ثَمُودُ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٤٢﴾

143. Nígbà tí arákùnrin wọn Sọlihu sọ fún wọn pé, ‘Ẹ kì yóò ha jẹ́ èèyan ire bí?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ صَالِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٤٣﴾

144. 'Dájúdájú mo jẹ́ Òjíṣẹ́ sí yín, mo sì ṣe é fọkàn tán.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٤٤﴾

145. 'Nítorí náà, ẹ páyà Allah, kí ẹ gbọ́ràn sí mi lẹ́nu.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٤٥﴾

146. 'Èmi kò bèèrè ẹ̀san kankan lọ́wọ́ yín lórí rẹ̀. Ẹ̀san mi kò sì lọ́dọ̀ ẹnìkan kan bí kò ṣe lọ́dọ̀ Olúwa gbogbo àgbáyé.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٤٦﴾

147. 'Ǹjẹ́ a ó fi yín sílẹ̀ pẹ̀lú ìfọ̀kànbalẹ̀ nínú bí ẹ ti ṣe wà yìí.

أَتُتْرَكُونَ فِي مَا هَاهُنَا آمِنِينَ ﴿١٤٧﴾

148. 'Nínú àwọn ọgbà àti àwọn ìṣẹ́lẹ̀rú omi.

فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٤٨﴾

149. Àti oko irúgbìn pẹ̀lú igi dàbínù tí àṣẹ̀ṣẹ̀yọ wọn fẹ́rẹ̀ fọ́ fún títóbi.

وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيمٌ ﴿١٤٩﴾

150. 'Ẹ sì ń kọ́ ilé sínú àwọn òkè ńlánlá tí ẹ gbẹ́ pẹ̀lú ìmọ̀ tí ó ga.

وَتَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا فَرِهِينَ ﴿١٥٠﴾

151. 'Nítorí náà, ẹ páyà Allah, kí ẹ sì gbọ́ràn sí mi lẹ́nu.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٥١﴾

152. 'Kí ẹ má sì ṣe tẹ̀lé àṣẹ àwọn olùrékọjá ẹnu ààlà,

وَلَا تُطِيعُوا أَمْرَ الْمُسْرِفِينَ ﴿١٥٢﴾

153. 'Àwọn tí wọ́n ń ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀, tí wọn kò sì tún un ṣe.

الَّذِينَ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿١٥٣﴾

154. Wọ́n wí pé, 'Dájúdájú ìwọ jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí wọ́n ti da làákàyè rẹ̀ rú.

قَالُوا إِنَّمَا أَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٥٤﴾

155. 'Ìwọ kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe èèyàn bí ti wa. Nítorí náà mú Àmì kan wá tí ìwọ bá jẹ́ olódodo.'

مَا أَنْتَ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا ۚ فَأْتِ بِآيَةٍ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٥٥﴾

156. Ó sọ pé, 'Abo ràkúnmí kan nìyí: ó ní àsìkò ìmumi rẹ̀, nígbà tí

قَالَ هَٰذِهِ نَاقَةٌ لَهَا شِرْبٌ وَلَكُمْ

ẹ̀yin náà ní àsìkò ìmumi yín ní ọjọ́ tí a yàn.

شِرْبُ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿١٥٦﴾

157. ‘Ẹ má sì ṣe fi ọwọ́ aburú kàn án, bí bẹ́ẹ̀ kọ́, ìyà ọjọ́ ńlá kan yóò jẹ yín.

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوٓءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥٧﴾

158. Şùgbọ́n wọ́n gé iṣan ẹ̀yin ẹsẹ̀ rẹ̀, wọ́n sì tipasẹ̀ bẹ́ẹ̀ di ẹni àbámọ̀.

فَعَقَرُوهَا فَأَصْبَحُوا نَٰدِمِينَ ﴿١٥٨﴾

159. Nítorí náà, ìyà jẹ wọ́n. Dájúdájú àmì kan ń bẹ nínú èyí, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn kò ní gbàgbọ́.

فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٥٩﴾

160. Àti pé dájúdájú Olúwa rẹ-Òun ni Alágbára, Aláàánú.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٦٠﴾

ÌDÁ 9

161. Àwọn ènìyàn Lutu kọ àwọn Òjíṣẹ́,

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٦١﴾

162. Nígbà tí arákùnrin wọn Lutu sọ fún wọn pé, ‘Ẹ kì yóò ha jẹ́ èèyàn rere bí?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٦٢﴾

163. ‘Dájúdájú mo jẹ́ Òjíṣẹ́ sí yín, mo sì ṣe é fọkàn tán.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٦٣﴾

164. ‘Nítorí náà, ẹ páyà Allah, kí ẹ sì gbọ́ràn sí mi lẹ́nu.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٦٤﴾

165. ‘Èmi kò bèèrè ẹ̀san kankan lọ́wọ́ yín lórí rẹ̀. Ẹ̀san mi kò sì lọ́dọ̀ ẹnìkan kan bí kò ṣe lọ́dọ̀ Olúwa gbogbo àgbáyé.

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَٰلَمِينَ ﴿١٦٥﴾

166. ‘Şé láàrin gbogbo èèyàn, ọkùnrin ló yẹ kí ẹ máa súnmọ́,

أَتَأْتُونَ الذُّكْرَانَ مِنَ الْعَٰلَمِينَ ﴿١٦٦﴾

167. ‘Ẹ sì pa àwọn aya tí Olúwa yín dá fún yín tì? Héè, èèyàn tó ń

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُم مِّنْ

rékọjá ààlà niyín.’

أَزْوَاجِكُمْ ۚ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ﴿١٦٧﴾

168. Wọ́n wí pé, ‘Tí ìwọ Lutu kò bá dẹ́kun, dájúdájú ìwọ yóò di ọ̀kan nínú àwọn tí a máa lé jáde.’

قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا لُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمُخْرَجِينَ ﴿١٦٨﴾

169. Ó wí pé, ‘Mo kórira ìşesí yín.

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُمْ مِنَ الْقَالِينَ ﴿١٦٩﴾

170. ‘Olúwa mi, gbà èmi àti àwọn ẹbí mi là kúrò nínú ohun tí wọ́n ń şe.’

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهْلِي مِمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٧٠﴾

171. Báyìí ni A gba òun àti ìdílé rẹ̀ là pátápátá,

فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ﴿١٧١﴾

172. Àyàfi arúgbó obìnrin kan láàrin àwọn tó şẹ́kú sẹ́yìn.

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ﴿١٧٢﴾

173. Lẹ́hìn náà, a pa àwọn tó kù run.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ﴿١٧٣﴾

174. A sì rọ òjò kan lé wọn lórí, aburú gbáà sì ni òjò tó rọ̀ sórí àwọn tí a kìlọ̀ fún.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَطَرًا ۖ فَسَاءَ مَطَرُ الْمُنْذَرِينَ ﴿١٧٤﴾

175. Dájúdájú àmì kan ń bẹ nínú èyí, şùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn kò ní ìgbàgbọ́.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٧٥﴾

176. Àti pé, dájúdájú Olúwa rẹ-Òun ni Alágbára, Aláàánú.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٧٦﴾ ع

ÌDÁ 10

177. Àwọn Èniyàn inú igbó kìjikìji kọ àwọn Òjíşẹ́,

كَذَّبَ أَصْحَابُ الْأَيْكَةِ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٧﴾

178. Nígbà tí Şu aibu sọ fún wọn pé, ‘Ẹ kì yóò ha jẹ́ èèyàn rere bí?

إِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٧٨﴾

179. ‘Dájúdájú mo jẹ́ Òjíşẹ́ sí yín, mo sì şe é fọkàn tán.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٧٩﴾

180. ‘Nítorí náà, ẹ páyà Allah, kí ẹ sì gbọ́ràn sí mi lẹ́nu.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيعُونِ ١٨٠

181. ‘Èmi kò bèèrè ẹ̀san kankan lọ́wọ́ yín lórí rẹ̀. Ẹ̀san mi kò sí lọ́dọ̀ ẹnìkan kan bí kò ṣe lọ́dọ̀ Olúwa gbogbo àgbáyé.

وَمَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍۚ اِنْ اَجْرِيَ
اِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِينَ ١٨١

182. ‘Ẹ máa wọn òṣùnwọ̀n yín kún. Ẹ má sì ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń dín òṣùnwọ̀n kù.

اَوْفُوا الْكَيْلَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُخْسِرِينَ ١٨٢

183. Kí ẹ sì máa fi ìwọ̀n tó ṣe déédéé wọn (àwọn nǹkan).

وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ١٨٣

184. Ẹ má sì wọ̀n kéré sí ohun tó tọ́ sí àwọn ènìyàn, bẹ́ẹ̀ ni ẹ kò gbọdọ̀ hùwà ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀.

وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ اَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا
فِي الْاَرْضِ مُفْسِدِينَ ١٨٤

185. ‘Kí ẹ sì páyà Ẹni tí Ó dá yín àti àwọn ará ìṣaájú.’

وَاتَّقُوا الَّذِي خَلَقَكُمْ وَالْجِبِلَّةَ
الْاَوَّلِينَ ١٨٥

186. Wọ́n wí pé, Ìwọ jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí wọ́n ti da làákàyè rẹ̀ rú.

قَالُوٓا اِنَّمَآ اَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ١٨٦

187. ‘Ìwọ kò sì jẹ́ nǹkan kan àyàfi èèyàn bí ti wa, àwá sì kà ọ́ kún ọ̀kan nínú àwọn òpùrọ́.

وَمَآ اَنْتَ اِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا وَاِنْ نَظُنُّكَ لَمِنَ
الْكٰذِبِينَ ١٨٧

188. ‘Nítorí náà jẹ́ kí apákan ọ̀run ya lù wá, bí o bá jẹ́ olódodo.

فَاَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِنَ السَّمَآءِ اِنْ كُنْتَ
مِنَ الصّٰدِقِينَ ١٨٨

189. Ó wí pé, ‘Olúwa mi ló mọ̀ jùlọ nípa ohun tí ẹ̀ ń ṣe.’

قَالَ رَبِّيٓ اَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُونَ ١٨٩

190. Ṣùgbọ́n wọ́n pè é lópùrọ́. ẹ́hìn náà, ìyà ọjọ́ tó ṣókùnkùn sì jẹ wọ́n. Dájúdájú ó jẹ́ ìyà ọjọ́ kan tó tóbi.

فَكَذَّبُوهُ فَاَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ الظُّلَّةِۜ
اِنَّهُ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٩٠

191. Dájúdájú Àmì kan ń bẹ nínú

اِنَّ فِي ذٰلِكَ لَاٰيَةًۜ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ

مُّؤْمِنِينَ ﴿١٩١﴾

èyí, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò ní ìgbàgbọ́.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٩٢﴾

192. Àti pé, dájúdájú Olúwa rẹ- Òun ni Alágbára, Aláàánú.

ÌDÁ 11

وَإِنَّهُ لَتَنزِيلُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٩٣﴾

193. Dájúdájú, ìṣípayá lèyí láti ọ̀dọ̀ Olúwa gbogbo àgbáyé.

نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ ﴿١٩٤﴾

194. Ẹ̀mí náà tó ṣe é fọkàn tán ló wá pẹ̀lú rẹ̀.

عَلَىٰ قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنذِرِينَ ﴿١٩٥﴾

195. Sí inú ọ̀kan rẹ, kí o lè jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn Olùkìlọ̀,

بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِينٍ ﴿١٩٦﴾

196. Ní èdè Larubawa tó já gaara.

وَإِنَّهُ لَفِي زُبُرِ الْأَوَّلِينَ ﴿١٩٧﴾

197. Dájúdájú A sì ti sọ nípa rẹ̀ nínú àwọn Ìwé mímọ́ àwọn ẹni ìṣíwájú.

أَوَلَمْ يَكُن لَّهُمْ آيَةً أَن يَعْلَمَهُ عُلَمَاءُ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٩٨﴾

198. Ṣé kò ha ti tó ní Àmì fún wọn pé àwọn onímọ̀ nínú àwọn ọmọ Israẹli mọ̀ ọ́n?

وَلَوْ نَزَّلْنَاهُ عَلَىٰ بَعْضِ الْأَعْجَمِينَ ﴿١٩٩﴾

199. Tó bá ṣe pé a sọ̀ ọ́ kalẹ̀ fún ẹni tí kì í ṣe Larubawa ni,

فَقَرَأَهُ عَلَيْهِم مَّا كَانُوا بِهِ مُؤْمِنِينَ ﴿٢٠٠﴾

200. Tí ó sì ti kà á fún wọn, síbẹ̀síbẹ̀ wọn ìbá tí gbà á gbọ́.

كَذَٰلِكَ سَلَكْنَاهُ فِي قُلُوبِ الْمُجْرِمِينَ ﴿٢٠١﴾

201. Lọ́nà báyìí ni Àwa jẹ́ kí ó (àìgbàgbọ́) wọ ọkàn àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِ حَتَّىٰ يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٢٠٢﴾

202. Wọn kò ní gbà á gbọ́ títí tí wọn yóò fi rí ìyà olóró.

فَيَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٠٣﴾

203. Ṣùgbọ́n yóò dé bá wọn lójijì nígbà tí wọn kò mọ̀.

فَيَقُولُوا هَلْ نَحْنُ مُنظَرُونَ ﴿٢٠٤﴾

204. Nígbà náà wọn yóò wí pé, 'Ǹjẹ́ a lè lọ́ wa lára bí?'

205. Kínla! wọn ha ń kánjú fun ìyà Wa ni bí?

اَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُوْنَ ﴿٢٠٥﴾

206. Kí ni o rò? Tí A bá jẹ́ kí wọ́n gbádùn (àwọn ohun mèremère ayé yìí) fún ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọdún;

اَفَرَءَيْتَ اِنْ مَّتَّعْنٰهُمْ سِنِيْنَ ﴿٢٠٦﴾

207. Lẹ́hìn náà tí ohun tí a ti fi jáwọn láyà wá dé wá bá wọn.

ثُمَّ جَآءَهُمْ مَّا كَانُوْا يُوْعَدُوْنَ ﴿٢٠٧﴾

208. Ohun tí a ti gbà wọ́n láàyè láti gbádùn kì yóò ṣe wọ́n lóore kankan.

مَآ اَغْنٰى عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يُمَتَّعُوْنَ ﴿٢٠٨﴾

209. Àwa kò pa ilù kan run rí bí kò ṣe kí ó ti ní olùkilọ̀.

وَمَآ اَهْلَكْنَا مِنْ قَرْيَةٍ اِلَّا لَهَا مُنْذِرُوْنَ ﴿٢٠٩﴾

210. Ìrántí (nìyí); Àwa kì í sì í ṣe alábòsí.

ذِكْرٰى وَمَا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿٢١٠﴾

211. Kì í sì í ṣe àwọn ẹni èṣù ló mú un sọ̀kalẹ̀.

وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ الشَّيٰطِيْنُ ﴿٢١١﴾

212. Kò tọ́ sí wọn, bẹ́ẹ̀ ni wọn kò ní agbára rẹ̀.

وَمَا يَنْۢبَغِيْ لَهُمْ وَمَا يَسْتَطِيْعُوْنَ ﴿٢١٢﴾

213. Dájúdájú a tí dínà gbígbọ́ mọ́ wọn.

اِنَّهُمْ عَنِ السَّمْعِ لَمَعْزُوْلُوْنَ ﴿٢١٣﴾

214. Nítorí náà má ṣe pe ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Allah, kí ìwọ má baà jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí a ó jẹ níyà.

فَلَا تَدْعُ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ فَتَكُوْنَ مِنَ الْمُعَذَّبِيْنَ ﴿٢١٤﴾

215. Kí o sì kìlọ̀ fún àwọn ìbátan rẹ tó súnmọ́ ọ,

وَاَنْذِرْ عَشِيْرَتَكَ الْاَقْرَبِيْنَ ﴿٢١٥﴾

216. Kí o sì rẹ̀ ìyẹ́ (ààánú) rẹ sílẹ̀ fún àwọn olùgbàgbọ́ tó ń tẹ̀lé ọ.

وَاخْفِضْ جَنَاحَكَ لِمَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٢١٦﴾

217. Lẹ́hìn náà bí wọ́n bá ṣàìgbọràn sí ọ, sọ pé, 'Èmi kò lọ́wọ́ rárá nínú ohun tí ẹ̀ ń ṣe.'

فَاِنْ عَصَوْكَ فَقُلْ اِنِّيْ بَرِيْٓءٌ مِّمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿٢١٧﴾

218. Kí o sì gbẹ́kẹ̀lé Alágbára náà, Aláàánú,

وَتَوَكَّلْ عَلَى الْعَزِيْزِ الرَّحِيْمِ ﴿٢١٨﴾

219. Ẹni tí Ó rí ọ nígbà tí o bá dìde dúró (nínú ìrun).

الَّذِي يَرَاكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٢١٩﴾

220. Àti lílọ-bíbọ̀ rẹ láàrin àwọn tó ń foríbalẹ̀ (níwájú Ọlọ́run).

وَتَقَلُّبَكَ فِي السَّاجِدِينَ ﴿٢٢٠﴾

221. Dájúdájú, Òun ni Olùgbọ́ ohun gbogbo, Olùmọ ohun gbogbo.

إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٢٢١﴾

222. Èmi kì yóò ha fún yín ní ìró nípa àwọn tí àwọn èşù máa ń sọ̀kalẹ̀ lé lórí bí?

هَلْ أُنَبِّئُكُمْ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ الشَّيَاطِينُ ﴿٢٢٢﴾

223. Wọ́n máa ń sọ̀kalẹ̀ sórí gbogbo àwọn òpùrọ́ àti àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀,

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ﴿٢٢٣﴾

224. Wọ́n ń ṣe àtúnwí ohun tí wọ́n bá gbọ́, ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn sì jẹ́ òpùrọ́.

يُلْقُونَ السَّمْعَ وَأَكْثَرُهُمْ كَاذِبُونَ ﴿٢٢٤﴾

225. Ní ti àwọn akéwì (tàbi akọrin)- àwọn tó ti ṣáko lọ ló máa ń tẹ̀lé wọn.

وَالشُّعَرَاءُ يَتَّبِعُهُمُ الْغَاوُونَ ﴿٢٢٥﴾

226. Ìwọ kò ha ri bí wọ́n ti ṣe máa ń pa ràdìràdi káàkiri ní gbogbo àfonífojì,

أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِي كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٦﴾

227. Wọn a sì máa sọ ohun tí wọn kò ní ṣe?-

وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ﴿٢٢٧﴾

228. Àyàfi àwọn tó gbàgbọ́, tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere, tí wọ́n sì ń rántí Allah lọ́pọ̀lọpọ̀, tí wọ́n sì máa ń gbẹ̀san nígbà tí a bá ṣàbòsí fún wọn (nìkan). Láìpẹ́ àwọn alábòsí yóò mọ irú ibi tí wọn yóò padà sí.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَ
ذَكَرُوا اللَّهَ كَثِيرًا وَانتَصَرُوا مِن بَعْدِ
مَا ظُلِمُوا ۗ وَسَيَعْلَمُ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَيَّ
مُنقَلَبٍ يَنقَلِبُونَ ﴿٢٢٨﴾ ع




## AL-NAML

*(A sọ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. *TAA SIIN* (Ọba Alágbọ̀ràndùn, Olùgbọ́ ohun gbogbo). Àwọn wọ̀nyí ni aya Al-Kur'an tí ó jẹ́ Ìwé kan tí ó hàn gbangba.

طٰسٓ ۚ تِلْكَ اٰيٰتُ الْقُرْاٰنِ وَكِتَابٍ مُّبِيْنٍ ﴿٢﴾

3. Ó jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti ìró ìdùnnú fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

هُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٣﴾

4. Àwọn tó máa ń gbé ìrun dúró déédéé, tí wọ́n sì ń yọ sàká nínú ohun ìní wọn, tí wọ́n sì ní ìdánilójú nípa Ọjọ́ Ìkẹhìn.

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ﴿٤﴾

5. Dájúdájú àwọn tí kò gba ọjọ́ ìkẹhìn gbọ́, A ti ṣe iṣẹ́ wọn lọ́ṣọ̀ọ́ fún wọn, nítorí náà wọ́n ń pa ràdìràdì káàkiri.

اِنَّ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمْ اَعْمَالَهُمْ فَهُمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿٥﴾

6. Àwọn wọ̀nyí ni yóò jẹ ìyà búburú, àwọn ni yóò sì jẹ́ ẹni òfò lọ́jọ̀ ìkẹhìn.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَهُمْ سُوْٓءُ الْعَذَابِ وَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ هُمُ الْاَخْسَرُوْنَ ﴿٦﴾

7. Dájúdájú ìwọ ni a fi Al-Kur'an náà fún láti ọ̀dọ Ẹni tó jẹ́ Ọ̀jọ̀gbọ́n, Olùmọ ohun gbogbo.

وَاِنَّكَ لَتُلَقَّى الْقُرْاٰنَ مِنْ لَّدُنْ حَكِيْمٍ عَلِيْمٍ ﴿٧﴾

8. Nígbà tí Musa sọ fún àwọn ìdílé rẹ̀ pé; 'Mo rí òye iná kan, èmi yóò mú ìró kan wá fún yín láti ibẹ̀, tàbí kí n mú ẹ̀yinná tí ẹ le yẹ́ wá fún yín láti ibẹ̀.'

اِذْ قَالَ مُوْسٰى لِاَهْلِهٖٓ اِنِّيْٓ اٰنَسْتُ نَارًا ۗ سَاٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِخَبَرٍ اَوْ اٰتِيْكُمْ بِشِهَابٍ قَبَسٍ لَّعَلَّكُمْ تَصْطَلُوْنَ ﴿٨﴾

9. Nígbà tí ó dé ibi iná náà, A pè é pé, 'Oníbùkún ni ẹni tí ń bẹ nínú iná náà, àti àwọn ẹni tí ó wà ní àyíká rẹ̀. Àti pé, mímọ́ ni fún Allah, Olúwa gbogbo ẹ̀dá.'

فلما جاءها نودي أن بورك من في
النار ومن حولها وسبحان الله رب
العالمين ٩

10. 'Ìwọ Musa, dájúdájú Èmi ni Allah, Alágbára, Ọlọ́gbọ́n.

يا موسى إنه أنا الله العزيز الحكيم ١٠

11. 'Sọ ọ̀pá rẹ sílẹ̀.' Nígbà tí ó sì ri i pé ó ń yíra padà bí ẹni pé ejò ni, ó pẹ̀hìndà ó ń sálọ, kò sì wo ẹ̀yìn. 'Ìwọ Músá, má ṣe bẹ̀rù, dájúdájú (mò ń bẹ pẹ̀lú rẹ); àwọn òjíṣẹ́ kì í bẹ̀rù lọ́dọ̀ Mi.

وألق عصاك فلما رآها تهتز كأنها
جان ولى مدبرا ولم يعقب
يا موسى لا تخف إني لا يخاف لدي
المرسلون ١١

12. 'Ní ti àwọn tó bá ṣe àìdára, lẹ́hìn náà tí wọ́n fi rere dípò búburú; nígbà náà Èmi jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú (sí wọn).

إلا من ظلم ثم بدل حسنا بعد سوء
فإني غفور رحيم ١٢

13. 'Àti pé kí o fi ọwọ́ rẹ bọ abíyá rẹ, yóò jáde ní funfun tí kò ní àbàwọ́n rárá. Èyí jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn àmì mẹ́sàn-án sí Fir'aona àti àwọn ènìyàn rẹ̀, dájúdájú wọ́n jẹ́ ọ̀dàlẹ̀ ènìyàn.'

وأدخل يدك في جيبك تخرج
بيضاء من غير سوء في تسع آيات
إلى فرعون وقومه إنهم كانوا قوما
فاسقين ١٣

14. Ṣùgbọ́n nígbà tí àwọn Àmì wa tó hàn gbangba dé wá bá wọn, wọ́n wí pé, 'idán tó dájú ni èyí.'

فلما جاءتهم آياتنا مبصرة قالوا
هذا سحر مبين ١٤

15. Wọ́n fi àtakò kọ̀ ọ́ sílẹ̀ pẹ̀lú ìgbéraga àti àbòsí fún orí ara wọn, lẹ́hìn tí ọkàn wọn ti mọ àmọ̀dájú rẹ̀ pé òdodo ni. Báwo ni àtubọ̀tán àwọn òbìlẹ̀jẹ́ ó ti burú tó!

وجحدوا بها واستيقنتها أنفسهم
ظلما وعلوا فانظر كيف كان عاقبة
ع المفسدين ١٥

ÌDÁ 2

16. A fún Dauda àti Sulaimanu ní ìmọ̀, wọ́n sì wí pé; 'Gbogbo ìyìn ti Allah ni, ẹni tí Ó gbé wa ga ju ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀ tó gbàgbọ́.'

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا دَاوٗدَ وَسُلَيْمٰنَ عِلْمًاۚ وَقَالَا
الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ فَضَّلَنَا عَلٰى كَثِيْرٍ
مِّنْ عِبَادِهِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٦﴾

17. Sulaimanu sì jogún Dauda. Ó sì wí pé, 'Ẹyin ènìyàn, a ti fi èdè àwọn ẹyẹ mọ̀ wá; a sì tún ti fún wa ní gbogbo nǹkan. Dájúdájú eléyìí jẹ́ ojú rere (láti ọ̀dọ̀ Allah) tí ó hàn gban̄gba.'

وَوَرِثَ سُلَيْمٰنُ دَاوٗدَ وَقَالَ يٰٓاَيُّهَا
النَّاسُ عُلِّمْنَا مَنْطِقَ الطَّيْرِ وَاُوْتِيْنَا
مِنْ كُلِّ شَيْءٍۗ اِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْفَضْلُ
الْمُبِيْنُ ﴿١٧﴾

18. A sì kó àwọn ọmọ ogun Sulaimanu jọ fún un nínú àwọn àlùjànnú, ènìyàn àti ẹyẹ. A sì pín wọn sí ọ̀wọ̀ọ̀wọ́,

وَحُشِرَ لِسُلَيْمٰنَ جُنُوْدُهٗ مِنَ الْجِنِّ وَ
الْاِنْسِ وَالطَّيْرِ فَهُمْ يُوْزَعُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Títí tí wọ́n fi dé àfonífojì àwọn Namli, obìnrin kan nínú àwọn ìran Namli náà wí pé, 'Ẹyin ìran Namli, ẹ wọ ibùgbé yín lọ, kí Sulaimanu àti àwọn ọmọ ogun rẹ̀ má baà tẹ̀ yín pa láìmọ̀.'

حَتّٰٓى اِذَآ اَتَوْا عَلٰى وَادِ النَّمْلِۙ قَالَتْ
نَمْلَةٌ يّٰٓاَيُّهَا النَّمْلُ ادْخُلُوْا مَسٰكِنَكُمْۚ
لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمٰنُ وَجُنُوْدُهٗۙ وَهُمْ
لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٩﴾

20. Ó sì rẹ́rìn-ín músẹ́ sí ọ̀rọ̀ rẹ̀, ó sì wí pé, 'Olúwa mi jọ̀wọ́ fún mi agbára láti moore lórí ojú rere Rẹ, èyí tí O ti ṣe fún mi àti fún àwọn òbí mi, kí n sì lè ṣe àwọn iṣẹ́ rere tí Ìwọ yóò yọ́nú sí, kí O sì gbà mi nípa àánú Rẹ sáàrin àwọn ẹrúsìn Rẹ tí wọ́n jẹ́ ẹni rere.'

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّنْ قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ
اَوْزِعْنِيْٓ اَنْ اَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِيْٓ اَنْعَمْتَ
عَلَيَّ وَعَلٰى وَالِدَيَّ وَاَنْ اَعْمَلَ صَالِحًا
تَرْضٰىهُ وَاَدْخِلْنِيْ بِرَحْمَتِكَ فِيْ عِبَادِكَ
الصّٰلِحِيْنَ ﴿٢٠﴾

21. Ó wo àwọn ẹyẹ náà yíká, ó sì wí pé, 'Kí ló dé tí èmi kò rí Hudhuda? Ṣé ó wà nínú àwọn tí kò sí níbí ni?

وَتَفَقَّدَ الطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِيَ لَآ اَرَى
الْهُدْهُدَ ۖ اَمْ كَانَ مِنَ الْغَاۤىِٕبِيْنَ ﴿٢١﴾

22. ‘Dájúdájú èmi yóò jẹ ẹ́ níyà tí ó le koko tàbí kí n pa á, àyàfi tí ó bá fún mi ní ìdí pàtàkì (tí kò fi wá).’

لَأُعَذِّبَنَّهُۥ عَذَابًا شَدِيدًا أَوْ لَأَا۟ذْبَحَنَّهُۥٓ أَوْ لَيَأْتِيَنِّى بِسُلْطَـٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٢٢﴾

23. Kò sì pẹ́ púpọ̀ lẹ́hìn náà (tí Hudhuda fi dé) ó sì wí pé, ‘Mo róye ohun tí ẹ kò róye rẹ̀; mo sì mú ìró kan tó dájú wá bá yín láti ìlú Saba’.

فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيدٍ فَقَالَ أَحَطتُ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ وَجِئْتُكَ مِن سَبَإٍۭ بِنَبَإٍ يَقِينٍ ﴿٢٣﴾

24. ‘Mo rí obìnrin kan tí ó ń jọba lé wọn lórí tí a sì fún ní gbogbo nǹkan, tí ó sì ní ìtẹ́ Ọlá kan tí ó tóbi.

إِنِّى وَجَدتُّ ٱمْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوتِيَتْ مِن كُلِّ شَىْءٍ وَلَهَا عَرْشٌ عَظِيمٌ ﴿٢٤﴾

25. ‘Mo sì rí óun àti àwọn èniyàn rẹ̀ tí wọ́n ń jọ́sìn fún òòrùn dípò Allah; èṣù sì ṣe iṣẹ́ wọn lọ́sọ̀ọ́ lójú wọn, ó sì ṣẹ́rí wọn kúrò lójú ọ̀nà, wọn kò sì ní ìtọ́sọ́nà;

وَجَدتُّهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُونَ لِلشَّمْسِ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ ٱلشَّيْطَـٰنُ أَعْمَـٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ فَهُمْ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٢٥﴾

26. ‘(Èṣù sì pàṣẹ pé) wọn kò gbọdọ̀ jọ́sìn fún Allah, Ẹni tí Ó ń mú ohun tí ó pamọ́ ní ọ̀run àti ayé jáde, tí Ó sì mọ ohun tí ẹ fi pamọ́ àti ohun tí ẹ fihàn.

أَلَّا يَسْجُدُوا۟ لِلَّهِ ٱلَّذِى يُخْرِجُ ٱلْخَبْءَ فِى ٱلسَّمَـٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٦﴾

27. ‘Allah! Kò sí ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun, Olúwa Ìtẹ́ tó lágbára.’

ٱللَّهُ لَآ إِلَـٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ ٱلْعَرْشِ ٱلْعَظِيمِ ۩ ﴿٢٧﴾

28. (Sulaimanu) sọ pé, ‘Àwa yóò rí i bóyá òtítọ́ ni ìwọ ń sọ, tàbí ìwọ jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òpùrọ́.

۞ قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْكَـٰذِبِينَ ﴿٢٨﴾

29. ‘Mú ìwé mi yìí lọ, kí o sì fi fún wọn; lẹ́hìn náà kí o kúrò lọ́dọ̀ wọn, kí o sì máa wá wo èsì tí wọn yóò dá padà.’

ٱذْهَب بِّكِتَـٰبِى هَـٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ فَٱنظُرْ مَاذَا يَرْجِعُونَ ﴿٢٩﴾

30. Ọbabìnrin náà wí pé, "Ẹ̀yin ìjòyè, a mà ti fi ìwé pàtàkì kan jíṣẹ́ fún mi.

قَالَتْ يٰۤاَيُّهَا الْمَلَؤُا اِنِّيْۤ اُلْقِيَ اِلَيَّ كِتٰبٌ كَرِيْمٌ ﴿٣٠﴾

31. "Láti ọ̀dọ̀ Sulaiman ló ti wá àti pé, ó bẹ̀ẹ̀rẹ̀ báyìí pé: 'Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ;

اِنَّهٗ مِنْ سُلَيْمٰنَ وَاِنَّهٗ بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿٣١﴾

32. 'Ẹ má ṣe gbéraga sí Mi, ṣùgbọ́n kí ẹ tọ̀ Mí wá ní olùjurasílẹ̀.'"

اَلَّا تَعْلُوْا عَلَيَّ وَاْتُوْنِيْ مُسْلِمِيْنَ ﴿٣٢﴾ ع

ÌDÁ 3

33. Ó sọ pé, 'ẹ̀yin ìjòyè, ẹ gbà mí ní ìmọ̀ràn lórí ohun tí ń bẹ níwájú mi yìí. Ṣé ẹ mọ̀ pé èmi kì í pinnu ohun kan àyàfi bí ẹ bá wà lọ́dọ̀ mi (tí ẹ sì fún mi nímọ̀ràn).'

قَالَتْ يٰۤاَيُّهَا الْمَلَؤُا اَفْتُوْنِيْ فِيْۤ اَمْرِيْ ۚ مَا كُنْتُ قَاطِعَةً اَمْرًا حَتّٰى تَشْهَدُوْنِ ﴿٣٣﴾

34. Wọ́n fèsì pé, 'àwá jẹ́ alágbára, a sì ní ọgbọ́n ogun jíjà, ṣùgbọ́n ọwọ́ yín làṣẹ wà. Nítorí náà ẹ ro ohun tí ẹ bá fẹ́ pa láṣẹ.'

قَالُوْا نَحْنُ اُولُوْا قُوَّةٍ وَّ اُولُوْا بَاْسٍ شَدِيْدٍ ۙ وَّ الْاَمْرُ اِلَيْكِ فَانْظُرِيْ مَاذَا تَاْمُرِيْنَ ﴿٣٤﴾

35. Ó wí pé, 'Dájúdájú, àwọn Ọba, bí wọ́n bá wọ ìlú kan wọn yóò bà á jẹ́, wọn yóò sì sọ àwọn ọlọ́lá ibẹ̀ di ẹni yẹpẹrẹ, bẹ́ẹ̀ ni wọ́n sì máa ń ṣe.

قَالَتْ اِنَّ الْمُلُوْكَ اِذَا دَخَلُوْا قَرْيَةً اَفْسَدُوْهَا وَجَعَلُوْۤا اَعِزَّةَ اَهْلِهَاۤ اَذِلَّةً ۚ وَكَذٰلِكَ يَفْعَلُوْنَ ﴿٣٥﴾

36. 'Ṣùgbọ́n èmi yóò fi ẹ̀bùn kan ránṣẹ́ sí wọn, mà á sì máa retí èsì tí àwọn ìránṣẹ́ yóò mú padà wá.'

وَاِنِّيْ مُرْسِلَةٌ اِلَيْهِمْ بِهَدِيَّةٍ فَنٰظِرَةٌۢ بِمَ يَرْجِعُ الْمُرْسَلُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Nígbà tí àwọn (aṣojú Ọbabìnrin náà) dé ọ̀dọ̀ Sulaimanu, ó wí pé, 'Ṣé ẹ̀yin yóò fi ohun ìní (ọrọ̀) ràn mí lọ́wọ́ ni? Nígbà tí ó jẹ́ pé ohun tí Allah fún mi dára ju èyí tí Ó fún yín lọ. Ṣùgbọ́n ẹ̀yin ń dunnú lórí ẹ̀bùn yín.

فَلَمَّا جَآءَ سُلَيْمٰنَ قَالَ اَتُمِدُّوْنَنِ بِمَالٍ ۫ فَمَاۤ اٰتٰىنِيَ اللّٰهُ خَيْرٌ مِّمَّاۤ اٰتٰىكُمْ ۚ بَلْ اَنْتُمْ بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُوْنَ ﴿٣٧﴾

اِرْجِعْ اِلَيْهِمْ فَلَنَاْتِيَنَّهُمْ بِجُنُوْدٍ
لَّا قِبَلَ لَهُمْ بِهَا وَلَنُخْرِجَنَّهُمْ مِّنْهَآ
اَذِلَّةً وَّهُمْ صٰغِرُوْنَ ٣٨

38. ‘Ẹ padà lọ sọ́dọ̀ wọn, dájúdájú àwa yóò ṣígun lọ bá wọn tí wọn kò ní lè kojú, a ó sì lé wọn kúrò níbẹ̀ pẹ̀lú àbùkù, wọn yóò sì di ẹni yẹpẹrẹ.’

قَالَ يٰٓاَيُّهَا الْمَلَؤُا اَيُّكُمْ يَاْتِيْنِيْ
بِعَرْشِهَا قَبْلَ اَنْ يَّاْتُوْنِيْ مُسْلِمِيْنَ ٣٩

39. Ó wí pé, ‘Ẹ̀yin ọlọ́lá, èwo nínú yín ni yóò lè gbé ìtẹ́ rẹ̀ wá fún mi, kí wọ́n tó wá ní ìtẹríba?’

قَالَ عِفْرِيْتٌ مِّنَ الْجِنِّ اَنَا اٰتِيْكَ بِهٖ قَبْلَ
اَنْ تَقُوْمَ مِنْ مَّقَامِكَ ۚ وَاِنِّيْ عَلَيْهِ
لَقَوِيٌّ اَمِيْنٌ ٤٠

40. Alágbára kan nínú àwọn alujannu wí pé: ‘Èmi yóò gbé e wá fún yín, kí ẹ tó dìde níbi tí ẹ wà yí, dájúdájú, mo lágbára, mo sì ṣe fi ọkàn tán.’

قَالَ الَّذِيْ عِنْدَهٗ عِلْمٌ مِّنَ الْكِتٰبِ
اَنَا اٰتِيْكَ بِهٖ قَبْلَ اَنْ يَّرْتَدَّ اِلَيْكَ
طَرْفُكَ ۗ فَلَمَّا رَاٰهُ مُسْتَقِرًّا عِنْدَهٗ
قَالَ هٰذَا مِنْ فَضْلِ رَبِّيْ ۗ لِيَبْلُوَنِيْٓ
ءَاَشْكُرُ اَمْ اَكْفُرُ ۗ وَمَنْ شَكَرَ فَاِنَّمَا
يَشْكُرُ لِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ كَفَرَ فَاِنَّ رَبِّيْ
غَنِيٌّ كَرِيْمٌ ٤١

41. Ẹni tí ó ní ìmọ̀ nípa Ìwé náà sọ pé, ‘Èmi yóò gbé e wá fún yín ṣíwájú kí ẹ tó ṣẹ́jú-pa-á-dé.’ Nígbà tí ó sì rí i ní iwájú rẹ̀ ó wí pé, ‘Eléyìí jẹ́ ojú rere Olúwa mi, láti dán mi wò bóyá èmi yóò ṣọpẹ́ tàbí ṣàìmoore. Ẹnikẹ́ni tí ó bá dúpẹ́, dájúdájú ó dúpẹ́ fún orí ara rẹ̀. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣàìmoore, dájúdájú, Olúwa mi jẹ́ Ẹni tí Ó tó tán, Ẹni tí Ó lawọ́.’

قَالَ نَكِّرُوْا لَهَا عَرْشَهَا نَنْظُرْ
اَتَهْتَدِيْٓ اَمْ تَكُوْنُ مِنَ الَّذِيْنَ
لَا يَهْتَدُوْنَ ٤٢

42. Ó wí pé, ‘Ẹ yí ìtẹ́ rẹ̀ padà fún un, kí a wò ó bóyá yóò tẹ̀lé ọ̀nà tààrà tàbí yóò jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí kò tẹ̀lé ọ̀nà tààrà.’

فَلَمَّا جَاۤءَتْ قِيْلَ اَهٰكَذَا عَرْشُكِ ۗ قَالَتْ
كَاَنَّهٗ هُوَ ۚ وَاُوْتِيْنَا الْعِلْمَ مِنْ قَبْلِهَا
وَكُنَّا مُسْلِمِيْنَ ٤٣

43. Nígbà tí ó dé, a sọ pé, ‘Ìtẹ́ rẹ ha jọ èyí bí?’ Ó fèsì pé, ‘ó dàbí ẹni pé ó rí bákan náà. A ti fún wa ní ìmọ̀ ṣíwájú èyí, àwá sì ti tẹríba.’

وَصَدَّهَا مَا كَانَتْ تَّعْبُدُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ۭ
اِنَّهَا كَانَتْ مِنْ قَوْمٍ كٰفِرِيْنَ ﴿٤٤﴾

44. Àti pé ohun ti ó ń sìn lẹ́hìn Allah dí i lọ́wọ́ (láti gbàgbọ́); nítorí pé ó wá láti ààrin àwọn aláìgbàgbọ́ ènìyàn.

قِيْلَ لَهَا ادْخُلِي الصَّرْحَ ۚ فَلَمَّا رَاَتْهُ
حَسِبَتْهُ لُجَّةً وَّكَشَفَتْ عَنْ سَاقَيْهَا ۭ
قَالَ اِنَّهٗ صَرْحٌ مُّمَرَّدٌ مِّنْ قَوَارِيْرَ ۭ
قَالَتْ رَبِّ اِنِّيْ ظَلَمْتُ نَفْسِيْ وَاَسْلَمْتُ
مَعَ سُلَيْمٰنَ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٥﴾ ع ٣ ١٨

45. A sọ fún un pé, ‘Wọ inú ààfin náà.’ Nígbà tí o sì rí i, ó rò pé adágún omi ni, ó ká aṣọ kúrò ní ojúgun rẹ̀. (Sulaimanu) wí pé, ‘Ààfin tí a fi díngí tẹ́ ni.’ Ọbabìnrin náà sọ pé, ‘Olúwa mi, dájúdájú mo ti ṣàbòsí fún ẹ̀mí mi, mo sì tẹríba pẹ̀lú Sulaimanu fún Allah, Olúwa gbogbo ẹ̀dá.’

ÌDÁ 4

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَآ اِلٰى ثَمُوْدَ اَخَاهُمْ صٰلِحًا
اَنِ اعْبُدُوا اللّٰهَ فَاِذَا هُمْ فَرِيْقٰنِ
يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٤٦﴾

46. Àwá sì rán Sọlihu tí í ṣe arákùnrin àwọn ìran Samuudu sí wọn pé, ‘Ẹ máa sin Allah.’ Nígbà náà wọ́n pín sí ìjọ méjì tí ń bá ara wọn jiyàn.

قَالَ يٰقَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُوْنَ بِالسَّيِّئَةِ
قَبْلَ الْحَسَنَةِ ۚ لَوْلَا تَسْتَغْفِرُوْنَ اللّٰهَ
لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٤٧﴾

47. Ó wí pé, ‘Ẹ̀yin ènìyàn mi, èéṣe tí ẹ fẹ́ràn láti máa kánjú fún aburú dípò dáadáa? Kí ní ṣe tí ẹ kò tọrọ ìdáríjìn lọ́dọ̀ Allah, kí ẹ lè jẹ́ ẹni tí a ó ṣàánú fún?’

قَالُوا اطَّيَّرْنَا بِكَ وَبِمَنْ مَّعَكَ ۭ قَالَ
طٰۗىِٕرُكُمْ عِنْدَ اللّٰهِ بَلْ اَنْتُمْ قَوْمٌ
تُفْتَنُوْنَ ﴿٤٨﴾

48. Wọ́n wí pé; Àwá ri pé o fẹ́ kó oríburúkú wá bá wá, ìwọ àti àwọn tí ń bẹ pẹ̀lú rẹ.’ Ó wí pé ‘(Orísun) orí burúkú yín ń bẹ lọ́dọ̀ Allah, ṣùgbọ́n ẹ̀yin jẹ́ ènìyàn tí ń bẹ lórí àdánwò.’

وَكَانَ فِي الْمَدِيْنَةِ تِسْعَةُ رَهْطٍ
يُّفْسِدُوْنَ فِي الْاَرْضِ وَلَا يُصْلِحُوْنَ ﴿٤٩﴾

49. Ìjọ àwọn ènìyàn mẹ́sàn-án kan sì ń bẹ nínú ìlú náà tí wọ́n ń ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀ tí wọ́n kò sì wá àtúnṣe.

50. Wọ́n wí pé, "Ẹ fi Allah búra láàrin ara yín wí pé àwa yóò dojú ìjà kọ ọ́ (Sọlihu) àti àwọn ara ilé rẹ̀ ní òru. Lẹ́hìn náà àwa yóò sọ fún àwọn mọ̀lẹ́bí rẹ̀ pé, àwa kò mọ̀ nípa ìparun àwọn ẹbí rẹ̀, àti pè dájúdájú àwá jẹ́ olódodo.'"

قَالُوْا تَقَاسَمُوْا بِاللّٰهِ لَنُبَيِّتَنَّهٗ وَاَهْلَهٗ ثُمَّ لَنَقُوْلَنَّ لِوَلِيِّهٖ مَا شَهِدْنَا مَهْلِكَ اَهْلِهٖ وَاِنَّا لَصٰدِقُوْنَ ﴿٥٠﴾

51. Wọ́n sì pète, Àwa náà sì ṣe ètò ṣùgbọ́n wọn kò fura.

وَمَكَرُوْا مَكْرًا وَّمَكَرْنَا مَكْرًا وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٥١﴾

52. Sì kíyèsí ìrẹ́dìí ète wọn! Dájúdájú A pa àwọn àti àwọn ènìyàn wọn run ní àpapọ̀ pátápátá.

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ مَكْرِهِمْ اَنَّا دَمَّرْنٰهُمْ وَقَوْمَهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٥٢﴾

53. Ìwọ̀nyí ni àwọn ilé wọn tí ó ti wó lulẹ̀ nítorí pé wọn ṣe àbòsí. Dájúdájú Àmì kan ń bẹ nínú èyí fún àwọn ènìyàn tí wọ́n ní ìmọ̀.

فَتِلْكَ بُيُوْتُهُمْ خَاوِيَةً بِمَا ظَلَمُوْا اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٥٣﴾

54. Àwá sì gba àwọn tí ó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n sì ń páyà Allah là.

وَاَنْجَيْنَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا يَتَّقُوْنَ ﴿٥٤﴾

55. Àti Lutu Nígbà tí ó sọ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé, 'Ẹ̀yin yóò ha máa hùwà búburú nígbà tí ẹ̀yin gan-an sì ń rí i.

وَلُوْطًا اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖٓ اَتَاْتُوْنَ الْفَاحِشَةَ وَاَنْتُمْ تُبْصِرُوْنَ ﴿٥٥﴾

56. Kíñla ẹ̀yin yóò ha máa wọlé tọ àwọn ọkùnrin pẹ̀lú ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ dípò àwọn obìnrin bí? Ká má ri, ń ṣe lẹ̀yin jẹ́ aláìmọ̀kan ènìyàn.'

اَئِنَّكُمْ لَتَاْتُوْنَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِّنْ دُوْنِ النِّسَآءِ بَلْ اَنْتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُوْنَ ﴿٥٦﴾

57. Èsì àwọn ènìyàn rẹ̀ kò ju pé, 'Ẹ lé àwọn ènìyàn Lutu jáde kúrò nínú ìlú yín, dájúdájú wọ́n jẹ́ àwọn ènìyàn kan tí wọ́n rò pé wọ́n àwọn mọ́.'

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهٖٓ اِلَّآ اَنْ قَالُوْٓا اَخْرِجُوْٓا اٰلَ لُوْطٍ مِّنْ قَرْيَتِكُمْ اِنَّهُمْ اُنَاسٌ يَّتَطَهَّرُوْنَ ﴿٥٧﴾

58. Nítorí náà, A gba òun àti àwọn ènìyàn rẹ̀ là, àyàfi ìyàwó rẹ̀; ẹni tí A ti kà kún àwọn tí yóò ṣẹ́kù lẹ́hìn.

فَأَنجَيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ إِلَّا ٱمْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَٰهَا
مِنَ ٱلْغَٰبِرِينَ ٥٨

59. Àwá sì rọ òjò kan lé wọn lórí, Aburú sì ni òjò náà fún àwọn tí a ti kìlọ̀ fún.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِم مَّطَرًا ۖ فَسَآءَ مَطَرُ
ٱلْمُنذَرِينَ ٥٩

ÌDÁ 5

60. Sọ pé: 'Gbogbo ìyìn jẹ́ ti Allah, kí àlàáfíà sì máa bá àwọn ẹrúsìn Rẹ̀ tí Ó ṣà lẹ́ṣà. Allah lÓ ha dára jù ni tàbí ohun tí wọ́n ń mú ní orogún pẹ̀lú Rẹ̀?'

قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ وَسَلَٰمٌ عَلَىٰ عِبَادِهِ
ٱلَّذِينَ ٱصْطَفَىٰٓ ۗ ءَآللَّهُ خَيْرٌ أَمَّا
يُشْرِكُونَ ٦٠

ÌPÍN 20

61.Tàbí Ẹni tí ó dá ọ̀run àti ilẹ̀ tí Ó sì ń sọ omi kalẹ̀ fún yín láti ọ̀run, tí A sì jẹ́ kí àwọn ọgbà tí ń mú irúgbìn tí ó rẹwà máa hù jáde? Ẹyin kò lágbára láti jẹ́ kí àwọn igi inú rẹ̀ hù jáde. Ǹjẹ́ ọlọ́run mìíràn ha ń bẹ lẹ́hìn Allah bí? Ká má ri– wọ́n jẹ́ ìjọ kan tí ó ti yapa.

أَمَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
وَأَنزَلَ لَكُم مِّنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً فَأَنۢبَتْنَا
بِهِۦ حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهْجَةٍ مَّا كَانَ
لَكُمْ أَن تُنۢبِتُوا۟ شَجَرَهَآ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ
ٱللَّهِ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ يَعْدِلُونَ ٦١

62. Tàbí ta ni Ó dá orí ilẹ̀ ní ibi ìsinmi, tí Ó sì fi àwọn akérémọdò tí ń ṣàn sáàrin rẹ̀, tí Ó sì fi àwọn òkè ńlá sọlẹ̀ sórí rẹ̀, tí Ó sì fi gàgá ṣe ààlà sáàrin òkun méjì, Ǹjẹ́ Ọlọ́run kan ha ń bẹ lẹ́hìn Allah bí? Bẹ́ẹ̀ kọ́ ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn ni kò mọ̀.

أَمَّن جَعَلَ ٱلْأَرْضَ قَرَارًا وَجَعَلَ
خِلَٰلَهَآ أَنْهَٰرًا وَجَعَلَ لَهَا رَوَٰسِىَ وَ
جَعَلَ بَيْنَ ٱلْبَحْرَيْنِ حَاجِزًا ۗ أَءِلَٰهٌ
مَّعَ ٱللَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٦٢

63. Tàbí Ẹni tí ń jẹ́ ìpè àwọn ẹni tí ìdààmú ń bẹ fún, nígbà tí o bá pè É tí Ó sì ń mú aburú náà kúrò,

أَمَّن يُجِيبُ ٱلْمُضْطَرَّ إِذَا دَعَاهُ وَ
يَكْشِفُ ٱلسُّوٓءَ وَيَجْعَلُكُمْ خُلَفَآءَ
ٱلْأَرْضِ ۗ أَءِلَٰهٌ مَّعَ ٱللَّهِ ۚ قَلِيلًا مَّا

تَذَكَّرُوْنَ ﴿٦٣﴾

tí Ó sì wá ṣe yín ní àrólè lórí ilẹ̀. Ǹjẹ́ Ọlọ́run kan ha ń bẹ lẹ́hìn Allah bí? Díẹ̀ kíńkinní ni ohun tí ẹ̀ ń ronú nípa rẹ̀.

اَمَّنْ يَّهْدِيْكُمْ فِيْ ظُلُمٰتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَمَنْ يُّرْسِلُ الرِّيٰحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهٖ ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ تَعٰلَى اللّٰهُ عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٤﴾

64. Tàbí Ẹni tí ń tọ̀ ọ yín sọ́nà nínú àwọn òkùnkùn orí ilẹ̀ àti orí òkun; àti Ẹni tí I máa rán àwọn afẹ́fẹ́ gẹ́gẹ́ bí ìró ìdùnnú ṣíwájú Àánú Rẹ̀? Ǹjẹ́ Ọlọ́run kan ha ń bẹ lẹ́hìn Allah bí? Allah ga kọjá ohun tí wọ́n fi ń bá A wá orogún lọ.

اَمَّنْ يَّبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ وَمَنْ يَّرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ قُلْ هَاتُوْا بُرْهَانَكُمْ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٦٥﴾

65. Tàbí Ẹni tí Ó pilẹ̀ dídá ẹ̀dá tí Ó sì ń ṣe àtúndá rẹ̀ àti Ẹni tí ń pèsè fún yín láti ọ̀run àti orí ilẹ̀. Ǹjẹ́ ọlọ́run kan ha ń bẹ lẹ́hìn Allah bí? Sọ pé, ‘Ẹ mú ìdí ọ̀rọ̀ yín wá, tí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo.’

قُلْ لَّا يَعْلَمُ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ الْغَيْبَ اِلَّا اللّٰهُ وَمَا يَشْعُرُوْنَ اَيَّانَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٦٦﴾

66. Sọ wí pé: ‘Kò sí ẹni kan lọ́run àti ayé tí ó mọ nǹkan tó pamọ́ àyàfi Allah, wọn kò sì tilẹ̀ mọ ìgbàwo ni a ó gbé wọn dìde.

بَلِ ادّٰرَكَ عِلْمُهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ مِّنْهَا بَلْ هُمْ مِّنْهَا عَمُوْنَ ﴿٦٧﴾

67. Bẹ́ẹ̀ kọ́, ìmọ̀ wọn ti pin nípa ọjọ́ ìkẹhìn, síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n sì tún wà nínú iyèméjì. Àní sẹ́, ojú wọn ti fọ nípa rẹ̀.’

ÌDÁ 6

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا ءَاِذَا كُنَّا تُرٰبًا وَّاٰبَآؤُنَآ اَئِنَّا لَمُخْرَجُوْنَ ﴿٦٨﴾

68. Àwọn tí kò gbàgbọ́ sì ń sọ pé; ‘Ǹjẹ́ nígbà tí àwa àti àwọn bàbá wa bá ti di erùpẹ̀, A ó wà tún gbé wa dìde bí?’

69. Dájúdájú a ti şe ìlérí èyí fún wa ní ìşáájú– àwa àti àwọn bàbá wa, èyí kò jẹ́ nǹkan kan bí kò şe ìtàn àròsọ ti àwọn ara àtijọ́.'

لَقَدْ وُعِدْنَا هٰذَا نَحْنُ وَاٰبَٓاؤُنَا مِنْ قَبْلُ اِنْ هٰذَٓا اِلَّٓا اَسَاطِيرُ الْاَوَّلِينَ ﴿٦٩﴾

70. Sọ pé, 'Ẹ rìn káàkiri lórí ilẹ̀ kí ẹ sì ri bí ìgbẹ̀hìn àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ ti rí.'

قُلْ سِيرُوا فِي الْاَرْضِ فَانْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِينَ ﴿٧٠﴾

71. Má sì şe banújẹ́ nítorí wọn, má sì şe kó ara rẹ sí ìdààmú ọkàn nípa ète wọn.

وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُنْ فِي ضَيْقٍ مِمَّا يَمْكُرُونَ ﴿٧١﴾

72. Wọ́n ń sọ pé' Nígbà wo ni ìlérí yìí yóò rí àmúşẹ, bí ẹ̀yin bá já olódodo?'

وَيَقُولُونَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٧٢﴾

73. Sọ pé, 'Ó lè jẹ́ pé apá kan nínú ohun tí ẹ̀ ń kánjú nípa rẹ̀ ti súnmọ́ yín pẹ́kípẹ́kí.

قُلْ عَسٰٓى اَنْ يَكُونَ رَدِفَ لَكُمْ بَعْضُ الَّذِي تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٧٣﴾

74. Àti pé Olúwa rẹ jẹ́ Ọba Olójúrere sí àwọn ènìyàn şùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kì í şọpẹ́.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٧٤﴾

75. Àti pé, dájúdájú Olúwa rẹ̀ mọ ohun tí ń bẹ ní igbá àyà wọn àti ohun tí wọ́n fihàn.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَيَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٥﴾

76. Kò sí ohun kan tí ó pamọ́ lọ́run àti ní ayé àyàfi kí ó ti wà nínú Ìwé kan tí ó hàn gbangba.

وَمَا مِنْ غَٓائِبَةٍ فِي السَّمَٓاءِ وَالْاَرْضِ اِلَّا فِي كِتَابٍ مُبِينٍ ﴿٧٦﴾

77. Dájúdájú Al-Kur'an yìí, yóò máa şe àlàyé fún àwọn ọmọ Israẹli lórí ọ̀pọ̀lọpọ̀ ohun tí wọ́n ń şe ìyapa ẹnu sí.

اِنَّ هٰذَا الْقُرْاٰنَ يَقُصُّ عَلٰى بَنِٓي اِسْرَٓائِيلَ اَكْثَرَ الَّذِي هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٧٧﴾

78. Àti pé, dájúdájú ó jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti àánú fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

وَاِنَّهُ لَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٨﴾

79. Dájúdájú, Olúwa rẹ yóò ṣe ìpinnu láàrin wọn pẹ̀lú ìdájọ́ Rẹ̀. Òun sì jẹ́ Alágbára, Olùmọ ohun gbogbo.

إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُم بِحُكْمِهِۦ ۚ وَ
هُوَ الْعَزِيزُ الْعَلِيمُ ﴿٧٩﴾

80. Nítorí náà, gbẹ́kẹ̀lé Allah, dájúdájú ìwọ́ wà lórí òtítọ́ tí ó hàn gbaǹgba.

فَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۖ إِنَّكَ عَلَى الْحَقِّ
الْمُبِينِ ﴿٨٠﴾

81. Dájúdájú, ìwọ kò le mú kí òkú gbọ́rọ̀, bẹ́ẹ̀ sì ni o kò le mú adití gbọ́ ìpé, nígbà tí wọ́n bá ti yípadà bìrí.

إِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ
الدُّعَاءَ إِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِينَ ﴿٨١﴾

82. Bákan náà ni ìwọ kò le tọ́ afọ́jú sọ́nà kúrò nínú ìṣìnà wọn, kìkì àwọn tì o lè mú kí wọ́n gbọ́rọ̀ ni àwọn tí ó gba Àmì wa gbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ju ara wọn sílẹ̀ (fún Allah).

وَمَا أَنتَ بِهَٰدِي الْعُمْيِ عَن
ضَلَٰلَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ
بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ﴿٨٢﴾

83. Nígbà tí ìdájọ́ ìjìyà náà bá ṣẹ lé wọn lòrí, A ó mú kí ẹ̀dá kan jáde láti inú ilẹ̀ tí yóò máa pa wọn lára nítorí pé àwọn ènìyàn kò gbàgbọ́ nínú àwọn Àmì Wa.

وَإِذَا وَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ أَخْرَجْنَا
لَهُمْ دَابَّةً مِّنَ الْأَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ
أَنَّ النَّاسَ كَانُوا بِـَٔايَٰتِنَا لَا
يُوقِنُونَ ﴿٨٣﴾ ع

ÌDÁ 7

84. Àti pé ní ọjọ́ tí A ó kó nínú ìran kọ̀ọ̀kan, ìjọ kan nínú àwọn tí wọ́n ń pe àwọn Àmì Wa níró jọ pọ̀, wọn yóò sì wà níjọ-níjọ ọ̀tọ̀ọ̀tọ̀.

وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ فَوْجًا
مِّمَّن يُكَذِّبُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿٨٤﴾

85. Títí di ìgbà tí wọn yóò fi dé (iwájú ìtẹ́ ìdájọ́), Òun yóò wí pé, 'Ẹyin ha pe àwọn Àmì Mi níró nígbà tí ìmọ̀ yín nípa wọn kò tó nǹkan tàbí kí ni ohun tí ẹ̀ ń ṣe?'

حَتَّىٰ إِذَا جَاءُو قَالَ أَكَذَّبْتُم بِـَٔايَٰتِي
وَلَمْ تُحِيطُوا بِهَا عِلْمًا أَمَّاذَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

86. Ọ̀rọ̀ (ìyà) náà yóò ṣẹ lé wọn lórí nípa pé wọn ti ṣe àbòsí, wọn kò sì ní lè sọ̀rọ̀.

وَوَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ بِمَا ظَلَمُوا فَهُمْ لَا يَنْطِقُونَ ﴿٨٦﴾

87. Wọn kò ha ri ni pé Àwa la ṣe òru fún wọn láti máa sinmi nínú rẹ̀, àti ọsán fún ìríran? Dájúdájú Àmì kan ń bẹ nínú èyí fún àwọn ènìyàn tí wọ́n gbàgbọ́ lódodo.

أَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا اللَّيْلَ لِيَسْكُنُوا فِيهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٨٧﴾

88. Ní ọjọ́ tí a ó fọn fèrè, tí ẹ̀rù jẹ̀jẹ̀ yóò dà bo àwọn tí ń bẹ ní ọ̀run àti àwọn tí ń bẹ lórí ilẹ̀, àyàfi ẹni tí Allah bá fẹ́. Àti pé olúkúlùkù wọn yóò wá sí ọ̀dọ Rẹ̀ ní ẹni yẹpẹrẹ.

وَيَوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّورِ فَفَزِعَ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَمَنْ فِي الْأَرْضِ إِلَّا مَنْ شَاءَ اللَّهُ ۚ وَكُلٌّ أَتَوْهُ دَاخِرِينَ ﴿٨٨﴾

89. Ìwọ yóò sì ri àwọn òkè ńlánlá tí ìwọ rò pé wọ́n fi ìdí múlẹ̀ ṣinṣin, tí wọn yóò máa rékọjá lọ gẹ́gẹ́ bí ẹ̀ṣú òjò. Iṣẹ́ ọwọ́ Allah ni, Ẹni tí Ó dá gbogbo nǹkan ní pípé. Dájúdájú Òun jẹ́ Olùfúnni ní ìró nípa ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

وَتَرَى الْجِبَالَ تَحْسَبُهَا جَامِدَةً وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ السَّحَابِ ۚ صُنْعَ اللَّهِ الَّذِي أَتْقَنَ كُلَّ شَيْءٍ ۚ إِنَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَفْعَلُونَ ﴿٨٩﴾

90. Ẹnikẹ́ni tí ó bá ṣe rere, yóò gba ẹ̀san èyí tí ó dára ju bẹ́ẹ̀ lọ, àti pè àwọn ni wọ́n máa ní ìfàyàbalẹ̀ kúrò nínú ìpayà ọjọ́ náà.

مَنْ جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ خَيْرٌ مِنْهَا وَهُمْ مِنْ فَزَعٍ يَوْمَئِذٍ آمِنُونَ ﴿٩٠﴾

91. Ẹnikẹ́ni tí ó bá sì ṣe aburú, A ó dojú wọn bolẹ̀ nínú iná (A ó sì wí fún wọn pé), 'Ǹjẹ́ a ó san yín ní ẹ̀san mìíràn ju ohun tí ẹ ṣe lọ?'

وَمَنْ جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَكُبَّتْ وُجُوهُهُمْ فِي النَّارِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩١﴾

92. (Wí pé) 'ohun tí a pa mí láṣẹ rẹ̀ ni pé kí n máa sin Olúwa tí ó ni ìlú yìí tí Ó ti sọ ọ́ di mímọ́. TiRẹ̀ sì ni gbogbo nǹkan. A sì tún pa mí láṣẹ láti jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí ó ju ara wọn sílẹ̀ (fún Allah);

إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ الْبَلْدَةِ الَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُ كُلُّ شَيْءٍ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٩٢﴾

وَأَنْ أَتْلُوَا الْقُرْآنَ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ ضَلَّ فَقُلْ إِنَّمَا أَنَا مِنَ الْمُنْذِرِينَ ﴿٩٣﴾

93. ‘Àti wí pé, kí n máa ka Al-Kur’an, nítorí náà, ẹnikẹ́ni tó bá tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà, ó tẹ̀lé e fún ẹ̀mí ara rẹ̀, ẹnikẹ́ni tó bá sì ṣìnà, sọ fún un pé, ‘Olùkìlọ̀ lásán ni mo jẹ́.’

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ فَتَعْرِفُونَهَا ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾ ع

94. Sì sọ pé, ‘Gbogbo ìyìn, ti Allah ni; Òun yóò fi àwọn Àmì Rẹ̀ hàn yín láìpẹ́, ẹ̀yin yóò sì mọ̀ wọ́n.’ Olúwa rẹ kò sì ṣàì mọ ohun tí ẹ̀yin ń ṣe.




# AL-KOSOS

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

طٰسٓمٓ ②

2. *TAA SIIN MIIM* (Ọba Alágbọ̀ràndùn, Olùgbọ́, Olùmọ ohun gbogbo).

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ③

3. Èyí ni àwọn ẹsẹ Ìwé tí ó hàn gbañgba náà.

نَتْلُوْا عَلَيْكَ مِنْ نَّبَاِ مُوْسٰى وَفِرْعَوْنَ بِالْحَقِّ لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ④

4. Àwá ń ka ìtàn nípa Musa àti Fir'aona fún ọ pẹ̀lú òtítọ́ nítorí àwọn ènìyàn tí wọ́n gbàgbọ́ lódodo.

اِنَّ فِرْعَوْنَ عَلَا فِى الْاَرْضِ وَجَعَلَ اَهْلَهَا شِيَعًا يَّسْتَضْعِفُ طَآئِفَةً مِّنْهُمْ يُذَبِّحُ اَبْنَآءَهُمْ وَيَسْتَحْيٖ نِسَآءَهُمْ ۗ اِنَّهٗ كَانَ مِنَ الْمُفْسِدِيْنَ ⑤

5. Dájúdájú, Fir'aona hùwà motómotó lórí ilẹ̀, ó sì pín àwọn ènìyàn ibẹ̀ sí ìjọ ọ̀tọ̀ọ̀tọ̀, ó ń sọ àwọn apá kan nínú wọn di aláìlágbára, ó sì ń pa àwọn ọmọkùnrin wọn, nígbà tí ó ń dá àwọn ọmọbìnrin wọn sí. Dájúdájú ó jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òbìlẹ̀jẹ́.

وَنُرِيْدُ اَنْ نَّمُنَّ عَلَى الَّذِيْنَ اسْتُضْعِفُوْا فِى الْاَرْضِ وَنَجْعَلَهُمْ اَئِمَّةً وَّنَجْعَلَهُمُ الْوٰرِثِيْنَ ۙ⑥

6. Àti pé Àwá ń fẹ́ láti ṣe ìdẹ̀ra fún àwọn tí wọ́n kà sí aláìlágbára lórí ilẹ̀, kí a sì ṣe wọ́n ní ìjọ kan, bákan náà kí a ṣe wọ́n ní olùjogún (ilẹ̀ náà).

وَنُمَكِّنَ لَهُمْ فِى الْاَرْضِ وَنُرِيَ فِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ وَجُنُوْدَهُمَا مِنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَحْذَرُوْنَ ⑦

7. A ó fi wọ́n tẹ̀dó (pẹ̀lú ààyè ibùgbé) sórí ilẹ̀ náà, A ó sì fi ohun tí ń bà Fir'aona, Haamaan àti àwọn ọmọ ogun wọn lẹ́rù nípa wọn hàn wọ́n.

8. A sì ṣípayá fún ìyá Musa pé, ‘Fún un ní ọyàn, tí o bá sì ń bẹ̀rù nípa rẹ̀, kí o gbé e jù sínú odò tí ń ṣàn, má ṣe bẹ̀rù, kí o má sì ṣe banújẹ́, dájúdájú Àwa yóò dá a padà fún ọ. A ó sì ṣe é ní ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́.’

وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّ مُوسَىٰٓ أَنْ أَرْضِعِيهِ ۖ
فَإِذَا خِفْتِ عَلَيْهِ فَأَلْقِيهِ فِى ٱلْيَمِّ وَ
لَا تَخَافِى وَلَا تَحْزَنِىٓ ۖ إِنَّا رَآدُّوهُ
إِلَيْكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ⑧

9. Àwọn èniyàn Fir’aona sì gbe e, kí ó baà le jẹ́ ọ̀tá àti orísun ìbànújẹ́ fún wọn. Dájúdájú Fir’aona àti Haamaan pẹ̀lú àwọn ọmọ ogun wọn jẹ́ ẹni búburú, ẹlẹ́ṣẹ̀.

فَٱلْتَقَطَهُۥٓ ءَالُ فِرْعَوْنَ لِيَكُونَ لَهُمْ
عَدُوًّا وَحَزَنًا ۗ إِنَّ فِرْعَوْنَ وَهَـٰمَـٰنَ وَ
جُنُودَهُمَا كَانُوا۟ خَـٰطِـِٔينَ ⑨

10. Ìyàwó Fir’aona sì wí pé, yóò jẹ́ ọmọ tó ṣojú lọ́yìn fún èmi àti ìwọ, ‘Ẹ má ṣe pa á’. Ó ṣe é ṣe kó ṣe wá lóore, tàbí kí á fi ṣe ọmọ, ṣùgbọ́n wọn kò fura.

وَقَالَتِ ٱمْرَأَتُ فِرْعَوْنَ قُرَّتُ عَيْنٍ
لِّى وَلَكَ ۖ لَا تَقْتُلُوهُ عَسَىٰٓ أَن
يَنفَعَنَآ أَوْ نَتَّخِذَهُۥ وَلَدًا وَهُمْ
لَا يَشْعُرُونَ ⑩

11. Ọkàn ìyá Musa sì fúyẹ́ dé bi pé ó fẹ́rẹ̀ ṣe àfihàn ara rẹ̀. Dájúdájú Àwa ni A mú ọkàn rẹ̀ dúró ṣinṣin, kí ó le jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

وَأَصْبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَـٰرِغًا ۖ إِن
كَادَتْ لَتُبْدِى بِهِۦ لَوْلَآ أَن رَّبَطْنَا عَلَىٰ
قَلْبِهَا لِتَكُونَ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ⑪

12. Ó sì sọ fún arábìnrin rẹ̀ pé, ‘Máa tọ ipasẹ̀ rẹ̀ lọ.’ Ó sì ń wò ó lókèrè, wọn kò sì fura sí i.

وَقَالَتْ لِأُخْتِهِۦ قُصِّيهِ ۖ فَبَصُرَتْ بِهِۦ
عَن جُنُبٍ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ⑫

13. Àwa kò sì jẹ́ kí ó gba ọyàn ẹlòmíràn mu tẹ́lẹ̀; nítorí náà, òun (arábìnrin rẹ̀) wí pé; ‘Ǹjẹ́ èmi kì yóò ha tọ́ka ìdílé kan fún yín, tí wọn yóò gbà á tọ́ fún yín, tí wọn yóò sì jẹ́ olùtọ́jú rẹ̀.

وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَرَاضِعَ مِن قَبْلُ
فَقَالَتْ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰٓ أَهْلِ بَيْتٍ
يَكْفُلُونَهُۥ لَكُمْ وَهُمْ لَهُۥ نَـٰصِحُونَ ⑬

14. Báyìí ni A dá a padà sọ́dọ̀ ìyá rẹ̀, kí ó lè tù ú lójú, kí ó má baà banújẹ́, kí ó lè mọ̀ pé òdodo ni Àdéhùn Allah, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn kò mọ̀.

فَرَدَدْنٰهُ اِلٰۤى اُمِّهٖ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا
تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ اَنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ
وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ١٤

ÌDÁ 2

15. Nígbà tí ó dàgbà, tí ó sì lọ́kùnrin, A fún un ní ọgbọ́n àti ìmọ̀. Báyìí sì ni Àwá ń ṣẹ̀san fún àwọn olùṣerere.

وَلَمَّا بَلَغَ اَشُدَّهٗ وَاسْتَوٰۤى اٰتَيْنٰهُ
حُكْمًا وَّعِلْمًا ؕ وَكَذٰلِكَ نَجْزِى
الْمُحْسِنِيْنَ ١٥

16. Ó wọ ìlú nígbà tí àwọn olùgbé ibẹ̀ kò kíyèsi i, ó sì rí àwọn ọkùnrin méjì tí wọ́n ń jà, ọ̀kan jẹ́ ìran rẹ̀, èkejì sì jẹ́ láti ara àwọn ọ̀tá rẹ̀; ẹni tí ó jẹ́ ìran rẹ̀ ké sí i fún ìrànlọ́wọ́ lórí ẹni tí ó jẹ́ ọ̀tá rẹ̀. Nítorí náà Musa kán an lẹ́ṣẹ̀, ó sì mú ikú dé bá a. Ó wí pé 'Iṣẹ́ èṣù ni èyí; ọ̀tá aṣinilọ́nà tó hàn gbangba ni.'

وَدَخَلَ الْمَدِيْنَةَ عَلٰى حِيْنِ غَفْلَةٍ
مِّنْ اَهْلِهَا فَوَجَدَ فِيْهَا رَجُلَيْنِ
يَقْتَتِلٰنِ ۗ هٰذَا مِنْ شِيْعَتِهٖ وَهٰذَا
مِنْ عَدُوِّهٖ ۚ فَاسْتَغَاثَهُ الَّذِيْ مِنْ
شِيْعَتِهٖ عَلَى الَّذِيْ مِنْ عَدُوِّهٖ ۙ
فَوَكَزَهٗ مُوْسٰى فَقَضٰى عَلَيْهِ ۖ قَالَ
هٰذَا مِنْ عَمَلِ الشَّيْطٰنِ ؕ اِنَّهٗ عَدُوٌّ
مُّضِلٌّ مُّبِيْنٌ ١٦

17. Ó wí pé, 'Olúwa mi, mo ti ṣàbòsí fún ẹ̀mí ara mi, nítorí náà déríjìn mí.' Nípa bẹ́ẹ̀, Ó déríjìn ín. Dájúdájú Òun jẹ́ Olùdáríjin ni, Aláàánú jùlọ.

قَالَ رَبِّ اِنِّيْ ظَلَمْتُ نَفْسِيْ فَاغْفِرْ لِيْ
فَغَفَرَ لَهٗ ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْغَفُوْرُ
الرَّحِيْمُ ١٧

18. Ó sọ pé; 'Olúwa mi nítorí O ti ṣí ojú rere fún mi, èmi kì yóò jẹ́ olùrànlọ́wọ́ fún àwọn ẹni ibi láélaé.

قَالَ رَبِّ بِمَاۤ اَنْعَمْتَ عَلَيَّ فَلَنْ
اَكُوْنَ ظَهِيْرًا لِّلْمُجْرِمِيْنَ ١٨

19. Ilẹ̀ sì mọ́ bá a nínú ìlú náà pẹ̀lú ẹ̀rù, ó sì ń ṣọ́ra; sì wò ó! Ẹni tó wá ìrànlọ́wọ́ rẹ̀ lánàá kígbe pè é fún ìrànlọ́wọ́ lẹ́ẹ̀kan si. Músá sọ fún un pé; 'Dájúdájú, olùṣinilọ́nà tí ó hàn gbangba ni ọ́.'

فَاَصْبَحَ فِي الْمَدِيْنَةِ خَآئِفًا يَّتَرَقَّبُ
فَاِذَا الَّذِي اسْتَنْصَرَهٗ بِالْاَمْسِ
يَسْتَصْرِخُهٗ ؕ قَالَ لَهٗ مُوْسٰۤى اِنَّكَ
لَغَوِيٌّ مُّبِيْنٌ ١٩

20. Nígbà tí ó pinnu láti gbá ẹni tí í ṣe ọ̀tá àwọn méjèèjì mú, òun (ọkùnrin náà) sọ pé, 'Ìwọ Musa, ṣé o fẹ́ pa mí gẹ́gẹ́ bí o ti ṣe pa ẹnìkan lánàá? Èrò ọkàn rẹ kò ju pé kí o jẹ́ ìkà aninilára lọ lórí ilẹ̀, àti pè kì í ṣe èrò tìrẹ láti jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn alátùn-únṣe.'

فَلَمَّآ أَنْ أَرَادَ أَنْ يَّبْطِشَ بِالَّذِيْ
هُوَ عَدُوٌّ لَّهُمَا قَالَ يٰمُوْسٰٓى أَتُرِيْدُ
أَنْ تَقْتُلَنِيْ كَمَا قَتَلْتَ نَفْسًا
بِالْأَمْسِ إِنْ تُرِيْدُ إِلَّآ أَنْ تَكُوْنَ
جَبَّارًا فِي الْأَرْضِ وَمَا تُرِيْدُ أَنْ تَكُوْنَ
مِنَ الْمُصْلِحِيْنَ ﴿٢٠﴾

21. Ọkùnrin kan sì ń sáré bọ̀ láti ọ̀nà jínjìn réré nínú ìlú náà, ó sọ pé, 'Musa, dájúdájú àwọn ìjòyè ń gbèrò láti pa ọ́. Nítorí náà, sá jáde. Dájúdájú èmi jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùbánidámọ̀ràn òdodo sí ọ.'

وَجَآءَ رَجُلٌ مِّنْ أَقْصَا الْمَدِيْنَةِ
يَسْعٰى قَالَ يٰمُوْسٰٓى إِنَّ الْمَلَأَ
يَأْتَمِرُوْنَ بِكَ لِيَقْتُلُوْكَ فَاخْرُجْ
إِنِّيْ لَكَ مِنَ النّٰصِحِيْنَ ﴿٢١﴾

22. Nítorí náà ó sá kúrò níbẹ̀, ó ń bẹ̀rù, ó sì ń ṣọ́ra. Ó wí pé; 'Olúwa mi gbà mí lọ́wọ́ àwọn alábòsí ènìyàn.'

فَخَرَجَ مِنْهَا خَآئِفًا يَّتَرَقَّبُ قَالَ
ع رَبِّ نَجِّنِيْ مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٢٢﴾

ÌDÁ 3

23. Nígbà tó sì dojú kọ ọ̀nà Madiana ó wí pé; 'Mo ní ìrètí pé Olúwa mi yóò tọ́ mi sọ́nà tààrà.'

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلْقَآءَ مَدْيَنَ قَالَ عَسٰى
رَبِّيْٓ أَنْ يَّهْدِيَنِيْ سَوَآءَ السَّبِيْلِ ﴿٢٣﴾

24. Nígbà tí ó dé odò Madiana, ó rí àwọn ènìyàn kan tí ń fún àwọn agbo-àgùntàn wọn lómi mu. Ó sì tún rí àwọn obìnrin méjì, lọ́dọ̀ wọn, tí wọ́n ń ti àwọn agbo ẹran ti wọn sẹ́hìn. Ó wí pé; 'Kí ló ṣe yín?' Wọ́n dáhùn pé; 'Àwa kò le fún àwọn agbo àgùntàn wa lómi mu títí àwọn olùsọ́ àgùntàn yóò fi da ẹran wọn lọ, bẹ́ẹ̀ sì ni arúgbó kùjọ̀-kùjọ̀ ni bàbá wa.'

وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ
أُمَّةً مِّنَ النَّاسِ يَسْقُوْنَ وَوَجَدَ مِنْ
دُوْنِهِمُ امْرَأَتَيْنِ تَذُوْدٰنِ قَالَ مَا
خَطْبُكُمَا قَالَتَا لَا نَسْقِيْ حَتّٰى
يُصْدِرَ الرِّعَآءُ وَأَبُوْنَا شَيْخٌ
كَبِيْرٌ ﴿٢٤﴾

25. Nípa báyìí ó fún àwọn agbo-ẹran wọn lómi mu. Lẹ́hìn náà ó padà lọ abẹ́ ibòji, ó sì wí pé; 'Olúwa mi, mo jẹ́ aláìní sí èyíkéyìí ohun rere tí O lè fi ránṣẹ́ sí mi.'

فَسَقَىٰ لَهُمَا ثُمَّ تَوَلَّىٰٓ إِلَى ٱلظِّلِّ فَقَالَ
رَبِّ إِنِّي لِمَآ أَنزَلْتَ إِلَيَّ مِنْ خَيْرٍ
فَقِيرٌ ٢٥

26. Ọ̀kan nínú àwọn obìnrin náà sì wá bá a, ó ń rìn bọ̀ pẹ̀lú ìtìjú, ó wí pé; 'Bàbá mi ń pè ọ́, kí ó lè san ẹ̀san fún ọ nítorí o bá wa fún àwọn agbo-ẹran wa lómi mu. Nìgbá tí ó dé ọ̀dọ̀ rẹ̀ tí ó sì sọ ìtàn náà fún un ó wí pé; 'Ma bẹ̀rù, iwọ ti bọ lọwọ àwọn alábòsí ènìyàn.'

فَجَآءَتْهُ إِحْدَىٰهُمَا تَمْشِي عَلَى
ٱسْتِحْيَآءٍ قَالَتْ إِنَّ أَبِي يَدْعُوكَ
لِيَجْزِيَكَ أَجْرَ مَا سَقَيْتَ لَنَا ۚ فَلَمَّا
جَآءَهُۥ وَقَصَّ عَلَيْهِ ٱلْقَصَصَ قَالَ
لَا تَخَفْ ۖ نَجَوْتَ مِنَ ٱلْقَوْمِ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٦

27. Ọ̀kan nínú àwọn obìnrin méjèèjì náà wí pé; 'Bàbá mi ò, ẹ gbà á síṣẹ́, nítorí ẹni tí ó dára jùlọ tí ẹ lè gbà ṣíṣẹ́ ni, ẹni tí ó lágbára tí ó sì ṣé é gbẹ́kẹ̀lé ni.'

قَالَتْ إِحْدَىٰهُمَا يَٰٓأَبَتِ ٱسْتَـْٔجِرْهُ ۖ إِنَّ
خَيْرَ مَنِ ٱسْتَـْٔجَرْتَ ٱلْقَوِيُّ ٱلْأَمِينُ ٢٧

28. Ó wí pé 'mo gbèrò láti fi ọ̀kan nínú àwọn ọmọbìnrin mi méjèèjì fún ọ kí o fi ṣe ìyàwó bí ìwọ bá lè sìn mí fún ọdún méje. Ṣùgbọ́n bí ìwọ bá lè gbé di ọdún mẹ́wàá yóò jẹ́ ohun tí ó wù ọ́ (láti ṣe). Èmi kò sì gbèrò láti ni ọ́ lára. Bí Allah bá fẹ́ bẹ́ẹ̀, ìwọ yóò ri pé mo jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùṣe rere.'

قَالَ إِنِّيٓ أُرِيدُ أَنْ أُنكِحَكَ إِحْدَى ٱبْنَتَيَّ
هَٰتَيْنِ عَلَىٰٓ أَن تَأْجُرَنِي ثَمَٰنِيَ حِجَجٍ ۖ
فَإِنْ أَتْمَمْتَ عَشْرًا فَمِنْ عِندِكَ ۖ
وَمَآ أُرِيدُ أَنْ أَشُقَّ عَلَيْكَ ۚ سَتَجِدُنِيٓ
إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٨

29. Ó wí pé; 'Èyí wà láàrin èmi àti ìwọ. Èyíkéyìí tí mo bá múṣẹ nínú àsìkò méjèèjì, kò ní sí ìyànjẹ fún mi; Allah sì jẹ́ Olùsọ́ lórí ohun tí à ń sọ.'

قَالَ ذَٰلِكَ بَيْنِي وَبَيْنَكَ ۖ أَيَّمَا
ٱلْأَجَلَيْنِ قَضَيْتُ فَلَا عُدْوَٰنَ عَلَيَّ ۖ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ مَا نَقُولُ وَكِيلٌ ٢٩

ÌDÁ 4

30. Nígbà tí Musa parí àkókò náà tán, tí ó sì rin ìrìn-àjò pẹ̀lú àwọn ènìyàn rẹ̀, ó rí iná kan lẹ́bàá òkè, ó wí fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé; 'Ẹ dúró ná, mo rí iná kan, bóyá mo lè mú ìró kan wá fún yín láti ibẹ̀, tàbí ẹ̀yinná kan, kí ẹ baà le tipa bẹ́ẹ̀ rí iná yẹ́.

فَلَمَّا قَضَىٰ مُوسَى الْأَجَلَ وَسَارَ
بِأَهْلِهِ آنَسَ مِن جَانِبِ الطُّورِ نَارًا ۚ
قَالَ لِأَهْلِهِ امْكُثُوا إِنِّي آنَسْتُ نَارًا
لَّعَلِّي آتِيكُم مِّنْهَا بِخَبَرٍ أَوْ جَذْوَةٍ
مِّنَ النَّارِ لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُونَ ﴿٣٠﴾

31. Nígbà tí ó dé ìdí rẹ̀, A pè é lápá ọ̀tún àfonífojì náà, ní ààyè oníbùkún lẹ́bàá igi pé; 'Ìwọ Musa, dájúdájú Èmi ni, àní Èmi ni Allah Olúwa gbogbo àgbáyé.

فَلَمَّا أَتَاهَا نُودِيَ مِن شَاطِئِ الْوَادِ
الْأَيْمَنِ فِي الْبُقْعَةِ الْمُبَارَكَةِ مِنَ
الشَّجَرَةِ أَن يَا مُوسَىٰ إِنِّي أَنَا اللَّهُ رَبُّ
الْعَالَمِينَ ﴿٣١﴾

32. Ó sì tún sọ pé; 'Sọ ọ̀pá rẹ sílẹ̀.' Nígbà tí ó sì rí i pé ó mira bí ejò, ó pẹ̀hìndà, ó ń sálọ,kò sì dúró wo ẹ̀hìn mọ́, 'Musa o, máa bọ̀ níwájú, má sì ṣe bẹ̀rù, dájúdájú ìwọ jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹni ìfàyàbalẹ̀.

وَأَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۖ فَلَمَّا رَآهَا تَهْتَزُّ
كَأَنَّهَا جَانٌّ وَلَّىٰ مُدْبِرًا وَلَمْ
يُعَقِّبْ ۚ يَا مُوسَىٰ أَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ ۖ
إِنَّكَ مِنَ الْآمِنِينَ ﴿٣٢﴾

33. Ti ọwọ́ rẹ bọ abíyá rẹ, yóò jáde ní funfun láìṣe tí aburú, kí o sì ká apá rẹ mọ́ra láìsí ìbẹ̀rù. Ìwọ̀nyí jẹ́ ẹ̀rí méjì, tí ó dájú sí Fir'aona àti àwọn ìjòyè rẹ̀ láti ọ̀dọ Olúwa rẹ. Dájúdájú wọ́n jẹ́ ọ̀dàlẹ̀ ènìyàn.'

اسْلُكْ يَدَكَ فِي جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ
مِنْ غَيْرِ سُوءٍ وَاضْمُمْ إِلَيْكَ
جَنَاحَكَ مِنَ الرَّهْبِ ۖ فَذَانِكَ
بُرْهَانَانِ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَ
مَلَئِهِ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٣٣﴾

34. Ó sọ pé; 'Olúwa mi dájúdájú mo ti pa ẹnìkan nínú wọn, mo sì ń bẹ̀rù kí wọ́n má baà wá pa mí.

قَالَ رَبِّ إِنِّي قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا فَأَخَافُ
أَن يَقْتُلُونِ ﴿٣٤﴾

35. Àti pé Haruna arákùnrin mi jẹ́ ẹni tí ọ̀rọ̀ ahọ́n rẹ̀ dá ṣákáṣáká ju tèmi lọ, nítorí náà rán an tẹ̀lé mi lọ gẹ́gẹ́ bí olùrànlọ́wọ́, kí ó lè máa jẹ́rìí sí òtítọ́ mi; ẹ̀rù ń bà mí kí wọ́n má baà pè mí ní òpùrọ́.'

وَاَخِيْ هٰرُوْنُ هُوَ اَفْصَحُ مِنِّيْ لِسَانًا
فَاَرْسِلْهُ مَعِيَ رِدْاً يُّصَدِّقُنِيْٓ ز اِنِّيْٓ
اَخَافُ اَنْ يُّكَذِّبُوْنِ ٣٥

36. (Ọlọ́run) sọ pé; 'Àwa yóò fi arákùnrin rẹ̀ ṣe onígbọ̀wọ́ rẹ, Àwa yóò fún ẹ̀yin méjèèjì lágbára tí wọn kì yóò fi lè dé ọ̀dọ̀ yín. Ẹ mú àwọn àmì Wa lọ. Ẹ̀yin àti àwọn tó bá tẹ̀lé yín ni yóò ṣẹ́gun.'

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِاَخِيْكَ وَ
نَجْعَلُ لَكُمَا سُلْطٰنًا فَلَا يَصِلُوْنَ
اِلَيْكُمَا ج بِاٰيٰتِنَا ج اَنْتُمَا وَ مَنِ
اتَّبَعَكُمَا الْغٰلِبُوْنَ ٣٦

37. Nígbà tí Musa sì wá bá wọn pẹ̀lú àwọn Àmì Wa tó hàn gbangba, wọ́n wí pé; 'Èyí kò jẹ́ nǹkankan bí kò ṣe idán tí ó jẹ́ àdápa irọ́, àti pé àwa kò gbọ́ irú èyí rí lẹ́nu àwọn bàbá wa ìṣáájú.'

فَلَمَّا جَآءَهُمْ مُّوْسٰى بِاٰيٰتِنَا بَيِّنٰتٍ
قَالُوْا مَا هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ مُّفْتَرًى وَّ مَا
سَمِعْنَا بِهٰذَا فِيْٓ اٰبَآئِنَا الْاَوَّلِيْنَ ٣٧

38. Musa sọ pé, 'Olúwa mi ló mọ̀ jùlọ nípa ẹni tí ó wà pẹ̀lú ìtọ́sọ́nà láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀ àti ẹni tí ẹ̀san ilé ìkẹhìn yóò jẹ́ tirẹ̀. Dájúdájú àwọn alábòsí kì yóò ṣoríire.'

وَ قَالَ مُوْسٰى رَبِّيْٓ اَعْلَمُ بِمَنْ جَآءَ
بِالْهُدٰى مِنْ عِنْدِهٖ وَ مَنْ تَكُوْنُ لَهٗ
عَاقِبَةُ الدَّارِ ط اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ
الظّٰلِمُوْنَ ٣٨

39. Fir'aona sì wí pé: 'Ẹ̀yin ìjòyè, èmi kò mọ Ọlọ́run mìíràn fún yín lẹ́yìn mi, nítorí náà ìwọ Haamaan, dá iná sun àwọn (bíríkì) amọ̀ fún mi, kí o sì kọ́ ilé gogoro kan fún mi, kí n baà le gòkè lọ yọjú wo Ọlọ́run Musa náà. Dájúdájú èmi kà á sí ọ̀kan nínú àwọn òpùrọ́.'

وَ قَالَ فِرْعَوْنُ يٰٓاَيُّهَا الْمَلَاُ مَا
عَلِمْتُ لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرِيْ ج
فَاَوْقِدْ لِيْ يٰهَامٰنُ عَلَى الطِّيْنِ
فَاجْعَلْ لِّيْ صَرْحًا لَّعَلِّيْٓ اَطَّلِعُ اِلٰٓى اِلٰهِ
مُوْسٰى وَاِنِّيْ لَاَظُنُّهٗ مِنَ الْكٰذِبِيْنَ ٣٩

40. Òun àti àwọn ọmọ ogun rẹ̀ sì ṣe ìgbéraga lórí ilẹ̀ náà láìṣòdodo, wọ́n sì rò pé a kì yóò dá wọn padà sọ́dọ̀ Wa.

وَاسْتَكْبَرَ هُوَ وَجُنُوْدُهٗ فِى الْاَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَ ظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ اِلَيْنَا لَا يُرْجَعُوْنَ ﴿٤٠﴾

41. A sì gbá òun àti àwọn ọmọ ogun rẹ̀ mú, A sì dà wọ́n wọ inú òkun. Nítorí náà wo bí òpin àwọn alábòsí ti rí.

فَاَخَذْنٰهُ وَجُنُوْدَهٗ فَنَبَذْنٰهُمْ فِى الْيَمِّ ۚ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤١﴾

42. A sì ṣe wọ́n ní ìjọ kan, tí ń pe àwọn ènìyàn lọ síbi iná, tí ó bá sì di ọjọ́ Àjíǹde wọn kò ní rí ìrànlọ́wọ́.

وَجَعَلْنٰهُمْ اَئِمَّةً يَّدْعُوْنَ اِلَى النَّارِ ۚ وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ لَا يُنْصَرُوْنَ ﴿٤٢﴾

43. Àwá sì jẹ́ kí ègún tẹ̀lé wọn láti ayé yìí, tí ó bá sì di ọjọ́ Àjíǹde wọn yóò wà nínú àwọn tí a jẹ́ kí ire bọ́ mọ́ lọ́wọ́.

وَاَتْبَعْنٰهُمْ فِيْ هٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً ۚ وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ هُمْ مِّنَ الْمَقْبُوْحِيْنَ ﴿٤٣﴾ ع

ÌDÁ 5

44. Àwá sì fún Musa ní Ìwé náà, lẹ́hìn ìgbà tí A ti pa àwọn ìlú ìṣáájú rẹ̀, kí o lè jẹ́ àríwòye fún àwọn ènìyàn, àti ìtọ́sọ́nà, àti àánú, kí wọ́n baà le máa rántí.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ مِنْۢ بَعْدِ مَآ اَهْلَكْنَا الْقُرُوْنَ الْاُوْلٰى بَصَآئِرَ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَّرَحْمَةً لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. Ìwọ kò sì sí ní ìhà ìwọ̀ oòrùn (òkè náà) nígbà tí A pàṣẹ nǹkan náà fún Musa, ìwọ kò sì sí nínú àwọn tó wà níbẹ̀ láti jẹ́rìí sí i.

وَمَا كُنْتَ بِجَانِبِ الْغَرْبِيِّ اِذْ قَضَيْنَآ اِلٰى مُوْسَى الْاَمْرَ وَمَا كُنْتَ مِنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٤٥﴾

46. Ṣùgbọ́n a ṣẹ̀dá àwọn ìran mìíràn tí ẹ̀mí wọn gùn, bẹ́ẹ̀ ni ìwọ kì í ṣe olùgbé láàrin àwọn ara Madiani, tí ò ń ka àwọn Àmì Wa fún wọn; ṣùgbọ́n Àwa ni A rán àwọn òjíṣẹ́.

وَلٰكِنَّآ اَنْشَاْنَا قُرُوْنًا فَتَطَاوَلَ عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ۚ وَمَا كُنْتَ ثَاوِيًا فِيْٓ اَهْلِ مَدْيَنَ تَتْلُوْا عَلَيْهِمْ اٰيٰتِنَا ۙ وَلٰكِنَّا كُنَّا مُرْسِلِيْنَ ﴿٤٦﴾

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ الطُّورِ إِذْ نَادَيْنَا
وَلَٰكِن رَّحْمَةً مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ
قَوْمًا مَّا أَتَاهُم مِّن نَّذِيرٍ مِّن
قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٧﴾

47. Ìwọ kò sì sí ní ẹ̀gbẹ́ òkè ńlá náà nígbà tí Àwá pe ìpè. Ṣùgbọ́n Àwá ti rán ọ láti jẹ́ àánú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ, kí ìwọ baà le kìlọ̀ fún àwọn ènìyàn kan tí olùkìlọ̀ kò ì tí ì wá bá ṣíwájú rẹ, kí wọ́n baà le gbọ́ ìkìlọ̀.

وَلَوْلَا أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةٌ بِمَا
قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَيَقُولُوا رَبَّنَا
لَوْلَا أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ
آيَاتِكَ وَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٨﴾

48. Àti pé bí ó bá jẹ́ pé aburú kan ti bá wọn ni, nípa ohun tí wọ́n ti fi àwọn ọwọ́ wọn tì ṣíwájú, wọn ìbá sọ pé, ‘Olúwa wa, èéṣe tí O kò rán òjíṣẹ́ kan sí wa tí àwa ìbá fi le tẹ̀lé àwọn Àmì Rẹ, kí àwá sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùgbàgbọ́ òdodo?’

فَلَمَّا جَاءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِندِنَا
قَالُوا لَوْلَا أُوتِيَ مِثْلَ مَا أُوتِيَ
مُوسَىٰ ۚ أَوَلَمْ يَكْفُرُوا بِمَا أُوتِيَ
مُوسَىٰ مِن قَبْلُ ۖ قَالُوا سِحْرَانِ
تَظَاهَرَا وَقَالُوا إِنَّا بِكُلٍّ
كَافِرُونَ ﴿٤٩﴾

49. Ṣùgbọ́n, nígbà tí òdodo dé wá bá wọn láti ọ̀dọ̀ Wa, wọ́n wí pé, ‘Èéṣe tí a kò fi fún un ní irú ohun tí a fún Musa?’ Ǹjẹ́ wọn kò ha ti ṣe àìgbàgbọ́ sí ohun tí A fún Musa tẹ́lẹ̀? Wọ́n wí pé, ‘Idán méjì tó ń tẹ̀lé ara wọn ni.’ Wọ́n sì tún wí pé, ‘Dájúdájú, àwa kò gba èyíkéyìí nínú wọn gbọ́.’

قُلْ فَأْتُوا بِكِتَابٍ مِّنْ عِندِ اللَّهِ هُوَ
أَهْدَىٰ مِنْهُمَا أَتَّبِعْهُ إِن كُنتُمْ
صَادِقِينَ ﴿٥٠﴾

50. Sọ pé; ‘Nígbà náà, ẹ mú Ìwé kan wá láti ọ̀dọ̀ Allah tí ó ń tọ́ ni sọ́nà ju àwọn méjèèjì lọ, kí èmi baà tẹ̀lé e bí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo.’

فَإِن لَّمْ يَسْتَجِيبُوا لَكَ فَاعْلَمْ
أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهْوَاءَهُمْ ۚ وَمَنْ
أَضَلُّ مِمَّنِ اتَّبَعَ هَوَاهُ بِغَيْرِ هُدًى
مِّنَ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ

51. Ṣùgbọ́n bí wọn kò bá dá ọ lóhùn, kí o lọ mọ̀ pé dájúdájú ìfẹ́-inú wọn ni wọ́n ń tẹ̀lé. Ẹnìkan kò sì sọnù ju ẹni tó ń tẹ̀lé ìfẹ́ inú ara rẹ̀ lọ, láìsí ìtọ́sọ́nà láti ọ̀dọ̀ Allah.

Dájúdájú Allah kì í tọ́ àwọn alábòsí èniyàn sọ́nà.

ع الظّٰلِمِيْنَ ۝٥١

ÌDÁ 6

52. Àti pé ní tòótọ́ ni A ti ṣe àlàyé ọ̀rọ̀ náà fún wọn, kí wọ́n baà le máa rántí.

وَلَقَدْ وَصَّلْنَا لَهُمُ الْقَوْلَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ۝٥٢

53. Àwọn tí a ti fún ní Ìwé náà ṣáájú rẹ̀ – wọ́n gbà á gbọ́.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلِهٖ هُمْ بِهٖ يُؤْمِنُوْنَ ۝٥٣ النصف

54. Nígbà tí A bá sì kà á fún wọn, wọ́n á wí pé, 'Àwá gbà á gbọ́, ó jẹ́ òdodo láti ọ̀dọ̀ Olúwa wa. Dájúdájú Àwá ti ju ara wa sílẹ̀ (fún Allah) tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀.'

وَاِذَا يُتْلٰى عَلَيْهِمْ قَالُوْٓا اٰمَنَّا بِهٖٓ اِنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّنَآ اِنَّا كُنَّا مِنْ قَبْلِهٖ مُسْلِمِيْنَ ۝٥٤

55. Àwọn wọ̀nyí ni A ó san ní ẹ̀san wọn ní ẹ̀ẹ̀meji, nípa ìfaradà wọn, wọ́n sì tún ń fi rere ti ibi sẹ́hìn, bákan náà ni wọ́n tún ń ná nínú ohun tí A pèsè fún wọn.

اُولٰٓئِكَ يُؤْتَوْنَ اَجْرَهُمْ مَّرَّتَيْنِ بِمَا صَبَرُوْا وَيَدْرَءُوْنَ بِالْحَسَنَةِ السَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ۝٥٥

56. Nígbà tí wọ́n bá sì gbọ́ ọ̀rọ̀ asán, wọ́n á yípadà kúrò níbẹ̀, wọn yóò sì wí pé, 'ẹ̀san iṣẹ́ tiwa ń bẹ fún wa, ẹ̀san iṣẹ́ ti yín sì ń bẹ fún yín. Àlàáfíà kó máa bá yín, àwa kò ní ohunkóhun ṣe pẹ̀lú àwọn aláímọ̀kan.

وَاِذَا سَمِعُوا اللَّغْوَ اَعْرَضُوْا عَنْهُ وَقَالُوْا لَنَآ اَعْمَالُنَا وَلَكُمْ اَعْمَالُكُمْ ز سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ ز لَا نَبْتَغِى الْجٰهِلِيْنَ ۝٥٦

57. Dájúdájú ìwọ Annabi kì yóò le tọ́ gbogbo àwọn tí ìwọ fẹ́ràn sọ́nà; ṣùgbọ́n Allah A máa tọ́ ẹni tó bá wù Ú sọ́nà; Òun sì ti mọ àwọn tí yóò gba ìmọ̀nà tààrà jùlọ.

اِنَّكَ لَا تَهْدِيْ مَنْ اَحْبَبْتَ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ج وَهُوَ اَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِيْنَ ۝٥٧

58. Wọn yóò sì wí pé; 'Bí àwá bá tẹ̀lé ìlànà náà pẹ̀lú rẹ, a ó mú wa

وَقَالُوْٓا اِنْ نَّتَّبِعِ الْهُدٰى مَعَكَ نُتَخَطَّفْ مِنْ اَرْضِنَا ط اَوَلَمْ نُمَكِّنْ

لَّهُمْ حَرَمًا ءَامِنًا يُجْبَىٰٓ إِلَيْهِ
ثَمَرَٰتُ كُلِّ شَىْءٍ رِّزْقًا مِّن لَّدُنَّا
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٥٨

kúrò lórí ilẹ̀ wa. Àwa kò ha ti fún wọn ní ààyè ọ̀wọ̀ tí ó ní ìfọ̀kànbalẹ̀ (Makka) gbé bí? Nínú èyí tí à ń mú àwọn oríṣiríṣi èso wá ní ìpèsè láti ọ̀dọ̀ Wa; Ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò mọ̀.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍۭ بَطِرَتْ
مَعِيشَتَهَا ۖ فَتِلْكَ مَسَٰكِنُهُمْ لَمْ
تُسْكَن مِّنۢ بَعْدِهِمْ إِلَّا قَلِيلًا ۖ وَ
كُنَّا نَحْنُ ٱلْوَٰرِثِينَ ٥٩

59. Mélòómélòó ni àwọn ìlú tí A ti parun, nígbà tí wọ́n yọ ayọ̀pọ̀rọ́ nípa ìṣẹ̀mí tí A ṣe ní ìrọ̀rùn fún wọn. Èyí sì ni àwọn ibùgbé wọn tó jẹ́ pé ìwọnba díẹ̀ ni àwọn tó ń gbé ibẹ̀ lẹ́hìn wọn. Àwa sì ni Olùjogún.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ
حَتَّىٰ يَبْعَثَ فِىٓ أُمِّهَا رَسُولًا يَتْلُوا۟
عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا ۚ وَمَا كُنَّا مُهْلِكِى
ٱلْقُرَىٰٓ إِلَّا وَأَهْلُهَا ظَٰلِمُونَ ٦٠

60. Olúwa rẹ kò ní pa ìlú kan run láìjẹ́ pé Ó ti rán òjíṣẹ́ kan sí olú-ìlú náà, tí yóò máa ka àwọn Àmì Wa fún wọn; Àwa kò sì ní pa àwọn ìlú kan run láìjẹ́ pé àwọn ènìyàn ibẹ̀ jẹ́ alábòsí.

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَىْءٍ فَمَتَٰعُ
ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَزِينَتُهَا ۚ وَمَا
عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ٦١ ع

61. Ohunkóhun tí a bá fún yín nínú ayé kàn jẹ́ ìgbádùn ti ayé yìí àti ọ̀ṣọ́ rẹ̀ fún ìgbà díẹ̀ ni; ohun tó ń bẹ lọ́dọ̀ Allah ló dára jù, òun ni yóò sì wà títí láé. Ẹ̀yin kì yóò ha gbọ́ àgbọ́yé bí?

ÌDÁ 7

أَفَمَن وَعَدْنَٰهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ
لَٰقِيهِ كَمَن مَّتَّعْنَٰهُ مَتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ مِنَ
ٱلْمُحْضَرِينَ ٦٢

62. Ǹjẹ́ ẹni tí A bá ṣe àdéhùn rere kan, tí ó sì rí àmúṣẹ rẹ̀, ha dàbí ẹni tí A ṣe ìgbádùn ti ayé yìí fún ṣùgbọ́n tó jẹ́ pé lọ́jọ̀ Àjíǹde yóò wà lára àwọn tí A ó kójọ (fún ìdájọ́ ìyà níwájú Allah)?

63. Ní ọjọ́ náà tí Òun yóò pè wọ́n, tí Yóò sì wí pé, 'Níbo ni àwọn orogún Mi wà, àwọn tí ẹ̀yin ń rò (pé wọ́n jẹ́ orogún Mi)?'

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِيَ الَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ٦٣

64. Àwọn tí ìdájọ́ náà yóò ṣẹ lé lórí, yóò wí pé, 'Olúwa wa àwọn wọ̀nyí ni àwọn tí a ti ṣì lọ́nà, a ṣì wọ́n lọ́nà gẹ́gẹ́ bí àwá náà ṣe ṣìnà. Àwá sì móríbọ́ nínú ọ̀rọ̀ wọn níwájú Rẹ̀, kì í ṣe àwa ni wọ́n ń sìn o.'

قَالَ الَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ رَبَّنَا هَٰٓؤُلَآءِ الَّذِينَ أَغْوَيْنَا أَغْوَيْنَٰهُمْ كَمَا غَوَيْنَا تَبَرَّأْنَآ إِلَيْكَ مَا كَانُوٓا إِيَّانَا يَعْبُدُونَ ٦٤

65. A ó sì wí pé; 'Ẹ pe àwọn tí ẹ fi ń bá Allah wá orogún.' Wọn yóò pè wọ̀n ṣùgbọ́n wọn kò ní dá wọn lóhùn. Wọn yóò sì rí ìyà náà. (Ó mà ṣe o) ìbá jẹ́ pé wọ́n tí tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà!

وَقِيلَ ادْعُوا شُرَكَآءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا لَهُمْ وَرَأَوُا الْعَذَابَ لَوْ أَنَّهُمْ كَانُوا يَهْتَدُونَ ٦٥

66. Àti pé ní ọjọ́ náà Òun yóò pè wọ́n, yóò sì wí pé, 'Èsì wo ni ẹ̀yin fi fún àwọn òjíṣẹ́?'

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبْتُمُ الْمُرْسَلِينَ ٦٦

67. Èsì ọ̀rọ̀ yóò rú wọn lójú ní ọjọ́ náà, wọn kò sì ní lè bi ara wọn léèrè.

فَعَمِيَتْ عَلَيْهِمُ الْأَنۢبَآءُ يَوْمَئِذٍ فَهُمْ لَا يَتَسَآءَلُونَ ٦٧

68. Ṣùgbọ́n ní ti ẹni tí ó bá ronú pìwàdà, tí ó sì gbàgbọ́, tí ó sì ń ṣe iṣẹ́ rere, yóò ní ìrètí pé òun yóò jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí yóò jèrè.

فَأَمَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ الْمُفْلِحِينَ ٦٨

69. Àti pé Olúwa rẹ máa ń ṣẹ̀dá, Òun sì máa ń yan àwọn tí ó bá wù Ú ní àyànfẹ́. Kò ṣé é ṣe fún wọn láti yan ààyò kankan fún ra wọn. Mímọ́ ni fún Allah, Ó sì ga ju ohun tí wọ́n fi ń bá A wá orogún lọ.

وَرَبُّكَ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخْتَارُ مَا كَانَ لَهُمُ الْخِيَرَةُ سُبْحَٰنَ اللَّهِ وَتَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٦٩

70. Olúwa rẹ sì mọ ohun tí ó pamọ́ sínú igbá àyà wọn àti ohun tí wọ́n fihàn.

وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُوْرُهُمْ وَ
مَا يُعْلِنُوْنَ ﴿٧٠﴾

71. Òun sì ni Allah, kò sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun. TiRẹ̀ ni gbogbo ìyìn ní ìbẹ̀rẹ̀ àti òpin. TiRẹ̀ ni ìdájọ́, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ sì ni a ó dá yín padà sí.

وَهُوَ اللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ؕ لَهُ الْحَمْدُ
فِى الْاُوْلٰى وَالْاٰخِرَةِ ز وَلَهُ الْحُكْمُ وَ
اِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٧١﴾

72. Wí pé; ‘Ẹ sọ fún mi, Ǹjẹ́ bí Allah bá jẹ́ kí òru wà lọ títí lórí yín di ọjọ́ Àjíǹde, Ọlọ́run wo ní ń bẹ lẹ́hìn Allah tí ó lè mú ìmọ́lẹ̀ wá fún yín? Ẹ kì yóò ha tẹ́tí sílẹ̀ gbọ́ ọ̀rọ̀ bí?’

قُلْ اَرَءَيْتُمْ اِنْ جَعَلَ اللّٰهُ عَلَيْكُمُ
الَّيْلَ سَرْمَدًا اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ مَنْ
اِلٰهٌ غَيْرُ اللّٰهِ يَاْتِيْكُمْ بِضِيَآءٍ ؕ
اَفَلَا تَسْمَعُوْنَ ﴿٧٢﴾

73. Wí pé; ‘Ẹ sọ fún mi, Ǹjẹ́ bí Allah bá jẹ́ kí ọ̀sán wà lọ títí lórí yín di ọjọ́ Àjíǹde, Ọlọ́run wo ní ń bẹ lẹ́hìn Allah tí ó lè mú òru wá fún yín, nínú èyí tí ẹ̀yin yóò máa sinmi? Ẹ kì yóò ha wòye?’

قُلْ اَرَءَيْتُمْ اِنْ جَعَلَ اللّٰهُ
عَلَيْكُمُ النَّهَارَ سَرْمَدًا اِلٰى يَوْمِ
الْقِيٰمَةِ مَنْ اِلٰهٌ غَيْرُ اللّٰهِ يَاْتِيْكُمْ
بِلَيْلٍ تَسْكُنُوْنَ فِيْهِ ؕ اَفَلَا
تُبْصِرُوْنَ ﴿٧٣﴾

74. Láti inú àánú Rẹ̀, ni Òun ti ṣe òru àti ọ̀sán fún yín kí ẹ̀yin baà le máa sinmi nínú rẹ̀, kí ẹ̀yin sì le máa wá àkànṣe ojú rere Rẹ̀ káàkiri àti pè kí ẹ̀yin lè máa dúpẹ́.

وَمِنْ رَّحْمَتِهٖ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ وَ
النَّهَارَ لِتَسْكُنُوْا فِيْهِ وَلِتَبْتَغُوْا
مِنْ فَضْلِهٖ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٧٤﴾

75. Ní ọjọ́ náà tí Òun yóò pè wọ́n tí Yóò sì wí pé, ‘Níbo ni àwọn orogún Mi wà, àwọn tí ẹ̀yin ń rò (pé wọ́n jẹ́ orogún Mi).

وَيَوْمَ يُنَادِيْهِمْ فَيَقُوْلُ اَيْنَ
شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٧٥﴾

76. A ó sì mú ẹlẹ́rìí jáde nínú ìran kọ̀ọ̀kan, A ó sì wí pé; ‘Ẹ mú ẹ̀rí ọ̀rọ̀ yín wá.’ Nígbà náà ni wọ́n

وَنَزَعْنَا مِنْ كُلِّ اُمَّةٍ شَهِيْدًا
فَقُلْنَا هَاتُوْا بُرْهَانَكُمْ فَعَلِمُوْٓا
اَنَّ الْحَقَّ لِلّٰهِ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا

يَفْتَرُوْنَ ٧٦

yóò mọ̀ pé ti Allah nìkan ni òdodo. Àti pé ohun tí wọ́n ń dá àdápa irọ́ rẹ̀ yóò di àwátì mọ́ wọn lọ́wọ́.

ÌDÁ 8

إِنَّ قَارُوْنَ كَانَ مِنْ قَوْمِ مُوْسٰى فَبَغٰى
عَلَيْهِمْ وَاٰتَيْنٰهُ مِنَ الْكُنُوْزِ مَآ إِنَّ
مَفَاتِحَهٗ لَتَنُوْٓأُ بِالْعُصْبَةِ أُولِى
الْقُوَّةِ إِذْ قَالَ لَهٗ قَوْمُهٗ لَا تَفْرَحْ
إِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْفَرِحِيْنَ ٧٧

77. Dájúdájú, Kaaruna jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ènìyàn Musa, ṣùgbọ́n ó ń hùwà amúnisìn sí wọn. Àwá sì fún un ní ìṣúra tí ó pọ̀; èyí tí àwọn kọ́kọ́rọ́ rẹ̀ fẹ́rẹ̀ lè wọ àwọn alágbára lọ́rùn. Nígbà tí àwọn ènìyàn rẹ̀ sọ fún pé; ‘Má ṣe yọ àyọ̀jù nítorí pé Allah kò fẹ́ràn àwọn tí ń yọ ayọ̀pọ̀rọ́.’

وَابْتَغِ فِيْمَآ اٰتٰىكَ اللّٰهُ الدَّارَ الْاٰخِرَةَ
وَلَا تَنْسَ نَصِيْبَكَ مِنَ الدُّنْيَا وَ
أَحْسِنْ كَمَآ أَحْسَنَ اللّٰهُ إِلَيْكَ وَلَا تَبْغِ
الْفَسَادَ فِى الْاَرْضِ إِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ
الْمُفْسِدِيْنَ ٧٨

78. Kí o sì máa wá ilé ìkẹhìn pẹ̀lú ohun tí Allah fi fún ọ, kí o má sì ṣe gbàgbé ìpin rẹ láyé yìí, kí o sì máa ṣe rere (sí àwọn ènìyàn) gẹ́gẹ́ bí Allah ti ṣe rere sí ọ; má sì ṣe wá ọ̀nà láti ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀. Dájúdájú Allah kò fẹ́ràn àwọn òbìlẹ̀jẹ́.’

قَالَ إِنَّمَآ أُوْتِيْتُهٗ عَلٰى عِلْمٍ عِنْدِيْ
أَوَلَمْ يَعْلَمْ أَنَّ اللّٰهَ قَدْ أَهْلَكَ مِنْ
قَبْلِهٖ مِنَ الْقُرُوْنِ مَنْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُ
قُوَّةً وَّأَكْثَرُ جَمْعًا وَلَا يُسْـَٔلُ عَنْ
ذُنُوْبِهِمُ الْمُجْرِمُوْنَ ٧٩

79. Ó wí pé; ‘A fi ọrọ̀ yìí fún mi nítorí ìmọ̀ tí mo ní.’ Ṣùn kò ha mọ̀ pé, dájúdájú Allah ti pa àwọn ìran ènìyàn kan run ṣíwájú rẹ̀; àwọn tí wọ́n lágbára jù ú lọ, tí wọ́n sì ní ọrọ̀ jù ú lọ. A kò sì ní bi àwọn tó jẹ̀bi léèrè láti (san ìtanràn) fún ẹ̀ṣẹ̀ wọn.

فَخَرَجَ عَلٰى قَوْمِهٖ فِيْ زِيْنَتِهٖ قَالَ
الَّذِيْنَ يُرِيْدُوْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا
يٰلَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَآ أُوْتِيَ قَارُوْنُ إِنَّهٗ

80. Nítorí náà ó jáde sí àwọn ènìyàn rẹ̀ nínú ọlá rẹ̀. Àwọn tí wọ́n nífẹ̀ẹ́ sí ìgbésí ayé yìí wí pé,

لَذُوْ حَظٍّ عَظِيْمٍ ﴿٨٠﴾

'Óò! ìbá ṣe pé àwa náà ní irú ohun tí a fún Kaaruna! Dájúdájú ó mà ní ọrọ̀ púpọ̀ o.'

وَقَالَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ وَيْلَكُمْ ثَوَابُ اللّٰهِ خَيْرٌ لِّمَنْ اٰمَنَ وَ عَمِلَ صَالِحًا ۚ وَلَا يُلَقّٰىهَآ اِلَّا الصّٰبِرُوْنَ ﴿٨١﴾

81. Ṣùgbọ́n àwọn tí a ti fún ní ìmọ̀ sọ pé; 'Ègbé ni fún yín! ẹ̀san Allah ló sàn jùlọ fún àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n tún ń ṣiṣẹ́ rere; a kì yóò sì fi i fún ẹnikan àyàfi àwọn onísùúrù.

فَخَسَفْنَا بِهٖ وَبِدَارِهِ الْاَرْضَ ۗ فَمَا كَانَ لَهٗ مِنْ فِئَةٍ يَّنْصُرُوْنَهٗ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ۗ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُنْتَصِرِيْنَ ﴿٨٢﴾

82. Lẹ́hìn náà, Àwá jẹ́ kí ilẹ̀ gbé (Kaaruna) àti ilé rẹ̀ mì, òun kò sì ní ìjọ kan tí yóò ràn án lọ́wọ́ yàtọ̀ sí Allah, òun kò sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí wọ́n lè gbèjà ara wọn.

وَاَصْبَحَ الَّذِيْنَ تَمَنَّوْا مَكَانَهٗ بِالْاَمْسِ يَقُوْلُوْنَ وَيْكَاَنَّ اللّٰهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ وَيَقْدِرُ ۚ لَوْلَآ اَنْ مَّنَّ اللّٰهُ عَلَيْنَا لَخَسَفَ بِنَا ۗ وَيْكَاَنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٨٣﴾

83. Àwọn tí wọ́n ń ṣojú kòkòrò ipò rẹ̀ tẹ́lẹ̀, wọ́n ń sọ pé, 'Ẹ kò ha mọ̀ ni pé Allah ló máa ń pèsè lọ́pọ̀lọpọ̀ fẹ́ni tó bá fẹ́ nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Ó sì máa ń dínkù fún ẹlòmíràn. Tí kì í bá ṣe wí pé, Àánú Allah wà lórí wa ni, ìbá jẹ́ kí ilẹ̀ gbé àwa náà mì. Ẹ kò ha mọ̀ wí pé àwọn aláìgbàgbọ́ kò ní jéré.

ÌDÁ 9

تِلْكَ الدَّارُ الْاٰخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِيْنَ لَا يُرِيْدُوْنَ عُلُوًّا فِي الْاَرْضِ وَلَا فَسَادًا ۗ وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿٨٤﴾

84. Eléyìí ni ilé ìkẹhìn náà tí A o fi fún àwọn tí kì í gbèrò ìgbéraga lórí ilẹ̀, tí wọn kì í sì í ṣe ìbàjẹ́. Ìgbẹ̀hìn rere yóò sì jẹ́ ti àwọn olùpáyà Allah.

مَنْ جَآءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهٗ خَيْرٌ مِّنْهَا ۚ وَمَنْ جَآءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَى الَّذِيْنَ

85. Ẹni tí ó bá ṣe rere kan, yóò gba ẹ̀san tí ó dára ju bẹ́ ẹ̀ lọ, ẹni tí ó bá sì ṣe aburú kan, kò sí ẹ̀san

عَمِلُوا السَّيِّئَاتِ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

mìíràn tí a ó fún àwọn tó ṣe aburú bí kò ṣe déédéé ohun tí wọ́n ṣe.

إِنَّ الَّذِي فَرَضَ عَلَيْكَ الْقُرْآنَ لَرَادُّكَ إِلَىٰ مَعَادٍ ۚ قُل رَّبِّي أَعْلَمُ مَن جَاءَ بِالْهُدَىٰ وَمَنْ هُوَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٨٦﴾

86. Dájúdájú Òun, Ẹni tí Ó ṣe (kíkọ́) Al-Kur'an ní ọ̀ran-anyàn fún ọ, yóò dá ọ padà sí ibùpadàsí náà (Makka) sọ pé; 'Olúwa mi nìkan ló mọ nípa ẹni tí ó wà pẹ̀lú ìtọ́sọ́nà àti ẹni náà tó wà nínú ìṣìnà tó hàn gbangba.'

وَمَا كُنتَ تَرْجُو أَن يُلْقَىٰ إِلَيْكَ الْكِتَابُ إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ ظَهِيرًا لِّلْكَافِرِينَ ﴿٨٧﴾

87. Àti pé o kò ní ìrètí rárá pé Àwa yóò fún ọ ní Ìwé náà; ṣùgbọ́n ó jẹ́ àánú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀; nítorí náà má ṣe jẹ́ olùrànlọ́wọ́ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنْ آيَاتِ اللَّهِ بَعْدَ إِذْ أُنزِلَتْ إِلَيْكَ ۖ وَادْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٨٨﴾

88. Kí ìwọ má sí ṣe jẹ́ kí wọ́n yí ọ kúrò nídìí àwọn Àmì Allah, lẹ́hìn ìgbà tí a ti sọ̀ wọ́n kalẹ̀ fún ọ, kí o sì máa pe gbogbo àwọn ènìyàn wá sọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀, kí o má sì ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí ń fi òrìṣà kun Allah.

وَلَا تَدْعُ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ ۘ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ كُلُّ شَيْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُ ۚ لَهُ الْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٩﴾

89. Àti pé kí ìwọ má ṣe pe Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Allah. Kò sí Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀. Gbogbo nǹkan ni yóò parun àyàfi Òun fúnra Rẹ̀. TiRẹ̀ ni ìdájọ́, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ la ó sì dá yín padà si.




# AL-ANKABUUT

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *ALIF LAAM MIIM* (Èmi ni Allah Olùmọ̀ ohun gbogbo).

الٓمّٓ ②

3. Ǹjẹ́ àwọn ènìyàn ń rò pé a ó fi wọ́n sílẹ̀ nítorí wọ́n ń sọ pé, ‘Àwá gbàgbọ́’ láìjẹ́ pé a dán wọn wò ni bí?

اَحَسِبَ النَّاسُ اَنْ يُّتْرَكُوْٓا اَنْ يَّقُوْلُوْٓا اٰمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُوْنَ ③

4. Dájúdájú Àwá ti dán àwọn tó ń bẹ ṣíwájú wọn wò; nítorí kí Allah lè ṣe àdáyanrí àwọn olódodo àti kí Ó lè ṣe àdáyanrí àwọn òpùrọ́.

وَلَقَدْ فَتَنَّا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلَيَعْلَمَنَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا وَلَيَعْلَمَنَّ الْكٰذِبِيْنَ ④

5. Àbí àwọn tó ń ṣe aburú ha rò pé àwọn lè móríbọ́ lọ́wọ́ Wa ni? Aburú ni ìpinnu wọn.

اَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السَّيِّاٰتِ اَنْ يَّسْبِقُوْنَا ؕ سَآءَ مَا يَحْكُمُوْنَ ⑤

6. Ẹnikẹ́ni tó bá ń retí àti pàdé Allah, nígbà náà dájúdájú àkókò tí Allah dá ń bọ̀. Àti pé Òun jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ ohun gbogbo.

مَنْ كَانَ يَرْجُوْا لِقَآءَ اللّٰهِ فَاِنَّ اَجَلَ اللّٰهِ لَاٰتٍ ؕ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ⑥

7. Ẹni tó bá ń ṣapá, ó ń ṣapá fún ẹ̀mí ara rẹ̀. Dájúdájú Allah rọrọ̀ ju gbogbo ẹ̀dá lọ.

وَمَنْ جَاهَدَ فَاِنَّمَا يُجَاهِدُ لِنَفْسِهٖ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَغَنِيٌّ عَنِ الْعٰلَمِيْنَ ⑦

8. Àwọn tó bá sì gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere, dájúdájú Àwa yóò mú àwọn aburú wọn kúrò àti pé dájúdájú Àwa yóò fún wọn ní ẹ̀san tí ó dára ju àwọn iṣẹ́ wọn lọ.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ اَحْسَنَ الَّذِيْ كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ⑧

9. Àwá sì ti pa èniyàn láṣẹ ṣíṣe dáadáa sí àwọn òbí rẹ̀ méjèèjì; ṣùgbọ́n tí wọ́n bá mú ọ nípá láti bá Mi wá orogún, léyìí tí ìwọ kò ní ìmọ̀ nípa rẹ̀, má ṣe gbọ́ ti wọn. Ọ̀dọ̀ Mi ni ìpadàsí yín. Èmi yóò sì fún yín ní ìró nípa ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

وَوَصَّيْنَا الْاِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ حُسْنًا ؕ وَ
اِنْ جَاهَدٰكَ لِتُشْرِكَ بِيْ مَا لَيْسَ لَكَ
بِهٖ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ؕ اِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ
فَاُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٩﴾

10. Àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere, dájúdájú A ó fi wọ́n wọ̀ sínú ìjọ àwọn ẹni rere.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
لَنُدْخِلَنَّهُمْ فِي الصّٰلِحِيْنَ ﴿١٠﴾

11. Ó sì ń bẹ nínú àwọn èniyàn tí wọ́n ń sọ pé, 'Àwá gba Allah gbọ́' ṣùgbọ́n nígbà tí A bá ni wọ́n lára lójú ọ̀nà Allah, wọn yóò máa fi ìdààmú àwọn èniyàn wé ìyà láti ọ̀dọ̀ Allah. Ṣùgbọ́n bí àrànṣẹ bá dé láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ, wọn yóò sọ pé, 'Dájúdájú àwá ń bẹ pẹ̀lú yín.' Ṣé Allah kò ha mọ̀ ohun tí ń bẹ ní igbá àyà àwọn ẹ̀dá ni?

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّقُوْلُ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ
فَاِذَآ اُوْذِيَ فِي اللّٰهِ جَعَلَ فِتْنَةَ
النَّاسِ كَعَذَابِ اللّٰهِ ؕ وَلَئِنْ جَآءَ نَصْرٌ
مِّنْ رَّبِّكَ لَيَقُوْلُنَّ اِنَّا كُنَّا مَعَكُمْ ؕ
اَوَلَيْسَ اللّٰهُ بِاَعْلَمَ بِمَا فِيْ صُدُوْرِ
الْعٰلَمِيْنَ ﴿١١﴾

12. Àti pé dájúdájú Allah mọ àmọ̀dájú, àwọn tó jẹ́ onígbàgbọ́, Òun sì mọ àwọn alágàbàgebè.

وَلَيَعْلَمَنَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ
لَيَعْلَمَنَّ الْمُنٰفِقِيْنَ ﴿١٢﴾

13. Àwọn aláìgbàgbọ́ yóò wí fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo pé; 'Ẹ tẹ̀lé ojú ọ̀nà wa, àwa yóò sì ru àwọn ẹ̀rù ẹ̀ṣẹ̀ yín''. Bẹ́ẹ̀ wọn kò sì le ru nǹkankan nínú ẹ̀ṣẹ̀ ti ara wọn. Dájúdájú òpùrọ́ ni wọ́n.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوا
اتَّبِعُوْا سَبِيْلَنَا وَلْنَحْمِلْ خَطٰيٰكُمْ ؕ
وَمَا هُمْ بِحٰمِلِيْنَ مِنْ خَطٰيٰهُمْ مِّنْ
شَيْءٍ ؕ اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿١٣﴾

14. Ṣùgbọ́n dájúdájú wọn yóò ru ẹrù ara ti wọn àti àwọn ẹrù mìíràn pọ̀ mọ́ ẹrù ti wọn. Dájúdájú Àwa yóò bi wọ́n léèrè ní Ọjọ́ Àjínde nípa àdápa irọ́ tí wọ́n ti ń pa.

وَلَيَحْمِلُنَّ اَثْقَالَهُمْ وَاَثْقَالًا مَّعَ
اَثْقَالِهِمْ ز وَلَيُسْـَٔلُنَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
عَمَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿١٤﴾

ÌDÁ 2

15. Dájúdájú Àwá ti rán Nuha sí àwọn ènìyàn rẹ̀, ó sì ti gbé àárin wọn fún àádọ́ta dín légbẹ̀rún ọdún. Lẹ́hìn náà ìkún omi bò wọ́n mọ́lẹ̀ nígbà tí wọ́n jẹ́ alábòsí.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَلَبِثَ
فِيهِمْ أَلْفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمْسِينَ
عَامًا فَأَخَذَهُمُ الطُّوفَانُ وَهُمْ
ظَالِمُونَ ⑮

16. Ṣùgbọ́n Àwá gbà á là àti àwọn tí ń bẹ nínú ọkọ̀ náà pẹ̀lú rẹ̀; Àwá sì ṣe é ní Àmì kan fún gbogbo àwọn ènìyàn.

فَأَنْجَيْنَاهُ وَأَصْحَابَ السَّفِينَةِ وَ
جَعَلْنَاهَا آيَةً لِّلْعَالَمِينَ ⑯

17. Bákan náà ni Ibrahim nígbà tí ó sọ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé; "Ẹ máa jọ́sìn fún Allah, kí ẹ sì máa páyà Rẹ̀. Eléyìí ni ó dára jù fún yín tó bá ṣe pé ẹ mọ̀ ni.

وَإِبْرَاهِيمَ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ اعْبُدُوا
اللَّهَ وَاتَّقُوهُ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن
كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ⑰

18. Ẹ̀yin kan ń sin àwọn òrìṣà lẹ́hìn Allah, ẹ sì ń dá irọ́ pa. Àwọn nǹkan tí ẹ̀ ń sìn lẹ́hìn Allah kò lágbára láti pèsè fún yín. Lẹ́hìn náà ẹ máa wá ìpèsè láti ọ̀dọ̀ Allah, kí ẹ sì máa sìn Ín kí ẹ sì máa dúpẹ́ fún Un. Ọ̀dọ̀ Rẹ̀ sì ni ẹ ó padà sí.

إِنَّمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا
وَتَخْلُقُونَ إِفْكًا إِنَّ الَّذِينَ
تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ لَا يَمْلِكُونَ
لَكُمْ رِزْقًا فَابْتَغُوا عِندَ اللَّهِ
الرِّزْقَ وَاعْبُدُوهُ وَاشْكُرُوا لَهُ
إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ⑱

19. Bí ẹ̀yin bá sì kọ̀ tí ẹ pè é nírọ́, àwọn ìran kan ti kọ̀ ọ́ bẹ́ẹ̀ rí ṣíwájú yín, kò sì iwọ̀ kan fún òjíṣẹ́ ju pé kí ó jíṣẹ́ tó hàn gbangba dópin.

وَإِن تُكَذِّبُوا فَقَدْ كَذَّبَ أُمَمٌ مِّن
قَبْلِكُمْ وَمَا عَلَى الرَّسُولِ إِلَّا الْبَلَاغُ
الْمُبِينُ ⑲

20. Àwọn kò ha ri bí Allah ti ṣe ń pilẹ̀ ìṣẹ̀dà tí Ó sì tún ń ṣe àtúndá rẹ̀. Dájúdájú eléyìí jẹ́ ìrọ̀rùn fún Allah.

أَوَلَمْ يَرَوْا كَيْفَ يُبْدِئُ اللَّهُ الْخَلْقَ
ثُمَّ يُعِيدُهُ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ
يَسِيرٌ ⑳

21. Sọ pé, 'Ẹ rìn lọ káàkiri lórí ilẹ̀, kí ẹ sì wò ó báwo ni Ó ti pilẹ̀ dá ẹ̀dá. Lẹ́hìn náà ni Allah yóò dá ẹ̀dá mìíràn. Dájúdájú Allah lágbára lórí ohun gbogbo.

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانْظُرُوا كَيْفَ بَدَأَ الْخَلْقَ ثُمَّ اللَّهُ يُنْشِئُ النَّشْأَةَ الْآخِرَةَ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢١﴾

22. Òun A máa jẹ ẹni tó wù Ú níyà, A sì máa ṣàánú ẹni tí ó bá wù Ú, àti pé ọ̀dọ̀ Rẹ̀ la ó dá yín padà sí.

يُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ وَيَرْحَمُ مَنْ يَشَاءُ ۖ وَإِلَيْهِ تُقْلَبُونَ ﴿٢٢﴾

23. Ẹ̀yin kò sì le móríbọ́ (lọ́wọ́ Allah) láyé àti lọ́run, ẹ kò sì ní ọ̀rẹ́ tàbí olùrànlọ́wọ́ kankan lẹ́hìn Allah.

وَمَا أَنْتُمْ بِمُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ ۖ وَمَا لَكُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ مِنْ وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٢٣﴾ ع

ÌDÁ 3

24. Àwọn tó ṣàìgba àwọn Àmì Allah gbọ́ àti ìpàdé Rẹ̀, àwọn ni wọn ti sọ ìrètí nù nípa àánú Mi. Ti wọn sì ni ìyà olóró.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ وَلِقَائِهِ أُولَٰئِكَ يَئِسُوا مِنْ رَحْمَتِي وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٤﴾

25. Èsì àwọn ènìyàn rẹ̀ kò sì ju pé; "Ẹ pa á" tàbí kí ẹ sun ún nínú iná'. Ṣùgbọ́n Allah gbà á là kúrò nínú iná náà. Dájúdájú àwọn Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn tí yóò gbàgbọ́.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَنْ قَالُوا اقْتُلُوهُ أَوْ حَرِّقُوهُ فَأَنْجَاهُ اللَّهُ مِنَ النَّارِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٥﴾

26. Ó sì wí pé; "Ẹ̀yín kàn yan àwọn òrìṣà ni ohun tí ẹ nífẹ̀ẹ́ sí láàrin yín dípò Allah ní ayé yìí; lẹ́hìn náà tó bá di Ọjọ́ Àjínde, ẹ̀yin yóò kọ ara yín sílẹ̀, tí apá kan yín yóò máa ṣẹ́bi fún apá kejì. Iná sì ni ibùdésí yín, bẹ́ẹ̀ ẹ kò sì ní ní olùrànlọ́wọ́."

وَقَالَ إِنَّمَا اتَّخَذْتُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا مَوَدَّةَ بَيْنِكُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ ثُمَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ يَكْفُرُ بَعْضُكُمْ بِبَعْضٍ وَيَلْعَنُ بَعْضُكُمْ بَعْضًا وَمَأْوَاكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُمْ مِنْ نَاصِرِينَ ﴿٢٦﴾

فَـَٔامَنَ لَهُۥ لُوطٌ ۘ وَقَالَ إِنِّى مُهَاجِرٌ إِلَىٰ رَبِّىٓ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْحَكِيمُ ٢٧

27. Lutu sì gbà á (Ibrahim) gbọ́; (Ibrahim) sì wí pé; "Èmi yóò sá tọ Olúwa mi lọ. Dájúdájú Òun ni Ọba Alágbára, Ọlọ́gbọ́n jùlọ."

وَوَهَبْنَا لَهُۥٓ إِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ وَجَعَلْنَا فِى ذُرِّيَّتِهِ ٱلنُّبُوَّةَ وَٱلْكِتَٰبَ وَءَاتَيْنَٰهُ أَجْرَهُۥ فِى ٱلدُّنْيَا ۖ وَإِنَّهُۥ فِى ٱلْءَاخِرَةِ لَمِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٢٨

28. A fi Isiaka àti Yakubu ta á lọ́rẹ. A sì ṣe (ẹ̀bùn) ìjẹ́ òjíṣẹ́ fún àwọn àrọ́mọdọ́mọ rẹ̀; bákan náà (A fún wọn ní Ìwé. A sì san ẹ̀san rẹ̀ fún un láyé yìí, àti pè dájúdájú òun yóò tún wà nínú àwọn ẹni rere ní ọ̀run.

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلْفَٰحِشَةَ مَا سَبَقَكُم بِهَا مِنْ أَحَدٍ مِّنَ ٱلْعَٰلَمِينَ ٢٩

29. Kí ẹ sì tún rántí Lutu, nígbà tí ó sọ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé; "Ẹ̀yin ń hùwà ìbàjẹ́ tí ẹnìkan kò hù irú rẹ̀ rí ṣíwájú yín nínú àwọn ẹ̀dá.

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ ٱلرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ ٱلسَّبِيلَ وَتَأْتُونَ فِى نَادِيكُمُ ٱلْمُنكَرَ ۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِۦٓ إِلَّآ أَن قَالُوا۟ ٱئْتِنَا بِعَذَابِ ٱللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٣٠

30. Nítòótọ́ ha kọ́ ni ẹ̀yin ń wọlé tọ ọkùnrin tí ẹ sì tún ń dánà bí? Ẹ̀yin sì ń hùwà ìbi nínú àwọn ìpàdé yín," ṣùgbọ́n èsì àwọn ènìyàn rẹ̀ kò ju pé. "Mú ìyà wá sórí wa láti ọ̀dọ̀ Allah bí ìwọ bá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olódodo."

قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى عَلَى ٱلْقَوْمِ ٱلْمُفْسِدِينَ ٣١

31. (Lutu) sọ pé, Olúwa mi, ràn mí lọ́wọ́ lórí àwọn òbilẹ̀jẹ́ ènìyàn.

ÌDÁ 4

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَآ إِبْرَٰهِيمَ بِٱلْبُشْرَىٰ قَالُوٓا۟ إِنَّا مُهْلِكُوٓا۟ أَهْلِ هَٰذِهِ ٱلْقَرْيَةِ ۖ إِنَّ أَهْلَهَا كَانُوا۟ ظَٰلِمِينَ ٣٢

32. Nígbà tí àwọn òjíṣẹ́ Wa sì mú ìró ìdùnnú wá bá Ibrahim, wọ́n sọ pé, 'Àwá yóò pa àwọn ènìyàn ìlú yìí run, dájúdájú àwọn ènìyàn ibẹ̀ jẹ́ alábòsí.

33. (Ibrahim) sọ pé, ‘ Ṣùgbọ́n Lutu ń bẹ níbẹ̀’. Wọn wí pé, Àwa mọ àmọ̀dájú ẹni tí ń bẹ níbẹ̀. Dájúdájú Àwa yóò gbà á là àti ìdílé rẹ̀, àyàfi aya rẹ̀, ẹni tí ó ti jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí yóò ṣẹ́kù lẹ́hìn.

قَالَ إِنَّ فِيهَا لُوطًا ۚ قَالُوا نَحْنُ أَعْلَمُ
بِمَنْ فِيهَا ۖ لَنُنَجِّيَنَّهُ وَأَهْلَهُ إِلَّا
امْرَأَتَهُ ۖ كَانَتْ مِنَ الْغَابِرِينَ ﴿٣٣﴾

34. Nígbà tí àwọn òjíṣẹ́ Wa sì wá bá Lutu, ó dààmú nítorí wọn, ó sì di aláìlágbára mọ́ nípa wọn. Wọ́n sì wí pé, ‘Má bẹ̀rù, má sì ṣe banújẹ́ dájúdájú Àwa yóò gba ìwọ àti ìdílé rẹ̀ là, àyàfi aya rẹ̀ ẹni tó jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí yóò ṣẹ́kù lẹ́hìn.

وَلَمَّا أَنْ جَاءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِيءَ
بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالُوا لَا
تَخَفْ وَلَا تَحْزَنْ ۖ إِنَّا مُنَجُّوكَ
وَأَهْلَكَ إِلَّا امْرَأَتَكَ كَانَتْ مِنَ
الْغَابِرِينَ ﴿٣٤﴾

35. Dájúdájú Àwa yóò sọ ìyà kan kalẹ̀ láti ọ̀run wá sórí àwọn ènìyàn ìlú yìí, nítorí pé wọ́n ti balẹ̀jẹ́ jìnnà.

إِنَّا مُنْزِلُونَ عَلَىٰ أَهْلِ هَٰذِهِ
الْقَرْيَةِ رِجْزًا مِنَ السَّمَاءِ بِمَا
كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿٣٥﴾

36. Àwá sì ti fi Àmì tó hàn gbañgba sílẹ̀ níbẹ̀ fún àwọn ènìyàn tí ọ̀rọ̀ yé yékéyéké.

وَلَقَدْ تَرَكْنَا مِنْهَا آيَةً بَيِّنَةً لِقَوْمٍ
يَعْقِلُونَ ﴿٣٦﴾

37. A sí rán arákùnrin àwọn ara Madiani, Ṣuaibu sí wọn. Ó wí pé; “Ẹ máa jọ́sìn fún Allah kí ẹ sì máa ní ìrètí Ọjọ́ ìkẹhìn, kí ẹ má sì ṣe hùwà ẹ̀ṣẹ̀ lórí ilẹ̀, kí ẹ má ṣe wa di òbìlẹ̀jẹ́.”

وَإِلَىٰ مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا فَقَالَ
يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَارْجُوا الْيَوْمَ
الْآخِرَ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْأَرْضِ
مُفْسِدِينَ ﴿٣٧﴾

38. Ṣùgbọ́n wọ́n pè é lópùrọ́. Nítorí náà ìmìtìtì ilẹ̀ kọlù wọ́n, wọ́n sì wà ní ìdojúbolẹ̀ nínú ilé wọn.

فَكَذَّبُوهُ فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ
فَأَصْبَحُوا فِي دَارِهِمْ جَاثِمِينَ ﴿٣٨﴾

39. Àti àwọn ìran ‘Aadi àti Samuud, dájúdájú lára àwọn ibùgbé wọn (tí A ti parun) hàn sí yín gbangba. Èṣù ṣe iṣẹ́ ọwọ́ wọn lọ́ṣọ̀ọ́ fún wọn, ó sì ṣẹ́rí wọn kúrò lójú ọ̀nà bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé wọ́n ti jẹ́ ẹni tí ó gbọ́n tẹ́lẹ̀.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَقَد تَّبَيَّنَ لَكُم
مِّن مَّسَـٰكِنِهِمْ ۖ وَزَيَّنَ لَهُمُ
ٱلشَّيْطَـٰنُ أَعْمَـٰلَهُمْ فَصَدَّهُمْ
عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَكَانُوا۟ مُسْتَبْصِرِينَ ٣٩

40. Bákan náà ni Kaaruna, Fir’aona àti Haamaan (tí A parun). Dájúdájú Musa wá bá wọn pẹ̀lú ẹ̀rí tí ó dájú ṣùgbọ́n wọ́n ṣe ìgbéraga lórí ilẹ̀, síbẹ̀síbẹ̀ wọn kò le móríbọ́ lọ́wọ́ Wa.

وَقَـٰرُونَ وَفِرْعَوْنَ وَهَـٰمَـٰنَ ۖ
وَلَقَدْ جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِٱلْبَيِّنَـٰتِ
فَٱسْتَكْبَرُوا۟ فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا كَانُوا۟
سَـٰبِقِينَ ٤٠

41. Nítorí náà ọ̀kọ̀ọ̀kan nínú wọn la gbámú nítorí ẹ̀ṣẹ̀ rẹ̀. Ó ń bẹ nínú wọn tí A rán ìjì líle sí, ó sì ń bẹ nínú wọn tí A fi ìró òjiji gbámú, ó sì tún ń bẹ nínú wọn tí A jẹ́ kí ilẹ̀ gbémì; bákan náà ni A tẹ àwọn kan rì sínú omi. Kì í ṣe pé Allah ṣe àbòsí fún wọn ṣùgbọ́n àwọn ni wọ́n ṣàbòsí fún ẹ̀mí ara wọn.

فَكُلًّا أَخَذْنَا بِذَنۢبِهِۦ ۖ فَمِنْهُم مَّنْ
أَرْسَلْنَا عَلَيْهِ حَاصِبًا ۖ وَمِنْهُم
مَّنْ أَخَذَتْهُ ٱلصَّيْحَةُ ۖ وَمِنْهُم مَّنْ
خَسَفْنَا بِهِ ٱلْأَرْضَ ۖ وَمِنْهُم مَّنْ
أَغْرَقْنَا ۚ وَمَا كَانَ ٱللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلَـٰكِن كَانُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٤١

42. Àpèjúwe àwọn tó mú àwọn Olùrànlọ́wọ́ míràn lẹ́hìn Allah dàbí àpèjúwe aláǹtakùn tí ó kọ́lé fúnrarẹ̀, dájúdájú ilé tí ó sì jẹ́ yẹpẹrẹ jùlọ ni ilé aláǹtakùn, bí ó bá jẹ́ wí pé wọ́n mọ̀ ni!

مَثَلُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ
أَوْلِيَآءَ كَمَثَلِ ٱلْعَنكَبُوتِ
ٱتَّخَذَتْ بَيْتًا ۖ وَإِنَّ أَوْهَنَ
ٱلْبُيُوتِ لَبَيْتُ ٱلْعَنكَبُوتِ ۖ
لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٤٢

43. Dájúdájú Allah mọ ohunkóhun tí wọ́n ń pè lẹ́hìn Rẹ̀; Òun ni Alágbára, Ọlọ́gbọ́n jùlọ.

إِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا يَدْعُونَ مِن
دُونِهِۦ مِن شَىْءٍ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ
ٱلْحَكِيمُ ٤٣

44. Àwọn wọ̀nyí ni àwọn àpèjúwe tí Àwá ti ṣe fún gbogbo ènìyàn, ṣùgbọ́n kò sí ẹni tí yóò lè ṣe làákàyè nípa rẹ̀, àyàfi àwọn onímọ̀.

وَتِلْكَ الْاَمْثَالُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ ۚ
وَمَا يَعْقِلُهَآ اِلَّا الْعٰلِمُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. Allah ti dá ọ̀run àti ayé pẹ̀lú òdodo. Dájúdájú àwọn Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

خَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ
بِالْحَقِّ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً
ع لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٥﴾

ÌPÍN 21

ÌDÁ 5

46. Ka ohun tí A ti fi hàn ọ́ láti inú Ìwé náà, kí o sì máa gbé ìrun dúró. Dájúdájú ìrun kíkí a máa kóni níjàánu kúrò nínú ìwà ìbàjẹ́ àti ìwà búburú tí ó hàn gbañgba. Àti pé ní tòótọ́ ìrántí Allah ló tóbi jùlọ. Allah sì mọ ohun tí ẹ̀yin ń ṣe.

اُتْلُ مَآ اُوْحِيَ اِلَيْكَ مِنَ الْكِتٰبِ
وَاَقِمِ الصَّلٰوةَ ؕ اِنَّ الصَّلٰوةَ تَنْهٰى عَنِ
الْفَحْشَآءِ وَالْمُنْكَرِ ؕ وَلَذِكْرُ اللّٰهِ اَكْبَرُ ؕ
وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُوْنَ ﴿٤٦﴾

47. Ẹ má sì ṣe bá àwọn tí a ti fún ní Ìwé náà jiyàn àyàfi nípa ohun tó dára jùlọ; má ṣe jiyàn rárá pẹ̀lú àwọn tó ṣàbòsí nínú wọn; kí ẹ sì máa sọ pé, ‘Àwa gba ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún wa gbọ́, àti èyí tí a ti sọ̀kalẹ̀ fún yín àti pè ọ̀kan ṣoṣo ni Ọlọ́run wa àti Ọlọ́run yín, Òun sì ni àwa ju ara wa sílẹ̀ fún.’

وَلَا تُجَادِلُوْٓا اَهْلَ الْكِتٰبِ اِلَّا بِالَّتِيْ هِيَ
اَحْسَنُ ۖ اِلَّا الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْهُمْ
وَقُوْلُوْٓا اٰمَنَّا بِالَّذِيْٓ اُنْزِلَ اِلَيْنَا وَ
اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ وَاِلٰهُنَا وَاِلٰهُكُمْ وَاحِدٌ وَّ
نَحْنُ لَهٗ مُسْلِمُوْنَ ﴿٤٧﴾

48. Bákan náà ni a fi Ìwé náà ránṣẹ́ sí ọ, nítorí náà àwọn tí a ti fún ni Ìwé náà sì gbà á gbọ́, díẹ̀ sì ń bẹ nínú àwọn wọ̀nyí (ara Makka) tí wọ́n gbà á gbọ́. Kò sì sí ẹnikan tí yóò kọ Àmì wa sílẹ̀ bí kò ṣe àwọn aláìgbàgbọ́.

وَ كَذٰلِكَ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ ؕ
فَالَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يُؤْمِنُوْنَ
بِهٖ ۚ وَمِنْ هٰٓؤُلَآءِ مَنْ يُّؤْمِنُ بِهٖ ؕ وَمَا
يَجْحَدُ بِاٰيٰتِنَآ اِلَّا الْكٰفِرُوْنَ ﴿٤٨﴾

49. Ìwọ kò sì kà Ìwé kankan rí ṣíwájú rẹ̀ (Al-kur'an), bẹ́ẹ̀ ni ìwọ kò fi ọwọ́ ọtún rẹ̀ kọ èyíkéyìí. Tó bá jẹ́ bẹ́ẹ̀ ni àwọn òpùrọ́ ìbá ṣe iyèméjì.

وَمَا كُنْتَ تَتْلُوْا مِنْ قَبْلِهٖ مِنْ كِتٰبٍ وَّلَا تَخُطُّهٗ بِيَمِيْنِكَ اِذًا لَّارْتَابَ الْمُبْطِلُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. Bẹ́ẹ̀ kọ́, ṣùgbọ́n wọ́n jẹ́ àwọn Àmì tí ó yanjú tí A fi sínú ọkàn àwọn tí A fún ní ìmọ̀. Ẹnìkan kì yóò sì kọ àwọn Àmì Wa bí kò ṣe àwọn alábòsí.

بَلْ هُوَ اٰيٰتٌۢ بَيِّنٰتٌ فِيْ صُدُوْرِ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ ؕ وَمَا يَجْحَدُ بِاٰيٰتِنَاۤ اِلَّا الظّٰلِمُوْنَ ﴿٥٠﴾

51. Wọn sì wí pé, kí ló ṣe tí a kò sọ àwọn Àmì kalẹ̀ fún un láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀? Wí pé; 'Àwọn Àmì ń bẹ lọ́dọ̀ Allah àti pè dájúdájú èmi jẹ́ olùkìlọ̀ tí ó hàn gbangba.

وَقَالُوْا لَوْلَاۤ اُنْزِلَ عَلَيْهِ اٰيٰتٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ قُلْ اِنَّمَا الْاٰيٰتُ عِنْدَ اللّٰهِ ؕ وَاِنَّمَاۤ اَنَا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥١﴾

52. Kò ha tó fún wọn pé Àwá ti fi Ìwé náà ránṣẹ́ sí ọ, tí a sì ń kà fún wọn? Dájúdájú àánú ń bẹ nínú rẹ̀, ó sì jẹ́ olùránnilétí fún àwọn tí wọ́n gbàgbọ́.

اَوَلَمْ يَكْفِهِمْ اَنَّاۤ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ يُتْلٰى عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَرَحْمَةً وَّذِكْرٰى لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٥٢﴾ ع

ÌDÁ 6

53. Wí pé, Allah tó ní ẹlẹ́rìí láàrin èmi àti ẹ̀yin. Òun mọ ohun tí ń bẹ ní ọ̀run àti ayé. Àti pé ní ti àwọn tó gba irọ́ gbọ́, àwọn wọ̀nyí ni ẹni òfo.

قُلْ كَفٰى بِاللّٰهِ بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ شَهِيْدًا ۚ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِالْبَاطِلِ وَكَفَرُوْا بِاللّٰهِ ۙ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٥٣﴾

54. Wọ́n ń kán ọ lójú nípa ìyà náà, ìbá sì ṣe pé kò sí àkókò tí a ti yàn ni, ìyà náà ìbá ti dé wá bá wọn. Dájúdájú yóò dé wá bá wọn lójijì nígbà tí wọn kò funra.

وَيَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ ؕ وَلَوْلَاۤ اَجَلٌ مُّسَمًّى لَّجَآءَهُمُ الْعَذَابُ ؕ وَلَيَاْتِيَنَّهُمْ بَغْتَةً وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٥٤﴾

55. Wọ́n ń kán ọ lójú nípa ìyà náà, ṣùgbọ́n, dájúdájú Iná Jahanamọ ti yí àwọn aláìgbàgbọ́ po.

يَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ ؕ وَاِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيْطَةٌۢ بِالْكٰفِرِيْنَ ﴿٥٥﴾

يَوْمَ يَغْشٰىهُمُ الْعَذَابُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَمِنْ تَحْتِ اَرْجُلِهِمْ وَيَقُوْلُ ذُوْقُوْا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ٥٦

56. (Ẹ rántí ọjọ́) tí ìyà náà yóò bò wọ́n mọ́lẹ̀, láti òkè wọn àti láti abẹ́ ẹsẹ̀ wọn, Òun yóò sì wí pé; ‘Ẹ tọ́ ohun tí ẹ ti ṣe níṣẹ́ wò.

يٰعِبَادِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنَّ اَرْضِيْ وَاسِعَةٌ فَاِيَّايَ فَاعْبُدُوْنِ ٥٧

57. Ẹ̀yin ẹrúsìn Mi tí ẹ gbàgbọ́, dájúdájú orí ilẹ̀ Mi gbóòrò, nítorí náà Èmi nìkan ṣoṣọ ni kí ẹ máa sìn.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ الْمَوْتِ ثُمَّ اِلَيْنَا تُرْجَعُوْنَ ٥٨

58. Gbogbo ẹ̀mí ni yóò tọ́ ikú wò; lẹ́hìn náà ọ̀dọ̀ Wa la ó mú yín padà wá.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَنُبَوِّئَنَّهُمْ مِّنَ الْجَنَّةِ غُرَفًا تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا نِعْمَ اَجْرُ الْعٰمِلِيْنَ ٥٩

59. Àwọn tó bá gbàgbọ́, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, àwọn ni Àwa yóò fi sí ààyè gíga nínú Alujanna, èyí tí àwọn akérémọdò ń ṣàn ní ìsàlẹ̀ wọn. Wọn yóò máa gbé ibẹ̀, ẹ̀san àwọn olùṣerere mà dára púpọ̀.

الَّذِيْنَ صَبَرُوْا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ٦٠

60. Àwọn tí wọ́n bá ní ìfaradà, tí wọ́n sì gbẹ́kẹ̀lé Olúwa wọn.

وَكَاَيِّنْ مِّنْ دَآبَّةٍ لَّا تَحْمِلُ رِزْقَهَا اللّٰهُ يَرْزُقُهَا وَاِيَّاكُمْ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ٦١

61. Mélòómélòó nínú ẹranko tí kò le pèsè fún ara rẹ̀; Allah ló ń pèsè fún un àti ẹ̀yin náà. Òun sì jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ ohun gbogbo.

وَلَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ لَيَقُوْلُنَّ اللّٰهُ فَاَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ٦٢

62. Bí ìwọ bá sì bi wọn léèrè pé, “Tá ló dá ọ̀run àti ayé, tí Ó sì tẹ òòrùn àti òṣùpá lóríbá fún yín (láti máa ṣiṣẹ́)?” Dájúdájú wọn yóò sọ pé Allah ni. Báwo ló ti jẹ́ tí wọ́n ń yí kúrò nídìí òtítọ́.

اَللّٰهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ وَيَقْدِرُ لَهٗ اِنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ٦٣

63. Allah ló máa ń pèsè lọ́pọ̀lọpọ̀ fún ẹni tí Ó bá wù Ú nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Òun A sì máa dín in kù fún ẹlòmíràn. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ ohun gbogbo.

64. Bí ìwọ bá bi wọ́n léèrè pé; "Ta ló ń sọ omi kalẹ̀ láti ojú ọ̀run tí o sì ti ipa ṣíṣe bẹ́ẹ̀ sọ ilẹ̀ di alàìyè lẹ́hìn ikú rẹ̀? Dájúdájú wọn yóò sọ pé, Allah ni. Sọ pé; 'Gbogbo ìyìn ti Allah ni, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn kò ṣe làákàyè.

وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ مَنْ نَزَّلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ مِنْ بَعْدِ مَوْتِهَا لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ٦٤

ÌDÁ 7

65. Àti pé ìgbésí ayé yìí kò jẹ́ nǹkan kan ju àwàdà àti eré lásán lọ, ṣùgbọ́n ilé ìgbẹ̀hìn ló jẹ́ ìṣẹ̀mí tòótọ́, bí ó bá jẹ́ pé wọ́n mọ̀ ni.

وَمَا هَٰذِهِ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا لَهْوٌ وَلَعِبٌ ۚ وَإِنَّ الدَّارَ الْآخِرَةَ لَهِيَ الْحَيَوَانُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ٦٥

66. Nígbà tí wọ́n bá sì wọ ọkọ̀ ojú omi wọn yóò máa ké pé Allah lẹni tó ń ṣe àfọ̀mọ̀ fún Un ní ti ìjọ́sìn; ṣùgbọ́n nígbà tí Ó bá mu wọn gúnlẹ̀ lálàáfíà tán, wọn yóò máa bá A wá orogún.

فَإِذَا رَكِبُوا فِي الْفُلْكِ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ فَلَمَّا نَجَّاهُمْ إِلَى الْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ٦٦

67. Kí wọ́n baà le ṣe àìmoore nípa ohun tí A fi fún wọn, àti kí wọ́n sì le máa gbádùn ara wọn, ṣùgbọ́n wọ́n ń bọ̀ wá mọ̀.

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ وَلِيَتَمَتَّعُوا ۖ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ٦٧

68. Àwọn kò ha ri pé Àwá ti ṣe ààyè mímọ́ náà ní ibi ìfàyàbalẹ̀, nígbà tí wọ́n ń jí àwọn ènìyàn gbé ní àyíká wọn? Àwọn yóò ha gba iró gbọ́ bí? Kí wọ́n sì kọ ìdẹ̀ra ti Allah.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا آمِنًا وَيُتَخَطَّفُ النَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَةِ اللَّهِ يَكْفُرُونَ ٦٨

69. Ta ló jẹ́ alábòsí ju ẹni tó ń dá àdápa iró mọ́ Allah tàbí tó kọ òtítọ́ nígbà tó wá bá a? Ǹjẹ́ iná kọ́ ha ni ibùgbé àwọn aláìgbàgbọ́ bí?

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِالْحَقِّ لَمَّا جَاءَهُ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِلْكَافِرِينَ ٦٩

وَالَّذِينَ جَاهَدُوا فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ
ع سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَمَعَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٧٠﴾

70. Àwọn tí wọ́n bá sì ń ṣapá lójú ọ̀nà Wa, dájúdájú Àwa yóò máa tọ́ wọn sí àwọn ọ̀nà Wa. Àti pé dájúdájú Allah ń bẹ pẹ̀lú àwọn ẹni rere.




## AL-RUUM

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

الٓمٓ ٢

2. *ALIF LAAM MIIM* (Èmi ni Allah Olùmọ ohun gbogbo).

غُلِبَتِ ٱلرُّومُ ٣

3. A ti ṣẹ́gun àwọn ara Roomu,

فِيٓ أَدۡنَى ٱلۡأَرۡضِ وَهُم مِّنۢ بَعۡدِ غَلَبِهِمۡ سَيَغۡلِبُونَ ٤

4. Ní ìtòsí níbí; àwọn náà yóò sì tún padà wá borí lẹ́hìn síṣẹ́gun wọn yìí,

فِي بِضۡعِ سِنِينَۗ لِلَّهِ ٱلۡأَمۡرُ مِن قَبۡلُ وَمِنۢ بَعۡدُۚ وَيَوۡمَئِذٖ يَفۡرَحُ ٱلۡمُؤۡمِنُونَ ٥

5. Fún ọdún díẹ̀. Ti Allah ni àṣẹ ní ìṣíwájú àti ní ìkẹhìn – lọ́jọ́ náà sì ni àwọn onígbàgbọ́ òdodo yóò máa yọ ayọ̀ ìdùnnú,

بِنَصۡرِ ٱللَّهِۚ يَنصُرُ مَن يَشَآءُۖ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ٦

6. Pẹ̀lú ìrànlọ́wọ́ Allah, Òun máa ń rán ẹni tó wù Ú lọ́wọ́: Òun sì ni Alágbára, Aláàánú jùlọ ;

وَعۡدَ ٱللَّهِۖ لَا يُخۡلِفُ ٱللَّهُ وَعۡدَهُۥ وَلَٰكِنَّ أَكۡثَرَ ٱلنَّاسِ لَا يَعۡلَمُونَ ٧

7. Àdéhùn ti Allah ni, Allah kì Í yẹ́ àdéhùn Rẹ̀, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn ni kò mọ̀.

يَعۡلَمُونَ ظَٰهِرٗا مِّنَ ٱلۡحَيَوٰةِ ٱلدُّنۡيَا وَهُمۡ عَنِ ٱلۡأٓخِرَةِ هُمۡ غَٰفِلُونَ ٨

8. Wọ́n mọ ohun tí ó fojú hàn nípa ti ayé yìí, ṣùgbọ́n wọ́n ya aláìmọ̀kan nípa Ọjọ́ Ìkẹhìn.

أَوَلَمۡ يَتَفَكَّرُواْ فِيٓ أَنفُسِهِمۗ مَّا خَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ وَمَا بَيۡنَهُمَآ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَأَجَلٖ مُّسَمّٗىۗ وَإِنَّ كَثِيرٗا مِّنَ ٱلنَّاسِ بِلِقَآيِٕ رَبِّهِمۡ لَكَٰفِرُونَ ٩

9. Wọn kò ha ronú jinlẹ̀ nínú ara wọn ni pé, Allah kò dá ọ̀run àti orí ilẹ̀ àti ohun tí ń bẹ láàrin wọn lásán, àyàfi pẹ̀lú òtítọ́ àti fún àsìkò kan tí a ti yàn. Ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn ni wọ́n ṣe àìgbàgbọ́ sí ìbápàdé Olúwa wọn.

10. Wọn kò ha rìn káàkiri orí ilẹ̀ ni, kí wọ́n sì wòye bí ìgbẹ̀hìn àwọn tó ń bẹ ṣíwájú wọn ti rí? Wọ́n ní agbára jù àwọn wọ̀nyí lọ, wọ́n dáko sórí ilẹ̀ náà, bẹ́ẹ̀ ni wọn pọ̀ dáadáa níbẹ̀ ju bí àwọn wọ̀nyí ṣe pọ̀ lọ. Àwọn òjíṣẹ́ wọn si wa ba wọn pẹ̀lú àwọn Àmì to yanju. Nítorí náà Allah ko jẹ ṣe àbòsí si wọn, ṣùgbọ́n àwọn ni wọn n ṣe àbòsí fún ẹmi ara wọn.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَأَثَارُوا الْأَرْضَ وَعَمَرُوهَا أَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَاءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ ۖ فَمَا كَانَ اللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِنْ كَانُوا أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١٠﴾

11. Lẹ́hìn náà, aburú ni ìgbẹ̀hìn àwọn tó ń hùwà ibi nípa pípé àwọn Àmì Allah ní irọ́ tí wọ́n sì tún mú Un ní yẹ̀yẹ́.

ثُمَّ كَانَ عَاقِبَةَ الَّذِينَ أَسَاءُوا السُّوأَىٰ أَنْ كَذَّبُوا بِآيَاتِ اللَّهِ وَكَانُوا بِهَا يَسْتَهْزِئُونَ ﴿١١﴾

ÌDÁ 2

12. Allah ni Ó pilẹ̀ ìṣẹ̀dá tí Ó sì tún ń ṣe àtúndá rẹ̀, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ sì ni a ó da yín padà sí.

اللَّهُ يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿١٢﴾

13. Àti ní ọjọ́ tí àkókò náà yóò dé, àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ yóò sọ ìrètí nù.

وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يُبْلِسُ الْمُجْرِمُونَ ﴿١٣﴾

14. Bẹ́ẹ̀ ni kò ní sí olùṣìpẹ̀ fún wọn nínú àwọn ohun tí wọ́n fi ń bá Allah wá orogún, wọn yóò sì kọ àwọn ohun tí wọ́n fi ń ba Allah wá orogún sílẹ̀.

وَلَمْ يَكُنْ لَهُمْ مِنْ شُرَكَائِهِمْ شُفَعَاءُ وَكَانُوا بِشُرَكَائِهِمْ كَافِرِينَ ﴿١٤﴾

15. Àti pé ní ọjọ́ tí wákàtí náà yóò dé, ọjọ́ náà ni wọn yóò pínyà pẹ̀lú ara wọn.

وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَتَفَرَّقُونَ ﴿١٥﴾

16. Nítorí náà àwọn tó bá gbàgbọ́, tí wọ́n sì ń ṣe iṣé rere, wọn yóò máa dunnú nínú ọgbà ìdẹ̀ra.

فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَهُمْ فِي رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ﴿١٦﴾

17. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tó ṣe àìgbàgbọ́, tí wọ́n sì pe àwọn Àmì Wa níró, àti ìpàdé ìkẹhìn, àwọn wọ̀nyí ni a ó kó jọ fún ìyà.

وَ اَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَ
لِقَآئِ الْاٰخِرَةِ فَاُولٰٓئِكَ فِي الْعَذَابِ
مُحْضَرُوْنَ ﴿١٧﴾

18. Nítorí náà ẹ máa ṣe àfọ̀mọ́ fún Allah nígbà tí alẹ́ bá lẹ́ yín, àti ìgbà tí ilẹ̀ bá mọ́ bá yín.

فَسُبْحٰنَ اللّٰهِ حِيْنَ تُمْسُوْنَ وَ حِيْنَ
تُصْبِحُوْنَ ﴿١٨﴾

19. TiRẹ̀ ni ìyìn ní ọ̀run àti ní ayé; (kí ẹ sì máa yìn Ín lógo) ní alẹ́ àti lọ́sàn-án.

وَلَهُ الْحَمْدُ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَ
عَشِيًّا وَّحِيْنَ تُظْهِرُوْنَ ﴿١٩﴾

20. Òun a máa mú alààyè jáde láti inú òkú, A sì máa mú òkú jáde láti inú alààyè; Òun A sì máa jí ilẹ̀ padà lẹ́yìn tí ó ti ṣá. Báyìí náà ni a ó ṣe mú yín jáde.

يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَ يُخْرِجُ
الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَ يُحْيِ الْاَرْضَ بَعْدَ
ع مَوْتِهَا ؕ وَكَذٰلِكَ تُخْرَجُوْنَ ﴿٢٠﴾

ÌDÁ 3

21. Ọ̀kan nínú àwọn Ami Rẹ̀ ni dídá tí Ó dá yín láti inú erùpẹ̀; lẹ́hìn náà ẹ wá di ẹ̀dá abara tó fọ́nká sórí ilẹ̀.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖٓ اَنْ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ
اِذَآ اَنْتُمْ بَشَرٌ تَنْتَشِرُوْنَ ﴿٢١﴾

22. Nínú àwọn Àmì Rẹ̀ sì tún ni pé; Ó dá ẹnìkeji fún yín láti ara yín kí ẹ lè ní ìfàyàbalẹ̀ láti ara wọn. Ó sì fi ìfẹ́ àti àánú sí àarin yín. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn ènìyàn tó ní òye.

وَ مِنْ اٰيٰتِهٖٓ اَنْ خَلَقَ لَكُمْ مِّنْ
اَنْفُسِكُمْ اَزْوَاجًا لِّتَسْكُنُوْٓا اِلَيْهَا
وَجَعَلَ بَيْنَكُمْ مَّوَدَّةً وَّرَحْمَةً ؕ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٢٢﴾

23. Àti nínú àwọn Àmì Rẹ ní ìsẹ̀dá ọ̀run àti ayé, àti ìyàtọ̀ ahọ́n àti àwọ̀ yín. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn tó jẹ́ onímímọ̀.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ خَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
وَاخْتِلَافُ اَلْسِنَتِكُمْ وَاَلْوَانِكُمْ ؕ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّلْعٰلِمِيْنَ ﴿٢٣﴾

24. Àti pé nínú àwọn Àmì Rẹ ni oorun yín tí ẹ ń sùn ní alẹ́ àti àti

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ مَنَامُكُمْ بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ
وَابْتِغَآؤُكُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ؕ اِنَّ فِيْ

ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّسْمَعُوْنَ ﴿٢٤﴾

wíwá ojú rere Rẹ̀ káàkiri ní ọ̀sán. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn tó létí láti gbọ́ ọ̀rọ̀.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ يُرِيْكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَّ
طَمَعًا وَّ يُنَزِّلُ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً
فَيُحْيٖ بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ؕ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿٢٥﴾

25. Ọ̀kan nínú àwọn Àmì Rẹ ni pé Òun a máa fi mọ̀nàmọ́ná hàn yín níti ìbẹ̀rù àti ìrètí. Òun a sì máa sọ omi kalẹ̀ láti ojú ọ̀run, tí yóò fi sọ ilẹ̀ di alààyè lẹ́hìn ikú rẹ̀. Dájúdájú àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn èniyàn tó ń ṣe làákàyè.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖۤ اَنْ تَقُوْمَ السَّمَآءُ وَ
الْاَرْضُ بِاَمْرِهٖ ؕ ثُمَّ اِذَا دَعَاكُمْ
دَعْوَةً ۖۗ مِّنَ الْاَرْضِ ۖۗ اِذَاۤ اَنْتُمْ
تَخْرُجُوْنَ ﴿٢٦﴾

26. Nínú àwọn Àmì Rẹ tún ni pé: ọ̀run àti ilẹ̀ fi ìdí múlẹ̀ ṣinṣin nípa àṣẹ Rẹ̀. Lẹ́hín náà, nígbà tí Ó bá pè yín ní ìpè kan láti inú ilẹ̀, nígbà náà ẹ̀yin yóò jáde lọ́gán.

وَلَهٗ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ كُلٌّ
لَّهٗ قٰنِتُوْنَ ﴿٢٧﴾

27. TiRẹ̀ sì ni gbogbo abẹ̀mí tí ń bẹ ní ọ̀run àti orí ilẹ̀, olúkúlùkù wọn sì ń tẹ̀lé àṣẹ Rẹ̀.

وَهُوَ الَّذِيْ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ
يُعِيْدُهٗ وَهُوَ اَهْوَنُ عَلَيْهِ ؕ وَلَهُ
الْمَثَلُ الْاَعْلٰى فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ
ع وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢٨﴾

28. Òun ni Ẹni tó pilẹ̀ ìṣẹ̀dá, tí Ó sì tún ṣe àtúndá rẹ̀. Ó sì jẹ́ ìrọ̀rùn fún Un (láti ṣe bẹ́ẹ̀). TiRẹ̀ sì ni àpèjúwe tó ga jùlọ ní ọ̀run àti ayé. Òun sì ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

ÌDÁ 4

ضَرَبَ لَكُمْ مَّثَلًا مِّنْ اَنْفُسِكُمْ ؕ
هَلْ لَّكُمْ مِّنْ مَّا مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ
مِّنْ شُرَكَآءَ فِيْ مَا رَزَقْنٰكُمْ
فَاَنْتُمْ فِيْهِ سَوَآءٌ تَخَافُوْنَهُمْ
كَخِيْفَتِكُمْ اَنْفُسَكُمْ ؕ كَذٰلِكَ نُفَصِّلُ
الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿٢٩﴾

29. Ó fi àpèjúwe kan lélẹ̀ fún yín nípa ara yín. Ǹjẹ́ àwọn tó bá yín dọ́gba ń bẹ fún yín nínú àwọn tó wà ní ìkápá yín bí, nínú ohun tí A pèsè fún yín, tí ẹ wá tipasẹ̀ bẹ́ẹ̀ di bákan náà tí ẹ sì ń bẹ̀rù wọn bí ẹ ti ṣe ń bẹ̀rù ara yín? Báyìí ni A ń ṣe àlàyé àwọn Àmì náà fún àwọn èniyàn tó ní làákàyè.

30. Bẹ́ẹ̀ kọ́, àwọn tí wọ́n ṣe àbòsí ń tẹ̀lé ìfẹ́ inú wọn láìsí ìmọ̀ kan. Nítorí náà, ta ni ẹni tí yóò fi ọ̀nà mọ ẹni tí Allah fi sílẹ̀ nínú ìṣìnà? Bẹ́ẹ̀ kò ní sí olùrànlọ́wọ́ fún wọn.

بَلِ اتَّبَعَ الَّذِينَ ظَلَمُوٓا أَهْوَآءَهُم
بِغَيْرِ عِلْمٍ فَمَن يَهْدِي مَنْ أَضَلَّ
اللَّهُ وَمَا لَهُم مِّن نَّٰصِرِينَ ٣٠

31. Nítorí náà, kọ ojú rẹ sí ẹ̀sìn, pẹ̀lú títẹ̀ sí (òdodo) ní gbogbo ìgbà – (kí o sì tẹ̀lé) ìṣẹ̀dá Allah tí Ó fi yàwòrán ẹ̀dá ènìyàn. Kò sí ìyípadà nínú ìsẹ̀dá Allah. Èyí ni ẹ̀sìn tó dúró ṣinṣin tó sì múni dúró ṣinṣin. Ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn ni kò mọ̀.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا فِطْرَتَ
اللَّهِ الَّتِي فَطَرَ النَّاسَ عَلَيْهَا لَا تَبْدِيلَ
لِخَلْقِ اللَّهِ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٣١

32. (Dojú rẹ kọ Allah) ní ìrònúpìwàdà sí I, kí o sì máa páyà Rẹ̀, kí o sì máa gbé ìrun dúró déédéé, kí o má sì ṣe jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń bá Allah wá orogún-

مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَاتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا
الصَّلَوٰةَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ٣٢

33. Nínú àwọn tí wọ́n ti pín ẹ̀sìn wọn yẹ́lẹyẹ̀lẹ tí wọ́n sì ti pín sí ẹgbẹẹgbẹ́ – olúkúlùkù ìjọ ló ń yọ̀ sí ohun tí ń bẹ lọ́wọ́ wọn.

مِنَ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا
شِيَعًا كُلُّ حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ
فَرِحُونَ ٣٣

34. Nígbà tí ìnira bá dé bá àwọn ènìyàn, wọn yóò ké pe Olúwa wọn ní dídoju kọ Ọ́, lẹ́hìn náà nígbà tí Òun bá sì ti jẹ́ kí wọ́n tọ́ àánú wò láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀, nígbà náà apá kan nínú wọn yóò máa bá Olúwa wọn wá orogún.

وَإِذَا مَسَّ النَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا رَبَّهُم
مُّنِيبِينَ إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَآ أَذَاقَهُم مِّنْهُ
رَحْمَةً إِذَا فَرِيقٌ مِّنْهُم بِرَبِّهِمْ
يُشْرِكُونَ ٣٤

35. Kí wọ́n lè ṣe àìmoore nípa ohun tí A fi fún wọn; ẹ máa gbádùn ara yín, láìpẹ́ ẹ̀ ń bọ̀ wá mọ̀.

لِيَكْفُرُوا بِمَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ فَتَمَتَّعُوا
فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ٣٥

36. Tàbí Àwa ha ti sọ àṣẹ kan kalẹ̀ fún wọn ni, tí ó ń sọ dáadáa nípa ohun tí wọ́n fi ń bá A wá orogún?

أَمْ أَنزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوا بِهِۦ يُشْرِكُونَ ٣٦

37. Nígbà tí Àwa bá sì jẹ́ kí àwọn èniyàn tọ́ àánú wò, wọn yóò máa yọ̀ nítorí rẹ̀. Bí aburú kan bá sì dé bá wọn pẹ̀lú ohun tí ọwọ́ wọn ti tì ṣíwájú, nígbà náà wọn yóò sọ ìrètí nù.

وَإِذَآ أَذَقْنَا ٱلنَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوا بِهَا ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ٣٧

38. Àwọn kò ha rí i ni pé Allah ló máa ń pèsè lọ́pọ̀lọpọ̀ fẹ́ni tó bá wù Ú, Òun A sì máa dín in kù. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn èniyàn tó gbàgbọ́ lódodo.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ ٱللَّهَ يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٣٨

39. Nítorí náà fún ìbátan rẹ̀ ní ẹ̀tọ́ rẹ̀ àti àwọn aláìní àti àwọn arìnrìn-àjò. Ìyẹn ló sàn jùlọ fún àwọn tí ń wá ojú rere Allah, àwọn wọ̀nyẹn ni yóò sì ṣe orí rere.

فَـَٔاتِ ذَا ٱلْقُرْبَىٰ حَقَّهُۥ وَٱلْمِسْكِينَ وَٱبْنَ ٱلسَّبِيلِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجْهَ ٱللَّهِ ۖ وَأُولَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُفْلِحُونَ ٣٩

40. Ohunkóhun tí ẹ bá mú nínú owó èlé, láti fi ṣe àlékún ohun ìní àwọn èniyàn, kò ṣe àlékún kankan lọ́dọ̀ Allah. Ohunkóhun tí ẹ bá mú sílẹ̀ níti yíyọ sàká nínú ohun-ìní láti fi wá ojú rere Allah- Àwọn wọ̀nyí ni wọn yóò lékún (nínú ọrọ̀ wọn).

وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن رِّبًا لِّيَرْبُوَا فِىٓ أَمْوَٰلِ ٱلنَّاسِ فَلَا يَرْبُوا عِندَ ٱللَّهِ ۖ وَمَآ ءَاتَيْتُم مِّن زَكَوٰةٍ تُرِيدُونَ وَجْهَ ٱللَّهِ فَأُولَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْمُضْعِفُونَ ٤٠

41. Allah ni Ẹni tó dá yín, lẹ́hìn náà Ó pèsè fún yín, lẹ́hìn náà Yóò jẹ́ kí ẹ kú, lẹ́hìn náà, Yóò sọ yín di alàààyè. Ǹjẹ́ ọ̀kan ha ń bẹ nínú àwọn ohun tí ẹ fi ń bá Allah

ٱللَّهُ ٱلَّذِى خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ يُمِيتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيكُمْ ۖ هَلْ مِن شُرَكَآئِكُم مَّن يَفْعَلُ مِن ذَٰلِكُم مِّن

wá ẹgbẹ́ tó lè ṣe èyíkéyìí nínú àwọn nǹkan wọ̀nyí bí? Ògo ni fún Un, Ó sì ga ju gbogbo ohun tí wọ́n fi ń bá A wá ẹgbẹ́ lọ.

شَيْءٍ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤١﴾

ÌDÁ 5

42. Ìbàjẹ́ ti tàn orí ilẹ̀ àti orí omi nítorí ohun tí àwọn ènìyàn ń fi ọwọ́ wọn ṣe, kí á lè fún wọn ní díẹ̀ tọ́ wò nínú ohun tí wọ́n ṣe bóyá wọ́n lè ṣẹ́rí padà.

ظَهَرَ الْفَسَادُ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ أَيْدِي النَّاسِ لِيُذِيقَهُمْ بَعْضَ الَّذِي عَمِلُوا لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٤٢﴾

43. Sọ wí pé, ‘Ẹ rìn káàkiri lórí ilẹ̀, kí ẹ sì wo kí ni ìgbẹ̀hìn àwọn tó ti wà ṣíwájú tí ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn jẹ́ abọ̀rìṣà’.

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلُ ۚ كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُشْرِكِينَ ﴿٤٣﴾

44. Nítorí náà doju rẹ̀ kọ iṣẹ́ ẹ̀sìn tó dúró déédéé, ṣíwájú kí ọjọ́ náà tó dé láti ọ̀dọ̀ Allah, èyí tí kò ní sí àyípadà fún; ní ọjọ́ náà a ó yà wọ́n sọ́tọ̀ọ̀tọ̀ (àwọn olugbàgbọ́ ododo àti àwọn aláìgbàgbọ́).

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ الْقَيِّمِ مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لَا مَرَدَّ لَهُ مِنَ اللَّهِ ۖ يَوْمَئِذٍ يَصَّدَّعُونَ ﴿٤٤﴾

45. Ẹni yòówù tó bá ṣe àìgbàgbọ́ yóò ru ẹrù àìgbàgbọ́ rẹ̀, ẹni yòówù tó bá sì ṣe iṣẹ́ rere, irú àwọn ẹni bẹ́ẹ̀ ni wọ́n ti pèsè ààyè rere fún ara wọn.

مَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ ۖ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِأَنْفُسِهِمْ يَمْهَدُونَ ﴿٤٥﴾

46. Kí Òun lè san ẹ̀san fún àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere láti inú ojú rere Rẹ̀. Dájúdájú, Òun kò fẹ́ràn àwọn aláìgbàgbọ́.

لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ مِنْ فَضْلِهِ ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْكَافِرِينَ ﴿٤٦﴾

47. Nínú àwọn Àmì Rẹ sì ni pé, Òun A máa rán atẹ́gùn gẹ́gẹ́ bí ìró ìdùnnú, àti kí Òun lè fún yín

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ يُرْسِلَ الرِّيَاحَ مُبَشِّرَاتٍ وَلِيُذِيقَكُمْ مِنْ رَحْمَتِهِ وَ

لِتَجْرِيَ الْفُلْكُ بِأَمْرِهِ وَلِتَبْتَغُوا
مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٤٧

tọ́wò nínú ìkẹ́ Rẹ̀, àti kí àwọn ọkọ̀ ojú omi lè máa lọ pẹ̀lú àṣẹ Rẹ̀. Kí ẹ sì tún lè máa wá ojú rere Rẹ̀, kí ẹ sì tún lè máa dúpẹ́.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ
قَوْمِهِمْ فَجَاءُوهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ
فَانْتَقَمْنَا مِنَ الَّذِينَ أَجْرَمُوا ۖ وَ
كَانَ حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ الْمُؤْمِنِينَ ٤٨

48. Dájúdájú Àwa ti rán àwọn òjíṣẹ́ ṣíwájú rẹ̀ sí àwọn ènìyàn wọn, wọ́n sì mú àwọn Àmì tó hàn gbangba wá bá wọn. Lẹ́hìn náà Àwa jẹ àwọn tó jẹ̀bi níyà. Ó sì ti di dandan fún Wa láti rán àwọn olùgbàgbọ́ òdodo lọ́wọ́.

اللَّهُ الَّذِي يُرْسِلُ الرِّيَاحَ فَتُثِيرُ
سَحَابًا فَيَبْسُطُهُ فِي السَّمَاءِ كَيْفَ يَشَاءُ
وَيَجْعَلُهُ كِسَفًا فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ
مِنْ خِلَالِهِ ۖ فَإِذَا أَصَابَ بِهِ مَنْ يَشَاءُ
مِنْ عِبَادِهِ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ٤٩

49. Allah ni Ẹni tí Ó ń rán afẹ́fẹ́ láti kó ẹ̀ṣú-òjò jọ. Lẹ́hìn náà, Òun yóò tàn án ká sójú ọ̀run bí ó ti wù Ú, Òun yóò sì ṣe wọ́n ní ìpele-ìpele, ẹ̀yin yóò sì máa rí òjò tí yóò máa tú jáde láti ààrin rẹ̀ wá, nígbà tí Òun bá sì jẹ́ kí ó rọ̀ fún àwọn tó bá wù Ú nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Sì kíyèsi i, wọ́n ó máa yọ̀ ṣẹ̀ṣẹ̀.

وَإِنْ كَانُوا مِنْ قَبْلِ أَنْ يُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ
مِنْ قَبْلِهِ لَمُبْلِسِينَ ٥٠

50. Bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé, ṣíwájú kí Á tó sọ̀ ọ́ kalẹ̀ fún wọn, ni wọ́n ti sọ ìrètí nù.

فَانْظُرْ إِلَىٰ آثَارِ رَحْمَتِ اللَّهِ كَيْفَ
يُحْيِي الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ
لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ٥١

51. Nítorí náà, kíyèsi àwọn Àmì ìkẹ́ Allah, bí ó ti ṣe ń sọ ilẹ̀ di alààyè lẹ́hìn ikú rẹ̀, dájúdájú bẹ́ẹ̀ gẹ́gẹ́ ni Òun yóò ṣe jí òkú dìde. Òun sì ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَّظَلُّوا مِنْ بَعْدِهِۦ يَكْفُرُونَ ﴿٥٢﴾

52. Àti pé tí A bá sì rán atẹ́gùn líle kan sí wọn, tí wọ́n sì rí i (àwọn ohun ọ̀gbìn wọn) tí ó di pípọ́n, lẹ́hìn náà ni wọn yóò padà di aláìmoore.

فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ الدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِينَ ﴿٥٣﴾

53. Ìwọ kò lè jẹ́ kí òkú gbọ́ ọ̀rọ̀, o kò sì lè jẹ́ kí adití gbọ́ ìpè nígbà tí wọ́n bá ti pẹ̀hìndà.

وَمَآ أَنتَ بِهَٰدِ الْعُمْىِ عَن ضَلَٰلَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِـَٔايَٰتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ﴿٥٤﴾ ع

54. Ìwọ kò lè tọ́ àwọn afọ́jú sọ́nà kúrò nínú ìṣìnà wọn, bẹ́ẹ̀ ni o kò lè mú ẹnìkan gbọ́ràn àyàfi àwọn tó gba àwọn Àmì Wa gbọ́ tí wọ́n sì ju ara wọn sílẹ̀ (fún Allah).

ÌDÁ 6

ٱللَّهُ الَّذِى خَلَقَكُم مِّن ضَعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعْدِ ضَعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِنۢ بَعْدِ قُوَّةٍ ضَعْفًا وَشَيْبَةً ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۖ وَهُوَ الْعَلِيمُ الْقَدِيرُ ﴿٥٥﴾

55. Allah ni Ẹni tí Ó dá yín láti ipò aláìlágbára, lẹ́hìn náà, Ó fún yín ní agbára lẹ́hìn àìlágbára; lẹ́hìn náà Ó mú àìlágbára àti ogbó wá lẹ́hìn agbára. Ó máa ń ṣẹ̀dá ohun tó bá wù Ú. Òun sì ni Olùmọ̀ ohun gbogbo, Alágbára jùlọ.

وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يُقْسِمُ الْمُجْرِمُونَ ۙ مَا لَبِثُوا غَيْرَ سَاعَةٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَانُوا يُؤْفَكُونَ ﴿٥٦﴾

56. Ní ọjọ́ tí àkoko náà yóò dé, àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ yóò máa búra pé àwọn kò gbé ju wákàtí kan lọ (ní ayé). Báyìí ni a ó ṣe ṣẹ́rí wọn kúrò níbi òdodo.

وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَالْإِيمَٰنَ لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِى كِتَٰبِ اللَّهِ إِلَىٰ يَوْمِ الْبَعْثِ ۖ فَهَٰذَا يَوْمُ الْبَعْثِ وَلَٰكِنَّكُمْ كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٥٧﴾

57. Àwọn tí a fún ní ìmọ̀ àti ìgbàgbọ́ yóò sọ pé, ‘Nítòótọ́, ẹ̀yín ti gbé (ayé) gẹ́gẹ́ bí àkọsílẹ̀ Allah títí di Ọjọ́ Àjíǹde. Èyí sì ni Ọjọ́ Àjinde náà, ṣùgbọ́n ẹ̀yín jẹ́ ẹni tí kò mọ̀.’

58. Nítorí náà, àwíjàre àwọn alábòsí kò ní ṣe wọ́n lóore, a kò sì ní fún wọn ní ààyè láti ṣe àtúnṣe láti wá ojú rere Allah.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنفَعُ الَّذِينَ ظَلَمُوا
مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ٥٨

59. Dájúdájú, A ti fi oríṣìíríṣìí àpèjúwe lélẹ̀ fún àwọn ènìyàn nínú Al-Kur'an yìí; bí ìwọ́ bá tilẹ̀ mú àmì kan wá, dájúdájú àwọn aláìgbàgbọ́ yóò wí pé, 'Ẹ̀yin kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe òpùrọ́.'

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِي هَٰذَا الْقُرْآنِ
مِن كُلِّ مَثَلٍ ۚ وَلَئِن جِئْتَهُم بِآيَةٍ
لَّيَقُولَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ أَنتُمْ إِلَّا
مُبْطِلُونَ ٥٩

60. Báyìí ni Allah ń fi èdìdí dí ọkàn àwọn tí kò mọ̀.

كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِ
الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ٦٠

61. Nítorí náà, máa ṣe sùúrú, dájúdájú òtítọ́ ni àdéhùn Allah; má sì ṣe jẹ́ kí àwọn tí kò ní àmọ̀dájú kó ààrẹ̀ ọkàn bá ọ.

فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۖ وَلَا
يَسْتَخِفَّنَّكَ الَّذِينَ لَا يُوقِنُونَ ٦١ ع




# LUKMAAN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *ALIF, LAAM, MIIM* (Èmi ni Allah Olùmọ̀ ohun gbogbo).

الٓمّٓ ②

3. Àwọn wọ̀nyí ni ẹsẹ Ìwé náà tí ó kún fún ọgbọ́n.

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْحَكِيْمِ ③

4. Ìtọ́sọ́nà àti àánú ló jẹ́ fún àwọn olùṣerere.

هُدًى وَّرَحْمَةً لِّلْمُحْسِنِيْنَ ④

5. Àwọn tí wọ́n ń gbé ìrun dúró déédéé, tí wọ́n sì ń yọ sàká nínú ohun ìní wọn. Àwọn sì ni ẹni tí ó mọ àmọ̀dájú nípa Ọjọ́ ìkẹhìn.

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ⑤

6. Àwọn wọ̀nyẹn ni wọ́n tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn. Àwọn sì ni wọn yóò ṣoríire.

اُولٰٓئِكَ عَلٰى هُدًى مِّنْ رَّبِّهِمْ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ⑥

7. Ó ń bẹ nínú àwọn ènìyàn, tí wọ́n ń ra ọrọ̀ asán láti fi ṣi àwọn ènìyàn lọ́nà kúrò lójú ọ̀nà Allah láìní ìmọ̀, tí wọ́n sì ń mú un ní yẹ̀yẹ́. Àwọn wọ̀nyí ni ìyà ìyẹpẹrẹ ń bẹ fún.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّشْتَرِيْ لَهْوَ الْحَدِيْثِ لِيُضِلَّ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ وَّيَتَّخِذَهَا هُزُوًا ۗ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ⑦

8. Nígbà tí A bá sì ka àwọn Àmì Wa fún un, yóò yípadà pẹ̀lú ìgbéraga bí ẹni pé kò gbọ́, bí ẹni pé èdìdí wà nínú etí rẹ̀. Nítorí náà, ẹ fún un ní ìró nípa ìyà olóró.

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِ اٰيٰتُنَا وَلّٰى مُسْتَكْبِرًا كَاَنْ لَّمْ يَسْمَعْهَا كَاَنَّ فِيْٓ اُذُنَيْهِ وَقْرًا ۚ فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ⑧

9. Dájúdájú àwọn tó gbàgbọ́ lóדodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, tíwọ́n ni àwọn ọgbà ìdẹ̀ra.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
لَهُمْ جَنَّاتُ النَّعِيمِ ﴿٩﴾

10. Wọn yóò máa gbé ibẹ̀, òdodo ni àdéhùn Allah. Òun sì ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

خَالِدِينَ فِيهَا ۖ وَعْدَ اللَّهِ حَقًّا ۚ وَهُوَ
الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٠﴾

11. Ó dá ọ̀run láìsí òpó kankan tí ẹ lè fọjú rí, Ó sì fi àwọn òkè ńláńlá rinlẹ̀ ṣinṣin sórí ilẹ̀ kí ó lè máa mú yín ró; Ó sì tan onírúurú àwọn ẹ̀dá ká sórí ilẹ̀. Àti pé A ń sọ omi kalẹ̀ láti ọ̀run wá, A sì fi ń mú onírúurú àwọn èso abiyì jáde láti inú rẹ̀.

خَلَقَ السَّمَاوَاتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا
وَأَلْقَىٰ فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَنْ
تَمِيدَ بِكُمْ وَبَثَّ فِيهَا مِنْ كُلِّ دَابَّةٍ ۚ
وَأَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَنْبَتْنَا
فِيهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ﴿١١﴾

12. Èyí ni ìṣẹ̀dá Allah, nítorí náà, ẹ fi ohun tí àwọn mìíràn tí ó yàtọ̀ sí I da hàn Mí. Ṣùgbọ́n àwọn alábòsí ń bẹ nínú ìṣìnà tí ó hàn gbangba.

هَٰذَا خَلْقُ اللَّهِ فَأَرُونِي مَاذَا خَلَقَ
الَّذِينَ مِنْ دُونِهِ ۚ بَلِ الظَّالِمُونَ فِي
ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿١٢﴾

ÌDÁ 2

13. Dájúdájú A fún Lukmaan lọ́gbọ́n ìjìnlẹ̀ pé "Máa dúpẹ́ fún Allah:', ẹnikẹ́ni tó bá ń dúpẹ́, ó ń dúpẹ́ fún ẹ̀mí ara rẹ̀, ẹni tó bá sì ń ṣe àìmoore, dájúdájú Allah Tó tán, Ẹni tí gbogbo ìyìn tọ́ sí ni.

وَلَقَدْ آتَيْنَا لُقْمَانَ الْحِكْمَةَ أَنِ اشْكُرْ
لِلَّهِ ۚ وَمَنْ يَشْكُرْ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِ ۖ
وَمَنْ كَفَرَ فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿١٣﴾

14. Nígbà tí Lukmaan sọ fún ọmọ rẹ̀ nígbà tí ó ṣí i létí pé 'Ìwọ ọmọ mi, má ṣe bá Allah wá orogún. Dájúdájú, ìbá Allah wá orogún jẹ́ àbòsí tí ó tóbi.'

وَإِذْ قَالَ لُقْمَانُ لِابْنِهِ وَهُوَ يَعِظُهُ
يَا بُنَيَّ لَا تُشْرِكْ بِاللَّهِ ۖ إِنَّ الشِّرْكَ
لَظُلْمٌ عَظِيمٌ ﴿١٤﴾

15. A sì ti pa ènìyàn láṣẹ nípa àwọn òbí rẹ̀ méjèèjì, ìyá rẹ̀ ni ó rù ú nínú oyún láti orí ìnira kan sí

وَوَصَّيْنَا الْإِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ حَمَلَتْهُ
أُمُّهُ وَهْنًا عَلَىٰ وَهْنٍ وَفِصَالُهُ فِي

òmíràn, tí fífún lọ́yàn rẹ̀ sì gba ọdún méjì- ‘Kí o sì máa dúpẹ́ fún Mi àti fún àwọn òbí rẹ̀. Ọ̀dọ̀ Mi ni ìpadàsí.

عَامَيْنِ أَنِ اشْكُرْ لِي وَلِوَالِدَيْكَ إِلَيَّ
الْمَصِيرُ ﴿١٥﴾

16. ‘Ṣùgbọ́n tí wọ́n bá mú o nípa láti bá Mi wá orogún, léyí tí ìwọ kò ní ìmọ̀ nípa rẹ̀, má ṣe gbọ́ tiwọn. Kí o sì bá wọn ṣepọ̀ dáradára nípa ti ayé, kí o sì tẹ̀lé ojú ọ̀nà àwọn ẹni tó gba tÈmi. Ọ̀dọ̀ Mi ni ìpadàsí yín. Èmi yóò sì fún yín níròó nípa ohun tí ẹ máa ń ṣe.’

وَإِنْ جَاهَدَاكَ عَلَىٰ أَنْ تُشْرِكَ بِي مَا
لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا وَ
صَاحِبْهُمَا فِي الدُّنْيَا مَعْرُوفًا وَاتَّبِعْ
سَبِيلَ مَنْ أَنَابَ إِلَيَّ ثُمَّ إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ
فَأُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٦﴾

17. ‘Ìwọ ọmọ mi, bí nǹkan bá mọ bí ọmọ ináangún, kí ó wá wà nínú àpata kan tàbí ní ọ̀run tàbí nínú ilẹ̀, dájúdájú Allah yóò mú un jáde. Dájúdájú Allah jẹ́ Aláàánú, Ó sì jẹ́ Olùfúnniníròó.

يَا بُنَيَّ إِنَّهَا إِنْ تَكُ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِنْ
خَرْدَلٍ فَتَكُنْ فِي صَخْرَةٍ أَوْ فِي
السَّمَاوَاتِ أَوْ فِي الْأَرْضِ يَأْتِ بِهَا
اللَّهُ إِنَّ اللَّهَ لَطِيفٌ خَبِيرٌ ﴿١٧﴾

18. ‘Ìwọ ọmọ mi, máa gbé ìrun dúró déédéé, kí o sì máa pàṣẹ rere ṣíṣe, kí o sì máa kọ aburú, kí o sì máa ní ìfaradà lóri ohunkóhun tó bá dé sí ọ. Dájúdájú àwọn wọ̀nyí ń bẹ nínú ọ̀rọ̀ tí a ti pinnu rẹ̀.

يَا بُنَيَّ أَقِمِ الصَّلَاةَ وَأْمُرْ بِالْمَعْرُوفِ
وَانْهَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا أَصَابَكَ
إِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ﴿١٨﴾

19. ‘Má ṣe ṣe àfọjúdi sí àwọn ènìyàn, má sì ṣe máa rìn lórí ilẹ̀ pẹ̀lú ìgbéraga, dájúdájú Allah kò ní ìfẹ́ sí gbogbo onígbéraga, onígààrù.

وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِي
الْأَرْضِ مَرَحًا إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ
مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿١٩﴾

20. ‘Máa ṣe ìwọ̀ntúnwọ̀nsì nínú ìrìn rẹ̀, kí o sì máa rẹ̀ ohùn rẹ̀ sílẹ̀, dájúdájú èyí tí kò dùn mọ́ni létí rárá nínú òhun, ni ohun kẹ́tẹ́kẹ́tẹ́.’

وَاقْصِدْ فِي مَشْيِكَ وَاغْضُضْ مِنْ
صَوْتِكَ إِنَّ أَنْكَرَ الْأَصْوَاتِ لَصَوْتُ
الْحَمِيرِ ﴿٢٠﴾

ÌDÁ 3

21. Ẹ̀yin kò ha ri pé ohun gbogbo tí ń bẹ ní ọ̀run àti ayé ni Allah ti tẹ̀ lórí ba fún yín; Òún sì ti ṣe ojú rere Rẹ̀ ní pípé fún yín, èyí tí ó hàn àti èyí tí ó pamọ́. Ó sì ń bẹ nínú àwọn ènìyàn tí wọ́n máa ń jiyàn nípa Allah láìsí ìmọ̀ kankan àti ìtọ́sọ́nà, bẹ́ẹ̀ sì ni kò sí Ìwé kan tí ó ní ìmọ́lẹ̀ (fún wọn).

اَلَمْ تَرَوْا اَنَّ اللّٰهَ سَخَّرَ لَكُمْ مَّا فِى
السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الْاَرْضِ وَاَسْبَغَ عَلَيْكُمْ
نِعَمَهٗ ظَاهِرَةً وَّبَاطِنَةً ۗ وَمِنَ النَّاسِ
مَنْ يُّجَادِلُ فِى اللّٰهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَّلَا
هُدًى وَّلَا كِتٰبٍ مُّنِيْرٍ ﴿٢١﴾

22. Nígbà tí a bá sì sọ fún wọn pé, Ẹ tẹ̀lé ohun tí Allah ti sọ̀kalẹ̀ , wọn á wí pé, bẹ́ẹ̀ kọ́, ohun tí a bá lọ́wọ́ àwọn bàbá wa ni a o máa tẹ̀lé.' Bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé èṣù ń pè wọ́n síbi ìyà iná tí ó ń jó geregere!

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّبِعُوْا مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
قَالُوْا بَلْ نَتَّبِعُ مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ
اٰبَآءَنَا ۗ اَوَلَوْ كَانَ الشَّيْطٰنُ يَدْعُوْهُمْ
اِلٰى عَذَابِ السَّعِيْرِ ﴿٢٢﴾

23. Ẹnikẹ́ni tó bá ju ara rẹ̀ sílẹ̀ pátápátá, tí ó sì jẹ́ olùṣerere dájúdájú ó ti gbá okùn kan tó nípọn mú. Ọ̀dọ̀ Allah sì ni òpin gbogbo nǹkan.

وَمَنْ يُّسْلِمْ وَجْهَهٗٓ اِلَى اللّٰهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ
فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ الْوُثْقٰى ۗ وَاِلَى
اللّٰهِ عَاقِبَةُ الْاُمُوْرِ ﴿٢٣﴾

24. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe àìgbàgbọ́, má ṣe jẹ́ kí àìgbàgbọ́ rẹ̀ bà ọ́ nínú jẹ́, ọ̀dọ̀ Wa ni ìpadàsí wọn. A o sì fún wọn nírò̀ó nípa ohun tí wọ́n ń ṣe. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun tí ń bẹ nínú ọkàn.

وَمَنْ كَفَرَ فَلَا يَحْزُنْكَ كُفْرُهٗ ۗ
اِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ فَنُنَبِّئُهُمْ بِمَا عَمِلُوْا ۗ
اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٢٤﴾

25. Àwa yóò jẹ́ kí wọ́n gbádùn ara wọn fún ìgbà díẹ̀, lẹ́hìn náà, Àwa yóò darí wọn lọ sínú ìyà líle koko kan.

نُمَتِّعُهُمْ قَلِيْلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ اِلٰى
عَذَابٍ غَلِيْظٍ ﴿٢٥﴾

26. Bí ìwọ bá sì bi wọ́n léèrè pé; Ta ni ó dá ọ̀run àti ayé, wọn yóò

وَلَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضَ لَيَقُوْلُنَّ اللّٰهُ ۗ قُلِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ ۗ

بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٢٦

sọ pé; 'Allah ni'. Wí pé, 'Gbogbo iyìn ti Allah ni', bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò mọ̀.

لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ اِنَّ اللّٰهَ
هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ٢٧

27. Ti Allah ni ohun gbogbo tí ń bẹ ní ọ̀run àti ayé. Dájúdájú Allah jẹ́ Ọlọ́rọ̀ Ẹni tí ẹyìn tọ́ sí.

وَلَوْ اَنَّ مَا فِي الْاَرْضِ مِنْ شَجَرَةٍ اَقْلَامٌ
وَالْبَحْرُ يَمُدُّهُ مِنْ بَعْدِهِ سَبْعَةُ اَبْحُرٍ
مَا نَفِدَتْ كَلِمٰتُ اللّٰهِ ۗ اِنَّ اللّٰهَ
عَزِيزٌ حَكِيمٌ ٢٨

28. Tí gbogbo igi tí ń bẹ lórí ilẹ̀ bá jẹ́ gègé ìkọ̀wé, tí omi òkun bá sì jẹ́ Tàdáà, (aró ìkọ̀wé), tí omi òkun méje sì tún di àfikún pẹ̀lú rẹ̀, àwọn ọ̀rọ̀ Allah kò ní tán. Dájúdájú Allah jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

مَا خَلْقُكُمْ وَلَا بَعْثُكُمْ اِلَّا كَنَفْسٍ
وَاحِدَةٍ ۗ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ٢٩

29. Ìṣẹ̀dá yín àti ìgbédìde yín kò jẹ́ nǹkankan bí kò ṣe gẹ́gẹ́ bí ẹ̀mí kan ṣoṣo. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùgbọ́, Olùrí ohun gbogbo.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يُولِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ
وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي الَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَ
الْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَجْرِي اِلٰى اَجَلٍ مُسَمًّى وَاَنَّ
اللّٰهَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ٣٠

30. Ìwọ kò ha ti rí i pé Allah a máa jẹ́ kí òru wọnú ọ̀sán, A sì máa jẹ́ kí ọ̀sán wọnú òru, Ó sì ti tẹ òòrùn àti òṣùpá lórí ba; ọ̀kọ̀ọ̀kan nínú wọn ń lọ (lọ́nà tirẹ̀) títí di àkókò kan tí a ti yàn àti pé Allah jẹ́ Olùfúnniníròò òhun tí ẹ̀ ń ṣe.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْحَقُّ وَ اَنَّ مَا
يَدْعُونَ مِنْ دُونِهِ الْبَاطِلُ ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ
ع هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيرُ ٣١

31. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé Allah ni Ọba Òdodo àti pè ohun tí wọ́n ń ké pè lẹ́hìn Rẹ̀ jẹ́ iró. Dájúdájú Allah ni Ẹni gíga tí Ó sì tóbi jùlọ.

ÌDÁ 4

اَلَمْ تَرَ اَنَّ الْفُلْكَ تَجْرِي فِي الْبَحْرِ
بِنِعْمَتِ اللّٰهِ لِيُرِيَكُمْ مِنْ اٰيٰتِهِ ۚ اِنَّ

32. Ìwọ kò ha ri pé nípa ìkẹ́ Allah ni ọkọ̀ fi ń lọ lórí omi, kí Òun baà lè fi hàn yín nínú àwọn Àmì Rẹ̀.

في ذلك لآيات لكل صبار شكور ٣٢

Dájúdájú àwọn Àmì ń bẹ nínú èyí fún gbogbo onìfaradà, Olùmoore.

وإذا غشيهم موج كالظلل دعوا الله
مخلصين له الدين فلما نجاهم
إلى البر فمنهم مقتصد وما يجحد
بآياتنا إلا كل ختار كفور ٣٣

33. Nígbà tí ìjì omi bá bò wọ́n mọ́lẹ̀ dàrudàru gẹ́gẹ́ bí òjìjí ẹ̀ṣú òjò, wọn yóò máa ké pe Allah níti ìjọ́sìn fún Un. Ṣùgbọ́n nígbà tí Ó bá gbà wọ́n là sórí ilẹ̀ tán, àwọn kan nínú wọn yóò máa wà ní ọ̀nà tààrà. Ẹnìkan kì yóò sì tako àwọn Àmì Wa, bí kò ṣe àwọn ọ̀dàlẹ̀, aláìmoore.

يا أيها الناس اتقوا ربكم واخشوا يوما
لا يجزي والد عن ولده ولا مولود
هو جاز عن والده شيئا إن وعد
الله حق فلا تغرنكم الحياة
الدنيا ولا يغرنكم بالله
الغرور ٣٤

34. Ẹ̀yin ènìyàn, ẹ páyà Olúwa yín, kí ẹ sì bẹ̀rù ọjọ́ kan tí bàbá kì yóò ṣàǹfàní fún ọmọ rẹ̀, tí ọmọ náà kì yóò sì ṣàǹfàní kankan fún bàbá rẹ̀. Dájúdájú òtítọ́ ni ìlérí Allah. Nítorí náà ẹ má ṣe jẹ́ kí ìgbésí ayé tàn yín jẹ. Ẹ má sì ṣe jẹ́ kí atannijẹ kan tàn yín jẹ nípa Allah.

إن الله عنده علم الساعة وينزل
الغيث ويعلم ما في الأرحام وما
تدري نفس ماذا تكسب غدا وما
تدري نفس بأي أرض تموت إن الله
عليم خبير ٣٥ ع ١٣

35. Dájúdájú ní ọ̀dọ̀ Allah ni ìmọ̀ àkókò náà wà, Òun ni ó sì Ń jẹ́ kí òjò rọ̀, Òun ni Ó mọ ohun tí ń bẹ nínú àpò-ọmọ, ẹ̀mí kan kò sì mọ ohun tí òun yóò ṣe níṣẹ́ lọ́la, bẹ́ẹ̀ ẹ̀mí kan kò mọ ilẹ̀ wo ni òún yóò kú sí. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Olùfúnniníròó.




## AL-SAJDA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *ALIF, LAAM, MIIM* (Èmi ni Allah, Olùmọ̀ ohun gbogbo).

الٓمّٓ ②

3. Àsọ̀kalẹ̀ Ìwé náà – kò sí iyèméjì nípa rẹ̀- ó wá láti ọ̀dọ̀ Olúwa gbogbo àgbáyé.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ لَا رَيْبَ فِيْهِ مِنْ رَّبِّ
الْعٰلَمِيْنَ ③

4. Ǹjẹ́ wọ́n ha ń sọ pé òun (Anabi) ló dà á rò láti orí wá ni? Bẹ́ẹ̀ kọ́, òtítọ́ ni ó jẹ́ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀, kí ìwọ baà lè máa kìlọ̀ fún àwọn èniyàn kan tí A kò tí rán olùkìlọ̀ kan sí wọn rí ṣíwájú rẹ̀, kí wọ́n baà lè tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ۚ بَلْ هُوَ الْحَقُّ
مِنْ رَّبِّكَ لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ اَتٰىهُمْ مِّنْ
نَّذِيْرٍ مِّنْ قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُوْنَ ④

5. Allah ni Ẹni tí Ó dá ọ̀run àti ayé àti ohun tí ń bẹ láàrin wọn ní ìgbà mẹ́fà, lẹ́hìn náà Ó gúnwà sórí Ìtẹ́ Ọlá (Rẹ̀). Ẹyin kò ní Olùrànlọ́wọ́ tàbí olùṣìpẹ̀ kan lẹ́hìn Rẹ̀. Ẹ kì yóò ha kíyèsára bí?

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ
مَا بَيْنَهُمَا فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى
عَلَى الْعَرْشِ ۗ مَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ
وَّلِيٍّ وَّلَا شَفِيْعٍ ۗ اَفَلَا تَتَذَكَّرُوْنَ ⑤

6. Òun yóò ṣe ètò gbogbo Àlámọ̀rí náà láti ọ̀run wá sí ayé, lẹ́hìn náà (Àlámọ̀rí) yín yóò padà sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ní ọjọ́ kan, èyí tí òdiwọ̀n rẹ̀ jẹ́ ẹgbẹ̀rún ọdún nínú òǹkà tiyín.

يُدَبِّرُ الْاَمْرَ مِنَ السَّمَآءِ اِلَى الْاَرْضِ
ثُمَّ يَعْرُجُ اِلَيْهِ فِيْ يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهٗٓ
اَلْفَ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّوْنَ ⑥

7. Ẹni tí ó ṣe èyí ni Ọba Olùmọ̀ ohun tí ó pamọ́ àti ohun tí ó hàn, Alágbára, Aláàánú jùlọ,

ذٰلِكَ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيْزُ
الرَّحِيْمُ ﴿٧﴾

8. Ẹni tí ó ṣe ohun gbogbo tí Ó dá ní dáradára, tí Ó sì pilẹ̀ ìṣẹ̀dá ènìyàn láti inú amọ̀.

الَّذِيْٓ اَحْسَنَ كُلَّ شَيْءٍ خَلَقَهٗ وَبَدَاَ
خَلْقَ الْاِنْسَانِ مِنْ طِيْنٍ ﴿٨﴾

9. Lẹ́hìn náà Ó ṣẹ̀dá àwọn arọ́mọdọ́mọ rẹ̀ láti ara ohun tí ó jáde nínú omi lọ́gbọ́lọ́gbọ́.

ثُمَّ جَعَلَ نَسْلَهٗ مِنْ سُلٰلَةٍ مِّنْ مَّآءٍ
مَّهِيْنٍ ﴿٩﴾

10. Lẹ́hín náà Ó dá a ní àdápé, Ó sì mí èémí Rẹ̀ sí i; Ó sì fún yín ní ìgbọ́ràn, ìríran àti ọkàn. Díẹ̀ sì ni ìdúpẹ́ yín.

ثُمَّ سَوّٰىهُ وَنَفَخَ فِيْهِ مِنْ رُّوْحِهٖ وَ
جَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَ الْاَبْصَارَ وَ
الْاَفْـِٕدَةَ ؕ قَلِيْلًا مَّا تَشْكُرُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Wọ́n sì wí pé, ‘Kíǹla! Ǹjẹ́ bí a bá ti parẹ́ sínú ilẹ̀, a o tún padà di ẹ̀dá tuntun ni bí?’ Kíyèsí i, wọ́n jẹ́ aláìnígbàgbọ́ sí ìbápàdé Olúwa wọn.

وَقَالُوْٓا ءَاِذَا ضَلَلْنَا فِي الْاَرْضِ ءَاِنَّا
لَفِيْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ؕ بَلْ هُمْ بِلِقَآئِ
رَبِّهِمْ كٰفِرُوْنَ ﴿١١﴾

12. Sọ pé, ‘Malaika ikú tí a ti fi yín lé lọ́wọ́ yóò pa yín: Lẹ́hìn náà ọ̀dọ̀ Olúwa yín ni a o mú yín padà wá.

قُلْ يَتَوَفّٰىكُمْ مَّلَكُ الْمَوْتِ الَّذِيْ
وُكِّلَ بِكُمْ ثُمَّ اِلٰى رَبِّكُمْ تُرْجَعُوْنَ ﴿١٢﴾

ÌDÁ 2

13. Tó bá ṣe pé ìwọ lè rí i nígbà tí àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ yóò sorí kodò níwájú Olúwa wọn tí wọn yóò máa sọ pé, ‘Olúwa wa àwá ti ri, a sì ti gbọ́, nítorí náà dá wa padà, kí á lè lọ ṣe iṣẹ́ rere. Dájúdájú àwá ti mọ àmọ̀dájú.’

وَلَوْ تَرٰٓى اِذِ الْمُجْرِمُوْنَ نَاكِسُوْا
رُءُوْسِهِمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ رَبَّنَآ اَبْصَرْنَا وَ
سَمِعْنَا فَارْجِعْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا اِنَّا
مُوْقِنُوْنَ ﴿١٣﴾

14. Tó bá ṣe pé Àwá fẹ́ ni, olúkúlùkù ẹ̀mí ni À bá fún ní ìtọ́sọ́nà tirẹ̀, ṣùgbọ́n ọ̀rọ̀ Mi ti di

وَلَوْ شِئْنَا لَاٰتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدٰىهَا
وَلٰكِنْ حَقَّ الْقَوْلُ مِنِّيْ لَاَمْلَئَنَّ

òtítọ́ (pé): ‘Èmi yóò fi apá kan nínú àwọn àlùjànnú àti àwọn ènìyàn kún Iná Jahanamọ pátápátá.’

جَهَنَّمَ مِنَ الْجِنَّةِ وَ النَّاسِ
أَجْمَعِينَ ﴿١٤﴾

15. Nítorí náà, ẹ tọ́ (ìyà iṣẹ́ ọwọ́ yín) wò nítorí pé ẹ ti gbàgbé ìpàdé ọjọ́ yìí, Àwa náà sì ti gbàgbé yín. Kí ẹ sì tọ́ ìyà àjẹpẹ́ wò nítorí ohun tí ẹ ṣe.

فَذُوقُوا بِمَا نَسِيتُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ
هَٰذَا ۚ إِنَّا نَسِينَاكُمْ ۖ وَذُوقُوا عَذَابَ
الْخُلْدِ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

16. Dájúdájú, àwọn kan náà tó gba àwọn Àmì Wa gbọ́ náà ni àwọn tó jẹ́ pé nígbà tí a bá rán wọn létí nípa rẹ̀ wọn yóò wólulẹ̀ nítorí rẹ̀ lọ sí ìforíbalẹ̀, wọn yóò máa ṣe àfọ̀mọ́ pẹ̀lú fífi ìyìn fún Olúwa wọn, bákan náà wọn kì í ṣe ìgbéraga.

إِنَّمَا يُؤْمِنُ بِآيَاتِنَا الَّذِينَ إِذَا
ذُكِّرُوا بِهَا خَرُّوا سُجَّدًا وَ سَبَّحُوا
بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ۩ ﴿١٦﴾ السجدة

17. Ẹ̀gbẹ́ wọn máa ń jìnnà sí ibùsùn wọn, wọn sì máa ń ké pe Olúwa wọn, níti ìbẹ̀rù àti ìrètí. Bákan náà wọn máa ń ná nínú ohun tí a pèsè fún wọn.

تَتَجَافَىٰ جُنُوبُهُمْ عَنِ الْمَضَاجِعِ
يَدْعُونَ رَبَّهُمْ خَوْفًا وَطَمَعًا وَمِمَّا
رَزَقْنَاهُمْ يُنْفِقُونَ ﴿١٧﴾

18. Kò sí ẹ̀mí kan tí ó mọ ohun tí a fi pamọ́ fún un nínú àwọn ohun tí ó máa ṣe ojú lọ́yín, tí ó sì jẹ́ ẹ̀san fún àwọn iṣẹ́ rere wọn.

فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَا أُخْفِيَ لَهُمْ مِنْ قُرَّةِ
أَعْيُنٍ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٨﴾

19. Ǹjẹ́ nígbà náà, olùgbàgbọ́ òdodo kan ha lè dà bí aláìgbọràn bí? Wọn kò lè dọ́gba.

وقف غفران أَفَمَنْ كَانَ مُؤْمِنًا كَمَنْ كَانَ فَاسِقًا ۚ
لَا يَسْتَوُونَ ﴿١٩﴾

20. Ní ti àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, tiwọn ni ọgbà ìdẹ̀ra, Ibùgbé Ayérayé tí a o gbà wọ́n sí nítorí ohun tí wọ́n ti ṣe.

أَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
فَلَهُمْ جَنَّاتُ الْمَأْوَىٰ نُزُلًا بِمَا كَانُوا
يَعْمَلُونَ ﴿٢٠﴾

21. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tó jẹ́ aláìgbọràn, iná ni yóò jẹ́ ibùdésí wọn, ní gbogbo ìgbà tí wọ́n bá ń fẹ́ láti kúrò nínú rẹ̀ ni a o máa dá wọn padà síbẹ̀, a o sì wí fún wọn pé, 'Ẹ tọ́ ìyà iná wò, èyí tí ẹ ti ń pè ní irọ́.'

وَأَمَّا الَّذِينَ فَسَقُوا فَمَأْوَاهُمُ النَّارُ ۖ كُلَّمَا أَرَادُوا أَن يَخْرُجُوا مِنْهَا أُعِيدُوا فِيهَا وَقِيلَ لَهُمْ ذُوقُوا عَذَابَ النَّارِ الَّذِي كُنتُم بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿٢١﴾

22. Dájúdájú Àwa yóò jẹ̀ kí wọ́n tọ́ ìyà tí ó súnmọ́ wò, ṣíwájú ìyà tí ó tóbi, kí wọ́n le ṣẹ́rípadà.

وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنَ الْعَذَابِ الْأَدْنَىٰ دُونَ الْعَذَابِ الْأَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢٢﴾

23. Àti pé ta lẹni náà tó jẹ́ alábòsí ju ẹni tí a rán létí àwọn Àmì Olúwa rẹ̀, tí ó yípadà kúrò lọ́ẹ̀hìn náà. Dájúdájú Àwa yóò jẹ àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ níyà.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّن ذُكِّرَ بِآيَاتِ رَبِّهِ ثُمَّ أَعْرَضَ عَنْهَا ۚ إِنَّا مِنَ الْمُجْرِمِينَ مُنتَقِمُونَ ﴿٢٣﴾

ÌDÁ 3

24. A sì ti fún Musa ní Ìwé náà, nítorí náà, ẹ má ṣe ṣiyèméjì nípa ìpàdé Rẹ̀. A ṣe é ní ìtọ́sọ́nà f'àwọn ọmọ Israẹli.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ فَلَا تَكُن فِي مِرْيَةٍ مِّن لِّقَائِهِ ۖ وَجَعَلْنَاهُ هُدًى لِّبَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿٢٤﴾

25. Àti pé A ti yan àwọn aṣíwájú kan láàrin wọn tí wọ́n ń tọ́ àwọn ènìyàn sọ́nà pẹ̀lú àṣẹ Wa nígbà tí wọ́n ní ìfaradà tí wọ́n sì tún ní àmọ̀dájú nípa àwọn Àmì Wa.

وَجَعَلْنَا مِنْهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا لَمَّا صَبَرُوا ۖ وَكَانُوا بِآيَاتِنَا يُوقِنُونَ ﴿٢٥﴾

26. Dájúdájú Olúwa rẹ ni yóò ṣe ìdájọ́ láàrin wọn ní Ọjọ́ Àjíǹde nípa ohun tí wọ́n ń ṣe ìyapa ẹnu sí.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٢٦﴾

27. Ǹjẹ́ kò ha yé wọn ni, mélòómélòó ni àwọn ìran tí A ti parun ṣíwájú tiwọn nígbà tí wọ́n ń rìn káàkiri ní ibùgbé wọn.

أَوَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّنَ الْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسَاكِنِهِمْ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ ۖ أَفَلَا يَسْمَعُونَ ﴿٢٧﴾

28. Àwọn kò ha ri pé Àwa a máa darí omi sílẹ̀ gbígbẹ tí A sì ń mú àwọn ohun ọ̀gbìn hù jáde, nínú èyí tí àwọn ẹran ọ̀sìn wọn àti àwọn náà Ńjẹ? Wọn kì yóò ha wòye (sí àwọn nǹkàn wọ̀nyí).

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَسُوقُ الْمَآءَ إِلَى الْأَرْضِ
الْجُرُزِ فَنُخْرِجُ بِهِۦ زَرْعًا تَأْكُلُ مِنْهُ
أَنْعَامُهُمْ وَأَنْفُسُهُمْ ۖ أَفَلَا يُبْصِرُونَ ٢٨

29. Wọ́n sì ń sọ pé, Nígbàwo ni ìṣẹ́gun yìí yóò dé, bí ẹ̀yin bá jẹ́ olótìítọ́?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْفَتْحُ إِنْ كُنْتُمْ
صَٰدِقِينَ ٢٩

30. Sọ pé, Lọ́jọ́ ìṣẹ́gun, ìgbàgbọ́ àwọn aláìgbàgbọ́ kì yóò ṣe wọ́n ní ànfàní, A kì yóò sì lọ́ wọn lára rárá.

قُلْ يَوْمَ الْفَتْحِ لَا يَنْفَعُ الَّذِينَ
كَفَرُوٓا إِيمَٰنُهُمْ وَلَا هُمْ يُنْظَرُونَ ٣٠

31. Nítorí náà ṣẹ́rí kúrò lọ́dọ̀ wọn, kí o sì máa ṣe ìrètí. Dájúdájú àwọn páàpáà náà ń ṣe ìrètí.

فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَانْتَظِرْ إِنَّهُمْ
مُنْتَظِرُونَ ٣١




# AL-AHSAAB

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ìwọ Anabi máa páyà Allah má sì ṣe tẹ̀lé àwọn aláìgbàgbọ́ àti àwọn alágàbàgebè. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ اتَّقِ اللّٰهَ وَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ وَالْمُنٰفِقِيْنَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ②

3. Àti pé kí o tẹ̀lé ohun tí a ṣípayá fún ọ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùfúnniníròò lórí iṣẹ́ tí ẹ ti ń ṣe.

وَّاتَّبِعْ مَا يُوْحٰٓى اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ③

4. Allah ni kí o sì gbẹ́kẹ̀lé. Allah sì tó ní Aláàbò.

وَّتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ④

5. Allah kò fún ènìyàn kan ní ọkàn méjì nínú àyà rẹ̀, àti pè Òun kò ṣe àwọn ìyàwó yín tí ẹ patì láti máa fi wé àwọn ìyá yín, ní ìyá yín gan-an, àti pè Òun kò ṣe àwọn àgbàṣọmọ yín tí ẹ ń pè mọ́ ara yín ní ọmọ bíbí inú yín; ìwọ̀nyí jẹ́ ọ̀rọ̀ tí ẹ̀ ń fi ẹnu ara yín sọ; òdodo ni Allah ń sọ, Òun ló sì ń fini mọ̀nà.

مَا جَعَلَ اللّٰهُ لِرَجُلٍ مِّنْ قَلْبَيْنِ فِيْ جَوْفِهٖ ۚ وَمَا جَعَلَ اَزْوَاجَكُمُ الّٰٓـئِْ تُظٰهِرُوْنَ مِنْهُنَّ اُمَّهٰتِكُمْ ۚ وَمَا جَعَلَ اَدْعِيَآءَكُمْ اَبْنَآءَكُمْ ؕ ذٰلِكُمْ قَوْلُكُمْ بِاَفْوَاهِكُمْ ؕ وَاللّٰهُ يَقُوْلُ الْحَقَّ وَهُوَ يَهْدِى السَّبِيْلَ ⑤

6. Ẹ máa fi Orúkọ àwọn bàbá wọn pè wọ́n. Eléyìí ló tọ̀nà jù lọ́dọ̀ Allah. Ṣùgbọ́n tí ẹ kò bá mọ̀ àwọn bàbá wọn, nígbà náà ọmọ ìyá yín nínú ẹ̀sìn àti ọ̀rẹ́ yín ni wọ́n jẹ́. Kò sì sí ìbáwí fún yín

اُدْعُوْهُمْ لِاٰبَآئِهِمْ هُوَ اَقْسَطُ عِنْدَ اللّٰهِ ۚ فَاِنْ لَّمْ تَعْلَمُوْٓا اٰبَآءَهُمْ فَاِخْوَانُكُمْ فِى الدِّيْنِ وَمَوَالِيْكُمْ ؕ وَلَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ فِيْمَآ اَخْطَاْتُمْ بِهٖ ۙ وَلٰكِنْ مَّا تَعَمَّدَتْ قُلُوْبُكُمْ ؕ وَكَانَ

اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ۝٦

nípa ohun tí ẹ bá ṣe àṣìṣe rẹ̀, àyàfi lórí ohun tí ọkàn yín bá ti mọ̀-ọ́n-mọ̀ ṣe. Allah sì jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

اَلنَّبِيُّ اَوْلٰى بِالْمُؤْمِنِيْنَ مِنْ اَنْفُسِهِمْ
وَاَزْوَاجُهٗۤ اُمَّهٰتُهُمْ ؕ وَاُولُوا الْاَرْحَامِ
بَعْضُهُمْ اَوْلٰى بِبَعْضٍ فِيْ كِتٰبِ اللّٰهِ
مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُهٰجِرِيْنَ اِلَّاۤ اَنْ
تَفْعَلُوْۤا اِلٰۤى اَوْلِيٰٓئِكُمْ مَّعْرُوْفًا ؕ كَانَ
ذٰلِكَ فِي الْكِتٰبِ مَسْطُوْرًا ۝٧

7. Ànábì sunmọ àwọn onígbàgbọ́ òdodo ju àwọn fúnra wọn lọ. Àwọn ìyàwó rẹ̀ sì jẹ́ iya wọn, àwọn ìbátan nínú ẹ̀jẹ̀ sì súnmọ́ ara wọn nínú àkọsílẹ̀ ti Allah ju àwọn onígbàgbọ́ òdodo mìíràn, àti àwọn tó bá Ànábì jáde ní Mákà, àyàfi kí ẹ máa ṣe rere sí àwọn ọ̀rẹ̀ yín. Èyí jẹ́ ohun tí a kọ sílẹ̀ nínú Ìwé náà.

وَاِذْ اَخَذْنَا مِنَ النَّبِيّٖنَ مِيْثَاقَهُمْ
وَمِنْكَ وَمِنْ نُّوْحٍ وَّاِبْرٰهِيْمَ وَمُوْسٰى وَ
عِيْسَى ابْنِ مَرْيَمَ ۪ وَاَخَذْنَا مِنْهُمْ مِّيْثَاقًا
غَلِيْظًا ۝٨

8. Ṣe ìrántí ìgbà tí A bá àwọn Anabi dá májẹ̀mú, àti ìwọ náà, àti Nuha, àti Ibrahim, àti Músá, pẹ̀lú Isa ọmọ Maryamọ. A sì bá gbogbo wọn dá májẹ̀mú tí ó fẹsẹ̀ rinlẹ̀.

لِّيَسْـَٔلَ الصّٰدِقِيْنَ عَنْ صِدْقِهِمْ ۚ
ع وَاَعَدَّ لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابًا اَلِيْمًا ۝٩
١٧

9. Kí Òun baà lè bi àwọn olódodo léèrè nípa òdodo wọn. Òún sì ti pèsè ìyà olóró sílẹ̀ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

ÌDÁ 2

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اذْكُرُوْا نِعْمَةَ
اللّٰهِ عَلَيْكُمْ اِذْ جَآءَتْكُمْ جُنُوْدٌ فَاَرْسَلْنَا
عَلَيْهِمْ رِيْحًا وَّجُنُوْدًا لَّمْ تَرَوْهَا ؕ وَ
كَانَ اللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرًا ۝١٠

10. Ẹyin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ rántí ojú rere Allah lórí yín, nígbà tí àwọn ọmọ ogun kan kọlù yín, tí Àwa sì rán atẹ́gùn sí wọn àti àwọn ọmọ ogun kan tí ẹ̀yin kò rí. Allah sì ń rí ohun tí ẹ ń ṣe.

اِذْ جَآءُوْكُمْ مِّنْ فَوْقِكُمْ وَمِنْ اَسْفَلَ
مِنْكُمْ وَاِذْ زَاغَتِ الْاَبْصَارُ وَبَلَغَتِ

11. Nígbà tí wọ́n kọlù yín láti òkè yín, àti láti ìsàlẹ̀ yín, àti nígbà

nígbà tí ojú yín ń ṣe bàìbàì tí àyà yín sì ń já, tí ẹ sì ń ro èròkerò nípa Allah.

الْقُلُوبُ الْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِاللَّهِ
الظُّنُونَا ١١

12. Níbẹ̀, a dán àwọn onígbàgbọ́ òdodo wò, a sì mì wọ́n ní mímì tí ó le koko.

هُنَالِكَ ابْتُلِيَ الْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا
زِلْزَالًا شَدِيدًا ١٢

13. Nígbà tí àwọn alágàbàgebè àti àwọn tí àrùn ń bẹ lọ́kàn wọn sọ pé: 'Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ kò ṣe ìlérí kankan fún wa ju ìtànjẹ lọ.'

وَإِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي
قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ مَا وَعَدَنَا اللَّهُ وَ
رَسُولُهُ إِلَّا غُرُورًا ١٣

14. Nígbà tí apá kan nínú wọn wí pé, 'Ẹyin ará ìlú Yathrib (Madina) kò sí ibùdó fún yín, nítorí náà, ẹ padà.' Báyìí ni apá kan nínú wọn ṣe tọrọ ààyè lọ́dọ̀ Anabi, wọ́n wí pé, 'dájúdájú ilé wa wà láìláàbò, bẹ́ẹ̀ sì ni ilé wọn kò sí ní òfífo, wọ́n kàn ń wá ọ̀nà láti sálọ ni.

وَإِذْ قَالَتْ طَائِفَةٌ مِنْهُمْ يَا أَهْلَ
يَثْرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمْ فَارْجِعُوا وَ
يَسْتَأْذِنُ فَرِيقٌ مِنْهُمُ النَّبِيَّ يَقُولُونَ
إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ وَمَا هِيَ بِعَوْرَةٍ
إِنْ يُرِيدُونَ إِلَّا فِرَارًا ١٤

15. Bí (àwọn ọ̀tá) bá wọ̀lú wá bá wọn láti àwọn àyíká (ìlú náà) tí àwọn kan sì sọ fún wọn pe kí wọ́n lọ́wọ́ nínú rògbòdìyàn náà wọn ìbá ṣe bẹ́ẹ̀ lọ́gán, wọn kì bá sì ti rosẹ̀ bí kò ṣe fún ìgbà díẹ̀.

وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِمْ مِنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ
سُئِلُوا الْفِتْنَةَ لَآتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا
بِهَا إِلَّا يَسِيرًا ١٥

16. Àti pé wọ́n ti bá Allah ṣe àdéhùn tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀ láti má ṣẹ́rípadà. Àdéhùn Allah sì jẹ́ ohun tí a o bèèrè lọ́wọ́ wọn.

وَلَقَدْ كَانُوا عَاهَدُوا اللَّهَ مِنْ قَبْلُ لَا
يُوَلُّونَ الْأَدْبَارَ وَكَانَ عَهْدُ اللَّهِ
مَسْئُولًا ١٦

17. Sọ pé, 'sísálọ kì yóò ṣe yín lánfààní, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé ẹ sá fún ikú tàbí pípani, nígbà náà ẹ̀yin yóò

قُلْ لَنْ يَنْفَعَكُمُ الْفِرَارُ إِنْ فَرَرْتُمْ
مِنَ الْمَوْتِ أَوِ الْقَتْلِ وَإِذًا لَا

gbádùn ṣùgbọ́n fún ìgbà díẹ̀ ni.'

تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٧﴾

18. Sọ pé, 'Ta ló le gbà yín lọ́wọ́ Allah bí ó bá wù Ú láti pa yín lára tàbí bí ó bá wù Ú láti ṣàánú yín?' Àwọn kì yóò sì rí ọ̀rẹ́ kan tàbí olùrannilọ́wọ́ fún ara wọn lẹ́hìn Allah.

قُلْ مَن ذَا الَّذِي يَعْصِمُكُم مِّنَ اللَّهِ
إِنْ أَرَادَ بِكُمْ سُوءًا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً ۚ
وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا وَ
لَا نَصِيرًا ﴿١٨﴾

19. Dájúdájú Allah mọ àwọn tó ń fa àwọn ènìyàn sẹ́yìn nínú yín, àti àwọn tó ń sọ fún àwọn arákùnrin wọn wí pé, 'Ẹ máa bọ̀ lọ́dọ̀ wa, wọn kò sì ní wá jagun pẹ̀lú yín àyàfi àwọn díẹ̀.'

قَدْ يَعْلَمُ اللَّهُ الْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ وَ
الْقَائِلِينَ لِإِخْوَانِهِمْ هَلُمَّ إِلَيْنَا ۖ وَ
لَا يَأْتُونَ الْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٩﴾

20. Wọ́n ń ṣe ahun (ìrànlọ́wọ́) sí yín, nígbà tí ìbẹ̀rù bá sí dé, ìwọ yóò rí i tí wọn yóò máa wò ó, tí ojú wọn yóò máa yí biríbirí bí ẹni tí ń pọ̀ka ikú, nígbà tí ìbẹ̀rù bá sì lọ tán, wọn yóò máa fi ahọ́n wọn tí ó mú nnì bú ọ; nípa ọ̀kanjúwà sí nǹkan rere. Àwọn wọ̀nyí ni wọn kọ gbàgbọ́. Nítorí náà Allah ti sọ iṣẹ́ wọn di ìbàjẹ́. Eléyìí sì jẹ́ ìrọ̀rùn fún Allah.

أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ ۖ فَإِذَا جَاءَ الْخَوْفُ
رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ
كَالَّذِي يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ ۖ فَإِذَا
ذَهَبَ الْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ
حِدَادٍ أَشِحَّةً عَلَى الْخَيْرِ ۚ أُولَٰئِكَ لَمْ
يُؤْمِنُوا فَأَحْبَطَ اللَّهُ أَعْمَالَهُمْ ۚ وَكَانَ
ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿٢٠﴾

21. Wọ́n rò pé àwọn ìjọ ogun tí ó parapọ̀ náà kò tí lọ; Bí ó bá sì jẹ́ pé ìjọ ogun tí ó parapọ̀ náà ba tún padà wá, wọn yóò fẹ́ láti máa bẹ láàrin àwọn Larubawa aṣálẹ̀, wọn yóò sì máa wádìí láti gbúròò nípa yín. Tí wọ́n bá sì wà lọ́dọ̀ yín, díẹ̀ nínú wọn ni yóò jà.

يَحْسَبُونَ الْأَحْزَابَ لَمْ يَذْهَبُوا ۖ وَإِن
يَأْتِ الْأَحْزَابُ يَوَدُّوا لَوْ أَنَّهُم
بَادُونَ فِي الْأَعْرَابِ يَسْأَلُونَ عَنْ
أَنبَائِكُمْ ۖ وَلَوْ كَانُوا فِيكُم مَّا
ع قَاتَلُوا إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢١﴾

ÌDÁ 3

لقد كان لكم في رسول الله أسوة حسنة لمن كان يرجوا الله واليوم الآخر وذكر الله كثيرا ﴿٢٢﴾

22. Dájúdájú àwòkọ́ṣe rere ń bẹ fún yín lára òjíṣẹ́ Allah náà, fún ẹni tí ó bá ń retí tí ó sì ḿbẹ̀rù (àti pàdé) Allah àti Ọjọ́ Ìkẹhìn, tí ó sì ńrántí Allah lọ́pọ̀lọpọ̀.

ولما رأى المؤمنون الأحزاب قالوا هذا ما وعدنا الله ورسوله وصدق الله ورسوله وما زادهم إلا إيمانا وتسليما ﴿٢٣﴾

23. Nígbà tí àwọn olùgbàgbọ́ òdodo sì rí àwọn ìjọ ogun náà, wọ́n wí pé; "Èyí ni ohun tí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ bá wá ṣe ní àdéhùn; àti pè òtítọ́ ni Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ sọ; kò sì ṣe àlẹ́kún nǹkan kan fún wọn ju ìgbàgbọ́ àti ìjura-ẹni sílẹ̀ lọ.

من المؤمنين رجال صدقوا ما عاهدوا الله عليه فمنهم من قضى نحبه ومنهم من ينتظر وما بدلوا تبديلا ﴿٢٤﴾

24. Àwọn ọkùnrin kan ń bẹ nínú àwọn onígbàgbọ́ òdodo tí wọ́n ń mú àdéhùn tí wọ́n bá Allah ṣe ṣẹ. Àwọn díẹ̀ nínú wọn dúró ti àdéhùn wọn tìtí dójú ikú; bẹ́ẹ̀ni àwọn mìíràn sì ń dúró wòye, ṣùgbọ́n wọn kò sì yí àdéhùn wọn padà rárá.

ليجزي الله الصادقين بصدقهم ويعذب المنافقين إن شاء أو يتوب عليهم إن الله كان غفورا رحيما ﴿٢٥﴾

25. Kì Allah le san ẹ̀san fún àwọn olótìítọ́ nítorí òtítọ́ wọn, kì O sì jẹ àwọn alágàbàgebè níyà bí ó bá wù Ú láti ṣe bẹ́ẹ̀ tàbí láti síjú àánú wò wọ́n. Dájúdájú Allah ni Alàforíjìn jùlọ, Aláàánú jùlọ.

ورد الله الذين كفروا بغيظهم لم ينالوا خيرا وكفى الله المؤمنين القتال وكان الله قويا عزيزا ﴿٢٦﴾

26. Allah sì ti dá àwọn aláìgbàgbọ́ padà pẹ̀lú ìbínú wọn, wọn kò jèrè ohun rere kan. Àti pé Allah tó fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo ní Olùgbèjà. Allah sì jẹ́ Alágbára, Atóbijùlọ.

27. Òún sì mú àwọn tí ó ń ràn wọ́n lọ́wọ́ nínú àwọn tí a ti fún ní Ìwé sọ̀kalẹ̀ láti inú òdiwọ̀n, Ó sì fi ẹ̀rù jẹ̀jẹ̀ sínú ọkàn wọn débi wí pé, ẹ pa apá kan nínú wọn tí ẹ sì mú àwọn míràn lẹ́rú.

وَ اَنْزَلَ الَّذِيْنَ ظَاهَرُوْهُمْ مِّنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ مِنْ صَيَاصِيْهِمْ وَ قَذَفَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ الرُّعْبَ فَرِيْقًا تَقْتُلُوْنَ وَتَاْسِرُوْنَ فَرِيْقًا ﴿٢٦﴾

28. Òun sí jogún ilẹ̀ wọn fún yín àti ilé wọn, àti dúkìá wọn pẹ̀lú ilé kan tí ẹ kò tíì dé ibẹ̀ rí. Allah sì jẹ́ Alágbára lórí ohun gbogbo.

وَ اَوْرَثَكُمْ اَرْضَهُمْ وَ دِيَارَهُمْ وَ اَمْوَالَهُمْ وَ اَرْضًا لَّمْ تَطَـُٔوْهَا ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرًا ﴿٢٧﴾ ع ٣ ١٩

ÌDÁ 4

29 Ìwọ Anabi! Sọ fún àwọn ìyàwó rẹ pé: ‘Bí ó bá ṣe pé ìgbésí ayé yí àti ọ̀ṣọ́ rẹ̀ ni ẹ̀yín ń fẹ́, nígbà náà ẹ wa, Èmi yóò pèsè ìdẹ̀ra fún yín, Èmi yóò sì gbà yín láàyè láti máa lo lọ̀nà tó rẹwà.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِّاَزْوَاجِكَ اِنْ كُنْتُنَّ تُرِدْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا وَ زِيْنَتَهَا فَتَعَالَيْنَ اُمَتِّعْكُنَّ وَ اُسَرِّحْكُنَّ سَرَاحًا جَمِيْلًا ﴿٢٨﴾

30. Ṣùgbọ́n bí ẹ̀yín bá ń fẹ́ Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti ilé ìkẹhìn, nígbà náà lótítọ́ ni Allah ti pèsè ẹ̀san ńlá kan sílẹ̀ fún àwọn wọ̀nnì nínú yín tó bá ṣe iṣẹ́ rere.

وَ اِنْ كُنْتُنَّ تُرِدْنَ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ وَ الدَّارَ الْاٰخِرَةَ فَاِنَّ اللّٰهَ اَعَدَّ لِلْمُحْسِنٰتِ مِنْكُنَّ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿٢٩﴾

31. Ẹ̀yin ìyàwó Anabi, bí ẹnikẹ́ni nínú yín bá jẹ̀bi ìwà àgbèrè tí ó hàn gbangba, a o ṣe ìyà rẹ̀ ní ìlọ́po méjì fún un. Èyíinì sì rọrùn fún Allah.

يٰنِسَآءَ النَّبِيِّ مَنْ يَّاْتِ مِنْكُنَّ بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ يُّضٰعَفْ لَهَا الْعَذَابُ ضِعْفَيْنِ ؕ وَ كَانَ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرًا ﴿٣٠﴾

ÌPÍN 22

32. Ẹnikẹ́ni tí ó bá sì tẹ̀lẹ́ ti Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ nínú yín, tí ó sì ń ṣe rere, A o san ẹ̀san rẹ̀ fún un ni ìlọ́po méjì. A sì ti ṣe ètò ìpèsè alápọnlé sílẹ̀ fún un.

الجزء ٢٢ وَ مَنْ يَّقْنُتْ مِنْكُنَّ لِلّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ تَعْمَلْ صَالِحًا نُّؤْتِهَاۤ اَجْرَهَا مَرَّتَيْنِ ۙ وَ اَعْتَدْنَا لَهَا رِزْقًا كَرِيْمًا ﴿٣١﴾

33. Ẹ̀yin ìyàwó Anabi, ẹ kò dàbí èyíkéyìí nínú àwọn Obìnrin mìíràn, tí ẹ̀yín bá páyà Allah, nígbà náà ẹ má ṣe fi ohùn dídùn sọ̀rọ̀ kí àwọn tí àrùn ń bẹ lọ́kàn wọn má baà lérò ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ sí yín, kí ẹ sì máa sọ̀rọ̀ tó rẹwà.

يٰنِسَآءَ النَّبِيِّ لَسْتُنَّ كَاَحَدٍ مِّنَ النِّسَآءِ
اِنِ اتَّقَيْتُنَّ فَلَا تَخْضَعْنَ بِالْقَوْلِ
فَيَطْمَعَ الَّذِيْ فِيْ قَلْبِهٖ مَرَضٌ وَّقُلْنَ
قَوْلًا مَّعْرُوْفًا ﴿٣٢﴾

34. Kí ẹ sì máa gbé ilé yín tọ̀wọ̀tọ̀wọ̀; kí ẹ má sì ṣe máa fi ẹwà ara yín hàn gẹ́gẹ́ bí ìfihàn ìgbà àìmọ̀kan ti ìṣíwájú. Àti pé kí ẹ máa gbé ìrun dúró, kí ẹ sì máa yọ sàká, kí ẹ sì máa tẹ̀lé ti Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀. Ohun tí Allah fẹ́ ṣe ni láti mú ẹ̀gbin kúrò fún yín, ẹ̀yin ará ilé, kí Ó sì sọ yín di mímọ́ tónítóní.

وَقَرْنَ فِيْ بُيُوْتِكُنَّ وَلَا تَبَرَّجْنَ
تَبَرُّجَ الْجَاهِلِيَّةِ الْاُوْلٰى وَاَقِمْنَ
الصَّلٰوةَ وَاٰتِيْنَ الزَّكٰوةَ وَاَطِعْنَ اللّٰهَ
وَرَسُوْلَهٗ ۭ اِنَّمَا يُرِيْدُ اللّٰهُ لِيُذْهِبَ
عَنْكُمُ الرِّجْسَ اَهْلَ الْبَيْتِ وَيُطَهِّرَكُمْ
تَطْهِيْرًا ﴿٣٣﴾

35. Kí ẹ sì máa rántí ohun tí a ti kà fún yín nínú ilé yín nínú àwọn Àmì Allah àti ọgbọ́n ìjìnlẹ̀. Dájúdájú Allah jẹ́ Alágbọ̀ràndùn, Olùfúnnínírọ̀ó.

وَاذْكُرْنَ مَا يُتْلٰى فِيْ بُيُوْتِكُنَّ مِنْ اٰيٰتِ
اللّٰهِ وَالْحِكْمَةِ ۭ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ لَطِيْفًا
ع خَبِيْرًا ﴿٣٤﴾

ÌDÁ 5

36. Dájúdájú, àwọn tí ó ju ara wọn sílẹ̀ fún Allah ní ọkùnrin àti ní Obìnrin, àti àwọn onígbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin àti lóbìnrin, àti àwọn tí ó ń gbọ́ràn (sí àṣẹ Allah) lọ́kùnrin àti lóbìnrin, àti àwọn olódodo lọ́kùnrin àti lóbìnrin, àti àwọn onísùúrù lọ́kùnrin àti lóbìnrin, àti àwọn tí ó ńpáyà Allah lọ́kùnrin àti lóbìnrin, àti àwọn tí ó ń gba ààwẹ̀ lọ́kùnrin àti lóbìnrin, àti àwọn tí ó ń ṣọ́ abẹ́ wọn lọ́kùnrin àti lóbìnrin, àti àwọn tí ó ńrántí Allah lọ́pọ̀lọpọ̀ lọ́kùnrin àti lóbìnrin. Allah ti pèsè ìdáríjìn àti ẹ̀san tí ó tóbi sílẹ̀ fún wọn.

اِنَّ الْمُسْلِمِيْنَ وَالْمُسْلِمٰتِ وَ
الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ وَالْقٰنِتِيْنَ وَ
الْقٰنِتٰتِ وَالصّٰدِقِيْنَ وَالصّٰدِقٰتِ وَ
الصّٰبِرِيْنَ وَالصّٰبِرٰتِ وَالْخٰشِعِيْنَ وَ
الْخٰشِعٰتِ وَالْمُتَصَدِّقِيْنَ وَالْمُتَصَدِّقٰتِ
وَالصَّآئِمِيْنَ وَالصّٰٓئِمٰتِ وَالْحٰفِظِيْنَ
فُرُوْجَهُمْ وَالْحٰفِظٰتِ وَالذّٰكِرِيْنَ
اللّٰهَ كَثِيْرًا وَّالذّٰكِرٰتِ ۙ اَعَدَّ اللّٰهُ
لَهُمْ مَّغْفِرَةً وَّاَجْرًا عَظِيْمًا ﴿٣٥﴾

37. Kò tọ́ fún olùgbàgbọ́ òdodo kankan lọ́kùnrin tàbí lóbìnrin, nígbà tí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ bá ti pinnu àlámọ̀rí kan pé kí wọ́n tún ní àṣàyàn mìíràn ní tiwọn nípa àlámọ̀rí náà. Ẹnikẹ̀ni tí ó bá ṣe àìgbọ́ràn sí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, dájúdájú ó ti ṣìnà, ní ìṣìnà tí ó hàn gbaǹgba.

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ وَّلَا مُؤْمِنَةٍ اِذَا قَضَى
اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗٓ اَمْرًا اَنْ يَّكُوْنَ لَهُمُ
الْخِيَرَةُ مِنْ اَمْرِهِمْ ؕ وَمَنْ يَّعْصِ اللّٰهَ وَ
رَسُوْلَهٗ فَقَدْ ضَلَّ ضَلٰلًا مُّبِيْنًا ﴿٣٧﴾

38. Àti pé nígbà tí ìwọ ńsọ fún ẹni tí Allah ti ṣe ojú rere Rẹ̀ sí tí ìwọ náà sì ṣe ojú rere sí wí pé; Mú ìyàwó rẹ̀ mọra kí o sì páyà Allah . Ìwọ sì fi pamọ́ sínú ọkàn rẹ̀ ohun tí Allah yóò mú wá sí gbaǹgba. Ìwọ́ ń bẹ̀rù àwọn ènìyàn nígbà tí ó jẹ́ wí pé Allah nìkan ni ó tọ́ kí o bẹ̀rù. Lẹ́hìn náà, nígbà tí Said sì ti pinnu láti kọ̀ ọ́ sílẹ̀, Àwa gbé e ní ìyàwó fún ọ, kí o má baà jẹ́ ìdíwọ́ fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo, nípa àwọn ìyàwó àgbàfíṣọmọ wọn, lẹ́hìn tí wọ́n bá ti kọ̀ wọ́n sílẹ̀. Èyí jẹ́ àṣẹ Allah tí a gbọ́dọ̀ múṣẹ.

وَاِذْ تَقُوْلُ لِلَّذِيْٓ اَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيْهِ وَ
اَنْعَمْتَ عَلَيْهِ اَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ
وَاتَّقِ اللّٰهَ وَتُخْفِيْ فِيْ نَفْسِكَ مَا اللّٰهُ
مُبْدِيْهِ وَتَخْشَى النَّاسَ ۚ وَاللّٰهُ اَحَقُّ
اَنْ تَخْشٰىهُ ؕ فَلَمَّا قَضٰى زَيْدٌ مِّنْهَا
وَطَرًا زَوَّجْنٰكَهَا لِكَيْ لَا يَكُوْنَ عَلَى
الْمُؤْمِنِيْنَ حَرَجٌ فِيْٓ اَزْوَاجِ
اَدْعِيَآئِهِمْ اِذَا قَضَوْا مِنْهُنَّ وَطَرًا ؕ
وَكَانَ اَمْرُ اللّٰهِ مَفْعُوْلًا ﴿٣٨﴾

39. Kò lè sí ìdíwọ́ fún Anabi nípa ohun tí Allah bá ti ṣe ní ọ̀ranyàn fún un, báyìí ni ọ̀nà tí Allah fi bá àwọn tó ti rékọjá ṣíwájú lọ, àti pè àṣẹ Allah jẹ́ òfin tí kò gbọdọ̀ yẹ̀.

مَا كَانَ عَلَى النَّبِيِّ مِنْ حَرَجٍ فِيْمَا فَرَضَ
اللّٰهُ لَهٗ ؕ سُنَّةَ اللّٰهِ فِى الَّذِيْنَ خَلَوْا
مِنْ قَبْلُ ؕ وَكَانَ اَمْرُ اللّٰهِ قَدَرًا
مَّقْدُوْرَا ﴿٣٩﴾

40. Àwọn tí wọ́n ńjẹ́ iṣẹ́ Allah dé òpin tí wọ́n sì ńpáyà Rẹ̀, tí wọn kò sì páyà ẹnikẹ́ni àyàfi Allah. Allah sì tó ní olùṣe íṣirò.

الَّذِيْنَ يُبَلِّغُوْنَ رِسٰلٰتِ اللّٰهِ وَ
يَخْشَوْنَهٗ وَلَا يَخْشَوْنَ اَحَدًا اِلَّا
اللّٰهَ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ حَسِيْبًا ﴿٤٠﴾

41. Muhammad kì í şe bàbá èyíkèyí nínú àwọn ọkùnrin yín, şùgbọ́n ó jẹ́ òjíşẹ́ Allah àti òǹtẹ̀ àwọn Anabi; Allah sì ní ìmọ̀ tí ó kún rẹ́rẹ́ nípa ohun gbogbo.

مَا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّن رِّجَالِكُمْ
وَلَٰكِن رَّسُولَ اللَّهِ وَخَاتَمَ النَّبِيِّينَ ۗ وَ
كَانَ اللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٤١﴾

ÌDÁ 6

42. Ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo, ẹ máa rántí Allah ní ìrántí tí ó pọ̀.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا اللَّهَ ذِكْرًا
كَثِيرًا ﴿٤٢﴾

43. Kí ẹ sì máa yìn ín lógo l’òwúrọ̀ àti ní alẹ́.

وَسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٤٣﴾

44. Òun ni ẹni tí Ó ń şe ìkẹ́ fún yín àti àwọn Màláíkà Rẹ̀, kí Ó baà lè mú yín jáde kúrò nínú òkùnkùn lọ sí inú ìmọ́lẹ̀. Òún sì jẹ́ Aláàánú fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

هُوَ الَّذِي يُصَلِّي عَلَيْكُمْ وَمَلَائِكَتُهُ
لِيُخْرِجَكُم مِّنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۚ
وَكَانَ بِالْمُؤْمِنِينَ رَحِيمًا ﴿٤٤﴾

45. Ìkíni wọn ní ọjọ́ tí wọn yóò pàdé Rẹ̀ yóò jẹ́ “Àláfíà”. Ó sì ti pèsè ẹ̀san alápọ̀n-ọ́nlé sílẹ̀ fún wọn.

تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهُ سَلَامٌ ۚ وَ
أَعَدَّ لَهُمْ أَجْرًا كَرِيمًا ﴿٤٥﴾

46. Ìwọ Anabi! Dájúdájú Àwá ti rán ọ ní olùjẹ́rìí àti olùfúnni níròó ìdùnnú àti olùkìlọ̀.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ شَاهِدًا
وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ﴿٤٦﴾

47. Àti olùpèpè sí ọ̀dọ̀ Allah pẹ̀lú àşẹ Rẹ̀, àti àtupà tí ó ní ìmọ́lẹ̀.

وَدَاعِيًا إِلَى اللَّهِ بِإِذْنِهِ وَسِرَاجًا
مُّنِيرًا ﴿٤٧﴾

48. Kí o sì kéde ìró-ìdùnnú fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo pé dájúdájú wọn yóò rí àkànşe ojú rere ńlá gba láti ọ̀dọ̀ Allah.

وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ بِأَنَّ لَهُم مِّنَ اللَّهِ
فَضْلًا كَبِيرًا ﴿٤٨﴾

49. Kí o má sì şe tẹ̀lẹ́ àwọn aláìgbàgbọ́ àti àwọn alágàbàgebè, másì şe kọbiara sí ìninilára wọn, kí o sì gbẹ́kẹ̀lé Allah. Allah tó ní Olùgbẹ́kẹ̀lé.

وَلَا تُطِعِ الْكَافِرِينَ وَالْمُنَافِقِينَ وَدَعْ
أَذَاهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ
وَكِيلًا ﴿٤٩﴾

50. Ẹyin onígbàgbọ́ òdodo, bí ẹ bá fẹ́ àwọn onígbàgbọ́ òdodo ní ìyàwó, lẹ́hìnnáà, tí ẹ sì kọ̀ wọ́n sílẹ̀ láìtí f ọwọ́ kàn wọ́n, nígbà náà, ẹ kò lẹ́tọ̀ọ́ lórí wọn nípa àsìkò ìkóraró tí ẹ̀yin yóò kà. Nítorí náà, ẹ pèsè fún wọn láti dùn wọ́n nínú kí ẹ sì jẹ́ kí wọ́n máa lọ lọ́nà tó rẹwà.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا نَكَحْتُمُ
الْمُؤْمِنٰتِ ثُمَّ طَلَّقْتُمُوْهُنَّ مِنْ قَبْلِ اَنْ
تَمَسُّوْهُنَّ فَمَا لَكُمْ عَلَيْهِنَّ مِنْ عِدَّةٍ
تَعْتَدُّوْنَهَا ۚ فَمَتِّعُوْهُنَّ وَ سَرِّحُوْهُنَّ
سَرَاحًا جَمِيْلًا ﴿٥٠﴾

51. Ìwọ Anabi! Àwá ti ṣe é lẹ́tọ̀ọ́ fún ọ, àwọn ìyàwó rẹ̀ tí o ti san owó ìfẹ́ wọn, àti àwọn tí ọwọ́ ọ̀tún rẹ̀ ti mú láti àárín àwọn tí Allah ti fi fún ọ gẹ́gẹ́ bí àwọn èrè ogun, àti àwọn ọmọbìnrin arákùnrin bàbá rẹ, àti àwọn ọmọbìnrin arábìnrin bàbá rẹ, àti àwọn ọmọbìnrin arákùnrin ìyá rẹ, àti àwọn ọmọbìnrin arábìnrin ìyá rẹ tí wọ́n ti bá ọ jáde nílùú àti olùgbàgbọ́ òdodo lóbìnrin míràn bí ó bá fẹ́ fi ara rẹ̀ tọrẹ fún Anabi náà láti gbé ní ìyàwó, àti bí Anabi náà bá fẹ́ láti gbé e ní ìyàwó; èyí ń bẹ fún ìwọ nìkan ni láìsí fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo yókù. Àwá ti sọ ohun tí A ti pa láṣẹ di ohun tí wọ́n mọ̀ nípa wọn fún wọn lórí àwọn ìyàwó wọn àti àwọn tí ọwọ́ ọ̀tún wọn jẹ lérè gẹ́gẹ́ bí àwọn èrè ogun, nítorí kí ó má baà sí ìnira fún ọ. Allah sì jẹ́ Alàforíjìn jùlọ, Aláàánú jùlọ.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ اِنَّآ اَحْلَلْنَا لَكَ اَزْوَاجَكَ
الّٰتِيْٓ اٰتَيْتَ اُجُوْرَهُنَّ وَ مَا مَلَكَتْ
يَمِيْنُكَ مِمَّآ اَفَاۤءَ اللّٰهُ عَلَيْكَ وَ بَنٰتِ
عَمِّكَ وَ بَنٰتِ عَمّٰتِكَ وَ بَنٰتِ خَالِكَ وَ
بَنٰتِ خٰلٰتِكَ الّٰتِيْ هَاجَرْنَ مَعَكَ ۫
وَ امْرَاَةً مُّؤْمِنَةً اِنْ وَّهَبَتْ نَفْسَهَا
لِلنَّبِيِّ اِنْ اَرَادَ النَّبِيُّ اَنْ يَّسْتَنْكِحَهَا ۗ
خَالِصَةً لَّكَ مِنْ دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ۗ قَدْ
عَلِمْنَا مَا فَرَضْنَا عَلَيْهِمْ فِيْٓ اَزْوَاجِهِمْ وَ
مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُمْ لِكَيْلَا يَكُوْنَ عَلَيْكَ
حَرَجٌ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٥١﴾

52. O lè gbé (ìgbeyàwó) èyíkéyìí nínú wọn tí o bá fẹ́ tì sí ẹ̀gbẹ́ kan, kí o sì mú èyíkéyìí tí o bá fẹ́ nínú wọn mọ́ra.

تُرْجِيْ مَنْ تَشَاۤءُ مِنْهُنَّ وَتُـْٔوِيْٓ اِلَيْكَ
مَنْ تَشَاۤءُ ۗ وَمَنِ ابْتَغَيْتَ مِمَّنْ عَزَلْتَ

Tí o bá sì fẹ́ láti mú èyíkéyìí nínú àwọn tí o gbé (ìgbeyàwó wọn) tì sí ẹ̀gbẹ́ kan mọ́ra, kò sí ìbáwí fún ọ. Ìyẹn lè mú kí ojú wọn wálẹ̀ kí wọ́n má sì banújẹ́, kí inú wọn sì dùn sí ohun tí o ti fún wọn. Allah mọ ohun tí ń bẹ lọ́kàn yín; Allah sì ni Olùmọ̀ ohun gbogbo, Onísùúrù.

فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكَ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَن تَقَرَّ
أَعْيُنُهُنَّ وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ بِمَا
آتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِي
قُلُوبِكُمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمًا ﴿٥٢﴾

53. Kò sí ẹ̀tọ́ fún ọ láti fẹ́ ìyàwó mìíràn lẹ́hìn èyí, bẹ́ẹ̀ ìwọ kò sì gbọdọ̀ fi Obìnrin mìíràn pààrọ̀ wọn, bó ti wù kí dídára wọn wù ọ́ tó, àyàfi ohun tó bá wà níkapá rẹ. Allah sì jẹ́ Olùsọ́ lórí ohun gbogbo.

لَا يَحِلُّ لَكَ النِّسَاءُ مِن بَعْدُ وَلَا أَن
تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنْ أَزْوَاجٍ وَلَوْ أَعْجَبَكَ
حُسْنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتْ يَمِينُكَ ۗ وَكَانَ
اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ رَّقِيبًا ﴿٥٣﴾

ÌDÁ 7

54. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ má ṣe wọ ilé Anabi títí tí wọn yóò fi fún yín láàyè láti wá jẹun, láìjẹ́ pé ẹ dúró de kí óúnjẹ náà délẹ̀. Ṣùgbọ́n tí wọ́n bá wá pè yín, kí ẹ wọlé, tí ẹ bá sì jẹun tán, kí ẹ túká láìní máa bá ara yín ṣàròyé. Dájúdájú Eléyìí yóò jẹ́ ìnira fún Anabi, òun yóò sì máa tijú yín, ṣùgbọ́n Allah kò ní tijú láti sọ òdodo. Àti pé tí ẹ bá ń bèèrè ohunkóhun tí ẹ fẹ́ lọ́wọ́ wọn (àwọn ìyàwó Anabi), ẹ máa bèèrè lẹ́hin gàgá. Èyí ni ó mọ́ jùlọ fún ọkàn yín àti ọkàn tiwọn, kò sì tọ́ sí yín láti kó ìníra bá òjíṣẹ́ Allah, bẹ́ẹ̀ sì ni, ẹ̀yin kò gbọdọ̀ fẹ́ àwọn ìyàwó rẹ̀ Lẹ́hìn rẹ̀ láéláé. Dájúdájú Eléyìí jẹ́ ohun tí ó tóbi lọ́dọ̀ Allah.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَدْخُلُوا
بُيُوتَ النَّبِيِّ إِلَّا أَن يُؤْذَنَ لَكُمْ إِلَىٰ
طَعَامٍ غَيْرَ نَاظِرِينَ إِنَاهُ وَلَٰكِنْ إِذَا
دُعِيتُمْ فَادْخُلُوا فَإِذَا طَعِمْتُمْ
فَانتَشِرُوا وَلَا مُسْتَأْنِسِينَ لِحَدِيثٍ ۚ
إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ يُؤْذِي النَّبِيَّ فَيَسْتَحْيِي
مِنكُمْ ۖ وَاللَّهُ لَا يَسْتَحْيِي مِنَ الْحَقِّ ۚ وَ
إِذَا سَأَلْتُمُوهُنَّ مَتَاعًا فَاسْأَلُوهُنَّ مِن
وَرَاءِ حِجَابٍ ۚ ذَٰلِكُمْ أَطْهَرُ لِقُلُوبِكُمْ وَ
قُلُوبِهِنَّ ۚ وَمَا كَانَ لَكُمْ أَن تُؤْذُوا
رَسُولَ اللَّهِ وَلَا أَن تَنكِحُوا أَزْوَاجَهُ
مِن بَعْدِهِ أَبَدًا ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ
عِندَ اللَّهِ عَظِيمًا ﴿٥٤﴾

55. Bí ẹ̀yín bá fi ohunkóhun hàn tàbí ẹ fi pamọ́, lẹ́hìnnáà, dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo.

اِنْ تُبْدُوْا شَيْـًٔا اَوْ تُخْفُوْهُ فَاِنَّ اللّٰهَ
كَانَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ٥٥

56. Kò sí ìbáwí fún wọn nípa àwọn bàbá wọn, tàbí àwọn ọmọ wọn l'ọ́kùnrin, tàbí àwọn arákùnrin wọn, tàbí àwọn ọmọkùnrin arákùnrin wọn, tàbí àwọn ọmọkùnrin arabínrìn wọn, tàbí àwọn ẹlẹgbẹ́ wọn lóbìnrin, tàbí àwọn ọmọ ọ̀dọ̀ wọn. Kí ẹ sì páyà Allah. Dájúdájú Allah jẹ̀ ẹlẹ́rìí lórí ohun gbogbo.

لَا جُنَاحَ عَلَيْهِنَّ فِيْٓ اٰبَآئِهِنَّ وَ لَآ
اَبْنَآئِهِنَّ وَلَآ اِخْوَانِهِنَّ وَ لَآ اَبْنَآءِ
اِخْوَانِهِنَّ وَ لَآ اَبْنَآءِ اَخَوٰتِهِنَّ وَ لَا
نِسَآئِهِنَّ وَ لَا مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُنَّ ۚ
وَاتَّقِيْنَ اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ شَهِيْدًا ٥٦

57. Dájúdájú Allah àti àwọn Màláíkà Rẹ̀ ń rọ̀jọ̀ Ìbùkún sórí Anabi; ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, kí ẹ máa tọrọ Ìbùkún fún un, kí ẹ sì máa kí i ní kíkí tí àláfíà.

اِنَّ اللّٰهَ وَ مَلٰٓئِكَتَهٗ يُصَلُّوْنَ عَلَى النَّبِيِّ ؕ
يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا صَلُّوْا عَلَيْهِ وَ
سَلِّمُوْا تَسْلِيْمًا ٥٧

58. Dájúdájú àwọn tí ń sọ̀rọ̀ òdì sí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ – Allah ti fi wọ́n gégùn-ún láyé yìí àti lọ́run, Ó sì ti pèsè ìyà ìrẹ̀lẹ̀ tí ó ń kó àbùkù bá ni sílẹ̀ fún wọn.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ لَعَنَهُمُ
اللّٰهُ فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ وَاَعَدَّ لَهُمْ
عَذَابًا مُّهِيْنًا ٥٨

59. Àwọn tí wọ́n sì ń sọ̀rọ̀ ìbànújẹ́ sí àwọn olùgbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin àti àwọn olùgbàgbọ́ òdodo lóbìnrin nípa ohun tí wọn kò hù níwà, wọn yóò ru ẹrù àbùkù ìbànújẹ́ àti ẹ̀ṣẹ̀ tó hàn gbañgba.

وَ الَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَ
الْمُؤْمِنٰتِ بِغَيْرِ مَا اكْتَسَبُوْا فَقَدِ
احْتَمَلُوْا بُهْتَانًا وَّاِثْمًا مُّبِيْنًا ٥٩ ع

ÌDÁ 8

60. Ìwọ Anabi! Sọ fún àwọn ìyàwó rẹ̀ àti àwọn ọmọ rẹ̀ Obìnrin, àti àwọn Obìnrin

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِّاَزْوَاجِكَ وَ بَنٰتِكَ وَ
نِسَآءِ الْمُؤْمِنِيْنَ يُدْنِيْنَ عَلَيْهِنَّ مِنْ

جَلَابِيبِهِنَّ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَن يُعْرَفْنَ فَلَا يُؤْذَيْنَ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ٦٠

olùgbàgbọ́ òdodo, pé kí wọ́n máa jẹ́ kí aṣọ ìlékè wọn máa balẹ̀. Èyí ni a o fi tètè dá wọn mọ̀, tí a kò sì fi ní máa yọ wọ́n lẹ́nu. Allah sì jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

لَّئِن لَّمْ يَنتَهِ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْمُرْجِفُونَ فِي الْمَدِينَةِ لَنُغْرِيَنَّكَ بِهِمْ ثُمَّ لَا يُجَاوِرُونَكَ فِيهَا إِلَّا قَلِيلًا ٦١

61. Bí àwọn alágàbàgebè àti àwọn tí àrùn ń bẹ lọ́kàn wọn àti àwọn ọlọ̀tẹ̀ nínú ilu náà kò bá dẹ́kun, dájúdájú Àwa yóò fún ọ láṣẹ lórí wọn, lẹ́hìn náà wọn kì yóò gbé ibẹ̀ gẹ́gẹ́ bí aládùúgbò rẹ̀ bíkòṣe fún ìgbà díẹ̀.

مَّلْعُونِينَ ۖ أَيْنَمَا ثُقِفُوا أُخِذُوا وَقُتِّلُوا تَقْتِيلًا ٦٢

62. Wọ́n ti di ẹni ègún, ààyè yòówù tí a bá bá wọn pàdé, a o gbá wọn mú, a o sì bá wọn jà, ní bíbájà gidigidi.

سُنَّةَ اللَّهِ فِي الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلُ ۖ وَلَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ٦٣

63. ìlànà ti Allah ni èyí tí ó ń bẹ pẹ̀lú àwọn tó ti rékọjá lọ ṣíwájú. Àti pé, dájúdájú ìwọ kì yóò rí ìyípadà nínú ìlànà ti Allah.

يَسْأَلُكَ النَّاسُ عَنِ السَّاعَةِ ۖ قُلْ إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ اللَّهِ ۚ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ السَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ٦٤

64. Àwọn ènìyàn ń bi ọ́ nípa Wákàtí náà. Sọ wí pé, 'Lọ́dọ̀ Allah nìkan ni ìmọ̀ rẹ̀ wà.' Kí ni yóò sì mú ọ mọ̀ bí Wákàtí náà bá súnmọ́?

إِنَّ اللَّهَ لَعَنَ الْكَافِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمْ سَعِيرًا ٦٥

65. Dájúdájú Allah ti fi àwọn aláìgbàgbọ́ gégùn-ún, Ó sì ti pèsè iná tí ń jó geregere sílẹ̀ fún wọn.

خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَّا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ٦٦

66. Ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbé fún ìgbà pípẹ́, wọn kì yóò rí ọ̀ré tàbí Olùrànlọ́wọ́ kan.

يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِي النَّارِ يَقُولُونَ يَا لَيْتَنَا أَطَعْنَا اللَّهَ وَ

67. Ní ọjọ́ tí a o da ojú wọn kọ iná, wọn yóò máa sọ pé, 'Ó mà

ṣe fún wa o, ìbá ṣe pé a ti tẹ̀lé Allah, kí a sì tún tẹ̀lé òjíṣẹ́ ni!'

اَطَعْنَا الرَّسُوْلَا ﴿٦٧﴾

68. Wọn yóò sì tún wí pé, Olúwa wa, àwá ti tẹ̀lé àwọn aṣáájú wa àti àwọn àgbàlagbà ínú wa, wọ́n sì ti ṣì wá lọ̀nà.

وَ قَالُوْا رَبَّنَآ اِنَّآ اَطَعْنَا سَادَتَنَا وَ كُبَرَآءَنَا فَاَضَلُّوْنَا السَّبِيْلَا ﴿٦٨﴾

69. 'Olúwa wa, jẹ wọ́n ní ìyà ìlópo méjì kí O sì fi wọ́n gẹ́gùn-ún ńla.'

رَبَّنَآ اٰتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ الْعَذَابِ وَالْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيْرًا ﴿٦٩﴾ ع

ÌDÁ 9

70. Ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo, ẹ má ṣe dà bí àwọn tó mú Musa bínú, Allah sì wẹ̀ ẹ́ mọ́ kúrò níbi ohun tí wọ́n ń sọ, òún sì jẹ́ ẹni abiyì lọ́dọ̀ Allah.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ اٰذَوْا مُوْسٰى فَبَرَّاَهُ اللّٰهُ مِمَّا قَالُوْا ؕ وَكَانَ عِنْدَ اللّٰهِ وَجِيْهًا ﴿٧٠﴾

71. Ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo, ẹ páyà Allah kí ẹ sì máa sọ̀rọ̀ tí ó tọ́.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَ قُوْلُوْا قَوْلًا سَدِيْدًا ﴿٧١﴾

72. Òun yóò ṣe àtúnṣe iṣẹ́ yín fún yín, Yóò sì forí ẹ̀ṣẹ̀ yín jì yín. Àti pé, ẹnikẹ́ni tó bá tẹ̀lé ti Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, dájúdájú irú ẹni bẹ́ẹ̀ ti jèrè tí ó tóbi.

يُّصْلِحْ لَكُمْ اَعْمَالَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوْبَكُمْ ؕ وَ مَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ فَقَدْ فَازَ فَوْزًا عَظِيْمًا ﴿٧٢﴾

73. Dájúdájú Àwá ti fi ẹrù ìfọkàntán lọ ọ̀run àti ayé, àti àwọn òkè, ṣùgbọ́n wọn kọ̀ láti gbé e, ẹ̀rù bà wọ́n, ṣùgbọ́n ènìyàn tẹ́rí sí i. Dájúdájú, òún jẹ́ ẹni tí ń pa ara rẹ̀ lára, tí kò sì kọbiara sí ìkángun (rẹ̀).

اِنَّا عَرَضْنَا الْاَمَانَةَ عَلَى السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ وَ الْجِبَالِ فَاَبَيْنَ اَنْ يَّحْمِلْنَهَا وَ اَشْفَقْنَ مِنْهَا وَ حَمَلَهَا الْاِنْسَانُ ؕ اِنَّهٗ كَانَ ظَلُوْمًا جَهُوْلًا ﴿٧٣﴾

74. Kí Allah baà lè jẹ àwọn alágàbàgebè, lọ́kùnrin àti lóbìnrin níyà, àti ọ̀ṣẹ̀bọ lọ́kùnrin àti lóbìnrin, àti kí Allah baà lè gba ìrònúpìwàdà olùgbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin àti lóbìnrin. Allah sì jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

لِّيُعَذِّبَ اللّٰهُ الْمُنٰفِقِيْنَ وَ الْمُنٰفِقٰتِ وَ الْمُشْرِكِيْنَ وَ الْمُشْرِكٰتِ وَ يَتُوْبَ اللّٰهُ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَ الْمُؤْمِنٰتِ ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٧٤﴾ ع




# SABA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ وَلَهُ الْحَمْدُ فِي الْاٰخِرَةِ ۚ وَهُوَ الْحَكِيْمُ الْخَبِيْرُ ٢

2. Gbogbo ìyìn ti Allah ni, ẹni tí ohun gbogbo tí ń bẹ lọ́run àti ayé jẹ́ ti Rẹ̀. Ti Rẹ̀ sì ni gbogbo ẹyìn ní Ayé tí ń bọ̀; Òún sì ni Ọlọgbọ́n jùlọ, Olùfúnniníròó.

يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْاَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيْهَا ۚ وَهُوَ الرَّحِيْمُ الْغَفُوْرُ ٣

3. Ó mọ ohun tó ń wọ inú ilẹ̀ lọ, àti ohun tó ń jáde láti inú rẹ̀, àti ohun tó ń sọ̀kalẹ̀ láti ọ̀run àti ohun tó ń gòkè lọ sínú rẹ̀, Òun sì ni Aláàánú jùlọ, Olùdáríjiní.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَا تَأْتِيْنَا السَّاعَةُ ۚ قُلْ بَلٰى وَرَبِّيْ لَتَأْتِيَنَّكُمْ ۙ عٰلِمِ الْغَيْبِ ۚ لَا يَعْزُبُ عَنْهُ مِثْقَالُ ذَرَّةٍ فِي السَّمٰوٰتِ وَلَا فِي الْاَرْضِ وَلَآ اَصْغَرُ مِنْ ذٰلِكَ وَلَآ اَكْبَرُ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ مُّبِيْنٍ ٤

4. Àti pé àwọn aláìgbàgbọ́ sọ pé, ‘Àkókò náà kò ní dé wá bá wa’. Sọ pé, ‘Bẹ́ẹ̀ ni mo fi Olúwa mi búra, Olùmọ̀ ohun tí ó pamọ́, dájúdájú àkókò náà yóò wá bá yín!’. Kò sí nǹkan kékeré kan bí òdiwọ̀n ọmọ iná igún, tàbí kó kéré jù bẹ́ẹ̀ lọ, tàbí kó tún tóbi jù bẹ́ẹ̀ lọ, ní ọ̀run àti ní orí ilẹ̀ tí yóò pamọ́ fún Un. Àyàfi kí gbogbo rẹ̀ ti wà ní àkọsílẹ̀ nínú Ìwé kan tí ó hàn gbañgba.

لِّيَجْزِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ۗ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّرِزْقٌ كَرِيْمٌ ٥

5. Kí Òun lè san ẹ̀san fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo tí wọ́n tún ń ṣiṣẹ́ rere. Àwọn wọ̀nyí ni yóò rí ìdáríjìn gbà àti ìpèsè Ọlọ́lá.

6. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn wọnnì tí wọ́n ń ṣagbára láti tako àwọn àmì Wa, tí wọ́n ń wá ọ̀nà láti da àwọn ètò Wa rú, àwọn wọnnì ni ìrora ìyà olóró ń bẹ fún.

وَالَّذِيْنَ سَعَوْ فِيْٓ اٰيٰتِنَا مُعٰجِزِيْنَ
اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مِّنْ رِّجْزٍ اَلِيْمٌ ٦

7. Àwọn tí a sì tí fún ní ìmọ̀, mọ wí pé ohunkóhun tí a bá ti sọ̀kalẹ̀ fún ọ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ ló jẹ́ òtítọ́, Òun ni Í sì máa tọ́ ni sọ́nà, Alágbára jùlọ ẹni tí gbogbo ìyìn tọ́ sí.

وَيَرَى الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ الَّذِيْٓ
اُنْزِلَ اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ هُوَ الْحَقَّ ۙ وَ
يَهْدِيْٓ اِلٰى صِرَاطِ الْعَزِيْزِ الْحَمِيْدِ ٧

8. Àwọn tí kò gbàgbọ́ sì ń sọ pé, ‘Àwa kì yóò ha fi ọkùnrin kan hàn yín bí, ẹni tí yóò sọ fún yín pé nígbà tí ẹ bá ti rún wómúwómú a o tún gbé yín dìde ní ẹ̀dá titun bí?

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا هَلْ نَدُلُّكُمْ عَلٰى
رَجُلٍ يُّنَبِّئُكُمْ اِذَا مُزِّقْتُمْ كُلَّ
مُمَزَّقٍ ۙ اِنَّكُمْ لَفِيْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ٨

9. ‘Ó wá ń da irọ́ pa mọ́ Allah ni, tàbí wèrè kọlùú ni bí?’ Bẹ́ẹ̀ kọ́, ṣùgbọ́n àwọn tí kò ní ìgbàgbọ́ sí Ayé tí ń bọ̀ ń bẹ nínú ìyà àti ìṣìnà tí ó jìnnà.

اَفْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا اَمْ بِهٖ جِنَّةٌ ۗ
بَلِ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ فِى
الْعَذَابِ وَالضَّلٰلِ الْبَعِيْدِ ٩

10. Àwọn kò ha rí àwọn ìṣẹ̀lẹ̀ tí ń bẹ níwájú wọn àti èyí tí ń bẹ lẹ́hìn wọn nínú àwọn ọ̀run àti ayé? Bí Àwá bá fẹ́ ni, Àwá lè jẹ́kí ilẹ̀ gbé wọn mì tàbí kí ọ̀run ya lù wọ́n mọ́lẹ̀. Dájúdájú Àmì kan ń bẹ nínú èyí fún gbogbo àwọn olùjọ́sìn Allah tí wọ́n ń ronú pìwàdà.

اَفَلَمْ يَرَوْا اِلٰى مَا بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَ
مَا خَلْفَهُمْ مِّنَ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ۗ اِنْ
نَّشَاْ نَخْسِفْ بِهِمُ الْاَرْضَ اَوْ نُسْقِطْ
عَلَيْهِمْ كِسَفًا مِّنَ السَّمَآءِ ۗ اِنَّ فِيْ
ع ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيْبٍ ١٠

ÌDÁ 2

11. Àti pé dájúdájú, Àwá ti ṣojú rere fún Dauda láti ọ̀dọ̀ Wa; Ẹyin òkè ńlá ẹ máa yin Allah léraléra

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا دَاوٗدَ مِنَّا فَضْلًا ۗ يٰجِبَالُ
اَوِّبِيْ مَعَهٗ وَالطَّيْرَ ۚ وَاَلَنَّا لَهُ

ٱلْحَدِيدَ ١١

pẹ̀lú rẹ̀, àti ẹyìn ẹyẹ náà. Àwá sì ṣe ìrìn ní nkàn tí ó di rírọ̀ fún un.

أَنِ ٱعْمَلْ سَٰبِغَٰتٍ وَقَدِّرْ فِى ٱلسَّرْدِ ۖ وَٱعْمَلُوا۟ صَٰلِحًا ۖ إِنِّى بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ١٢

12. Wí pé; ‘Máa ṣe àwọn ẹ̀wù irin tí ó balẹ̀ kí o sì ṣe òrùka irin náà ní déédéé, kí o sì máa ṣe iṣẹ́ rere. Dájúdájú Èmí jẹ́ olùrí gbogbo ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

وَلِسُلَيْمَٰنَ ٱلرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَرَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ وَأَسَلْنَا لَهُۥ عَيْنَ ٱلْقِطْرِ ۖ وَمِنَ ٱلْجِنِّ مَن يَعْمَلُ بَيْنَ يَدَيْهِ بِإِذْنِ رَبِّهِۦ ۖ وَمَن يَزِغْ مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ١٣

13. Àti pé A tẹ (atẹ́gùn) lóríba fún Sulaiman, fífẹ́ rẹ̀ (atẹ́gùn) láàárọ̀ (ìrìn-àjò) oṣù kan ní bẹ́ẹ̀ ní fífẹ́ rẹ̀ láṣàálẹ́ (ìrìn-àjò) oṣù kan náà ni. A sì ń jẹ́ kí bàbà yíyọ́ máa ṣàn fún un. Lára àwọn Àlùjànnú sì wá tí wọ́n ṣiṣẹ́ lábẹ́ rẹ̀ pẹ̀lú àṣẹ oluwa rẹ̀. A sì sọ fun wọn wí pé èyíkéyìí nínú wọn tó bá ko Àṣẹ wa, A máà jẹ́ kí wọ́n tọ́ ìyà iná tó ń jó wò.

يَعْمَلُونَ لَهُۥ مَا يَشَآءُ مِن مَّحَٰرِيبَ وَتَمَٰثِيلَ وَجِفَانٍ كَٱلْجَوَابِ وَقُدُورٍ رَّاسِيَٰتٍ ۚ ٱعْمَلُوٓا۟ ءَالَ دَاوُۥدَ شُكْرًا ۚ وَقَلِيلٌ مِّنْ عِبَادِىَ ٱلشَّكُورُ ١٤

14. Wọ́n ń ṣe ohunkóhun tó bá fẹ́ fún un nínú àwọn Ààfin, ilé alágbèéká tí ó ga, àti àwọn àwòrán àti àwọn àwo tí ó jinnú (tí a lè bomisí) àti àwọn ìkòkò ìse oúnjẹ tí a dá gúnlẹ̀ láàyè wọn. Ẹ tẹra mọ́ṣẹ́ ẹ̀yin ènìyàn Dawud pẹ̀lú ọpẹ́. Ṣùgbọ́n díẹ̀ nínú àwọn ẹrúsìn Mi ló ń dúpẹ́.

فَلَمَّا قَضَيْنَا عَلَيْهِ ٱلْمَوْتَ مَا دَلَّهُمْ عَلَىٰ مَوْتِهِۦٓ إِلَّا دَآبَّةُ ٱلْأَرْضِ تَأْكُلُ مِنسَأَتَهُۥ ۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ ٱلْجِنُّ أَن لَّوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ٱلْغَيْبَ مَا لَبِثُوا۟ فِى ٱلْعَذَابِ ٱلْمُهِينِ ١٥

15. Nígbà tí àsìkò ikú rẹ̀ (Sulaiman) tó, kò sí ohun tó fi hàn wọ́n (àwọn alijannu) pé ó ti kú, bíkòṣe kòkòrò ilẹ̀ tí ó jẹ ọ̀pá rẹ̀, ṣùgbọ́n nígbà tí ó ṣubú lulẹ̀ ni ó tó wá hàn sí àwọn alijannu pé: bí àwọn bá mọ ohun tí ó pamọ́ ni, àwọn kò ní wà ní ipò ìyà ìrẹ̀lẹ̀ náà.

16. Dájúdájú Àmì kan ń bẹ fún àwọn ará Saba' nínú ibùgbé wọn: àwọn ọgbà méjì lápá ọ̀tún àti lápá òsì: 'Ẹ máa jẹ nínú ìpèsè Olúwa yín kí ẹ sì máa dúpẹ́ fún Un. Ilẹ̀ tí ó dára kan, àti Olúwa Alàforíjìn!'

لَقَدْ كَانَ لِسَبَإٍ فِيْ مَسْكَنِهِمْ اٰيَةٌ ۚ
جَنَّتٰنِ عَنْ يَّمِيْنٍ وَّ شِمَالٍ ۬ ۚ كُلُوْا مِنْ
رِّزْقِ رَبِّكُمْ وَاشْكُرُوْا لَهٗ ۚ بَلْدَةٌ
طَيِّبَةٌ وَّ رَبٌّ غَفُوْرٌ ١٦

17. Ṣùgbọ́n wọ́n pẹ̀hìndà (kúrò níbi ìdúpẹ́) nítorí náà arán àgbàrá búburú sí wọn. A sì fi ọgbà méjì mìíràn pààrọ̀ àwọn ọgbà wọn àwọn èyí tí ń so èso kíkorò, bí iwọ àti àwọn igi ẹlẹ́gù-ún.

فَاَعْرَضُوْا فَاَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ سَيْلَ
الْعَرِمِ وَ بَدَّلْنٰهُمْ بِجَنَّتَيْهِمْ جَنَّتَيْنِ
ذَوَاتَيْ اُكُلٍ خَمْطٍ وَّ اَثْلٍ وَّ شَيْءٍ مِّنْ
سِدْرٍ قَلِيْلٍ ١٧

18. Èyí ni A fi san wọ́n lẹ́san nítorí wọ́n jẹ́ aláìmoore; Àwa kì í sì í san ẹ̀san fún ẹnìkan lọ́nà báyìí àyàfi àwọn aláìmoore.

ذٰلِكَ جَزَيْنٰهُمْ بِمَا كَفَرُوْا ۚ وَ هَلْ
نُجْزِيْٓ اِلَّا الْكَفُوْرَ ١٨

19. Àwá sì fi sáàárín wọn pẹ̀lú àwọn ìlú tí Àwá ti ṣe Ìbùkún fún, àwọn ìlú mìíràn tí a lè rí gedegbe. Àwá sì fi ibùsọ̀ tó rọrùn sáàárín wọn; ẹ máa rìn ní òru àti ní ọ̀sán pẹ̀lú ìbàlẹ̀ ọkàn.

وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ وَ بَيْنَ الْقُرَى الَّتِيْ
بٰرَكْنَا فِيْهَا قُرًى ظَاهِرَةً وَّ قَدَّرْنَا
فِيْهَا السَّيْرَ ۚ سِيْرُوْا فِيْهَا لَيَالِيَ وَ
اَيَّامًا اٰمِنِيْنَ ١٩

20. Ṣùgbọ́n wọ́n sọ pé: "Olúwa wa, ṣe àwọn ibùsọ̀ tó wà láàrin àwọn ìrìn-àjò wa gùn ju èyí lọ.' Wọ́n sì ṣàbòsí fún ara wọn; nítorí náà Àwá sọ wọ́n di ìtàn, A sì tú wọn ká pátápátá. Àwọn Àmì ń bẹ nínú èyíinì fún olúkúlùkù ẹ̀mí tó ṣe sùúrú tí ó sì moore.

فَقَالُوْا رَبَّنَا بٰعِدْ بَيْنَ اَسْفَارِنَا وَ
ظَلَمُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فَجَعَلْنٰهُمْ اَحَادِيْثَ
وَمَزَّقْنٰهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ ۚ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ٢٠

21. Àti pé, dájúdájú Iblis sọ èrò rẹ̀ di òtítọ́ lé wọn lórí, wọ́n tẹ̀lé e, àyàfi apá kan nínú àwọn onígbàgbọ́ òdodo.

وَ لَقَدْ صَدَّقَ عَلَيْهِمْ اِبْلِيْسُ ظَنَّهٗ
فَاتَّبَعُوْهُ اِلَّا فَرِيْقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ٢١

22. Òun kò sì lágbára lórí wọn, ṣùgbọ́n ọ̀rọ̀ náà jẹ́ bẹ́ẹ̀ kí Àwa lè ya àwọn tó gba Ayé tí ḿbọ̀ gbọ́ kúrò nínú àwọn tí ń bẹ nínú iyèméjì nípa rẹ̀ ni. Olúwa rẹ̀ sì jẹ́ Olùsọ́ lórí ohun gbogbo.

وَمَا كَانَ لَهُۥ عَلَيْهِم مِّن سُلْطَٰنٍ إِلَّا
لِنَعْلَمَ مَن يُؤْمِنُ بِٱلْءَاخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ
مِنْهَا فِى شَكٍّ ۗ وَرَبُّكَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
حَفِيظٌ ﴿٢٢﴾

ÌDÁ 3

23. Sọ pé, 'Ẹ pe àwọn tí ẹ̀yín ń rò pé wọ́n jẹ́ Ọlọ́run lẹ́hìn Allah. Wọn kò ní ìkápá lórí ohunkóhun – bí ó ti wù kí ó kéré tó nínú àwọn ọ̀run tàbí ayé; wọn kò sì ní ìpín kan nínú àwọn méjèèjì. Òun kò sì ní Olùrànlọ́wọ́ kan nínú wọn.'

قُلِ ٱدْعُوا۟ ٱلَّذِينَ زَعَمْتُم مِّن دُونِ
ٱللَّهِ ۖ لَا يَمْلِكُونَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِى
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِى ٱلْأَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيهِمَا
مِن شِرْكٍ وَمَا لَهُۥ مِنْهُم مِّن ظَهِيرٍ ﴿٢٣﴾

24. Ìpẹ̀ ṣíṣe kò ṣe ànfàní lọ́dọ̀ Rẹ̀ àyàfi ẹni tí Òun bá fún láṣẹ, títí tí ìbẹ̀rù yóò fi kúrò lọ́kàn wọn, (àwọn màláíkà) yóò wí pé, 'Kí ni Olúwa yín wí'? Wọn yóò sọ wí pé òdodo ni, Òun sì ni Ẹni gíga tí Ó tóbi jùlọ.

وَلَا تَنفَعُ ٱلشَّفَٰعَةُ عِندَهُۥٓ إِلَّا لِمَنْ
أَذِنَ لَهُۥ ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا فُزِّعَ عَن قُلُوبِهِمْ
قَالُوا۟ مَاذَا ۙ قَالَ رَبُّكُمْ ۖ قَالُوا۟ ٱلْحَقَّ ۖ وَ
هُوَ ٱلْعَلِىُّ ٱلْكَبِيرُ ﴿٢٤﴾

25. Wí pé, 'Ta ni ẹni tí ó ń pèsè fún yín ní ọ̀run àti ní ayé? Wí pé, 'Allah ni', Ta ni nínú àwa àti ẹ̀yin ni ó wà nínú ìtọ́sọ́nà tàbí nínú iṣìnà tí ó hàn gbañgba?

قُلْ مَن يَرْزُقُكُم مِّنَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ
قُلِ ٱللَّهُ ۙ وَإِنَّآ أَوْ إِيَّاكُمْ لَعَلَىٰ هُدًى أَوْ فِى
ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٥﴾

26. Sọ wí pé, 'A kò ní bi yín léèrè nípa ẹ̀ṣẹ̀ wa, bẹ́ẹ̀ a kò sì ní bi wá léèrè nípa oun tí ẹ ṣe'.

قُل لَّا تُسْـَٔلُونَ عَمَّآ أَجْرَمْنَا وَلَا نُسْـَٔلُ
عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢٦﴾

27. Sọ wí pé, 'Olúwa wa yóò kó wa jọ pọ̀, lẹ́hìn náà Òun yóò ṣe ìdájọ́ láàrin wa pẹ̀lú òdodo. Òun sì ni Onídàájọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.'

قُلْ يَجْمَعُ بَيْنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفْتَحُ بَيْنَنَا
بِٱلْحَقِّ ۚ وَهُوَ ٱلْفَتَّاحُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٢٧﴾

28. Sọ wí pé, 'Ẹ fi àwọn ohun tí ẹ fi ń bá Allah wá orogún hàn mí, Bẹ́ẹ̀ kọ́, ṣùgbọ́n Òun ni Allah, Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

قُلْ أَرُونِيَ الَّذِينَ أَلْحَقْتُم بِهِ شُرَكَاءَ
كَلَّا ۚ بَلْ هُوَ اللَّهُ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٨﴾

29. Àwa kò sì rán ọ, bíkòṣe gẹ́gẹ́ bí olùfúnniníròó ìdùnnú àti olùkìlọ̀ sí gbogbo ènìyàn ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn ní kò mọ̀.

وَمَا أَرْسَلْنَاكَ إِلَّا كَافَّةً لِّلنَّاسِ
بَشِيرًا وَنَذِيرًا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٩﴾

30. Wọ́n sì n sọ pé, 'Nígbàwo ni ìlérí yí yóò dé, ṣé bí ẹ̀yín bá jẹ́ olótitọ́?'

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ
صَادِقِينَ ﴿٣٠﴾

31. Sọ wí pé, 'Àsìkò ọjọ́ kan ń bẹ fún yín, èyí tí ẹ kò lè lọ́ lára fún ìgbà kan, tàbí kí ẹ mú kí ó yá (ṣíwájú àsìkò rẹ̀).'

قُل لَّكُم مِّيعَادُ يَوْمٍ لَّا تَسْتَأْخِرُونَ
عَنْهُ سَاعَةً وَلَا تَسْتَقْدِمُونَ ﴿٣١﴾

ÌDÁ 4

32. Àwọn aláìgbàgbọ́ sì wí pé; "Àwa kò ní gba Al-Kur'an yìí gbọ́ rárá, àti èyí tí ó ṣíwájú rẹ̀; ìbáṣepé ìwọ́ lè rí i ni, nígbà tí àwọn alábòsí bá dúró níwájú Olúwa wọn, tí wọn yóò máa dá ọ̀rọ̀ padà sí ara wọn láti dá ara wọn lẹ́bi, àwọn tí wọ́n kà sí aláìlágbára yóò máa sọ fún àwọn onígbéraga wí pé, "Tí kìí bá ṣe tiyín ni àwa ìbá jẹ́ olùgbàgbọ́ òdodo".

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لَن نُّؤْمِنَ بِهَٰذَا
الْقُرْآنِ وَلَا بِالَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ
وَلَوْ تَرَىٰ إِذِ الظَّالِمُونَ مَوْقُوفُونَ
عِندَ رَبِّهِمْ يَرْجِعُ بَعْضُهُمْ إِلَىٰ
بَعْضٍ الْقَوْلَ يَقُولُ الَّذِينَ
اسْتُضْعِفُوا لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا لَوْلَا
أَنتُمْ لَكُنَّا مُؤْمِنِينَ ﴿٣٢﴾

33. Àwọn onígbéraga yóò sọ fún àwọn tí wọ́n kà sí aláìlágbára pé: "Ǹjẹ́ àwa ni a dí yín lọ́wọ́ kúrò níbi ìtọ́sọ́nà lẹ́hìn tí ó ti wá bá yín? Bẹ́ẹ̀ kọ́, ṣùgbọ́n ẹ̀yin fúnrayín jẹ́ ọ̀daràn.

قَالَ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا لِلَّذِينَ
اسْتُضْعِفُوا أَنَحْنُ صَدَدْنَاكُمْ عَنِ
الْهُدَىٰ بَعْدَ إِذْ جَاءَكُم بَلْ كُنتُم
مُّجْرِمِينَ ﴿٣٣﴾

34. Àti pé àwọn tí wọ́n kà sí aláílágbára yóò sọ fún àwọn onígbéraga pé, "Bẹ́ẹ̀ kọ́, ète yín ni lóru àti ni ọ̀sán nígbà tí ẹ ń pa wá láṣẹ pé kí a má ṣé gba Allah gbọ́, kí a sì tún má ba A wá orogún.' Wọn yóò máa pa àbámọ̀ wọn mọ́ra nígbà tí wọ́n bá rí ìyà. Àwa yóò sì fi ẹ̀wọ̀n sí ọrùn àwọn aláìgbàgbọ́. A kò sí ni san wọ́n ní ẹ̀san kan bí kò ṣe ohun tí wọ́n bá ti ṣe.

وَقَالَ الَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا لِلَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا بَلْ مَكْرُ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ إِذْ تَأْمُرُونَنَا أَنْ نَكْفُرَ بِاللَّهِ وَنَجْعَلَ لَهُ أَنْدَادًا ۚ وَأَسَرُّوا النَّدَامَةَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ ۚ وَجَعَلْنَا الْأَغْلَالَ فِي أَعْنَاقِ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ هَلْ يُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٣٤﴾

35. Àti pé Àwa kì í ran olùkìlọ̀ sí ilù kan kí àwọn ọlọ́lá inu rẹ̀ má máa wí pé: "Dájúdájú àwa kò gba ohun tí a fi rán yín níṣẹ́ gbọ́".

وَمَا أَرْسَلْنَا فِي قَرْيَةٍ مِنْ نَذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَا إِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُمْ بِهِ كَافِرُونَ ﴿٣٥﴾

36. Wọ́n sì ń sọ wí pé àwa ni ọ̀pọ̀lọpọ̀ owó, a sì bí ọmọ lọ́ pọ̀lọpọ̀, ìyà kan kò lè jẹ wá".

وَقَالُوا نَحْنُ أَكْثَرُ أَمْوَالًا وَأَوْلَادًا وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٣٦﴾

37. Sọ wí pé, "Dájúdájú Olúwa mi A máa mú ìpèsè gbòòrò, A sì máa din kù fún ẹni tí ó bá wù Ú", ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ èniyàn ni kò mọ̀.

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ وَيَقْدِرُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٧﴾ ع

ÌDÁ 5

38. Àti pé ohun ọrọ̀ yín àti àwọn ọmọ yín kọ́ ni yóò mú yín súnmọ́ Wa pẹ́kípẹ́kí bíkòṣe ẹni tí ó bá gbàgbọ́ lódodo, tí ó sì ń ṣe iṣẹ́ rere. Àwọn wọ̀nyí ni ẹ̀san wọn yóò jẹ́ àdìpèlé nípa ohun tí wọ́n ti ṣe. Wọn yóò sì jẹ́ ẹni ìfàyàbalẹ̀ nínú ibùgbé wọn.

وَمَا أَمْوَالُكُمْ وَلَا أَوْلَادُكُمْ بِالَّتِي تُقَرِّبُكُمْ عِنْدَنَا زُلْفَىٰ إِلَّا مَنْ آمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ لَهُمْ جَزَاءُ الضِّعْفِ بِمَا عَمِلُوا وَهُمْ فِي الْغُرُفَاتِ آمِنُونَ ﴿٣٨﴾

39. Àti pé, ní ti àwọn tó ń sapá láti sọ àwọn Àmì Wa di asán, àwọn wọ̀nyí ni a o jẹ́ kí wọ́n dojú kọ ìyà.

وَالَّذِينَ يَسْعَوْنَ فِي آيَاتِنَا مُعَاجِزِينَ أُولَٰئِكَ فِي الْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ﴿٣٩﴾

40. Sọ pé: "Dájúdájú Olúwa mi ló máa ń mú arísìkí gbòòrò fún ẹni tó bá wù Ú nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀, Ó sì ma ń dín in kù fún ẹlòmíràn. Àti pé ohunkóhun tí ẹ bá ná, Òun yóò ṣe àdápadà rẹ̀. Òun sì ni Ẹni tí ó dára jùlọ ní Olùpèsè.

قُلْ اِنَّ رَبّ۪ي يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَٓاءُ مِنْ عِبَادِه۪ وَيَقْدِرُ لَهُۜ وَمَٓا اَنْفَقْتُمْ مِنْ شَيْءٍ فَهُوَ يُخْلِفُهُۚ وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِق۪ينَ ﴿٤٠﴾

41. Àti pé ní ọjọ́ tí Òun yóò kó gbogbo wọn papọ̀; lẹ́hìn náà, Òun yóò bi àwọn màláíkà léèrè pé: "Ṣe ẹ̀yin ni àwọn wọ̀nyí ń sìn?"

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَم۪يعًا ثُمَّ يَقُولُ لِلْمَلٰٓئِكَةِ اَهٰٓؤُلَٓاءِ اِيَّاكُمْ كَانُوا يَعْبُدُونَ ﴿٤١﴾

42. Wọ́n yóò wí pé; "Mímọ́ ni fún Ọ, Ìwọ ni Aláàbò wa lọ́wọ́ wọn. kò rí bẹ́ẹ̀, àlùjànnú ni wọ́n ń sìn. Nínú wọn sì ni ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn gbàgbọ́.

قَالُوا سُبْحَانَكَ اَنْتَ وَلِيُّنَا مِنْ دُونِهِمْۚ بَلْ كَانُوا يَعْبُدُونَ الْجِنَّۚ اَكْثَرُهُمْ بِهِمْ مُؤْمِنُونَ ﴿٤٢﴾

43. Nítorí náà, lónìí, apá kan yín kò ní ní agbára láti ṣe ìrànlọ́wọ́ kan tàbí ṣe ìpalára fún apá kejì. A o sí sọ fún àwọn tí wọ́n ṣe àbòsí wí pé, "Ẹ tọ́ ìyà iná tí ẹ ti ń pè ní irọ́ wò".

فَالْيَوْمَ لَا يَمْلِكُ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ نَفْعًا وَلَا ضَرًّاۜ وَنَقُولُ لِلَّذ۪ينَ ظَلَمُوا ذُوقُوا عَذَابَ النَّارِ الَّت۪ي كُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿٤٣﴾

44. Nígbà tí a bá sì ka àwọn Àmì Wa tí ó hàn gbangba fún wọn, wọn á wí pé; "Eléyìí kò jẹ́ nǹkan kan ju ọkùnrin kan tí ó fẹ́ ṣẹ́rí yín kúrò nídìí ohun tí àwọn bàbá yín ń sìn lọ, wọn á sì tún wí pé, 'Eléyìí kò jẹ́ nǹkàn kan bíkòṣe àdápa irọ́. Àwọn tí wọ́n ṣe aìgbàgbọ́ sì sọ nípa òtítọ́ nígbà tí ó dé wá bá wọn pé idán kan lásán tí ó hàn gbangba ni èyí.

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالُوا مَا هٰذَٓا اِلَّا رَجُلٌ يُر۪يدُ اَنْ يَصُدَّكُمْ عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ اٰبَٓاؤُ۬كُمْۚ وَقَالُوا مَا هٰذَٓا اِلَّٓا اِفْكٌ مُفْتَرًىۜ وَقَالَ الَّذ۪ينَ كَفَرُوا لِلْحَقِّ لَمَّا جَٓاءَهُمْۙ اِنْ هٰذَٓا اِلَّا سِحْرٌ مُب۪ينٌ ﴿٤٤﴾

45. Àti pé Àwa kò fún wọn ní àwọn Ìwé kankan tí wọ́n lè máa fi kẹ́kọ̀ọ́, bẹ́ẹ̀ a kò sì rán olùkìlọ̀ kan sí wọn ṣíwájú rẹ̀.

وَمَآ ءَاتَيْنَٰهُم مِّنْ كُتُبٍ يَدْرُسُونَهَا وَمَآ أَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ قَبْلَكَ مِن نَّذِيرٍ ٤٥

46. Àwọn tó ṣíwájú wọn pàápàá kọ òtítọ́, bẹ́ẹ̀ wọn kò sì tí ì ní tó ìdámẹ́wàá ohun tí a fún wọn (ní ọrọ̀ tàbí ní ìpèsè) síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n pe àwọn òjíṣẹ́ Mi ní òpùrọ́. Báwo ni àyípadà tí Èmi yóò mú bá wọn yóò ti burú tó.

وَكَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَمَا بَلَغُوا مِعْشَارَ مَآ ءَاتَيْنَٰهُمْ فَكَذَّبُوا رُسُلِى فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ٤٦

ÌDÁ 6

47. Sọ pé; "Ohun kan ṣoṣo ni èmi ń kìlọ̀ rẹ̀ fún yín, pé kí ẹ dúró ti Allah ní méjìméjì àti ní ẹnìkọ̀ọ̀kan, lẹ́hìn náà kí ẹ máa ronú jinlẹ̀. Nígbà náà lẹ̀yin o mọ̀ wí pé, arákùnrin yín kì i ṣe wèrè, olùkìlọ̀ kan ni fún yín kí ó tó di ìgbà tí ìyà tó le koko yóò dé."

قُلْ إِنَّمَآ أَعِظُكُم بِوَٰحِدَةٍ أَن تَقُومُوا لِلَّهِ مَثْنَىٰ وَفُرَٰدَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَىْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ٤٧

48. Sọ pé; "Ohunkóhun tí Èmi ì bá bèèrè lọ́wọ́ yín ní ẹ̀san, ẹ jẹ́ kí ó jẹ́ tiyín. Ọ̀dọ̀ Allah nìkan ni ẹ̀san mí wà, Òun sì ni Ẹlẹ́rìí lórí ohun gbogbo."

قُلْ مَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ إِنْ أَجْرِىَ إِلَّا عَلَى ٱللَّهِ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ٤٨

49. Sọ pé; "Nítòótọ́ Olúwa mi ti fi òtítọ́ lélẹ̀, Òun ni Olùmọ̀ ohun tí ó pamọ́".

قُلْ إِنَّ رَبِّى يَقْذِفُ بِٱلْحَقِّ عَلَّٰمُ ٱلْغُيُوبِ ٤٩

50. Sọ wí pé; "Òdodo ti dé, irọ́ ko pilẹ̀ (ohunkóhun) bẹ́ẹ̀ ni kò lè ṣe àtúnmúwá (rẹ̀)'.

قُلْ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ ٱلْبَٰطِلُ وَمَا يُعِيدُ ٥٠

51. Sọ pé; 'Bí èmí bá ṣìnà, mo ṣìnà fún orí ara mi, tí mo bá sì tẹ̀lẹ́ ìtọ́sọ́nà á jẹ́ pé nípa ohun tí Olúwa

قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَآ أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِى وَإِنِ ٱهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوحِىٓ

إِلَيَّ رَبِّي ۚ إِنَّهُ سَمِيعٌ قَرِيبٌ ﴿٥١﴾

mi şípayá fún mí ni. Dájúdájú Òun ni Olùgbọ́, Olùsúnmọ́ni jùlọ.

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ فَزِعُوا فَلَا فَوْتَ وَأُخِذُوا مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٥٢﴾

52. Ìbá şe pé ìwọ́ lè rí i ni, nígbà tí wọ́n bá ń bẹ̀rù, tí kò sí sí ọ̀nà fún wọn láti móríbọ́, A o sì gbá wọn mú láàyè tó súnmọ́.

وَقَالُوا آمَنَّا بِهِ وَأَنَّىٰ لَهُمُ التَّنَاوُشُ مِن مَّكَانٍ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

53. Wọn yóò wí pé: “Àwá ti gbà á gbọ́ (nísinsinyìí),’ Şùgbọ́n ànfàní wo ni ìgbàgbọ́ yìí yóò şe fún wọn láti ààyè tó jìnnà bẹ́ẹ̀.

وَقَدْ كَفَرُوا بِهِ مِن قَبْلُ ۖ وَيَقْذِفُونَ بِالْغَيْبِ مِن مَّكَانٍ بَعِيدٍ ﴿٥٤﴾

54. Nígbà tó jẹ́ pé wọn kò gbà á gbọ́ tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀, wọ́n sì ń sọ àròsọ ọ̀rọ̀ nípa ohun tí wọn kò rí láti ààyè tí ó jìnnà.

وَحِيلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُونَ كَمَا فُعِلَ بِأَشْيَاعِهِم مِّن قَبْلُ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا فِي شَكٍّ مُّرِيبٍ ﴿٥٥﴾ ع

55. Àwa yóò sì fi gàgá sí ààrin wọn, àti ohun tí wọ́n ní ìfẹ́ sí gẹ́gẹ́ bí A ti şe fún àwọn tí ó dàbí wọn ní ìşíwájú. Dájúdájú wọ́n ti wà nínú iyèméjì tí ó rújú.




# FAATIR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ فَاطِرِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
جَاعِلِ الْمَلٰٓئِكَةِ رُسُلًا اُولِيْٓ اَجْنِحَةٍ
مَّثْنٰى وَثُلٰثَ وَرُبٰعَ ۗ يَزِيْدُ فِى الْخَلْقِ
مَا يَشَآءُ ۗ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ②

2. Gbogbo ìyìn ti Allah ni, Olùpìlẹ̀ ìsẹ̀dá ọ̀run àti ayé, Ẹni tí ó ṣe àwọn Màláíkà ní òjíṣẹ́, tí wọ́n ní apá méjì, mẹ́ta, àti mẹ́rin. A máa ṣe àlékún ohun tí ó bá wù Ú nínú ìṣẹ̀dá. Dájúdájú, Allah jẹ́ Alágbára lórí ohun gbogbo.

مَا يَفْتَحِ اللّٰهُ لِلنَّاسِ مِنْ رَّحْمَةٍ فَلَا
مُمْسِكَ لَهَا ۚ وَمَا يُمْسِكْ ۙ فَلَا مُرْسِلَ
لَهٗ مِنْۢ بَعْدِهٖ ۗ وَهُوَ الْعَزِيْزُ
الْحَكِيْمُ ③

3. Bí Allah bá ṣí ilẹ̀kùn àánú Rẹ̀ sílẹ̀ fún àwọn ènìyàn, kò sí ẹni tí ó le tì í; ohunkóhun tí Allah bá sì dènà rẹ̀, kò sí ẹni tí ó le mú kí ó ṣe é ṣe Lẹ́hìn Rẹ̀. Òun sì jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اذْكُرُوْا نِعْمَتَ
اللّٰهِ عَلَيْكُمْ ۗ هَلْ مِنْ خَالِقٍ غَيْرُ اللّٰهِ
يَرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ۗ
لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۖ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ④

4. Ẹ̀yin ènìyàn, ẹ rántí ojú rere Allah lórí yín. Ǹjẹ́ Ẹlẹ́dàá mìíràn tún wà lẹ́hìn Allah tí ó le pèsè fún yín láti ọ̀run àti ní ayé? Kò sí ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun, kí ní ṣe tí ẹ wá ń gbúnrí (kúrò lọ́dọ̀ Rẹ̀).

وَاِنْ يُّكَذِّبُوْكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ
مِّنْ قَبْلِكَ ۗ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ⑤

5. Bí wọ́n bá sì pè ọ́ lópùrọ́, dájúdájú wọ́n ti pe àwọn òjíṣẹ́ ní òpùrọ́ ṣíwájú rẹ̀, ọ̀dọ̀ Allah sì ni ohun gbogbo yóò padà sí.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ
فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ۗ وَ
لَا يَغُرَّنَّكُمْ بِاللّٰهِ الْغَرُوْرُ ⑥

6. Ẹ̀yin ènìyàn, dájúdájú òtítọ́ ni ìlérí Allah, nípa bẹ́ẹ̀, ẹ má ṣe jẹ́ kí ìgbésí ayé yí tàn yín jẹ ẹ má sì ṣe jẹ́ kí atannijẹ tàn yín jẹ nípa Allah.

7. Dájúdájú, Èṣù jẹ́ ọ̀tá yín; nítorí náà ẹ mú un ní ọ̀tá, òun ń pe àwọn olùtẹ̀lé rẹ̀, kí wọ́n le jẹ́ èrò inú iná tó ń jó geregere.

إِنَّ الشَّيْطٰنَ لَكُمْ عَدُوٌّ فَاتَّخِذُوْهُ
عَدُوًّا ۚ إِنَّمَا يَدْعُوْا حِزْبَهٗ لِيَكُوْنُوْا
مِنْ أَصْحٰبِ السَّعِيْرِ ۞٧

8. Ìyà tó le koko ń bẹ fún àwọn tí kò gbàgbọ́. Ìdáríjìn àti ẹ̀san ńlá sì ń bẹ fún àwọn tó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere.

اَلَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۚ وَ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّ اَجْرٌ كَبِيْرٌ ۞٨ ع

ÌDÁ 2

9. Ǹjẹ́ ẹni tí a ṣe iṣẹ́ búburú rẹ̀ lọ́ṣọ̀ọ́ fún tí ó sì ń rí i gẹ́gẹ́ bí iṣẹ́ rere, (ha dà bí ẹni tó gbàgbọ́ lódodo tó sì ń ṣiṣẹ́ rere)? Dájúdájú Allah a máa fi ẹni tí ó bá wù Ú sílẹ̀ nínú ìṣìnà. A sì máa tọ́ ẹni tí ó bá wù Ú sọ́nà. Nítorí náà, má ṣe fi ìbànújẹ́ pa ara rẹ̀ nítorí wọn. Dájúdájú, Allah ni Olùmọ̀ jùlọ nípa ohun tí wọ́n ń ṣe.

اَفَمَنْ زُيِّنَ لَهٗ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ فَرَاٰهُ
حَسَنًا ۚ فَإِنَّ اللّٰهَ يُضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ
وَ يَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۖ فَلَا تَذْهَبْ
نَفْسُكَ عَلَيْهِمْ حَسَرٰتٍ ۚ اِنَّ اللّٰهَ
عَلِيْمٌ ۢ بِمَا يَصْنَعُوْنَ ۞٩

10. Allah sì ni Ẹni tí ó máa ń rán atẹ́gùn tí Ó sì ma ń tú ẹ̀ṣú òjò ká, Àwa yóò sì fi fún ilẹ̀ tí ó ti kú ní omi mu, A o sì fi sọ́ ilẹ̀ náà jí lẹ́hìn ikú rẹ̀. Báyìí ni Àjíǹde yóò rí.

وَاللّٰهُ الَّذِيْٓ اَرْسَلَ الرِّيٰحَ فَتُثِيْرُ
سَحَابًا فَسُقْنٰهُ اِلٰى بَلَدٍ مَّيِّتٍ
فَاَحْيَيْنَا بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ
كَذٰلِكَ النُّشُوْرُ ۞١٠

11. Ẹnikẹ́ni tó bá ń fẹ́ ọlà, ti Allah nìkan ni gbogbo ọlà pátápátá, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni gbogbo ọ̀rọ̀ rere ń gòkè lọ, iṣẹ́ rere a sì máa gbé e (ọ̀rọ̀ rere náà) ga. Ní ti àwọn tí wọ́n ń pète búburú, ìyà tí ó le koko ń bẹ fún wọn, ète wọn náà yóò sì di asán.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ الْعِزَّةَ فَلِلّٰهِ الْعِزَّةُ
جَمِيْعًا ۚ اِلَيْهِ يَصْعَدُ الْكَلِمُ الطَّيِّبُ
وَالْعَمَلُ الصَّالِحُ يَرْفَعُهٗ ۚ وَ الَّذِيْنَ
يَمْكُرُوْنَ السَّيِّاٰتِ لَهُمْ عَذَابٌ
شَدِيْدٌ ۚ وَ مَكْرُ اُولٰٓئِكَ هُوَ يَبُوْرُ ۞١١

12. Àti pé Allah dá yín láti inú erùpẹ̀, lẹ́hìn náà láti inú omi lọ́gbọ́lọ́gbọ́, Ó sì ṣe yín ní takọtabo. Obìnrin kan kò sì ní lóyún tàbí kí ó bímọ àyàfi pẹ̀lú ìmọ̀ Rẹ̀. Ẹ̀mí ẹnìkan kò sí ní gùn tàbí kí ó kúrú àyàfi kí ó ti wà nínú Ìwé kan. Dájúdájú Eléyìí jẹ́ ìrọ̀rùn fún Allah.

وَاللّٰهُ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ
نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ اَزْوَاجًا ۚ وَمَا
تَحْمِلُ مِنْ اُنْثٰى وَلَا تَضَعُ اِلَّا بِعِلْمِهٖ ۚ
وَمَا يُعَمَّرُ مِنْ مُّعَمَّرٍ وَّلَا يُنْقَصُ
مِنْ عُمُرِهٖٓ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ ۚ اِنَّ ذٰلِكَ
عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ﴿١١﴾

13. Àwọn ibú-odò méjì kan wà tí wọn kò jọ ara wọn, ọ̀kan dáa lẹ́nu, ó sì seé mu, èkejì sì jẹ́ omi iyọ̀ tí ó mú lẹ́nu, nínú ìkiníkejì wọn ni ẹ ti ń jẹ ẹran tútù tí ẹ sì ń mú àwọn ohun ọ̀ṣọ́ tí ẹ ń lò jáde. Ìwọ yóò sì tún rí àwọn ọkọ̀ tí wọ́n ń la orí omi kọjá lọ kí ẹ baà lè máa wá ojú rere Rẹ̀, kí ẹ sì tún lè máa dúpẹ́.

وَمَا يَسْتَوِي الْبَحْرٰنِ ۖ هٰذَا عَذْبٌ
فُرَاتٌ سَآئِغٌ شَرَابُهٗ وَهٰذَا مِلْحٌ
اُجَاجٌ ۚ وَمِنْ كُلٍّ تَاْكُلُوْنَ لَحْمًا
طَرِيًّا وَّ تَسْتَخْرِجُوْنَ حِلْيَةً
تَلْبَسُوْنَهَا ۚ وَتَرَى الْفُلْكَ فِيْهِ
مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوْا مِنْ فَضْلِهٖ وَ
لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿١٢﴾

14. Òun A máa fi òru wọnú ọ̀sán, a sì máa fi ọ̀sán wọnú òru, Ó sì tẹ́ òòrùn àti òṣùpá lórí ba, olúkúlùkù wọn ń rìn fún àkokò tí A ti yàn. Èyí ni Allah, Olúwa yín, tiRẹ̀ ni ìjọba. Àti pé àwọn tí ẹ̀ ń ké pè lẹ́hìn Rẹ̀, wọn kò lágbára lórí nǹkànkan, pàápaá kí ó tún fẹ́lẹ́ bí èèpo ẹ̀hìn hóró èso dàbínù.

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِى النَّهَارِ وَ يُوْلِجُ
النَّهَارَ فِى الَّيْلِ ۙ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ
وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ
ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ۚ وَالَّذِيْنَ
تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ مَا يَمْلِكُوْنَ مِنْ
قِطْمِيْرٍ ﴿١٣﴾

15. Bí ẹ bá ké pè wọ́n, wọn kò lè gbọ́, bí wọ́n bá tilẹ̀ gbọ́, wọn kò lè dá yín lóhùn. Bí ó bá sì di ọjọ́ Àjíǹde, wọn yóò kọ̀ fún yín lórí fífi wọ́n bá Allah wá orogún. Bẹ́ẹ̀ ni kò sí ẹnìkan tí ó le fún ọ níròò gẹ́gẹ́ bí Ọba Olùfúnniníròò.

اِنْ تَدْعُوْهُمْ لَا يَسْمَعُوْا دُعَآءَكُمْ ۚ
وَلَوْ سَمِعُوْا مَا اسْتَجَابُوْا لَكُمْ ۚ وَيَوْمَ
الْقِيٰمَةِ يَكْفُرُوْنَ بِشِرْكِكُمْ ۚ وَلَا
يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيْرٍ ﴿١٤﴾

ÌDÁ 3

16. Ẹyin ènìyàn, aláìní ni ẹ jẹ́ níwájú Allah. Allah sì ni Ọlọ́rọ̀, Ẹni tí iyìn tọ́ sí.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ أَنتُمُ ٱلْفُقَرَآءُ إِلَى
ٱللَّهِ ۖ وَٱللَّهُ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿١٦﴾

17. Bí ó bá wù Ú, Ó le pa yín run kí Ó sì mú ẹ̀dá titun wá dípò yín.

إِن يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ
جَدِيدٍ ﴿١٧﴾

18. Èyí kò sí nira fún Allah láti ṣe.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى ٱللَّهِ بِعَزِيزٍ ﴿١٨﴾

19. Àti pé alàárù kan kò ní ru ẹrù ẹlòmíràn, bí ẹni tí ẹrù rẹ̀ wúwo kan bá bẹ ẹlòmíràn láti bá a gbé e, kò ní lè gbé nǹkànkan nínú rẹ̀, bí ó tilẹ̀ jẹ́ ìbátan tí ó súnmọ́ ọn. Ìwọ̀nba tìrẹ ni láti máa kìlọ̀ fún àwọn tí wọ́n ń páyà Olúwa wọn ní ìkọ̀kọ̀ tí wọ́n sì ń gbé ìrun dúró déédéé. Ẹnikẹ́ni tó bá fọ ara rẹ̀ mọ́, ó fọ̀ ọ́ mọ́ fún àǹfàní ẹ̀mí ara rẹ̀ ni. Ọ̀dọ̀ Allah sì ni ìpadàsí (ohun gbogbo).

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ وَإِن تَدْعُ
مُثْقَلَةٌ إِلَىٰ حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ
شَىْءٌ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰٓ ۗ إِنَّمَا تُنذِرُ
ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ
وَأَقَامُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ ۚ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا
يَتَزَكَّىٰ لِنَفْسِهِۦ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٩﴾

20. Afọ́jú àti ẹni tí ń ríran kò dọ́gba,

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ ﴿٢٠﴾

21. Bẹ́ẹ̀ sì ni òkùnkùn àti ìmọ́lẹ̀,

وَلَا ٱلظُّلُمَٰتُ وَلَا ٱلنُّورُ ﴿٢١﴾

22. Bẹ́ẹ̀ sì ni ibòoji àti ooru.

وَلَا ٱلظِّلُّ وَلَا ٱلْحَرُورُ ﴿٢٢﴾

23. Bẹ́ẹ̀ ni a kò sì lè fi alàáyè wé òkú. Dájúdájú Allah A máa jẹ́ kí ẹni tí ó bá wù Ú gbọ́ (àgbọ́yé) ọ̀rọ̀. Ìwọ kò sì lè mú kí àwọn tí ń bẹ ní isà-òkú gbọ́ ọ̀rọ̀.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَحْيَآءُ وَلَا ٱلْأَمْوَٰتُ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يُسْمِعُ مَن يَشَآءُ ۖ وَمَآ أَنتَ
بِمُسْمِعٍ مَّن فِى ٱلْقُبُورِ ﴿٢٣﴾

إِنْ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ﴿٢٤﴾

24. Olùkìlọ̀ nìkan ni ìwọ́ jẹ́.

إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ بِالْحَقِّ بَشِيرًا وَّنَذِيرًا ۚ
وَإِن مِّنْ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٌ ﴿٢٥﴾

25. Dájúdájú Àwá ti rán ọ níṣẹ́ pẹ̀lú òdodo, ní olùfúnnininìròó ìdùnnú àti olukìlọ̀. Kò sì sì ìran kan tí a kò ti rán olùkìlọ̀ sí tẹ̀lẹ̀.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۚ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ
وَبِالزُّبُرِ وَبِالْكِتَابِ الْمُنِيرِ ﴿٢٦﴾

26. Bí wọ́n bá sì pè ọ́ ní òpùrọ́, bẹ́ẹ̀ gẹ́gẹ́ ni àwọn tí ó ṣíwájú wọn ti pe (àwọn òjíṣẹ́ wọn) ní òpùrọ́. Àwọn òjíṣẹ́ wọn wá bá wọn pẹ̀lú àwọn Àmì tí ó dájú àti àwọn Ìwé mímọ́, àti Ìwé tí ò ní ìmọ́lẹ̀.

ثُمَّ أَخَذْتُ الَّذِينَ كَفَرُوا فَكَيْفَ
كَانَ نَكِيرِ ﴿٢٧﴾ ع ٣ ١٥

27. Lẹ́hìn náà, Mo gbá àwọn tó ṣàìgbàgbọ́ mú. Báwo sì ni bí àyípadà tí (Mo mú bá wọ́n ṣe burú tó)!

ÌDÁ 4

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً ۚ
فَأَخْرَجْنَا بِهِ ثَمَرَاتٍ مُّخْتَلِفًا أَلْوَانُهَا ۚ
وَمِنَ الْجِبَالِ جُدَدٌ بِيضٌ وَّحُمْرٌ
مُّخْتَلِفٌ أَلْوَانُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٨﴾

28. Ìwọ kò ha rí i pé Allah A máa sọ omi kalẹ̀ láti ojú ọ̀run. A sì máa ń fi í mú èso jáde lóríṣiríṣi àwọ̀; àti láàrin àwọn òkè ni àwọn ọ̀nà tóóró wá tí wọ́n ní àwọ̀ funfun àti pupa lóríṣiríṣi, àti pè àwọ̀ àwọn miìràn tún wà tó jẹ́ dúdú kiríkirí.

وَمِنَ النَّاسِ وَالدَّوَابِّ وَالْأَنْعَامِ
مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ كَذَٰلِكَ ۗ إِنَّمَا
يَخْشَى اللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ الْعُلَمَاءُ ۗ
إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٩﴾

29. Àti pé nínú àwọn ènìyàn, àti àwọn ẹranko, àti àwọn ẹran ọ̀sìn, ni wọ́n ní onírúurú àwọ̀ gẹ́gẹ́ bí ìwọ̀nyí. Dájúdájú àwọn tó ń páyà Allah nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀ ni àwọn onímọ̀. Dájúdájú, Allah jẹ́ Alágbára jùlọ, Aláforíjìn.

30. Dájúdájú àwọn tó ń ka ìwé Allah, tí wọ́n sì ń gbé ìrun dúró déédéé, tí wọ́n sì ń ná nínú ohun tí A pèsè fún wọn ní kọ̀kọ̀ àti ní gbangba, ń ṣe ìrètí òwò ṣíṣe kan tí kì yóò parun.

إِنَّ الَّذِينَ يَتْلُونَ كِتَابَ اللَّهِ وَ
أَقَامُوا الصَّلَاةَ وَ أَنْفَقُوا مِمَّا
رَزَقْنَاهُمْ سِرًّا وَ عَلَانِيَةً يَرْجُونَ
تِجَارَةً لَنْ تَبُورَ ﴿٣٠﴾

31. Nítorí kí Òun lè ba à fún wọn ní ẹ̀san wọn lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́, àti ní pàápàá kí Ó ba à ṣílẹ̀kùn ojú rere Rẹ̀ fún wọn. Dájúdájú Òun ni Olùdáríjìnni, Olùfooreyinni.

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدَهُمْ مِنْ
فَضْلِهِ إِنَّهُ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣١﴾

32. Àti pé ohun tí A ti ṣípayá fún ọ láti inú Ìwé náà jẹ́ òdodo tí ó ń ṣe ìmúṣẹ èyí tí ó ṣíwájú rẹ̀. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùfúnniníròó àti Olùrí ohun gbogbo nípa àwọn ẹrúsìn Rẹ̀.

وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ مِنَ الْكِتَابِ
هُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا لِمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ إِنَّ اللَّهَ بِعِبَادِهِ لَخَبِيرٌ
بَصِيرٌ ﴿٣٢﴾

33. Lẹ́hìn náà, A ṣe Ìwé náà ní ogún jíjẹ fún àwọn tí A ti yàn nínú àwọn ẹrúsìn Wa. Ó ń bẹ láàrin wọn tó mú ìnira bá ara wọn, ó sì tún ń bẹ nínú wọn, àwọn tó wa ni ìwọ̀túnwọ̀nsì, bákan náà, ó tún ń bẹ nínú wọn àwọn tí wọ́n gba iwájú nípa rere ṣíṣe pẹ̀lú àṣẹ Allah. Eléyìí jẹ́ ojú rere tí ó tóbi.

ثُمَّ أَوْرَثْنَا الْكِتَابَ الَّذِينَ اصْطَفَيْنَا
مِنْ عِبَادِنَا فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ
لِنَفْسِهِ وَمِنْهُمْ مُقْتَصِدٌ وَمِنْهُمْ
سَابِقٌ بِالْخَيْرَاتِ بِإِذْنِ اللَّهِ ذَٰلِكَ
هُوَ الْفَضْلُ الْكَبِيرُ ﴿٣٣﴾

34. Àwọn ọgbà ìdẹ̀ra tí yóò wà títí! Wọn yóò wọ̀ wọ́n. A o fi ẹ̀gbà wúrà pẹ̀lú òkuta iyùn ṣe wọ́n lọ́ṣọ̀ọ́, aṣọ ayọ̀mìnì (Siliki) sì ni aṣọ ìbora wọn yóò jẹ́.

جَنَّاتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا يُحَلَّوْنَ فِيهَا
مِنْ أَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَ لُؤْلُؤًا وَ
لِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٣٤﴾

35. Wọn yóò sì sọ pé: 'Gbogbo ìyìn ti Allah ni, Ẹni tí ó ti gbé ìbànújẹ́ kúrò fún wa. Dájúdájú Olúwa wa ni Olùdáríjìnni, Olùfooreyinni,

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيٓ اَذْهَبَ عَنَّا
الْحَزَنَ ۗ اِنَّ رَبَّنَا لَغَفُوْرٌ شَكُوْرٌ ۙ﴿٣٥﴾

36. 'Ẹni tí ó fi wá wọ̀ sínú ilé ayérayé nípa ojú rere Rẹ̀ nibi tí wàhálà kì yóò fọwọ́ bà wá bẹ́ẹ̀ sì ni àárẹ̀ kì yóò mú wa.'

الَّذِيٓ اَحَلَّنَا دَارَ الْمُقَامَةِ مِنْ
فَضْلِهٖ ۚ لَا يَمَسُّنَا فِيْهَا نَصَبٌ وَّ
لَا يَمَسُّنَا فِيْهَا لُغُوْبٌ ﴿٣٦﴾

37. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn aláìgbàgbọ́, iná Jahanama ń bẹ fún wọn, a kò ní kọ ikú mọ́ wọn, A kò sì ní ṣe ìyà ibẹ̀ ní fífúyẹ́ fún wọn, báyìí ni A ti ṣe ń ṣẹ̀san fún gbogbo aláìgbàgbọ́.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَهُمْ نَارُ جَهَنَّمَ ۚ
لَا يُقْضٰى عَلَيْهِمْ فَيَمُوْتُوْا وَلَا
يُخَفَّفُ عَنْهُمْ مِّنْ عَذَابِهَا ۗ كَذٰلِكَ
نَجْزِيْ كُلَّ كَفُوْرٍ ۚ﴿٣٧﴾

38. Wọn yóò máa kígbe nínú rẹ̀ pé, "Olúwa wa, mú wa jáde, àwa yóò ṣe iṣẹ́ rere yàtọ̀ sí èyí tí a ti ń ṣe tẹ́lẹ̀.' (Allah yóò dá wọn lóhùn) "Àwa kò ha ti fún yín ní ẹ̀mí gígùn tẹ́lẹ̀, kí ẹni tí yóò bá ronú lè ronú níbẹ̀? Bẹ́ẹ̀ ni olùkìlọ̀ sì wá bá yín. Nítorí náà, ẹ tọ́ ìyà iná wò, torí pé àwọn alábòsí ò ní ní olùrànlọ́wọ́."

وَهُمْ يَصْطَرِخُوْنَ فِيْهَا ۚ رَبَّنَآ اَخْرِجْنَا
نَعْمَلْ صَالِحًا غَيْرَ الَّذِيْ كُنَّا نَعْمَلُ ۗ
اَوَلَمْ نُعَمِّرْكُمْ مَّا يَتَذَكَّرُ فِيْهِ مَنْ
تَذَكَّرَ وَجَآءَكُمُ النَّذِيْرُ ۗ فَذُوْقُوْا
ع ١١ ١٦ فَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ نَّصِيْرٍ ﴿٣٨﴾

ÌDÁ 5

39. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun tí ó pamọ́ ní ọ̀run àti ní ayé. Dájúdájú Òun ni Olùmọ̀ ohun tí ń bẹ nínú ọkàn.

اِنَّ اللّٰهَ عٰلِمُ غَيْبِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ
اِنَّهٗ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٣٩﴾

40. Òun ni Ẹni tí ó ṣe yín ní àrólé lórí ilẹ̀. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe àìgbàgbọ́, òun náà ló máa rí ìrẹ́dìí búburú àìgbàgbọ́ rẹ̀. Àìgbàgbọ́ àwọn aláìgbàgbọ́ kò ní ṣe àlékún kankan

هُوَ الَّذِيْ جَعَلَكُمْ خَلٰٓئِفَ فِي الْاَرْضِ ۗ
فَمَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهٗ ۗ وَلَا يَزِيْدُ
الْكٰفِرِيْنَ كُفْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ اِلَّا
مَقْتًا ۚ وَلَا يَزِيْدُ الْكٰفِرِيْنَ كُفْرُهُمْ

إِلَّا خَسَارًا ﴿٤٠﴾

fún wọn lọ́dọ̀ Olúwa wọn ju ìkórìíra lọ, bẹ́ẹ̀ sì ni àìgbàgbọ́ wọn kò lè ṣe àlékún kan fún aláìgbàgbọ́ bí kò ṣe àdánù.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ الَّذِينَ تَدْعُونَ
مِن دُونِ اللَّهِ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُوا مِنَ
الْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمَٰوَٰتِ
أَمْ ءَاتَيْنَٰهُمْ كِتَٰبًا فَهُمْ عَلَىٰ بَيِّنَتٍ
مِّنْهُ بَلْ إِن يَعِدُ الظَّٰلِمُونَ بَعْضُهُم
بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤١﴾

41. Sọ pé, "Ẹ kò ha rí àwọn ohun tí ẹ mú ní orogún tí ẹ̀ ń ké pè lẹ́hìn Allah, ẹ fi ohun tí wọ́n dá lórí ilẹ̀ hàn Mí, tàbí wọn ha ní ìpín nínú (dídá) ọ̀run bí? Tàbí a ti fún wọn ní ìwé kan tí wọ́n rí ẹ̀rí dúró lé lórí láti inú rẹ̀ ni bí? Bẹ́ẹ̀ kọ́, àwọn alábòsí kò le ṣe ìlérí kan fún ara wọn bí kò ṣe ìtànjẹ.

إِنَّ اللَّهَ يُمْسِكُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضَ أَن
تَزُولَا وَلَئِن زَالَتَا إِنْ أَمْسَكَهُمَا
مِنْ أَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِهِۦ إِنَّهُۥ كَانَ حَلِيمًا
غَفُورًا ﴿٤٢﴾

42. Dájúdájú Allah mú ọ̀run àti ayé dúró ṣinṣin kí wọ́n má baà yẹ̀ (kúrò láàyè wọn) tí wọ́n bá yapa kúrò láàyè wọn, kò sí ẹnikan tó le mú wọn dúró lẹ́hìn Rẹ̀. Dájúdájú Ó jẹ́ Onísùúrù, Aláforíjìn.

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَٰنِهِمْ لَئِن
جَآءَهُمْ نَذِيرٌ لَّيَكُونُنَّ أَهْدَىٰ مِنْ
إِحْدَى الْأُمَمِ فَلَمَّا جَآءَهُمْ نَذِيرٌ مَّا
زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٣﴾

43. Wọ́n sì fi Allah búra ní ìbúra tí ó lágbára pé bí olùkìlọ̀ kan bá wá bá wọn, àwọn yóò tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà ju èyíkéyìí nínú àwọn mìíràn lọ. Ṣùgbọ́n nígbà tí olùkìlọ̀ wá bá wọn kò ṣe àlékún kankan fún wọn bí kò ṣe àìnífẹ̀ẹ́ sí òtítọ́,

اسْتِكْبَارًا فِي الْأَرْضِ وَمَكْرَ السَّيِّئِ
وَلَا يَحِيقُ الْمَكْرُ السَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِۦ
فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ الْأَوَّلِينَ
فَلَن تَجِدَ لِسُنَّتِ اللَّهِ تَبْدِيلًا وَلَن
تَجِدَ لِسُنَّتِ اللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٤﴾

44. Pẹ̀lú ìgbéraga lórí ilẹ̀ àti ète búburú. Ṣùgbọ́n ète aburú kò ní yí ẹnikẹ́ni po bí kò ṣe àwọn eléte fúnra wọn. Ǹjẹ́ wọ́n ha ní ìrètí mìíràn ju (ọ̀nà tí Allah ń gbà ) ṣe pẹ̀lú àwọn ará ìṣiwájú. Nítorí náà ìwọ kò le rí àyípadà nínú ọ̀nà Allah, bákan náà o kò sì lè rí ìyípadà nínú ìṣesí Allah.

45. Wọn kò ha ti rìn káàkiri orí ilẹ̀ ni, kí wọ́n sì ri bí ìgbẹ̀hìn àwọn tó ṣíwájú wọn ti rí? Bẹ́ẹ̀ sì ni wọ́n lágbára jù wọ́n lọ. Allah kì í ṣe Ẹni tí ohun kan láyé tàbí lọ́run lè dí lọ́wọ́. Dájúdájú Ó jẹ́ Onímọ̀, Alágbára jùlọ.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَ
كَانُوا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۚ وَمَا كَانَ
اللَّهُ لِيُعْجِزَهُ مِن شَيْءٍ فِي السَّمَاوَاتِ
وَلَا فِي الْأَرْضِ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَلِيمًا
قَدِيرًا ﴿٤٥﴾

46. Bí ó bá ṣe pé Allah yóò fi ìyà jẹ àwọn ènìyàn nípa ohun tí wọ́n ṣe ni , Òun kì yóò ṣẹ́ ẹ̀dá kan kù sórí rẹ̀ (ilẹ̀) ṣùgbọ́n Òun ló wọn lára di àkókò kan tí a dá. Àti pé nígbà tí àkókò wọn náà bá dé, nígbà náà, dájúdájú Allah ni Olùrí gbogbo àwọn ẹrúsìn Rẹ̀.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللَّهُ النَّاسَ بِمَا كَسَبُوا
مَا تَرَكَ عَلَىٰ ظَهْرِهَا مِن دَابَّةٍ وَلَٰكِن
يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۖ فَإِذَا جَاءَ
أَجَلُهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِ
بَصِيرًا ﴿٤٦﴾ ع ٨ ١٧




## YAA SIIN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *YAA SIIN* (Ìwọ Aṣíwájú pípéye)

يٰسٓ ②

3. Mo búra pẹ̀lú Al-Kur'an tó kún fún ọgbọ́n,

وَالْقُرْاٰنِ الْحَكِيْمِ ③

4. Pé Nìtóótọ ìwọ́ jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́.

اِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ④

5. Tí ó wà ní ojú ọ̀nà tí ó tọ́.

عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ⑤

6. Èyí jẹ́ àsọ̀kalẹ̀ láti ọ̀dọ̀ Alágbára náà, Aláàánú jùlọ.

تَنْزِيْلَ الْعَزِيْزِ الرَّحِيْمِ ⑥

7. Kí ó baà lè kìlọ̀ fún àwọn tí a kò kìlọ̀ fún àwọn bàbá wọn rí, tí wọ́n sì jẹ́ aláìbìkítà.

لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ اُنْذِرَ اٰبَآؤُهُمْ فَهُمْ غٰفِلُوْنَ ⑦

8. Dájúdájú ọ̀rọ̀ náà ti ṣẹ lé ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn lórí nítorí náà wọn kì yóò gbàgbọ́.

لَقَدْ حَقَّ الْقَوْلُ عَلٰٓى اَكْثَرِهِمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ⑧

9. Dájúdájú a ti dá ẹ̀wọ̀n irin sí wọn lọ́rùn, tí ó ga dé àgbọ̀n wọn, tó bẹ́ẹ̀ tí a fi gbé wọn ní orí sókè.

اِنَّا جَعَلْنَا فِيْٓ اَعْنَاقِهِمْ اَغْلٰلًا فَهِيَ اِلَى الْاَذْقَانِ فَهُمْ مُّقْمَحُوْنَ ⑨

10. A sì ti fi gàgá ṣíwájú wọn, àti sí ẹ̀hìn wọn; A sì fi èbìbò bò wọ́n lójú, nítorí náà wọn kò ríran.

وَجَعَلْنَا مِنْ بَيْنِ اَيْدِيْهِمْ سَدًّا وَّمِنْ خَلْفِهِمْ سَدًّا فَاَغْشَيْنٰهُمْ فَهُمْ لَا يُبْصِرُوْنَ ⑩

وَسَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَاَنۡذَرۡتَهُمۡ اَمۡ لَمۡ
تُنۡذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُوۡنَ ﴿١١﴾

11. Bákan náà ni ó rí fún wọn, bí ó kìlọ̀ fún wọn, tàbí o kò kìlọ̀ fún wọn, wọn kò ní gbàgbọ́.

اِنَّمَا تُنۡذِرُ مَنِ اتَّبَعَ الذِّكۡرَ وَ خَشِيَ
الرَّحۡمٰنَ بِالۡغَيۡبِ ۚ فَبَشِّرۡهُ بِمَغۡفِرَةٍ وَّ
اَجۡرٍ كَرِيۡمٍ ﴿١٢﴾

12. Ẹni tí ìwọ́ le kìlọ̀ fún ni ẹni tí ó ń tẹ̀lé ìrántí, tó sì ń páyà Ọba Oníkẹ̀ẹ́ níkọ̀kọ̀. Nítorí náà fún un ní ìró ìdùnnú nípa àforíjìn àti ẹ̀san alápọ̀n-ọ́nlé.

اِنَّا نَحۡنُ نُحۡيِ الۡمَوۡتٰى وَ نَكۡتُبُ مَا
قَدَّمُوۡا وَ اٰثَارَهُمۡ ۚ وَكُلَّ شَىۡءٍ اَحۡصَيۡنٰهُ
فِىۡۤ اِمَامٍ مُّبِيۡنٍ ﴿١٣﴾

13. Dájúdájú Àwa nìkan là ń sọ òkú di alààyè, Àwá sì ń kọ ohun tí wọ́n tì ṣíwájú sílẹ̀ àti ohun tí wọ́n fi sẹ́hìn, gbogbo nǹkan ni Àwa sì ń kọ sílẹ̀ nínú Ìwé Aláwìíyé.

ÌDÁ 2

وَاضۡرِبۡ لَهُمۡ مَّثَلًا اَصۡحٰبَ الۡقَرۡيَةِ ۘ
اِذۡ جَآءَهَا الۡمُرۡسَلُوۡنَ ﴿١٤﴾

14. Ṣe àfiwé ọ̀rọ̀ kan fún wọn nípa àwọn ará ìlú kan, nígbà tí àwọn òjíṣẹ́ dé wá bá wọn.

اِذۡ اَرۡسَلۡنَاۤ اِلَيۡهِمُ اثۡنَيۡنِ
فَكَذَّبُوۡهُمَا فَعَزَّزۡنَا بِثَالِثٍ
فَقَالُوۡۤا اِنَّاۤ اِلَيۡكُمۡ مُّرۡسَلُوۡنَ ﴿١٥﴾

15. Nígbà tí A rán àwọn òjíṣẹ́ méjì sí wọn, wọ́n pè wọ́n ní òpùrọ́, nítorí náà, a fi ẹnìkẹta kún wọn, wọ́n sì wí pé, "Dájúdájú òjíṣẹ́ ni a jẹ́ fún yín".

قَالُوۡا مَاۤ اَنۡتُمۡ اِلَّا بَشَرٌ مِّثۡلُنَا ۙ
وَمَاۤ اَنۡزَلَ الرَّحۡمٰنُ مِنۡ شَىۡءٍ ۙ اِنۡ
اَنۡتُمۡ اِلَّا تَكۡذِبُوۡنَ ﴿١٦﴾

16. Wọ́n fèsì pé; "Ẹ̀yin kò jẹ́ nǹkankan bí kò ṣe ẹ̀dá abara bí tiwa, àti pé Ọba Aláàánú kò sọ nǹkankan kalẹ̀, irọ́ lásán ni ẹ̀yín ń pa.

قَالُوۡا رَبُّنَا يَعۡلَمُ اِنَّاۤ اِلَيۡكُمۡ
لَمُرۡسَلُوۡنَ ﴿١٧﴾

17. Wọ́n wí pé, "Olúwa wa mọ̀ pé dájúdájú, àwá jẹ́ òjíṣẹ́ tí a rán sí yín.

وَمَا عَلَيۡنَاۤ اِلَّا الۡبَلٰغُ الۡمُبِيۡنُ ﴿١٨﴾

18. Kò sì sí iwọ̀ kan lórí wa ju pé kí á jẹ́ iṣẹ́ náà dópin lọ.

19. Wọ́n sọ pé; "A kíyèsí pé ẹ lè kó orí burúkú ràn wá, tí ẹ kò bá sì ṣíwọ́, dájúdájú àwa yóò sọ yín lókuta, a o sì fi ìyà olóró jẹ yín.'

قَالُوٓا إِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ لَئِن لَّمْ تَنتَهُوا لَنَرْجُمَنَّكُمْ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٩

20. Wọ́n fèsì pé; "Orí burúkú yín ń bẹ lára yín; ṣé nítorí pé à ń kìlọ̀ fún yín? Ẹyín kàn jẹ́ aláṣejù ènìyàn ni".

قَالُوا طَٰٓئِرُكُم مَّعَكُمْ أَئِن ذُكِّرْتُم بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ٢٠

21. Ọkùnrin kan sì ń sáré bọ̀ láti ibìkan tó jìnnà réré nínú ilu náà. Ó sọ pé; "Ẹyin ènìyàn mi, ẹ tẹ̀lé àwọn òjíṣẹ́ náà.

وَجَآءَ مِنْ أَقْصَا الْمَدِينَةِ رَجُلٌ يَسْعَىٰ قَالَ يَٰقَوْمِ اتَّبِعُوا الْمُرْسَلِينَ ٢١

22. Ẹ tẹ̀lé àwọn tí kò bèèrè ẹ̀san lọ́wọ́ yín, tí wọ́n sì jẹ́ ẹni tí a ti tọ́ sọ́nà.

اتَّبِعُوا مَن لَّا يَسْـَٔلُكُمْ أَجْرًا وَهُم مُّهْتَدُونَ ٢٢

## ÌPÍN 23

الجزء ٢٣

23. Kí ni yóò fà á tí èmi kò fi ní jọ́sìn fún Ẹni tí Ó dá mi, tí ó sì jẹ́ pé ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni a ó dá yín padà sí.

وَمَا لِيَ لَآ أَعْبُدُ الَّذِي فَطَرَنِي وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٢٣

24. Èmi yóò ha mú àwọn miìràn ní Ọlọ́run lẹ́hìn Rẹ bí? Bí Allah, Olóore ọ̀fẹ́ bá gbèrò ìnira kan sí mi, ìṣìpẹ̀ wọn kì yóò ṣe mí làǹfàní kankan, wọn kò sì tún ní le gbà mí là.

ءَأَتَّخِذُ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً إِن يُرِدْنِ الرَّحْمَٰنُ بِضُرٍّ لَّا تُغْنِ عَنِّي شَفَٰعَتُهُمْ شَيْـًٔا وَلَا يُنقِذُونِ ٢٤

25. Dájúdájú nígbà náà, èmi yóò wà nínú ìṣìnà tí ó hàn gbangba.

إِنِّيٓ إِذًا لَّفِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ٢٥

26. 'Mo gba Olúwa yín gbọ́; nítorí náà ẹ tẹ́tí sí mi".

إِنِّيٓ ءَامَنتُ بِرَبِّكُمْ فَاسْمَعُونِ ٢٦

27. A sọ (fún un) pé; "Wọ inú ọgbà-ìdẹ̀ra náà". Ó sọ pé "Ha, Ó mà ṣe o! Ìbá ṣe pé àwọn ènìyàn mi mọ̀,

قِيلَ ادْخُلِ الْجَنَّةَ قَالَ يَٰلَيْتَ قَوْمِي يَعْلَمُونَ ٢٧

28. 'Bí Olúwa mí ṣe ṣe àforíjìn fún mi, tí Ó sì ṣe mí ní ọ̀kan nínú àwọn ẹni àpọ́nlé!

بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ
الْمُكْرَمِينَ ﴿٢٨﴾

29. Àwa kò sì rán àwọn ọmọ ogun ọ̀run kankan sí àwọn ènìyàn rẹ̀ lẹ́hìn rẹ̀, bẹ́ẹ̀ A kò sì ní rán wọn.

وَمَا أَنْزَلْنَا عَلَىٰ قَوْمِهِ مِنْ بَعْدِهِ مِنْ
جُنْدٍ مِنَ السَّمَاءِ وَمَا كُنَّا مُنْزِلِينَ ﴿٢٩﴾

30. Ìró kan péré ni, sì kíyèsí i wọ́n sì parẹ́.

إِنْ كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً فَإِذَا
هُمْ خَامِدُونَ ﴿٣٠﴾

31. Ó mà ṣe lára àwọn ènìyàn o, òjíṣẹ́ kan kò ní dé wá bá wọn àyàfi kí wọ́n fi í ṣe yẹ̀yẹ́.

وقف غفران

يَا حَسْرَةً عَلَى الْعِبَادِ ۚ مَا يَأْتِيهِمْ مِنْ
رَسُولٍ إِلَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٣١﴾

32. Ṣé wọn kò rí i ọ̀pọ̀lọpọ̀ ìran tí A ti parẹ́ ṣíwájú wọn, àti pé wọn kò padà wá bá wọn mọ́?

أَلَمْ يَرَوْا كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِنَ الْقُرُونِ
أَنَّهُمْ إِلَيْهِمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿٣٢﴾

33. Àti pé, dájúdájú gbogbo wọn lápapọ̀ ni a o mú wá ṣíwájú Wa.

ع وَإِنْ كُلٌّ لَمَّا جَمِيعٌ لَدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٣٣﴾

ÌDÁ 3

34. Àti pé ilẹ̀ tí ó ti ṣá jẹ́ Àmì kan fún wọn. A jí i pépé A sì ń mú irúgbìn tí wọ́n ń jẹ nínú jáde láti inú rẹ̀.

وَآيَةٌ لَهُمُ الْأَرْضُ الْمَيْتَةُ ۚ أَحْيَيْنَاهَا وَ
أَخْرَجْنَا مِنْهَا حَبًّا فَمِنْهُ يَأْكُلُونَ ﴿٣٤﴾

35. Àwá sì ti ṣe ọgbà dàbínù àti ti àjàrà sórí rẹ̀. Àwá sì tún mú kí àwọn omi ìṣẹ́lẹ̀rú máa ṣẹ́ yọ láti inú rẹ̀,

وَجَعَلْنَا فِيهَا جَنَّاتٍ مِنْ نَخِيلٍ وَ
أَعْنَابٍ وَفَجَّرْنَا فِيهَا مِنَ الْعُيُونِ ﴿٣٥﴾

36. Kí wọ́n lè máa jẹ nínú èso rẹ̀, bẹ́ẹ̀ sì ni ọwọ́ wọn kò lè ṣe é, wọn kì yóò ha dúpẹ́ bí?

لِيَأْكُلُوا مِنْ ثَمَرِهِ ۙ وَمَا عَمِلَتْهُ
أَيْدِيهِمْ ۖ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ﴿٣٦﴾

37. Mímọ́ ni fún Ẹni tí Ó dá gbogbo nǹkan ní méjìméjì,

سُبْحَانَ الَّذِي خَلَقَ الْأَزْوَاجَ كُلَّهَا مِمَّا

تُنْۢبِتُ الْاَرْضُ وَمِنْ اَنْفُسِهِمْ وَمِمَّا لَا يَعْلَمُوْنَ ۝٣٧

(takọtabo) nínú àwọn ohun tí ilẹ̀ ń hù jáde àti nínú àwọn fúnra ara wọn àti nínú ohun tí wọn kò mọ̀.

وَاٰيَةٌ لَّهُمُ الَّيْلُ ۚ نَسْلَخُ مِنْهُ النَّهَارَ فَاِذَا هُمْ مُّظْلِمُوْنَ ۝٣٨

38. Àmì kan tó sì tún ń bẹ fún wọn ni òru; láti inú èyí tí Àwá ti mú ọ̀sán jáde, sì wò ó, wọ́n ń bẹ nínú òkùnkùn,

وَالشَّمْسُ تَجْرِيْ لِمُسْتَقَرٍّ لَّهَا ۭ ذٰلِكَ تَقْدِيْرُ الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ۝٣٩

39. Òòrùn sì ń lọ ní ọ̀nà tí a ti là fún un. Ìyẹn jẹ́ àṣẹ Allah, Alágbára, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَالْقَمَرَ قَدَّرْنٰهُ مَنَازِلَ حَتّٰى عَادَ كَالْعُرْجُوْنِ الْقَدِيْمِ ۝٤٠

40. Ní ti òṣùpá, A ti ṣe òdiwọ̀n àwọn ìbùsọ̀ fún un, títí tí yóò fi padà dà bí ẹ̀ka imọ̀ ọ̀pẹ gbígbẹ.

لَا الشَّمْسُ يَنْۢبَغِيْ لَهَآ اَنْ تُدْرِكَ الْقَمَرَ وَلَا الَّيْلُ سَابِقُ النَّهَارِ ۭ وَكُلٌّ فِيْ فَلَكٍ يَّسْبَحُوْنَ ۝٤١

41. Òòrùn kò ní lè lé òṣùpá bá, bẹ́ẹ̀ sì ni òru kò ní gba iwájú ọ̀sán, olúkúlùkù wọn ń lọ ní ipa tirẹ̀.

وَاٰيَةٌ لَّهُمْ اَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُوْنِ ۝٤٢

42. Àti pé Àmì kan sì tún ń bẹ fún wọn pé, Àwá gbé àwọn àrọ́ mọdọ́mọ wọn sínú ọkọ̀ ojú omi tí ó kún dẹ́múdẹ́mú,

وَخَلَقْنَا لَهُمْ مِّنْ مِّثْلِهٖ مَا يَرْكَبُوْنَ ۝٤٣

43. Àwa yóò sì tún dá irú rẹ̀ fún wọn tí wọ́n yóò máa gún.

وَاِنْ نَّشَاْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيْخَ لَهُمْ وَلَا هُمْ يُنْقَذُوْنَ ۝٤٤

44. Bí ó bá sì wù Wá ni Àwá lè tẹ̀ wọ́n rì; lẹ́hìn náà wọn kì yóò sí ẹnikan tí yóò ràn wọ́n lọ́wọ́, wọn kì yóò sì gbà wọ́n là,

اِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَاعًا اِلٰى حِيْنٍ ۝٤٥

45. Àyàfi nípa àánú láti ọ̀dọ̀ Wa, àti ìgbádùn fún ìgbà díẹ̀.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّقُوْا مَا بَيْنَ اَيْدِيْكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ۝٤٦

46. Nígbà tí a bá sì sọ fún wọn pé, ẹ kíyèsára nípa ohun tí ń bẹ níwájú yín àti èyí tí ḿ bọ̀ lẹ́hìn yín, kí ẹ baà lè rí àánú gbà.

47. Àmì kan kì í wá bá wọn nínú àwọn Àmì Olúwa wọn, àyàfi kí wọ́n gbúnrí kúrò níbẹ̀.

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ ءَايَٰتِ رَبِّهِمْ
إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ٤٧

48. Àti pé nígbà tí a bá sọ fún wọn pé: "Ẹ máa ná nínú ohun tí Allah pèsè fún yín, àwọn tí kò gbàgbọ́ yóò máa sọ fún àwọn tó gbàgbọ́ pé, "Àwa yóò ha máa bọ́ ẹni tí Allah yẹ kó ti bọ́ tó bá wù Ú? Ẹ̀yin kò sí nínú ohun kan ju ìṣìnà tí ó hàn gbañgba lọ.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ أَنفِقُوا۟ مِمَّا رَزَقَكُمُ
ٱللَّهُ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ
ءَامَنُوٓا۟ أَنُطْعِمُ مَن لَّوْ يَشَآءُ ٱللَّهُ
أَطْعَمَهُۥٓ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ
مُّبِينٍ ٤٨

49. Wọ́n sì wí pé, "Nígbàwo ni ìlérí yìí yóò rí àmúṣẹ tí ẹ̀yín bá jẹ́ olódodo?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْوَعْدُ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ٤٩

50. Wọn kò retí nǹkànkan ju ìró òjijì tí yóò gbá wọn mú nígbà tí wọ́n bá ń ṣe àríyànjiyàn.

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَٰحِدَةً
تَأْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُونَ ٥٠

51. Wọn kì yóò sì lè ṣe àkọsílẹ̀ ìpíngún (nípa ohun ìní wọn), bẹ́ẹ̀ ni wọn kì yóò sì lè padà sọ́dọ̀ àwọn ẹbí wọn mọ́.

فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَلَآ إِلَىٰٓ أَهْلِهِمْ
يَرْجِعُونَ ٥١

ÌDÁ 4

52. A o sì fọn fèrè, sì wò ó! wọn yóò sì máa jáde kíákíá láti inú sààréè lọ sọ́dọ̀ Olúwa wọn.

وَنُفِخَ فِى ٱلصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ ٱلْأَجْدَاثِ
إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنسِلُونَ ٥٢

53. Wọ́n wí pé; Ó mà ṣe o! Ta ló jí wa dìde kúrò lórí ibùsùn (ibojì) wa? Èyí ni ohun tí Olóore ọ̀fẹ́ ti ṣe ìlérí rẹ̀ àti pè òtítọ́ ni àwọn òjíṣẹ́ sọ.

قَالُوا۟ يَٰوَيْلَنَا مَنۢ بَعَثَنَا مِن مَّرْقَدِنَا ۜ
هَٰذَا مَا وَعَدَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَصَدَقَ
ٱلْمُرْسَلُونَ ٥٣

54. Ìró kan péré ni yóò jẹ́. Sì wò ó gbogbo wọn pátá ni yóò pèsẹ̀ síwájú Wa.

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً فَإِذَا
هُمْ جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ٥٤

55. Lọ́jọ́ náà, a kì yóò ṣe àbòsí fún ẹ̀mí kankan bí ó ti wù kí ó mọ; bẹ́ẹ̀ sì ni a kò ní san yín lẹ́san kan àyàfi lórí ohun tí ẹ bá ṣe.

فَالْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْئًا وَلَا تُجْزَوْنَ
إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٥٥

56. Dájúdájú àwọn olùgbé ọ̀run rere (Alujanna) yóò kún fun iṣẹ́ lọ́jọ́ náà tìdùnnú-tìdùnnú.

إِنَّ أَصْحَابَ الْجَنَّةِ الْيَوْمَ فِي شُغُلٍ
فَاكِهُونَ ٥٦

57. Àwọn àti àwọn ìyàwó/ọkọ wọn yóò wà ní abẹ́ ibòòji, wọn yóò rọ̀gbọ̀kú lórí ibùsùn

هُمْ وَأَزْوَاجُهُمْ فِي ظِلَالٍ عَلَى الْأَرَائِكِ
مُتَّكِئُونَ ٥٧

58. Onírúurú èso yóò wà fún wọn níbẹ̀, ohun tí wọ́n bá sì ń bèèrè fún ni wọn yóò máa rí gbà níbẹ̀.

لَهُمْ فِيهَا فَاكِهَةٌ وَلَهُم مَّا
يَدَّعُونَ ٥٨

59. ‘Àlàáfíà (kò máa bá yín)- Ìkíni láti ọ̀dọ̀ Olúwa Aláàánú Jùlọ.

سَلَامٌ قَوْلًا مِّن رَّبٍّ رَّحِيمٍ ٥٩

60. (Ọlọ́run yóò wí pé), ‘ẹ yara yín sọ́tọ̀ (kúrò láàrin àwọn ẹniire) lónìí , ẹ̀yin ẹlẹ́ṣẹ̀.

وَامْتَازُوا الْيَوْمَ أَيُّهَا الْمُجْرِمُونَ ٦٠

61. ‘Èmi kò ha ti pàṣẹ fún yín, ẹ̀yin ọmọ Adamọ pé kí ẹ má ṣe sin Èṣù, nítorí pé ó jẹ́ ọ̀tá yín tó fọjú hàn gbangba.

أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يَا بَنِي آدَمَ أَن
لَّا تَعْبُدُوا الشَّيْطَانَ ۖ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ
مُّبِينٌ ٦١

62. ‘Pé Èmi ni kí ẹ máa sìn? Èyí ni ọ̀nà tààrà tí ó tọ́.

وَأَنِ اعْبُدُونِي ۚ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٦٢

63. ‘Ó sì ṣì ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú yín lọ́nà. Kí ló dé tí ọ̀rọ̀ kò yé yín?

وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنكُمْ جِبِلًّا كَثِيرًا ۖ أَفَلَمْ
تَكُونُوا تَعْقِلُونَ ٦٣

64. 'Èyí ni iná Jahanama èyí tí a ti ṣe ìlérí rẹ̀ fún yín.

هَٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِي كُنتُمْ تُوعَدُونَ ٦٤

65. Ẹ wọnú rẹ̀ lónìí , nítorí pé ẹ ti ṣàìgbàgbọ́.

ٱصْلَوْهَا ٱلْيَوْمَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ٦٥

66. Lónìí, A o fi èdídí dí ẹnu wọn, ọwọ́ wọn má bá Wa sọ̀rọ̀, nígbà tí ẹsẹ̀ wọn yóò sì máa jẹ́rìí nípa ohun tí wọ́n ṣe.

ٱلْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلَىٰٓ أَفْوَٰهِهِمْ وَتُكَلِّمُنَآ
أَيْدِيهِمْ وَتَشْهَدُ أَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا۟
يَكْسِبُونَ ٦٦

67. Tó bá wù Wá ni, Àwa ìbá jẹ́ kí ojú wọ́n fọ́, nígbà náà wọ́n á máa yára wá ojú ọ̀nà. Ṣùgbọ́n báwo ni wọn yóò ṣe ríran?

وَلَوْ نَشَآءُ لَطَمَسْنَا عَلَىٰٓ أَعْيُنِهِمْ
فَٱسْتَبَقُوا۟ ٱلصِّرَٰطَ فَأَنَّىٰ يُبْصِرُونَ ٦٧

68. Tí ó bá wù Wá ni, Àwá lè yí wọn padà sí ẹni yẹ̀yẹ́ láàyé wọn , wọn kò sì ní lè lọ síwájú tàbí padà sẹ́hìn.

وَلَوْ نَشَآءُ لَمَسَخْنَٰهُمْ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمْ
فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مُضِيًّا وَلَا يَرْجِعُونَ ٦٨

ÌDÁ 5

69. Ẹnikẹ́ni tí A bá sì fún ní ẹ̀mí gígùn lò, A máa ń dá a padà sí ipò aláìlágbára nínú ẹ̀dá; wọn kò ha ṣe làkáyéè ni?

وَمَن نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِى ٱلْخَلْقِ ۖ أَفَلَا
يَعْقِلُونَ ٦٩

70. Àwa kò sì kọ́ ọ (Muhammad) ní ewì, bẹ́ẹ̀ ni kò tọ́ sí i (láti jẹ́ akéwì). Èyí kò jẹ́ nǹkankan ju ìrántí àti Al-Kur'an Àlálàyé.

وَمَا عَلَّمْنَٰهُ ٱلشِّعْرَ وَمَا يَنۢبَغِى لَهُۥٓ ۚ إِنْ
هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْءَانٌ مُّبِينٌ ٧٠

71. Kí òun lé máa fi ṣe ìkìlọ̀ fún ẹni tí ń bẹ láàyè àti kí àkọsílẹ̀ lè ṣẹ lórí àwọn aláìgbàgbọ́.

لِّيُنذِرَ مَن كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ ٱلْقَوْلُ عَلَى
ٱلْكَٰفِرِينَ ٧١

72. Wọn kò ha rí i pé àwọn ẹran ọ̀sìn tí wọn ń jọ̀gá lé lórí wà nínú àwọn ohun tí ọwọ́ Wa ti dá lárà bí?

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا خَلَقْنَا لَهُم مِّمَّا عَمِلَتْ
أَيْدِينَآ أَنْعَٰمًا فَهُمْ لَهَا مَٰلِكُونَ ٧٢

73. A sì tẹ̀ wọ́n lóríba fún wọn, wọ́n ń gùn nínú wọn, wọ́n sì tún ń jẹ nínú wọn.

وَ ذَلَّلْنٰهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوْبُهُمْ وَ مِنْهَا يَاْكُلُوْنَ ﴿٧٣﴾

74. Wọ́n sì tún ń rí àwọn àǹfàní mìíràn lára wọn àti àwọn nǹkan mímu pẹ̀lú. Wọn kì yóò ha dúpẹ́?

وَ لَهُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ وَ مَشَارِبُ ؕ اَفَلَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٧٤﴾

75. Síbẹ̀ wọ́n tún mú àwọn ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Allah kí wọ́n lè ràn wọ́n lọ́wọ́.

وَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اٰلِهَةً لَّعَلَّهُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿٧٥﴾

76. Wọn kò ní le ràn wọ́n lọ́wọ́, ṣùgbọ́n A o kó wọn jọ gẹ́gẹ́ bí ọ̀wọ́ kan (tí yóò jẹ́rìí takò wọ́n).

لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ نَصْرَهُمْ ۙ وَ هُمْ لَهُمْ جُنْدٌ مُّحْضَرُوْنَ ﴿٧٦﴾

77. Nítorí náà má ṣe jẹ́kí ọ̀rọ̀ tí wọ́n ń sọ bà ọ́ nínú jẹ́. Dájúdájú Àwá mọ ohun tí wọ́n fi pamọ́ àti ohun tí wọ́n fi hàn.

وقف لازم

فَلَا يَحْزُنْكَ قَوْلُهُمْ ۘ اِنَّا نَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَ مَا يُعْلِنُوْنَ ﴿٧٧﴾

78. Ènìyàn kò ha mọ̀ ni pé Àwa ni A dá a láti inú omi lọ́gbọ́lọ́gbọ́? Sì kíyèsí i, ó di alàtakò tí ó fi ojú hàn.

اَوَ لَمْ يَرَ الْاِنْسَانُ اَنَّا خَلَقْنٰهُ مِنْ نُّطْفَةٍ فَاِذَا هُوَ خَصِيْمٌ مُّبِيْنٌ ﴿٧٨﴾

79. Ó ń ṣe àfiwé fún Wa, ó sì gbàgbé ìṣẹ̀dá rẹ̀ ó ń sọ pé, “Ta ni yóò sọ àwọn egungun wọ̀nyí di ọ̀tun lẹ́hìn tí ó bá ti kẹfun ?’

وَ ضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَّ نَسِيَ خَلْقَهٗ ؕ قَالَ مَنْ يُّحْيِ الْعِظَامَ وَ هِيَ رَمِيْمٌ ﴿٧٩﴾

80. Sọ pé, ‘ẹni tí Ó dá wọn lákọ̀ọ́kọ́ ni yóò sọ wọ́n di ọ̀tun; Ó sì mọ̀ nípa gbogbo ẹ̀dá,

قُلْ يُحْيِيْهَا الَّذِيْۤ اَنْشَاَهَاۤ اَوَّلَ مَرَّةٍ ؕ وَ هُوَ بِكُلِّ خَلْقٍ عَلِيْمُ ۙ ﴿٨٠﴾

81. Ẹni tí Ó ń mú iná jáde láti ara igi tútù, sì wò ó, láti inú rẹ̀ ni ẹ̀yín ti ń tanná.

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمْ مِّنَ الشَّجَرِ الْاَخْضَرِ نَارًا فَاِذَاۤ اَنْتُمْ مِّنْهُ تُوْقِدُوْنَ ﴿٨١﴾

82. 'Ṣé ẹni tí ó dá ọ̀run àti ayé náà kò ha lágbára láti dá irú wọn ni bí?' Béẹ̀ ni, Òun ni Ọba Adẹ́dàá, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

أَوَلَيْسَ الَّذِي خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ بِقٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَنْ يَّخْلُقَ مِثْلَهُمْ ۚ بَلٰى ۚ وَهُوَ الْخَلّٰقُ الْعَلِيمُ ﴿٨٢﴾

83. Dájúdájú àṣẹ Rẹ̀ nipé nígbà tí Ó bá ti gbèrò nǹkankan ni pé Jẹ́ Béẹ̀ , ohun náà yóò sì bẹ̀rẹ̀ sí í jẹ́ béẹ̀ .

إِنَّمَآ أَمْرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيْـًٔا أَنْ يَّقُولَ لَهُۥ كُنْ فَيَكُونُ ﴿٨٣﴾

84. Mímọ́ ni fún Ẹni náà tí ìkápá ohun gbogbo ń bẹ lọ́wọ́ Rẹ̀, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ sì ni a o dá yín padà sí.

فَسُبْحٰنَ الَّذِي بِيَدِهِۦ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيْءٍ وَّإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٤﴾




## AL-SỌỌFFAAT

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Mo fi àwọn tí wọ́n tò lẹ́sẹẹṣẹ ṣe ẹ̀rí,

وَالصّٰٓفّٰتِ صَفًّا ②

3. Tí wọ́n tún ń lé aburú ọ̀tá, jìnnà pátápátá,

فَالزّٰجِرٰتِ زَجْرًا ③

4. Wọ́n sì tún ń ka á (Al-Kur'an gẹ́gẹ́ bí) ìrántí,

فَالتّٰلِيٰتِ ذِكْرًا ④

5. Dájúdájú Ọlọ́run yín Ọ̀kan ṣoṣo ni,

إِنَّ إِلٰهَكُمْ لَوَاحِدٌ ⑤

6. Olúwa àwọn ọ̀run àti ayé àti àwọn ohun tí ń bẹ láàrin wọn, Òun náà sì ni Olúwa ilà oòrùn.

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَرَبُّ الْمَشَارِقِ ⑥

7. Àwá ti fi àwọn ìràwọ̀ ṣe ojú ọ̀run tí ó súnmọ́ ayé lọ́ṣọ̀ọ́.

إِنَّا زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِزِيْنَةِ الْكَوَاكِبِ ⑦

8. Àti fún ìdáàbòbò kúrò lọ́wọ́ àwọn ọlọ̀tẹ̀, ẹni èṣù.

وَحِفْظًا مِّنْ كُلِّ شَيْطٰنٍ مَّارِدٍ ⑧

9. Wọn kò lè gbọ́ ọ̀rọ̀ kankan láti ibi ìpéjọ àwọn Mọlaika tó ga (bí kò ṣe pé) wọn yóò máa lẹ̀ wọ́n ní òkuta ní gbogbo ọ̀nà.

لَا يَسَّمَّعُوْنَ إِلَى الْمَلَإِ الْأَعْلٰى وَيُقْذَفُوْنَ مِنْ كُلِّ جَانِبٍ ⑨

10. Ní lílé sẹ́hìn, ìyà gbére sì ń bẹ fún wọn,

دُحُوْرًا وَّلَهُمْ عَذَابٌ وَّاصِبٌ ⑩

11. Àyàfi ẹni tí ó bá yọ́ ọ̀rọ̀ kan gbọ́, ahọ́n iná èyí tó ń já ṣòòròṣò yóò sì lépa rẹ̀.

إِلَّا مَنْ خَطِفَ الْخَطْفَةَ فَأَتْبَعَهُ شِهَابٌ ثَاقِبٌ ⑪

فَاسْتَفْتِهِمْ أَهُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمْ مَّنْ خَلَقْنَا ۚ إِنَّا خَلَقْنَاهُم مِّن طِينٍ لَّازِبٍ ﴿١٢﴾

12. Nítorí náà bi wọ́n léèrè bí àwọn ló nira láti dá ni tàbí àwọn ẹlòmíràn tí Àwá ti dá?

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُونَ ﴿١٣﴾

13. Bẹ́ẹ̀ kọ́, ìwọ́ ń ṣe èèmọ̀ nígbà tí àwọn ń ṣe yẹ̀yẹ́.

وَإِذَا ذُكِّرُوا لَا يَذْكُرُونَ ﴿١٤﴾

14. Àti nígbà tí wọ́n bá rán wọn létí, wọn kì í gba ìrántí.

وَإِذَا رَأَوْا آيَةً يَسْتَسْخِرُونَ ﴿١٥﴾

15. Àti nígbà tí wọ́n bá sì rí Àmì kan wọn yóò máa ṣe yẹ̀yẹ́.

وَقَالُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ﴿١٦﴾

16. Àti wí pé wọn yóò máa sọ wí pé, 'Eléyìí kò jẹ́ nǹkàn kan bí kò ṣe idán tó hàn gbangba.

أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿١٧﴾

17. "Ṣé ìgbà tí a bá ti kú tán tí a sí ti di erùpẹ̀ àti egungun, wọn yóò ha tún gbé wa dìde bí?

أَوَآبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿١٨﴾

18. 'Tàbí àwọn bàbá wa àtijọ́ pẹ̀lú?'

قُلْ نَعَمْ وَأَنتُمْ دَاخِرُونَ ﴿١٩﴾

19. Sọ fún wọn pé, 'bẹ́ẹ̀ ni, nígbà náà ni a o sọ yín di ẹni yẹpẹrẹ.'

فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَاحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ يَنظُرُونَ ﴿٢٠﴾

20. Kò ju ìró kan ṣoṣo lọ, nígbà náà ni ojú gbogbo wọn yóò là.

وَقَالُوا يَا وَيْلَنَا هَٰذَا يَوْمُ الدِّينِ ﴿٢١﴾

21. Wọn yóò sì sọ pé, 'Ó mà ṣe lára wa o! èyí ni Ọjọ́ ẹ̀san náà.'

هَٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ الَّذِي كُنتُم بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾ ع

22. 'Èyí ni Ọjọ́ Ìdájọ́ náà tí ẹ̀ ń pè ní irọ́.'

**ÌDÁ 2**

احْشُرُوا الَّذِينَ ظَلَمُوا وَأَزْوَاجَهُمْ وَمَا كَانُوا يَعْبُدُونَ ﴿٢٣﴾

23. Ẹ kó àwọn alábòsí jọ àti àwọn ẹlẹgbẹ́ wọn àti gbogbo ohun tí wọ́n ń sìn.

مِن دُونِ اللَّهِ فَاهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطِ الْجَحِيمِ ﴿٢٤﴾

24. (A ó sì sọ fún àwọn màláíkà pé), 'Ẹ kó àwọn alábòsí jọ àti àwọn ẹlẹgbẹ́ wọn àti gbogbo ohun tí wọ́n ń sìn

25. ‘Kí ẹ sì dáwọn dúró; nítorí pé dájúdájú a gbọ́dọ̀ bi wọ́n léèrè.’

وَقِفُوهُمْ ۖ إِنَّهُم مَّسْئُولُونَ ٢٥

26. ‘Kí ló ṣe yín tí ẹ kò fi ran ara yín lọ́wọ́?’

مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُونَ ٢٦

27. Bẹ́ẹ̀ kọ́ lónìí ni wọn yóò gbà fún (Allah).

بَلْ هُمُ الْيَوْمَ مُسْتَسْلِمُونَ ٢٧

28. Àwọn kan nínú wọn yóò dojúkọ ara wọn, wọn yóò sì máa bi ara wọn léèrè.

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ٢٨

29. Wọn yóò wí pé, ‘Ẹyin ni ẹ máa ń wá bá wa tí ẹ sì ń búra pé ẹ̀yín jẹ́ olódodo.’

قَالُوا إِنَّكُمْ كُنتُمْ تَأْتُونَنَا عَنِ الْيَمِينِ ٢٩

30. Wọn yóò wí pé, ‘Bẹ́ẹ̀ kọ́, ẹ̀yin fún ra yín ni ẹ kò jẹ́ olùgbàgbọ́ òdodo.’

قَالُوا بَل لَّمْ تَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ٣٠

31. Àwa kò sì lágbára kan lórí yín, ṣùgbọ́n ẹ̀yin jẹ́ olórí kunkun ènìyàn.

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيْكُم مِّن سُلْطَانٍ ۖ بَلْ كُنتُمْ قَوْمًا طَاغِينَ ٣١

32. ‘Nítorí náà ọ̀rọ̀ Olúwa wa ti ṣẹ lé wa lórí pé àwa yóò tọ́ (ìyà) iná wò.’

فَحَقَّ عَلَيْنَا قَوْلُ رَبِّنَا ۖ إِنَّا لَذَائِقُونَ ٣٢

33. ‘Àwa ni a mú yín ṣìnà nítorí pé àwa náà jẹ́ olùṣìnà.’

فَأَغْوَيْنَاكُمْ إِنَّا كُنَّا غَاوِينَ ٣٣

34. Lótìítọ́ ní ọjọ́ náà gbogbo wọn ni yóò pín nínú ìyà náà.

فَإِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِي الْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٣٤

35. Dájúdájú báyìí lÀwa yóò ṣe fún àwọn tó jẹ̀bi.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِينَ ٣٥

36. Dájúdájú wọn á máa ṣe ìgbéraga nígbà tí a bá sọ fún wọn wí pé kò sí Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Allah.

إِنَّهُمْ كَانُوا إِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ ٣٦

37. Wọ́n sì wí pé, ‘Àwa yóò ha fi

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُو آلِهَتِنَا لِشَاعِرٍ

àwọn òrìṣà wa sílẹ̀ nítorí akéwì kan tí ń ṣiwèrè bí?'

مَّجْنُوْنٍ ٣٧

38. Bẹ́ẹ̀ kọ́, òun mú òdodo wá; ó sì jẹ́rìí sí àwọn òjíṣẹ́ tí ó kù.

بَلْ جَآءَ بِالْحَقِّ وَصَدَّقَ الْمُرْسَلِيْنَ ٣٨

39. Dájúdájú ẹ̀yin yóò tọ́ ìyà olóró náà wò.

اِنَّكُمْ لَذَآئِقُوا الْعَذَابِ الْاَلِيْمِ ٣٩

40. A kò ní san yín lẹ́san kan àyàfi ohun tí ẹ bá ṣe nísẹ́.

وَمَا تُجْزَوْنَ اِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ٤٠

41. Àyàfi àwọn ẹrúsìn Allah tí a ti ṣà lẹ́ṣà.

اِلَّا عِبَادَ اللّٰهِ الْمُخْلَصِيْنَ ٤١

42. Àwọn wọ̀nyí ni yóò gba ìpèsè kan tí a ti mọ̀.

اُولٰٓئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَّعْلُوْمٌ ٤٢

43. (Gẹ́gẹ́ bí) àwọn èso igi wọn yóò sì jẹ́ ẹni àpọ́nlé.

فَوَاكِهُ ۚ وَهُمْ مُّكْرَمُوْنَ ٤٣

44. Nínú ọgbà onídẹ̀ra.

فِيْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ٤٤

45. Wọn yóò dojú kọ ara wọn lórí ìtẹ́.

عَلٰى سُرُرٍ مُّتَقٰبِلِيْنَ ٤٥

46. A o máa gbé ife omi tí ó jẹ́ omi ìṣẹ́lẹ̀rú yí wọn ká.

يُطَافُ عَلَيْهِمْ بِكَاْسٍ مِّنْ مَّعِيْنٍ ٤٦

47. Tí ó jẹ́ funfun, tí ó sì dùn lẹ́nu àwọn tí wọ́n ń mu ún.

بَيْضَآءَ لَذَّةٍ لِّلشّٰرِبِيْنَ ٤٧

48. Nínú èyí tí ọtí kì yóò pa wọ́n tàbí kí ó gba làákáyè wọn.

لَا فِيْهَا غَوْلٌ وَّلَا هُمْ عَنْهَا يُنْزَفُوْنَ ٤٨

49. Àwọn Obìnrin ẹlẹ́yinjú-ẹgẹ́ tí kò ní máa fi ojú wọn wo ìwòkuwò yóò wà lọ́dọ̀ wọn.

وَعِنْدَهُمْ قٰصِرٰتُ الطَّرْفِ عِيْنٌ ٤٩

50. Tí wọ́n dà bí ẹyin adìẹ tí a dáàbòbò.

كَاَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُوْنٌ ٥٠

51. Lẹ́hìn náà, àwọn kan yóò dojúkọ ara wọn, wọn yóò máa bi ara wọn léèrè.

فَاَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ يَّتَسَآءَلُوْنَ ٥١

52. Ọkan nínú wọn yóò wí pé, Èmi ní ọrẹ̀ tímọ́tímọ́ kan (láyé).
قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّي كَانَ لِي قَرِيْنٌ ﴿٥٢﴾

53. Tí ó máa ń sọ pé, 'Ǹjẹ́ ìwọ ha ń bẹ nínú àwọn tó gba òdodo?
يَّقُوْلُ أَئِنَّكَ لَمِنَ الْمُصَدِّقِيْنَ ﴿٥٣﴾

54. Nígbà tí a bá ti kú, tí a sì ti di erùpẹ̀ àti egungun lásán, Ǹjẹ́ a o ha san ẹsan fún wa bí?'
ءَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَّعِظَامًا ءَإِنَّا لَمَدِيْنُوْنَ ﴿٥٤﴾

55. Òun yóò sọ pé, 'Ẹyin kì yó ha yọjú wò ó?'
قَالَ هَلْ أَنْتُمْ مُّطَّلِعُوْنَ ﴿٥٥﴾

56. Nígbà náà yóò yọjú, yóò sì rii ní àárín gbùngbùn iná.
فَاطَّلَعَ فَرَاٰهُ فِي سَوَآءِ الْجَحِيْمِ ﴿٥٦﴾

57. Òun yóò sọ pé: 'Mo fi Allah búra, ìwọ́ fẹ́rẹ̀ kó ìparun bá mi.
قَالَ تَاللّٰهِ إِنْ كِدْتَّ لَتُرْدِيْنِ ﴿٥٧﴾

58. Tí kì í bá ṣe nípa àánú Olúwa mi ni, dájúdájú Èmi kì bá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí yóò wà (nínú iná).
وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّي لَكُنْتُ مِنَ الْمُحْضَرِيْنَ ﴿٥٨﴾

59. Ṣé àwa kò ní kú mọ́ nígbà náà?
أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِيْنَ ﴿٥٩﴾

60. Lẹ́hìn ikú wa àkọ́kọ́ a kò sì ní jẹ wá níyà.
إِلَّا مَوْتَتَنَا الْأُوْلٰى وَ مَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِيْنَ ﴿٦٠﴾

61. Dájúdájú èyí jẹ́ èrè, ìṣẹ́gun títóbi.
إِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿٦١﴾

62. Nítorí irú èyí, kí ẹni tí yóò bá ṣe iṣẹ́ máa ṣe é.
لِمِثْلِ هٰذَا فَلْيَعْمَلِ الْعٰمِلُوْنَ ﴿٦٢﴾

63. Ǹjẹ́ èyí ló dára ní síṣe àlejò ni àbí igi ọrọ̀ ẹlẹ́gùn-ún?
أَذٰلِكَ خَيْرٌ نُّزُلًا أَمْ شَجَرَةُ الزَّقُّوْمِ ﴿٦٣﴾

64. Dájúdájú Àwa ti ṣe é ní wàhálà fún àwọn alábòsí.
إِنَّا جَعَلْنٰهَا فِتْنَةً لِّلظّٰلِمِيْنَ ﴿٦٤﴾

65. Ó jẹ́ igi kan tí ó hù jáde láti ìsàlẹ̀ iná ọ̀run àpáàdì.
إِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِي أَصْلِ الْجَحِيْمِ ﴿٦٥﴾

66. Èso rẹ̀ dàbí orí àwọn èṣù.
طَلْعُهَا كَأَنَّهُ رُءُوْسُ الشَّيٰطِيْنِ ﴿٦٦﴾

67. Wọn yóò sì jẹ àjẹyó nínú rẹ̀.

فَإِنَّهُمْ لَآكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ٦٧

68. Lẹ́hìn náà, wọn yóò mu omi híhó tí a ti rò pọ̀ lé e lórí.

ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِنْ حَمِيمٍ ٦٨

69. Lẹ́hìn náà, dájúdájú ibìpadàsí wọn yóò jẹ́ iná ọ̀run àpáàdì (Jahim).

ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى الْجَحِيمِ ٦٩

70. Dájúdájú wọ́n bá àwọn bàbá wọn nínú ìṣìnà.

إِنَّهُمْ أَلْفَوْا آبَاءَهُمْ ضَالِّينَ ٧٠

71. Àwọn náà ń sáré láti tẹ̀lé ipaṣẹ̀ wọn.

فَهُمْ عَلَىٰ آثَارِهِمْ يُهْرَعُونَ ٧١

72. Ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ẹni àkọ́kọ́ ló ti ṣìnà ṣíwájú wọn.

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ الْأَوَّلِينَ ٧٢

73. Dájúdájú Àwá ti rán àwọn Olùkìlọ̀ sí àárín wọn.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِمْ مُنْذِرِينَ ٧٣

74. Sì kíyèsii! Báwo ni ìgbẹ̀hìn àwọn tí a ti kìlọ̀ fún ti burú tó.

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنْذَرِينَ ٧٤

75. Àyàfi àwọn ẹrúsìn Allah tí a ti ṣà lẹ́ṣà.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ٧٥ ع

ÌDÁ 3

76. Dájúdájú Nuh kígbe pè Wá, Àwá sì ní ó dára jùlọ ní Olùjẹ́-ìpè.

وَلَقَدْ نَادَانَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ الْمُجِيبُونَ ٧٦

77. A sì gba òun àti ìdílé rẹ̀ là kúrò nínú ìdàámú ńlá.

وَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ ٧٧

78. Àwá sì ṣe àwọn ọmọ rẹ̀ nìkan ní ẹni tó ṣẹ́kù sórí ilẹ̀.

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُ هُمُ الْبَاقِينَ ٧٨

79. Àwá sì fi ìrántí rere sílẹ̀ fún un, láàrin àwọn ìran tí ó ń bọ̀.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ٧٩

80. Àláfíà kí ó máa bá Nuh láàrin gbogbo àwọn ènìyàn ayé.

سَلَامٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِي الْعَالَمِينَ ٨٠

81. Báyìí ni Àwa ń san ẹ̀san fún àwọn olùṣerere.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٨١﴾

82. Dájúdájú òún jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹrúsìn Wa tí ó gbàgbọ́.

إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٢﴾

83. Lẹ́hìn náà, A tẹ àwọn ìyókù rì.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ ﴿٨٣﴾

84. Dájúdájú Ibrahim ń bẹ nínú àwọn tí ó tẹ̀lé e.

وَإِنَّ مِنْ شِيعَتِهِ لَإِبْرَاهِيمَ ﴿٨٤﴾

85. Nígbà tí ó wá bá Olúwa rẹ̀ pẹ̀lú ọkàn mímọ́.

إِذْ جَاءَ رَبَّهُ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ﴿٨٥﴾

86. Nígbà tí ó sọ fún bàbá rẹ̀ àti àwọn ènìyàn rẹ̀ pé, ‘Kí ni ohun tí ẹ ń sìn?’

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٦﴾

87. Kì ha ṣe irọ́ ni àwọn ọlọrun mìíràn tí ẹ̀ ń wá lẹ́hìn Allah bí?

أَئِفْكًا آلِهَةً دُونَ اللَّهِ تُرِيدُونَ ﴿٨٧﴾

88. Ǹjẹ́ nígbà náà kí ni èrò ọkàn yín nípa Olúwa gbogbo ẹ̀dá?

فَمَا ظَنُّكُمْ بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٨٨﴾

89. Lẹ́hìn náà ó síjú wo àwọn ìràwọ̀.

فَنَظَرَ نَظْرَةً فِي النُّجُومِ ﴿٨٩﴾

90. Ó sì wí pé “Nítòótọ́, ara mi kò yá.

فَقَالَ إِنِّي سَقِيمٌ ﴿٩٠﴾

91. Wọ́n sì yípadà kúrò ní ọ̀dọ̀ rẹ̀, wọ́n bá tiwọn lọ.

فَتَوَلَّوْا عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩١﴾

92. Ó sì dojú ko àwọn òrìṣà wọn ó wí pé: ‘Ẹ kò ní jẹun ni?

فَرَاغَ إِلَىٰ آلِهَتِهِمْ فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٩٢﴾

93. Kí ló ṣe yín tí ẹ kò sọ̀rọ̀?’

مَا لَكُمْ لَا تَنْطِقُونَ ﴿٩٣﴾

94. Lẹ́hìn náà, ó dojú kọ wọ́n ó sì bẹ̀rẹ̀ sí fi ọwọ́ ọ̀tún lù wọ́n.

فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًا بِالْيَمِينِ ﴿٩٤﴾

95. Lẹ́hìn náà wọ́n sáré wá bá a.

فَأَقْبَلُوا إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٥﴾

96. Ó sọ wí pé; “Ẹ ha lè máa sin ohun (ère) tí ẹ gbẹ́ fúnra yín bí?

قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ ﴿٩٦﴾

97. Nígbà tí ó jẹ́ pé Allah ni ó dá yín àti ohun tí ẹ̀ ń ṣe”.

وَاللّٰهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿٩٧﴾

98. Wọ́n wí pé; “Ẹ kọ́ ilé kan fún un, kí ẹ sì jù ú sínú iná.

قَالُوا ابْنُوْا لَهٗ بُنْيَانًا فَأَلْقُوْهُ فِي الْجَحِيْمِ ﴿٩٨﴾

99. Lọ́nà báyìí ni wọ́n pa ète búburú sí i, ṣùgbọ́n A sọ wọ́n di ẹni ìrẹ̀lẹ̀ pátápátá.

فَأَرَادُوْا بِهٖ كَيْدًا فَجَعَلْنٰهُمُ الْأَسْفَلِيْنَ ﴿٩٩﴾

100. Òún sì wí pé: ‘Mò ń lọ sọ́dọ̀ Olúwa mi – Ẹni tí yóò tọ́ mi sọ́nà.

وَقَالَ إِنِّيْ ذَاهِبٌ إِلٰى رَبِّيْ سَيَهْدِيْنِ ﴿١٠٠﴾

101. Olúwa mi jọ̀wọ́ ta mí lọ́rẹ ọmọ rere kan.”

رَبِّ هَبْ لِيْ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١٠١﴾

102. Nítorí náà A fún un ní ìró ìdùnnú nípa ọmọ ọkùnrin onífaradà kan.

فَبَشَّرْنٰهُ بِغُلٰمٍ حَلِيْمٍ ﴿١٠٢﴾

103. Nígbà tí ó sì dàgbà tó láti máa bá a siṣẹ́, ó sọ pé, ‘Ìwọ ọmọ mi, mo ríi ní ojú àlá pé: mò ń dùbú rẹ̀, nítorí náà, gbé e yẹ̀wò kí ni ìwọ náà rí sí i?’ Òún sì wí pé, ‘Ìwọ bàbá mi, ṣe ohunkóhun tí a bá pa ọ́ láṣẹ, ìwọ yóò sì bá mi ní onífaradà bí Allah bá fẹ́.”

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ السَّعْيَ قَالَ يٰبُنَيَّ إِنِّيْ أَرٰى فِي الْمَنَامِ أَنِّيْ أَذْبَحُكَ فَانْظُرْ مَاذَا تَرٰى ۚ قَالَ يٰأَبَتِ افْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ز سَتَجِدُنِيْ إِنْ شَاءَ اللّٰهُ مِنَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٠٣﴾

104. Nígbà tí àwọn méjèèjì si ti gba (láti ṣe ifẹ Allah), lo ba da a dubulẹ.

فَلَمَّا أَسْلَمَا وَتَلَّهٗ لِلْجَبِيْنِ ﴿١٠٤﴾

105. A sì pè é pé, ‘Ìwọ Ibrahim!

وَنَادَيْنٰهُ أَنْ يّٰإِبْرٰهِيْمُ ﴿١٠٥﴾

106. Dájúdájú ó ti mú àlá náà ṣẹ’ dájúdájú báyìí ni Àwá ń sẹ̀san fún àwọn olùṣe rere.’

قَدْ صَدَّقْتَ الرُّءْيَا ۚ إِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٠٦﴾

107. Dájúdájú èyí jẹ́ ìdánwò tó hàn gbañgba.

إِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْبَلٰٓؤُا الْمُبِيْنُ ﴿١٠٧﴾

وَفَدَيْنٰهُ بِذِبْحٍ عَظِيْمٍ ﴿١٠٨﴾

108. A ṣe ìràpadà fún un pẹ̀lú ìjùsílẹ̀ àgbò ńlá kan.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْاٰخِرِيْنَ ﴿١٠٩﴾

109. Àwá sì fi ìrántí rere sílẹ̀ fún un láàrín àwọn ìran tí ń bọ̀.

سَلٰمٌ عَلٰٓى اِبْرٰهِيْمَ ﴿١١٠﴾

110. Ki àláfíà máa ba Ibrahim!

كَذٰلِكَ نَجْزِى الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١١١﴾

111. Báyìí ni Àwa ń san ẹ̀san fún àwọn tó ń ṣe rere.

اِنَّهٗ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١١٢﴾

112. Dájúdájú òún jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹrúsìn Wa tí ó gbàgbọ́.

وَبَشَّرْنٰهُ بِاِسْحٰقَ نَبِيًّا مِّنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١١٣﴾

113. Àwá sì fún un ní ìró-ìdùnnú nípa Ishak. Annabi, tí ó sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ènìyàn rere.

وَبٰرَكْنَا عَلَيْهِ وَعَلٰٓى اِسْحٰقَ ۗ وَمِنْ ذُرِّيَّتِهِمَا مُحْسِنٌ وَّظَالِمٌ لِّنَفْسِهٖ مُبِيْنٌ ﴿١١٤﴾ ع

114. Àwá sì ṣe Ìbùkún fún ùun àti Ishak. Àwọn díẹ̀ sì ń bẹ nínú àwọn ọmọ wọn tí wọ́n ń ṣe rere, àwọn míràn sì jẹ́ olùṣe àbòsí, tí ó hàn gbangba fún ẹ̀mí ara wọn.

ÌDÁ 4

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلٰى مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ ﴿١١٥﴾

115. Dájúdájú Àwá ti ṣe ojú rere Wa sí Musa àti Haruna.

وَنَجَّيْنٰهُمَا وَقَوْمَهُمَا مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيْمِ ﴿١١٦﴾

116. Àwá sì ti gba àwọn méjèèjì àti àwọn ènìyàn wọn là kúrò nínú ìdààmú ńlá.

وَنَصَرْنٰهُمْ فَكَانُوْا هُمُ الْغٰلِبِيْنَ ﴿١١٧﴾

117. Àwá sì ràn wọ́n lọ́wọ́ tí ó fi jẹ́ pé wọ́n borí.

وَاٰتَيْنٰهُمَا الْكِتٰبَ الْمُسْتَبِيْنَ ﴿١١٨﴾

118. Àwa si fún àwọn méjèèjì ní ìwé tó ṣe àlàyé ohun gbogbo.

وَهَدَيْنٰهُمَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيْمَ ﴿١١٩﴾

119. Àwá sì tọ́ wọn s'ọ́nà tààrà.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِي الْاٰخِرِيْنَ ﴿١٢٠﴾

120. Àwá sì fi ìrántí rere sílẹ̀ fún àwọn méjèèjì láàrin àwọn tó ń bọ̀ lẹ́hìn.

سَلٰمٌ عَلٰى مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ ١٢١

121. Kí àláfíà máa bá Musa àti Haruna.

اِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِى الْمُحْسِنِيْنَ ١٢٢

122. Báyìí, nítòótọ́ ni Àwà ń sẹ̀san fún àwọn olùṣerere.

اِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِيْنَ ١٢٣

123. Dájúdájú àwọn méjèèjì ń bẹ nínú ẹrúsìn Wa tó gbàgbọ́.

وَاِنَّ اِلْيَاسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ١٢٤

124. Dájúdájú Iliyas jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́.

اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖٓ اَلَا تَتَّقُوْنَ ١٢٥

125. Nígbà tí ó sọ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé, 'Ẹ̀yin kì yóò páyà Allah bí?

اَتَدْعُوْنَ بَعْلًا وَّتَذَرُوْنَ اَحْسَنَ الْخَالِقِيْنَ ١٢٦

126. Ẹ̀yin yóò ha máa ké pe Baal (oriṣa) kí ẹ sì kọ Ẹni tí Ó dára jù ní adẹ́dáà sílẹ̀.

اللّٰهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ اٰبَآئِكُمُ الْاَوَّلِيْنَ ١٢٧

127. Allah, Olúwa yín àti Olúwa àwọn bàbá ńlá yín."

فَكَذَّبُوْهُ فَاِنَّهُمْ لَمُحْضَرُوْنَ ١٢٨

128. Ṣùgbọ́n wọ́n pè é lópùrọ́, nítorí náà, dájúdájú wọn yóò máa bẹ (nínú iná).

اِلَّا عِبَادَ اللّٰهِ الْمُخْلَصِيْنَ ١٢٩

129. Àyàfi àwọn ẹrúsìn Allah tí a ti ṣà lẹ́ṣà.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى الْاٰخِرِيْنَ ١٣٠

130. A ó sì fi ìrántí rere sílẹ̀ fún un láàrin àwọn ìran tí ń bọ̀ lẹ́hìn.

سَلٰمٌ عَلٰٓى اِلْ يَاسِيْنَ ١٣١

131. Kí àláfíà máa bá Ilyas.

اِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِى الْمُحْسِنِيْنَ ١٣٢

132. Báyìí ni Àwa ń sẹ̀san fún àwọn olùṣerere.

اِنَّهٗ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِيْنَ ١٣٣

133. Dájúdájú òún jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹrúsìn Wa tó gbàgbọ́.

وَاِنَّ لُوْطًا لَّمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ١٣٤

134. Àti pé dájúdájú Luut jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́.

اِذْ نَجَّيْنٰهُ وَاَهْلَهٗٓ اَجْمَعِيْنَ ١٣٥

135. Nígbà tí Àwá gba òun àti gbogbo ìdílé rẹ̀ là.

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغٰبِرِيْنَ ١٣٦

136. Àyàfi arúgbó Obìnrin kan tó ń bẹ nínú àwọn tí ó ṣẹ́kù.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْاٰخَرِيْنَ ١٣٧

137. Lẹ́hìn náà Àwá pa àwọn tókù run.

وَإِنَّكُمْ لَتَمُرُّوْنَ عَلَيْهِمْ مُّصْبِحِيْنَ ١٣٨

138. Àti pé dájúdájú ẹ̀yín ń kọjá lẹ́gbẹ̀ẹ́ wọn láràárọ̀.

ع وَبِالَّيْلِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ١٣٩

139. Àti ní alaalẹ́, ẹ̀yin kì yóò ha ṣe làákáyè bí?

ÌDÁ 5

وَإِنَّ يُوْنُسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ١٤٠

140. Àti pé dájúdájú Yunus jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́.

إِذْ أَبَقَ إِلَى الْفُلْكِ الْمَشْحُوْنِ ١٤١

141. Nígbà tí ó sálọ sínú ọkọ̀ kan tí ó kún (fún ẹ̀rò).

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ الْمُدْحَضِيْنَ ١٤٢

142. Òún sì muje pẹ̀lú àwọn òṣìṣẹ́ ọkọ̀ náà, aje sì mú un.

فَالْتَقَمَهُ الْحُوْتُ وَهُوَ مُلِيْمٌ ١٤٣

143. Ẹja (ńlá) kan sì gbé e mì, ó sì dá ara rẹ̀ lẹ́bi.

فَلَوْلَا أَنَّهُ كَانَ مِنَ الْمُسَبِّحِيْنَ ١٤٤

144. Bí òun kò bá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń yin Ọlọ́run lógo ni,

النصف لَلَبِثَ فِيْ بَطْنِهِ إِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ١٤٥

145. Dájúdájú òun ìbá wà nínú ikùn rẹ̀ (ẹja náà) títí di Ọjọ́ Àjíǹde.

فَنَبَذْنٰهُ بِالْعَرَاءِ وَهُوَ سَقِيْمٌ ١٤٦

146. Ṣùgbọ́n A pọ̀ ọ́ sí orí ilẹ̀ ní òkè odò òún sì ń ṣe àmódi.

وَأَنْۢبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِّنْ يَّقْطِيْنٍ ١٤٧

147. Àwá sì jẹ́ kí ewé ìtàkùn kan hù ṣíji bò ó.

وَأَرْسَلْنٰهُ إِلٰى مِائَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيْدُوْنَ ١٤٨

148. Àti pé A rán an níṣẹ́ sí ẹgbàá lọ́nà àádọ́ta ènìyàn tàbí jù bẹ́ẹ̀ lọ.

فَاٰمَنُوْا فَمَتَّعْنٰهُمْ إِلٰى حِيْنٍ ١٤٩

149. Wọ́n gbàgbọ́, A sì pèsè ìdẹ̀ra fún wọn fún ìgbà díẹ̀.

150. Nítorí náà bèèrè lọ́wọ́ wọn bí, ti Olúwa rẹ̀ ni àwọn ọmọbìnrin ni, tí àwọn ọmọkùnrin sì jẹ́ tiwọn.

فَاسْتَفْتِهِمْ أَلِرَبِّكَ الْبَنَاتُ وَلَهُمُ الْبَنُونَ ﴿١٥٠﴾

151. Tàbí a dá àwọn Màláíkà lóbìnrin tí wọ́n sì jẹ́ ẹlẹ́rìí nípa rẹ̀.

أَمْ خَلَقْنَا الْمَلَائِكَةَ إِنَاثًا وَهُمْ شَاهِدُونَ ﴿١٥١﴾

152. Kíyèsi! Dájúdájú Eléyìí wà nínú àdápa irọ́ wọn tí wọ́n ń sọ pé.

أَلَا إِنَّهُمْ مِنْ إِفْكِهِمْ لَيَقُولُونَ ﴿١٥٢﴾

153. “Allah bí ọmọ”. Bẹ́ẹ̀ sì ni dájúdájú òpùrọ́ ni wọ́n.

وَلَدَ اللَّهُ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٥٣﴾

154. Òún ha lè ṣa àwọn ọmọbìnrin lẹ́ṣà dípò àwọn ọmọkùnrin bí?

أَصْطَفَى الْبَنَاتِ عَلَى الْبَنِينَ ﴿١٥٤﴾

155. Kí ni ohun t’ó ń ṣe yín? Báwo ni ẹ̀yín ti ṣe ń ṣe ìdájọ́ yìí?

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿١٥٥﴾

156. Kí ní ṣe tí ẹ̀yin kò gba ìrántí?

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٦﴾

157. Tàbí ẹ̀yin ní ẹ̀rí ọ̀rọ̀ t’ó hàn gbangba ni bí?

أَمْ لَكُمْ سُلْطَانٌ مُبِينٌ ﴿١٥٧﴾

158. Ǹjẹ́ nígbà náà ẹ mú ìwé yín wá bí ẹ̀yín bá jẹ́ olótìítọ́.

فَأْتُوا بِكِتَابِكُمْ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٥٨﴾

159. Àti pé wọ́n ti fi ìbátan sí ààrin Òun àti àwọn alijannu, ṣùgbọ́n àwọn alijannu mọ̀ dájú wípé, a ó kó wọn jọ pọ̀ (ṣíwájú Rẹ̀).

وَجَعَلُوا بَيْنَهُ وَبَيْنَ الْجِنَّةِ نَسَبًا وَلَقَدْ عَلِمَتِ الْجِنَّةُ إِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٥٩﴾

160. Mímọ́ Rẹ (Allah); Ó kọjá ohun tí wọ́n ń fi pè É.

سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٦٠﴾

161. Àyàfi àwọn ẹrúsìn Allah tí A ti ṣà lẹ́ṣà.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٦١﴾

| | |
|---|---|
| 162. Nítorí náà, ẹ̀yin àti ohun tí ẹ̀ ń sìn. | فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ﴿١٦٢﴾ |
| 163. Kò sí nínú yín tí ó lè şi ẹnìkan kan lọ́nà ní àtakò sí I. | مَآ أَنتُمْ عَلَيْهِ بِفَٰتِنِينَ ﴿١٦٣﴾ |
| 164. Àyàfi ẹni tí yóò wọ iná Jahim. | إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٦٤﴾ |
| 165. “Kò sì sí ẹnìkan kan nínú wa, (àwọn Màláíkà) àyàfi kí ó ní ibùdúró tí a mọ̀”. | وَمَا مِنَّآ إِلَّا لَهُۥ مَقَامٌ مَّعْلُومٌ ﴿١٦٥﴾ |
| 166. Dájúdájú àwa (àwọn Màláíkà) la ma ń tò lẹ́sẹẹsẹ. | وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلصَّآفُّونَ ﴿١٦٦﴾ |
| 167. Dájúdájú àwa sì ni a ma ń yin Allah lógo. | وَإِنَّا لَنَحْنُ ٱلْمُسَبِّحُونَ ﴿١٦٧﴾ |
| 168. Àti pé àwọn (aláìgbàgbọ́) a máa sọ wí pé; | وَإِن كَانُوا۟ لَيَقُولُونَ ﴿١٦٨﴾ |
| 169. “Bí ó bá şe pé a ni Ìwé kan gẹ́gẹ́ bí àwọn ará ìşiwájú ni, | لَوْ أَنَّ عِندَنَا ذِكْرًا مِّنَ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٦٩﴾ |
| 170. ‘Dájúdájú àwa ìbá jẹ́ ẹrúsìn Allah tí a ti şà lẹ́şà.’ | لَكُنَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿١٧٠﴾ |
| 171. Şùgbọ́n (nígbà tí ó dé wá bá wọn), wọ́n şe àìgbàgbọ́ sí i, wọ́n sì ń bọ̀ wá mọ̀. | فَكَفَرُوا۟ بِهِۦ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿١٧١﴾ |
| 172. Àti pé ọ̀rọ̀ Wá ti şíwájú lọ bá àwọn ẹrúsìn Wa tí wọ́n jẹ́ òjíşẹ́, | وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا ٱلْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٢﴾ |
| 173. Pé dájúdájú a ó ràn wọ́n lọ́wọ́; | إِنَّهُمْ لَهُمُ ٱلْمَنصُورُونَ ﴿١٧٣﴾ |
| 174. Àti pé àwọn ọmọ-ogun Wa ni yóò borí. | وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ ٱلْغَٰلِبُونَ ﴿١٧٤﴾ |
| 175. Nítorí náà yípadà kúrò lọ́dọ̀ wọn fún ìgbà díẹ̀. | فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٥﴾ |

| | |
|---|---|
| 176. Kí o sì máa wò wọ́n, àwọn náà ń bọ̀ wá ríran. | وَّأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ١٧٦ |
| 177. Ó ha lé jẹ́ pé ìyà Wá ni wọ́n ń kánjú rẹ̀. | أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ١٧٧ |
| 178. Ṣùgbọ́n nígbà tí ó bá sọ̀kalẹ̀ sí agboolé wọn, òwúrọ̀ ọjọ́ náà yóò burú fún àwọn tí a ti kìlọ̀ fún. | فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَاءَ صَبَاحُ الْمُنْذَرِينَ ١٧٨ |
| 179. Nítorí náà yẹra kúrò lọ́dọ̀ wọn fún ìgbà díẹ̀. | وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ١٧٩ |
| 180. Kí o sì máa wò wọ́n, àwọn náà ń bọ̀ wá ríran. | وَّأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ١٨٠ |
| 181. Mímọ́ ni fún Olúwa rẹ, Olúwa Ọlá àti Agbára, Ẹni tó ga ju bí wọ́n ti ń ṣàpéjúwe Rẹ̀ lọ. | سُبْحَانَ رَبِّكَ رَبِّ الْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ١٨١ |
| 182. Kí àláfíà sì máa wà lórí àwọn òjíṣẹ́. | وَسَلَامٌ عَلَى الْمُرْسَلِينَ ١٨٢ |
| 183. Àti pé gbogbo ìyìn ti Allah ni, Olúwa gbogbo àgbáyé. | وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ١٨٣ |




## SỌỌD

*(A sọ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

*2.* SỌỌD – (Allah Ni Olódodo). Ní ti Al-Kur'an náà tí ó kún fún ìrántí.

صٓ وَالْقُرْآنِ ذِي الذِّكْرِ ٢

3. Ṣùgbọ́n àwọn tó ṣe àìgbàgbọ́ wà nínú ìgbéraga asán àti àtakò.

بَلِ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي عِزَّةٍ وَشِقَاقٍ ٣

4. Mélòóméløó ni àwọn ìran tí A ti parẹ́ ṣíwájú wọn; tí wọn kígbe fún ìrànlọ́wọ́ ṣùgbọ́n tí àkókò láti sá àsálà ti rékọjá.

كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّن قَرْنٍ فَنَادَوا وَّلَاتَ حِينَ مَنَاصٍ ٤

5. Àti pé wọ́n ń ṣe èèmọ̀ pé Olùkìlọ̀ kán dé wá bá wọn láti ààrín ara wọn, àwọn aláìgbàgbọ́ sí ń wí pé: Eléyìí jẹ́ òpìdán lásán, òpùrọ́ gidi.

وَعَجِبُوا أَن جَاءَهُم مُّنذِرٌ مِّنْهُمْ ۖ وَقَالَ الْكَافِرُونَ هَٰذَا سَاحِرٌ كَذَّابٌ ٥

6. 'Òun ha sọ àwọn òrìṣà di Ọlọ́run kan ṣoṣo bí? Dájúdájú, ohun ìyàlẹnu gbá à lèyí!'

أَجَعَلَ الْآلِهَةَ إِلَٰهًا وَاحِدًا ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيْءٌ عُجَابٌ ٦

7. Àti pé àwọn olórí nínú wọ́n sọ pé; ' ẹ lọ dúró ṣinṣin ti àwọn òrìṣà yín. Dájúdájú èyí jẹ́ nǹkan tí wọ́n ti gbà lérò.

وَانطَلَقَ الْمَلَأُ مِنْهُمْ أَنِ امْشُوا وَاصْبِرُوا عَلَىٰ آلِهَتِكُمْ ۖ إِنَّ هَٰذَا لَشَيْءٌ يُرَادُ ٧

8. Àwa kò tì í gbọ́ irú eléyìí rí, nínú ìlànà ìjọ́sìn tí ó gbẹ̀hìn dé, èyí kò jẹ́ nǹkankan bí kò ṣe àdápa ìrọ.

مَا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِي الْمِلَّةِ الْآخِرَةِ ۖ إِنْ هَٰذَا إِلَّا اخْتِلَاقٌ ٨

9. 'Ṣé òun ni Ìrántí a sọ̀kalẹ̀ fún láàrin wa?' Héè, wọ́n wà nínú iyèméjì nípa Ìrántí Mi. Àmọ́ wọn kò tí ì tọ́ ìyà Mi wò ni.

ءَاُنْزِلَ عَلَيْهِ الذِّكْرُ مِنْۢ بَيْنِنَا ؕ بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ مِّنْ ذِكْرِيْ ۚ بَلْ لَّمَّا يَذُوْقُوْا عَذَابِ ﴿٩﴾

10. Àbí lọ́dọ̀ wọn ni ìṣúra àánú Olúwa rẹ wà ni bí? Ọba Alágbára, Onībú ọrẹ̀.

اَمْ عِنْدَهُمْ خَزَآئِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ الْعَزِيْزِ الْوَهَّابِ ﴿١٠﴾

11. Àbí ti wọn ni ìjọba ọ̀run àti ti ayé àti gbogbo ohun tí ń bẹ láàrin wọn? Tó bá rí bẹ́ẹ̀ kí wọ́n wá ọ̀nà láti gun òkè.

اَمْ لَهُمْ مُّلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَ مَا بَيْنَهُمَا ۟ فَلْيَرْتَقُوْا فِي الْاَسْبَابِ ﴿١١﴾

12. Wọ́n jẹ́ ọ̀wọ́ kan nínú àwọn ìjọ tí a ó borí níbí.

جُنْدٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُوْمٌ مِّنَ الْاَحْزَابِ ﴿١٢﴾

13. Ṣíwájú wọn ni àwọn ènìyàn Nuuh àti (ìran) 'Aad àti Fir'aona, ọlọ́mọ ogun púpọ̀ náà kọ (àwọn Òjíṣẹ́) ;

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّ عَادٌ وَّ فِرْعَوْنُ ذُو الْاَوْتَادِ ﴿١٣﴾

14. Àti ìran Samuud àti àwọn ènìyàn Luut àti àwọn olùgbé inú igbó ńlá- àwọn wọ̀nyí ni ìjọ náà (tí a túká yán-ń-yán).

وَ ثَمُوْدُ وَ قَوْمُ لُوْطٍ وَّ اَصْحٰبُ لْئَيْكَةِ ؕ اُولٰٓئِكَ الْاَحْزَابُ ﴿١٤﴾

15. Kò sí ọ̀kan nínú wọn tí kò kọ àwọn Òjíṣẹ́ ní òpùrọ́, nítorí náà, ìyà Mi jẹ́ dandan lórí wọn.

اِنْ كُلٌّ اِلَّا كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ عِقَابِ ﴿١٥﴾ ع

ÌDÁ 2

16. Wọn kò retí nǹkankan bí kò ṣe ìró kan ṣoṣo tí kò ní sí ìdádúró fún.

وَمَا يَنْظُرُ هٰٓؤُلَآءِ اِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً مَّا لَهَا مِنْ فَوَاقٍ ﴿١٦﴾

17. Wọ́n ń wí pé, 'Olúwa wa, jọ̀wọ́ tètè fún wa ní ìpín tiwa (nínú ìjìyà náà) ṣíwájú kí Ọjọ́ ìṣirò iṣẹ́ tó dé.

وَقَالُوْا رَبَّنَا عَجِّلْ لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ الْحِسَابِ ﴿١٧﴾

18. Kí ìwọ máa ṣe sùúrù lórí ohun tí wọ́n ń sọ, kí ó sì rántí ẹrúsìn Wa Daud ọlọ́pọ̀lọpọ̀ agbára, dájúdájú òun a máa ronúpìwàdà sọ́dọ̀ Allah.

اِصْبِرْ عَلٰى مَا يَقُوْلُوْنَ وَاذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوٗدَ ذَا الْاَيْدِ ۚ اِنَّهٗٓ اَوَّابٌ ﴿١٨﴾

19. Dájúdájú A tẹ àwọn òkè lóríba fún un, wọ́n sì ń ṣe àfọ̀mọ́ (Allah) ní àṣálẹ́ àti ní òwúrọ̀.

اِنَّا سَخَّرْنَا الْجِبَالَ مَعَهٗ يُسَبِّحْنَ بِالْعَشِيِّ وَالْاِشْرَاقِ ﴿١٩﴾

20. Àti àwọn ẹyẹ tí a kó jọ, olúkúlùkù wọn ló ń gbọ́ tirẹ̀.

وَالطَّيْرَ مَحْشُوْرَةً ۗ كُلٌّ لَّهٗٓ اَوَّابٌ ﴿٢٠﴾

21. Àti pé Àwa ti fún ìjọba rẹ̀ ní agbára, Àwa sì fún un ní ọgbọ̀n ìjìnlẹ̀ àti ètò ìdájọ́ tó yanjú.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهٗ وَاٰتَيْنٰهُ الْحِكْمَةَ وَفَصْلَ الْخِطَابِ ﴿٢١﴾

22. Ǹjẹ́ ìròyìn àwọn tó ń ṣe àríyànjiyàn ò ti wá bá ọ bí nígbà tí wọ́n gun ògiri wọ inú ilé ìgbẹ́jọ́ lọ?-

وَهَلْ اَتٰىكَ نَبَؤُا الْخَصْمِ ۘ اِذْ تَسَوَّرُوا الْمِحْرَابَ ﴿٢٢﴾

23. Nígbà tí wọ́n wọlé lọ bá Daud, ẹ̀rù wọn sì bà á, wọ́n wí pé, “Má ṣe bẹ̀rù. Àwá jẹ́ oníjà méjì, ọ̀kan nínú wa ṣe yan ẹnìkejì jẹ. Nítorí náà ṣe ìdájọ́ òdodo láàrin wa, kí o má sì ṣe ojúṣàájú, kí o sì tọ́ wa sí ọ̀nà tí ó tọ́.

اِذْ دَخَلُوْا عَلٰى دَاوٗدَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ قَالُوْا لَا تَخَفْ ۚ خَصْمٰنِ بَغٰى بَعْضُنَا عَلٰى بَعْضٍ فَاحْكُمْ بَيْنَنَا بِالْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَاهْدِنَآ اِلٰى سَوَاۤءِ الصِّرَاطِ ﴿٢٣﴾

24. Arákùnrin mi nìyí, ó ni àgùtàn mọ́kàndínlọ́gọ́rùń, èmí sì ní eyọ àgùtàn kan ṣoṣo, síbẹ̀síbẹ̀ ó ní mú un fún mi tọju ó sì fi àròyé rẹ̀ bori mi.”

اِنَّ هٰذَآ اَخِيْ ۗ لَهٗ تِسْعٌ وَّتِسْعُوْنَ نَعْجَةً وَّلِيَ نَعْجَةٌ وَّاحِدَةٌ ۗ فَقَالَ اَكْفِلْنِيْهَا وَعَزَّنِيْ فِى الْخِطَابِ ﴿٢٤﴾

25. (Daud) sọ pé, 'Dájúdájú, ó ti ṣe àbòsí fún ọ, nípa bíbèèrè àgùtàn rẹ kan ṣoṣo kún tirẹ̀. Àti pé, dájúdájú ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn alájọṣepọ̀ ló máa ń ṣe àbòsí fún ara wọn, àyàfi àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere; àwọn wọ̀nyí sì kéré níye'. Daud ṣe àkíyèsi pé a ti dán òun wò ni. Nítorí náà, ó wá àforíjìn lọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀, ó wó lulẹ̀ nínú ìjọsìn, ó sì ronúpadà sí ọ̀dọ̀ Allah.

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ
اِلٰى نِعَاجِهٖ ؕ وَاِنَّ كَثِيْرًا مِّنَ الْخُلَطَآءِ
لَيَبْغِيْ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ اِلَّا الَّذِيْنَ
اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَقَلِيْلٌ مَّا هُمْ ؕ
وَظَنَّ دَاوٗدُ اَنَّمَا فَتَنّٰهُ فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهٗ
السجدة وَخَرَّ رَاكِعًا وَّاَنَابَ ۩ ﴿٢٥﴾

26. Nítorí náà A ṣe àmójúkúrò fún un. Nítorí pé ó wà ní ipò tí ó súnmọ́ Wa àti ibùdésí tí ó dára.

فَغَفَرْنَا لَهٗ ذٰلِكَ ؕ وَاِنَّ لَهٗ عِنْدَنَا
لَزُلْفٰى وَحُسْنَ مَاٰبٍ ﴿٢٦﴾

27. 'Ìwọ Daud, dájúdájú A ti fi ọ́ ṣe àrólé lórí ilẹ̀, nítorí náà máa ṣe ìdájọ́ òdodo láàrin àwọn ènìyàn, má sì ṣe tẹ̀lé ìfẹ́-inú kí ó má báa mú ọ ṣìnà kúrò lójú ọ̀nà Allah. Dájúdájú àwọn tí wọ́n ti ṣìnà kúrò lójú ọ̀nà Allah, ìyà tí ó le koko ń bẹ fún wọn nítorí pé wọ́n gbàgbé Ọjọ́ ìṣirò.

يٰدَاوٗدُ اِنَّا جَعَلْنٰكَ خَلِيْفَةً فِى الْاَرْضِ
فَاحْكُمْ بَيْنَ النَّاسِ بِالْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ
الْهَوٰى فَيُضِلَّكَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ اِنَّ
الَّذِيْنَ يَضِلُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ لَهُمْ
عَذَابٌ شَدِيْدٌۢ بِمَا نَسُوْا يَوْمَ
ع الْحِسَابِ ﴿٢٧﴾

ÌDÁ 3

28. Àti pé Àwa kò dá àwọn ọ̀run àti ayé àti ohun gbogbo tí ń bẹ láàrin wọn lásán. Èyí ni èrò àwọn aláìgbàgbọ́. Nítorí náà, ègbé ni fún àwọn tí kò gbàgbọ́; láti inú iná dé inú iná.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَآءَ وَالْاَرْضَ وَمَا
بَيْنَهُمَا بَاطِلًا ؕ ذٰلِكَ ظَنُّ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنَ
النَّارِ ؕ ﴿٢٨﴾

29. Ǹjẹ́ Àwa ha lè fi ọwọ́ kan náà mú àwọn tí ó gbàgbọ́ lódodo, tí

اَمْ نَجْعَلُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
كَالْمُفْسِدِيْنَ فِى الْاَرْضِ ۫ اَمْ نَجْعَلُ

الْمُتَّقِيْنَ كَالْفُجَّارِ ٢٩

wọ́n sì ń ṣiṣẹ́ rere àti àwọn òbìlẹ̀jẹ́ bí? Tàbí A lè mú àwọn olùpáyà (Allah) gẹ́gẹ́ bí àwọn ẹni búburú bí?

كِتٰبٌ اَنْزَلْنٰهُ اِلَيْكَ مُبٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوْٓا اٰيٰتِهٖ وَلِيَتَذَكَّرَ اُولُوا الْاَلْبَابِ ٣٠

30. Eléyìí ni Ìwé kan (Al-Kur'an) tí A ti sọ̀kalẹ̀ fún ọ, ó kún fún ìbùkún nítorí kí wọ́n lè máa ronú jinlẹ̀ lórí àwọn ẹsẹ rẹ̀, àti kí àwọn onílàákàyè lè máa rántí.

وَوَهَبْنَا لِدَاوٗدَ سُلَيْمٰنَ ۗ نِعْمَ الْعَبْدُ ۗ اِنَّهٗٓ اَوَّابٌ ٣١

31. Àwa ti fi Sulaimọn ta Daud lọ́rẹ; ẹrúsìn rere ní í ṣe, ó sì jẹ́ olùtẹríba fún Àṣẹ Allah.

اِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِالْعَشِيِّ الصّٰفِنٰتُ الْجِيَادُ ٣٢

32. Nígbà tí a kó àwọn ẹṣin tí a ti tọ́jú fún eré sísá jọ fún un ní ìrọ̀lẹ́,

فَقَالَ اِنِّيْٓ اَحْبَبْتُ حُبَّ الْخَيْرِ عَنْ ذِكْرِ رَبِّيْ ۚ حَتّٰى تَوَارَتْ بِالْحِجَابِ ٣٣

33. Ó wí pé, 'Mo nífẹ̀ẹ́ sí àwọn nǹkan rere nítorí ìrántí Olúwa mi.' (ìfẹ́ rẹ̀ sí wọn pọ̀ tó bẹ́ẹ̀) nígbà tí wọ́n farapamọ́ sẹ́hìn gàgá, (ó wí pé),

رُدُّوْهَا عَلَيَّ ۗ فَطَفِقَ مَسْحًا بِالسُّوْقِ وَالْاَعْنَاقِ ٣٤

34. Ó sọ pé, 'Ẹ dá wọn padà wá sọ́dọ̀ mi'. Nígbà náà ó bẹ̀rẹ̀ sí fi ọwọ́ ra ẹsẹ̀ wọn àti ọrùn wọn.

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمٰنَ وَاَلْقَيْنَا عَلٰى كُرْسِيِّهٖ جَسَدًا ثُمَّ اَنَابَ ٣٥

35. A sì dán Sulaimọn wò, A sì fi èèyàn lásán kan sí orí ìtẹ́ rẹ̀. Lẹ́hìn náà, ó ronúpìwàdà.

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِيْ وَهَبْ لِيْ مُلْكًا لَّا يَنْۢبَغِيْ لِاَحَدٍ مِّنْۢ بَعْدِيْ ۚ اِنَّكَ اَنْتَ الْوَهَّابُ ٣٦

36. Ò wí pé, 'Olúwa mi, ṣe àforíjìn fún mi kí O sì fún mi ní ìṣàkóso ìjọba kan tí kò ní jẹ́ ti ẹni tí kò tọ́ sí lẹ́hìn mi, dájúdájú Ìwọ ni Oníbú ọrẹ̀.

37. Nítorí náà, A tẹ́ àtẹ̀gùn lóríba fún, èyí tó ń fẹ́ nípa Àṣẹ rẹ̀ ni ìrọ̀rùn lọ sí ibi tí ó bá fẹ́,

فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيحَ تَجْرِي بِأَمْرِهِ رُخَاءً حَيْثُ أَصَابَ ﴿٣٧﴾

38. Bẹ́ẹ̀ ni àwọn òmìrán, oríṣiríṣi, àwọn kọ́lékọ́lé àti àwọn òmùwẹ̀,

وَالشَّيَاطِينَ كُلَّ بَنَّاءٍ وَغَوَّاصٍ ﴿٣٨﴾

39. Àti àwọn mìíràn pẹ̀lú, tí a fi ẹ̀wọ̀n dè.

وَآخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٣٩﴾

40. Ẹ̀bùn (láti ọ̀dọ̀) Wa lèyí, nítorí náà máa fi fúnni lọ́fẹ̀ẹ́ tàbí kí o mú un dání láìkò ṣe ìṣirò.

هَٰذَا عَطَاؤُنَا فَامْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٤٠﴾

41. Dájúdájú ìsúnmọ́ ń bẹ fún un lọ́dọ̀ Wa àti ibùdésí tí ó dára.

ع ١٢ وَإِنَّ لَهُ عِنْدَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٤١﴾

ÌDÁ 4

42. Kí o rántí ẹrúsìn Wa Ayuba, nígbà tí ó ń ké pe Olúwa rẹ̀ pé: 'èṣù mú ìnira bá mi pẹ̀lú àrùn àti ìdàámú.'

وَاذْكُرْ عَبْدَنَا أَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ أَنِّي مَسَّنِيَ الشَّيْطَانُ بِنُصْبٍ وَعَذَابٍ ﴿٤٢﴾

43. Gún ohun ìrìnsẹ̀ rẹ̀ ní kẹ́sẹ́. Omi tútù kan lèyí fún wíwẹ̀ àti mímu.

ارْكُضْ بِرِجْلِكَ ۖ هَٰذَا مُغْتَسَلٌ بَارِدٌ وَشَرَابٌ ﴿٤٣﴾

44. A sì dá àwọn ẹbí rẹ̀ padà fún àti irú wọn mìíràn pẹ̀lú wọn gẹ́gẹ́ bí àánú láti ọ̀dọ̀ Wa àti ìrántí fún àwọn onílàákàyè.

وَوَهَبْنَا لَهُ أَهْلَهُ وَمِثْلَهُمْ مَعَهُمْ رَحْمَةً مِنَّا وَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٤٤﴾

45. A sì sọ fún un pé, "Mú ìṣẹpẹ́ igi díẹ̀, kí ó fi lù (ú), ìwọ kò sì gbọdọ̀ yẹ ìlérí rẹ.' Dájúdájú A rí i ní Onífaradà. Ẹrúsìn rere kan ní í ṣe. Dájúdájú ó jẹ́ ẹni tí ó máa ń ronú sí ọ̀dọ̀ Allah ní gbogbo ìgbà.

وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَاضْرِبْ بِهِ وَلَا تَحْنَثْ ۗ إِنَّا وَجَدْنَاهُ صَابِرًا ۚ نِعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿٤٥﴾

46. Kí o sì rántí àwọn ẹrúsìn Wa, Ibrahim, Is-hak àti Yakuub, àwọn ẹni ńlá tí wọ́n sì ní ojú inú.

وَاذْكُرْ عِبٰدَنَآ إِبْرٰهِيمَ وَإِسْحٰقَ وَيَعْقُوبَ أُولِي الْأَيْدِي وَالْأَبْصٰرِ ٤٦

47. A yàn wọ́n (pàápàá) láti máa rán àwọn (ènìyàn) létí nípa ilé (ìkẹhìn).

إِنَّآ أَخْلَصْنٰهُم بِخَالِصَةِ ذِكْرَى الدَّارِ ٤٧

48. Dájúdájú, wọ́n wà lára àwọn ẹni ẹ̀ṣà àti ẹni rere lójú Wa.

وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ الْمُصْطَفَيْنَ الْأَخْيَارِ ٤٨

49. Kí o sì rántí Ismail àti Eliṣa àti Dhu'l kifl (Èsíkíẹ̀lì) àti pàápàá, gbogbo wọn sì jẹ́ ẹni rere.

وَاذْكُرْ إِسْمٰعِيلَ وَالْيَسَعَ وَذَا الْكِفْلِ وَكُلٌّ مِّنَ الْأَخْيَارِ ٤٩

50. Ìrántí kan ni èyí, àti pé, dájúdájú ibùdésí rere jẹ́ ti àwọn olùpáyà Allah.

هٰذَا ذِكْرٌ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَـَٔابٍ ٥٠

51. Àwọn ọgbà ìdẹ̀ra tí ó wà gbére, tí a ó ṣí àwọn ìlẹ̀kùn rẹ̀ sílẹ̀ fún wọn.

جَنّٰتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ الْأَبْوٰبُ ٥١

52. Wọn yóò rọ̀gbọ̀kú (lórí tìmùtìmú)nínú rẹ̀, wọn yóò sì máa bèèrè fún ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn èso àti

مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ٥٢

53. (Àwọn ọmọbìnrin tí wọ́n mọ́) tí wọ́n ń rẹ ojú wọn sílẹ̀, tí wọ́n sì tún dọ́gba lọ́jọ́ orí yóò máa bẹ lọ́dọ̀ wọn.

وَعِندَهُمْ قٰصِرٰتُ الطَّرْفِ أَتْرَابٌ ٥٣

54. Èyí ni ohun tí a ti ṣe àdéhùn rẹ̀ fún yín ní ọjọ́ ìṣirò.

هٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ الْحِسَابِ ٥٤

55. Dájúdájú eléyìí jẹ́ ìpèsè ti Wa, kò sì ní tán rárá,

إِنَّ هٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُ مِن نَّفَادٍ ٥٥

هٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطّٰغِينَ لَشَرَّ مَاٰبٍ ٥٦

56. Eléyìí (jẹ́ ti àwọn olùgbàgbọ́ òdodo) ṣùgbọ́n ibùdésí búburú ni ti àwọn ọlọ́tẹ̀,

جَهَنَّمَ ۚ يَصْلَوْنَهَا ۚ فَبِئْسَ الْمِهَادُ ٥٧

57. Iná Jahanama, wọn yóò wọ̀, ibùdésí búburú gbáà ni!

هٰذَا ۙ فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَّغَسَّاقٌ ٥٨

58. (Ohun tí wọn yóò ní) lèyí. Kí wọ́n tọ́ ọ wò, ọyún gbígbóna àti ohun mímu tó tutù rinrin tó sì tún ń rùn,

وَّاٰخَرُ مِنْ شَكْلِهٖٓ أَزْوَاجٌ ٥٩

59. Àti àwọn onírúurú ìjìyà mìíràn tí wọ́n jọ ara wọn.

هٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ ۚ لَا مَرْحَبًا بِهِمْ ۚ إِنَّهُمْ صَالُوا النَّارِ ٦٠

60. ‘Eléyìí jẹ́ ìjọ kan (nínú yín) tí wọ́n máa ń rọ́ gììrì tẹ̀lé yín, (ẹ̀yin olórí òbìlẹ̀jẹ́).’ Kò ní sí ẹ̀yẹ ìkíni-káàbọ̀ fún wọn. Wọ́n sì gbọ́dọ̀ jó nínú iná ni.

قَالُوا بَلْ أَنْتُمْ ۖ لَا مَرْحَبًا بِكُمْ ۚ أَنْتُمْ قَدَّمْتُمُوهُ لَنَا ۚ فَبِئْسَ الْقَرَارُ ٦١

61. Wọn yóò wí pé, 'Háà! Ẹ̀yin ni, (lóòótọ́) kò ní sí ẹ̀yẹ ìkíni-káàbọ̀ fún yín, ẹ̀yin ni ẹ kó èyí bá wa. Ó burú ní ààyè ibùgbé'.

قَالُوا رَبَّنَا مَنْ قَدَّمَ لَنَا هٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِي النَّارِ ٦٢

62. Wọn yóò wí pé, 'Olúwa wa, ẹni tí ó kó eléyìí bá wa, ṣe àdípèlé ìyá fún nínú iná'.

وَقَالُوا مَا لَنَا لَا نَرٰى رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُمْ مِّنَ الْأَشْرَارِ ٦٣

63. Wọn yóò sì wí pé, 'Kí ni ó ṣe wá tí a kò rí àwọn ọkùnrin tí a máa ń kà kun àwọn ẹni búburú?

أَتَّخَذْنٰهُمْ سِخْرِيًّا أَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ الْأَبْصَارُ ٦٤

64. ‘Ṣé nítorí pé a kàn mú wọn ní ẹni yẹ̀yẹ́ ni, tàbí ojú fò wọ́n ru ni?'

ع ١٣ إِنَّ ذٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ أَهْلِ النَّارِ ٦٥

65. Dájúdájú, èyí jẹ́ òtítọ́ tí àwọn èrò iná yóò máa bá ara wọn ṣe àríyànjiyàn lé lórí.

ÌDÁ 5

66. Wí pé: 'Olukìlọ̀ nìkan ni èmí jẹ́; kò sì sí Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Allah. Ọ̀kan ṣoṣo, Olùborí.

قُلْ إِنَّمَآ أَنَا مُنذِرٌ ۖ وَمَا مِنْ إِلَٰهٍ إِلَّا ٱللَّهُ ٱلْوَٰحِدُ ٱلْقَهَّارُ ٦٦

67. Olúwa àwọn ọ̀run àti ayé, àti ohun gbogbo tí ń bẹ ní ààrin wọn. Alágbára jùlọ, Aláforíjìn.

رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ٱلْعَزِيزُ ٱلْغَفَّٰرُ ٦٧

68. Sọ pé, 'Ìròhìn ńlá kan ni ó jẹ́,

قُلْ هُوَ نَبَؤٌا۟ عَظِيمٌ ٦٨

69. ‘Èyí tí ẹ̀yin gbúnrí kúrò níbẹ̀.

أَنتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُونَ ٦٩

70. Kò sí ìmọ̀ kankan fún mi nípa tí àwọn àkójọ-gíga nígbà tí wọn ń ṣe ìjíròrò.(nípa rẹ̀) láàrin ara wọn,

مَا كَانَ لِىَ مِنْ عِلْمٍۭ بِٱلْمَلَإِ ٱلْأَعْلَىٰٓ إِذْ يَخْتَصِمُونَ ٧٠

71. ‘Ohun tí a ṣípayá rẹ̀ fún mi ní pé, mo jẹ́ olùkìlọ̀ tí ó hàn gbangba.'

إِن يُوحَىٰٓ إِلَىَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٧١

72. Nígbà tí Olúwa rẹ̀ wí fún àwọn Màláíkà pé, 'Èmi ń fẹ́ dá ẹ̀dá abara kan láti inú amọ̀.

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّى خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ٧٢

73. 'Nígbà tí Mo sì dá a ní àdápé tán, tí Mo mí láti inú Ẹ̀mí Mi sí i; ẹ wólẹ̀ níti ìtẹríba fún un.’

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِى فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٧٣

74. Nítorí náà gbogbo àwọn Màláíkà pátápátá ló tẹríba.

فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ٧٤

75. Àyàfi Iblis nìkan, ó ṣe ìgbéraga, ó sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn aláìgbàgbọ́.

إِلَّآ إِبْلِيسَ ٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٧٥

76. Ọlọ́run wí pé, 'Ìrẹ Iblis, kí ni ó dí ọ lọ́wọ́ láti tẹríba fún ohun tí Mo fi ọwọ́ Mi dá? Ṣe ìgbéraga ló ń ṣe ọ́ ni, àbí ìjọ ara ẹni lójú?'.

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَىَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْعَالِينَ ٧٦

77. Ówí pé, 'mo dára jù ú lọ ni, O ṣe ẹ̀dá mi láti inú iná, O sì ṣẹ̀dá tirẹ̀ láti inú erùpẹ̀'.

قَالَ اَنَا خَيْرٌ مِّنْهُ ۚ خَلَقْتَنِيْ مِنْ نَّارٍ وَّ
خَلَقْتَهٗ مِنْ طِيْنٍ ﴿٧٧﴾

78. Ọlọ́run wí pé; 'Tó bá jẹ́ bẹ́ẹ̀ kúrò níbí, dájúdájú ìwọ ti di ẹni ẹ̀kọ̀

قَالَ فَاخْرُجْ مِنْهَا فَاِنَّكَ رَجِيْمٌ ﴿٧٨﴾

79. ‘Dájúdájú ègun Mi yóò wá lórí rẹ̀ títí di Ọjọ́ Ìdájọ́.

وَّاِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِيْٓ اِلٰى يَوْمِ الدِّيْنِ ﴿٧٩﴾

80. Ó wí pé, 'Olúwa mi, lọ́ mi lára títí di ọjọ́ tí a óò gbé wọn dìde'.

قَالَ رَبِّ فَاَنْظِرْنِيْٓ اِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ﴿٨٠﴾

81. Ọlọ́run sì wí pé, 'Ìwọ yóò wà nínú ẹni tí a óò lọ́ lára.

قَالَ فَاِنَّكَ مِنَ الْمُنْظَرِيْنَ ﴿٨١﴾

82. ‘Títí di ọjọ́ tí a mọ àsìkò rẹ̀'.

اِلٰى يَوْمِ الْوَقْتِ الْمَعْلُوْمِ ﴿٨٢﴾

83. Ó wí pé, 'Pẹ̀lú agbára Rẹ̀, Èmi yóò sì máa mú gbogbo wọn ṣìnà pátápátá,

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَاُغْوِيَنَّهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٨٣﴾

84. 'Àyàfi àwọn ẹrúsìn Rẹ̀ tí a ti ṣà lẹ́ṣà nínú wọn.'

اِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِيْنَ ﴿٨٤﴾

85. Ọlọ́run wí pé, 'Òtítọ́ ni, àti pé òtítọ́ ni Èmi ń sọ.

قَالَ فَالْحَقُّ ۡ وَالْحَقَّ اَقُوْلُ ﴿٨٥﴾

86. 'Pe dájúdájú, ìwọ àti gbogbo àwọn ẹni tí ó bá tẹ̀lé ọ ni Èmi yóò kó kún iná Jahanama pátápátá.

لَاَمْلَئَنَّ جَهَنَّمَ مِنْكَ وَمِمَّنْ تَبِعَكَ
مِنْهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٨٦﴾

87. Wí pé, 'Èmi kò bèèrè ẹ̀san kankan lọ́wọ́ yín nítorí rẹ̀, bẹ́ẹ̀ Èmi kò sí nínú àwọn aláfarawé tí wọ́n ń pe ara wọn ní ohun tí wọn kò jẹ́.

قُلْ مَآ اَسْئَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ وَّمَآ اَنَا
مِنَ الْمُتَكَلِّفِيْنَ ﴿٨٧﴾

88. ‘Ìrántí nìkan ló jẹ́ fún gbogbo ẹ̀dá.

اِنْ هُوَ اِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿٨٨﴾

وَلَتَعۡلَمُنَّ نَبَأَهُۥ بَعۡدَ حِينِۭ ٨٩

89. ‘ Dájúdájú, ẹ̀yin yóò mọ ìgbẹ̀yìn rẹ̀ (Al-Kur'an) bó bá yá.




## AL-SUMAR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. Asọ̀kalẹ̀ Ìwé yí wá láti ọ̀dọ̀ Allah Alágbára, Ọlọgbọ́n.

تَنْزِيلُ الْكِتَابِ مِنَ اللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَكِيمِ ②

3. Àwa ni A sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún ọ pẹ̀lú òdodo. Nítorí náà máa jọ́sìn fún Allah, ní ìjọ́sìn tọkàntọkàn.

إِنَّا أَنْزَلْنَا إِلَيْكَ الْكِتَابَ بِالْحَقِّ فَاعْبُدِ اللَّهَ مُخْلِصًا لَهُ الدِّينَ ③

4. Kíyèsí i, ti Allah nìkan lẹ̀sìn tí ó mọ́, àti pè àwọn tí wọ́n ń mú nǹkan mìíràn ní aláàbò lẹ́hìn Rẹ̀ ( ń Sọ pé) "Àwa kò jọ́sìn fún wọn lásán bí kò ṣe kí wọ́n lè mú wa súnmọ́ Allah pẹ́kípẹ́kí ni. Dájúdájú Allah yóò ṣe ìdájọ́ láàrin wọn nípa ohun tí wọ́n ń ṣe ìyapa ẹnu sí. Dájúdájú Allah kò ní tọ́ àwọn òpùrọ́, aláìmoore sí ọ̀nà tààrà.

أَلَا لِلَّهِ الدِّينُ الْخَالِصُ ۚ وَالَّذِينَ اتَّخَذُوا مِنْ دُونِهِ أَوْلِيَاءَ مَا نَعْبُدُهُمْ إِلَّا لِيُقَرِّبُونَا إِلَى اللَّهِ زُلْفَىٰ إِنَّ اللَّهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِي مَا هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ كَاذِبٌ كَفَّارٌ ④

5. Tí ó bá jẹ́ pé ó wu Allah láti yan ọmọ fúnra Rẹ̀ ni, Òun ìbá yan ẹni tí ó wù Ú nínú àwọn ẹ̀dá tí Ó dá. Mímọ́ ni fún Un, Òun ni Allah, Ọba Àṣo, Olùborí.

لَوْ أَرَادَ اللَّهُ أَنْ يَتَّخِذَ وَلَدًا لَاصْطَفَىٰ مِمَّا يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۚ سُبْحَانَهُ ۖ هُوَ اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ⑤

6. Ó dá àwọn ọ̀run àti ayé pẹ̀lú òdodo, Ó ń da òru bo ọ̀sán, Ó sì ń da ọ̀sán bo òru. Bákan náà ló tẹ òòrùn àti òṣùpá lórí ba, olúkúlùkù

خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ ۖ يُكَوِّرُ اللَّيْلَ عَلَى النَّهَارِ وَيُكَوِّرُ النَّهَارَ عَلَى اللَّيْلِ ۖ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ

ń lọ ní ọ̀nà tirẹ̀ fún àsìkò tí a yàn. Kíyèsí i! Òun ni Alágbára jùlọ, Alàforíjìn.

يَجْرِي لِأَجَلٍ مُسَمًّى ۗ أَلَا هُوَ الْعَزِيزُ الْغَفَّارُ ٥

7. Ó dá yín láti ara ẹ̀mí kan ṣoṣo, Ó sì ṣẹ̀dá ẹnìkejì rẹ̀ láti ara rẹ̀; Ó sì pèsè àwọn ẹran ọ̀sìn oríṣi méjì fún yín ní takọtabo. Ó ṣe ẹ̀dá yín nínú àpò ìbímọ ìyá yín, láti inú ìsẹ̀dá kan sí omíràn nínú òkùnkùn mẹ́ta, Èyí ni Allah Olúwa yín, TiRẹ̀ ni ìjọba, kò sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun. È é ha ṣe tí ẹ̀ ń ṣẹ́rí padà?

خَلَقَكُمْ مِنْ نَفْسٍ وَاحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَأَنْزَلَ لَكُمْ مِنَ الْأَنْعَامِ ثَمَانِيَةَ أَزْوَاجٍ ۚ يَخْلُقُكُمْ فِي بُطُونِ أُمَّهَاتِكُمْ خَلْقًا مِنْ بَعْدِ خَلْقٍ فِي ظُلُمَاتٍ ثَلَاثٍ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ٦

8. Bí ẹ̀yín bá ṣe àìmoore, dájúdájú Allah rọ ọrọ̀ jù yín lọ, kò yọ́nú sí àìmoore àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Ṣùgbọ́n bí ẹ̀yín bá ń dúpẹ́, Yóò yọ́nú sí yín, bẹ́ẹ̀ sì ni kò sí aláàárù kan tí yóò ru ẹrù ẹlòmíràn. Lẹ́hìn náà ọ̀dọ̀ Olúwa yín ni ìpadàbọ̀sí yín, Yóò sì fún yín ní ìró ohun tí ẹ̀ ń ṣe. Dájúdájú, Òun ló mọ ohun tí ń bẹ ní igbá-àyà yín.

إِنْ تَكْفُرُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ عَنْكُمْ ۖ وَلَا يَرْضَىٰ لِعِبَادِهِ الْكُفْرَ ۖ وَإِنْ تَشْكُرُوا يَرْضَهُ لَكُمْ ۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ مَرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ۚ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ٧

9. Àti pé nígbà tí ìnira kan bá dé bá ènìyàn, òun yóò ké pe Olúwa rẹ̀ pẹ̀lú ìrònúpìwàdà sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀. Lẹ́hìn náà nígbà tí Òun bá sì mú ìdẹ̀ra bá a, nígbà náà ni yóò gbàgbé Ẹni tí ó ń ké pé tẹ́lẹ̀, yóò sì bá Allah wá orogún, láti lè ṣi àwọn ẹlòmíràn lọ́nà kúrò lójú ọ̀nà Rẹ̀. Wí pé, 'Máa gbádùn nínú àìmoore rẹ̀ fún ìgbà díẹ̀, dájúdájú ìwọ́ jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn èrò iná.

وَإِذَا مَسَّ الْإِنْسَانَ ضُرٌّ دَعَا رَبَّهُ مُنِيبًا إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُ نِعْمَةً مِنْهُ نَسِيَ مَا كَانَ يَدْعُو إِلَيْهِ مِنْ قَبْلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ أَنْدَادًا لِيُضِلَّ عَنْ سَبِيلِهِ ۚ قُلْ تَمَتَّعْ بِكُفْرِكَ قَلِيلًا ۖ إِنَّكَ مِنْ أَصْحَابِ النَّارِ ٨

10. Ǹjẹ́ ẹni tí ń jírẹ̀ẹ́bẹ̀ tọkàntọkàn ní ìforíbalẹ̀ àti ìdúró, ní òru, tí ó ń bẹ̀rù ọjọ́ ìkẹhìn tí ó sì ń retí àánú Olúwa rẹ̀ (ha lè dà bí ẹni tí kò gbọ́ràn sí Àṣẹ Allah)? Wí pé: 'Ǹjẹ́ à wá lè fi àwọn tó mọ̀ wé àwọn tí kò mọ̀ bí? Àwọn onílàákàyè nìkan ló lè yé.

أَمَّنْ هُوَ قَانِتٌ آنَاءَ اللَّيْلِ سَاجِدًا وَقَائِمًا
يَحْذَرُ الْآخِرَةَ وَيَرْجُو رَحْمَةَ رَبِّهِ ۗ
قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الَّذِينَ يَعْلَمُونَ
وَالَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ
ع ١٥ أُولُو الْأَلْبَابِ ١٠

ÌDÁ **2**

11. Wí pé: 'Ẹ̀yin ẹrúsìn Mi tí ẹ gbàgbọ́ lódodo, ẹ páyà Olúwa yín. Rere ń bẹ fún àwọn tó bá ṣe rere ní ayé yìí, ilẹ̀ Allah sì gbòòrò. Àwọn onífaradà nìkan ni wọn yóò gba ẹ̀san wọn láìní òdiwọ̀n'.

قُلْ يَا عِبَادِ الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا رَبَّكُمْ ۚ
لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ
وَأَرْضُ اللَّهِ وَاسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى الصَّابِرُونَ
أَجْرَهُمْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ١١

12. Wí pé: 'A ti pa mí láṣẹ láti máa jọ́sìn tọkàntọkàn.

قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ مُخْلِصًا
لَهُ الدِّينَ ١٢

13. 'Bákan náà la sì tún pa mí láṣẹ láti jẹ́ ẹni àkọ́kọ́ nínú olùjura sílẹ̀ fún Allah'.

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ الْمُسْلِمِينَ ١٣

14. Wí pé: 'Èmí ń bẹ̀rù ìyà ọjọ́ ńlá náà tí mo bá fi lè ṣàìgbọràn sí àṣẹ Olúwa mi'.

قُلْ إِنِّي أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٤

15. Wí pé: 'Allah ni Èmí ń jọ́sìn fún tọkàntọkàn.

قُلِ اللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَهُ دِينِي ١٥

16. 'Nítorí náà kí ẹ̀yin máa sin àwọn nǹkan tí ẹ̀yín fẹ́ lẹ́hìn Rẹ̀.' Wí pé, 'Dájúdájú àwọn tó pàdánù ni àwọn tó fi ẹ̀mí ara wọn àti àwọn ẹbí wọn ṣòfò ní ọjọ́ Àjíǹde.' Kíyèsára dájúdájú èyíinì gan-an ni òfò tí ó hàn gbangba.

فَاعْبُدُوا مَا شِئْتُمْ مِنْ دُونِهِ ۗ قُلْ
إِنَّ الْخَاسِرِينَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنْفُسَهُمْ
وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ
الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ١٦

17. Pẹpẹ iná yóò máa wà ní orí wọn bákan náà sì ni àtẹ iná yóò wà nísàlẹ̀ wọn. Eléyìí ni Allah ń ki àwọn ẹrúsìn Rẹ̀ nílọ̀ nípa rẹ̀. ‘Nítorí náà, ẹ̀yin ẹrúsìn Mi, ẹ páyà Mi.’

لَهُمْ مِّنْ فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِّنَ النَّارِ وَمِنْ تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ اللَّهُ بِهِ عِبَادَهُ ۚ يَا عِبَادِ فَاتَّقُونِ ﴿١٧﴾

18. Àti pé àwọn tí wọ́n yàgò fún òrìṣà, tí wọn kọ̀ láti sìn wọ́n tí wọ́n sì tẹ ọkàn wọn sí ọ̀dọ̀ Allah. Tíwọ́n ní ìró ayọ̀. Nítorí náà fún àwọn ẹrúsìn Mi ní ìró ìdùnnú.

وَالَّذِينَ اجْتَنَبُوا الطَّاغُوتَ أَنْ يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوا إِلَى اللَّهِ لَهُمُ الْبُشْرَىٰ ۚ فَبَشِّرْ عِبَادِ ﴿١٨﴾

19. Àwọn tí wọ́n ń tẹ́tí sí ọ̀rọ̀ náà, tí wọ́n sì ń tẹ̀lé èyí tí ó dára jùlọ nínú rẹ̀, àwọn wọ̀nyí ni Allah tọ́ sọ́nà, àwọn wọ̀nyí sì ni wọ́n jẹ́ onílàákàyè.

الَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ الْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُ ۚ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ هَدَاهُمُ اللَّهُ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمْ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿١٩﴾

20. Ǹjẹ́ ẹni tí ìdájọ́ ìyà ti jẹ́ dandan fún (tọ́ sí ìgbàlà bí)? Tàbí ìwọ ha lè yọ ẹni tí ó wà nínú iná kúrò?

أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ الْعَذَابِ أَفَأَنْتَ تُنْقِذُ مَنْ فِي النَّارِ ﴿٢٠﴾

21. Ṣùgbọ́n àwọn tó páyà Olúwa wọn, ilé alágbèéká ń bẹ fún wọn, èyí tí a kọ́ sórí ara wọn, tí àwọn odò ń ṣàn lábẹ́ rẹ̀. Èyí jẹ́ àdéhùn Allah, Allah kì í sì í yẹ àdéhùn Rẹ̀.

لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِّنْ فَوْقِهَا غُرَفٌ مَّبْنِيَّةٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَعْدَ اللَّهِ ۖ لَا يُخْلِفُ اللَّهُ الْمِيعَادَ ﴿٢١﴾

22. Ìwọ kò ha rí i pé Allah ló ń sọ omi kalẹ̀ láti ojú ọ̀run, tí Ó sì ń jẹ́ kí ó máa ṣàn wọnú ilẹ̀ lọ; lẹ́hìn náà Ó fi ń mú irúgbìn jáde ní oríṣiríṣi àwọ̀; lẹ́hìn náà yóò tún gbẹ, ìwọ yóò sì rí i tí yóò pọ́n; lẹ́hìn náà yóò sọ ọ́ di rírún. Dájúdájú ìrántí ń bẹ nínú Eléyìí fún àwọn onílàákàyè.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَلَكَهُ يَنَابِيعَ فِي الْأَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا مُّخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَاهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُ حُطَامًا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٢٢﴾

ÌDÁ 3

23. Ǹjẹ́ ẹni tí Allah ti ṣípayá ọkàn rẹ̀ sí Islam, tí ó sì wà nínú ìmọ́lẹ̀ láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ (ha lè dàbí ẹni tí kò rí bẹ́ẹ̀ fún bí?). Nítorí náà, ègbé ni fún àwọn tí ọkàn wọn le koko sí ìrántí Allah. Àwọn ló wà nínú ìṣìnà tí ó hàn gbañgba.

أَفَمَنْ شَرَحَ اللَّهُ صَدْرَهُ لِلْإِسْلَامِ فَهُوَ
عَلَىٰ نُورٍ مِّن رَّبِّهِ ۚ فَوَيْلٌ لِّلْقَاسِيَةِ
قُلُوبُهُم مِّن ذِكْرِ اللَّهِ ۚ أُولَٰئِكَ فِي ضَلَالٍ
مُّبِينٍ ﴿٢٣﴾

24. Allah ti sọ Ọ̀rọ̀ tí ó dára jùlọ kalẹ̀ (gẹ́gẹ́ bí) Ìwé kan, (èyí tí àwọn ẹsẹ̀ rẹ̀) ń gbe ara wọn lẹ́sẹ̀; wọ́n sì tún jẹ́ àkàtúnkà (ní oríṣiríṣi ọ̀nà), èyí tí awọ ara àwọn olùpáyà Allah ma ń wá rìrì nítorí rẹ̀. Lẹ́hìn náà awọ ara àti ọkàn wọn máa ń tẹ̀ sí ìrántí Allah. Bí ìtọ́sọ́nà ti Allah ṣe rí nì yíi; Òun a máa fi tọ́ ẹni tó bá wù Ú sọ́nà. Ẹni tí Allah bá sì ti pè ní ẹni ìṣìnà kò le ní olùtọ́sọ́nà.

اللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ الْحَدِيثِ كِتَابًا مُّتَشَابِهًا
مَّثَانِيَ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ الَّذِينَ
يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَ
قُلُوبُهُمْ إِلَىٰ ذِكْرِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُدَى اللَّهِ
يَهْدِي بِهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ
فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٢٤﴾

25. Ǹjẹ́ ẹni tí kò ní ohun kan láti dáàbò bò ó, yàtọ̀ sí ojú rẹ̀, kúrò nínú aburú ìyà Ọjọ́ Àjínde (ha lè dàbí ẹni tí ó ti móríbọ́ bí)? A o sì wí fún àwọn alábòsí pé, 'Ẹ tọ́ ìyà ohun tí ẹ ṣe wò'.

أَفَمَن يَتَّقِي بِوَجْهِهِ سُوءَ الْعَذَابِ
يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ وَقِيلَ لِلظَّالِمِينَ ذُوقُوا
مَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٢٥﴾

26. Àwọn tí ó ṣíwájú wọ́n kọ (àwọn ọjiṣẹ Wa), nítorí náà ìyà dé wá bá wọn láti ibi tí wọn kò lérò.

كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَاهُمُ
الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٦﴾

27. Allah sì jẹ́ kí wọ́n tọ́ ìyà ìdójútì wò ní ayé yí, àti pé ìyà ti ayé tí ń bọ̀ yóò burú jù, tí ó bá jẹ́ pé wọ́n mọ̀ ni.

فَأَذَاقَهُمُ اللَّهُ الْخِزْيَ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ
وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا
يَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

28. Àti pé nítòótọ́ Àwá ti pa àwọn òwe lóríṣiríṣi fún àwọn ènìyàn nínú Al-Kur'an yìí, kí wọ́n le kíyèsára.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ
مِنْ كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Ó jẹ́ Al-Kur'an, èdè Larubawa tí kò ní ìpàkasọ kankan nínú, kí wọ́n bá lè máa páyà Allah.

قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِيْ عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ
يَتَّقُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Allah ti fi ọkùnrin kan ṣe àpèjúwe ẹni tí ń ṣe ìránṣẹ́ fún àwọn ẹgbẹ́ tí wọ́n lòdì sí ara wọn, àti ọkùnrin kan tí ń ṣe ìránṣẹ́ fún ọ̀gá kan ṣoṣo. Ǹjẹ́ àpẹẹrẹ àwọn méjèèjì ha rí bàkan náà bí? Gbogbo iyìn ti Allah ni ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn ni kò mọ̀.

ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيْهِ شُرَكَآءُ
مُتَشٰكِسُوْنَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ ۗ هَلْ
يَسْتَوِيٰنِ مَثَلًا ۗ اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ ۚ بَلْ اَكْثَرُهُمْ
لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Dájúdájú ìwọ yóò kú àwọn náà yóò sì kú pẹ̀lú.

اِنَّكَ مَيِّتٌ وَّاِنَّهُمْ مَّيِّتُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Lẹ́hìn náà, dájúdájú, ní Ọjọ́ Àjínde ẹ̀yin yóò máa bá ara yín ṣe àríyànjiyàn lọ́dọ̀ Olúwa Ẹlẹ́dàá yín.

ثُمَّ اِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ عِنْدَ رَبِّكُمْ
تَخْتَصِمُوْنَ ﴿٣٢﴾ ع ١٧

ÌPÍN 24

ÌDÁ 4

33. Nígbà náà taani ẹni tí ó jẹ́ alábòsí ju ẹni tí ó parọ́ mọ́ Allah lọ, tí ó sì pe òdodo nírọ́ nígbà tí ó dé wá bá a? Kì ha ṣe iná Jahanama ni yóò jẹ́ ibùgbé àwọn aláìgbàgbọ́ bí?

الجزء ٢٤

فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَبَ عَلَى
اللّٰهِ وَكَذَّبَ بِالصِّدْقِ اِذْ جَآءَهٗ ۗ
اَلَيْسَ فِيْ جَهَنَّمَ مَثْوًى
لِّلْكٰفِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. Àti pé ẹni tí ó mú òdodo wá àti ẹni tí ó gbà á lódodo, àwọn wọ̀nyí ni olùpáyà Allah.

وَالَّذِيْ جَآءَ بِالصِّدْقِ وَصَدَّقَ
بِهٖٓ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُتَّقُوْنَ ﴿٣٤﴾

35. Wọn yóò rí ohunkóhun tí wọ́n bá ń fẹ́ gbà láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn. Èyíinì ni ẹ̀san àwọn olùṣerere.

لَهُم مَّا يَشَآءُونَ عِندَ رَبِّهِمۡۚ ذَٰلِكَ
جَزَآؤُا الۡمُحۡسِنِينَ ٣٥

36. Kí Allah baà mójúkúrò fún wọn lórí àwọn aburú tí wọ́n ti ṣe, kí Ó sì baà lè san wọn ní ẹ̀san tí ó dára ju ohun tí wọ́n ti ṣe lọ.

لِيُكَفِّرَ اللّٰهُ عَنۡهُمۡ اَسۡوَاَ الَّذِي
عَمِلُوا وَ يَجۡزِيَهُمۡ اَجۡرَهُمۡ
بِاَحۡسَنِ الَّذِي كَانُوا يَعۡمَلُونَ ٣٦

37. Ǹjẹ́ Allah kò ha tó fún ẹrúsìn Rẹ̀ bí? Síbẹ̀síbẹ̀ wọn yóò máa fi àwọn nǹkan mìíràn tí ó yàtọ̀ sí Allah dẹ́rù bá ọ́. Ẹnikẹ́ni tí Allah bá sì pè ní ẹni ìṣìnà kò ní sí olùtósọ́nà fún un.

اَلَيۡسَ اللّٰهُ بِكَافٍ عَبۡدَهُۚ وَ
يُخَوِّفُونَكَ بِالَّذِينَ مِنۡ دُونِهِۚ
وَ مَنۡ يُضۡلِلِ اللّٰهُ فَمَا لَهُ مِنۡ
هَادٍ ٣٧

38. Ẹnikẹ́ni tí Allah bá sì tọ́ sọ́nà kò sí ẹni tí ó lè ṣì í lọ́nà mọ́. Ǹjẹ́ Allah kì Í ha ṣe Alágbára, Ọlọ́run ẹ̀san bí?

وَ مَنۡ يَهۡدِ اللّٰهُ فَمَا لَهُ مِنۡ مُضِلٍّۚ
اَلَيۡسَ اللّٰهُ بِعَزِيزٍ ذِي انۡتِقَامٍ ٣٨

39. Àti pé bí ìwọ́ bá bi wọ́n léèrè pé, 'Ta lẹni tó dá ọ̀run òun ayé?' Wọn yóò sọ wí pé, 'Allah ni'; Wí pé, 'Ǹjẹ́ ẹ̀yin ha kíyèsí àwọn ohun tí ẹ̀ ń ké pè lẹ́hìn Allah pé: bí Allah bá mú ìnira kan bá mi, ǹjẹ́ wọn ha lágbára láti mú ìnira Rẹ̀ náà kúrò, tàbí tí Òun bá fẹ́ láti ṣàánú mi, ǹjẹ́ wọ́n ha lágbára láti dáwọ́ àánú Rẹ̀ dúró bí? Sọ pé: 'Allah ti tó fún mi, Òun ni àwọn olùgbẹ́kẹ̀lé máa ń gbẹ́kẹ̀lé".

وَ لَئِنۡ سَاَلۡتَهُمۡ مَنۡ خَلَقَ
السَّمٰوٰتِ وَ الۡاَرۡضَ لَيَقُولُنَّ اللّٰهُۚ
قُلۡ اَفَرَءَيۡتُمۡ مَا تَدۡعُونَ مِنۡ دُونِ
اللّٰهِ اِنۡ اَرَادَنِيَ اللّٰهُ بِضُرٍّ هَلۡ هُنَّ
كٰشِفٰتُ ضُرِّهٖۤ اَوۡ اَرَادَنِي بِرَحۡمَةٍ هَلۡ
هُنَّ مُمۡسِكٰتُ رَحۡمَتِهٖۚ قُلۡ حَسۡبِيَ
اللّٰهُۚ عَلَيۡهِ يَتَوَكَّلُ الۡمُتَوَكِّلُونَ ٣٩

40. Sọ pé, 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ máa ṣe ohun tí ó bá wà ní ìkápá yín, dájúdájú Èmi náà yóò máa ṣe tèmi. Láìpẹ́ ẹ̀ ń bọ̀ wá mọ̀,

قُلۡ يٰقَوۡمِ اعۡمَلُوا عَلٰى مَكَانَتِكُمۡ
اِنِّي عَامِلٌۚ فَسَوۡفَ تَعۡلَمُونَ ٤٠

41. Ẹni tí ìyà ìdójútì yóò dé wá bá àti ẹni tí ìyà gbére yóò tọ́ sí.

مَنْ يَّأْتِيْهِ عَذَابٌ يُّخْزِيْهِ وَيَحِلُّ
عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيْمٌ ٤١

42. Dájúdájú Àwa ni A sọ Ìwé náà kalẹ̀ fún ọ fún oríire àwọn ènìyàn pẹ̀lú òdodo. Ẹnikẹ́ni tó bá gba ìtọ́sọ́nà, ó gbà á fún ẹ̀mí ara rẹ̀, ẹnikẹ́ni tó bá sì ṣìnà, ó ṣìnà fún ẹ̀mí ara rẹ̀. Ìwọ kì í sì í ṣe olùṣọ́ lórí wọn .

اِنَّآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ لِلنَّاسِ
بِالْحَقِّ ج فَمَنِ اهْتَدٰى فَلِنَفْسِهٖ ج
وَمَنْ ضَلَّ فَاِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ج وَمَآ
ع اَنْتَ عَلَيْهِمْ بِوَكِيْلٍ ٤٢

ÌDÁ 5

43. Allah ni Ó máa ń gba ẹ̀mí àwọn ènìyàn ní àsìkò ikú wọn; àti ti àwọn tí wọn kò ì tí ì kú ní àsìkò oorun wọn. Òun a sì dá ẹ̀mí àwọn ẹni tí Òún ti pinnu ikú fún dúró. A a sì tún dá ẹ̀mí àwọn yòókù padà títí di àsìkò tí a ti dá. Dájúdájú àwọn àmì wà nínú Eléyìí fún àwọn tí wọ́n ń ronú jinlẹ̀.

اَللّٰهُ يَتَوَفَّى الْاَنْفُسَ حِيْنَ مَوْتِهَا وَ
الَّتِيْ لَمْ تَمُتْ فِيْ مَنَامِهَا ج فَيُمْسِكُ
الَّتِيْ قَضٰى عَلَيْهَا الْمَوْتَ وَيُرْسِلُ
الْاُخْرٰٓى اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى ط اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ٤٣

44. Tàbí wọ́n ha ń mú àwọn olùṣìpẹ̀ mìíràn lẹ́hìn Allah ni bí? Wí pé: 'Bí wọn kò tilẹ̀ ní agbára lórí kiní kan rárá tí wọn kò sì tún ní làákáyè?'

اَمِ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ شُفَعَآءَ ط
قُلْ اَوَلَوْ كَانُوْا لَا يَمْلِكُوْنَ شَيْـًٔا وَّ
لَا يَعْقِلُوْنَ ٤٤

45. Wí pé: 'Ti Allah ni gbogbo ìpẹ̀ ṣíṣe pátápátá, tiRẹ̀ sì ni ìjọba ọ̀run àti ayé. Lẹ́hìn náà ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni a o dá yín padà sí.

قُلْ لِّلّٰهِ الشَّفَاعَةُ جَمِيْعًا ط لَهٗ مُلْكُ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ط ثُمَّ اِلَيْهِ
تُرْجَعُوْنَ ٤٥

46. Nígbà tí a bá sì dárúkọ Allah níkan, ọkàn àwọn tí kò gba ọjọ́ Ìkẹhìn gbọ́ yóò dàrú, ṣùgbọ́n nígbà tí a bá dárúkọ àwọn nǹkan

وَاِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَحْدَهُ اشْمَاَزَّتْ قُلُوْبُ
الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ ج وَاِذَا
ذُكِرَ الَّذِيْنَ مِنْ دُوْنِهٖٓ اِذَا هُمْ

يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٦﴾

míràn yàtọ̀ sí I, nígbà náà wọn yóò máa yọ̀.

قُلِ اللَّهُمَّ فَاطِرَ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ
عَٰلِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَٰدَةِ أَنتَ تَحْكُمُ
بَيْنَ عِبَادِكَ فِي مَا كَانُوا فِيهِ
يَخْتَلِفُونَ ﴿٤٧﴾

47. Wí pé, 'Ìwọ Allah! Ẹlẹ́dàá àwọn ọ̀run àti ayé; Olùmọ̀ ohun tí ó pamọ́ àti ohun tí ó hàn; Ìwọ nìkan ṣoṣo ni yóò ṣe ìdájọ́ láàrin àwọn ẹrúsìn Rẹ nípa ohun tí wọ́n ń ṣe àríyànjiyàn sí.'

وَلَوْ أَنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا مَا فِي
الْأَرْضِ جَمِيعًا وَمِثْلَهُ مَعَهُ لَافْتَدَوْا
بِهِ مِن سُوٓءِ الْعَذَابِ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ ۚ
وَبَدَا لَهُم مِّنَ اللَّهِ مَا لَمْ يَكُونُوا
يَحْتَسِبُونَ ﴿٤٨﴾

48. Àti pé, bí gbogbo ohun tí ń bẹ lórí ilẹ̀ pátápátá àti irú rẹ̀ mìíràn pẹ̀lú bá jẹ́ ti àwọn alábòsí, wọn ì bá fi ṣe ìràpadà fún aburú ìyà ọjọ́ Àjíǹde. Ṣùgbọ́n ohun tí wọn kò ronú nípa rẹ̀ ni yóò hàn sí wọn láti ọ̀dọ̀ Allah.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا وَحَاقَ
بِهِم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٤٩﴾

49. Búburú ohun tí wọ́n ṣe yóò sì hàn sí wọn, àti pè ohun tí wọ́n fi ń ṣe yẹ̀yẹ́ yóò ká wọn mọ́.

فَإِذَا مَسَّ الْإِنسَٰنَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ
إِذَا خَوَّلْنَٰهُ نِعْمَةً مِّنَّا قَالَ إِنَّمَآ
أُوتِيتُهُ عَلَىٰ عِلْمٍ ۚ بَلْ هِيَ فِتْنَةٌ وَ
لَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٠﴾

50. Nígbà tí ìnira kan bá dé bá ènìyàn yóò ké pè Wá, nígbà tí A bá mú ìdẹ̀ra bá a láti ọ̀dọ̀ Wa, yóò wí pé, 'A fi fún mi nítorí mímọ̀ọ̀ṣe mi ni.' Bẹ́ẹ̀ kọ́, àdánwò ló jẹ́ ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò mọ̀.

قَدْ قَالَهَا الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَمَآ
أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٥١﴾

51. Dájúdájú, àwọn tó ṣíwájú wọn ti sọ bẹ́ẹ̀ rí, síbẹ̀síbẹ̀ gbogbo ohun tí wọ́n ṣe kò mú ire kan bá wọn.

فَأَصَابَهُمْ سَيِّـَٔاتُ مَا كَسَبُوا ۚ وَالَّذِينَ
ظَلَمُوا مِنْ هَٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيبُهُمْ سَيِّـَٔاتُ

52. Nítorí náà ẹ̀san búburú iṣẹ́ tí wọ́n ti ń ṣe sì dé bá àwọn àti àwọn (aláìgbàgbọ́) tó ṣe aburú-

مَا كَسَبُوا ۗ وَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ﴿٥٢﴾

(ìrẹ́dìí) aburú iṣẹ́ tí wọ́n ń ṣe yóò dé bá àwọn náà wọn kò sì ní lè móríbọ́.

أَوَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٣﴾ ع

53. Wọn kò ha mọ̀ ni pé; Allah A máa mú ìpèsè gbòòrò, A sì máa dín in kù fún ẹni tí ó bá wù Ú. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn ènìyàn tó gbàgbọ́ lódodo.

ÌDÁ 6

قُلْ يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ أَسْرَفُوا عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا مِن رَّحْمَةِ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ جَمِيعًا ۚ إِنَّهُ هُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٥٤﴾

54. Wí pé: 'Ẹ̀yin ẹrúsìn Mi, tí ẹ ti ṣe àṣejù fún ẹ̀mí ara yín, ẹ má ṣe sọ ìrètí nù nípa àánú Allah. Dájúdájú Allah A máa ṣe àforíjìn gbogbo ẹ̀ṣẹ̀. Lódodo, Ó jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

وَأَنِيبُوا إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا لَهُ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ الْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ﴿٥٥﴾

55. Kí ẹ yípadà sí Olúwa yín, kí ẹ sì jọ̀wọ́ ara yín sílẹ̀ fún Un, ṣíwájú kí ìyà náà tó dé wá bá yín nígbà tí a kò ní ràn yín lọ́wọ́.

وَاتَّبِعُوا أَحْسَنَ مَا أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ الْعَذَابُ بَغْتَةً وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ﴿٥٦﴾

56. Kí ẹ sì tẹ̀lé èyí tí ó dára jùlọ tí a sọ̀kalẹ̀ fún yín láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín ṣíwájú kí ìyà náà tó dé wá bá yín lójijì nígbà tí ẹ̀yin kò ní kíyèsára.

أَن تَقُولَ نَفْسٌ يَا حَسْرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطتُ فِي جَنبِ اللَّهِ وَإِن كُنتُ لَمِنَ السَّاخِرِينَ ﴿٥٧﴾

57. Kí ẹnikan má baà wí pé; “Ómà ṣe lára mi o, nípa àìkò kọbiara mi sí Àṣẹ Allah, tí mo sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ń fi (ọ̀rọ̀ Allah) ṣe yẹ̀yẹ́.”

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ اللَّهَ هَدَانِي لَكُنتُ مِنَ الْمُتَّقِينَ ﴿٥٨﴾

58. Tàbí kí ó sọ pé, ‘Tí ó bá ṣe pé Allah tọ́ mi sọ́nà ni, dájúdájú èmi ìbá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùpáyà (Rẹ̀)’.

59. Tàbí kí ó wí pé, nígbà tí ó bá fojú rí ìyà, 'Ìbá ṣe é ṣe fún mí láti padà sáyé ni nígbà náà èmi ìbá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùṣe rere'.

اَوْ تَقُوْلَ حِيْنَ تَرَى الْعَذَابَ لَوْ اَنَّ
لِيْ كَرَّةً فَاَكُوْنَ مِنَ الْمُحْسِنِيْنَ ٥٩

60. (Allah yóò sọ fún un pé:) ‘Nítòótọ́ àwọn Àmì Mi ti dé wá bá ọ, ṣùgbọ́n ìwọ pè é ní irọ́, o sì ṣe ìgbéraga, o sì tún jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn aláìgbàgbọ́.’

بَلٰى قَدْ جَآءَتْكَ اٰيٰتِيْ فَكَذَّبْتَ بِهَا وَ
اسْتَكْبَرْتَ وَكُنْتَ مِنَ الْكٰفِرِيْنَ ٦٠

61. Ní ọjọ́ Àjíǹde, ìwọ yóò rí àwọn tí wọ́n ń purọ́ mọ Allah, tí ojú wọn yóò dúdú kirikiri. Ǹjẹ́ ilé kan kò a sí nínú iná fún àwọn onígbéraga bí?

وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ تَرَى الَّذِيْنَ كَذَبُوْا
عَلَى اللّٰهِ وُجُوْهُهُمْ مُّسْوَدَّةٌ ؕ اَلَيْسَ
فِيْ جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْمُتَكَبِّرِيْنَ ٦١

62. Allah máa ń gba àwọn tó ń páyà (Rẹ̀) là lọ sí ààyè ìṣẹ́gun àti àṣeyọrí; aburú kan kò ní fọwọ́ kàn wọ́n, bẹ́ẹ̀ wọn kò ní banújẹ́.

وَ يُنَجِّي اللّٰهُ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا
بِمَفَازَتِهِمْ ز لَا يَمَسُّهُمُ السُّوْٓءُ وَلَا
هُمْ يَحْزَنُوْنَ ٦٢

63. Allah ni Ẹlẹ́dàá ohun gbogbo, Òun sì ni Aláàbò lórí ohun gbogbo.

اَللّٰهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ ز وَّهُوَ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ وَّكِيْلٌ ٦٣

64. TiRẹ̀ ni kọ́kọ́rọ́ àwọn ọ̀run àti ayé. Àwọn tí kò gba àwọn Àmì Allah gbọ́ ni ẹni òfò.

لَهٗ مَقَالِيْدُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ
وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ
ع اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ٦٤

ÌDÁ 7

65. Sọ pé, 'Ṣé (àwọn ọlọ́run) tó yàtọ̀ sí Allah lẹ̀yín ń pa mí láṣẹ láti máa sìn, ẹ̀yin aláìmọ̀kan wọ̀nyí?’

قُلْ اَفَغَيْرَ اللّٰهِ تَاْمُرُوْٓنِّيْٓ اَعْبُدُ
اَيُّهَا الْجٰهِلُوْنَ ٦٥

66. Dájúdájú a tí rànṣẹ́ sí ọ àti sí àwọn tí ó ṣíwájú pé bí ìwọ bá lọ bá Allah wá orogún, dájúdájú iṣẹ́ rẹ

وَلَقَدْ اُوْحِيَ اِلَيْكَ وَاِلَى الَّذِيْنَ مِنْ
قَبْلِكَ ج لَئِنْ اَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ

وَلَتَكُوْنَنَّ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٦٦﴾

yóò bàjẹ́, ìwọ yóò sì máa bẹ nínú àwọn ẹni òfò.

بَلِ اللّٰهَ فَاعْبُدْ وَكُنْ مِّنَ الشّٰكِرِيْنَ ﴿٦٧﴾

67. Allah nìkan ni kí o máa sìn nítòótọ́, àti pé kí ó jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí ń dúpẹ́ oore.

وَمَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهٖ ۖ وَالْاَرْضُ
جَمِيْعًا قَبْضَتُهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَ
السَّمٰوٰتُ مَطْوِيّٰتٌۢ بِيَمِيْنِهٖ ؕ سُبْحٰنَهٗ
وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٨﴾

68. Wọn kò bu ọlá fún Allah gẹ́gẹ́ bí Kàǹkà Rẹ̀ ti tó. Ní ọjọ́ Àjíǹde, gbogbo ilẹ̀ yóò wà ní ìkápá Rẹ̀, àwọn ọ̀run yóò sì jẹ́ kíká sí ọwọ́ ọ̀tún Rẹ̀. Mímọ́ ni fún Un, Ó ga kọjá ohun tí wọ́n ń fi bá A wá orogún.

وَنُفِخَ فِى الصُّوْرِ فَصَعِقَ مَنْ فِى
السَّمٰوٰتِ وَمَنْ فِى الْاَرْضِ اِلَّا مَنْ شَآءَ
اللّٰهُ ؕ ثُمَّ نُفِخَ فِيْهِ اُخْرٰى فَاِذَا هُمْ
قِيَامٌ يَّنْظُرُوْنَ ﴿٦٩﴾

69. A ó fọn fèèrè, gbogbo àwọn tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé yóò dákú, àyàfi àwọn tí ó bá wu Allah (láti dá sí). Lẹ́hìn náà, a ó tún fọn fèèrè lẹ́ẹ̀kejì, sì kíyèsí i! Gbogbo wọn yóò wà ní ìdúró tí wọn yóò máa retí (ìdájọ́).

وَاَشْرَقَتِ الْاَرْضُ بِنُوْرِ رَبِّهَا وَوُضِعَ
الْكِتٰبُ وَجِاىْٓءَ بِالنَّبِيّٖنَ وَالشُّهَدَآءِ
وَقُضِىَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا
يُظْلَمُوْنَ ﴿٧٠﴾

70. Ilẹ̀ yóò sì máa tàn yanranyanran pẹ̀lú ìmọ́lẹ̀ Olúwa rẹ̀. A ó sì fi Ìwé náà lélẹ̀ (ní ṣíṣí), a ó sì mú àwọn Anabi àti àwọn ẹlẹ́rìí wá, a ó ṣe ìdájọ́ òdodo láàrin wọn. A kò sì ní ṣe àbòsí fún wọn.

وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُوَ اَعْلَمُ
بِمَا يَفْعَلُوْنَ ﴿٧١﴾ ع

71. A ó sì san olúkúlùkù ẹ̀mí lẹ́san ohun tí ó ti ṣe . Ò ni Ó sì mọ̀ jùlọ nípa ohun tí wọ́n ń ṣe.

ÌDÁ 8

وَسِيْقَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِلٰى جَهَنَّمَ
زُمَرًا ؕ حَتّٰىٓ اِذَا جَآءُوْهَا فُتِحَتْ

72. Àwọn aláìgbàgbọ́ ni a ó máa dà lọ sínú iná Jahanama lọ́wọ̀ọ̀wọ́ títí di ìgbà tí wọn yóò dé

أَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَآ أَلَمْ
يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنكُمْ يَتْلُونَ عَلَيْكُمْ
ءَايَٰتِ رَبِّكُمْ وَيُنذِرُونَكُمْ لِقَآءَ
يَوْمِكُمْ هَٰذَا ۚ قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنْ حَقَّتْ
كَلِمَةُ الْعَذَابِ عَلَى الْكَٰفِرِينَ ﴿٧٢﴾

ibẹ̀, a ó sì ṣí àwọn ilẹ̀kùn ẹnu ọ̀nà rẹ̀, àwọn olùṣọ́ yóò sì bi wọ́n léèrè pé; Ṣé àwọn òjíṣẹ́ kò ha dé wá bá yín láti àárin yín ni, tí wọ́n sì ń kà àwọn Àmì Olúwa Ẹlẹ́dàá yín fún yín, wọ́n sì ń kìlọ̀ fún yín nípa ìpàdé yín ti ọjọ́ òní? Wọn yóò sì dáhùn pé, 'Bẹ́ẹ̀ ni, ṣùgbọ́n ìdájọ́ ìjìyà ti jẹ́ ẹ̀tọ́ lórí àwọn aláìgbàgbọ́.

قِيلَ ادْخُلُوٓا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ
خَٰلِدِينَ فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى
الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٣﴾

73. A o wí fún wọn pé, 'Ẹ wọ ẹnu ọ̀nà iná Jahanama kí ẹ máa gbé ibẹ̀. Àti pé ibùgbé búburú ni ó jẹ́ fún àwọn onígbéraga.

وَسِيقَ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ إِلَى
الْجَنَّةِ زُمَرًا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءُوهَا وَ
فُتِحَتْ أَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا
سَلَٰمٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ فَادْخُلُوهَا
خَٰلِدِينَ ﴿٧٤﴾

74. Àti pé àwọn tí wọ́n bẹ̀rù Olúwa wọn ni a ó máa sìn lọ sínú Ọgbà ìdẹ̀ra ní ìsọ̀rí-ìsọ̀rí títí di ìgbà tí wọn yóò débẹ̀, a ó sì ṣí àwọn ẹnu ọ̀nà rẹ̀ sílẹ̀, tí àwọn tí olùṣọ́ rẹ̀ yóò sì wí fún wọn pé, 'Àlàáfíà fún yín! Ẹ máa dunnú, ẹ máa wọ inú rẹ̀ lọ kí ẹ sì máa gbé níbẹ̀ gbére".

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي صَدَقَنَا
وَعْدَهُ وَأَوْرَثَنَا الْأَرْضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ
الْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَآءُ ۖ فَنِعْمَ أَجْرُ
الْعَٰمِلِينَ ﴿٧٥﴾

75. Àti pàápàá wọn ó wí pé, 'gbogbo ìyìn ti Allah ní í ṣe, Ẹni tí ó ti mú ìlérí Rẹ̀ ṣẹ fún wa ní rere, Ó sì ti jogún ilé náà fún wa, àwa ó sì yan ibùgbé wa nínú ọgbà ìdẹ̀ra náà ní ààyèkáàyè tí ó wù wá'. Ah! ẹ̀san iṣẹ́ rere àwọn olódodo mà rẹwà púpọ̀ o!

وَتَرَى الْمَلَٰٓئِكَةَ حَآفِّينَ مِنْ حَوْلِ
الْعَرْشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ ۖ وَ

76. Àti pé ìwọ yóò rí àwọn Màláíkà tí wọn o máa yí ìtẹ́ Ògo ká, wọn o máa yin Olúwa Ẹlẹ́dàá

قُضِيَ بَيْنَهُم بِٱلْحَقِّ وَقِيلَ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ
رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ۝٧٥

wọn lógo pẹ̀lú ìyìn Rẹ̀, a o sì ṣe ìdájọ́ láàrin wọn pẹ̀lú òdodo. Àti pàápàá wọn yóò wí pé, 'Gbogbo ìyìn ti Allah ní í ṣe, Olúwa gbogbo àgbáńlà ayé.”




## AL-MU MIN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

2. *HAA MIIM* (Ẹni ìyìn tọ́ sí, Olúwa Alápọ̀n-ọ́nlé).

حٰمٓ ۝٢

3. Àsọ̀kalẹ̀ Ìwé náà wá láti ọ̀dọ̀ Allah, Alágbára jùlọ, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ۝٣

4. Aláforíjìn ẹ̀ṣẹ̀ àti Olùgbà ìrònúpìwàdà, Ẹni tí Ó le koko ní ìjẹniníyà, Ẹlẹ́búrú iké. Kò sí Ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni ìpadàsí.

غَافِرِ الذَّنْۢبِ وَقَابِلِ التَّوْبِ شَدِيْدِ الْعِقَابِ ذِى الطَّوْلِ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ اِلَيْهِ الْمَصِيْرُ ۝٤

5. Kò sí ẹni tí yóò jiyàn nípa àwọn Àmì Allah bí kò ṣe àwọn tí kò gbàgbọ́. Nítorí náà má ṣe jẹ́ kí ìrìnkèrindò wọn lórí ilẹ̀ tàn ọ́ jẹ.

مَا يُجَادِلُ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ اِلَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَلَا يَغْرُرْكَ تَقَلُّبُهُمْ فِى الْبِلَادِ ۝٥

6. Ṣíwájú tiwọn yìí, àwọn èniyàn Nuuh àti àwọn ìjọ mìíràn lẹ́hìn wọn ti kọ (àwọn Àmì Wa), olúkúlùkù àwọn ìran ló máa ń wá ọ̀nà láti fi ọwọ́ ìyà mú òjíṣẹ́ wọn, wọn a sì máa fi (ẹ̀rí) irọ́ ṣe àríyànjiyàn kí wọ́n baà lè fi ti òdodo ṣubú. Nítorí náà Èmi sì gbá wọn mú, báwo ni ìjẹniníyà Mi ti (burú) tó!

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّالْاَحْزَابُ مِنْۢ بَعْدِهِمْ وَهَمَّتْ كُلُّ اُمَّةٍۭ بِرَسُوْلِهِمْ لِيَاْخُذُوْهُ وَجَادَلُوْا بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوْا بِهِ الْحَقَّ فَاَخَذْتُهُمْ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ۝٦

7. Báyìí gan-an ni ọ̀rọ̀ Olúwa Ẹlẹ́dàá rẹ ti rí àmúṣẹ lórí àwọn aláìgbàgbọ́, pé èrò iná ni wọ́n.

وَكَذَٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى
الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّهُمْ أَصْحَابُ النَّارِ ٧

8. Àwọn tí wọ́n gbé Ìtẹ́ Ògo náà àti àwọn tí wọ́n rọ̀gbà yí i ká, ń yin Olúwa wọn lógo pẹ̀lú àwọn ìyìn Rẹ̀, wọ́n sì ní ìgbàgbọ́ òdodo sí I, wọ́n sì ń tọrọ àforíjìn fún àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ wí pé, 'Olúwa wa, Ìwọ ni àánú Rẹ àti Ìmọ̀ Rẹ kárí ohun gbogbo, nítorí náà, foríji àwọn ẹni tí wọ́n ronúpìwàdà tí wọ́ n sì tẹ̀lé ọ̀nà Rẹ àti pàápàá kí O gbà wọ́n là kúrò nínú ìyà iná.

الَّذِينَ يَحْمِلُونَ الْعَرْشَ وَمَنْ حَوْلَهُ
يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيُؤْمِنُونَ بِهِ
وَيَسْتَغْفِرُونَ لِلَّذِينَ آمَنُوا ۖ رَبَّنَا
وَسِعْتَ كُلَّ شَيْءٍ رَحْمَةً وَعِلْمًا فَاغْفِرْ
لِلَّذِينَ تَابُوا وَاتَّبَعُوا سَبِيلَكَ
وَقِهِمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ٨

9. 'Olúwa wa, kí O fi wọ́n wọ̀ sínú àwọn ọgbà ìdẹ̀ra tí yóò máa bẹ gbére, èyí tí O ti ṣe ìlérí rẹ̀ fún wọn, àti fún àwọn tó bá ṣe rere nínú àwọn baba wọn àti àwọn ìyàwó wọn, pẹ̀lú àwọn ọmọ wọn, dájúdájú Ìwọ ni Ọba Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنَّاتِ عَدْنٍ الَّتِي
وَعَدْتَهُمْ وَمَنْ صَلَحَ مِنْ آبَائِهِمْ وَ
أَزْوَاجِهِمْ وَذُرِّيَّاتِهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنْتَ
الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ٩

10. 'Kí O sì gbà wọ́n là kúrò lọ́wọ́ àwọn aburú; nítorí ẹni tí Ìwọ bá ti gbàlà kúrò nínú aburú ọjọ́ náà, dájúdájú irú ẹni náà ni Ìwọ ti ṣe àánú fún. Àti pàápàá, eléyìí ni ìṣẹgun tí ó tóbi.'

وَقِهِمُ السَّيِّئَاتِ ۚ وَمَنْ تَقِ السَّيِّئَاتِ
يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهُ ۚ وَذَٰلِكَ هُوَ
الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ١٠

ÌDÁ 2

11. Dájúdájú a óò pe àwọn aláìgbàgbọ́ wí pé, ìkórìíra ti Allah sí yín burú ju ìkórìíra yín sí ara yín lọ, nígbà tí a pè yín sí ìgbàgbọ́ tí ẹ sì kọ̀.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ
اللَّهِ أَكْبَرُ مِنْ مَقْتِكُمْ أَنْفُسَكُمْ إِذْ
تُدْعَوْنَ إِلَى الْإِيمَانِ فَتَكْفُرُونَ ١١

12. Wọ́n á wí pé, 'Olúwa wa, Ìwọ ti mú kí àwa kú nígbà méjì, Ìwọ́ sì ti mú kí àwa wà láàyè nígbà méjì, nísinsinyìí àwá ti jẹ́wọ́ àwọn ẹ̀ṣẹ̀ wa. Ǹjẹ́ ọ̀nà tí a lè gbà jáde ha wà bí?'

قَالُوْا رَبَّنَآ اَمَتَّنَا اثْنَتَيْنِ وَ
اَحْيَيْتَنَا اثْنَتَيْنِ فَاعْتَرَفْنَا
بِذُنُوْبِنَا فَهَلْ اِلٰى خُرُوْجٍ مِّنْ
سَبِيْلٍ ﴿١٢﴾

13.(A máa sọ fún wọn pé) 'Èyí rí bẹ́ẹ̀ nítorí pé, nígbà tí a kéde Allah nìkan ṣoṣo, ẹ̀yin ṣe àìgbàgbọ́, ṣùgbọ́n nígbà tí wọ́n bá A wá orogún, ẹ̀yin gbàgbọ́. Nítorí náà ti Allah nìkan ni ìdájọ́, Ọba tí Ó ga, Ọba tí ó tóbi jùlọ.

ذٰلِكُمْ بِاَنَّهٗٓ اِذَا دُعِيَ اللّٰهُ وَحْدَهٗ
كَفَرْتُمْ ۚ وَاِنْ يُّشْرَكْ بِهٖ تُؤْمِنُوْا ۚ
فَالْحُكْمُ لِلّٰهِ الْعَلِيِّ الْكَبِيْرِ ﴿١٣﴾

14. Òun ni Ẹni tí Ó ń fi àwọn Àmì Rẹ̀ hàn fún yín, tí Ó sì ń fi ìpèsè rànṣẹ̀ sí yín láti ọ̀run; ṣùgbọ́n kò sí ẹni tí ó kíyèsára, àyàfi ẹni tó ń ronúpìwàdà sí ọ̀dọ̀ Allah.

هُوَ الَّذِيْ يُرِيْكُمْ اٰيٰتِهٖ وَ يُنَزِّلُ
لَكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ
اِلَّا مَنْ يُّنِيْبُ ﴿١٤﴾

15. Nítorí náà ẹ máa ké pe Allah tọkàntọkàn nínú ìjọ́sìn fún Un, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé àwọn aláìgbàgbọ́ kóríìra (irú bẹ́ẹ̀).

فَادْعُوا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ
وَلَوْ كَرِهَ الْكٰفِرُوْنَ ﴿١٥﴾

16. Òun lÓ ni àwọn ipò tó ga jùlọ, Olúwa ìtẹ́-ògo. Ó ń fi ọ̀rọ̀ ránṣẹ́ pẹ̀lú Àṣẹ Rẹ̀ sí ẹnikẹ́ni tí ó bá wù Ú nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀, kí ó le ṣe ìkìlọ̀ nípa ọjọ́ Ìpàdé náà;

رَفِيْعُ الدَّرَجٰتِ ذُو الْعَرْشِ ۚ يُلْقِي
الرُّوْحَ مِنْ اَمْرِهٖ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ
عِبَادِهٖ لِيُنْذِرَ يَوْمَ التَّلَاقِ ﴿١٦﴾

17. Ọjọ́ tí gbogbo wọn yóò jáde (láti inú sàárè), nǹkankan kò ní pamọ́ fún Allah nípa wọn, Allah yóò wí pé, 'Ti ta ni àṣẹ lọ́jọ́ òní?' Wọn a dáhùn pé, 'Ti Allah ni, Ọ̀kan ṣoṣo, Olùborí ohun gbogbo.'

يَوْمَ هُمْ بٰرِزُوْنَ ۚ لَا يَخْفٰى عَلَى اللّٰهِ
مِنْهُمْ شَيْءٌ ۚ لِمَنِ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ۚ لِلّٰهِ
الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿١٧﴾

18. Ní ọjọ́ yìí gan-an ni a ó san ẹ̀san fún olúkúlùkù ẹ̀mí fún iṣẹ́ tí ó ti ṣe. Kò ní sí àbòsí ní ọjọ́ yìí; Dájúdájú Allah ni Ó yára jùlọ nínú ìṣirò ṣíṣe.

اَلْيَوْمَ تُجْزٰى كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ ؕ لَا
ظُلْمَ الْيَوْمَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿١٨﴾

19. Kí o sì máa kìlọ̀ fún wọn nípa ọjọ́ náà tí ó súnmọ́; nígbà tí àwọn ọkàn máa dé gògòńgò pẹ̀lú ìbànújẹ́. Àwọn alábòsí kò ní ní ọ̀rẹ́ gidi, tàbí olùṣìpẹ̀ tí a ó gba ìpẹ̀ rẹ̀.

وَ اَنْذِرْهُمْ يَوْمَ الْاٰزِفَةِ اِذِ
الْقُلُوْبُ لَدَى الْحَنَاجِرِ كٰظِمِيْنَ ؕ
مَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ حَمِيْمٍ وَّ لَا شَفِيْعٍ
يُّطَاعُ ﴿١٩﴾

20. Òun ló mọ àrékérekè àwọn ojú àti ohun tí ó pamọ́ sí igbá àyà.

يَعْلَمُ خَآئِنَةَ الْاَعْيُنِ وَ مَا تُخْفِى
الصُّدُوْرُ ﴿٢٠﴾

21. Allah ni Ó máa ń ṣe ìdájọ́ pẹ̀lú òdodo nígbà tí àwọn tí wọ́n ń ké pè lẹ́hìn Rẹ̀ kò le ṣe ìdájọ́ kankan. Dájúdájú Allah ni Olùgbọ́, Olùrí ohun gbogbo.

وَ اللّٰهُ يَقْضِىْ بِالْحَقِّ ؕ وَ الَّذِيْنَ
يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ لَا يَقْضُوْنَ
بِشَىْءٍ ؕ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ السَّمِيْعُ
الْبَصِيْرُ ﴿٢١﴾ ع

ÌDÁ 3

22. Wọn kò ha ti rìn káàkiri orí ilẹ̀ ni, kí wọ́n sì ri bí ìgbẹ̀hìn àwọn tó ṣíwájú wọn tirí; wọ́n ju àwọn wọ̀nyí lọ ní agbára àti àwọn àmì tí wọ́n fi sílẹ̀ sáyé. Ṣùgbọ́n Allah gbá wọn mú nítorí ẹ̀ṣẹ̀ wọn, wọn kò sì rí ẹni tó lè gbà wọ́n sílẹ̀ lọ́wọ́ Allah.

اَوَلَمْ يَسِيْرُوْا فِى الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا
كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ كَانُوْا
مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ كَانُوْا هُمْ اَشَدَّ مِنْهُمْ
قُوَّةً وَّ اٰثَارًا فِى الْاَرْضِ فَاَخَذَهُمُ
اللّٰهُ بِذُنُوْبِهِمْ ؕ وَ مَا كَانَ لَهُمْ مِّنَ
اللّٰهِ مِنْ وَّاقٍ ﴿٢٢﴾

23. Èyí rí bẹ́ẹ̀, nítorí pé àwọn òjíṣẹ́ wọn wá bá wọn pẹ̀lú àwọn ẹ̀rí tí ó dájú, ṣùgbọ́n wọn kò gbà wọ́n gbọ́. Nítorí náà Allah gbá wọn mú. Dájúdájú Òún jẹ́ Alágbára jùlọ, Ẹni tí Ó le koko ní ìjẹniníyà.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَانَتْ تَّاْتِيْهِمْ رُسُلُهُمْ
بِالْبَيِّنٰتِ فَكَفَرُوْا فَاَخَذَهُمُ اللّٰهُ ؕ
اِنَّهٗ قَوِىٌّ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿٢٣﴾

24. Dájúdájú Àwá ti rán Musa pẹ̀lú àwọn Àmì Wa àti Àṣẹ tí ó hàn gbañgba

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٢٤﴾

25. Sí Fir'aona àti Haamaan àti Kaaruna, ṣùgbọ́n wọ́n wí pé: 'Onídán àti òpùrọ́ ní í ṣe'.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَهَامَانَ وَقَارُونَ فَقَالُوا سَاحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٢٥﴾

26. Nígbà tí ó dé wá bá wọn pẹ̀lú òdodo láti ọ̀dọ̀ Wa, wọ́n wí pé, 'Ẹ máa pa àwọn ọmọkùnrin àwọn tó gbà á gbọ́, kí ẹ sì máa dá àwọn obìnrin wọn sí, ṣùgbọ́n ète àwọn aláìgbàgbọ́ kò jẹ́ nǹkànkan bí kò ṣe ìṣìnà.

فَلَمَّا جَاءَهُم بِالْحَقِّ مِنْ عِندِنَا قَالُوا اقْتُلُوا أَبْنَاءَ الَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ وَاسْتَحْيُوا نِسَاءَهُمْ ۚ وَمَا كَيْدُ الْكَافِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَالٍ ﴿٢٦﴾

27. Fir'aona wí pé, 'Ẹ fi èmi nìkan sílẹ̀, èmi yóò pa Musa, kí ó wá ké pe Olúwa, Ẹlẹ́dàá rẹ̀. Ẹ̀rù ń bà mí kó má lọ yí ẹ̀sìn yín padà, tàbí kí ó mú kí ìwà ìbàjẹ́ gba gbogbo orí ilẹ̀.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ذَرُونِي أَقْتُلْ مُوسَىٰ وَلْيَدْعُ رَبَّهُ ۖ إِنِّي أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمْ أَوْ أَن يُظْهِرَ فِي الْأَرْضِ الْفَسَادَ ﴿٢٧﴾

28. Musa sì wí pé, 'Dájúdájú Èmí wá ààbò lọ́dọ̀ Olúwa mi àti Olúwa yín kúrò lọ́dọ̀ àwọn onígbéraga tí wọn kò gba ọjọ́ Ìṣirò gbọ́.

وَقَالَ مُوسَىٰ إِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ مُتَكَبِّرٍ لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ الْحِسَابِ ﴿٢٨﴾ ع

ÌDÁ 4

29. Ọkùnrin kan tó gbàgbọ́ nínú àwọn ènìyàn Fir'aona, ṣùgbọ́n tó fi ìgbàgbọ́ rẹ̀ pamọ́, wí pé, 'Ẹyin yóò ha pa ọkùnrin (yìí) nítorí ó wí pé 'Olúwa mi ni Allah' tí ó sì mú ẹ̀rí tó dájú wá láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín? Tí ó bá jẹ́ òpùrọ́, irọ́ rẹ̀ ń bẹ lórí rẹ̀, tó bá wá jẹ́ olódodo nígbà náà, apá kan nínú àwọn ohun tó ń

وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤْمِنٌ مِّنْ آلِ فِرْعَوْنَ يَكْتُمُ إِيمَانَهُ أَتَقْتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّيَ اللَّهُ وَقَدْ جَاءَكُم بِالْبَيِّنَاتِ مِن رَّبِّكُمْ ۖ وَإِن يَكُ كَاذِبًا فَعَلَيْهِ كَذِبُهُ ۖ وَإِن يَكُ صَادِقًا يُصِبْكُم بَعْضُ الَّذِي يَعِدُكُمْ ۖ إِنَّ

kìlọ̀ rẹ̀ fún yín yóò ṣẹ lé yín lórí. Dájúdájú Allah kì Í fọ̀nà mọ aláṣejù, òpùrọ́.'

اللّٰهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ كَذَّابٌ ﴿٢٩﴾

30. 'Ẹ̀yin ènìyàn mi! Tiyín ni ìjọba lónìí, ẹ̀yin ni aláṣẹ lórí ilẹ̀. Ṣùgbọ́n ta ni yóò ràn wá lọ́wọ́ níbi ìyà Allah bí ó bá dé wá bá wa?' Fir'aona wí pé, 'Èmi kò fi nǹkànkan hàn yín ju ohun tí mo rí lọ, Èmi kò sì tọ́ yín sí ọ̀nà míràn bí kò ṣe ọ̀nà tí ó tọ́''.

يَا قَوْمِ لَكُمُ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ظَاهِرِينَ
فِي الْأَرْضِ فَمَنْ يَنْصُرُنَا مِنْ بَأْسِ
اللّٰهِ إِنْ جَاءَنَا قَالَ فِرْعَوْنُ مَا
أُرِيكُمْ إِلَّا مَا أَرَى وَمَا أَهْدِيكُمْ
إِلَّا سَبِيلَ الرَّشَادِ ﴿٣٠﴾

31. Ẹni tí ó gbàgbọ́ náà tún wí pé, 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ̀rù ń bà mí fún yín nípa irú ìṣẹ̀lẹ̀ búburú ti àkójọpọ̀ àwọn ènìyàn ìṣáájú.

وَقَالَ الَّذِي آمَنَ يَا قَوْمِ إِنِّي أَخَافُ
عَلَيْكُمْ مِثْلَ يَوْمِ الْأَحْزَابِ ﴿٣١﴾

32. 'Irú ohun tí ó ṣẹlẹ̀ sí àwọn ènìyàn Nuuh, 'Aad, Samuud àti àwọn mìíràn lẹ́hìn wọn. Allah kò sì fẹ́ àbòsí kan fún àwọn ẹrúsìn Rẹ̀.

مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ
وَالَّذِينَ مِنْ بَعْدِهِمْ وَمَا اللّٰهُ يُرِيدُ
ظُلْمًا لِلْعِبَادِ ﴿٣٢﴾

33. 'Ẹ̀yin ènìyàn, ẹ̀rù ń bà mí fún yín nípa ọjọ́ tí a ó máa pe ara wa (fún ìrànlọ́wọ́).

وَيَا قَوْمِ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ
التَّنَادِ ﴿٣٣﴾

34. 'Ní ọjọ́ tí ẹ̀yin yóò súré padà sẹ́hìn tí kò sì ní sí ẹni tí yóò gbà yín là kúrò lọ́wọ́ ìbínú Allah, àti pè ẹnikẹ́ni tí Allah bá fi sílẹ̀ nínú ìṣìnà, kò ní sí olùtọ́sọ́nà fún un.

يَوْمَ تُوَلُّونَ مُدْبِرِينَ مَا لَكُمْ مِنَ
اللّٰهِ مِنْ عَاصِمٍ وَمَنْ يُضْلِلِ اللّٰهُ
فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٣٤﴾

35. Pàápàá, Yusuf ti dé wá bá yín ní ìṣáájú pẹ̀lú àwọn ẹ̀rí tí ó yanjú, ṣùgbọ́n ẹ̀yin kò dẹ́kun síṣe iyèméjì nípa ohun tí òún mú wá bá yín títí

وَلَقَدْ جَاءَكُمْ يُوسُفُ مِنْ قَبْلُ
بِالْبَيِّنَاتِ فَمَا زِلْتُمْ فِي شَكٍّ مِمَّا
جَاءَكُمْ بِهِ حَتَّى إِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ

di ìgbà tí òun kú tán, ẹ̀yín sì wí pé, 'Allah kò tún ní gbé òjíṣẹ́ míràn dìde mọ́ Lẹ́hìn rẹ̀ láé''. Báyìí ni Allah ṣe ń jẹ́kí olúkúlùkù olùrékọjá ààlà, oníyèméjì ènìyàn sọnù kúrò lójú ọ̀nà tààrà.

لَن يَبْعَثَ ٱللَّهُ مِنۢ بَعْدِهِۦ رَسُولًا ۚ
كَذَٰلِكَ يُضِلُّ ٱللَّهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ
مُّرْتَابٌ ٣٥

36. Àwọn tí wọ́n ń ṣe àríyànjiyàn nípa Àmì Allah, láìkò sí Àṣẹ kan tí ó dé wá bá wọn. Ó jẹ́ ẹ̀ṣẹ̀ ńlá ní ọ̀dọ̀ Allah àti ní ọ̀dọ̀ àwọn olùgbàgbọ́ òdodo. Báyìí ni Allah ṣe máa ń dí ọkàn gbogbo olùgbéraga pa, onígààrù (ẹ̀dá).

ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بِغَيْرِ
سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ ۖ كَبُرَ مَقْتًا عِندَ ٱللَّهِ وَ
عِندَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ ٱللَّهُ
عَلَىٰ كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ٣٦

37. Fir'aona sì wí pé, 'ìwọ Haamaan, lọ kọ́ ilé ìṣọ́ gíga kan fún mi kí n baà le ní ànfàání,

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَٰهَٰمَٰنُ ٱبْنِ لِى صَرْحًا
لَّعَلِّىٓ أَبْلُغُ ٱلْأَسْبَٰبَ ٣٧

38. (Sí) Àwọn ọ̀nà lọ sí òkè-ọ̀run, kí Èmi lè lọ wo Ọlọ́run Musa, ṣùgbọ́n dájúdájú Èmi kà á sí òpùrọ́.' Báyìí ni a ṣe iṣẹ́ búburú Fir'aona ní ọ̀ṣọ́ fún un, a sì ṣẹ́ ẹ lórí kúrò lójú ọ̀nà. Ète Fir'aona kò sì jẹ́ nkànkan bíkòṣe ìparun.

أَسْبَٰبَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ فَأَطَّلِعَ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ
مُوسَىٰ وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ كَٰذِبًا ۚ وَكَذَٰلِكَ
زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ وَصُدَّ عَنِ
ٱلسَّبِيلِ ۚ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ إِلَّا فِى
ع تَبَابٍ ٣٨

ÌDÁ 5

39. Ẹni tí o gbàgbọ́ náà sì wí pé, 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, ẹ tẹ̀lé mi, Èmi yóò sì tọ́ yín sí ọ̀nà tààrà.

وَقَالَ ٱلَّذِىٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ ٱتَّبِعُونِ
أَهْدِكُمْ سَبِيلَ ٱلرَّشَادِ ٣٩

40. 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, ìgbádùn lásán ní ìgbésí ayé yìí jẹ́, àti pè dájúdájú, ayé tí ó ń bọ̀ ni ìbùgbé rere tí yóò wà títí láé.

يَٰقَوْمِ إِنَّمَا هَٰذِهِ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا
مَتَٰعٌ وَإِنَّ ٱلْءَاخِرَةَ هِىَ دَارُ ٱلْقَرَارِ ٤٠

41. Ẹnikẹ́ni tí ó bá ṣe iṣẹ́ búburú kò ní rí ẹ̀san kan gbà bíkòṣe búburú irú rẹ̀; ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tí ó bá ṣe iṣẹ́ rere, ìbààjẹ́ ọkùnrin tàbí Obìnrin tí òun sì tún jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo nítorí náà àwọn wọ̀nyí ni yóò wọ ọgbà ìdẹ̀ra náà; a óò sì máa fún wọn ní ìpèsè níbẹ̀ láìní òṣùnwọ̀n.

مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزٰٓى إِلَّا مِثْلَهَا ۚ
وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّنْ ذَكَرٍ أَوْ أُنْثٰى
وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ
الْجَنَّةَ يُرْزَقُونَ فِيهَا بِغَيْرِ
حِسَابٍ ﴿٤١﴾

42. Ẹ̀yin ènìyàn mi ò! èé tiṣe tí Èmi fi ń pè yín sínú ìgbàlà tí ẹ̀yin sì ń pè mí sínú iná.

وَيٰقَوْمِ مَا لِيٓ أَدْعُوكُمْ إِلَى النَّجٰوةِ
النصف وَتَدْعُونَنِيٓ إِلَى النَّارِ ﴿٤٢﴾

43. Ẹ̀yin ń pè mí láti ṣe aìgbàgbọ́ sí Allah, kí n sì bá A wá orogún, ní èyí tí Èmi kò ní ìmọ̀ kankan nípa rẹ̀, bẹ́ẹ̀ sì ni Èmi ń pè yín sí ọ̀dọ̀ Ọba Alágbára, Alàforíjì.

تَدْعُونَنِي لِأَكْفُرَ بِاللّٰهِ وَأُشْرِكَ بِهٖ
مَا لَيْسَ لِي بِهٖ عِلْمٌ وَّأَنَا أَدْعُوكُمْ
إِلَى الْعَزِيزِ الْغَفَّارِ ﴿٤٣﴾

44. Láì sí àníàní, ohun tí ẹ ń pè mí sí, kò ní (àkìjẹ́) tí a lè fi pè é ní ayé yìí àti ní ayé tí ń bọ̀. Dájúdájú ọ̀dọ̀ Allah ni àwa yóò padà sí. Dájúdájú, èrò iná ni àwọn aláṣejù.

لَا جَرَمَ أَنَّمَا تَدْعُونَنِيٓ إِلَيْهِ لَيْسَ
لَهٗ دَعْوَةٌ فِي الدُّنْيَا وَلَا فِي الْاٰخِرَةِ
وَأَنَّ مَرَدَّنَآ إِلَى اللّٰهِ وَأَنَّ
الْمُسْرِفِينَ هُمْ أَصْحٰبُ النَّارِ ﴿٤٤﴾

45. Nítorí náà, ẹ ń bọ̀ wá mọ ohun tí mo ń sọ fún yín. Èmi sì fi ọ̀rọ̀ mi tì sọ́dọ̀ Allah. Dájúdájú, Allah ń rí gbogbo ẹrúsìn (Rẹ).

فَسَتَذْكُرُونَ مَآ أَقُولُ لَكُمْ ۚ وَأُفَوِّضُ
أَمْرِيٓ إِلَى اللّٰهِ ۚ إِنَّ اللّٰهَ بَصِيرٌۢ
بِالْعِبَادِ ﴿٤٥﴾

46. Nítorí náà, Allah báàbò bò ó níbi aburú ohun tí wọn ń pa léte. Ìyà tó burú sì jẹ àwọn ènìyàn Fir'aona,

فَوَقٰىهُ اللّٰهُ سَيِّاٰتِ مَا مَكَرُوا وَحَاقَ
بِاٰلِ فِرْعَوْنَ سُوٓءُ الْعَذَابِ ﴿٤٦﴾

47. Iná náà. A ti ṣe àfihàn wọn sí i, láàárọ̀ àti lálẹ́, àti pè ní ọjọ́ tí

اَلنَّارُ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَّ
عَشِيًّا ۚ وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ

أَدْخِلُوٓا۟ ءَالَ فِرْعَوْنَ أَشَدَّ ٱلْعَذَابِ ٤٧

wákàtí náà bá dé, A ó wí pé, 'Ẹ ko àwọn ènìyàn Fir'aona jù sínú ìjìyà tó lóró jùlọ.'

وَإِذْ يَتَحَآجُّونَ فِى ٱلنَّارِ فَيَقُولُ
ٱلضُّعَفَٰٓؤُا۟ لِلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُنَّا
لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنتُم مُّغْنُونَ عَنَّا
نَصِيبًا مِّنَ ٱلنَّارِ ٤٨

48. Nígbà tí wọ́n yóò máa bá wọn ṣe àríyànjiyàn nínú iná. Àwọn tí a kà kún aláìlágbára yóò máa sọ fún àwọn onígbèéraga pé, 'Dájúdájú, ẹ̀yin ni a tẹ̀lé, ǹjẹ́ ẹ̀yin ha le mú díẹ̀ kúrò fún wa nínú ìjìyà iná bí?'

قَالَ ٱلَّذِينَ ٱسْتَكْبَرُوٓا۟ إِنَّا كُلٌّ فِيهَآ
إِنَّ ٱللَّهَ قَدْ حَكَمَ بَيْنَ ٱلْعِبَادِ ٤٩

49. Àwọn tí wọ́n ṣe ìgbéraga yóò dáhùn pé, 'Báyìí o, gbogbo wa la jọ wà nínú rẹ̀. Allah sì ti ṣe ìdájọ́ láàrin àwọn ẹrúsìn Rẹ'.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ فِى ٱلنَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ
ٱدْعُوا۟ رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِّنَ
ٱلْعَذَابِ ٥٠

50. Àwọn tí wọ́n wá nínú iná yóò sì wí fún àwọn olùṣọ́ Jahanama pé, 'Ẹ bá wa képe Olúwa yín kí O mú ìjìyà náà fúyẹ́ fún wa fún ọjọ́ kan (péré)'.

قَالُوٓا۟ أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُم
بِٱلْبَيِّنَٰتِ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ ۚ قَالُوا۟ فَٱدْعُوا۟ ۗ
وَمَا دُعَٰٓؤُا۟ ٱلْكَٰفِرِينَ إِلَّا فِى ضَلَٰلٍ ٥١

51. Wọn yóò sì dáhùn pé, 'Ṣé àwọn òjíṣẹ́ yín kò wá báa yín pẹ̀lu àwọn ẹ̀rí ọ̀rọ̀ tí ó yanjú ni? Wọn yóò sì dáhùn pé, 'Bẹ́ẹ̀ ni', (Àwọn olùṣọ́) yóò sì wí pé, 'Ẹ túbọ̀ máa bẹ̀bẹ̀'. Ṣùgbọ́n àdúrà àwọn aláìgbàgbọ́ kì yóò já sí nǹkankan ju asán lọ.

ÌDÁ 6

إِنَّا لَنَنصُرُ رُسُلَنَا وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟
فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَيَوْمَ يَقُومُ
ٱلْأَشْهَٰدُ ٥٢

52. Láìsí àníàní, Àwa máa ń ran àwọn òjíṣẹ́ Wa lọ́wọ́ àti àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ lódodo ní ayé yìí àti ní ọjọ́ tí àwọn ẹlẹ́rìí yóò dìde.

53. Ní ọjọ́ tí àwáwí kò ní ṣe ànfààní kankan fún àwọn oníṣẹ́ ibi, ègún ni yóò sì jẹ́ tiwọn àti pé ibùgbé búburú ni yóò máa bẹ fún wọn pẹ̀lú.

يَوْمَ لَا يَنْفَعُ الظّٰلِمِيْنَ مَعْذِرَتُهُمْ وَلَهُمُ اللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوْٓءُ الدَّارِ ﴿٥٣﴾

54. Àti pé A fún Músá ní ìtọ́sọ́nà, A sì jẹ́ kí àwọn ọmọ Israẹli jogún Ìwé náà.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْهُدٰى وَاَوْرَثْنَا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ الْكِتٰبَ ﴿٥٤﴾

55. Ó jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti ìrántí fún àwọn onílàákáyè.

هُدًى وَّذِكْرٰى لِاُولِى الْاَلْبَابِ ﴿٥٥﴾

56. Nítorí náà kí ìwọ ní sùúrú. Nítòótọ́, òdodo ni ìlérí Allah. Kí ìwọ́ sì máa tọrọ̀ àforíjì fún àsìṣe rẹ̀, kí ìwọ sì tún máa yin Olúwa Ẹlẹ́dàá rẹ̀ pẹ̀lú ẹyìn Rẹ̀ ní àṣálẹ́ àti ní òwúrọ̀ kùtùkùtù.

فَاصْبِرْ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّاسْتَغْفِرْ لِذَنْۢبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ بِالْعَشِيِّ وَالْاِبْكَارِ ﴿٥٦﴾

57. Àwọn tí wọ́n ń ṣe àríyànjiyàn nípa Àmì Allah láìkòsí Àṣẹ kan tí ó dé wá bá wọn, kò sí ǹkankan lọ́ kàn wọn ju (àníyàn) ipò ọ̀la lọ, èyí tí kò ní tẹ̀ wọ́n lọ́wọ́ láé. Nítorí náà, wá ààbò lọ sọ́dọ̀ Allah. Òun ni Olùgbọ́, Olùri ohun gbogbo.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ بِغَيْرِ سُلْطٰنٍ اَتٰىهُمْ ۙ اِنْ فِيْ صُدُوْرِهِمْ اِلَّا كِبْرٌ مَّا هُمْ بِبَالِغِيْهِ ۚ فَاسْتَعِذْ بِاللّٰهِ ۗ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْبَصِيْرُ ﴿٥٧﴾

58. Nítòótọ́ ìṣẹ̀dá àwọn ọ̀run àti ayé tóbi púpọ̀ ju ìṣẹ̀dá ènìyàn lọ ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn ni kò mọ̀.

لَخَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ اَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٨﴾

59. Àti pé afọ́jú pẹ̀lú ẹni tí ó ríran kò dọ́gba bẹ́ẹ̀ sì ni àwọn onígbàgbọ́ òdodo tí wọ́n ń siṣẹ́ rere kò lè rí bákan náà pẹ̀lú àwọn olùṣebi. Ìwọ̀nba díẹ̀ ni àròjinlẹ̀ yín.

وَمَا يَسْتَوِى الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ ۙ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَلَا الْمُسِيْٓءُ ۗ قَلِيْلًا مَّا تَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٩﴾

60. Dájúdájú, Wákàtí náà yóò dé; kòsí iyèméjì nínú rẹ̀, ṣùgbọ́n síbẹ̀síbẹ̀ ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ènìyàn kò gbàgbọ́.

إِنَّ السَّاعَةَ لَآتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٦٠﴾

61. Olúwa yín sì wí pé, 'Ẹ ké pè Mí, Èmi yóò jẹ́ (ìpè) yín. Ṣùgbọ́n àwọn tó ń ṣe ìgbéraga láti sìn Mí, wọn yóò wọ iná Jahanama ní wíwọ̀ ti ẹlẹ́yà.

وَقَالَ رَبُّكُمُ ادْعُونِي أَسْتَجِبْ لَكُمْ ۚ إِنَّ الَّذِينَ يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِي سَيَدْخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ﴿٦١﴾

ÌDÁ 7

62. Allah ni ẹni tí Ó dá òru fún yín kí ẹ lè máa sinmi nínú rẹ̀ àti ọ̀sán ní ìríran. Dájúdájú, Allah ni Ọba Aníre lọ́dọ̀ fún àwọn ènìyàn ṣùgbọ́ n ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn ni kìí dúpẹ́.

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ لِتَسْكُنُوا فِيهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ اللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٦٢﴾

63. Èyíni ni Allah, Olúwa yín, Ẹlẹ́dàá ohun gbogbo, kò sí Ọlọ́run míràn àyàfi Òun. Èéṣe nígbà náà tí ẹ fi ń gbúnrí?

ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ لَّا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٦٣﴾

64. Báyìí ni A ti ṣe ń gbúnrí àwọn tí wọ́n ṣe àtakò sí Àṣẹ Allah.

كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ الَّذِينَ كَانُوا بِآيَاتِ اللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٦٤﴾

65. Allah, ẹni tí Ó ṣe ilẹ̀ fún yín ní ààyè ibùsinmi àti òkè ọ̀run ní àjà lé yín lórí. Òún ya àwòrán yín, Lẹ́hìn náà, Ó mú kí ìrísí yín rẹwà. Ó sì ń fún yín ní àwọn ìpèsè tí ó dára, Èyíìyí ni Allah, Olúwa Ẹlẹ́dàá yín. Nítorí náà, Ìbùkún ni fún Allah Olúwa gbogbo àgbáyé.

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ قَرَارًا وَالسَّمَاءَ بِنَاءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٥﴾

66. Òun ni Ọba Alààyè, kò sí Ọlọ́run míràn, àyàfi Òun, nítorí náà, ẹ máa ké pé É tọkàntọkàn nínú ìjọ́sìn fún Un. Gbogbo ẹyìn, ti Allah ni, Olúwa gbogbo àgbáńlá ayé.

هُوَ الْحَيُّ لَآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ فَادْعُوهُ
مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ ۗ اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ
رَبِّ الْعٰلَمِينَ ﴿٦٦﴾

67. Wí pé: 'A ti kọ̀ fún mi láti sin àwọn ohun tí ẹ̀ ń ké pè lẹ́hìn Allah níwọ̀n ìgbà tí àwọn ẹ̀rí tí ó yanjú ti dé wá bá mi láti ọ̀dọ̀ Olúwa mi, àti pè a ti pa mí láṣẹ láti ju ara mi sílẹ̀ fún Olúwa gbogbo àgbáyé.

قُلْ إِنِّي نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ الَّذِينَ
تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللّٰهِ لَمَّا جَآءَنِيَ
الْبَيِّنٰتُ مِنْ رَّبِّي ۚ وَأُمِرْتُ أَنْ أُسْلِمَ
لِرَبِّ الْعٰلَمِينَ ﴿٦٧﴾

68. Òun ni ẹni tí Ó dá yín láti inú erùpẹ̀, lẹ́hìn náà láti inú omi lọ́gbọ́lọ́gbọ́, lẹ́hìn náà láti inú ẹ̀jẹ̀ dídì, lẹ́hìn náà ni Ó mú yín jáde ní ọmọ ọ̀pọ́ǹlo, kí ẹ baà lè dé òpin àsìkò yín, lẹ́hìn náà kí ẹ baà di arúgbó: bí ó tilẹ̀ jẹ́pé ó sì ń bẹ nínú yín tí ikú máa ń pa ṣíwájú (ipò àgbà) - (Ó sì máa ń jẹ́ kí ẹ sẹ̀mí) kí ẹ baà lè dí àkókò tí a yàn (èyí rí bẹ́ẹ̀), kí ẹ baà lè kọ́ òye.

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ
نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ
طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوٓا أَشُدَّكُمْ ثُمَّ
لِتَكُونُوا شُيُوخًا ۚ وَمِنْكُمْ مَّنْ يُّتَوَفّٰى
مِنْ قَبْلُ وَلِتَبْلُغُوٓا أَجَلًا مُّسَمًّى
وَّلَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

69. Allah ni Ẹni tí Ó ń fún ni ní iyè, tí Ó sì ń pa ni. Nígbà tí Òún bá sì pinnu nkàn kan, Òun yóò kàn sọ fún un pé, "Jẹ́ bẹ́ẹ̀", yóò sì jẹ́ bẹ́ẹ̀.

هُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ ۚ فَإِذَا قَضٰى
ع ٨ ١٢ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ ﴿٦٩﴾

ÌDÁ 8

70. Ìwọ kò ha rí àwọn tí wọ́n ń jiyàn nípa àwọn Àmì Allah. Èéṣe tí wọ́n fi ń gbunrí (kúrò níbi òótọ́)?

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِيٓ
آيٰتِ اللّٰهِ ۗ أَنّٰى يُصْرَفُونَ ﴿٧٠﴾

71. Àwọn tí wọ́n pe Ìwé náà nírọ́, àti ohun tí A fi rán àwọn òjíṣẹ́ Wá. Láìpẹ́, wọ́n ń bọ̀ wá mọ̀.

الَّذِينَ كَذَّبُوا بِالْكِتٰبِ وَبِمَآ أَرْسَلْنَا بِهِ رُسُلَنَا فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ٧١

72. Nígbà tí àwọn àjàgà irin yóò wà ní ọrùn wọn àti ẹ̀wọ̀n pẹ̀lú. A ó sì máa wọ́ wọn ńlẹ̀ lọ tuurutu;

إِذِ الْأَغْلٰلُ فِيٓ أَعْنَاقِهِمْ وَالسَّلٰسِلُ يُسْحَبُونَ ٧٢

73. Sínú omi gbígbóná, lẹ́hìn náà sínú iná tí yóò máa jó wọn.

فِي الْحَمِيمِ ثُمَّ فِي النَّارِ يُسْجَرُونَ ٧٣

74. Lẹ́hìn náà a ó bi wọ́n léèrè wí pé, 'Níbo ni àwọn ohun tí ẹ̀ ń mú ní orogún wà

ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنْتُمْ تُشْرِكُونَ ٧٤

75. 'Lẹ́hìn Allah?'. Wọn yóò wí pé, 'Wọ́n ti já wa kulẹ̀, bẹ́ẹ̀ sì ni àwa kií képe ǹkan míràn tẹ́lẹ̀'. Báyìí ni Allah máa ń fi àwọn aláìgbàgbọ́ sílẹ̀ nínú ìṣìnà.

مِنْ دُونِ اللّٰهِ قَالُوا ضَلُّوا عَنَّا بَلْ لَمْ نَكُنْ نَدْعُوا مِنْ قَبْلُ شَيْئًا كَذٰلِكَ يُضِلُّ اللّٰهُ الْكٰفِرِينَ ٧٥

76. Èyí rí bẹ́ẹ̀ nítorí pé ẹ̀yín ń yọ̀ lórí ilẹ̀ ní ọ̀nà tí kò tọ́ àti nípa wí pé ẹ̀ ń yọ ayọ̀pọ̀rọ́.

ذٰلِكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَفْرَحُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنْتُمْ تَمْرَحُونَ ٧٦

77. Ẹwọ ẹnu ọ̀nà iná Jahanama kí ẹ máa gbé ibẹ̀, ibùgbé búburú ni ó jẹ́ fún àwọn onígbéraga.

اُدْخُلُوٓا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خٰلِدِينَ فِيهَا فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ٧٧

78. Nítorí náà máa ṣe sùúrú. Dájúdájú, òdodo ni ìlérí Allah. Bóyá A fi ara ohun tí A ti ṣe ìlérí rẹ̀ fún wọn hàn ọ́ tàbí A jẹ́ kí ikú pa ọ́ ṣíwájú (ìmúṣẹ àwọn ìlérí Wa), (èyíkéyìí ohun tí ì báà ṣẹlẹ̀) síbẹ̀síbẹ̀ ọ̀dọ̀ Wa ni a óò dá wọn padà sí.

فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ٧٨

79. Dájúdájú Àwa ti rán àwọn òjíṣẹ́ ṣíwájú rẹ̀, àwọn tí A ti dárúkọ wọn fún ọ wà nínú wọn, àwọn mìíràn sí wà nínú wọn tí A kò dárúkọ wọn fún ọ. Kò sì ṣe é ṣe fún òjíṣẹ́ kan láti mú Àmì kan wá bí kò ṣe pẹ̀lú ìyọ̀ǹda Allah. Nígbà tí Àṣẹ Allah bá sì dé, a ó dá ẹjọ́ pẹ̀lú òdodo, ibẹ̀ sì ni àwọn aṣèbàjẹ́ yóò ti pàdánù.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ مِنْهُم مَّن قَصَصْنَا عَلَيْكَ وَمِنْهُم مَّن لَّمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ۗ وَمَا كَانَ لِرَسُولٍ أَن يَأْتِيَ بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ فَإِذَا جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ قُضِيَ بِالْحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْمُبْطِلُونَ ٧٩

ÌDÁ 9

80. Allah ni ẹni tí Ó dá àwọn ẹran ọ̀sìn fún yín, kí ẹ lè máa gun àwọn kan nínú wọn kí ẹ sì máa jẹ àwọn mìíràn.

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَنْعَامَ لِتَرْكَبُوا مِنْهَا وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ٨٠

81. Àwọn àǹfàní mìíràn sì tún wà fún yín lára wọn, Eléyìí nipé, nípa wọn ni ẹ̀yin ó lè rí àmúṣẹ ìfẹ́ yòówù tí ń bẹ nínú ọkàn yín, àti pè lórí wọn àti nínú àwọn ọkọ̀ ojú omi ni a ti ń rù yín káàkiri!

وَلَكُمْ فِيهَا مَنَافِعُ وَلِتَبْلُغُوا عَلَيْهَا حَاجَةً فِي صُدُورِكُمْ وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ٨١

82. Àti pé Òún fi àwọn Àmì Rẹ̀ hàn yín. Nígbà náà, èwo nínú àwọn Àmì Allah ni ẹ̀yin yóò kọ̀ sílẹ̀.

وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ فَأَيَّ آيَاتِ اللَّهِ تُنكِرُونَ ٨٢

83. Wọn kò ha ti rìn káàkiri orí ilẹ̀ ni, kí wọ́n sì ri bí ìgbẹ̀hìn àwọn tó ṣíwájú wọn ti rí. Wọ́n pọ̀ jù àwọn wọ̀nyí lọ ní agbára àti ní ipa tí wọ́n fi sílẹ̀ láyé. Ṣùgbọ́n gbogbo ohun tí wọ́n ṣe kò ṣe wọ́n láǹfàní kankan.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا أَكْثَرَ مِنْهُمْ وَأَشَدَّ قُوَّةً وَآثَارًا فِي الْأَرْضِ فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ٨٣

84. Nígbà tí àwọn òjíṣẹ́ wọn dé wá bá wọn pẹ̀lú àwọn Àmì tí ó dájú, wọ́n ń yọ̀ nípa ìmọ̀ tí wọ́n ti ní. Ohun tí wọ́n fi ń ṣe yẹ̀yẹ́ yóò sì yí wọn po.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ
فَرِحُوْا بِمَا عِنْدَهُمْ مِّنَ الْعِلْمِ وَ
حَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٨٤﴾

85. Nígbà tí wọ́n rí ìyà Wa, wọ́n wí pé, 'Allah nìkan ṣoṣo ni àwá gbàgbọ́ àti pè a ti kọ àwọn ohun tí a máa ń fi bá A wá orogún sílẹ̀'.

فَلَمَّا رَاَوْا بَأْسَنَا قَالُوْٓا اٰمَنَّا بِاللّٰهِ
وَحْدَهٗ وَ كَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهٖ
مُشْرِكِيْنَ ﴿٨٥﴾

86. Ṣùgbọ́n nígbà náà, ìgbàgbọ́ wọn kò ṣe wọ́n ní oore kankan rárá nígbá tí wọ́n rí ìjìyà Wa. Èyí ni ìlànà Allah tí Ó ti máa fi ń bá àwọn ẹ̀dá Rẹ̀ lò. Báyìí sì ni àwọn aláìgbàgbọ́ ṣe parun.

فَلَمْ يَكُ يَنْفَعُهُمْ اِيْمَانُهُمْ لَمَّا
رَاَوْا بَأْسَنَا ۗ سُنَّتَ اللّٰهِ الَّتِيْ
قَدْ خَلَتْ فِيْ عِبَادِهٖ ۚ وَ خَسِرَ
ع هُنَالِكَ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٨٦﴾



## HAA MIIM AL-SAJDA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

*2. HAA MIIM* (Ẹni tí ìyìn tọ́ sí, Ológo jùlọ).

حٰمٓ ۝٢

3. Èyí jẹ́ àsọ̀kalẹ̀ láti ọ̀dọ̀ Ọba Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

تَنْزِيْلٌ مِّنَ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝٣

4. Ìwé kan ti a ṣe àlàyé àwọn ẹsẹ rẹ̀ ni kíkún, àkàtúnkà tí ó hàn kedere fún àwọn ènìyàn tí ó ní ìmọ̀.

كِتٰبٌ فُصِّلَتْ اٰيٰتُهٗ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا
لِّقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ۝٤

5. Olùfúnniníròò ìdùnnú àti Olùkìlọ̀. Ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọ́n gbúnrí, wọn kò sì gbọ́.

بَشِيْرًا وَّ نَذِيْرًا ۚ فَاَعْرَضَ
اَكْثَرُهُمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُوْنَ ۝٥

6. Wọ́n sì wí pé, 'ọkàn wa ti di sí ohun tí o ń pè wà sí, etí wá sì ti di pẹ̀lú, gàgá ti wà láàrin wa àti ìwọ.' Nítorí náà máa ṣe iṣẹ́ tìrẹ, àwa náà sì ń ṣe iṣẹ́ tiwa.

وَ قَالُوْا قُلُوْبُنَا فِيْٓ اَكِنَّةٍ مِّمَّا
تَدْعُوْنَآ اِلَيْهِ وَفِيْٓ اٰذَانِنَا وَقْرٌ وَّ مِنْۢ
بَيْنِنَا وَ بَيْنِكَ حِجَابٌ فَاعْمَلْ
اِنَّنَا عٰمِلُوْنَ ۝٦

7. Wí pé, 'Ènìyàn abara bí ẹ̀yin náà ni èmi í ṣe, a ti ṣípayá fún mi pé, dájúdájú Ọlọ́run yín, Ọlọ́run kan ṣoṣo ni; Nítorí náà ẹ lọ sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀ tààrà (láì yapa), kí ẹ sì máa tọrọ àforíjìn Rẹ̀. Ègbé sì ni fún àwọn ọ̀ṣẹbọ.

قُلْ اِنَّمَآ اَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوْحٰٓى
اِلَيَّ اَنَّمَآ اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ
فَاسْتَقِيْمُوْٓا اِلَيْهِ وَ اسْتَغْفِرُوْهُ ۗ وَ
وَيْلٌ لِّلْمُشْرِكِيْنَ ۝٧

8. Àwọn tí kì í yan saka, àwọn náà sì ni kò gba Ọjọ́ Ìkẹhìn gbọ́.

الَّذِيْنَ لَا يُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَ هُمْ
بِالْاٰخِرَةِ هُمْ كٰفِرُوْنَ ۝٨

9. Ní ti àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, dájúdájú ti wọn ni ẹ̀san tí kì yóò tán láéláé.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
ع ٩ ١٥ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٩

ÌDÁ 2

10. Sọ pé, 'ǹjẹ́ ní òtítọ́ ni ẹ̀yin ṣe àìgbàgbọ́ nínú Ẹni tí Ó dá ayé lẹ́ẹ̀mejì, tí ẹ sì ń bá A wá ẹgbẹ́?' Olúwa gbogbo ayé nìyí.

قُلْ أَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِالَّذِي
خَلَقَ الْأَرْضَ فِي يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ
لَهُ أَنْدَادًا ذَٰلِكَ رَبُّ الْعَالَمِينَ ١٠

11. Ó dá àwọn òkè ńlańlá tí ó ga sí orí rẹ̀ Ó sì bùkún un (ní ọ̀pọ̀lọpọ̀), Ó sì pèsè ìpín àwọn oúnjẹ rẹ̀ síbẹ̀ pẹ̀lú òdiwọ̀n tó pé ní ọjọ́ mẹ́rin ní dọ́gbaǹdọ́gba fún àwọn olùbéèrè.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَاسِيَ مِنْ فَوْقِهَا وَ
بَارَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَا أَقْوَاتَهَا فِي
أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ سَوَاءً لِلسَّائِلِينَ ١١

12. Lẹ́hìn náà, Ó kọjú sí ọ̀run nígbà tí ó (dà gẹ́gẹ́ bí) èéfín, Ó sì wí fún òun (ọ̀run) àti ayé pẹ̀lú pé: 'Ẹ̀yin méjéèjì ẹ máa bọ̀, bí ẹ fẹ́ bí ẹ kọ̀.' Àwọn méjéèjì sì wí pé, 'A ti dé tọkàntọkàn'.

ثُمَّ اسْتَوَىٰ إِلَى السَّمَاءِ وَهِيَ دُخَانٌ
فَقَالَ لَهَا وَلِلْأَرْضِ ائْتِيَا طَوْعًا أَوْ
كَرْهًا قَالَتَا أَتَيْنَا طَائِعِينَ ١٢

13. Lẹ́hìn náà, Ó parí gbogbo rẹ̀ sí ọ̀run méje ní ọjọ́ méjì. Ó sì ṣípayá ìlàna iṣẹ́ ọ̀run kọ̀ọ̀kan fún un. Àwa sì tún ṣe ọ̀run tí ó súnmọ́ ayé lọ́ṣọ̀ọ́ pẹ̀lú àwọn àtùpà (fún ìmọ́lẹ̀) àti ààbò. Eléyìí jẹ́ ètò Ọba Alágbára, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

فَقَضَاهُنَّ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ فِي يَوْمَيْنِ وَ
أَوْحَىٰ فِي كُلِّ سَمَاءٍ أَمْرَهَا وَزَيَّنَّا
السَّمَاءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيحَ وَحِفْظًا
ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ١٣

14. Ṣùgbọ́n tí wọ́n bá gbúnrí, nígbà náà, sọ pé: “Mo ti kìlọ̀ fún yín nípa ìyá òjijì, irú ìjìyà èyí tí ó ṣẹlẹ̀ sí àwọn 'Aad àti Samuud”.

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَقُلْ أَنْذَرْتُكُمْ صَاعِقَةً
مِثْلَ صَاعِقَةِ عَادٍ وَثَمُودَ ١٤

إِذْ جَآءَتْهُمُ الرُّسُلُ مِنْۢ بَيْنِ
اَيْدِيْهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ اَلَّا تَعْبُدُوْٓا
اِلَّا اللّٰهَ ؕ قَالُوْا لَوْ شَآءَ رَبُّنَا
لَاَنْزَلَ مَلٰٓئِكَةً فَاِنَّا بِمَآ اُرْسِلْتُمْ
بِهٖ كٰفِرُوْنَ ﴿١٥﴾

15. Nígbà tí àwọn Òjíṣẹ́ bá dé wá bá wọn ní iwájú àti lẹ́hìn wọn, (tí wọ́n ń wí pé), 'Ẹ má ṣe sin nǹkan mìíràn àyàfi Allah', wọ́n á dáhùn pé, 'Ìbá ṣe pé Olúwa, Ẹlẹ́dàá wa fẹ́ láti rán Òjíṣẹ́ wá ni, àwọn Màláíkà ni Òun ìbá ran. Nítorí náà àwa kò ní ìgbàgbọ́ sí ohun tí a fi rán yín'.

فَاَمَّا عَادٌ فَاسْتَكْبَرُوْا فِى الْاَرْضِ
بِغَيْرِ الْحَقِّ وَقَالُوْا مَنْ اَشَدُّ مِنَّا
قُوَّةً ؕ اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّ اللّٰهَ الَّذِيْ
خَلَقَهُمْ هُوَ اَشَدُّ مِنْهُمْ قُوَّةً ؕ وَ
كَانُوْا بِاٰيٰتِنَا يَجْحَدُوْنَ ﴿١٦﴾

16. Ní ti àwọn 'Aad, wọ́n gbéraga lórí ilẹ̀ láìlẹ́tọ̀ọ́, wọ́n sì wí pé, 'Ta ló lágbára jù wá lọ?' Wọn kò ha rí pé Allah, Ẹni tí Ó dá wọn lágbára jù wọ́n lọ ni? Wọn sì máa ń takò àwọn Àmì Allah.

فَاَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيْحًا صَرْصَرًا فِيْٓ
اَيَّامٍ نَّحِسَاتٍ لِّنُذِيْقَهُمْ عَذَابَ
الْخِزْيِ فِى الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ؕ وَ
لَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ اَخْزٰى وَهُمْ
لَا يُنْصَرُوْنَ ﴿١٧﴾

17. Nítorí náà A rán atẹ́gùn líle sí wọn ní àwọn ọjọ́ tó burú jọjọ, kí A baà le fún wọn ní ìyá ìdójútini tọ́ wò ní ayé yìí. Àti pé nítòótọ́ ìjìyà ìdójútini ti ìkẹhìn ni yóò burú jù, a kò sì ní ràn wọ́n lọ́wọ́.

وَاَمَّا ثَمُوْدُ فَهَدَيْنٰهُمْ فَاسْتَحَبُّوا
الْعَمٰى عَلَى الْهُدٰى فَاَخَذَتْهُمْ صٰعِقَةُ
الْعَذَابِ الْهُوْنِ بِمَا كَانُوْا
يَكْسِبُوْنَ ﴿١٨﴾

18. Àti pé ní ti àwọn ìran Samuud, A fi wọ́n mọ̀nà, ṣùgbọ́n wọ́n nífẹ̀ẹ́ sí ìṣìnà ju ìtọ́sọ́nà lọ. Nítorí náà ìyá òjìjì tí í yẹpẹrẹ-ẹ̀dá gbá wọn mú nítorí ohun tí wọ́n ṣe.

وَنَجَّيْنَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا
يَتَّقُوْنَ ﴿١٩﴾

19. A sì gba àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì tún páyà Allah lódodo là .

ÌDÁ 3

وَيَوْمَ يُحْشَرُ اَعْدَآءُ اللّٰهِ اِلَى النَّارِ
فَهُمْ يُوْزَعُوْنَ ﴿٢٠﴾

20. Ní ọjọ́ tí a ó kó àwọn ọ̀tá Allah jọ láti darí wọn sínú iná, wọn yóò máa dá wọn lọ gọ̀ọ́gọ̀ọ́.

21. Títí di ìgbà tí wọn yóò dé ibẹ̀, etí wọn, ojú wọn àti àwọ̀ ara wọn yóò máa jẹ́rìí tako wọ́n lórí ohun tí wọ́n ń ṣe.

حَتَّىٰٓ إِذَا مَا جَآءُوهَا شَهِدَ عَلَيۡهِمۡ
سَمۡعُهُمۡ وَأَبۡصَٰرُهُمۡ وَجُلُودُهُم
بِمَا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿٢١﴾

22. Wọn ó sì wí fún àwọ̀ ara wọn pé, 'Èéṣe tí ẹ̀yin fi ń jẹ́rìí takò wà?' Wọn ó dáhùn pé, 'Allah ni Ó mú wa sọ́rọ̀ bí Ó ti ṣe fún ohun gbogbo ní àǹfàní ọ̀rọ̀ sísọ, Òun sì ni Ó ṣẹ̀dá yín ní àkọ́kọ́ àti pé ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni a ó tún dá yín padà sí.

وَقَالُواْ لِجُلُودِهِمۡ لِمَ شَهِدتُّمۡ
عَلَيۡنَاۖ قَالُوٓاْ أَنطَقَنَا ٱللَّهُ ٱلَّذِيٓ
أَنطَقَ كُلَّ شَيۡءٖ وَهُوَ خَلَقَكُمۡ أَوَّلَ
مَرَّةٖ وَإِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ﴿٢٢﴾

23. ‘Àti pé, ẹ̀yin kò kíyèsára (nígbà tí) pé, etí yín àti ojú yín àti àwọ̀ ara yín ni wọn yóò jẹ́rìí takò yín. Ṣùgbọ́n ẹ̀yin rò pé Allah kò mọ ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn ohun tí ẹ ń ṣe.

وَمَا كُنتُمۡ تَسۡتَتِرُونَ أَن يَشۡهَدَ
عَلَيۡكُمۡ سَمۡعُكُمۡ وَلَآ أَبۡصَٰرُكُمۡ وَ
لَا جُلُودُكُمۡ وَلَٰكِن ظَنَنتُمۡ أَنَّ ٱللَّهَ
لَا يَعۡلَمُ كَثِيرٗا مِّمَّا تَعۡمَلُونَ ﴿٢٣﴾

24. ‘Àti pé báyìí ni èrò tí ẹ ń rò nípa Olúwa yín ṣe kó ìparun bá yín. Nísinsinyìí, ẹ ti di ẹni òfò.

وَذَٰلِكُمۡ ظَنُّكُمُ ٱلَّذِي ظَنَنتُم بِرَبِّكُمۡ
أَرۡدَىٰكُمۡ فَأَصۡبَحۡتُم مِّنَ ٱلۡخَٰسِرِينَ ﴿٢٤﴾

25. Bí wọ́n bá tilẹ̀ ṣe sùúrù, síbẹ̀síbẹ̀ iná ni yóò jẹ ibùgbé wọn, tí wọ́n bá sì ń bẹ̀bẹ̀ fún àánú, wọn kò ní sí nínú ẹni tí A lè ṣíjú àánú wò.

فَإِن يَصۡبِرُواْ فَٱلنَّارُ مَثۡوٗى لَّهُمۡۖ وَإِن
يَسۡتَعۡتِبُواْ فَمَا هُم مِّنَ ٱلۡمُعۡتَبِينَ ﴿٢٥﴾

26. Àti pé, a ti yan àwọn alájọṣepọ̀ fún wọn, tí wọ́n sì ṣe ohun tí ó ti kọjá àti ohun tí ó ń bọ̀ níwájú wọn lọ́ṣọ̀ọ́; ìdájọ́ sì ṣẹ lé wọn lóri gẹ́gẹ́ bí ó ti ṣẹ lé àwọn ìran tó ti rékọjá ṣíwájú wọn nínú àwọn àlùjànnú àti ènìyàn, dájúdájú wọ́n jẹ́ ẹni òfò.

وَقَيَّضۡنَا لَهُمۡ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُواْ لَهُم مَّا
بَيۡنَ أَيۡدِيهِمۡ وَمَا خَلۡفَهُمۡ وَحَقَّ
عَلَيۡهِمُ ٱلۡقَوۡلُ فِيٓ أُمَمٖ قَدۡ خَلَتۡ مِن
قَبۡلِهِم مِّنَ ٱلۡجِنِّ وَٱلۡإِنسِۖ إِنَّهُمۡ
كَانُواْ خَٰسِرِينَ ﴿٢٦﴾ ع ١٧

ÌDÁ 4

27. Àwọn aláìgbàgbọ́ sì ń wí pé, 'Ẹ má ṣe fetí sí Al-Kur'an yií, ṣùgbọ́n ẹ máa hó bo kíkà rẹ̀ kí ẹ le borí'.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَا تَسْمَعُوْا
لِهٰذَا الْقُرْاٰنِ وَالْغَوْا فِيْهِ لَعَلَّكُمْ
تَغْلِبُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Láìsí àníàní, Àwa yóò mú kí àwọn aláìgbàgbọ́ tọ́ ìyà tó le koko wò. Àní sẹ́, Àwa yóò san ẹ̀san búburú fún wọn gẹ́gẹ́ bí iṣẹ́ búburú tí wọ́n ti ń ṣe.

فَلَنُذِيْقَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَذَابًا
شَدِيْدًا ۙ وَّلَنَجْزِيَنَّهُمْ اَسْوَاَ الَّذِيْ
كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Èyí ni ẹ̀san tó tọ́ sí àwọn ọ̀tá Allah – àní iná. Ibùgbé pípẹ́ yóò wà níbẹ̀ fún wọn. Èyí jẹ́ ẹ̀san fún wọn nítorí pé wọ́n lòdì sí àwọn Àmì Wa.

ذٰلِكَ جَزَآءُ اَعْدَآءِ اللّٰهِ النَّارُ ۚ لَهُمْ
فِيْهَا دَارُ الْخُلْدِ ۗ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوْا
بِاٰيٰتِنَا يَجْحَدُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Àwọn tó ṣe àìgbàgbọ́ yóò wí pé, 'Olúwa wa, fi àwọn tí ó ṣì wà lọ́nà hàn wá láàrin àwọn àlùjànnú àti àwọn ènìyàn,kí á lè fi wọ́n sí abẹ́ ẹsẹ̀ wa, kí wọ́n baà di àtẹ̀mọ́lẹ̀'.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا رَبَّنَآ اَرِنَا
الَّذَيْنِ اَضَلّٰنَا مِنَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ
نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ اَقْدَامِنَا لِيَكُوْنَا
مِنَ الْاَسْفَلِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. (Ní ti) àwọn tó ń sọ pé, ‘Olúwa wa ni Allah’, tí wọ́n sì dúró ṣinṣin, àwọn Màláíkà yóò máa sọ̀kalẹ̀ wá bá wọn (wọn yóò máa sọ fún wọn pé), 'Ẹ má ṣe bẹ̀rù, ẹ má sì ṣe banújẹ́, ṣùgbọ́n kí ẹ máa yọ̀ nípa ọgbà ìdẹ̀ra tí a ti bá yín ṣe àdéhùn rẹ̀.

اِنَّ الَّذِيْنَ قَالُوْا رَبُّنَا اللّٰهُ ثُمَّ
اسْتَقَامُوْا تَتَنَزَّلُ عَلَيْهِمُ
الْمَلٰٓئِكَةُ اَلَّا تَخَافُوْا وَلَا تَحْزَنُوْا
وَاَبْشِرُوْا بِالْجَنَّةِ الَّتِيْ كُنْتُمْ
تُوْعَدُوْنَ ﴿٣١﴾

32. ‘Àwa ni ọrẹ̀ yín ní ayé yìí àti ní ayé tí ń bọ̀. Níbẹ̀ ni ẹ̀yin yóò ti ní ohunkóhun tí ẹ̀mí yín bá ń fẹ́ àti

نَحْنُ اَوْلِيٰٓؤُكُمْ فِى الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا
وَفِى الْاٰخِرَةِ ۚ وَلَكُمْ فِيْهَا مَا تَشْتَهِيْٓ

أَنْفُسُكُمْ وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ﴿٣٢﴾

pàápàá ohunkóhun tí ẹ̀yin bá bèèrè fún níbẹ̀ ni ẹ̀yin yóò rí gbà.

ع ٧/١٨ نُزُلًا مِّنْ غَفُورٍ رَّحِيمٍ ﴿٣٣﴾

33. Èyí jẹ́ nǹkan àlejò láti ọ̀dọ̀ Ọba Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

ÌDÁ 5

وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِّمَّنْ دَعَا إِلَى اللَّهِ وَعَمِلَ صَالِحًا وَقَالَ إِنَّنِي مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٤﴾

34. Ta ló dára ní ọ̀rọ̀ sísọ ju ẹni tó ń pèpè sí ojú ọ̀nà Allah, tí ó ń ṣe iṣẹ́ rere tí ó sì ń wí pé, 'Dájúdájú Èmi jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ju ara rẹ̀ sílẹ̀ fún Allah'.

وَلَا تَسْتَوِي الْحَسَنَةُ وَلَا السَّيِّئَةُ ۚ ادْفَعْ بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ فَإِذَا الَّذِي بَيْنَكَ وَبَيْنَهُ عَدَاوَةٌ كَأَنَّهُ وَلِيٌّ حَمِيمٌ ﴿٣٥﴾

35. Rere àti aburú kò le bá ara wọn dọ́gba, kí o sì máa fi rere san búburú. Nípa bẹ́ẹ̀ ẹni tí ọ̀tá ń bẹ láàrin ìwọ pẹ̀lú rẹ̀ yóò wá dà gẹ́gẹ́ bí ọrẹ̀ ìmùlẹ̀.

وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا ۚ وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٣٦﴾

36. Ṣùgbọ́n kò sí ẹni tí A máa ń fún ní èyí (ṣe), àyàfi àwọn tí ó ní ìfaradà, bẹ́ẹ̀ ni A kì í fún ẹnikẹ́ni (ṣe) àyàfi àwọn tí wọ́n ní oríire tó ga jùlọ.

وَإِمَّا يَنْزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَانِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ ۖ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٣٧﴾

37. Bí ìmísí kan bá wá bá ọ láti ọ̀dọ̀ èṣù, wá ìṣó lọ sí ọ̀dọ̀ Allah, dájúdájú Òun jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَمِنْ آيَاتِهِ اللَّيْلُ وَالنَّهَارُ وَالشَّمْسُ وَالْقَمَرُ ۚ لَا تَسْجُدُوا لِلشَّمْسِ وَلَا لِلْقَمَرِ وَاسْجُدُوا لِلَّهِ الَّذِي خَلَقَهُنَّ إِنْ كُنْتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿٣٨﴾

38. Àti pé nínú àwọn Àmì Rẹ̀ ni òru àti ọsan àti òòrùn àti òṣùpá, ẹ̀yin kò gbọdọ̀ foríbalẹ̀ fún òòrùn tàbí fún òṣùpá, ṣùgbọ́n ẹ máa foríbalẹ̀ fún Allah, Ẹni tí Ó dá wọn, bí ó bá jẹ́ pé Òun nìkan ni ẹ̀yin ń foríbalẹ̀ jọ́sìn fún.

39. Ṣùgbọ́n tí wọ́n bá ṣe ìgbéraga, àwọn tí ń bẹ lọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀ ń ṣe àfọ̀mọ́ fún Un ní òru àti ní ọ̀sán, wọn kì í sì í káààrẹ̀.

فَإِنِ اسْتَكْبَرُوا فَالَّذِينَ عِندَ
رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُ بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ
وَهُمْ لَا يَسْأَمُونَ ۩ ﴿٣٩﴾

40. Nínú àwọn àmì Rẹ̀ ni rírí tí ìwọ rí ilẹ̀ tí ó gbẹ fúrúfúrú, ṣùgbọ́n nígbà tí Àwa bá sọ omi kalẹ̀ sí orí rẹ̀, á sì di ohun tó gbéra tó tún jí pèpè á sì tún máa hu irúgbìn jáde. Dájúdájú Òun, Ẹni náà tí Ó sọ ọ́ di alàààyè le jí òkú dìde. Dájúdájú Òun ni Alágbára jùlọ lórí ohun gbogbo.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنَّكَ تَرَى الْأَرْضَ
خَاشِعَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ
اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ ۚ إِنَّ الَّذِي أَحْيَاهَا
لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ ۚ إِنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ﴿٤٠﴾

41. Dájúdájú àwọn tí wọn ń bínú nípa àwọn Àmì Wa, kò sápamọ́ fún Wa. Ǹjẹ́ ẹni tí a gbé jù sínú iná ló dára jù ni tàbí ẹni tí ó jáde wá pẹ̀lú ìfọ̀kànbalẹ̀ ní ọjọ́ Àjíǹde. Ẹ máa ṣe ohun tí ó wù yín, dájúdájú Òun ń rí ohun gbogbo tí ẹ ń ṣe.

إِنَّ الَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِي آيَاتِنَا لَا
يَخْفَوْنَ عَلَيْنَا ۗ أَفَمَن يُلْقَىٰ فِي النَّارِ
خَيْرٌ أَم مَّن يَأْتِي آمِنًا يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ
اعْمَلُوا مَا شِئْتُمْ ۖ إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ﴿٤١﴾

42. Dájúdájú àwọn tí wọ́n ṣe àìgbàgbọ́ sí ìrántí náà (Al-Kur'an) nígbà tí ó dé wá bá wọn (ni wọ́n pásán). Bẹ́ẹ̀ sì ni Ìwé tí ó lágbára ni.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِالذِّكْرِ لَمَّا
جَاءَهُمْ ۖ وَإِنَّهُ لَكِتَابٌ عَزِيزٌ ﴿٤٢﴾

43. Iró kò le súnmọ́ ọn, (yálà) láti iwájú, tàbí láti ẹ̀yìn rẹ̀. Àsọ̀kalẹ̀ kan ni láti ọ̀dọ̀ Ọlọgbọ́n náà, Ẹni tí ìyìn tọ́ sí.

لَّا يَأْتِيهِ الْبَاطِلُ مِن بَيْنِ يَدَيْهِ وَ
لَا مِنْ خَلْفِهِ ۖ تَنزِيلٌ مِّنْ حَكِيمٍ
حَمِيدٍ ﴿٤٣﴾

44. Kò sí nǹkankan tí a sọ sí ọ, tí a kò tí ì sọ sí àwọn Òjíṣẹ́ to ṣíwájú rẹ̀. Dájúdájú Olúwa rẹ̀ jẹ́ Aláforíjìn àti Olùfiyà olóró jẹni.

مَّا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ
مِن قَبْلِكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ وَّ
ذُو عِقَابٍ أَلِيمٍ ﴿٤٤﴾

وَلَوْ جَعَلْنَٰهُ قُرْءَانًا أَعْجَمِيًّا لَّقَالُوا۟ لَوْلَا
فُصِّلَتْ ءَايَٰتُهُۥٓ ۖ ءَا۬عْجَمِىٌّ وَعَرَبِىٌّ ۗ
قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ هُدًى وَشِفَآءٌ ۖ
وَٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِىٓ ءَاذَانِهِمْ
وَقْرٌ وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
يُنَادَوْنَ مِن مَّكَانٍۭ بَعِيدٍ ٤٥ ع

45. Ì bá ṣe pé A ṣe Al-Kur'an náà ní èdè àjòjì ni, wọn ìbá wí pé: 'Èé tiṣe tí àwọn ẹsẹ rẹ̀ ko fi yanjú?' Èdè àjòjì báwo! Tí òun (Muhammad) sì jẹ́ lárúbáwá? Sọ pé, ìtọ́sọ́nà àti ìwòsàn ló jẹ́ fún àwọn tó gbàgbọ́ lódodo. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tí kò gbàgbọ́ lódodo, èdídí ń bẹ nínú etí wọn, ó sì tún jẹ́ ìfọ́jú fún wọn. Àwọn wọ̀nyí ni a ó máa pè láti ọ̀nà jínjìn.

ÌDÁ 6

وَلَقَدْ ءَاتَيْنَا مُوسَى ٱلْكِتَٰبَ فَٱخْتُلِفَ
فِيهِ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ
لَقُضِىَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِى شَكٍّ
مِّنْهُ مُرِيبٍ ٤٦

46. Nítòótọ́ Àwa ti fún Musa ni Ìwé náà, ṣùgbọ́n wọ́n dá ìyapa sílẹ̀ nípa rẹ̀, bí kò bá ṣe pé ọ̀rọ̀ kán ti gbawájú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ ni, a bá ti ṣe ìdájọ́ (ọ̀rọ̀ náà) láàrin wọn, dájúdájú wọn kò sì dẹ́kun iyèméjì nípa rẹ̀.

مَّنْ عَمِلَ صَٰلِحًا فَلِنَفْسِهِۦ ۖ وَمَنْ أَسَآءَ
فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ٤٧

47. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe rere, ó ṣe é fún ẹ̀mí ara rẹ̀, ẹni tí ó bá sì ṣe búburú, ó ṣe é fún ẹ̀mí ara rẹ̀. Olúwa kì Í ṣe alábòsí fún àwọn ẹrú (Rẹ̀).

**IPIN 25**

الجزء ٢٥

إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ ٱلسَّاعَةِ ۚ وَمَا
تَخْرُجُ مِن ثَمَرَٰتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا
تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ
وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَآءِى قَالُوٓا۟
ءَاذَنَّٰكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ٤٨

48. Ọ̀dọ̀ Rẹ̀ nìkan ni ìdápadà (ọ̀rọ̀) ìmọ̀ wákàtí náà, kò sì sí èso tó le jáde láti inú pádi rẹ̀ tàbí kí obìnrin kan lóyún kí ó sì bí (ọmọ) bí kò ṣe pẹ̀lú ìmọ̀ Rẹ̀. (Kí ẹ máa ronú nípa) ọjọ́ tí Òun yóò pè wọ́n pé, 'Níbo ni àwọn tí ẹ mú lórogún pẹ̀lú Mi wà?' Wọn yóò sọ pé, 'Àwa ti jẹ́wọ́ fún Ọ pé, kò sí olùjẹ́rìí kan nípa rẹ̀ nínú wa'.

49. Àwọn ohun tí wọ́n ń ké pè tẹ́lẹ̀ yóò sì já wọn kulẹ̀, tì wọn yóò fi mọ̀ pé kò sí ibi ààbò kan fún wọn.

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَدْعُونَ مِن قَبْلُ وَظَنُّوا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٩﴾

50. Ènìyàn kì í káàárẹ̀ nínú bíbéèrè fún ohun rere, ṣùgbọ́n bí búburú bá fọwọ́ bà á, òun á sọ ìrètí nù pátápátá.

لَا يَسْأَمُ الْإِنسَانُ مِن دُعَاءِ الْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ الشَّرُّ فَيَئُوسٌ قَنُوطٌ ﴿٥٠﴾

51. Nígbà tí A bá fún un ní ìkẹ́ tọ́ wò láti ọ̀dọ̀ Wa, lẹ́hìn ìnira tí ó ti bá a, yóò wí pé, 'Ẹ̀tọ́ tèmi lèyí, Èmi kò sì rò pé àkókò náà yóò dé, ṣùgbọ́n tí a bá dá mi padà sí ọ̀dọ̀ Olúwa mi, dájúdájú Èmi yóò rí èyí tó dára jù bẹ́ẹ̀ lọ lọ́dọ̀ Rẹ̀'. Nígbà náà A ó fún àwọn aláìgbàgbọ́ ní ìró nípa ohun tí wọ́n ti ṣe, A ó sì jẹ́ kí wọ́n tọ́ ìyá tí ó le koko wò.

وَلَئِنْ أَذَقْنَاهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِن بَعْدِ ضَرَّاءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِي وَمَا أَظُنُّ السَّاعَةَ قَائِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّي إِنَّ لِي عِندَهُ لَلْحُسْنَىٰ فَلَنُنَبِّئَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِمَا عَمِلُوا وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥١﴾

52. Nígbà tí A bá ṣe ìdẹ̀ra fún ènìyàn yóò ṣẹ́rí padà ní ti ìgbéraga, ṣùgbọ́n nígbà tí aburú bá bá a, yóò bẹ̀rẹ̀ sí ní gbàdúrà kíkankíkan.

وَإِذَا أَنْعَمْنَا عَلَى الْإِنسَانِ أَعْرَضَ وَنَأَىٰ بِجَانِبِهِ وَإِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ فَذُو دُعَاءٍ عَرِيضٍ ﴿٥٢﴾

53. Sọ pé, 'Ẹ sọ fún mi: tó bá jẹ́ pé láti ọ̀dọ̀ Allah ni ó ti wá, tí ẹ wá ṣe àìgbàgbọ́ nínú rẹ̀ – ta ni ó ha ṣìnà ju ẹni tí ó ti jìnà réré sí òdodo (Allah) lọ.'

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ اللَّهِ ثُمَّ كَفَرْتُم بِهِ مَنْ أَضَلُّ مِمَّنْ هُوَ فِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

54. A máa fi àwọn Àmì Wa hàn wọ́n ní gbogbo ọ̀nà àti láàrin ara wọn, tìtí tí yóò fi hàn sí wọn pé òdodo ní í ṣe. Ǹjẹ́ kò ha tọ́ fún Olúwa rẹ̀ pé Òun ni Ẹlẹ́rìí lórí ohun gbogbo?

سَنُرِيهِمْ آيَاتِنَا فِي الْآفَاقِ وَفِي أَنفُسِهِمْ حَتَّىٰ يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ الْحَقُّ أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٥٤﴾

أَلَآ إِنَّهُمْ فِي مِرْيَةٍ مِّن لِّقَآءِ رَبِّهِمْ ۗ
أَلَآ إِنَّهُۥ بِكُلِّ شَيْءٍ مُّحِيطٌۢ ﴿٥٥﴾

55. Ẹ kíyèsi, wọ́n ń ṣe iyèméjì nípa ìpàdépọ̀ pẹ̀lú Olúwa wọn, bẹ́ẹ̀ sì ni Òun rọkiriká ohun gbogbo.




# AL-ŞUURỌQ

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ şíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *HAA MIIM* (Ẹni-ìyìn-tọ́-sí, Ológo jùlọ).

حٰمٓ ②

3. *A'IN, SIIN,* KỌỌF (Olùmọ̀ Jùlọ, Olùgbọ́ ohun gbogbo, Alágbára jùlọ).

عٓسٓقٓ ③

4. Báyìí ni Allah, Alágbára Ọlọgbọ́n şípayá fún ọ, Ó sì şípayá fún àwọn tó şiwájú rẹ.

كَذٰلِكَ يُوْحِيْٓ اِلَيْكَ وَاِلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكَ ۙ اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ④

5. TiRẹ̀ ni ohun gbogbo tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé. Òun sì ni Ọba tó ga jùlọ, Ẹni tí ó tóbi jùlọ.

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيْمُ ⑤

6. Àwọn ọ̀run fẹ́rẹ̀ fàya bí wọ́n şe ga tó; àwọn màláíkà sì ń fiyìn àti ọpẹ́ fún Olúwa wọn, wọ́n sì ń tọrọ àforíjìn fún àwọn tó wà lórí ilẹ̀. Şáà wò ó! dájúdájú Allah ni Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْ فَوْقِهِنَّ وَالْمَلٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُوْنَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيَسْتَغْفِرُوْنَ لِمَنْ فِي الْاَرْضِ ؕ اَلَآ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ⑥

7. Àti (ní ti) àwọn tí wọ́n yan àwọn ẹlòmíràn ní aláàbò lẹ́hìn Rẹ̀, Allah ń wò wọ́n; ìwọ kì í sì í şe alábòjútó lé wọn lórí.

وَالَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ اللّٰهُ حَفِيْظٌ عَلَيْهِمْ ۖ وَمَآ اَنْتَ عَلَيْهِمْ بِوَكِيْلٍ ⑦

8. Báyìí ni Àwa şe sọ Al-Kur'an náà kalẹ̀ fún ọ ní èdè Lárúbáwá, kí o lè kìlọ̀ fún Ìyá àwọn ìlú àti àwọn ìlú tó wà ní agbègbè rẹ̀, àti pè kí o lè kìlọ̀ fún wọn nípa Ọjọ́

وَكَذٰلِكَ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا لِّتُنْذِرَ اُمَّ الْقُرٰى وَمَنْ حَوْلَهَا وَتُنْذِرَ يَوْمَ الْجَمْعِ لَا رَيْبَ فِيْهِ ؕ فَرِيْقٌ فِي الْجَنَّةِ وَفَرِيْقٌ فِي السَّعِيْرِ ⑧

Akójọ tí kò sí iyèméjì nípa rẹ̀: Apá kan yóò wà nínú ọgbà ìdẹ̀ra, apá kan yóò sì wà nínú iná tó ń jó geregere.

9. Bí ó bá ṣe pé Allah fẹ́ ni, dájúdájú Òun ìbá ṣe wọ́n ní ìjọ kan ṣoṣo, ṣùgbọ́n Òun a máa fi ẹni tó wù Ú sínú ìkẹ́ Rẹ̀. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn alábòsí, kò ní sí aláàbò tàbí olùrànlọ́wọ́ kan fún wọn.

وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَجَعَلَهُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَ
لَٰكِن يُدْخِلُ مَن يَشَاءُ فِي رَحْمَتِهِ ۚ وَ
الظَّالِمُونَ مَا لَهُم مِّن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ٩

10. Wọ́n ha ti yan aláàbò mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀ ni bí? Nígbà tó jẹ́ pé Allah nìkan ni Aláàbò, Òun ló ń sọ òkú di alààyè, Òun sì ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

أَمِ اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ أَوْلِيَاءَ ۖ فَاللَّهُ
هُوَ الْوَلِيُّ وَهُوَ يُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ
ع كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ١٠

ÌDÁ 2

11. Ohunkóhun tí ẹ bá ń ṣe ìyapa ẹnu sí, ọ̀dọ̀ Allah ni ìdájọ́ rẹ̀ wà. (Sọ pé:) ‘Èyí ni Allah, Olúwa mi, Òun ni mo gbẹ́kẹ̀lé; ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni èmi ń ronúpìwàdà sí.

وَمَا اخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِن شَيْءٍ فَحُكْمُهُ
إِلَى اللَّهِ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبِّي عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ
وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ١١

12. Olùpilẹ̀ ìṣẹ̀dá àwọn ọ̀run àti ayé, Ó dá yín ní méjìméjì láàrin ara yín, bákan náà ni Ó dá àwọn ẹran ọ̀sìn ní takọtabo; Ó ń mú yín pọ̀ si níbẹ̀. Kò sì sí ohunkóhun tó dà bí Rẹ̀. Òun ni Olúgbọ́, Olùrí ohun gbogbo.

فَاطِرُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ جَعَلَ لَكُم مِّنْ
أَنفُسِكُمْ أَزْوَاجًا وَمِنَ الْأَنْعَامِ أَزْوَاجًا ۖ
يَذْرَؤُكُمْ فِيهِ ۚ لَيْسَ كَمِثْلِهِ شَيْءٌ ۖ وَهُوَ
السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ١٢

13. TiRẹ̀ ni kọ́kọ́rọ́ àwọn ọ̀run àti ayé. Òun a máa mú ìpèsè gbòòrò, A sì máa dín in kù (fún ẹni tó bá wù Ú). Òun ni Olùmọ ohun gbogbo.

لَهُ مَقَالِيدُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يَبْسُطُ
الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ
عَلِيمٌ ١٣

14. Òun ti yan ẹ̀sìn tí Ó ti pàṣẹ rẹ̀ fún Nuha, tí A sì ti ṣípaya fún ọ, tí A tún pàṣẹ rẹ̀ fún Ibrahim, Musa àti Isa (pe), ‘Kí ẹ dúró ṣinṣin nínú ìgbọràn, ẹ má sì ṣe pín yẹ́lẹyẹ̀lẹ nídìí rẹ̀. Ìnira ni ohun tí ò ń pe àwọn abọ̀rìṣà sí ìdí rẹ̀ jẹ́ fún wọ́n. Allah a máa yan ẹni tí ó bá wù Ú fún Ara Rẹ̀, A sì máa tọ́ ẹnikẹ́ni tó bá ṣẹ́rí sí ọ̀dọ̀ Rẹ́ sọ́nà.’

شَرَعَ لَكُم مِّنَ الدِّينِ مَا وَصَّىٰ بِهِ نُوحًا وَ
الَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهِ
إِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَعِيسَىٰ أَنْ أَقِيمُوا
الدِّينَ وَلَا تَتَفَرَّقُوا فِيهِ كَبُرَ عَلَى
الْمُشْرِكِينَ مَا تَدْعُوهُمْ إِلَيْهِ اللَّهُ
يَجْتَبِي إِلَيْهِ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي إِلَيْهِ
مَن يُنِيبُ ﴿١٤﴾

15. Wọn kò sì pín yẹ́lẹyẹ̀lẹ àyàfi lẹ́hìn igba tí ìmọ̀ dé wá bá wọn, (wọ́n ṣe bẹ́ẹ̀) nítorí owú jíjẹ láàrin ara wọn. Àti pè ti kì í bá ṣe ti ọ̀rọ̀ tó ti lọ ṣíwájú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ ni títí di àsìkò tí a ti yàn, À bá ti ṣe ìdájọ́ ní ààrin wọn. Àti pé àwọn tí A jẹ́ kí wọ́n jogún Ìwé náà lẹ́hìn wọn wà nínú iyèméjì nípa rẹ̀.

وَمَا تَفَرَّقُوا إِلَّا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ
الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ
سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى لَّقُضِيَ
بَيْنَهُمْ وَإِنَّ الَّذِينَ أُورِثُوا الْكِتَابَ مِن
بَعْدِهِمْ لَفِي شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿١٥﴾

16. Nítorí náà, èyí ni kí o máa pe (ọmọnìyàn) sí. Kí o sì dúró déédéé gẹ́gẹ́ bí a ṣe pa ọ láṣẹ, kí o má sì ṣe tẹ̀lé ìfẹ́ búburú inú wọn, kí o sì wí pé, ‘Èmí gba èyíkéyìí Ìwé tí Allah sọ̀kalẹ̀ gbọ́, bẹ́ẹ̀ ni a ti pa mí láṣẹ láti máa ṣètọ́ láàrin yín. Allah ni Olúwa wa àti Olúwa yín. Ẹsan iṣẹ́ wa yóò jẹ́ tiwa, ẹ̀san iṣẹ́ yín yóò sì jẹ́ tiyín. Kò sí aáwọ̀ láàrin àwa àti ẹ̀yin. Allah yóò kó wa jọ papọ̀, ọ̀dọ̀ Rẹ̀ sì ni ìpadàsí’.

فَلِذَٰلِكَ فَادْعُ وَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ
وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَهُمْ وَقُلْ آمَنتُ بِمَا
أَنزَلَ اللَّهُ مِن كِتَابٍ وَأُمِرْتُ لِأَعْدِلَ
بَيْنَكُمُ اللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ لَنَا أَعْمَالُنَا وَ
لَكُمْ أَعْمَالُكُمْ لَا حُجَّةَ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ
اللَّهُ يَجْمَعُ بَيْنَنَا وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٦﴾

وَالَّذِيْنَ يُحَآجُّوْنَ فِي اللّٰهِ مِنْۢ بَعْدِ مَا
اسْتُجِيْبَ لَهٗ حُجَّتُهُمْ دَاحِضَةٌ عِنْدَ
رَبِّهِمْ وَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ وَّلَهُمْ عَذَابٌ
شَدِيْدٌ ﴿١٧﴾

17. Àwọn tó ń jiyàn nípa Allah lẹ́hìn tí Ó ti di ìtẹ́wọ́gbà- asán ni iyàn wọn lọ́dọ̀ Olúwa wọn; ìbínú (Ọlọ́run) ń bẹ lórí wọn, ìyà tó burú jọjọ sì ń bẹ fún wọn.

اَللّٰهُ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ وَ
الْمِيْزَانَ ۗ وَمَا يُدْرِيْكَ لَعَلَّ السَّاعَةَ
قَرِيْبٌ ﴿١٨﴾

18. Allah ni Ẹni tí Ó sọ Ìwé náà kalẹ̀ pẹ̀lú òdodo àti òṣùnwọ̀n. Kí ni yóò sì jẹ́ kí o mọ̀ pé àkókò náà ti súnmọ́?

يَسْتَعْجِلُ بِهَا الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِهَا ۚ
وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مُشْفِقُوْنَ مِنْهَا ۙ وَ
يَعْلَمُوْنَ اَنَّهَا الْحَقُّ ۗ اَلَآ اِنَّ الَّذِيْنَ
يُمَارُوْنَ فِي السَّاعَةِ لَفِيْ ضَلٰلٍۢ بَعِيْدٍ ﴿١٩﴾

19. Àwọn tí kò ní ìgbàgbọ́ nípa rẹ̀ ń fẹ́ kí ó tètè dé; ṣùgbọ́n àwọn tó gbàgbọ́ ń bẹ̀rù gidigidi nípa rẹ̀, wọ́n sì mọ̀ pé òtítọ́ ni. Kíyèsi i! Àwọn tó ń jiyàn nípa àkókò náà wà nínú ìṣìnà, wọ́n sì ti jìnnà gan-an ni.

اَللّٰهُ لَطِيْفٌۢ بِعِبَادِهٖ يَرْزُقُ مَنْ يَّشَآءُ ۚ
وَهُوَ الْقَوِيُّ الْعَزِيْزُ ﴿٢٠﴾

20. Ẹlẹ́yinjú àánú ni Allah sí àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Ó máa ń pèsè fún ẹni tí Ó bá wù Ú. Òun sì ni Ọba Alágbára, Ológo jùlọ.

ÌDÁ 3

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ حَرْثَ الْاٰخِرَةِ نَزِدْ لَهٗ فِيْ
حَرْثِهٖ ۚ وَمَنْ كَانَ يُرِيْدُ حَرْثَ الدُّنْيَا
نُؤْتِهٖ مِنْهَا وَمَا لَهٗ فِي الْاٰخِرَةِ مِنْ
نَّصِيْبٍ ﴿٢١﴾

21. Ẹnikẹ́ni tó bá ń fẹ́ ìkórè ti Ayé tó ń bọ̀, A ó ṣe àlékún ìkórè rẹ̀ fún un. Ẹnikẹ́ni tó bá sì ń fẹ́ ìkórè ti ayé yìí nìkan, A ó fún un nínú rẹ̀, ṣùgbọ́n kò ní sí ìpín kankan fún un ní Ayé tó ń bọ̀.

اَمْ لَهُمْ شُرَكٰٓؤُا شَرَعُوْا لَهُمْ مِّنَ الدِّيْنِ
مَا لَمْ يَأْذَنْۢ بِهِ اللّٰهُ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةُ الْفَصْلِ
لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۗ وَاِنَّ الظّٰلِمِيْنَ لَهُمْ عَذَابٌ
اَلِيْمٌ ﴿٢٢﴾

22. Ǹjẹ́ wọ́n ha ní àwọn ẹgbẹ́ (Allah kan) tí wọ́n ti ṣe àwọn nǹkan kan lẹ́tọ̀ọ́ fún wọn nínú ẹsin, tí Allah kò sì fi ààyè gbà ni bí?Tí kì í bá ṣe ọ̀rọ̀ Wa nípa ìdájọ́ ìkẹyìn ni, ìdájọ́ ìbá ti wáyé (lórí

nǹkan náà báyìí) láàrin wọn. Dájúdájú àwọn aşebi yóò jẹ ìyà olóró.

23. Ìwọ yóò rí àwọn aşebi nínú ìfòyà nítorí ohun tí wọ́n şe, yóò sì şẹlẹ̀ sí wọn dandan. Şùgbọ́n àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n tún ń şişẹ́ rere yóò máa bẹ ní ààyè tútù minimini nínú ọgbà ìdẹ̀ra. Wọn yóò máa rí ohunkóhun tí wọ́n bá ń fẹ́ láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn. Eléyìí jẹ́ ojúure (Allah) tí ó tóbi.

تَرَى الظّٰلِمِيْنَ مُشْفِقِيْنَ مِمَّا كَسَبُوْا وَهُوَ
وَاقِعٌۢ بِهِمْ ۗ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ فِيْ رَوْضٰتِ الْجَنّٰتِ ۚ لَهُمْ مَّا
يَشَاۤءُوْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۗ ذٰلِكَ هُوَ الْفَضْلُ
الْكَبِيْرُ ﴿٢٣﴾

24. Nípa èyí ni Allah ń fún àwọn ẹrú Rẹ̀ tó gbàgbọ́, tí wọ́n tún ń şe işẹ́ rere ní ìró ìdùnnú. Wí pé: ‘Èmi kò bèèrè ẹ̀san lọ́wọ́ yín lórí rẹ̀, bí kò şe fún ìfẹ́ láàrin alájọbí.’ Ẹnikẹ́ni tó bá şe işẹ́ rere, Àwa yóò şe àlékún ẹwà dáadáa rẹ̀. Dájúdájú Allah ni Aláforíjìn ẹ̀şẹ̀, Olùmoore.

ذٰلِكَ الَّذِيْ يُبَشِّرُ اللّٰهُ عِبَادَهُ الَّذِيْنَ
اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ۗ قُلْ لَّآ اَسْـَٔلُكُمْ
عَلَيْهِ اَجْرًا اِلَّا الْمَوَدَّةَ فِى الْقُرْبٰى ۗ وَمَنْ
يَّقْتَرِفْ حَسَنَةً نَّزِدْ لَهٗ فِيْهَا حُسْنًا ۗ اِنَّ
اللّٰهَ غَفُوْرٌ شَكُوْرٌ ﴿٢٤﴾

25. Wọ́n ha ń sọ pé, ‘Ó ti hun irọ́ mọ́ Allah ni?’ Tí ó bá şe pé Allah fẹ́ ni, Òun ìbá jẹ́ kí ọkàn rẹ di. Şugbọ́n Allah máa ń pa irọ́ rẹ́, Ó sì máa ń fìdí òdodo múlẹ̀ pẹ̀lú Àşẹ Rẹ̀. Dájúdájú, Ó mọ àmọ̀yé ohun tó ń bẹ ní igbá-àyà.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا ۚ فَاِنْ
يَّشَاِ اللّٰهُ يَخْتِمْ عَلٰى قَلْبِكَ ۗ وَيَمْحُ اللّٰهُ
الْبَاطِلَ وَيُحِقُّ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهٖ ۗ اِنَّهٗ
عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٢٥﴾

26. Òun ló ń gba ìrònúpìwàdà láti ọ̀dọ̀ àwọn ẹrúsìn Rẹ̀. Òun a sì máa şe àmójúkúrò ẹ̀şẹ̀, Ó sì mọ ohun tí ẹ̀ ń şe.

وَهُوَ الَّذِيْ يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهٖ وَ
يَعْفُوْا عَنِ السَّيِّاٰتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُوْنَ ﴿٢٦﴾

27. Ó máa ń gbọ́ àdúrà àwọn tó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n tún ń şe işẹ́

وَيَسْتَجِيْبُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
وَيَزِيْدُهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ۗ وَالْكٰفِرُوْنَ لَهُمْ

عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿٢٧﴾

rere. Òun A sì máa şe àlékún ojú rere Rẹ̀ fún wọn. Şùgbọ́n àwọn aláìgbàgbọ́, ìyà tó le koko ń bẹ fún wọn.

وَلَوْ بَسَطَ اللَّهُ الرِّزْقَ لِعِبَادِهِ لَبَغَوْا فِي الْأَرْضِ وَلَٰكِنْ يُنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَا يَشَاءُ ۚ إِنَّهُ بِعِبَادِهِ خَبِيرٌ بَصِيرٌ ﴿٢٨﴾

28. Bí Allah bá fẹ ìpèsè Rẹ̀ lójú fún àwọn ẹrú Rẹ̀ ni, wọn ìbá máa şe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀; şùgbọ́n Ó máa ń pèsè pẹ̀lú òdiwọ̀n gẹ́gẹ́ bí ó ti wù Ú. Nítòótọ́, Ó jẹ́ Olùmọ̀ àti Olùri ohun gbogbo nípa àwọn ẹ̀dá Rẹ̀.

وَهُوَ الَّذِي يُنَزِّلُ الْغَيْثَ مِنْ بَعْدِ مَا قَنَطُوا وَيَنْشُرُ رَحْمَتَهُ ۚ وَهُوَ الْوَلِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٩﴾

29. Òun lÓ ń rọ òjò lẹ́hìn tí wọ́n bá ti sọ ìrètí nù, A sì máa tan àánú Rẹ̀ ká. Òun ni Aláàbò, Ẹni tí iyìn tọ́ sí.

وَمِنْ آيَاتِهِ خَلْقُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَثَّ فِيهِمَا مِنْ دَابَّةٍ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ جَمْعِهِمْ إِذَا يَشَاءُ قَدِيرٌ ﴿٣٠﴾

30. Nínú àwọn àmì Rẹ ni ìsẹ̀dà àwọn ọ̀run àti ayé àti (èyíkéyìí) ohun abẹ̀mí tí Ó tànká sí inú àwọn méjèèjì. Ó sì ní agbára láti kó wọn jọ nígbà tó bá wù Ú.

ÌDÁ 4

وَمَا أَصَابَكُمْ مِنْ مُصِيبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ أَيْدِيكُمْ وَيَعْفُو عَنْ كَثِيرٍ ﴿٣١﴾

31. Èyíkéyìí àjálù tó bá bá yín, nípasẹ̀ ohun tí ọwọ́ yín şe ni, Òun A sì máa şe àforíjìn fún ọ̀pọ̀lọpọ̀ (ẹ̀şẹ̀ yín).

وَمَا أَنْتُمْ بِمُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ ۖ وَمَا لَكُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ مِنْ وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٣٢﴾

32. Ẹ kò sì lè dojú (ètò Ọlọ́run) lórí ilẹ̀ bolẹ̀; bẹ́ẹ̀ sì ni ẹ kò ní ọ̀rẹ́ tàbí olùrànlọ́wọ́ lẹ́hìn Allah.

وَمِنْ آيَاتِهِ الْجَوَارِ فِي الْبَحْرِ كَالْأَعْلَامِ ﴿٣٣﴾

33. Nínú àwọn Àmì Rẹ̀ náà ni àwọn ọkọ̀ ojú-omi tó ga bí òkè lórí òkun.

34. Bí Ó bá fẹ́, Ó lè ní kí atẹ́gùn dúró kí ó má fẹ́ mọ́, kí àwọn (ọkọ̀ ojú-omi) náà sì dúró gbagidi sí ojúkan láìmira lágbami– dájúdájú àwọn Àmì ń bẹ nínú ìyẹn náà fún gbogbo ẹni tó ní sùúrú, tó sì ń dúpẹ́ oore-

إِن يَشَأْ يُسْكِنِ الرِّيحَ فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ
عَلَىٰ ظَهْرِهِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّكُلِّ
صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣٤﴾

35. Tàbí kí Ó pa wọ́n rẹ́, nítorí ohun tí wọ́n (àwọn èniyàn) ti şe-şùgbọ́n Òun A máa mójúkúrò fún ọ̀pọ̀lọpọ̀ (àşìşe wọn).

أَوْ يُوبِقْهُنَّ بِمَا كَسَبُوا وَيَعْفُ عَن
كَثِيرٍ ﴿٣٥﴾

36. (Ó máa ń pa wọ́n rẹ́) kí àwọn tó ń jiyàn nípa àwọn Àmì Wa lè mọ̀ pé kò sí ibi ìsásí kan fún wọn.

وَيَعْلَمَ الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِنَا مَا
لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٣٦﴾

37. Ohunkóhun tí a bá fún yín jẹ́ ìgbádùn ráńpẹ́ ti ayé yìí nìkan. Şùgbọ́n ohun tí ń bẹ lọ́dọ̀ Allah ló dára jù tí ó sì jẹ́ àlòpẹ́ fún àwọn tó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n sì gbẹ́kẹ̀lé Olúwa wọn,

فَمَا أُوتِيتُم مِّن شَيْءٍ فَمَتَاعُ الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا ۖ وَمَا عِندَ اللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ
لِلَّذِينَ آمَنُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٣٧﴾

38. Àwọn tó ń jìnnà sí àwọn ẹ̀şẹ̀ ńlá-ńlá àti àwọn ìwà ìbàjẹ́. Nígbà tí àwọn èniyàn bá şẹ̀ wọ́n, wọn a máa şàforíjìn,

وَالَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَائِرَ الْإِثْمِ وَ
الْفَوَاحِشَ وَإِذَا مَا غَضِبُوا هُمْ
يَغْفِرُونَ ﴿٣٨﴾

39. Àwọn tí wọ́n ń jẹ́ ìpè Olúwa wọn, tí wọ́n sì ń gbérun dúró, tí wọ́n sì ń fi ìjíròrò yanjú ọ̀rọ̀ láàrin ara wọn, tí wọ́n sì ń ná nínú ohun tí a pèsè fún wọn,

وَالَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِرَبِّهِمْ وَأَقَامُوا
الصَّلَاةَ وَأَمْرُهُمْ شُورَىٰ بَيْنَهُمْ وَ
مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣٩﴾

40. Àwọn tó jẹ́ pé, nígbà tí a bá dìtẹ̀ mọ́ wọn, wọn a máa gbèjà ara wọn.

وَالَّذِينَ إِذَا أَصَابَهُمُ الْبَغْيُ هُمْ
يَنتَصِرُونَ ﴿٤٠﴾

41. Ohun búburú, aburú bẹ́ẹ̀ ni ẹ̀san rẹ̀; ṣùgbọ́n ẹni tó bá ṣe àmójúkúrò, tí (ìgbésẹ̀ náà) sì mú àtúnṣe wá, ẹ̀san rẹ̀ wà lọ́dọ̀ Allah. Dájúdájú, Òun kò nífẹ̀ẹ́ sí àwọn olùşebi.

وَجَزٰٓؤُا سَيِّئَةٍ سَيِّئَةٌ مِّثْلُهَا ۚ فَمَنْ عَفَا
وَاَصْلَحَ فَاَجْرُهٗ عَلَى اللّٰهِ ۗ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ
الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤١﴾

42. Ṣùgbọ́n kò sí ìbáwí fún irú àwọn tó bá dáàbò ara wọn lẹ́hìn tí a tí ṣaburú fún wọn,

وَلَمَنِ انْتَصَرَ بَعْدَ ظُلْمِهٖ فَاُولٰٓئِكَ مَا
عَلَيْهِمْ مِّنْ سَبِيْلٍ ﴿٤٢﴾

43. Ìbáwí ń bẹ fún àwọn tó ń ṣe aburú fún àwọn ènìyàn, tí wọ́n sì ń ṣe ìbàjẹ́ lórí ilẹ̀ láìlẹ́tọ̀ọ́. Àwọn yẹn ni ìyà olóró ń bẹ fún.

اِنَّمَا السَّبِيْلُ عَلَى الَّذِيْنَ يَظْلِمُوْنَ
النَّاسَ وَيَبْغُوْنَ فِى الْاَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۗ
اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٤٣﴾

44. Ẹnikẹ́ni tó bá ní ìfaradà, tó sì ṣe àforíjìn- dájúdájú ìyẹn ń bẹ nínú ìpinnu ọkàn tó lágbará.

وَلَمَنْ صَبَرَ وَغَفَرَ اِنَّ ذٰلِكَ لَمِنْ عَزْمِ
الْاُمُوْرِ ﴿٤٤﴾ ع

ÌDÁ 5

45. Ẹnikẹ́ni tí Allah bá ti pè ní ẹni ìṣìnà, kò lè sí aláàbò fún un mọ́ lẹ́hìn náà. Ìwọ yóò rí àwọn olùşebi, nígbà tí wọ́n bá rí ìyà, wọn yóò wí pé, 'Ǹjẹ́ ọ̀nà àtipadà ha wà bí?'

وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَمَا لَهٗ مِنْ وَّلِيٍّ مِّنْۢ
بَعْدِهٖ ۗ وَتَرَى الظّٰلِمِيْنَ لَمَّا رَاَوُا
الْعَذَابَ يَقُوْلُوْنَ هَلْ اِلٰى مَرَدٍّ مِّنْ
سَبِيْلٍ ﴿٤٥﴾

46. Ìwọ yóò sì tún rí wọn tí a ó kó wọn wá síwájú rẹ̀ (iná) pẹ̀lú ìdoríkodò nítorí ìtìjú, wọn yóò sì máa wò kọ̀rọ̀kọ̀rọ̀. Àwọn tó gbàgbọ́ lódodo yóò sì wí pé, 'Dájúdájú àwọn tó pasán ni àwọn tó pàdánù ẹ̀mí wọn àti àwọn ará ilé wọn ní Ọjọ́ Àjíǹde. Kíyèsi i! Dájúdájú àwọn aşebi yóò wà nínú ìjìyà pípẹ́.

وَتَرٰىهُمْ يُعْرَضُوْنَ عَلَيْهَا خٰشِعِيْنَ
مِنَ الذُّلِّ يَنْظُرُوْنَ مِنْ طَرْفٍ خَفِيٍّ ۗ
وَقَالَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنَّ الْخٰسِرِيْنَ
الَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ وَاَهْلِيْهِمْ
يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۗ اَلَآ اِنَّ الظّٰلِمِيْنَ فِيْ
عَذَابٍ مُّقِيْمٍ ﴿٤٦﴾

47. Wọn kò sì ní olùrànlọ́wọ́ kankan tó lé ràn wọ́n lọ́wọ́ lẹ́hìn Allah. Àti pé ẹnikẹ́ni tí Allah bá fi sílẹ̀ nínú ìşìnà, kò lè sí ọ̀nà (àbáyọ) fún un (rárá).

وَمَا كَانَ لَهُمْ مِّنْ اَوْلِيَآءَ يَنْصُرُوْنَهُمْ مِّنْ
دُوْنِ اللّٰهِ ۗ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَمَا لَهٗ
مِنْ سَبِيْلٍ ﴿٤٧﴾

48. Ẹ jẹ́ ìpè Olúwa yín şaájú kí ọjọ́ tí kò ní sí àyípadà fún láti ọ̀dọ̀ Allah tó dé. Kò ní sí ibi ààbò fún yín ní ọjọ́ náà, bẹ́ẹ̀ kò ní sí ìmóríbọ́ kan fún yín.

اِسْتَجِيْبُوْا لِرَبِّكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَ
يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهٗ مِنَ اللّٰهِ ۗ مَا لَكُمْ مِّنْ
مَّلْجَاٍ يَّوْمَئِذٍ وَّمَا لَكُمْ مِّنْ نَّكِيْرٍ ﴿٤٨﴾

49. Şùgbọ́n tí wọ́n bá gbúnrí, Àwa kò rán ọ gẹ́gẹ́ bí olùşọ́ lórí wọn. Işẹ́ jíjẹ́ nìkan ni ojúşe rẹ. Dájúdájú nígbà ti A bá mú kí ènìyàn tọ́ ìkẹ́ wò láti ọ̀dọ Wa, òun a máa yọ̀ sẹ̀sẹ̀ nínú rẹ̀, şùgbọ́n tí ibi bá dé bá wọn nítorí ohun tí wọ́n ti fi ọwọ̀ wọn tì şíwájú, kíyèsi i, ènìyàn jẹ́ aláìmoore.

فَاِنْ اَعْرَضُوْا فَمَآ اَرْسَلْنٰكَ عَلَيْهِمْ
حَفِيْظًا ۗ اِنْ عَلَيْكَ اِلَّا الْبَلٰغُ ۗ وَاِنَّآ اِذَآ
اَذَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا ۚ وَ
اِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ ۢ بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْهِمْ
فَاِنَّ الْاِنْسَانَ كَفُوْرٌ ﴿٤٩﴾

50. Ti Allah ni ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé. Òun A máa dá ohun tó bá wù Ú. Òun A máa fún ẹni tó bá wù Ú ní ọmọbìnrin, A sì máa fún ẹni tó bá wù Ú ní ọmọkùnrin.

لِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ يَخْلُقُ
مَا يَشَآءُ ۗ يَهَبُ لِمَنْ يَّشَآءُ اِنَاثًا وَّيَهَبُ
لِمَنْ يَّشَآءُ الذُّكُوْرَ ﴿٥٠﴾

51. Tàbí kí Ó lú wọn pọ̀, lọ́kùnrin àti lóbìnrin; Ó sì máa ń şe ẹni tó bá wù Ú ní àgàn. Dájúdájú, Òún jẹ́ Olùmọ̀, Alágbára lórí ohun gbogbo.

اَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَّاِنَاثًا ۚ وَيَجْعَلُ
مَنْ يَّشَآءُ عَقِيْمًا ۗ اِنَّهٗ عَلِيْمٌ قَدِيْرٌ ﴿٥١﴾

52. Kò şe é şe fún ènìyàn kan kí Allah bá a sọ̀rọ̀ àyàfi nípa ìşípayá láti ẹ̀hìn gàgá tàbí kí a rán òjíşẹ́ kan láti şípayá

وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ اَنْ يُّكَلِّمَهُ اللّٰهُ اِلَّا وَحْيًا
اَوْ مِنْ وَّرَآئِ حِجَابٍ اَوْ يُرْسِلَ
رَسُوْلًا فَيُوْحِيَ بِاِذْنِهٖ مَا يَشَآءُ ۗ

إِنَّهُۥ عَلِيٌّ حَكِيمٌ ﴿٥٢﴾

ohunkóhun tí ó bá wù Ú fún un, pẹ̀lú Àṣẹ Rẹ̀. Dájúdájú Òun ni Ẹni gíga jùlọ, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا ۚ
مَا كُنتَ تَدْرِى مَا ٱلْكِتَٰبُ وَلَا ٱلْإِيمَٰنُ
وَلَٰكِن جَعَلْنَٰهُ نُورًا نَّهْدِى بِهِۦ مَن نَّشَآءُ
مِنْ عِبَادِنَا ۚ وَإِنَّكَ لَتَهْدِىٓ إِلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٣﴾

53. Báyìí ni Àwa ṣe sọ Ọ̀rọ̀ náà kalẹ̀ fún ọ pẹ̀lú Àṣẹ Wa. Ìwọ kò mọ ohun tí Ìwé náà jẹ́ tàbí ohun tí ìgbàgbọ́ jẹ́. Ṣùgbọ́n Àwa ṣe é (àsọ̀kalẹ̀ náà) ní ìmọ́lẹ̀ nípa èyí tí Àwa ń ṣe amọ̀nà irú àwọn tí A fẹ́ nínú àwọn ẹ̀dá Wa. Àti pe dájúdájú ìwọ́ jẹ́ ẹni tí ń tọ́ (àwọn ẹ̀dá ènìyàn) sí ọ̀nàà tààrà,

صِرَٰطِ ٱللَّهِ ٱلَّذِى لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَ
مَا فِى ٱلْأَرْضِ ۗ أَلَآ إِلَى ٱللَّهِ تَصِيرُ ٱلْأُمُورُ ﴿٥٤﴾

54. Ojú-ọ̀nà Allah, Ẹni tí ohun gbogbo tí ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ohun gbogbo tí ń bẹ ní ayé jẹ́ tirẹ̀. Kíyèsi i! Ọ̀dọ̀ Allah ni ohun gbogbo yóò padà sí.




## AL-SUKHRUF

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *HAA MIIM* (Ẹni iyin tọ́ sí, Ológo Jùlọ).

حٰمٓ ② معانقة

3. Mo fi Ìwé yìí tí ó kún fún àlàyé búra.

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ③

4. Dájúdájú Àwa ṣe é ní Al-Kur'an, ní èdè tó yanjú, tó sì já gaara, kí ẹ lè gbọ́ àgbọ́yé.

اِنَّا جَعَلْنٰهُ قُرْءٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ④

5. Dájúdájú ó (pamọ́) lọ́dọ̀ Wa nínú Ìyá Ìwé náà, ó ga, ó sì kún fún ọgbọ́n.

وَاِنَّهٗ فِيْٓ اُمِّ الْكِتٰبِ لَدَيْنَا لَعَلِيٌّ حَكِيْمٌ ⑤

6. Ṣé kí A wa gba ìrántí náà kúrò lọ́wọ́ yín pátápátá, láìnáánní yín nítorí ẹ jẹ́ aláṣejù ènìyàn.

اَفَنَضْرِبُ عَنْكُمُ الذِّكْرَ صَفْحًا اَنْ كُنْتُمْ قَوْمًا مُّسْرِفِيْنَ ⑥

7. Mélòóméloò ni Ànábì tí A ti rán sí àárin àwọn ìran ìṣiwájú!

وَكَمْ اَرْسَلْنَا مِنْ نَّبِيٍّ فِي الْاَوَّلِيْنَ ⑦

8. Ṣùgbọ́n Ànábì kan kò ní wá bá wọn àyàfi kí wọ́n máa fi ṣe yẹ̀yẹ́.

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ نَّبِيٍّ اِلَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ⑧

9. A sì pa àwọn tó lágbára ju àwọn wọ̀nyí lọ run, àpẹrẹ àwọn ìran ìṣaájú sì ti rékọjá lọ.

فَاَهْلَكْنَآ اَشَدَّ مِنْهُمْ بَطْشًا وَّمَضٰى مَثَلُ الْاَوَّلِيْنَ ⑨

10. Bí ìwọ bá sì bi wọ́n léèrè pé, 'Ta ni ó dá àwọn ọ̀run àti ayé?' Dájúdájú wọn yóò wí fún ọ pé '(Ọlọ́run) Alágbára, Olùmọ̀ ohun gbogbo ni Ó dá wọn.'

وَلَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ لَيَقُوْلُنَّ خَلَقَهُنَّ الْعَزِيْزُ الْعَلِيْمُ ⑩

11. Ẹni tí Ó ṣe ilẹ̀ ní ìtẹ́ fún yín, Ó tún ṣe àwọn ọ̀nà fún yín níbẹ̀, kí ẹ̀yin lè máa tọ ojú ọ̀nà tààrà;

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ مَهْدًا وَّجَعَلَ لَكُمْ فِيْهَا سُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ۝١١

12. Ẹni tí Ó ń sọ omi kalẹ̀ láti ojú ọ̀run pẹ̀lú òdiwọ̀n, A sì fi ń jí ilẹ̀ tó ti ṣa dìde;- kódà, bẹ́ẹ̀ gẹ́gẹ́ ni A ó ṣe jí yín dìde-

وَالَّذِيْ نَزَّلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءًۢ بِقَدَرٍ ۚ فَاَنْشَرْنَا بِهٖ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذٰلِكَ تُخْرَجُوْنَ ۝١٢

13. Ẹni tí Ó ṣẹ̀dá takọtabo, Ó sì ṣe àwọn ọkọ̀ ojú-omi àti àwọn ẹran ọ̀sìn tí ẹ ń gùn káàkiri,

وَالَّذِيْ خَلَقَ الْاَزْوَاجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ لَكُمْ مِّنَ الْفُلْكِ وَالْاَنْعَامِ مَا تَرْكَبُوْنَ ۝١٣

14. Kí ẹ lè máa jókòó ní ìrọ̀rùn lẹ́hìn wọn, kí ẹ sì lè máa rántí oore Olúwa yín nígbà tí ẹ bá jókòó pẹ̀lú ìrọ̀rùn lórí wọn tán, kí ẹ lè máa wí pé, 'Mímọ́ ni fún Ẹni tí ó tẹ èyí lóríba fún wa, bẹ́ẹ̀ àwa kò lágbára lórí rẹ̀'.

لِتَسْتَوٗا عَلٰى ظُهُوْرِهٖ ثُمَّ تَذْكُرُوْا نِعْمَةَ رَبِّكُمْ اِذَا اسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُوْلُوْا سُبْحٰنَ الَّذِيْ سَخَّرَ لَنَا هٰذَا وَمَا كُنَّا لَهٗ مُقْرِنِيْنَ ۝١٤

15. 'Dájúdájú ọ̀dọ̀ Olúwa wa ni a ó padà sí.

وَاِنَّآ اِلٰى رَبِّنَا لَمُنْقَلِبُوْنَ ۝١٥

16. Wọ́n sì tipẹ̀lẹ̀ mọ́ ọn pé àwọn kan nínú àwọn ẹrúsìn Rẹ̀ ni (ọmọ) tiRẹ̀. Dájúdájú, ènìyàn jẹ́ aláìmoore tó hàn gbangba.

وَجَعَلُوْا لَهٗ مِنْ عِبَادِهٖ جُزْءًا ۭ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَكَفُوْرٌ مُّبِيْنٌ ۝١٦ ع

ÌDÁ 2

17. Òun ha ti yan ọmọbìnrin láàyò nínú ohun tí Ó dá, tí Ó sì fi àwọn ọmọkùnrin pọ́n ẹ̀yín lé bí?

اَمِ اتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنٰتٍ وَّاَصْفٰكُمْ بِالْبَنِيْنَ ۝١٧

18. Síbẹ̀síbẹ̀, nígbà tí a bá fún ọ̀kan nínú wọn ní ìró nípa irú ohun tí ó ń pè mọ́ (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́; ojú rẹ̀ yóò ṣókùnkùn, ọkàn rẹ̀ yóò sì kún fún ìbànújẹ́.

وَاِذَا بُشِّرَ اَحَدُهُمْ بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمٰنِ مَثَلًا ظَلَّ وَجْهُهٗ مُسْوَدًّا وَّهُوَ كَظِيْمٌ ۝١٨

19. Ṣé ẹni tí a tọ́ nínú ohun ọ̀ṣọ́ tí kò sì ní òye àsọyé kankan nínú ìfọ̀rọ̀wérọ̀ (ni ẹ̀yin yàn fún Un ní ọmọ)?

أَوَمَنْ يُنَشَّؤُا فِي الْحِلْيَةِ وَهُوَ فِي الْخِصَامِ غَيْرُ مُبِيْنٍ ﴿١٩﴾

20. Wọ́n sì ń ṣe àpèjúwe àwọn màláíkà tó jẹ́ ẹrúsìn (Ọlọ́run) Olóore ọ̀fẹ́ gẹ́gẹ́ bí Obìnrin. Wọ́n ha wà níbi ìṣẹ̀dá wọn bí? Nítorí náà a o kọ ẹ̀rí wọn sílẹ̀, a ó sì bi wọ́n léèrè.

وَجَعَلُوا الْمَلٰٓئِكَةَ الَّذِيْنَ هُمْ عِبٰدُ الرَّحْمٰنِ إِنَاثًا ۚ أَشَهِدُوْا خَلْقَهُمْ ۚ سَتُكْتَبُ شَهَادَتُهُمْ وَيُسْـَٔلُوْنَ ﴿٢٠﴾

21. Wọ́n sì ń wí pé, 'Bí ó bá ṣe pé (Ọlọ́run) Aláàánú fẹ́ bẹ́ẹ̀ ni, àwa kò ní máa sìn wọ́n.' Wọ́n kò ní ìmọ̀ kankan nípa ìyẹn, wọ́n kàn ń ṣe àwáwí lásán ni.

وَقَالُوْا لَوْ شَآءَ الرَّحْمٰنُ مَا عَبَدْنٰهُمْ ۚ مَا لَهُمْ بِذٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۚ إِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُوْنَ ﴿٢١﴾

22. Àwá ha ti fún wọn ní Ìwé mímọ́ kan ṣaájú èyí ni bí, tí wọ́n sì dì í mú ṣinṣin?

أَمْ اٰتَيْنٰهُمْ كِتٰبًا مِّنْ قَبْلِهٖ فَهُمْ بِهٖ مُسْتَمْسِكُوْنَ ﴿٢٢﴾

23. Bẹ́ẹ̀ kọ́, ṣùgbọ́n wọ́n wí pé: 'Àwá rí àwọn bàba wa tí wọ́n ń tẹ̀lé ìlànà kan, àwa náà sì ń tọ ipaṣẹ̀ wọn.'

بَلْ قَالُوْٓا إِنَّا وَجَدْنَآ اٰبَآءَنَا عَلٰٓى أُمَّةٍ وَّإِنَّا عَلٰٓى اٰثٰرِهِمْ مُّهْتَدُوْنَ ﴿٢٣﴾

24. (Bí ó ti máa ń rí nìyí) pé kò sí olùkìlọ̀ kan tí A rán sí àwọn ará ìlú kan ṣíwájú rẹ, àyàfi kí àwọn ọlọ́rọ̀ inú wọn wí pé: 'Àwa bá àwọn bàba wa lórí ìlànà kan; ipaṣẹ̀ wọn ni àwa náà sì ń tọ̀.'

وَكَذٰلِكَ مَآ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ فِيْ قَرْيَةٍ مِّنْ نَّذِيْرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوْهَآ ۙ إِنَّا وَجَدْنَآ اٰبَآءَنَا عَلٰٓى أُمَّةٍ وَّإِنَّا عَلٰٓى اٰثٰرِهِمْ مُّقْتَدُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. (Olùkìlọ̀ wọn) wí pé, 'Kíñla! Kódà bí mo bá mú ìtọ́sọ́nà tó dára ju èyí tí ẹ bá lọ́wọ́ àwọn bàba yín wá?' Wọ́n wí pé, 'Dájúdájú, àwa kò gba ohun tí wọ́n fi rán yín gbọ̀.'

قٰلَ أَوَلَوْ جِئْتُكُمْ بِأَهْدٰى مِمَّا وَجَدْتُّمْ عَلَيْهِ اٰبَآءَكُمْ ۚ قَالُوْٓا إِنَّا بِمَآ أُرْسِلْتُمْ بِهٖ كٰفِرُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Nítorí náà, A gbẹsan lára wọn. Wò ó bí ìgbẹ̀hìn àwọn tó kọ (àwọn òjíṣẹ́) ṣe rí.

فَانْتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ٢٦

ÌDÁ 3

27. Rántí ìgbà tí Ibrahim sọ fún bàba àti àwọn ènìyàn rẹ̀ pé, 'Èmi kò lọ́wọ́ rárá nínú ohun tí ẹ̀yin ń sìn,

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ إِنَّنِي
بَرَاءٌ مِمَّا تَعْبُدُونَ ٢٧

28. Àyàfi Ẹ̀ni tó dá mi, Òun náà ni yóò ṣe amọ̀nà mi'.

إِلَّا الَّذِي فَطَرَنِي فَإِنَّهُ سَيَهْدِينِ ٢٨

29. Ó sì ṣe é ní àpẹẹrẹ rere tí yóò pẹ́ láàrin àwọn àrọ́mọdọ́mọ rẹ̀ kí wọ́n lè máa ṣẹ́rí padà (sọ́dọ̀ Allah).

وَجَعَلَهَا كَلِمَةً بَاقِيَةً فِي عَقِبِهِ
لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٢٩

30. Bẹ́ẹ̀ kọ́, ṣùgbọ́n mo fún àwọn àti àwọn bàba wọn ní ààyè láti jẹ ìgbádùn (ráńpẹ́) títí tí òdodo àti Òjiṣẹ́ kan tó wá jẹ́ (iṣẹ́ rẹ̀) yanjú fi dé wá bá wọn.

بَلْ مَتَّعْتُ هَٰؤُلَاءِ وَآبَاءَهُمْ حَتَّىٰ
جَاءَهُمُ الْحَقُّ وَرَسُولٌ مُبِينٌ ٣٠

31. Ṣùgbọ́n nígbà tí òtítọ́ náà dé wá bá wọn, wọ́n wí pé, 'Idán ni èyí, àwa sì kọ̀ ọ́'.

وَلَمَّا جَاءَهُمُ الْحَقُّ قَالُوا هَٰذَا سِحْرٌ وَ
إِنَّا بِهِ كَافِرُونَ ٣١

32. Wọ́n sì tún wí pé, 'Èéṣe tí a kò fi Al-Kur'an yìí ránṣẹ́ sí àwọn ènìyàn bí alágbára láti inú ìlú méjéèjì?'

وَقَالُوا لَوْلَا نُزِّلَ هَٰذَا الْقُرْآنُ عَلَىٰ رَجُلٍ
مِنَ الْقَرْيَتَيْنِ عَظِيمٍ ٣٢

33. Ṣé àwọn ni wọ́n ń pín ìkẹ́ Olúwa rẹ̀ ni? Àwa ni à ń pín jíjẹ-mímu láàrin wọn ní ilé ayé yìí. A sì gbé wọn ga ju ara wọn lọ ní ipò, ṣùgbọ́n wọ́n ń mú ara wọn sìn. Ìkẹ́ Olúwa rẹ̀ sì dára ju ohun tí wọ́n ń kòjọ lọ.

أَهُمْ يَقْسِمُونَ رَحْمَتَ رَبِّكَ نَحْنُ
قَسَمْنَا بَيْنَهُمْ مَعِيشَتَهُمْ فِي الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ
دَرَجَاتٍ لِيَتَّخِذَ بَعْضُهُمْ بَعْضًا سُخْرِيًّا
وَرَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِمَّا يَجْمَعُونَ ٣٣

34. Bí kò bá ṣe pé kí àwọn ènìyàn má baà di irú kan náà ni, Àwa ìbá jẹ́ kí òrùlé ilé àwọn tó ṣàìgbàgbọ́ nínú Ọba Oníkẹ̀ẹ́ jẹ́ kìkí fàdákà àti àtẹ̀gùn (fàdákà) tí wọ́n yóò máa fi gùn ún pẹ̀lú;

وَلَوْلَآ أَن يَكُونَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً لَّجَعَلْنَا لِمَن يَكْفُرُ بِٱلرَّحْمَٰنِ لِبُيُوتِهِمْ سُقُفًا مِّن فِضَّةٍ وَمَعَارِجَ عَلَيْهَا يَظْهَرُونَ ٣٤

35. Tí àwọn ilé wọn yóò ní ìlẹ̀kùn (fàdákà) àti ibùsùn (fàdákà) tí wọn yóò máa rọ̀gbọ̀kú lé lórí,

وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَٰبًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِـُٔونَ ٣٥

36. (Àti àwọn ohun àlò mìíràn) tó jẹ́ ti ẹwà. Ṣùgbọ́n gbogbo ìyẹn kò jẹ́ kiní kan, bíkòṣe ìgbádùn (ráńpẹ́) ti ayé yìí. Ayé tó sì ń bọ̀ lọ́dọ̀ Olúwa rẹ jẹ́ ti àwọn olùpáyà (Rẹ̀).

وَزُخْرُفًا ۚ وَإِن كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۚ وَٱلْـَٔاخِرَةُ عِندَ رَبِّكَ لِلْمُتَّقِينَ ٣٦

ÌDÁ 4

37. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣẹ́rí kúrò níbi ìrántí Ọba Oníkẹ̀ẹ́, àwa yóò yan èṣù fún un gẹ́gẹ́ bí alájọṣepọ̀.

وَمَن يَعْشُ عَن ذِكْرِ ٱلرَّحْمَٰنِ نُقَيِّضْ لَهُۥ شَيْطَٰنًا فَهُوَ لَهُۥ قَرِينٌ ٣٧

38. Dájúdájú wọ́n máa ń ṣẹ́ wọn lórí kúrò ní ojú ọ̀nà (Allah), ṣùgbọ́n wọ́n ń rò pé ẹni ìtọ́sọ́nà ni àwọn.

وَإِنَّهُمْ لَيَصُدُّونَهُمْ عَنِ ٱلسَّبِيلِ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُم مُّهْتَدُونَ ٣٨

39. Títí tí irú ẹni náà yóò fi dé ọ̀dọ̀ Wa, yóò sì wí (fún alábàárìn rẹ̀) pé, 'Ó má ṣe o! ìbá lè ṣe é ṣe kí àlàfo tó jìnnà bí ìlà-oòrùn sí ìwọ̀-oòrùn wà láàrin èmi pẹ̀lú rẹ! Irú alájọṣepọ̀ burúkú wo ni èyí!'

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيْتَ بَيْنِى وَبَيْنَكَ بُعْدَ ٱلْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ ٱلْقَرِينُ ٣٩

40. Nítorí pé ẹ ti rékọjá ààlà, àjọpín nínú ìyà náà kì yóò ṣe yín láǹfàní lónìí.

وَلَن يَنفَعَكُمُ ٱلْيَوْمَ إِذ ظَّلَمْتُمْ أَنَّكُمْ فِى ٱلْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٤٠

41. Ǹjẹ́, nígbà náà, ìwọ ha lè mú kí adití gbọ́rọ̀, tàbí kí o fi ọ̀nà mọ afọ́jú àti ẹni tó ń bẹ nínú ìṣìnà tó hàn gbangba?

اَفَاَنْتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ اَوْ تَهْدِي الْعُمْيَ
وَمَنْ كَانَ فِي ضَلٰلٍ مُبِينٍ ٤١

42. Bí A bá mú ọ kúrò, sìbẹ̀síbẹ̀ Àwa yóò gbẹ̀san lára wọn,

فَاِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَاِنَّا مِنْهُمْ
مُنْتَقِمُونَ ٤٢

43. Tàbí kí A fi ohun tí A ṣe ìlérí rẹ̀ fún wọn hàn ọ́; nítorí pé Àwa jẹ́ Alágbára lórí wọn.

اَوْ نُرِيَنَّكَ الَّذِي وَعَدْنٰهُمْ فَاِنَّا
عَلَيْهِمْ مُقْتَدِرُونَ ٤٣

44. Nítorí náà, di ohun tí A ṣípayá fún ọ mú ṣinṣin. Dájúdájú ìwọ wà ní ojú ọ̀nà tààrà.

فَاسْتَمْسِكْ بِالَّذِي اُوحِيَ اِلَيْكَ اِنَّكَ
عَلٰى صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ٤٤

45. Nítòótọ, ó jẹ́ ìrántí tó ga fún ọ àti àwọn ènìyàn rẹ; àti pè a ó bi yín léèrè (nípa rẹ̀).

وَاِنَّهُ لَذِكْرٌ لَكَ وَلِقَوْمِكَ وَسَوْفَ
تُسْـَٔلُونَ ٤٥

46. Kí o sì bèèrè lọ́wọ́ àwọn òjíṣẹ́ Wa tí A rán síwájú rẹ pé, 'Ǹjẹ Àwa ha yan àwọn ọlọ́run mìíràn yàtọ̀ sí Ọba Oníkẹ̀ẹ́ tí wọn yóò máa sìn bí?

وَسْـَٔلْ مَنْ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ
رُسُلِنَا اَجَعَلْنَا مِنْ دُونِ الرَّحْمٰنِ اٰلِهَةً
ع يُعْبَدُونَ ٤٦

ÌDÁ 5

47. Nítòótọ Àwá rán Musa pẹ̀lú àwọn Àmì Wa sí Fir'aona àti àwọn ìjòyè rẹ̀, ó sì wí pé, 'Nítòótọ́, Èmí jẹ́ òjíṣẹ́ láti ọ̀dọ̀ Olúwa gbogbo ayé .

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوسٰى بِاٰيٰتِنَا اِلٰى فِرْعَوْنَ
وَمَلَا۬ئِهٖ فَقَالَ اِنِّي رَسُولُ رَبِّ الْعٰلَمِينَ ٤٧

48. Ṣùgbọ́n nígbà ti o de ọdọ wọn pẹ̀lú àwọn Àmì Wa, kíyèsi i, wọ́n fi wọ́n rẹ́rìn-ín.

فَلَمَّا جَاءَهُمْ بِاٰيٰتِنَا اِذَا هُمْ مِنْهَا
يَضْحَكُونَ ٤٨

49. Àwa kò fi Àmì kan hàn wọ́n àyàfi èyí tó tóbi ju irú rẹ̀ tí a ti fihàn nísaájú, Àwá sì gbá wọn mú pẹ̀lú ìjìyà Wa kí wọ́n lè ṣẹ́rí padà

وَمَا نُرِيهِمْ مِنْ اٰيَةٍ اِلَّا هِيَ اَكْبَرُ مِنْ
اُخْتِهَا وَاَخَذْنٰهُمْ بِالْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ

(sí ọ̀dọ̀ Wa).

يَرْجِعُونَ ﴿٤٩﴾

50. Wọ́n sì wí pé, 'Ìwọ òpìdán, ké pe Olúwa rẹ̀ fún wá gẹ́gẹ́ bí àdéhùn tí Ó ṣe pẹ̀lú rẹ̀: dájúdájú àwa yóò tẹ̀lé ìlànà'.

وَقَالُوا يَا أَيُّهَ السَّاحِرُ ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا
عَهِدَ عِنْدَكَ إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ﴿٥٠﴾

51. Ṣùgbọ́n nígbà tí A mú ìjìyà náà kúrò fún wọn tán, sì wò ó, wọ́n kò ọ̀rọ̀ wọn jẹ.

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ إِذَا هُمْ
يَنْكُثُونَ ﴿٥١﴾

52. Fir'aona sì ṣe ìkéde láàrin àwọn ènìyàn rẹ̀ pé, 'Ẹ̀yin ènìyàn mi, ǹjẹ́ kì í ha ṣe tèmi ni àkóso ìjọba Egypt i ṣe àti àwọn odò wọ̀nyí tí ń ṣàn ní ìsàlẹ̀ mi? Ẹ̀yin kò ha ríran ni?

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِي قَوْمِهِ قَالَ يَا قَوْمِ
أَلَيْسَ لِي مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ الْأَنْهَارُ
تَجْرِي مِنْ تَحْتِي أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٥٢﴾

53. 'Tàbí èmi kò sàn ju ènìyàn yẹpẹrẹ yìí lọ, ẹni tí ó fẹ́rẹ̀ má lè sọ̀rọ̀ yanjú.

أَمْ أَنَا خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ مَهِينٌ
وَلَا يَكَادُ يُبِينُ ﴿٥٣﴾

54. 'Èéṣe tí a kò fi fún un ní ẹ̀gbà ọrùn wúrà, tàbí kí àwọn màláíkà wà pẹ̀lú rẹ̀ ní ọ̀wọ̀ọ̀wọ́?'

فَلَوْلَا أُلْقِيَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِّنْ ذَهَبٍ أَوْ
جَاءَ مَعَهُ الْمَلَائِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ﴿٥٤﴾

55. Báyìí ni ó ṣe fi ọwọ́ fífúyẹ́ mú àwọn ènìyàn rẹ̀, wọ́n sì gbọ́ tirẹ̀. Dájúdájú wọ́n jẹ́ ènìyàn búburú.

فَاسْتَخَفَّ قَوْمَهُ فَأَطَاعُوهُ إِنَّهُمْ كَانُوا
قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٥٥﴾

56. Nítorí náà, nígbà tí wọ́n fa ìbínú Wa, A gbẹ̀san lára wọn, A sì tẹ̀ wọ́n rì sínú odò pátápátá.

فَلَمَّا آسَفُونَا انْتَقَمْنَا مِنْهُمْ
فَأَغْرَقْنَاهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٦﴾

57. A sì ṣe wọ́n ní àríkọ́gbọ́n àti àpẹrẹ fún àwọn ìran tó ń bọ lẹ́hìn.

فَجَعَلْنَاهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِّلْآخِرِينَ ﴿٥٧﴾ ع

ÌDÁ 6

58. Nígbà tí a ba fi Isa ọmọ Maryam pa owe, kíyèsi i, àwọn

وَلَمَّا ضُرِبَ ابْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا

ènìyàn rẹ̀ a si máa pariwo nítorí rẹ̀.

قَوْمُكَ مِنْهُ يَصِدُّونَ ٥٨

59. Wọ́n sọ pé, 'Ǹjẹ́ àwọn òrìṣà wa ló dára jù ni tàbí òun (Isa)?' Wọ́n kò ṣe àpèjúwe èyí fún ọ lásán bíkòṣe fún àtakò. Bẹ́ẹ̀ kọ́, wọ́n jẹ́ alárìyán-ànjiyàn ènìyàn.

وَقَالُوٓا ءَأَٰلِهَتُنَا خَيْرٌ أَمْ هُوَ ۚ مَا ضَرَبُوهُ
لَكَ إِلَّا جَدَلًا ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ٥٩

60. Òun kò jẹ́ kiní kan ju ẹrúsìn Wa tí A ṣe ojú rere fún àti pe A ṣe é ní àwòkọ́ṣe rere fún àwọn ọmọ Isirẹli.

إِنْ هُوَ إِلَّا عَبْدٌ أَنْعَمْنَا عَلَيْهِ وَجَعَلْنَٰهُ
مَثَلًا لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٦٠

61. Bí ó bá ṣe pé A fẹ́ ni, À bá yan àwọn màláíkà nínú yín láti jẹ́ àrólé lórí ilẹ̀.

وَلَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَا مِنكُم مَّلَٰٓئِكَةً فِى
ٱلْأَرْضِ يَخْلُفُونَ ٦١

62. Ṣùgbọ́n dájúdájú, Òun jẹ́ Àmì kan fún àkókò náà. Nítorí náà kí ẹ má ṣe ṣiyèméjí nípa rẹ̀ ṣùgbọ́n kí ẹ tẹ̀lé mi. Èyí yìí ni ọ̀nà tí ó tọ́.

وَإِنَّهُۥ لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا
وَٱتَّبِعُونِ ۚ هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٦٢

63. Nítorí náà, ẹ má ṣe jẹ́ kí èṣù dí yín lọ́wọ́. Dájúdájú òún jẹ́ ọ̀tá tó hàn gbaǹgba fún yín.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ ٱلشَّيْطَٰنُ ۖ إِنَّهُۥ لَكُمْ عَدُوٌّ
مُّبِينٌ ٦٣

64. Nígbà tí Isa sì dé pẹ̀lú àwọn ẹ̀rí tó yanjú, ó wí pé, 'Nítòótọ́ èmi ti mú ọgbọ́n wá bá yín àti pé kí èmi lè ṣe àlàyé tó yanjú fún yín nínú àwọn ohun tí ẹ̀yin ń ṣe àríyànjiyàn sí. Nítorí náà, ẹ bẹ̀rù Allah kí ẹ sì gbọ́ràn sí mi lẹ́nu.

وَلَمَّا جَآءَ عِيسَىٰ بِٱلْبَيِّنَٰتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُم
بِٱلْحِكْمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِى
تَخْتَلِفُونَ فِيهِ ۖ فَٱتَّقُوا ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ٦٤

65. 'Dájúdájú Allah, Òun ni Olúwa mi àti Olúwa yín. Nítorí náà ẹ máa sìn Ín. Èyí ni ọ̀nà tí ó tọ́.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا
صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ٦٥

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِنْ بَيْنِهِمْ ۚ فَوَيْلٌ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيمٍ ٦٦

66. Ṣùgbọ́n àwọn ìjọ náà yapa láàrin ara wọn. Nítorí náà, ègbé ni fún àwọn tó ṣe àbòsí nítorí ìyà ọjọ́ olóró náà.

هَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَنْ تَأْتِيَهُمْ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ٦٧

67. Wọ́n sì dúró de wákàtí náà pé kí ó dé wá bá wọn lójijì nígbà tí wọ́n kò fura.

الْأَخِلَّاءُ يَوْمَئِذٍ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ إِلَّا الْمُتَّقِينَ ٦٨

68. Àwọn ọrẹ̀ yóò di ọ̀tá ara wọn lọ́jọ́ náà àyàfi àwọn olùpáyà (Allah) nìkan.

ÌDÁ 7

يَا عِبَادِ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ وَلَا أَنْتُمْ تَحْزَنُونَ ٦٩

69. Ẹ̀yin ẹrúsìn Mi, kò sí ìbẹ̀rù fún yín ní ọjọ́ òní yìí, bẹ́ẹ̀ ni ẹ̀yin kì yóò sì banújẹ́;

الَّذِينَ آمَنُوا بِآيَاتِنَا وَكَانُوا مُسْلِمِينَ ٧٠

70. Àwọn tó ní ìgbàgbọ́ sí àwọn Àmì Wa tí wọ́n sì túnju ara wọn sílẹ̀ (fún Wa).

ادْخُلُوا الْجَنَّةَ أَنْتُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ تُحْبَرُونَ ٧١

71. 'Ẹ wọ inú ọgbà ìdẹ̀ra náà, ẹ̀yin àti àwọn ẹnìkejì yín, ní ẹni àpọ́nlé àti onínúdídùn.'

يُطَافُ عَلَيْهِمْ بِصِحَافٍ مِنْ ذَهَبٍ وَأَكْوَابٍ ۖ وَفِيهَا مَا تَشْتَهِيهِ الْأَنْفُسُ وَتَلَذُّ الْأَعْيُنُ ۖ وَأَنْتُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ٧٢

72. A ó máa gbé àwọn àwo àti ife wúrà yípo wọn, nínú èyí tí àwọn nǹkan tí ọkàn ń fẹ́ yóò wà, tí yóò sì máa ṣojú lọ́yìn pẹ̀lú. 'Ibẹ̀ ni ẹ ó sì máa wà gbére.

وَتِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِي أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ٧٣

73. 'Èyí sì ni ọgbà ìdẹ̀ra náà tí a ti jogún rẹ̀ fún yín nípa ohun tí ẹ ti ṣe nísẹ́.

لَكُمْ فِيهَا فَاكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِنْهَا تَأْكُلُونَ ٧٤

74. 'Àwọn èso tí ẹ̀yin yóò máa jẹ ń bẹ nínú rẹ̀ fún yín lọ́pọ̀lọpọ̀.'

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي عَذَابِ جَهَنَّمَ خَالِدُونَ ٧٥

75. Dájúdájú, àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ yóò wà nínú ìyà iná.

76. A kì yóò gbé e fúyẹ́ fún wọn rárá, wọn yóò sì máa wà nínú rẹ̀ láìnírètí.

لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ٧٦

77. Àwa kò ṣe àbòsí sí wọn rárá ṣùgbọ́n àwọn ni wọ́n jẹ́ alábòsí.

وَمَا ظَلَمْنٰهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوا هُمُ الظّٰلِمِينَ ٧٧

78. Wọ́n yóò sì kígbe sókè wí pé, 'Ìwọ olùṣọ́ (iná), jẹ́ kí Olúwa rẹ̀ pa wá run'. Òun yóò sì dáhùn wí pé, 'ẹ gbọ́dọ̀ wà níbẹ̀ ni'.

وَنَادَوْا يٰمٰلِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ ۚ قَالَ إِنَّكُمْ مّٰكِثُونَ ٧٨

79. (Ọlọ́run yóò wí pé): 'Dájúdájú, A mú òdodo wá bá yín; ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú yín kọ òdodo.'

لَقَدْ جِئْنٰكُمْ بِالْحَقِّ وَلٰكِنَّ أَكْثَرَكُمْ لِلْحَقِّ كٰرِهُونَ ٧٩

80. Wọ́n ha ti pinnu lórí ọ̀nà kan ni bí? Ǹjẹ́ nígbà náà, Àwa náà ti pinnu.

أَمْ أَبْرَمُوٓا أَمْرًا فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ٨٠

81. Ṣé wọ́n rò pé Àwa kò mọ àṣírí wọn àti ìgbìmọ̀ ìkọ̀kọ̀ wọn ni? Nítòótọ́, àwọn ìránńṣẹ́ Wa ń bẹ lọ́dọ̀ wọn tí wọ́n ń ṣe àkọsílẹ̀ gbogbo nǹkan.

أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَنَجْوٰىهُمْ ۚ بَلٰى وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ يَكْتُبُونَ ٨١

82. Wí pé, 'Bí ó bá ṣe pé Ọba Oníkẹ̀ẹ́ ní ọmọkùnrin, èmi ni ìbá jẹ́ àkọ́kọ́ nínú àwọn olùjọsìn.'

قُلْ إِنْ كَانَ لِلرَّحْمٰنِ وَلَدٌ ۖ فَأَنَا أَوَّلُ الْعٰبِدِينَ ٨٢

83. Mímọ́ ni (Allah), Olúwa àwọn ọ̀run àti ayé, Olúwa Ìtẹ́ Ògo, (bẹ́ẹ̀ ni Òun kò ní nǹkan í ṣe) pẹ̀lú ohun tí wọ́n ń wé (mọ́ Ọn).

سُبْحٰنَ رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ رَبِّ الْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ٨٣

84. Nítorí náà fi wọ́n sílẹ̀ kí wọ́n máa sọ ìsọkúsọ, kí wọ́n sì máa dá ara wọn nínú dùn títí tí wọn yóò

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا وَيَلْعَبُوا حَتّٰى

يُلٰقُوْا يَوْمَهُمُ الَّذِيْ يُوْعَدُوْنَ ﴿٨٤﴾

fi pàdé ọjọ́ wọn tí a ṣe ìlérí rẹ̀ fún wọn.

وَهُوَ الَّذِيْ فِي السَّمَآءِ اِلٰـهٌ وَّفِي الْاَرْضِ
اِلٰـهٌ ؕ وَهُوَ الْحَكِيْمُ الْعَلِيْمُ ﴿٨٥﴾

85. Àti pé Òun ni Ọlọ́run ní àwọn ọ̀run àti ní ayé; Òun sì ni Ọlọgbọ́n jùlọ, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

وَتَبٰرَكَ الَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۚ وَعِنْدَهٗ عِلْمُ
السَّاعَةِ ۚ وَاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٨٦﴾

86. Ẹni Ìbùkún ni ẹni tí ìṣàkóso ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé jẹ́ tiRẹ̀ àti ohun gbogbo tí ń bẹ láàrin wọn, ọ̀dọ Rẹ̀ sì ni ìmọ̀ àkókò náà wà, àti pè ọ̀dọ Rẹ̀ ni a ó da yín padà sí.

وَلَا يَمْلِكُ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ
دُوْنِهِ الشَّفَاعَةَ اِلَّا مَنْ شَهِدَ بِالْحَقِّ
وَهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿٨٧﴾

87. Àwọn tí wọ́n ń ké pè lẹ́hìn Rẹ̀ kò ní agbára ìṣìpẹ̀ àyàfi ẹni tó ń jẹ́rìí sí òtítọ́ náà, wọ́n sì mọ̀ (ọ́n).

وَلَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَهُمْ
لَيَقُوْلُنَّ اللّٰهُ فَاَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ﴿٨٨﴾

88. Bí ìwọ bá sì bi wọ́n léèrè pé, ‘Ta ni ó dá wọn?’, wọn yóò sọ pọ̀ngbá pé, ‘Allah’. Báwo ni ó tijẹ́ tí wọ́n fi ń yí padà?

وَقِيْلِهٖ يٰرَبِّ اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ لَّا
يُؤْمِنُوْنَ ﴿٨٩﴾ وقف لازم

89. (Mo fi) igbe rẹ̀ (tó ń ké gbọnmọgbọnmọ) pé ‘Olúwa mi!’ (búra), dájúdájú àwọn wọ̀nyí kò ní gbàgbọ́.

فَاصْفَحْ عَنْهُمْ وَقُلْ سَلٰمٌ ؕ فَسَوْفَ
يَعْلَمُوْنَ ﴿٩٠﴾ ع

90. Tó bá rí bẹ́ẹ̀, yẹra kúrò lọ́dọ̀ wọn, kí o sì wí pé, ‘Àláàfíà’; wọn yóò mọ̀ láìpẹ́.




## AL-DUKHAAN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. HAA MIIM (Ẹni ìyìn tọ́ sí, Ológo jùlọ).

حٰمٓ ٢

3. Mo fi Ìwé náà tí ó kún fún àlàyé búra.

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ٣

4. Nítòótọ́ A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ní òru oníbùkún. Dájúdájú Àwa jẹ́ Olùkìlọ̀.

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ فِيْ لَيْلَةٍ مُّبٰرَكَةٍ اِنَّا كُنَّا مُنْذِرِيْنَ ٤

5. Nínú rẹ̀ (òru náà) ni A ṣe ìpinnu ohun gbogbo tó kún fún ọgbọ́n,

فِيْهَا يُفْرَقُ كُلُّ اَمْرٍ حَكِيْمٍ ٥

6. (Pẹ̀lú) Àṣẹ (tiWa). Dájúdájú Àwa ti máa ń rán àwọn òjíṣẹ́,

اَمْرًا مِّنْ عِنْدِنَا ؕ اِنَّا كُنَّا مُرْسِلِيْنَ ٦

7. Gẹ́gẹ́ bí àánú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ. Dájúdájú, Òun ni Olùgbọ, Olùmọ̀ ohun gbogbo,

رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ؕ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ٧

8. Olúwa àwọn ọ̀run àti ayé àti ohun gbogbo tí ń bẹ ní ààrin wọn, bí ẹ bá máa gbàgbọ́.

رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۘ اِنْ كُنْتُمْ مُّوْقِنِيْنَ ٨

9. Kò sí Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Rẹ̀. Òun a máa fún ni ní ẹ̀mí, A sì máa fi ikú pa ni. Òun ni Olúwa yín àti Olúwa àwọn bàbá ńlá yín.

لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ؕ رَبُّكُمْ وَرَبُّ اٰبَآئِكُمُ الْاَوَّلِيْنَ ٩

10. Síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n ń ṣeré kiri nínú iyèméjì.

بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ يَّلْعَبُوْنَ ١٠

11. Nítorí náà, máa retí ọjọ́ náà, tí ojú-ọ̀run yóò mú èéfín tí ó hàn gbangba jáde wá,

فَارْتَقِبْ يَوْمَ تَأْتِي السَّمَاءُ بِدُخَانٍ مُبِينٍ ﴿١١﴾

12. Tí yóò bo àwọn ènìyàn mọlẹ̀. Èyi yóò sì jẹ́ ìyà olóró.

يَغْشَى النَّاسَ ۖ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٢﴾

13. (Àwọn ènìyàn yóò sì kígbe pe): ‘Olúwa wa, jọ̀wọ́ mú ìyà yí kúrò fún wa, nítòótọ́, onígbàgbọ́ ni wá”.

رَبَّنَا اكْشِفْ عَنَّا الْعَذَابَ إِنَّا مُؤْمِنُونَ ﴿١٣﴾

14. Báwo ni ìrántí yóò ṣe ṣe wọ́n lóore, nígbà tí òjíṣẹ́ kan tó ń ṣe àlàyé ọ̀rọ̀ yékéyéké ti wá bá wọn,

أَنَّىٰ لَهُمُ الذِّكْرَىٰ وَقَدْ جَاءَهُمْ رَسُولٌ مُبِينٌ ﴿١٤﴾

15. Síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n ń yí padà kúrò lọ́dọ̀ rẹ̀, wọ́n sì ń wí pé: ‘wọ́n ń kọ́ ọ ni, wèrè sì ni pẹ̀lú?’

ثُمَّ تَوَلَّوْا عَنْهُ وَقَالُوا مُعَلَّمٌ مَجْنُونٌ ﴿١٥﴾ وقف لازم

16. Àwa yóò mú ìyà náà kúrò fún ìgbà díẹ̀, ṣùgbọ́n nítòótọ́, ẹ̀yin yóò tún padà (sí àìgbàgbọ́).

إِنَّا كَاشِفُو الْعَذَابِ قَلِيلًا ۚ إِنَّكُمْ عَائِدُونَ ﴿١٦﴾ وقف لازم

17. Ní ọjọ́ tí A ó gba yín mú, ní gbígbámú tó burú, dájúdájú Àwa yóò gbẹ̀san.

يَوْمَ نَبْطِشُ الْبَطْشَةَ الْكُبْرَىٰ ج إِنَّا مُنْتَقِمُونَ ﴿١٧﴾

18. A dán àwọn ènìyàn Fir’aona wò ṣíwájú wọn, òjíṣẹ́ alápọ̀n-ọ́nlé kan sì dé wá bá wọn,

وَلَقَدْ فَتَنَّا قَبْلَهُمْ قَوْمَ فِرْعَوْنَ وَجَاءَهُمْ رَسُولٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

19. (Tí ó ń wí pé), ‘Ẹ kò àwọn ẹrú Allah fún mi. Nítòótọ́, èmí jẹ́ òjíṣẹ́ kan tí ó tó fi ọkàn tán sí yín;

أَنْ أَدُّوا إِلَيَّ عِبَادَ اللَّهِ ۖ إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٩﴾

20. ‘Àti pé kí ẹ má ṣe gbé ara yín ga sí Allah. Dájúdájú èmí ti dé wá bá yín pẹ̀lú Aṣẹ tí ó yanjú.

وَأَنْ لَا تَعْلُوا عَلَى اللَّهِ ج إِنِّي آتِيكُمْ بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٢٠﴾

21. ‘Èmí sì sá di Olúwa mi tí Í ṣe Olúwa yín, kí ẹ̀yin má baà sọ mí lókuta pa,

وَإِنِّيْ عُذْتُ بِرَبِّيْ وَرَبِّكُمْ أَنْ تَرْجُمُوْنِ ﴿٢١﴾

22. ‘Tí ẹ kò bá sì gbà mí gbọ́, ẹ yàgò kúrò lọ́dọ̀ mi.’

وَإِنْ لَّمْ تُؤْمِنُوْا لِيْ فَاعْتَزِلُوْنِ ﴿٢٢﴾

23. O si ke pe Olúwa rẹ̀ (pé), ‘Nítòótọ́ àwọn wọ̀nyí jẹ́ ẹlẹ́ṣẹ̀ ènìyàn’.

فَدَعَا رَبَّهٗٓ أَنَّ هٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُوْنَ ﴿٢٣﴾

24. (Allah wí pé), ‘Ko àwọn ẹrú Mi jáde lóru; ó dájú pé wọn yóò lépa yín.

فَأَسْرِ بِعِبَادِيْ لَيْلًا إِنَّكُمْ مُّتَّبَعُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. ‘Kí ẹ sì yára la òkun já nígbà tí ó bá dákẹ́ rọ́rọ́. Dájúdájú wọ́n jẹ́ ìjọ kan tí yóò tẹ̀rì.

وَاتْرُكِ الْبَحْرَ رَهْوًا ؕ إِنَّهُمْ جُنْدٌ مُّغْرَقُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Mélòóméloò ni àwọn ọgbà àti àwọn ìṣẹ́lẹ̀rú tí wọ́n fi sílẹ̀!

كَمْ تَرَكُوْا مِنْ جَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿٢٦﴾

27. Àti àwọn oko ọkà àti àwọn ààyè alápọ̀n-ọ́nlé.

وَّزُرُوْعٍ وَّمَقَامٍ كَرِيْمٍ ﴿٢٧﴾

28. Àti àwọn ìdẹ̀ra tí wọ́n ń jẹ ìgbádùn rẹ̀.

وَّنَعْمَةٍ كَانُوْا فِيْهَا فٰكِهِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. Báyìí (ni a ṣe ìpinnu rẹ̀ pé yóò rí). A sì jẹ́ kí àwọn mìíràn jogún àwọn nǹkan wọ̀nyí.

كَذٰلِكَ قف وَأَوْرَثْنٰهَا قَوْمًا اٰخَرِيْنَ ﴿٢٩﴾

30. Ọ̀run àti ayé kò sì sunkún wọn, bẹ́ẹ̀ ni a kò lọ́ wọn lára.

فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ السَّمَآءُ وَالْأَرْضُ وَمَا كَانُوْا مُنْظَرِيْنَ ﴿٣٠﴾

ÌDÁ 2

31. A sì gba àwọn ọmọ Israẹli là kúrò lọ́wọ́ ìyà ìsọni-di-yẹpẹrẹ

وَلَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِيْٓ إِسْرَآءِيْلَ مِنَ الْعَذَابِ الْمُهِيْنِ ﴿٣١﴾

32. Ọwọ́ Fir’aona; dájúdájú ó jẹ́ onígberaga láàrin àwọn tó kọjá ẹnu ààlà.

مِنْ فِرْعَوْنَ ؕ إِنَّهٗ كَانَ عَالِيًا مِّنَ الْمُسْرِفِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. A sì mọ̀-ọ́n-mọ̀ ṣà wọ́n lẹ́ṣà tayọ gbogbo àwọn ènìyàn (àsìkò wọn).

وَلَقَدِ اخْتَرْنٰهُمْ عَلٰى عِلْمٍ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. A fún wọn ní àwọn Àmì nínú èyí tí àdánwò tó dájú gbangba wà.

وَاٰتَيْنٰهُمْ مِّنَ الْاٰيٰتِ مَا فِيْهِ بَلٰٓؤٌا مُّبِيْنٌ ﴿٣٤﴾

35. Dájúdájú àwọn (ènìyàn) wọ̀nyí máa ń sọ pé:

اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ لَيَقُوْلُوْنَ ﴿٣٥﴾

36. 'Ẹ̀ẹ̀kan péré náà la máa kú, ẹnikan ò sì ní jí wa dìde.

اِنْ هِيَ اِلَّا مَوْتَتُنَا الْاُوْلٰى وَمَا نَحْنُ بِمُنْشَرِيْنَ ﴿٣٦﴾

37. Nítorí náà, ẹ jí àwọn bàbá wa padà, to bá jẹ́ òdodo lẹ ń sọ'.

فَاْتُوْا بِاٰبَآئِنَآ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٣٧﴾

38. Ǹjẹ́ àwọn ló sàn jù ni tàbí àwọn ènìyàn Tubba' àti àwọn tí wọ́n wà ṣíwájú wọn? A pa wọ́n run nítorí pé wọ́n jẹ́ ẹlẹ́ṣẹ̀.

اَهُمْ خَيْرٌ اَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ ۙ وَّالَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ اَهْلَكْنٰهُمْ ز اِنَّهُمْ كَانُوْا مُجْرِمِيْنَ ﴿٣٨﴾

39. Àwa kò dá àwọn ọ̀run àti ayé àti ohun gbogbo tí ń bẹ láàrin wọn fún eré lásán.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لٰعِبِيْنَ ﴿٣٩﴾

40. A kò dá wọn bí kò ṣe níbamu pẹ̀lú òdodo (àti ẹ̀tọ́), ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò mọ̀.

مَا خَلَقْنٰهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٤٠﴾

41. Dájúdájú Ọjọ́ Ìpinnu ni àsìkò tí a yàn fún gbogbo wọn.

اِنَّ يَوْمَ الْفَصْلِ مِيْقَاتُهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٤١﴾

42. Ọjọ́ tí ọ̀rẹ́ kan kì yóò wúlò fún ọ̀rẹ́ mìíràn rárá, a kò sì ní ràn wọ́n lọ́wọ́,

يَوْمَ لَا يُغْنِيْ مَوْلًى عَنْ مَّوْلًى شَيْـًٔا وَّلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿٤٢﴾

43. Àyàfi ẹni tí Allah bá ṣíjú àánú wò. Dájúdájú Òun ni Alágbára, Aláàánú.

اِلَّا مَنْ رَّحِمَ اللّٰهُ ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿٤٣﴾ ع

ÌDÁ 3

44. Dájúdájú igi Sakuum

إِنَّ شَجَرَتَ الزَّقُّومِ ﴿٤٤﴾

45. Ni yóò jẹ́ oúnjẹ àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀,

طَعَامُ الْأَثِيمِ ﴿٤٥﴾

46. Tí ó dà bí bàbà yíyọ́, yóò máa hó nínú ikùn wọn,

كَالْمُهْلِ ۛ يَغْلِي فِي الْبُطُونِ ﴿٤٦﴾ معانقة

47. Bí omi gbígbóná.

كَغَلْيِ الْحَمِيمِ ﴿٤٧﴾

48. (A ó pa wọ́n láṣẹ pé) Ẹ mú un, kí ẹ sì wọ́ ọ lọ sí inú iná tó ń jò bùlàbùlà;

خُذُوهُ فَاعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَاءِ الْجَحِيمِ ﴿٤٨﴾

49. Lẹ́hìn náà, ẹ fi ìyà omi gbígbóná pá a lórí.

ثُمَّ صُبُّوا فَوْقَ رَأْسِهِ مِنْ عَذَابِ الْحَمِيمِ ﴿٤٩﴾

50. (A o si sọ wí pé) tọ́ ọ wò! Dájúdájú, ìwọ ka ara rẹ̀ kún alágbára, ẹni àpọ́nlé.

ذُقْ إِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ الْكَرِيمُ ﴿٥٠﴾

51. Dájúdájú, èyí ni ohun tí ẹ ń ṣe iyèméjì sí.'

إِنَّ هَٰذَا مَا كُنْتُمْ بِهِ تَمْتَرُونَ ﴿٥١﴾

52. Dájúdájú àwọn olùpayà Allah yóò wà nínú ààyè ìfọ̀kànbalẹ̀.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي مَقَامٍ أَمِينٍ ﴿٥٢﴾

53. Àti àwọn ọgbà pẹ̀lú omi ìṣẹ́lẹ̀rú.

فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿٥٣﴾

54. Wọn yóò wọ asọ àrán tó fẹ́lẹ́ àti èyí tó nípọn, wọn yóò wà ní ìdojukojú.

يَلْبَسُونَ مِنْ سُنْدُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُتَقَابِلِينَ ﴿٥٤﴾

55. (Bí yóò ṣe rí) nìyẹn. A ó sì fi àwọn obìnrin, ẹlẹ́yinjúẹgẹ́ ṣe aya fún wọn.

كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَاهُمْ بِحُورٍ عِينٍ ﴿٥٥﴾

56. Wọn yóò máa bèèrè fún oríṣìríṣìí èso níbẹ̀ (pẹ̀lú àláàfíà) àti ìfàyàbalẹ̀.

يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَاكِهَةٍ آمِنِينَ ﴿٥٦﴾

57. Wọn kì yóò tọ́ ikú mìíràn wò níbẹ̀ yàtọ̀ sí ikú àkọ́kọ́. Òun yóò sì gbà wọ́n là lọ́wọ́ iná tó ń jò bùlàbùlà,

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا الْمَوْتَ إِلَّا الْمَوْتَةَ الْأُولَىٰ ۖ وَوَقَاهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿٥٧﴾

58. (Gẹ́gẹ́ bí) ojúure láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ. Èyí ni àṣeyọrí tó ga.

فَضْلًا مِّن رَّبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٥٨﴾

59. A sì ti ṣe é (Al-Kur'an) ní ìrọ̀rún lórí ahọ́n rẹ, kí wọ́n baà lè máa kíyèsara.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَاهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٩﴾

60. Nítorí náà máa wòye, àwọn náà ń wòye.

فَارْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ﴿٦٠﴾ ع



# AL-JAASIYA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. *HAA MIIM* (Ẹni ìyìn tọ́ sí, Ológo jùlọ).

حٰمٓ ②

3. Àsọ̀kalẹ̀ Ìwé yìí wá láti ọ̀dọ̀ Allah Alágbára jùlọ, Ọlọgbọ́n jùlọ.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ③

4. Dájúdájú àwọn Àmì ń bẹ ní àwọn ọ̀run àti ayé fún àwọn tó gbàgbọ́ lódodo.

اِنَّ فِي السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ لَاٰيٰتٍ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ④

5. Bẹ́ẹ̀ ni àwọn àmì ń bẹ nínú ìṣẹ̀dá yín àti àwọn ẹ̀dá tí Ó fọ́nká (sórí ilẹ̀) fún àwọn tó ní ìgbàgbọ́ tó dájú.

وَ فِيْ خَلْقِكُمْ وَمَا يَبُثُّ مِنْ دَآبَّةٍ اٰيٰتٌ لِّقَوْمٍ يُّوْقِنُوْنَ ⑤

6. Àwọn àmì tún ń bẹ nínú ìsípòpadà òru àti ọ̀sán ati ohun tí Allah ń sọ̀ kalẹ̀ láti ojú ọ̀run nínú ìpèsè, tí Ó fi ń sọ ilẹ̀ di alààyè lẹ́hìn tí ó ti ṣá, àti ìyípadà atẹ́gùn, fún àwọn ènìyàn tó ń ṣe làákàyè.

وَاخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ مِنَ السَّمَآءِ مِنْ رِّزْقٍ فَاَحْيَا بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَ تَصْرِيْفِ الرِّيٰحِ اٰيٰتٌ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ⑥

7. Àwọn wọ̀nyí ni àwọn Àmì Allah tí A kà fún ọ pẹ̀lú òdodo. Ọrọ wo tún ni wọn yóò gbàgbọ́ lẹ́hìn (tí wọ́n ti kọ ti) Allah àti àwọn Àmì Rẹ̀.

تِلْكَ اٰيٰتُ اللّٰهِ نَتْلُوْهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ فَبِاَيِّ حَدِيْثٍ بَعْدَ اللّٰهِ وَ اٰيٰتِهٖ يُؤْمِنُوْنَ ⑦

8. Ègbé ni fún gbogbo àwọn òpùrọ́ ẹlẹ́ṣẹ̀;

وَيْلٌ لِّكُلِّ اَفَّاكٍ اَثِيْمٍ ⑧

يَّسْمَعُ اٰيٰتِ اللّٰهِ تُتْلٰى عَلَيْهِ ثُمَّ يُصِرُّ
مُسْتَكْبِرًا كَاَنْ لَّمْ يَسْمَعْهَا ۚ فَبَشِّرْهُ
بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ٩

9. Tó ń gbọ́ kíka àwọn àmì Allah fún un, tó tún ń tẹ̀síwájú (nínú aìgbàgbọ́ rẹ̀) ní ti ìgbéraga, bí ẹni pé kò gbọ́ ọ rárá. Nítorí náà fún un ní ìró ìyà olóró.

وَاِذَا عَلِمَ مِنْ اٰيٰتِنَا شَيْـًٔا ۨ اتَّخَذَهَا
هُزُوًا ؕ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ١٠

10. Àti pé nígbà tí òun bá kọ́ ohun kan nínú àwọn Àmì Wa, òun fi ṣe yẹ̀yẹ́. Ìyà tó ń sọ ni di ẹni yẹpẹrẹ ni yóò jẹ irú wọn.

مِنْ وَّرَآئِهِمْ جَهَنَّمُ ۚ وَلَا يُغْنِيْ عَنْهُمْ
مَّا كَسَبُوْا شَيْـًٔا وَّلَا مَا اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ اَوْلِيَآءَ ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ١١

11. Iná ń bẹ níwájú wọn; ohun tí wọ́n ti ṣe kó jọ kò ní ṣe wọ́n ní àǹfàní kankan, bẹ́ẹ̀ náà ni àwọn tí wọ́n mú ní aláàbò lẹ́hìn Allah. Wọ́n yóò sì jẹ ìyà tó tóbi.

هٰذَا هُدًى ۚ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ
ع ٢ ١٧ رَبِّهِمْ لَهُمْ عَذَابٌ مِّنْ رِّجْزٍ اَلِيْمٌ ١٢

12. Èyí ni ìtọ́sọ́nà. Ìnira ìyà olóró yóò sì jẹ́ ti àwọn tó bá ṣe àìgbà àwọn Àmì Olúwa wọn gbọ́.

ÌDÁ 2

اَللّٰهُ الَّذِيْ سَخَّرَ لَكُمُ الْبَحْرَ لِتَجْرِيَ
الْفُلْكُ فِيْهِ بِاَمْرِهٖ وَلِتَبْتَغُوْا مِنْ فَضْلِهٖ
وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ١٣

13. Allah ni Ẹni tí Ó tẹ òkun lóríba fún yín, kí àwọn ọkọ̀ lè máa lọ lórí rẹ̀ pẹ̀lú Àṣẹ Rẹ̀. Kí ẹ sì lè máa wá ojú rere Rẹ̀, àti pè kí ẹ lè máa dúpẹ́.

وَسَخَّرَ لَكُمْ مَّا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي
الْاَرْضِ جَمِيْعًا مِّنْهُ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ
لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ١٤

14. Ó sì tẹ ohun gbogbo tó wà ní ọ̀run àti ayé lóríba fún yín: (gbogbo èyí) pátápátá láti ọ̀dọ Rẹ ni. Dájúdájú Àmì ń bẹ nínú èyí fún àwọn tí wọ́n ń ronú jinlẹ̀.

قُلْ لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا يَغْفِرُوْا لِلَّذِيْنَ
لَا يَرْجُوْنَ اَيَّامَ اللّٰهِ لِيَجْزِيَ قَوْمًا
بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ١٥

15. Sọ fún àwọn tó gbàgbọ́ lódodo kí wọ́n foríjìn àwọn tí kò retí àwọn ọjọ́ (ìpàdé pẹ̀lú) Allah, kí Ó lé san àwọn ènìyàn lẹ́san ohun tí wọ́n ṣe.

16. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe rere, ó ṣe é fún ẹ̀mí ara rẹ̀; ẹnikẹ́ni tó bá sì ṣe aburú, ó ṣe é fún ìpalára ara rẹ̀. Lẹ́hìn náà ọ̀dọ̀ Olúwa yín ni a ó da yín padà sí.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ اَسَاۤءَ
فَعَلَيْهَا ۫ ثُمَّ اِلٰى رَبِّكُمْ تُرْجَعُوْنَ ﴿١٦﴾

17. Àti pé, dájúdájú, A fún àwọn ọmọ Israẹli ní Ìwé àti ètò ìṣèjọba àti ìjẹ́ òjíṣẹ́, A sì pèsè fún wọn nínú àwọn ohun tó dára. Àwa sì fún wọn ní àjùlọ lórí gbogbo ènìyàn (ìgbà tiwọn).

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا بَنِيْٓ اِسْرَاۤءِيْلَ الْكِتٰبَ
وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ وَرَزَقْنٰهُمْ مِّنَ
الطَّيِّبٰتِ وَفَضَّلْنٰهُمْ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٧﴾

18. Àwa sì fún wọn ní àlàyé tó yanjú nípa òfin náà. Wọn kò ṣe ìyapa ẹnu bíkòṣe lẹ́hìn tí ìmọ̀ dé wá bá wọn, ní ti ìlara láàrin ara wọn. Dájúdájú, Olúwa rẹ̀ yóò ṣe ìdajọ láàrin wọn lọ́jọ́ Àjínde nípa ohun tí wọ́n ń ṣe ìyapa ẹnu sí.

وَاٰتَيْنٰهُمْ بَيِّنٰتٍ مِّنَ الْاَمْرِ ۚ فَمَا
اخْتَلَفُوْٓا اِلَّا مِنْۢ بَعْدِ مَا جَاۤءَهُمُ
الْعِلْمُ ۙ بَغْيًاۢ بَيْنَهُمْ ۗ اِنَّ رَبَّكَ يَقْضِيْ
بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كَانُوْا فِيْهِ
يَخْتَلِفُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Lẹ́hìn náà, Àwa fi ọ́ lé ọ̀nà èyí tó yanjú nínú òfin; nítorí náà máa tẹ̀lé e, má sì ṣe tẹ̀lé ifẹ́ inú àwọn tí kò ní ìmọ.

ثُمَّ جَعَلْنٰكَ عَلٰى شَرِيْعَةٍ مِّنَ الْاَمْرِ
فَاتَّبِعْهَا وَلَا تَتَّبِعْ اَهْوَاۤءَ الَّذِيْنَ
لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٩﴾

20. Dájúdájú, wọn kò lè ṣe ọ́ ní ànfàní kan lọ́dọ́ Allah. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn alábòsí, ọ̀rẹ́ ni wọ́n jẹ́ sí ara wọn, Allah sì jẹ́ ọ̀rẹ́ àwọn olùpáyà Rẹ̀.

اِنَّهُمْ لَنْ يُّغْنُوْا عَنْكَ مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ۗ وَ
اِنَّ الظّٰلِمِيْنَ بَعْضُهُمْ اَوْلِيَاۤءُ بَعْضٍ ۚ
وَاللّٰهُ وَلِيُّ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٢٠﴾

21. (Ìwé) yìí (kún fún) ẹ̀rí tó dájú fún ọmọnìyàn, ó sì jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti àánú fún àwọn ènìyàn tó ní ìgbàgbọ́ tó rinlẹ̀.

هٰذَا بَصَاۤئِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَّرَحْمَةٌ
لِّقَوْمٍ يُّوْقِنُوْنَ ﴿٢١﴾

22. Tàbí àwọn oníṣẹ́ búburú ha ń rò wí pé A ó ṣe wọ́n bákan náà

اَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ اجْتَرَحُوا السَّيِّاٰتِ اَنْ
نَّجْعَلَهُمْ كَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا

pẹ̀lú àwọn tó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, kí ikú wọn àti ààyè wọn lè rí bákan náà? Aburú (pátá gbáà) ni ohun tí wọ́n ń dá lẹ́jọ́.

الصّٰلِحٰتِ ۙ سَوَآءً مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ
سَآءَ مَا يَحْكُمُوْنَ ﴿٢٢﴾ ع ١٨

ÌDÁ 3

23. Allah ti ṣẹ̀dá ọ̀run àti ayé pẹ̀lú òdodo, kí a lè san olúkúlùkù ẹ̀mí lẹ́san gẹ́gẹ́ bí iṣẹ́ tó ti ṣe, a kò sì ní ṣe àbòsí fún wọn.

وَخَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ
وَلِتُجْزٰى كُلُّ نَفْسٍۢ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ
لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٢٣﴾

24. Ìwọ kò ha ti rí ẹni tó mú ìfẹ́ inú ara rẹ̀ ní ọlọ́run rẹ̀, tí Allah sì ti mọ̀-ọ́n-mọ̀ jẹ́ kí ó ṣìnà, Ó sì tún fi èdìdí dí etí rẹ̀ àti ọkàn rẹ̀ pa, Ó sì fi èbìbò bo ojú rẹ̀. Ta ni ẹni náà, tó lè tọ́ ọ sọ́nà lẹ́hìn Allah? Ẹ kì yóò ha rántí bí?

اَفَرَءَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ اِلٰهَهٗ هَوٰىهُ وَ
اَضَلَّهُ اللّٰهُ عَلٰى عِلْمٍ وَّخَتَمَ عَلٰى سَمْعِهٖ
وَقَلْبِهٖ وَجَعَلَ عَلٰى بَصَرِهٖ غِشٰوَةً ؕ فَمَنْ
يَّهْدِيْهِ مِنْۢ بَعْدِ اللّٰهِ ؕ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Wọ́n sì ń wí pé, ‘Kò sí nǹkan kan bíkòṣe ìgbésí ayé wa ti ìsinsinyìí; àwa ń kú, àwa sì ń ṣẹ̀mí, kò sí ohun kan tí yóò pa wá rẹ̀ bíkòṣe àkókò. Ṣùgbọ́n wọn kò ní ìmọ̀ kan gidi nípa rẹ̀, wọ́n kàn ń ro àròsọ lásán ni.

وَقَالُوْا مَا هِيَ اِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا
نَمُوْتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَآ اِلَّا الدَّهْرُ ۚ
وَمَا لَهُمْ بِذٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۚ اِنْ هُمْ
اِلَّا يَظُنُّوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Àti pé, nígbà tí A bá ka àwọn Àmì Wa tó yanjú fún wọn; iyàn wọn kò ju kí wọ́n máa sọ wí pé: ‘Ẹ mú àwọn bàbá wa padà wá bá wa bí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo’.

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ مَّا كَانَ
حُجَّتَهُمْ اِلَّآ اَنْ قَالُوا ائْتُوْا بِاٰبَآئِنَآ
اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٢٦﴾

27. Wí pé: ‘Allah ni Ẹni tí Ó fún yín ní ìyè, Òun ni yóò sì tún fi ikú pa yín, lẹ́hìn náà yóò kó yín jọ pọ̀ ní Ọjọ́ Àjíǹde tí kò sí iyèméjì nípa

قُلِ اللّٰهُ يُحْيِيْكُمْ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ
يَجْمَعُكُمْ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيْهِ

وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٢٧﴾ ع ٣ ١٩

rẹ̀. Ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn ni kò mọ̀.'

ÌDÁ 4

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَيَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَّخْسَرُ الْمُبْطِلُوْنَ ﴿٢٨﴾

28. Ti Allah ni àkoso ọ̀run àti ayé àti pè ní ọjọ́ tí àkókò náà yóò dé, ní ọjọ́ náà, àwọn tó kọ òdodo yóò ṣòfò.

وَتَرٰى كُلَّ اُمَّةٍ جَاثِيَةً ۫ كُلُّ اُمَّةٍ تُدْعٰٓى اِلٰى كِتٰبِهَا ؕ اَلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٩﴾

29. Àti pé ìwọ yóò rí gbogbo ènìyàn lórí ìkúnlẹ̀; a ó máa pe àwọn ènìyàn sí àkọsílẹ̀ wọn (a ó sì sọ fún wọn pé), 'Lónìí yìí ni a ó san yín lẹ́san ohun tí ẹ ṣe.

هٰذَا كِتٰبُنَا يَنْطِقُ عَلَيْكُمْ بِالْحَقِّ ؕ اِنَّا كُنَّا نَسْتَنْسِخُ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٣٠﴾

30. Ìwe wa nìyí; ó ń sọ òtítọ́ nípa yín. Dájúdájú Àwa ti ṣe àkọsílẹ̀ (gbogbo) ohun tí ẹ ń ṣe (lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́).

فَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَيُدْخِلُهُمْ رَبُّهُمْ فِيْ رَحْمَتِهٖ ؕ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْمُبِيْنُ ﴿٣١﴾

31. Ní ti àwọn tó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n tún ṣe iṣẹ́ rere, Olúwa wọn yóò gbà wọ́n sínú àánú Rẹ̀. Èyí ni àṣeyọrí tó yanjú.

وَاَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۫ اَفَلَمْ تَكُنْ اٰيٰتِيْ تُتْلٰى عَلَيْكُمْ فَاسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنْتُمْ قَوْمًا مُّجْرِمِيْنَ ﴿٣٢﴾

32. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tó ṣàìgbàgbọ́: (A ó wí fún wọn pé:) 'Ǹjẹ́ a kò ha ti ka àwọn Àmì Mi fún yín bí? Ṣùgbọ́n ẹ̀yin gbéraga, ẹ sì jẹ̀bi.

وَاِذَا قِيْلَ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّالسَّاعَةُ لَا رَيْبَ فِيْهَا قُلْتُمْ مَّا نَدْرِيْ مَا السَّاعَةُ ۙ اِنْ نَّظُنُّ اِلَّا ظَنًّا وَّمَا نَحْنُ بِمُسْتَيْقِنِيْنَ ﴿٣٣﴾

33. 'Àti pé nígbà tí a wí pé: 'Òtítọ́ gidi ni ìlérí Allah, àti pè nípa ti àkókò náà, kò sí iyèméjì nípa (dídé) rẹ̀,' ẹ̀yin wí pé, 'Àwa kò mọ ohun tó ń jẹ́ àkókò náà; àwa sì rò pé kì í ṣe nǹkan kan ju àròsọ lásán, àwa kò sì ní ìmọ̀ tó dájú nípa rẹ̀.'"

34. (Ìrẹ́dìí) aburú ìṣe wọn yóò sì hàn sí wọn, ohun tí wọ́n fi ń ṣe yẹ̀yẹ́ yóò sì ká wọn mọ́.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا عَمِلُوْا وَحَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ٣٤

35. A ó sì wí (fún wọn) pé, 'Lónìí yìí, Àwa yóò gbàgbé yín, gẹ́gẹ́ bí ẹ̀yin náà ṣe gbàgbé ìpàdé yín ti ọjọ́ òní. Ina ni yóò sì jẹ́ ibi ìsinmi yín, kò sì ní sí olùrànlọ́wọ́ kankan fún yín.

وَقِيْلَ الْيَوْمَ نَنْسٰىكُمْ كَمَا نَسِيْتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هٰذَا وَمَاْوٰىكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ٣٥

36. 'Èyí jẹ bẹ́ẹ̀, nítorí pé ẹ ti mú àwọn Àmì Allah ní yẹ̀yẹ́, àti pè ìgbésí ayé yìí tún tàn yín jẹ.' Nítorí náà, lọ́jọ́ náà, a kò ní mú wọn jáde kúrò níbẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni a kò ní fún wọn ní ààyè àtidé ẹnu ọ̀nà.

ذٰلِكُمْ بِاَنَّكُمُ اتَّخَذْتُمْ اٰيٰتِ اللّٰهِ هُزُوًا وَّغَرَّتْكُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ لَا يُخْرَجُوْنَ مِنْهَا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُوْنَ ٣٦

37. Nítorí náà gbogbo ìyìn ti Allah ni, Olúwa àwọn ọ̀run, Oluwa àgbáyé, Olúwa gbogbo ẹ̀dá.

فَلِلّٰهِ الْحَمْدُ رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَرَبِّ الْاَرْضِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ٣٧

38. TiRẹ̀ sì ni kàǹkà ní àwọn ọ̀run àti ní ayé; Òun sì ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَلَهُ الْكِبْرِيَآءُ فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ٣٨




## AL-AHKỌỌF

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

ÌPÍN 26

الجزء ٢٦

2. *HAA MIIM* (Ẹni ìyìn tọ́ sí, Ológo jùlọ).

حٰمٓ ②

3. Asọ̀kalẹ̀ Ìwé yìí wá láti ọ̀dọ̀ Allah Alágbára jùlọ, Ọlọgbọ́n jùlọ.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ③

4. A kò dá àwọn ọ̀run àti ayé àti ohun gbogbo tí ń bẹ láàrin wọn bíkòṣe pẹ̀lú òdodo àti fún àsìkò kan tí a yàn, ṣùgbọ́n àwọn aláìgbàgbọ́ ń ṣẹ́rí kúrò nibi ohun tí a ń ṣe ìkìlọ̀ rẹ̀ fún wọn.

مَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ مَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَ اَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَمَّآ اُنْذِرُوْا مُعْرِضُوْنَ ④

5. Sọ wí pé, 'Ǹjẹ́ ẹ̀yin mọ ohun tí ẹ ń ké pè lẹ́hìn Allah bí? Ẹ fi ohun tí wọ́n dá lórí ilẹ̀ hàn mí. Tàbí wọ́n ha ní ìpín nínú (dídá) àwọn ọ̀run bí? Ẹ mú Ìwé kan (tí a sọ̀kalẹ̀) ṣíwájú èyí wá fún mi, tàbí ipa ìmọ̀ kan (láti jẹ́rìí gbe ara yín), tó bá jẹ́ (lóòótọ́) ni e ń sọ òdodo.'

قُلْ اَرَءَيْتُمْ مَّا تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَرُوْنِيْ مَاذَا خَلَقُوْا مِنَ الْاَرْضِ اَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِى السَّمٰوٰتِ ؕ اِيْتُوْنِيْ بِكِتٰبٍ مِّنْ قَبْلِ هٰذَآ اَوْ اَثٰرَةٍ مِّنْ عِلْمٍ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ⑤

6. Ta ni ẹni tí ó ṣìnà ju àwọn tó ń pe àwọn ohun tí kò lè jẹ́ ìpè wọn lẹ́hìn Allah títí di ọjọ́ Àjíǹde, tí wọn kò tilẹ̀ mọ̀ nípa ìpè wọn?

وَمَنْ اَضَلُّ مِمَّنْ يَّدْعُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَنْ لَّا يَسْتَجِيْبُ لَهٗٓ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ وَهُمْ عَنْ دُعَآئِهِمْ غٰفِلُوْنَ ⑥

7. Nígbà tí a bá kó àwọn èniyàn jọ pọ̀, wọn yóò jẹ́ ọ̀tá fún wọn, wọn ó sì kọ ìjọsìn wọn.

وَاِذَا حُشِرَ النَّاسُ كَانُوْا لَهُمْ اَعْدَآءً وَّكَانُوْا بِعِبَادَتِهِمْ كٰفِرِيْنَ ⑦

8. Nígbà tí a bá sì ka àwọn Àmì Wa tó yanjú fún wọn, àwọn tí kò gbàgbọ́ yóò sọ nípa òtítọ́ nígbà tí ó bá dé wá bá wọn pé: ‘Idán tó hàn gbangba ni èyí .

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ ۙ هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ۗ ﴿٨﴾

9. Wọ́n ha ń sọ wí pé, ‘ó ṣe àgbélẹ̀rọ rẹ̀ bí? Sọ wí pé, ‘Bí mo bá ṣe àgbélẹ̀rọ rẹ̀, ẹ̀yin kò ní agbára kankan láti gbà mí sílẹ̀ lọ́wọ́ Allah. Òun ni Ó mọ̀ jùlọ nípa ìsọkúsọ tí ẹ ń sọ. Ó tó ní Ẹlẹ́rìí láàrin èmi àti ẹ̀yin. Òun sì jẹ́ Aláforíjì, Aláàánú jùlọ.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ۗ قُلْ اِنِ افْتَرَيْتُهٗ فَلَا تَمْلِكُوْنَ لِيْ مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ۗ هُوَ اَعْلَمُ بِمَا تُفِيْضُوْنَ فِيْهِ ۗ كَفٰى بِهٖ شَهِيْدًاۢ بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ ۗ وَهُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٩﴾

10. Sọ wí pé, ‘Èmi kì í ṣe ẹni tuntun láàrin àwọn òjíṣẹ́, èmi kò sì mọ ohun tí yóò ṣẹlẹ̀ sí mi àti sí ẹ̀yin náà. Ohun tí a ṣípayá fún mi nìkan ni mo ń tẹ̀lé, èmi kò sì jẹ́ nǹkan kan bíkòṣe olùkìlọ̀ tó hàn gbangba’.

قُلْ مَا كُنْتُ بِدْعًا مِّنَ الرُّسُلِ وَمَآ اَدْرِيْ مَا يُفْعَلُ بِيْ وَلَا بِكُمْ ۗ اِنْ اَتَّبِعُ اِلَّا مَا يُوْحٰٓى اِلَيَّ وَمَآ اَنَا اِلَّا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٠﴾

11. Sọ wí pé, ‘Ẹ sọ fún mi, tí ó bá ṣe pé ọ̀dọ̀ Allah ni èyí ti wá tí ẹ̀yin sì kọ̀ ọ́, tí ẹlẹ́rìí kan nínú àwọn ọmọ Israẹli sì jẹ́rìí sí (àtiwáyé) ẹnìkan bí òun, tí ó tún gbà á gbọ́, ṣùgbọ́n ẹ̀yin ṣe ìgberaga (báwo ni yóò ṣe rí fún yín)?’ Dájúdájú Allah kì í tọ́ àwọn alábòsí èniyàn sọ́nà.

قُلْ اَرَءَيْتُمْ اِنْ كَانَ مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ وَكَفَرْتُمْ بِهٖ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنْۢ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ عَلٰى مِثْلِهٖ فَاٰمَنَ وَاسْتَكْبَرْتُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١١﴾ ع

ÌDÁ 2

12. Àwọn aláìgbàgbọ́ máa ń sọ nípa àwọn tó gbàgbọ́ wí pé: ‘Tó bá jẹ́ nǹkan rere ni, wọn kì bá tí gbawájú wa débẹ̀.’ Ṣùgbọ́n

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا سَبَقُوْنَآ اِلَيْهِ ۗ وَاِذْ لَمْ يَهْتَدُوْا بِهٖ فَسَيَقُوْلُوْنَ هٰذَآ اِفْكٌ

قَدِيمٌ ١٢

níwọ̀n ìgbà tí a kò ti tọ́ wọn sọ́nà nípa rẹ̀, wọn yóò máa sọ pé, 'Irọ́ àtijọ́ ni èyí'.

وَمِن قَبْلِهِ كِتَابُ مُوسَىٰ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ وَهَٰذَا كِتَابٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنذِرَ الَّذِينَ ظَلَمُوا وَبُشْرَىٰ لِلْمُحْسِنِينَ ١٣

13. Ìwé Musa sì ti wà ṣíwájú rẹ̀, tó jẹ́ ìtọ́sọ́nà àti àánú; èyí sì jẹ́ Ìwé kan ní èdè Lárúbáwá, tó ń ṣe ìmúṣẹ (àwọn àsọtẹ́lẹ̀ tí ó kọjà) kí ó lè máa kìlọ̀ fún àwọn tó ń ṣe aburú; kí ó sì lè jẹ́ ìró ìdùnnú fún àwọn olùṣerere.

إِنَّ الَّذِينَ قَالُوا رَبُّنَا اللَّهُ ثُمَّ اسْتَقَامُوا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ١٤

14. Nítòótọ́, àwọn tó n wí pé "Olúwa wa ni Allah, tí wọ́n sì dúró ṣinṣin, ìbẹ̀rù kò ní sí fún wọn, wọn kò sì ní banújẹ́.

أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ خَالِدِينَ فِيهَا جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ١٥

15. Àwọn wọ̀nyí ni olùgbe ọgbà ìdẹ̀ra náà; wọn ó sì wà níbẹ̀ títí láéláé, èyí ni ẹ̀san iṣẹ́ tí wọ́n ti ṣe.

وَوَصَّيْنَا الْإِنسَانَ بِوَالِدَيْهِ إِحْسَانًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُ وَفِصَالُهُ ثَلَاثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِي أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِي أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَالِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَالِحًا تَرْضَاهُ وَأَصْلِحْ لِي فِي ذُرِّيَّتِي ۖ إِنِّي تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّي مِنَ الْمُسْلِمِينَ ١٦

16. Àti pé A ti pàṣẹ fún ènìyàn, láti máa ṣe rere sí àwọn òbí rẹ̀. Ìyá rẹ̀ ní oyún rẹ̀ pẹ̀lú ìnira, ó sì bí i pẹ̀lú ìrora. Níní oyún rẹ̀ àti jíjá lẹ́nu ọmú rẹ̀ gba ọgbọ̀n oṣù, títí tí ó fi dàgbà, tí ó sì di ọmọ ogójì ọdún tí ó wí pé, 'Olúwa mi, jọ̀wọ́ fún mi ní agbára láti moore fún ojú rere Rẹ tí Ó ti ṣe fún mi àti fún àwọn òbí mi, kí n sì lè ṣe iṣẹ́ rere tí Ìwọ yóò yọ́nú sí. Kí O sì ṣe àwọn èso mi ní mímọ́ fún mi. Èmi ronúpìwàdà sí ọ̀dọ̀ Rẹ; àti pè èmi jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tó ju ara wọn sílẹ̀ (fún Ọ).

17. Àwọn wọ̀nyẹn ni A tẹ́wọ́ gba àwọn iṣẹ́ rere tí wọ́n ṣe, A sì mójú kúrò nínú àwọn àṣìṣe wọn. (Wọn ó wà) nínú àwọn èrò Ọgbà ìdẹ̀ra náà, (ní àmúṣẹ) ìlérí òtítọ́ tí a ti ṣe fún wọn.

أُولَٰٓئِكَ الَّذِيْنَ نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ اَحْسَنَ مَا عَمِلُوْا وَ نَتَجَاوَزُ عَنْ سَيِّاٰتِهِمْ فِيْٓ اَصْحٰبِ الْجَنَّةِ ۚ وَعْدَ الصِّدْقِ الَّذِيْ كَانُوْا يُوْعَدُوْنَ ١٧

18. Ṣùgbọ́n ẹni tó sọ fún àwọn òbí rẹ̀ pé, 'Ṣíọ̀ yín! Ẹ̀yin ha ń dẹ́rù bà mí pé a ó tún jí mi dìde padà, nígbà tí ó jẹ́ wí pé ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn ìran ni wọ́n ti rékọjá lọ ṣíwájú mi?' Àwọn òbí rẹ̀ sì ń ké pe Allah fún ìrànlọ́wọ́ (wọ́n sì sọ fún un pé): 'ó ṣe fún ọ o! ò bá gbàgbọ́; nítorí òtítọ́ ni ìlérí Allah'. Ṣùgbọ́n ó wí pé, 'èyí kò jẹ́ nǹkan kan bíkòṣe ìtan àtijọ́.

وَ الَّذِيْ قَالَ لِوَالِدَيْهِ اُفٍّ لَّكُمَآ اَتَعِدٰنِنِيْٓ اَنْ اُخْرَجَ وَ قَدْ خَلَتِ الْقُرُوْنُ مِنْ قَبْلِيْ ۚ وَ هُمَا يَسْتَغِيْثٰنِ اللّٰهَ وَيْلَكَ اٰمِنْ ۖ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ ۚ فَيَقُوْلُ مَا هٰذَآ اِلَّآ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ١٨

19. Àwọn wọ̀nyí ni ìdájọ́ (ìyà) jẹ́ dandan fún, pẹ̀lú ìran àwọn àlùjànnú àti ènìyàn (bí i tiwọn) tó ti rékọjá ṣíwájú wọn. Dájúdájú wọ́n jẹ́ ẹni òfò.

أُولَٰٓئِكَ الَّذِيْنَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ فِيْٓ اُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنَ الْجِنِّ وَ الْاِنْسِ ۚ اِنَّهُمْ كَانُوْا خٰسِرِيْنَ ١٩

20. Gbogbo wọn ni a ó fún ní ipò níbamu pẹ̀lú iṣẹ́ tí wọ́n ṣe, èyí yóò sì rí bẹ́ẹ̀ kí Allah lè san ẹ̀san iṣẹ́ wọn fún wọn lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́. A kò sì ní ṣe àbòsí sí wọn.

وَ لِكُلٍّ دَرَجٰتٌ مِّمَّا عَمِلُوْا ۚ وَ لِيُوَفِّيَهُمْ اَعْمَالَهُمْ وَ هُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ٢٠

21. Ní ọjọ́ tí a ó kó àwọn tí kò gbàgbọ́ wá síbi iná, (a ó wí fún wọn pé:) 'Ẹ ti lo gbogbo nǹkan dáadáa yín tán ní ilé ayé, ẹ sì gbádùn wọn gan-an ni. Lónìí, a ó fi ìyà ìdójútini san yín lẹ́san nítorí ẹ ṣe gàárù lórí ilẹ̀ láìnídìí, àti nítorí pé ẹ dalẹ̀.'

وَ يَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَلَى النَّارِ ۚ اَذْهَبْتُمْ طَيِّبٰتِكُمْ فِيْ حَيَاتِكُمُ الدُّنْيَا وَ اسْتَمْتَعْتُمْ بِهَا ۚ فَالْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ الْهُوْنِ بِمَا كُنْتُمْ تَسْتَكْبِرُوْنَ فِي الْاَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَ بِمَا كُنْتُمْ تَفْسُقُوْنَ ٢١ ع

ÌDÁ 3

22. Sọ nípa arákùnrin ìran ‘Aad, nígbà tí ó ń ṣe ìkìlọ̀ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ láàrin àwọn òkè yanrìn. Bẹ́ẹ̀ sì ni ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn Olùkìlọ̀ ló ti wá síwájú àti lẹ́hìn rẹ̀ (tí wọ́n ń wí pé:), ‘Ẹ kò gbọ́dọ̀ sin nǹkan mìírán bíkòṣe Allah. Èmi ń bẹ̀rù ìyà ọjọ́ ńlá náà fún yín’.

وَاذْكُرْ أَخَا عَادٍ إِذْ أَنذَرَ قَوْمَهُ
بِالْأَحْقَافِ وَقَدْ خَلَتِ النُّذُرُ مِن
بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ أَلَّا تَعْبُدُوا
إِلَّا اللَّهَ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ٢٢

23. Wọ́n sọ wí pé, ‘Ṣé ìwọ wá bá wa láti mú wa kúrò nídìí àwọn òrìṣà wa ni? Nígbà náà lọ mú ohun tí ìwọ fi ń dẹ́rù bà wá, bí ìwọ bá jẹ́ olótìítọ́.

قَالُوا أَجِئْتَنَا لِتَأْفِكَنَا عَنْ آلِهَتِنَا
فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِن كُنتَ مِنَ
الصَّادِقِينَ ٢٣

24. Ó wí pé, ‘Ọ̀dọ̀ Allah nìkan ni ìmọ̀ (nípa rẹ̀) wà, èmi sì ti jẹ́ iṣẹ́ tí a rán mi sí yín, ṣùgbọ́n mo rí i pé alàìmọ̀kan ènìyàn ni yín’.

قَالَ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِندَ اللَّهِ وَأُبَلِّغُكُم مَّا
أُرْسِلْتُ بِهِ وَلَٰكِنِّي أَرَاكُمْ قَوْمًا
تَجْهَلُونَ ٢٤

25. Nígbà tí wọ́n rí i tí ó ń bọ̀ bí ẹ̀ṣú òjò ní àfonúfojì àwọn òkè wọn, wọ́n wí pé, ‘Ẹ̀ṣu òjò tí yóò rọ̀ fún wa nìyí’. (Àwa sì wí pé:) ‘Bẹ́ẹ̀ kọ́, ohun tí ẹ ń kánjú nípa rẹ̀ ni- atẹ́gùn tó kún fún ìyà olóró ni.

فَلَمَّا رَأَوْهُ عَارِضًا مُّسْتَقْبِلَ أَوْدِيَتِهِمْ
قَالُوا هَٰذَا عَارِضٌ مُّمْطِرُنَا بَلْ هُوَ
مَا اسْتَعْجَلْتُم بِهِ رِيحٌ فِيهَا عَذَابٌ
أَلِيمٌ ٢٥

26. ‘Yóò pa gbogbo nǹkan rẹ̀ pẹ̀lú àṣẹ Olúwa rẹ̀.’ Lẹ́hìn náà a kò rí ohunkóhun nípa wọn mọ́ bíkòṣe àwọn ibùgbé wọn. Báyìí ni A ń san ẹ̀san fún àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيْءٍ بِأَمْرِ رَبِّهَا فَأَصْبَحُوا
لَا يُرَىٰ إِلَّا مَسَاكِنُهُمْ كَذَٰلِكَ نَجْزِي
الْقَوْمَ الْمُجْرِمِينَ ٢٦

27. A sì fi wọ́n dó sí ibi tí A kò fi ẹ̀yin dó sí; A fún wọn ní etí, ojú àti ọkàn. Ṣùgbọ́n etí wọn, ojú wọn àti ọkàn wọn kò ṣe wọ́n ní àǹfàní

وَلَقَدْ مَكَّنَّاهُمْ فِيمَا إِن مَّكَّنَّاكُمْ فِيهِ
وَجَعَلْنَا لَهُمْ سَمْعًا وَأَبْصَارًا وَأَفْئِدَةً
فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُمْ سَمْعُهُمْ وَلَا أَبْصَارُهُمْ

kankan, níwọ̀n ìgbà tí wọ́n kọ àwọn Àmì Allah; Ohun tí wọ́n fi ń ṣe yẹ̀yẹ́ sì ká wọn mọ́.

وَلَآ أَفْـِٔدَتُهُم مِّن شَىْءٍ إِذْ كَانُوا۟ يَجْحَدُونَ بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٢٧

ÌDÁ 4

28. Dájúdájú, Àwa ti pa àwọn ìlú tí ó yí yín ká run. A sì ti ṣe àlàyé àwọn Àmì Wa ní oríṣìríṣìí ọ̀nà, kí wọ́n lè ṣẹ́rí padà.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُم مِّنَ ٱلْقُرَىٰ وَصَرَّفْنَا ٱلْـَٔايَٰتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٢٨

29. Kí ní ṣe nígbà náà, tí àwọn ohun tí wọ́n yàn fún ìjọsìn dípò Allah kò ràn wọ́n lọ́wọ́, tí wọ́n sì ń wá (ìsúnmọ́ Rẹ̀ nípa wọn)? Bẹ́ẹ̀ kọ́, wọ́n ti sọnù mọ́ wọn lọ́wọ́. Èyí ni ìgbẹ̀hìn irọ́ àti ohun tí wọ́n ṣe àgbélèrọ rẹ̀.

فَلَوْلَا نَصَرَهُمُ ٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِ ٱللَّهِ قُرْبَانًا ءَالِهَةًۢ ۖ بَلْ ضَلُّوا۟ عَنْهُمْ ۚ وَذَٰلِكَ إِفْكُهُمْ وَمَا كَانُوا۟ يَفْتَرُونَ ٢٩

30. Kí o sì (rántí) ìgbà tí A darí ọ̀wọ́ kan nínú àwọn àlùjànnú tí wọ́n fẹ́ gbọ́ Al-Kur'an náà; nígbà tí wọ́n sì ti wá níbi (kíkà) rẹ̀, wọ́n wí (fún ara wọn pé:) 'Ẹ dákẹ́ jẹ́ẹ́ (kí ẹ sì tẹ́tí)', nígbà tí a parí rẹ̀, wọ́n padà sí ọ̀dọ̀ àwọn ènìyàn wọn, wọ́n sì ń kìlọ̀ (fún wọn).

وَإِذْ صَرَفْنَآ إِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ ٱلْجِنِّ يَسْتَمِعُونَ ٱلْقُرْءَانَ فَلَمَّا حَضَرُوهُ قَالُوٓا۟ أَنصِتُوا۟ ۖ فَلَمَّا قُضِىَ وَلَّوْا۟ إِلَىٰ قَوْمِهِم مُّنذِرِينَ ٣٠

31. Wọ́n wí pé, 'Ẹ̀yin ènìyàn wa, dájúdájú àwa ti gbọ́ Ìwé kan tí a sọ̀kalẹ̀ lẹ́hìn Musa, tí ń mú àwọn àsọtẹ́lẹ̀ ìṣaájú rẹ̀ ṣẹ, tí ń tọ́ ni sídìí òtítọ́, tó sì tún ń ṣe amọ̀nà ẹni sójú ọ̀nà tààrà.

قَالُوا۟ يَٰقَوْمَنَآ إِنَّا سَمِعْنَا كِتَٰبًا أُنزِلَ مِنۢ بَعْدِ مُوسَىٰ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ يَهْدِىٓ إِلَى ٱلْحَقِّ وَإِلَىٰ طَرِيقٍ مُّسْتَقِيمٍ ٣١

32. 'Ẹ̀yin ènìyàn wa, ẹ jẹ́ ìpè Olùpèpè sọ́dọ̀ Allah, kí ẹ sì gbà á gbọ́. Òun yóò forí àwọn ẹ̀ṣẹ yín jìn yín, yóò sì dáàbò bò yín kúrò nínú ìyà olóró.

يَٰقَوْمَنَآ أَجِيبُوا۟ دَاعِىَ ٱللَّهِ وَءَامِنُوا۟ بِهِۦ يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ٣٢

33. ‘Àti pé ẹni tí kò bá jẹ́ ìpè olùpèpè sọ́dọ̀ Allah kò lè lọ mọ́ Ọn lọ́wọ́ láyé, bákan náà ni kò ní sí alááàbò kan fún un lẹ́hìn Rẹ̀. Irú àwọn wọ̀nyí ló wà nínú ìṣìnà tó hàn gbañgba.’

وَمَنْ لَّا يُجِبْ دَاعِيَ اللّٰهِ فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ فِي الْاَرْضِ وَلَيْسَ لَهٗ مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءُ ۚ اُولٰٓئِكَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣٣﴾

34. Wọn kò ha rí i pé, Allah, Ẹni tó dá àwọn ọ̀run àti ayé, tí kò sì káàárẹ̀ nípa dídá wọn, Ó ní agbára láti sọ okú di alààyè? Bẹ́ẹ̀, nítòótọ́, Ó ní agbára lórí ohun gbogbo.

اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّ اللّٰهَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَلَمْ يَعْيَ بِخَلْقِهِنَّ بِقٰدِرٍ عَلٰٓى اَنْ يُّحْيِيَ الْمَوْتٰى ۚ بَلٰٓى اِنَّهٗ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٣٤﴾

35. Àti pé ní ọjọ́ tí a ó darí àwọn tí kò gbàgbọ́ lọ síbi iná, (a ó sọ fún wọn pé:), ‘Ǹjẹ́ òtítọ́ ha kọ́ ni èyí bí?’ Wọn yóò wí pé, ‘Bẹ́ẹ̀ ni, a fi Olúwa wa ṣẹ̀rí (pé òtítọ́ ni)’. Òun yóò wí pé, ‘Nígbà náà ẹ tọ́ ìyà wò nítorí pé ẹ ṣàìgbàgbọ́.’

وَيَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَلَى النَّارِ ۗ اَلَيْسَ هٰذَا بِالْحَقِّ ۗ قَالُوْا بَلٰى وَرَبِّنَا ۗ قَالَ فَذُوْقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُوْنَ ﴿٣٥﴾

36. Nítorí náà, ṣe sùúrú, gẹ́gẹ́ bí àwọn Òjíṣẹ́ tó ní ìpinnu ọkàn tó lágbára; má sì kánjú nípa wọn. Ní ọjọ́ tí wọ́n bá rí ohun tí a fi ṣẹ̀rù bà wọ́n, yóò dà bí i pé wọn kò lò ju wákàtí kan lọ (láyé) lójú wọn. A ti ṣe (ìkìlọ̀ yí); a kò sì ní pa ẹnikẹ́ni run bíkòṣe àwọn aláìgbọràn.

فَاصْبِرْ كَمَا صَبَرَ اُولُوا الْعَزْمِ مِنَ الرُّسُلِ وَلَا تَسْتَعْجِلْ لَّهُمْ ۗ كَاَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَ مَا يُوْعَدُوْنَ ۙ لَمْ يَلْبَثُوْٓا اِلَّا سَاعَةً مِّنْ نَّهَارٍ ۗ بَلٰغٌ ۚ فَهَلْ يُهْلَكُ اِلَّا الْقَوْمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٣٦﴾



# MUHAMMAD

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Àwọn tí wọ́n ń ṣe àìgbàgbọ́, tí wọ́n sì ń darí àwọn ènìyàn kúrò lójú ọ̀nà Allah- Ó máa ń sọ iṣẹ́ wọn di asán.

اَلَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ اَضَلَّ اَعْمَالَهُمْ ﴿٢﴾

3. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, tí wọ́n tún gba ohun tí a sọ̀kalẹ̀ fún Muhammad gbọ́- òdodo sì ni láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn- Òun yóò pa àìṣedéédé wọn rẹ́, yóò sì tún ọ̀nà wọn ṣe.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَاٰمَنُوْا بِمَا نُزِّلَ عَلٰى مُحَمَّدٍ وَّهُوَ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّهِمْ ۙ كَفَّرَ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَاَصْلَحَ بَالَهُمْ ﴿٣﴾

4. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀, nítorí pé àwọn aláìgbàgbọ́ tẹ̀lé irọ́ nígbà tí àwọn tó gbàgbọ́ lódodo tẹ̀lé òtítọ́ láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn. Báyìí ni Allah ṣe ń ṣe àfiwé àwọn ènìyàn (láti kọ́ wọn lẹ́kọ̀ọ́).

ذٰلِكَ بِاَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوا اتَّبَعُوا الْبَاطِلَ وَاَنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّبَعُوا الْحَقَّ مِنْ رَّبِّهِمْ ۗ كَذٰلِكَ يَضْرِبُ اللّٰهُ لِلنَّاسِ اَمْثَالَهُمْ ﴿٤﴾

5. Nígbà tí ẹ bá pàdé àwọn aláìgbàgbọ́ (lójú ogun) ẹ lù wọ́n ní ọrùn, nígbà tí ẹ bá ti borí wọn, ẹ dè wọ́n ní ṣẹ́kẹ́ṣẹkẹ̀- lẹ́hìn náà, (ẹ lè tú wọn sílẹ̀) gẹ́gẹ́ bí ojú-àánú tàbí kí ẹ gba ìtanràn- títí tí ogun yóò fi parí. Ìyẹn (ni òfin). Bí Allah bá fẹ́ ni, Òun ìbá ti fìyà jẹ wọ́n fúnra Rẹ̀, Ṣùgbọ́n Òun (ti pinnu) láti fi apá kan yín dán apá kejì wò. Ní ti àwọn tí a pa sójú ọ̀nà Allah- Òun kì yóò jẹ́ kí iṣẹ́ wọn pasán.

فَاِذَا لَقِيْتُمُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَضَرْبَ الرِّقَابِ ۗ حَتّٰٓى اِذَآ اَثْخَنْتُمُوْهُمْ فَشُدُّوا الْوَثَاقَ ۖ فَاِمَّا مَنًّاۢ بَعْدُ وَاِمَّا فِدَاۤءً حَتّٰى تَضَعَ الْحَرْبُ اَوْزَارَهَا ۛ ذٰلِكَ ۛ وَلَوْ يَشَاۤءُ اللّٰهُ لَانْتَصَرَ مِنْهُمْ وَلٰكِنْ لِّيَبْلُوَا۟ بَعْضَكُمْ بِبَعْضٍ ۗ وَالَّذِيْنَ قُتِلُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ فَلَنْ يُّضِلَّ اَعْمَالَهُمْ ﴿٥﴾

6. Òun yóò tọ́ wọn sọ́nà, Yóò sì tún ọ̀nà wọn ṣe,

سَيَهْدِيهِمْ وَيُصْلِحُ بَالَهُمْ ۝٦

7. Òun yóò tún fi wọ́n sínú ọgbà ìdẹ̀ra tí Ó ti fi mọ̀ wọ́n.

وَيُدْخِلُهُمُ الْجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمْ ۝٧

8. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, tí ẹ bá ran (iṣẹ́) Allah lọ́wọ́, Òun yóò ràn yín lọ́wọ́, Yóò sì mú ẹsẹ̀ yín dúró ṣinṣin.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنْ تَنْصُرُوا اللَّهَ يَنْصُرْكُمْ وَيُثَبِّتْ أَقْدَامَكُمْ ۝٨

9. Ṣùgbọ́n àwọn aláìgbàgbọ́, ìparun ni yóò jẹ́ tiwọn; Òun yóò sì sọ iṣẹ́ wọn di asán.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا فَتَعْسًا لَهُمْ وَأَضَلَّ أَعْمَالَهُمْ ۝٩

10. Ìdí èyí ni pé wọ́n kórira ohun tí Allah sọ̀kalẹ̀; nítorí náà Ó mú kí iṣẹ́ wọn dòbu.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَرِهُوا مَا أَنْزَلَ اللَّهُ فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ ۝١٠

11. Wọn kò ha ti rìn káàkiri orí ilẹ̀ ni, kí wọ́n sì ri bí ìgbẹ̀hìn àwọn tó ṣiwájú wọn ṣe rí. Allah pa wọ́n run (pátápátá), irú rẹ̀ ni yóò ṣẹlẹ̀ sí àwọn aláìgbàgbọ́.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ دَمَّرَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ ۖ وَلِلْكَافِرِينَ أَمْثَالُهَا ۝١١

12. Ìdí èyí ni pé Allah ni aláàbò àwọn onígbàgbọ́ òdodo, ṣùgbọ́n àwọn aláìgbàgbọ́ ni kò sí aláàbò fún.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ مَوْلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَأَنَّ الْكَافِرِينَ لَا مَوْلَىٰ لَهُمْ ۝١٢ ع

ÌDÁ 2

13. Nítòótọ́, Allah yóò mú kí àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ ní òdodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, wọ àwọn Ọgbà ìdẹ̀ra tí onírúurú akérémọdò ń ṣàn nísàlẹ̀ wọn; ṣùgbọ́n ní ti àwọn aláìgbàgbọ́ tí wọ́n kàn ń jẹ ìgbádùn ayé tí wọ́n sì ń jẹun bí ẹran, iná ni yóò jẹ́ ibùgbe fún wọn.

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا يَتَمَتَّعُونَ وَيَأْكُلُونَ كَمَا تَأْكُلُ الْأَنْعَامُ وَالنَّارُ مَثْوًى لَهُمْ ۝١٣

14. Àti pé mélòómélòó ni àwọn ìlú tí wọ́n lágbára ju ìlú rẹ tó lé ọ jáde, tí A pa run, wọn kò sì ní olùrànlọ́wọ́!

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةً مِّن قَرْيَتِكَ الَّتِي أَخْرَجَتْكَ أَهْلَكْنَاهُمْ فَلَا نَاصِرَ لَهُمْ ١٤

15. Ǹjẹ́ ẹni tó wà lórí ẹ̀rí tó dájú láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀, ha dà bí ẹni tí a ṣe iṣẹ́ búburú rẹ̀ lọ́ṣọ̀ọ́ fún, tí wọ́n sì ń tẹ̀lé ìfẹ́ inú wọn bí?

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِ كَمَن زُيِّنَ لَهُ سُوءُ عَمَلِهِ وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُم ١٥

16. Àpèjúwe Ọgbà ìdẹ̀ra tí a ṣe ìlérí rẹ̀ fún àwọn olùpayà Allah (ni èyí tí): àwọn odò wàrà tí ìtọ́wò wọn kì í kan wà níbẹ̀; àwọn odò ọti tó máa ń dùn lẹ́nu àwọn tó ń mu ún, àti odò oyin tí ó mọ́. Nínú rẹ̀ náà ni wọn yóò ti ní àwọn onírúuru èso, àti àforíjìn láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn. Ǹjẹ́ (àwọn tó ń ní irú ìfọ̀kànbalẹ̀ báyìí) ha lè dà bí àwọn tó ń gbé inú iná, tí a sì ń fún wọn ní omi gbígbóna mu kí ó lè máa já ìfun wọn dànù?

مَّثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ فِيهَا أَنْهَارٌ مِّن مَّاءٍ غَيْرِ آسِنٍ وَأَنْهَارٌ مِّن لَّبَنٍ لَّمْ يَتَغَيَّرْ طَعْمُهُ وَأَنْهَارٌ مِّنْ خَمْرٍ لَّذَّةٍ لِّلشَّارِبِينَ وَأَنْهَارٌ مِّنْ عَسَلٍ مُّصَفًّى وَلَهُمْ فِيهَا مِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ وَمَغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ كَمَنْ هُوَ خَالِدٌ فِي النَّارِ وَسُقُوا مَاءً حَمِيمًا فَقَطَّعَ أَمْعَاءَهُمْ ١٦

17. Àti pé ó ń bẹ nínú wọn tó ń dúró tẹ́tí sí ọ, ìgbà tí wọ́n bá kúrò lọ́dọ̀ rẹ, wọn máa wí fún àwọn tó nímọ̀ pé, 'Kí ni ohun tí ó ń sọ nípa rẹ̀ nísinsinyìí ná?' Àwọn wọ̀nyí ni Allah ti fi èdídí dí ọkàn wọn tí wọ́n sì ń tẹ̀lé ìfẹ́ asán inú wọn.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ حَتَّىٰ إِذَا خَرَجُوا مِنْ عِندِكَ قَالُوا لِلَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ مَاذَا قَالَ آنِفًا أُولَٰئِكَ الَّذِينَ طَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُمْ ١٧

18. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tó ń tẹ̀lé ìtọ́sọ́nà, Ó máa ń ṣe àlékún ìtọ́sọ́nà wọn, Yóò sì pèsè ìpayà wọn fún wọn.

وَالَّذِينَ اهْتَدَوْا زَادَهُمْ هُدًى وَآتَاهُمْ تَقْوَاهُمْ ١٨

19. Wọn kò retí ohun kan bí kò ṣe wákàtí náà, pé kí ó dé bá wọn lójijì. Bẹ́ẹ̀ ni àwọn Àmì rẹ̀ ti dé. Ṣùgbọ́n àǹfàní wo ni ìkìwọn nílọ̀ ṣe wọ́n nígbà tí ó dé wá bá wọn?

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَاءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا جَاءَتْهُمْ ذِكْرَاهُمْ ﴿١٩﴾

20. Nítorí náà, mọ̀ dájú pé kò sí Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Allah, kí o sì máa wá àforíjìn fún àìṣedéédéé rẹ àti fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin àti lóbìnrin. Allah sì mọ ibi tí ẹ ń ṣe ìgbòkègbodò sí àti ibùdó yín.

فَاعْلَمْ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَاكُمْ ﴿٢٠﴾

ÌDÁ 3

21. Àwọn tó gbàgbọ́ lódodo ń sọ pé, ‘Kí ní ṣe tí a kò sọ Súúrà kan kalẹ̀?’ Ṣùgbọ́n nígbà tí a bá sọ Súúrà tó yanjú kan kalẹ̀, tí a sì sọ nípa ogun jíjà nínú rẹ̀, ìwọ yóò rí àwọn tí àrùn ń bẹ ní ọkàn wọn tí wọ́n yóò máa wò ọ́ gẹ́gẹ́ bí ẹni tí ojú rẹ̀ ń pòyì fún ìbẹ̀rù ikú. Nítorí náà, ìparun gbá wọn mú!

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ فَإِذَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ مُّحْكَمَةٌ وَذُكِرَ فِيهَا الْقِتَالُ ۙ رَأَيْتَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ نَظَرَ الْمَغْشِيِّ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢١﴾

22. Ìgbọràn àti ọ̀rọ̀ rere (ló sàn fún wọn). Nígbà tí a bá sì ti pinnu àlámọ̀rí náà, yóò dára púpọ̀ fún wọn tí wọ́n bá jẹ́ olótìítọ́ sí Allah.

طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ الْأَمْرُ فَلَوْ صَدَقُوا اللَّهَ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ﴿٢٢﴾

23. Ǹjẹ́, nígbà náà, tí a bá fi yín sí ipò àkóso, ẹ kò ní máa dá rúgúdù sórí ilẹ̀, ẹ kò sì ní máa já okùn ìbí yín?

فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوا أَرْحَامَكُمْ ﴿٢٣﴾

24. Àwọn wọ̀nyí ni Allah tí fi gégùn-ún kí Ó lè di wọ́n létí, kí Ó sì fọ́ wọn lójú.

أُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَعَنَهُمُ اللّٰهُ
فَاَصَمَّهُمْ وَ اَعْمٰٓى اَبْصَارَهُمْ ﴿٢٤﴾

25. Wọn kò ha ronú nípa Al-Kur'an ni, tàbí kọ́kọ́rọ́ (ara wọn) a ti ti ọkàn wọn pa ni?

اَفَلَا يَتَدَبَّرُوْنَ الْقُرْاٰنَ اَمْ عَلٰى قُلُوْبٍ
اَقْفَالُهَا ﴿٢٥﴾

26. Dájúdájú àwọn tó ṣẹ́ri padà lẹ́hìn tí ìtọ́sọ́nà ti fara hàn sí wọn tán, Èṣù ti tàn wọ́n jẹ́, ìrètí asán ló sì ń nawọ́ rẹ̀ sí wọn.

اِنَّ الَّذِيْنَ ارْتَدُّوْا عَلٰٓى اَدْبَارِهِمْ مِّنْۢ
بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدَى لا الشَّيْطٰنُ
سَوَّلَ لَهُمْ ؕ وَ اَمْلٰى لَهُمْ ﴿٢٦﴾

27. Èyí rí bẹ́ẹ̀, nítorí pé, wọ́n ń sọ fún àwọn tó kórira ohun tí Allah sọ̀kalẹ̀ pé, 'Àwa yóò tẹ̀lé yín nínú àwọn ọ̀rọ̀ díẹ̀;'. Bẹ́ẹ̀, Allah mọ ìkọ̀kọ̀ wọn.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْا لِلَّذِيْنَ كَرِهُوْا
مَا نَزَّلَ اللّٰهُ سَنُطِيْعُكُمْ فِيْ بَعْضِ
الْاَمْرِ ۚ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ اِسْرَارَهُمْ ﴿٢٧﴾

28. Báwo ni yóò ti rí (fún wọn), nígbà ti àwọn màláíkà yóò máa gba ẹ̀mí wọn, tí wọn yóò sì máa gbá wọn lójú, gbá wọn ní ìpàkọ́?

فَكَيْفَ اِذَا تَوَفَّتْهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ
يَضْرِبُوْنَ وُجُوْهَهُمْ وَ اَدْبَارَهُمْ ﴿٢٨﴾

29. Ìdí èyí ni pé wọ́n ń tẹ̀lé ohun tí Allah bínú sí, wọ́n sì kórira ohun tí Ó yọ́nú sí. Nítorí náà Ó sọ iṣẹ́ wọn di asán.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمُ اتَّبَعُوْا مَآ اَسْخَطَ اللّٰهَ
وَ كَرِهُوْا رِضْوَانَهٗ فَاَحْبَطَ اَعْمَالَهُمْ ﴿٢٩﴾ ع

ÌDÁ 4

30. Ṣé àwọn tí àrùn wà lọ́kàn wọn ha rò pé Allah kò ní tú ìkórira wọn fó ni?

اَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ اَنْ
لَّنْ يُّخْرِجَ اللّٰهُ اَضْغَانَهُمْ ﴿٣٠﴾

31. Bí ó bá ṣe pé Àwa fẹ́ ni, À bá fi wọ́n hàn ọ́ kí o lè fi àmì wọn dá wọn mọ̀. Ìwọ yóò sì tún dá wọn mọ̀ nípa ìsọ̀rọ̀sí wọn. Allah sì mọ àwọn iṣẹ́ yín.

وَ لَوْ نَشَآءُ لَاَرَيْنٰكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُمْ
بِسِيْمٰهُمْ ؕ وَلَتَعْرِفَنَّهُمْ فِيْ لَحْنِ الْقَوْلِ ؕ
وَاللّٰهُ يَعْلَمُ اَعْمَالَكُمْ ﴿٣١﴾

32. Dájúdájú Àwa yóò dán yín wò títí Àwa yóò fi mọ àwọn olùgbìyànjú tòótọ́ nínú yín àti àwọn tí wọ́n dúró ṣinṣin, bẹ́ẹ̀ ni (nípa àdánwò ni) Àwa yóò mú òtítọ́ nípa yín jáde.

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ حَتّٰى نَعْلَمَ الْمُجٰهِدِيْنَ مِنْكُمْ وَ الصّٰبِرِيْنَ ۙ وَ نَبْلُوَاۡ اَخْبَارَكُمْ ﴿٣٢﴾

33. Dájúdájú àwọn tó ṣàìgbàgbọ́ tí wọ́n tún ń dí àwọn ènìyàn lọ́wọ́ lójú ọ̀nà Allah, tí wọ́n sì ń gbógun ti òjíṣẹ́ náà lẹ́hìn tí ìtọ́sọ́nà ti fara hàn gbangba sí wọn; wọn kò lè ṣe ìpalára kankan fún Allah, Òun yóò sì sọ làálàá wọn di òfo.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ صَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ شَآقُّوا الرَّسُوْلَ مِنْۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدٰى ۙ لَنْ يَّضُرُّوا اللّٰهَ شَيْـًٔا ؕ وَ سَيُحْبِطُ اَعْمَالَهُمْ ﴿٣٣﴾

34. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ gbọ́ ti Allah kí ẹ sì gbọ́ràn sí òjíṣẹ́ náà lẹ́nu, kí ẹ má sì ṣe sọ àwọn iṣẹ́ yín di asán.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَ اَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ وَلَا تُبْطِلُوْۤا اَعْمَالَكُمْ ﴿٣٤﴾

35. Dájúdájú àwọn tó ṣàìgbàgbọ́ tí wọ́n tún ń dí àwọn ènìyàn lọ́wọ́ lójú ọ̀nà Allah, tí wọ́n sì kú sínú àìgbàgbọ́, Allah kò ní ṣe àforíjìn fún wọn.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ صَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ثُمَّ مَاتُوْا وَ هُمْ كُفَّارٌ فَلَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَهُمْ ﴿٣٥﴾

36. Nítorí náà, ẹ má ṣe káàárẹ̀, kí ẹ má sì bèèrè fún àlàáfìà, nígbà tó jẹ́ pé ẹ̀yin ni yóò borí tẹ́lẹ̀. Allah ń bẹ pẹ̀lú yín, kò sì ní dùn yín ní (ẹ̀san) iṣẹ́ yín.

فَلَا تَهِنُوْا وَ تَدْعُوْۤا اِلَى السَّلْمِ ۖۗ وَ اَنْتُمُ الْاَعْلَوْنَ ۖۗ وَ اللّٰهُ مَعَكُمْ وَ لَنْ يَّتِرَكُمْ اَعْمَالَكُمْ ﴿٣٦﴾

37. Ìgbésí ayé yìí kò jẹ́ nǹkan kan ju eré àti àwàdà. Tí ẹ̀yin bá gbàgbọ́ lódodo, tí ẹ sì ń páyà (Allah), Òun yóò fún yín ní ẹ̀san iṣẹ̀ yín, kò sì ní bèèrè àwọn ohun ìní yín lọ́wọ́ yín.

اِنَّمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَّ لَهْوٌ ؕ وَ اِنْ تُؤْمِنُوْا وَ تَتَّقُوْا يُؤْتِكُمْ اُجُوْرَكُمْ وَ لَا يَسْـَٔلْكُمْ اَمْوَالَكُمْ ﴿٣٧﴾

38. Bí Ó bá bèèrè wọn lọ́wọ́ yín, tí Ó sì fi ipá mú yín, ẹ ó ṣe ahun, Òun yóò sì mú ìkórira yín jáde.

إِن يَسْـَٔلْكُمُوهَا فَيُحْفِكُمْ تَبْخَلُوا وَ
يُخْرِجْ أَضْغَانَكُمْ ٣٨

39. Kì í wá ṣe pé ẹ̀yin wọ̀nyí ni a pè láti wá ná sí ojú ọ̀nà Allah; síbẹ̀síbẹ̀, àwọn kan wà nínú yín tí wọ́n jẹ́ ahun. Ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá jẹ́ ahun, ó jẹ́ ahun fún ìpalára ẹ̀mí ara rẹ̀. Àti pé Allah jẹ́ Ọlọ́rọ̀ nígbà tí ẹ̀yin jẹ́ aláìní. Tí ẹ bá sì ṣẹ́rí padà, Òun yóò fi àwọn mìíràn dípò yín tí wọ́n kò ní dà bi yín.

هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تُدْعَوْنَ لِتُنفِقُوا فِي
سَبِيلِ اللَّهِ فَمِنكُم مَّن يَبْخَلُ وَمَن
يَبْخَلْ فَإِنَّمَا يَبْخَلُ عَن نَّفْسِهِ وَاللَّهُ
الْغَنِيُّ وَأَنتُمُ الْفُقَرَآءُ وَإِن تَتَوَلَّوْا
يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ثُمَّ لَا
يَكُونُوٓا أَمْثَالَكُم ٣٩




## AL-FATHI

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ni Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

اِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِيْنًا ②

2. Nítòótọ́, Àwa ti fún ọ ní ìṣẹ́gun tó yanjú,

لِّيَغْفِرَ لَكَ اللّٰهُ مَا تَقَدَّمَ مِنْ ذَنْۢبِكَ وَ مَا تَاَخَّرَ وَ يُتِمَّ نِعْمَتَهٗ عَلَيْكَ وَ يَهْدِيَكَ صِرَاطًا مُّسْتَقِيْمًا ③

3. Kí Allah lè bo àwọn àìṣedéédéé rẹ mọ́lẹ̀, èyí tí ó ti rékọjá àti èyí tí ń bọ̀, kí Òun sì lè ṣe àṣepé ojú rere Rẹ̀ lórí rẹ, kí Ó sì tún tọ́ ọ sí ọ̀nà tààrà;

وَّ يَنْصُرَكَ اللّٰهُ نَصْرًا عَزِيْزًا ④

4. Kí Allah sì tún lè ràn ọ́ lọ́wọ́ pẹ̀lú ìrànlọ́wọ́ tí ó lágbára.

هُوَ الَّذِيْۤ اَنْزَلَ السَّكِيْنَةَ فِيْ قُلُوْبِ الْمُؤْمِنِيْنَ لِيَزْدَادُوْۤا اِيْمَانًا مَّعَ اِيْمَانِهِمْ ؕ وَ لِلّٰهِ جُنُوْدُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ؕ وَ كَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ⑤

5. Òun ni ẹni tí Ó sọ ìfàyàbalẹ̀ kalẹ̀ sí ọkàn àwọn olùgbàgbọ́ òdodo, kí wọ́n lè máa lékún nínú ìgbàgbọ́ wọn- Àti pé ti Allah ni àwọn ọmọ ogun ọ̀run àti ti ayé, Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ-

لِّيُدْخِلَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَ الْمُؤْمِنٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا وَ يُكَفِّرَ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ ؕ وَ كَانَ ذٰلِكَ عِنْدَ اللّٰهِ فَوْزًا عَظِيْمًا ⑥

6. Kí Ó lè mú àwọn onígbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin àti lóbìnrin wọ àwọn Ọgbà ìdẹ̀ra tí àwọn akérémọdò ń ṣàn lábẹ́ wọn, ibi tí wọn yóò máa gbé, àti kí Ó lè mú àwọn aburú wọn kúrò fún wọn- èyí sì jẹ́ àṣeyọrí tó ga jùlọ lójú Allah-

وَّ يُعَذِّبَ الْمُنٰفِقِيْنَ وَ الْمُنٰفِقٰتِ وَ الْمُشْرِكِيْنَ وَ الْمُشْرِكٰتِ الظَّآنِّيْنَ بِاللّٰهِ

7. Àti kí Òun lè fi ìyà jẹ àwọn alágàbàgebè lọ́kùnrin àti

ظَنَّ السَّوْءِ ۚ عَلَيْهِمْ دَآئِرَةُ السَّوْءِ ۚ وَ
غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ وَ لَعَنَهُمْ وَ
اَعَدَّ لَهُمْ جَهَنَّمَ ۚ وَ سَآءَتْ مَصِيْرًا ٧

lóbìnrin, àti àwọn ọ̀ṣẹbọ lọ́kùnrin àti lóbìnrin, tí wọ́n ń ro èrò búburú nípa Allah. Orí wọn ni aburú yóò padà sí; Allah ti bínú sí wọn. Ó sì ti fi wọ́n gègùn-ún, Ó ti pèsè iná sílẹ̀ dè wọ́n. Ibùdésí búburú sì ni ìyẹn.

وَ لِلّٰهِ جُنُوْدُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ۚ وَ كَانَ
اللّٰهُ عَزِيْزًا حَكِيْمًا ٨

8. Àti pé ti Allah ni àwọn ọmọ ogun ọ̀run àti ti ayé; Allah sì jẹ́ Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

اِنَّآ اَرْسَلْنٰكَ شَاهِدًا وَّ مُبَشِّرًا وَّ
نَذِيْرًا ٩

9. Dájúdájú, Àwa ti rán ọ gẹ́gẹ́ bí olùjẹ́rìí, olùfúnni níròó ìdùnnú àti Olùkìlọ̀,

لِّتُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ تُعَزِّرُوْهُ وَ
تُوَقِّرُوْهُ ۚ وَ تُسَبِّحُوْهُ بُكْرَةً وَّ اَصِيْلًا ١٠

10. Kí ẹ lè gba Allah àti Ojíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́, kí ẹ sì lè ràn án lọ́wọ́; kí ẹ tún lè máa bu ọlá fún un, àti pè kí ẹ lè máa yìn Ín lógo ní òwúrọ̀ àti ní alẹ́.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُبَايِعُوْنَكَ اِنَّمَا
يُبَايِعُوْنَ اللّٰهَ ۚ يَدُ اللّٰهِ فَوْقَ
اَيْدِيْهِمْ ۚ فَمَنْ نَّكَثَ فَاِنَّمَا يَنْكُثُ
عَلٰى نَفْسِهٖ ۚ وَ مَنْ اَوْفٰى بِمَا عٰهَدَ عَلَيْهُ
اللّٰهَ فَسَيُؤْتِيْهِ اَجْرًا عَظِيْمًا ١١

11. Dájúdájú àwọn tó ń bá ọ dá májẹ̀mu, Allah ni wọ́n ń bá dá májẹ̀mu, ọwọ́ Allah wà ní òkè ọwọ́ wọn. Nígbà náà, ẹnikẹ́ni tó bá yẹ májẹ̀mu, ó yẹ́ ẹ́ fún àdánu ẹ̀mí ara rẹ̀; ẹnikẹ́ni tó bá sì mú àdéhùn tó bá Allah ṣe ṣẹ, Òun yóò fún ní ẹ̀san tó tóbi.

ÌDÁ 2

سَيَقُوْلُ لَكَ الْمُخَلَّفُوْنَ مِنَ الْاَعْرَابِ
شَغَلَتْنَآ اَمْوَالُنَا وَ اَهْلُوْنَا فَاسْتَغْفِرْ لَنَا ۚ
يَقُوْلُوْنَ بِاَلْسِنَتِهِمْ مَّا لَيْسَ فِيْ
قُلُوْبِهِمْ ۚ قُلْ فَمَنْ يَّمْلِكُ لَكُمْ مِّنَ
اللّٰهِ شَيْئًا اِنْ اَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا اَوْ
اَرَادَ بِكُمْ نَفْعًا ۚ بَلْ كَانَ اللّٰهُ بِمَا

12. Àwọn olùfàsẹ́hìn nínú àwọn Lárúbáwá ìgbèríko yóò wí fún ọ pé, 'Àwọn ọrọ̀ àti àwọn mọ̀lẹ́bí wa ló ń dí wa lọ́wọ́, nítorí náà tọrọ àforíjì fún wa'. Wọ́n ń fi ahọ́n wọn sọ ohun tí kò sí ní ọkàn wọn. Wí pé, 'Ta ló lè fi agbára gbà yín

تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٢﴾

sílẹ̀ lọ́wọ́ Allah bí òún bá fẹ́ mú ìpalára kan bá yín tàbí Òún fẹ́ láti mú ire kan bá yín?' Bẹ́ẹ̀ kọ́, Allah mọ àmọ̀dájú ohun tí ẹ ń ṣe.

بَلْ ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَنقَلِبَ الرَّسُولُ
وَالْمُؤْمِنُونَ إِلَىٰ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ
ذَٰلِكَ فِي قُلُوبِكُمْ وَظَنَنتُمْ ظَنَّ
السَّوْءِ وَكُنتُمْ قَوْمًا بُورًا ﴿١٣﴾

13. Kò rí bẹ́ẹ̀, ẹ̀yin lérò pé òjíṣẹ́ náà àti àwọn onígbàgbọ́ òdodo kò tún ní padà sọ́dọ̀ àwọn mọ̀lẹ́bí wọn mọ́ rárá, a sì ti mú kí èyí dùn mọ́ yín nínú, ẹ̀yín sì ti gbèrò búburú, àwùjọ tí yóò parun ni yín.'

وَمَن لَّمْ يُؤْمِن بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ فَإِنَّا
أَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ سَعِيرًا ﴿١٤﴾

14. Ní ti ẹnikẹ́ni tí kò bá gba Allah àti òjíṣẹ́ rẹ̀ gbọ́ – dájúdájú A ti pèsè iná tí ń jó geregere sílẹ̀ de àwọn aláìgbàgbọ́.

وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ يَغْفِرُ
لِمَن يَشَاءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ ۚ وَ
كَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ﴿١٥﴾

15. Àti pé ti Allah ni ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé, Òun a máa foríji ẹni tí ó bá wù Ú, A sì máa jẹ ẹni tó bá wù Ú níyà. Allah sì ni Aláforíjì, Aláàánú jùlọ.

سَيَقُولُ الْمُخَلَّفُونَ إِذَا انطَلَقْتُمْ إِلَىٰ
مَغَانِمَ لِتَأْخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعْكُمْ ۖ
يُرِيدُونَ أَن يُبَدِّلُوا كَلَامَ اللَّهِ ۚ قُل
لَّن تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمْ قَالَ اللَّهُ مِن
قَبْلُ ۖ فَسَيَقُولُونَ بَلْ تَحْسُدُونَنَا ۚ بَلْ
كَانُوا لَا يَفْقَهُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٦﴾

16. Àwọn tó ti fà sẹ́hìn yóò wá sọ, nígbà tí ẹ̀yin bá ń lọ síbi àwọn ìkógun láti kó wọn pé, 'Ẹ jẹ́ kí a tẹ̀lé yín lọ'. Wọ́n fẹ́ láti yí ìpinnu Allah padà. Wí pé, 'Ẹ kò lè tẹ̀lé wa rárá. Báyìí ni Allah ti wí tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀ . Wọn ó sì tún wí pé: 'Bẹ́ẹ̀ kọ́, ń ṣe ni ẹ̀yin ń ṣe ìlara wa.' Kò rí bẹ́ẹ̀, ṣùgbọ́n wọ́n kò gbọ́ àgbọ́yé àyàfi ìwọ̀nba díẹ̀.

قُل لِّلْمُخَلَّفِينَ مِنَ الْأَعْرَابِ سَتُدْعَوْنَ
إِلَىٰ قَوْمٍ أُولِي بَأْسٍ شَدِيدٍ تُقَاتِلُونَهُمْ أَوْ
يُسْلِمُونَ ۖ فَإِن تُطِيعُوا يُؤْتِكُمُ اللَّهُ

17. Wí fún àwọn olùfàsẹ́hìn nínú àwọn Lárúbáwá ìgbèríko pé, 'A ó pè yín láti lọ bá àwọn ìjọ ènìyàn kan tí wọ́n lágbára ogun jíjà jagun,

èyin yóò bá wọn jagun títí tí èyin yóò fi ṣégun wọn tàbí kí wọn juwọ́ sílẹ̀. Tí èyin bá gbọ́ran nígbà náà Allah yóò fún yín ní ẹ̀san rere. Ṣùgbọ́n bí èyin bá ṣẹ́rí padà gẹ́gẹ́ bí ẹ ti ṣẹ́rí padà nígbà ìṣaájú, Òun yóò fi ìyà olóró jẹ yín .

أَجْرًا حَسَنًا ۚ وَإِن تَتَوَلَّوْا كَمَا
تَوَلَّيْتُم مِّن قَبْلُ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا
أَلِيمًا ﴿١٧﴾

18. Kò sí ẹ̀bi fún afọ́jú tàbí fún arọ, bẹ́ẹ̀ ni kò sí ẹ̀bi fún aláìsàn (tí wọn kò bá jáde lọ sí ogun). Ẹnikẹ́ni tó bá gbọ́ ti Allah àti ti òjíṣẹ́ Rẹ̀, Òun yóò mú ẹni náà wọ àwọn Ọgbà ìdẹ̀ra tí onírúurú akérémọdò ń ṣàn ní ìsàlẹ̀ wọn; ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá pẹ̀hìndà, ẹni náà ni Òun yóò jẹ ní ìyà olóró.

لَّيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى
الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ ۗ
وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ يُدْخِلْهُ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَ
مَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبْهُ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٨﴾

ÌDÁ 3

19. Dájúdájú, inú Allah ti dùn sí àwọn onígbàgbọ́ òdodo nígbà tí wọ́n ń dá májẹ̀mu fún ọ ní abẹ́ igi, Òun sì mọ ohun tí ń bẹ ní ọkàn wọn, nítorí náà Ó fún wọn ní ìfàyabalẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni Ó fún wọn ní ìṣẹ́gun tó wà ní àrọ́wọ́tó san wọ́n lẹ́san;

لَّقَدْ رَضِيَ اللَّهُ عَنِ الْمُؤْمِنِينَ إِذْ
يُبَايِعُونَكَ تَحْتَ الشَّجَرَةِ فَعَلِمَ
مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَنزَلَ السَّكِينَةَ
عَلَيْهِمْ وَأَثَابَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿١٩﴾

20. Àti ọ̀pọ̀lọpọ̀ ìkógun tí wọn yóò rí kó. Allah sì ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةً يَأْخُذُونَهَا ۗ وَ
كَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٢٠﴾

21. Allah ti ṣe ìlérí ọ̀pọ̀lọpọ̀ ìkógun, tí èyin yóò kó, fún yín, Ó sì ti ṣe èyí fún yín ṣaájú, bẹ́ẹ̀ ni Ó tún ká àwọn ènìyàn lọ́wọ́ kò fún yín, kí Ó lè jẹ́ Àmì fún àwọn onígbàgbọ́ òdodo, kí Ó lè tọ́ yín ní ojú ọ̀nà tààrà.

وَعَدَكُمُ اللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةً
تَأْخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمْ هَٰذِهِ وَ
كَفَّ أَيْدِيَ النَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ آيَةً
لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَاطًا
مُّسْتَقِيمًا ﴿٢١﴾

22. (Òún sì tún ṣe ìlérí ìṣẹ́gun) mìíràn (fún yín), tí kò tí ì tó yín lọ́wọ́, (ṣùgbọ́n) Allah ti rọkiriká rẹ̀. Allah sì ni agbára lórí ohun gbogbo.

وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ
اللَّهُ بِهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرًا ﴿٢٢﴾

23. Bí àwọn aláìgbàgbọ́ bá dojú ìjà kọ yín ni, ó dájú pé wọn yóò sá padà; wọn kò sì ní rí aláàbò tàbí olùrànlọ́wọ́ kankan.

وَلَوْ قَاتَلَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوَلَّوُا
الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا
نَصِيرًا ﴿٢٣﴾

24. Ìlànà Allah tí ó ti wà tipẹ́ ni èyí, dájúdájú ìwọ kì yóò rí ìyípadà nínú ìlànà Allah.

سُنَّةَ اللَّهِ الَّتِي قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلُ ۖ وَ
لَنْ تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٢٤﴾

25. Àti pé Òun ni Ẹni tí Ó ká ọwọ́ wọn kò fún yín àti ọwọ́ tiyín náà kò fún wọn ní ààrin gbùngbùn Maka, lẹ́hìn tí Ó ti fi yín borí wọn. Allah sì ń rí ohun gbogbo ohun tí ẹ ń ṣe.

وَهُوَ الَّذِي كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنْكُمْ وَ
أَيْدِيَكُمْ عَنْهُمْ بِبَطْنِ مَكَّةَ مِنْ بَعْدِ أَنْ
أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿٢٥﴾

26. Àwọn ló ṣe àìgbàgbọ́, tí wọ́n sì dí yín lọ́wọ́ níbi Mọ́ṣáláṣí Mímọ́ náà, àti ẹran ìjọsìn tí wọn kò jẹ́ kí a mú dé ààyè ìjùsílẹ̀ rẹ̀. Tí kò bá jẹ́ ti àwọn onígbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin àti lóbìnrin tí ẹ̀yin ìbá ti tẹ̀ mọ́lẹ̀ pa, tí aburú ìbá sì ti ipa tiwọn bá yín láìmọ̀ ni, (Òun ìbá ti gbà yín láàyè láti jà, ṣùgbọ́n Òun kò ṣe bẹ́ẹ̀) kí Ó lè fi ẹni tí ó bá wù Ú sínú ìkẹ́ Rẹ̀. Tí ó bá ṣe pé a ti yà wọ́n sọ́tọ̀ (kúrò lára àwọn aláìgbàgbọ́ ni), À ba ti fi ìyà olóró jẹ àwọn tí kò gbàgbọ́ nínú wọn.

هُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوكُمْ عَنِ
الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَالْهَدْيَ مَعْكُوفًا
أَنْ يَبْلُغَ مَحِلَّهُ ۚ وَلَوْلَا رِجَالٌ
مُؤْمِنُونَ وَنِسَاءٌ مُؤْمِنَاتٌ لَمْ
تَعْلَمُوهُمْ أَنْ تَطَئُوهُمْ فَتُصِيبَكُمْ
مِنْهُمْ مَعَرَّةٌ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ لِيُدْخِلَ
اللَّهُ فِي رَحْمَتِهِ مَنْ يَشَاءُ ۚ لَوْ تَزَيَّلُوا
لَعَذَّبْنَا الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابًا
أَلِيمًا ﴿٢٦﴾

27. Nígbà tí àwọn tí kò gbàgbọ́ kó ẹ̀tanú jọ sínú ọkàn wọn – ẹ̀tanú ti àsìkò àìmọ̀kan, Allah sì sọ ìbàlẹ̀ ọkàn kalẹ̀ sí ọkàn Ojíṣẹ́ Rẹ̀ àti àwọn onígbàgbọ́ òdodo, Ó sì mú ẹṣẹ̀ wọn dìrọ̀ mọ́ ọ̀rọ̀ ìpayà (Allah), èyí tó jẹ́ àwọn ni wọ́n lẹ́tọ̀ọ́ sí i jùlọ, tí ó sì yẹ fún wọn. Allah sì ni Olùmọ̀ ohun gbogbo pátápátá.

إِذْ جَعَلَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ قُلُوْبِهِمُ
الْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ الْجَاهِلِيَّةِ فَأَنْزَلَ
اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلٰى رَسُوْلِهٖ وَ عَلَى
الْمُؤْمِنِيْنَ وَأَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ التَّقْوٰى
وَكَانُوْا أَحَقَّ بِهَا وَأَهْلَهَا ۚ وَكَانَ
اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ﴿٢٧﴾

ÌDÁ 4

28. Dájúdájú, Allah ti sọ ìran náà di òdodo fún Òjíṣẹ́ Rẹ̀. Dájúdájú ẹ̀yin yóò wọ Mọ́ṣáláṣí Mímọ́ náà, bí Allah bá fẹ́, pẹ̀lú ìfàyàbalẹ̀, (àwọn kan) yóò fá ìrun orí (wọn), bẹ́ẹ̀ ni (àwọn kan) yóò gé e mọ́lẹ̀; ẹ kò sì ní bẹ̀rù. Ṣùgbọ́n Òun mọ ohun tí ẹ̀yin kò mọ̀. Yàtọ̀ sí èyi, Ó tún ti kọ ìṣẹ́gun kan tí ó súnmọ́ pẹ́kípẹ́kí mọ́ yín.

لَقَدْ صَدَقَ اللّٰهُ رَسُوْلَهُ الرُّءْيَا بِالْحَقِّ ۚ
لَتَدْخُلُنَّ الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ إِنْ شَاءَ
اللّٰهُ اٰمِنِيْنَ ۙ مُحَلِّقِيْنَ رُءُوْسَكُمْ وَ
مُقَصِّرِيْنَ ۙ لَا تَخَافُوْنَ ۚ فَعَلِمَ مَا لَمْ
تَعْلَمُوْا فَجَعَلَ مِنْ دُوْنِ ذٰلِكَ فَتْحًا
قَرِيْبًا ﴿٢٨﴾

29. Òun ni Ẹni tí Ó rán Òjíṣẹ́ Rẹ̀ pẹ̀lú ìtọ́sọ́nà àti Ẹ̀sìn òdodo, kí Ó lè fi borí gbogbo ẹ̀sìn yòókù. Allah sì tó ní Ẹlẹ́rìí.

هُوَ الَّذِيْٓ أَرْسَلَ رَسُوْلَهٗ بِالْهُدٰى
وَدِيْنِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهٗ عَلَى الدِّيْنِ
كُلِّهٖ ۚ وَكَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًا ﴿٢٩﴾

30. Muhammad ni Òjíṣẹ́ Allah náà, àwọn tí ó sì wà pẹ̀lú rẹ̀ fi ẹsẹ̀ wọn tilẹ̀ ní àtakò sí àwọn aláìgbàgbọ́; wọ́n sì jẹ́ ẹlẹ́yinjú àánú sí ara wọn. Ìwọ máa ń rí wọn ní ìtẹríba àti ìforíbalẹ̀ (nínú ìjọsìn) fún wíwá ojúure àti ìdùnnú Allah. Àmì wọn tí í ṣe ipa ìforíkanlẹ̀ ń bẹ níwájú wọn. Èyí

مُحَمَّدٌ رَّسُوْلُ اللّٰهِ ۚ وَالَّذِيْنَ مَعَهٗٓ
أَشِدَّاءُ عَلَى الْكُفَّارِ رُحَمَاءُ بَيْنَهُمْ
تَرٰىهُمْ رُكَّعًا سُجَّدًا يَّبْتَغُوْنَ فَضْلًا
مِّنَ اللّٰهِ وَرِضْوَانًا ۫ سِيْمَاهُمْ فِيْ
وُجُوْهِهِمْ مِّنْ أَثَرِ السُّجُوْدِ ۚ ذٰلِكَ
مَثَلُهُمْ فِي التَّوْرٰىةِ ۛ وَمَثَلُهُمْ فِي
الْإِنْجِيْلِ ۛ كَزَرْعٍ أَخْرَجَ شَطْأَهٗ فَاٰزَرَهٗ

فَاسْتَغْلَظَ فَاسْتَوٰى عَلٰى سُوْقِهٖ
يُعْجِبُ الزُّرَّاعَ لِيَغِيْظَ بِهِمُ الْكُفَّارَ ؕ
وَعَدَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ مِنْهُمْ مَّغْفِرَةً وَّاَجْرًا
عَظِيْمًا ﴿٣٠﴾ ع

ni àpèjúwe wọn nínú Ataora. Àpèjúwe wọn nínú Injiila sì dà gẹ́gẹ́ bí irúgbìn kan, tí ó ti òmùnú rẹ̀ jáde, lẹ́hìn náà, ó fún un ní agbára; ó sì nípọn, tí ó sì dúró ṣinṣin lórí gbòǹgbò rẹ̀, èyí tí ó máa ń mú inú àwọn tó gbìn ín dùn- kí ó lè máa mú inú àwọn aláìgbàgbọ́ ru (nígbà tí wọ́n bá rí) wọn. Allah ti ṣe àdéhùn àforíjìn àti ẹ̀san tí ó tóbi fún àwọn tó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere nínú wọn.




# AL-HUJURỌỌT

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú júlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ má ṣe gba iwájú lọ́dọ̀ Allah àti Òjíṣẹ́ Rẹ, kí ẹ sì páyà Allah. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùgbọ́, Olùmọ̀ ohun gbogbo.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُقَدِّمُوْا بَيْنَ يَدَيِ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ۚ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ②

3. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ má ṣe máa gbé ohun yín ga ju ti Ànábì lọ, ẹ má sì ṣe máa pariwo lé e lórí nínú ọ̀rọ̀ sísọ bí ẹ ti ṣe máa ń pariwo lé ara yín lórí, kí iṣẹ́ yín má baà di asán nígbà tí ẹ̀yin kò kíyèsára.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَرْفَعُوْٓا اَصْوَاتَكُمْ فَوْقَ صَوْتِ النَّبِيِّ وَلَا تَجْهَرُوْا لَهٗ بِالْقَوْلِ كَجَهْرِ بَعْضِكُمْ لِبَعْضٍ اَنْ تَحْبَطَ اَعْمَالُكُمْ وَاَنْتُمْ لَا تَشْعُرُوْنَ ③

4. Nítòótọ́ àwọn tó ń rẹ̀ ohùn wọn sílẹ̀ lọ́dọ̀ òjíṣẹ́ Allah, àwọn wọ̀nyí ni Allah ti fọ ọkàn wọn mọ́ fún ìpayà (Rẹ). Àforíjì àti ẹ̀san ńlá ń bẹ fún wọn.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَغُضُّوْنَ اَصْوَاتَهُمْ عِنْدَ رَسُوْلِ اللّٰهِ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ امْتَحَنَ اللّٰهُ قُلُوْبَهُمْ لِلتَّقْوٰى ۗ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّاَجْرٌ عَظِيْمٌ ④

5. Dájúdájú, àwọn tó ń pariwo bá ọ sọ̀rọ̀ láti ọ̀nà jínjìn sí ibùgbé rẹ - ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn ni kò ní àgbóyé.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُنَادُوْنَكَ مِنْ وَّرَآءِ الْحُجُرٰتِ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ ⑤

6. Ìbá jẹ́ pé wọ́n ṣe sùúrú títí tí o fi máa jáde sí wọn ni, ìbá dára jù fún wọn. Allah sì jẹ́ Aláforíjì, Aláàánú júlọ.

وَلَوْ اَنَّهُمْ صَبَرُوْا حَتّٰى تَخْرُجَ اِلَيْهِمْ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ۗ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ⑥

7. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo bí òbìlẹ̀jẹ́ kan bá mú ìròyìn kan wá bá yín, ẹ wádìí rẹ̀ dáradára, kí

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنْ جَآءَكُمْ فَاسِقٌۢ بِنَبَاٍ فَتَبَيَّنُوْٓا اَنْ تُصِيْبُوْا قَوْمًا

بِجَهَٰلَةٍ فَتُصْبِحُوا عَلَىٰ مَا فَعَلْتُمْ
نَٰدِمِينَ ٧

ẹ má baà pa àwọn ènìyàn kan lára láìmọ̀, kí ẹ má baà ṣe àbámọ̀ nígbẹ̀hìn nípa ohun tí ẹ ti ṣe.

وَاعْلَمُوٓا أَنَّ فِيكُمْ رَسُولَ اللَّهِ ۚ
لَوْ يُطِيعُكُمْ فِي كَثِيرٍ مِّنَ الْأَمْرِ لَعَنِتُّمْ
وَلَٰكِنَّ اللَّهَ حَبَّبَ إِلَيْكُمُ الْإِيمَانَ وَ
زَيَّنَهُ فِي قُلُوبِكُمْ وَكَرَّهَ إِلَيْكُمُ
الْكُفْرَ وَالْفُسُوقَ وَالْعِصْيَانَ ۚ أُولَٰٓئِكَ
هُمُ الرَّاشِدُونَ ٨

8. Kí ẹ sì mọ̀ dájú pé òjíṣẹ́ Allah ń bẹ láàrin yín. Tí ó bá jẹ́ pé òún gbà fún yín lórí ọ̀pọ̀lọpọ̀ nǹkan ni, ẹ̀yin ìbá kó sínú wàhálà. Ṣùgbọ́n Allah ti mú kí ìgbàgbọ́ òdodo jẹ́ ohun tí ẹ nífẹ̀ẹ́ sí, Ó sì ṣe é ní ọ̀ṣọ́ nínú ọkàn yín, Ó sì sọ àìgbàgbọ́, ìwà òbìlẹ̀jẹ́ àti àìgbọràn di ohun ìrira fún yín, àwọn wọ̀nyí ni wọ́n ń tọ ojú ọ̀nà tàárà,

فَضْلًا مِّنَ اللَّهِ وَنِعْمَةً ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌ
حَكِيمٌ ٩

9. Nípasẹ̀ ojúure àti àánú Allah. Allah sì ni Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَإِن طَآئِفَتَانِ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ اقْتَتَلُوا
فَأَصْلِحُوا بَيْنَهُمَا ۖ فَإِن بَغَتْ إِحْدَىٰهُمَا
عَلَى الْأُخْرَىٰ فَقَٰتِلُوا الَّتِي تَبْغِي
حَتَّىٰ تَفِيٓءَ إِلَىٰٓ أَمْرِ اللَّهِ ۚ فَإِن فَآءَتْ
فَأَصْلِحُوا بَيْنَهُمَا بِالْعَدْلِ وَأَقْسِطُوٓا ۖ
إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ ١٠

10. Bí ọ̀wọ́ méjì nínú àwọn onígbàgbọ́ òdodo bá ń bá ara wọn jà, kí ẹ ṣe àtúnṣe láàrin wọn; ṣùgbọ́n (lẹ́hìn àtúnṣe) tí ọ̀kan nínú wọn bá tún rékọjá ààlà sí èkejì, kí ẹ parapọ̀ bá èyí tí ó kọjá ààlà jà títí tí yóò fi fara mọ́ Àṣẹ Allah. Tí ó bá wá faramọ́ ọn, lẹ́hìn náà, kí ẹ ṣe àtúnṣe láàrin wọn pẹ̀lú ẹ̀tọ́, kí ẹ sì ṣe déédéé. Dájúdájú Allah nífẹ̀ẹ́ sí àwọn olùṣedéédéé.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ
أَخَوَيْكُمْ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ١١

11. Dájúdájú àwọn onígbàgbọ́ òdodo jẹ́ ọmọ ìyá kan náà. Nítorí náà, ẹ máa ṣe àtúnṣe láàrin àwọn ọmọ ìyá yín, kí ẹ sì páya Allah, kí a lè ṣàánú yín.

ÌDÁ 2

12. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, kí àwọn ènìyàn kan má ṣe fi àwọn ènìyàn mìíràn ṣe yẹ̀yẹ́, wọ́n lè sàn jù wọ́n lọ. Bákan náà kí àwọn Obìnrin má ṣe fi àwọn Obìnrin mìíràn ṣe yẹ̀yẹ́, nítorí wọ́n lè sàn jù wọ́n lọ. Kí ẹ má sì ṣe fi àbùkù kan àwọn ènìyàn yín, ẹ má ṣe fi àlàjẹ́ búburú pe ara yín. Aburú gbáà ni oríkì búburú lẹ́hìn tí ẹ ti gbàgbọ́. Ẹnikẹ́ni tí kò bá sì ronú pìwàdà, irú wọn ni aṣebi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّن قَوْمٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُونُوا خَيْرًا مِّنْهُمْ وَلَا نِسَآءٌ مِّن نِّسَآءٍ عَسَىٰٓ أَن يَكُنَّ خَيْرًا مِّنْهُنَّ ۖ وَلَا تَلْمِزُوٓا أَنفُسَكُمْ وَلَا تَنَابَزُوا بِٱلْأَلْقَٰبِ ۖ بِئْسَ ٱلِٱسْمُ ٱلْفُسُوقُ بَعْدَ ٱلْإِيمَٰنِ ۚ وَمَن لَّمْ يَتُبْ فَأُولَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿١٢﴾

13. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ jìnnà sí ọ̀pọ̀lọpọ̀ ìfura; dájúdájú ìfura ní ìgbà mìíràn máa ń jẹ́ ẹ̀ṣẹ̀. Ẹ má ṣe tọ pinpin ara yín, ẹ má sì ṣe sọ̀rọ̀ ara yín lẹ́hìn. Ǹjẹ́ ẹnìkan nínú yín lè ní ìfẹ́ láti jẹ ẹran arákùnrin rẹ̀ tí ó ti kú bí? Dájúdájú, ẹ̀yin yóò kórira rẹ̀! Nítorí náà, ẹ páya Allah. Allah jẹ́ Olùgbàrònúpìwàdà, Aláàánú jùlọ.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا ٱجْتَنِبُوا كَثِيرًا مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ بَعْضَ ٱلظَّنِّ إِثْمٌ ۖ وَلَا تَجَسَّسُوا وَلَا يَغْتَب بَّعْضُكُم بَعْضًا ۚ أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَن يَأْكُلَ لَحْمَ أَخِيهِ مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوهُ ۚ وَٱتَّقُوا ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ تَوَّابٌ رَّحِيمٌ ﴿١٣﴾

14. Ẹ̀yin ènìyàn! Àwa ni a dá yín láti ara ọkùnrin àti Obìnrin. A sì pín yín sí ẹlẹ́bíjẹbí àti oníranjìran kí ẹ lè dá ara yín mọ̀. Dájúdájú ẹni tó ní àpọ́nlé jùlọ lọ́dọ̀ Allah nínú yín lẹni tó ń páyà Rẹ̀ gidi gan an. Nítòótọ́ Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Olùfúnniníròò.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَٰكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَىٰ وَجَعَلْنَٰكُمْ شُعُوبًا وَقَبَآئِلَ لِتَعَارَفُوٓا ۚ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِندَ ٱللَّهِ أَتْقَىٰكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ خَبِيرٌ ﴿١٤﴾

15. Àwọn Lárúbáwá ìgbèríko ń sọ wí pé, 'Àwa gbàgbọ́', sọ (fún wọn) wí pé, "Ẹ̀yin kò tí ì gbàgbọ́ ṣùgbọ́n ẹ kan sọ wí pé, 'Àwá ti ju ara wa sílẹ̀', nítorí pé ìgbàgbọ́ kò tí ì wọ ọkàn yín". Ṣùgbọ́n tí ẹ̀yin bá tẹ̀lé ti Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, Òun kò ní dín ohunkóhun kù nínú ẹ̀san iṣẹ̀ yín bí ó ti wù kí ó mọ. Dájúdájú Allah jẹ́ Aláforíjì, Aláàánú jùlọ.

قَالَتِ الْأَعْرَابُ آمَنَّا ۖ قُل لَّمْ تُؤْمِنُوا وَلَٰكِن قُولُوا أَسْلَمْنَا وَلَمَّا يَدْخُلِ الْإِيمَانُ فِي قُلُوبِكُمْ ۖ وَإِن تُطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ لَا يَلِتْكُم مِّنْ أَعْمَالِكُمْ شَيْئًا ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٥﴾

16. Àwọn onígbàgbọ́ òdodo ni àwọn tó gba Allah gbọ́ nítòótọ́ àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, lẹ́hìn náà tí wọn kò ṣe iyèméjì ṣùgbọ́n tí wọ́n ń ṣapá gidigidi pẹ̀lú àwọn ohun ìní wọn àti ẹ̀mí wọn ni ojú ọ̀nà Allah. Àwọn wọ̀nyí ni olódodo.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ثُمَّ لَمْ يَرْتَابُوا وَجَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الصَّادِقُونَ ﴿١٦﴾

17. Sọ wí pé, 'Ẹ̀yin yóò ha kọ́ Allah nípa ẹ̀sin yín bí? Nígbà tí ó jẹ́ pé Allah ni ó mọ ohun tí ń bẹ ní ọ̀run àti ayé? Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo'.

قُلْ أَتُعَلِّمُونَ اللَّهَ بِدِينِكُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٧﴾

18. Wọ́n ṣe bí àwọn ṣe ọ́ lóore ni, nítorí pé wọ́n gba Islam, sọ wí pé: 'Ẹ má ṣe rò pé gbígba Islam yín jẹ́ ojú rere sí mi.' Dípò bẹ́ẹ̀, Allah ni Ó ṣe ojú rere fún yín nípa pé Ó tọ́ yín sí ọ̀nà ìgbàgbọ́, bí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo.

يَمُنُّونَ عَلَيْكَ أَنْ أَسْلَمُوا ۖ قُل لَّا تَمُنُّوا عَلَيَّ إِسْلَامَكُم ۖ بَلِ اللَّهُ يَمُنُّ عَلَيْكُمْ أَنْ هَدَاكُمْ لِلْإِيمَانِ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٨﴾

19. Dájúdájú, Allah ni Ó mọ ohun tí ó pamọ́ ní àwọn ọ̀run àti ní aye. Allah sì rí ohun gbogbo tí ẹ ń ṣe.

إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ غَيْبَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾




# KỌỌF

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. KỌỌF (Alágbára). Mo fi Al-Kur’an Ológo náà ṣe ẹ̀rí.

منزل ٧ قٓ ۚ وَالْقُرْاٰنِ الْمَجِيْدِ ٢

3. Síbẹ̀síbẹ̀ náà, wọ́n ń ṣe ìyanu pé olukìlọ̀ kan wá bá wọn láàrín wọn, nítorí náà àwọn aláìgbàgbọ́ sọ pé; “Eléyìí jẹ́ ohun ìyanu”.

بَلْ عَجِبُوْٓا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ فَقَالَ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا شَيْءٌ عَجِيْبٌ ٣

4. “Nígbà tí a bá ti kú, tí a sì ti di erùpẹ̀ (Ǹjẹ́ a o tún jí wa dìde bí)? Èyí jẹ́ ìdápadà tí ó jìnnà réré.

ءَاِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا ۚ ذٰلِكَ رَجْعٌۢ بَعِيْدٌ ٤

5. Dájúdájú, Àwá mọ bí ilẹ̀ ti ṣe ń dínkù (yìnrìn díẹ̀díẹ̀) mọ́ yín lẹ́sẹ̀. Ìwé tí ó sọ nípa gbogbo ǹ kan sì ń bẹ lọ́dọ̀ Wa.

قَدْ عَلِمْنَا مَا تَنْقُصُ الْاَرْضُ مِنْهُمْ ۚ وَعِنْدَنَا كِتٰبٌ حَفِيْظٌ ٥

6. Síbẹ̀síbẹ̀ wọ́n pe òdodo ní irọ́, nígbà tí ó dé wá bá wọn, nítorí náà wọ́n wà nínú ipò ìdàrú ọkàn.

بَلْ كَذَّبُوْا بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ فَهُمْ فِيْٓ اَمْرٍ مَّرِيْجٍ ٦

7. Àwọn kò ha ṣíjú wo ọ̀run lókè wọn, bí a ti ṣe mọ̀ ọ́n tí A sì ṣe é lọ́ṣọ̀ọ́, tí kòsì sí àléébù tàbí àlàfo nínú rẹ̀.

اَفَلَمْ يَنْظُرُوْٓا اِلَى السَّمَآءِ فَوْقَهُمْ كَيْفَ بَنَيْنٰهَا وَزَيَّنّٰهَا وَمَا لَهَا مِنْ فُرُوْجٍ ٧

8. Àti ilẹ̀, A tẹ́ ẹ pẹrẹsẹ, A sì fi àwọn òkè sọlẹ̀ sórí rẹ̀, A sì ń mú onírúurú àwọn èso tí ó rẹwà jáde láti inú rẹ̀.

وَالْاَرْضَ مَدَدْنٰهَا وَاَلْقَيْنَا فِيْهَا رَوَاسِيَ وَاَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍۢ بَهِيْجٍ ٨

9. Ní àríwòye àti ìrántí fún gbogbo olùjọ́sìn tí ó jẹ́ olùṣẹ́rípadà (sí ọ̀dọ̀ Allah).

تَبْصِرَةً وَّذِكْرٰى لِكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيْبٍ ٩

10. Àti pé Àwa ń sọ omi oníbùkún kalẹ̀ láti ojú ọ̀run; A sì ń fi mú kí àwọn ọgbà àti àwọn èso tí à ń kórè jáde.

وَنَزَّلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً مُّبٰرَكًا
فَاَنْۢبَتْنَا بِهٖ جَنّٰتٍ وَّحَبَّ الْحَصِيْدِ ﴿١٠﴾

11. Àti igi ọpẹ dàbínù gíga fíofío pẹ̀lú àwọn pádi èso rẹ̀ tí ó sùn léra wọn.

وَالنَّخْلَ بٰسِقٰتٍ لَّهَا طَلْعٌ نَّضِيْدٌ ﴿١١﴾

12. Ó jẹ́ ìpèsè fún àwọn ẹrúsìn (Allah), A sì tún fi omi ta ilẹ̀ tí ó ti ṣá jí. Bẹ́ẹ̀ gẹ́gẹ́ ni ìgbé dìde (láti inú isà òkú) yóò rí.

رِّزْقًا لِّلْعِبَادِ ۙ وَاَحْيَيْنَا بِهٖ بَلْدَةً
مَّيْتًا ؕ كَذٰلِكَ الْخُرُوْجُ ﴿١٢﴾

13. Àwọn ènìyàn Nuha àti àwọn Ènìyàn agbègbè Kànga, àti àwọn ìran Samuud ti pe òdodo ní irọ́ ṣíwájú wọn.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّاَصْحٰبُ
الرَّسِّ وَثَمُوْدُ ﴿١٣﴾

14. Àti àwọn ìran ‘Aadi, àti Fir’aọna, àti àwọn arákùnrin Lutu.

وَعَادٌ وَّفِرْعَوْنُ وَاِخْوَانُ لُوْطٍ ﴿١٤﴾

15. Àti àwọn Ará Aginjù, àti àwọn ènìyàn Tuba , gbogbo wọ́n pe òjíṣẹ́ lópùrọ́ Nítorí náà ìyà Mi sì ṣẹ lé wọn lórí.

وَّاَصْحٰبُ الْاَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ ؕ كُلٌّ
كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيْدِ ﴿١٥﴾

16. Ǹjẹ́ ìsẹ̀dá ti àkọ́kọ́ ha kó ààrẹ̀ bá Wa bí? Síbẹ̀síbẹ̀, wọ́n wà nínú iyèméjì nípa ìsẹ̀dá tuntun (Àjíǹde).

اَفَعَيِيْنَا بِالْخَلْقِ الْاَوَّلِ ؕ بَلْ هُمْ فِيْ
ع لَبْسٍ مِّنْ خَلْقٍ جَدِيْدٍ ﴿١٦﴾

ÌDÁ 2

17. Dájúdájú Àwá ti dá ènìyàn, Àwá sì mọ ohun tí ẹ̀mí rẹ̀ ń ba á sọ kẹ́lẹ́kẹ́lẹ́, àti pè Àwá súnmọ́ ọn ju iṣan ọrùn (rẹ̀) lọ.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ وَنَعْلَمُ مَا
تُوَسْوِسُ بِهٖ نَفْسُهٗ ۖۚ وَنَحْنُ اَقْرَبُ
اِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ الْوَرِيْدِ ﴿١٧﴾

18. Nígbà tí àwọn olúkọ ọ̀rọ̀ sílẹ̀ méjì lápá ọ̀tún àti lápá òsì bá jókòó (láti kọ àkosílẹ̀).

اِذْ يَتَلَقَّى الْمُتَلَقِّيٰنِ عَنِ الْيَمِيْنِ وَ
عَنِ الشِّمَالِ قَعِيْدٌ ﴿١٨﴾

19. Ènìyàn kò ní sọ ọ̀rọ̀ kankan, àyàfi kí olùsọ́ kan wà lọ́dọ̀ rẹ̀.

مَا يَلْفِظُ مِنْ قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ
عَتِيدٌ ﴿١٩﴾

20. Ìpọ̀ká ikú yóò sì dé lódodo, èyí ni ohun tí ìwọ ti ń sá fún.

وَجَاءَتْ سَكْرَةُ الْمَوْتِ بِالْحَقِّ ۖ
ذَٰلِكَ مَا كُنْتَ مِنْهُ تَحِيدُ ﴿٢٠﴾

21. A ó sì fọn fèrè, èyí ní ọjọ́ tí A ti kìlọ̀ rẹ̀.

وَنُفِخَ فِي الصُّورِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْوَعِيدِ ﴿٢١﴾

22. Àti pé olúkúlùkù Ẹmí yóò wà pẹ̀lú olùdarí àti ẹlẹ́rìí kọ̀ọ̀kan.

وَجَاءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَعَهَا سَائِقٌ وَ
شَهِيدٌ ﴿٢٢﴾

23. Dájúdájú, ìwọ ti jẹ́ aláìkíyèsára nípa èyí, ṣùgbọ́n nísinsìnyí, A ti ká gàgá kúrò fún ọ, lónìí, ojú rẹ̀ ti wá mọ́lẹ̀ kèdère.

لَقَدْ كُنْتَ فِي غَفْلَةٍ مِنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا
عَنْكَ غِطَاءَكَ فَبَصَرُكَ الْيَوْمَ
حَدِيدٌ ﴿٢٣﴾

24. Àti pé alábàárìn rẹ̀ (Màláíkà) yóò sọ pé; "èyí ni ohun tí ó ti wà lákosílẹ̀ lọ́dọ̀ mi".

وَقَالَ قَرِينُهُ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ﴿٢٤﴾

25. Ẹ gbé olúkúlùkù aláìgbàgbọ́, alágídí jù sínú iná Jahanama.

أَلْقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٢٥﴾

26. Olùdènà nǹkan rere, olùrékọjá ààlà, oníyèméjì,

مَنَّاعٍ لِلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُرِيبٍ ﴿٢٦﴾

27. Tó ń fi ọlọ́run mìíràn pẹ̀lú Allah, ẹ gbé e jù sínú ìyà tí ó le koko.

الَّذِي جَعَلَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ
فَأَلْقِيَاهُ فِي الْعَذَابِ الشَّدِيدِ ﴿٢٧﴾

28. Alábàárín rẹ̀ yóò sọ wí pé; "Olúwa wa, Èmi kó ni mo mu ṣe àìgbọràn, òun fúnrarẹ̀ ni ó wà nínú ìṣìnà tí ó jìnnà réré".

قَالَ قَرِينُهُ رَبَّنَا مَا أَطْغَيْتُهُ وَلَٰكِنْ
كَانَ فِي ضَلَالٍ بَعِيدٍ ﴿٢٨﴾

29. Òun yóò wí pé, Ẹ má ṣe bá ara yín jiyàn níwájú Mi, dájúdájú èmí ti kìlọ̀ fún yín ṣíwájú.

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ
إِلَيْكُمْ بِالْوَعِيدِ ﴿٢٩﴾

30. Ọ̀rọ̀ kì í yí padà lọ́dọ̀ Mi, Èmi kì Í ṣe àbòsí fún àwọn olùjọ́sìn (Mi).

مَا يُبَدَّلُ الْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَا أَنَا بِظَلَّامٍ
لِلْعَبِيدِ ﴿٣٠﴾ ع ١٤ ١٦

ÌDÁ 3

31. Ní ọjọ́ tí A ó sọ fún iná Jahanama pé; "Ṣé ó ti kún tó?" Òun yóò sì dáhùn wí pé, "Ṣé wọ́n ṣẹ́kù ni?"

يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ امْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ﴿٣١﴾

32. A ó sì sún Ọgbà ìdẹ̀ra náà mọ́ àwọn olùpáyà (Allah) kò ní jìnnà (sí wọn).

وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ بَعِيدٍ ﴿٣٢﴾

33. (A ó sọ pé) 'èyí ni ohun tí a ṣe ìlérí rẹ̀ fún gbogbo olùronúpìwàdà, tí ó sì ń kíyèsí (àwọn ìṣe rẹ̀),

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ﴿٣٣﴾

34. 'Ẹni tó bẹ̀rù Ọba Aláàánú níkọ̀kọ̀, tí ó sì wá (bá Allah) pẹ̀lú ọkàn ìrẹ̀lẹ̀,

مَّنْ خَشِيَ الرَّحْمَٰنَ بِالْغَيْبِ وَجَاءَ بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ﴿٣٤﴾

35. 'Ẹ máa wọ inú rẹ̀ lọ pẹ̀lú Àlàáfia, èyí ní ọjọ́ àìlópin.'

ادْخُلُوهَا بِسَلَامٍ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْخُلُودِ ﴿٣٥﴾

36. Ohun tí wọ́n bá ń fẹ́ yóò wá fún wọn níbẹ̀, àlékún sì tún wà lọ́dọ̀ Wa (pẹ̀lú).

لَهُم مَّا يَشَاءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ﴿٣٦﴾

37. Mélòóméloò ni àwọn ìran tí a ti parun ṣíwájú wọn, tí wọ́n lágbára jù wọ́n lọ, tí wọ́n sì ń wá ọ̀nà àti sá àsálà, nínú ìlú náà. Ǹjẹ́ ààyè ààbò kan ha wà fún wọn bí?

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَشَدُّ مِنْهُم بَطْشًا فَنَقَّبُوا فِي الْبِلَادِ هَلْ مِن مَّحِيصٍ ﴿٣٧﴾

38. Dájúdájú ìrántí ń bẹ nínú Eléyìí fún ẹni tí ó ní ọkàn, tí ó sì fetí sílẹ̀, tí ó sì jẹ́ ẹlẹ́rìí ọ̀rọ̀.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى السَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ﴿٣٨﴾

39. Dájúdájú A ti dá ilẹ̀ àti ọ̀run àti ohun gbogbo tí ń bẹ láàrin wọn ní ìgbà mẹ́fà, àárẹ̀ kò sí mú Wa.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٍ ﴿٣٩﴾

40. Nítorí náà, kí o fi ara da ohun tí wọ́n ń sọ, kí o sì máa fi ògo pẹ̀lú ìyìn fún Olúwa rẹ̀ ṣíwájú yíyọ òòrùn àti ṣíwájú wíwọ̀ rẹ̀.

فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ الْغُرُوبِ ﴿٤٠﴾

41. Bẹ́ẹ̀ ni lóru, àti ní ẹ̀yìn ìforíbalẹ̀, kí ó máa ṣe àfọ̀mọ́ fún Un.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَأَدْبَارَ السُّجُودِ ﴿٤١﴾

42. Tẹ́tí sílẹ̀! Ní ọjọ́ tí olùpèpè yóò pe ìpè láti ìtòsì,

وَاسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ الْمُنَادِ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٤٢﴾

43. Ní ọjọ́ tí wọ́n yóò gbọ́ ìró ńlá tó jẹ́ dandan; ọjọ́ náà ní ìjáde (kúrò nínú isà òku).

يَوْمَ يَسْمَعُونَ الصَّيْحَةَ بِالْحَقِّ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْخُرُوجِ ﴿٤٣﴾

44. Àwa là ń fún (nǹkan) ní ẹ̀mí tí A sì ń fikú pa (á), ọ̀dọ̀ Wa sì ni ìpadàsí (ìgbẹ̀yìn).

إِنَّا نَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا الْمَصِيرُ ﴿٤٤﴾

45. Ní ọjọ́ tí ilẹ̀ yóò fọ́ túútúú mọ́ wọn, (wọn yóò sì máa) yára (bọ̀ wá sọ́dọ̀ Wa nítorí iṣẹ́ búburú ọwọ́ wọn)- ìyẹn ni yóò jẹ́ jíjí òkú dìde. Ó sì rọrùn fún Wa.

يَوْمَ تَشَقَّقُ الْأَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًا ذَٰلِكَ حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيرٌ ﴿٤٥﴾

46. Àwa ni A mọ ohun tí wọ́n ń sọ, ìwọ kò sì lè fi ipá mú wọn, nítorí náà máa fi Al-Kur an ṣe ìrántí fún àwọn tí ó ń bẹ̀rù ìlérí Mi.

نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِجَبَّارٍ فَذَكِّرْ بِالْقُرْآنِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ﴿٤٦﴾




# AL-SAARIYAAT

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ①

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

وَالذّٰرِيٰتِ ذَرۡوًا ۙ②

2. Nípa ti àwọn atẹ́gùn tí ó ń fọ́nká dáadáa.

فَالۡحٰمِلٰتِ وِقۡرًا ۙ③

3. Àti àwọn tí ó ń gbé ẹrù tí ó wúwo (ẹ̀ṣú òjò).

فَالۡجٰرِيٰتِ يُسۡرًا ۙ④

4. Àti àwọn tí ń lọ pẹ̀lú ìrọ̀rùn.

فَالۡمُقَسِّمٰتِ اَمۡرًا ۙ⑤

5. Àti àwọn (Màláíkà) olùpín àṣẹ (Allah).

اِنَّمَا تُوۡعَدُوۡنَ لَصَادِقٌ ۙ⑥

6. Dájúdájú ohun tí a ṣe ní ìlérí òtítọ́ ni.

وَّاِنَّ الدِّيۡنَ لَوَاقِعٌ ؕ⑦

7. Àti pé dájúdájú ìdájọ́ yóò dé.

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الۡحُبُكِ ۙ⑧

8. Àti nípa ọ̀run tí ó kún fún àwọn ọ̀nà.

اِنَّكُمۡ لَفِىۡ قَوۡلٍ مُّخۡتَلِفٍ ۙ⑨

9. Dájúdájú, ẹ̀yín jẹ́ olùyápà nínú ọ̀rọ̀.

يُّؤۡفَكُ عَنۡهُ مَنۡ اُفِكَ ؕ⑩

10. Ẹni tí ó ṣẹ́rípadà níbẹ̀ (nídìí òdodo) ni a o ṣẹ́rí rẹ̀ padà kúrò (níbi ìtọ́sọ́nà).

قُتِلَ الۡخَرّٰصُوۡنَ ۙ⑪

11. Ègbé ni fún àwọn òpùrọ́.

الَّذِيۡنَ هُمۡ فِىۡ غَمۡرَةٍ سَاهُوۡنَ ۙ⑫

12. Àwọn tí wọ́n rí sínú ọ̀gbùn àìmọ̀kan nípa àìkíyèsára.

يَسۡـَٔلُوۡنَ اَيَّانَ يَوۡمُ الدِّيۡنِ ؕ⑬

13. Wọ́n ń bèèrè pé; "Ìgbà wo ni Ọjọ́ Ìdájọ́?"

يَوۡمَ هُمۡ عَلَى النَّارِ يُفۡتَنُوۡنَ ⑭

14. Ọjọ́ tí a o ni wọ́n lára nínú iná.

15. Ẹ tọ́ ìnira yín wò, èyí ni ohun tí ẹ ti ń kánjú nípa rẹ̀.
ذُوقُوا فِتْنَتَكُمْ ۚ هَٰذَا الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٥﴾

16. Dájúdájú àwọn olùpáyà Allah yóò wà nínú àwọn Ọgbà ìdẹ̀ra àti àwọn orísun omi.
إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٦﴾

17. Wọn yóò máa gba ohun tí Olúwa wọn fi fún wọn, dájúdájú wọ́n ti jẹ́ ẹni rere ṣíwájú èyí.
آخِذِينَ مَا آتَاهُمْ رَبُّهُمْ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَبْلَ ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ ﴿١٧﴾

18. Wọ́n jẹ́ ẹni tí í fi àsìkò díẹ̀ sùn nínú òru.
كَانُوا قَلِيلًا مِنَ اللَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ ﴿١٨﴾

19. Wọn á sì máa tọrọ àforíjìn ní àfẹ̀mọ́júmọ́.
وَبِالْأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿١٩﴾

20. Wọn a máa mú nínú ohun ìní wọn fún àwọn alágbe àti àwọn tí kì í tọrọ.
وَفِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ لِلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ﴿٢٠﴾

21. Àwọn Àmì sì wà lórí ilẹ̀ fún àwọn tí ó mọ àmọ̀dájú.
وَفِي الْأَرْضِ آيَاتٌ لِلْمُوقِنِينَ ﴿٢١﴾

22. Àti ní ara yín pàápàá, ẹ̀yin kò ha ní ríran ni?
وَفِي أَنْفُسِكُمْ ۚ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٢٢﴾

23. ìpèsè yín àti ohun tí a ṣe ìlérí rẹ̀ sì ń bẹ ní ọ̀run.
وَفِي السَّمَاءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوعَدُونَ ﴿٢٣﴾

24. Nítorí náà, mo fi Olúwa ọ̀run àti ayé búra pé; dájúdájú òtítọ́ ni gẹ́gẹ́ bí ohun tí ẹ̀ ń sọ.
فَوَرَبِّ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ إِنَّهُ لَحَقٌّ مِثْلَ مَا أَنَّكُمْ تَنْطِقُونَ ﴿٢٤﴾ ع ١٨

ÌDÁ 2

25. Ǹjẹ́ ìró àwọn àlejò alápọ̀n-ọ́nlé Ibrahim ti dé etígbọ̀ọ́ rẹ?
هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ الْمُكْرَمِينَ ﴿٢٥﴾

26. Nígbà tí wọ́n wọlé tọ̀ ọ́, tí wọ́n wí pé, “Àláfíà níbí o”, òun náà sì wí pé, “Àláfíà ni o . (Ó sì rí pe) àlejò (ní gbogbo wọn).
إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَامًا ۖ قَالَ سَلَامٌ قَوْمٌ مُنْكَرُونَ ﴿٢٦﴾

27. Nítorí náà, ó (Ibrahim) tọ àwọn ènìyàn rẹ̀ lọ, ó sí mú ọ̀dọ́ ẹran tí ó lọ́ràá wá.

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ٢٧

28. Ó gbé e sí iwájú wọn, ó sì wí pé; "Ẹ̀yin kì yóò ha jẹun bí?"

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ٢٨

29. Òun sì pa ìbẹ̀rù rẹ̀ mọ́ra ní iwájú wọn, wọ́n wí pé Má ṣe bẹ̀rù, wọ́n sì fun ní ìròhìn ayọ̀ nípa ọmọkùnrin kan tí yóò jẹ́ oní mímọ̀.

فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ وَبَشَّرُوهُ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٍ ٢٩

30. Nígbà náà ni ìyàwó rẹ̀ jáde nínú ìdààmú, tí ó sì gbá ara rẹ̀ lójú, òun wí pé; "Ògbólógbòó àgàn Obìnrin!"

فَأَقْبَلَتِ ٱمْرَأَتُهُۥ فِى صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ٣٠

31. Wọ́n sọ pé: "Bẹ́ẹ̀ ni Olúwa rẹ̀ wí. Dájúdájú Òún jẹ́ Ọlọgbọ́n jùlọ, Olùmọ̀ ohun gbogbo".

قَالُوا۟ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ٣١

ÌPÍN 27

32. Ó (Ibrahim) wí pé, "Kí lẹ wá ṣe gan an, ẹ̀yin òjíṣẹ́?"

الجزء ٢٧ قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا ٱلْمُرْسَلُونَ ٣٢

33. Wọ́n wí pé, "Àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ ènìyàn la rán wá si.

قَالُوٓا۟ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ٣٣

34. "Kí a ba lè rọ̀jò òkuta amọ̀ lé wọn lórí.

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ٣٤

35. Èyí tí a ti ṣàmì sí láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ fún àwọn aláṣejù.

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ٣٥

36. Nítorí náà, Àwá mú àwọn tí ó jẹ́ olùgbàgbọ́ òdodo jáde kúrò níbẹ̀.

فَأَخْرَجْنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٣٦

37. Ṣùgbọ́n àwa kò rí ju ilé kan ṣoṣọ lọ, tí ó jẹ́ ti àwọn olùrẹra sílẹ̀ fún Allah.

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ ٱلْمُسْلِمِينَ ٣٧

وَتَرَكْنَا فِيهَآ ءَايَةً لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ
ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ﴿٣٨﴾

38. Àwa sì fi Àmì kan sílẹ̀ níbẹ̀ fún àwọn tó ń páyà ìyà olóró.

وَفِى مُوسَىٰٓ إِذْ أَرْسَلْنَٰهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ
بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ﴿٣٩﴾

39. Àti nípa Musa, nígbà tí A rán an sí Fir aona pẹ̀lú àṣẹ tí ó hàn gbañgba.

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِۦ وَقَالَ سَٰحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٤٠﴾

40. Ṣùgbọ́n Fir'aona ṣẹ́rípadà pẹ̀lú àwọn ọmọ ogun rẹ̀, ó sì wí pé, "òpìdán kan tàbí wèrè kan (ni Eléyìí)".

فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِى
ٱلْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿٤١﴾

41. Nítorí náà, A gbá àwọn àti àwọn ọmọ ogun rẹ̀ mú, A sì jù wọ́n sínú ibú òkun, òun sì di ẹni tí ó jẹ̀bi.

وَفِى عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ ٱلرِّيحَ
ٱلْعَقِيمَ ﴿٤٢﴾

42. Àti nípa àwọn iran 'Aad, nígbà ti a ran atẹgun iparun si wọn.

مَا تَذَرُ مِن شَىْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ
كَٱلرَّمِيمِ ﴿٤٣﴾

43. Kò dá kiní kan sí nínú gbogbo ohun tí ó kọlù, bí kò ṣe pé ó sọ ọ́ di eérú.

وَفِى ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا۟ حَتَّىٰ
حِينٍ ﴿٤٤﴾

44. Àti nípa àwọn ìran Samuud, nígbà tí a wí fún wọn pé; "Ẹ máa gbádun fún ìgbà díẹ̀.

فَعَتَوْا۟ عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ
ٱلصَّٰعِقَةُ وَهُمْ يَنظُرُونَ ﴿٤٥﴾

45. Wọ́n tàpá sí àṣẹ Olúwa wọn, ìró òjijì sì dé bá wọn, wọ́n sì ń wò sùn-ùn.

فَمَا ٱسْتَطَٰعُوا۟ مِن قِيَامٍ وَمَا كَانُوا۟
مُنتَصِرِينَ ﴿٤٦﴾

46. Lẹ́hìn náà wọn kò lè dìde dúró, bẹ́ẹ̀ wọn kò sì lè ran ara wọn lọ́wọ́.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ إِنَّهُمْ كَانُوا۟
قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٤٧﴾ ع

47. Bẹ́ẹ̀ náà ni àwọn ènìyàn Nuha ti ìṣíwájú dájúdájú wọ́n jẹ́ aláìgbọràn ènìyàn.

ÌDÁ 3

48. Àti ojú-ọ̀run, A mọ̀ ọ́n pẹ̀lú agbára Wa, Àwa sì jẹ́ kí ó gbòòrò.

وَالسَّمَآءَ بَنَيْنٰهَا بِاَيْىدٍ وَّاِنَّا
لَمُوْسِعُوْنَ ﴿٤٨﴾

49. Àti ilẹ̀, A tẹ́ ẹ, báwo sì ni bí A ti ń ṣe nǹkàn tí dárá to!

وَالْاَرْضَ فَرَشْنٰهَا فَنِعْمَ
الْمٰهِدُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. A sì dá gbogbo ǹkan ní méjìméjì kí ẹ ba lè máa rántí.

وَمِنْ كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ
تَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٠﴾

51. Nítorí náà, ẹ sá tọ Allah lọ, dájúdájú Èmí jẹ́ olùkìlọ̀ tí ó hàn gbangba fún yín láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀.

فَفِرُّوْٓا اِلَى اللّٰهِ ؕ اِنِّيْ لَكُمْ مِّنْهُ نَذِيْرٌ
مُّبِيْنٌ ﴿٥١﴾

52. Àti pé kí ẹ má ṣe mú Ọlọ́run mìíràn pẹ̀lú Allah, dájúdájú èmí jẹ́ olùkìlọ̀ tí ó hàn gbangba fún yín láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀.

وَلَا تَجْعَلُوْا مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ ؕ اِنِّيْ
لَكُمْ مِّنْهُ نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥٢﴾

53. Bẹ́ẹ̀ náà ni, kò sí òjíṣẹ́ kan tí ó dé wá bá àwọn tí ó ṣíwájú wọn, àyàfi kí wọ́n pè é ní òpìdán tàbí wèrè.

كَذٰلِكَ مَآ اَتَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ
رَّسُوْلٍ اِلَّا قَالُوْا سَاحِرٌ اَوْ مَجْنُوْنٌ ﴿٥٣﴾

54. Ṣé wọ́n ha ti bá ara wọn sọ àsọtẹ́lẹ̀ nípa rẹ̀ ni? Bẹ́ẹ̀ kọ́, wọ́n kàn jẹ́ ọlọ̀tẹ̀ ènìyàn ni.

اَتَوَاصَوْا بِهٖ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُوْنَ ﴿٥٤﴾

55. Nítorí náà yípadà kúrò lọ́dọ̀ wọn ìwọ kì yóò jẹ́ ẹni tí yóò jẹ̀bi (nítorí tiwọn).

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَآ اَنْتَ بِمَلُوْمٍ ﴿٥٥﴾

56. Nítorí náà máa ṣe ìrántí, dájúdájú ìrántí a máa ṣe àwọn olùgbàgbọ́ òdodo lóore.

وَّذَكِّرْ فَاِنَّ الذِّكْرٰى تَنْفَعُ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٥٦﴾

57. Èmi kò dá alijannu àti ènìyàn lásán bíkòṣe kí wọ́n lè máa jọ́sìn fún Mi.

وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْاِنْسَ اِلَّا
لِيَعْبُدُوْنِ ﴿٥٧﴾

مَآ أُرِيدُ مِنْهُم مِّن رِّزْقٍ وَمَآ أُرِيدُ أَن يُطْعِمُونِ ٥٨

58. Èmi kò şáà retí ìpèsè kankan láti ọ̀dọ̀ wọn; bẹ́ẹ̀ ni N kò retí pé kí wọn ó fún Mi lóúnjẹ.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلْقُوَّةِ ٱلْمَتِينُ ٥٩

59. Dájúdájú, Allah, Òun ni Olùpèsè, Ẹni tí gbogbo agbára ń bẹ níkapá Rẹ̀.

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذَنُوبًا مِّثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَٰبِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ ٦٠

60. Nítorí náà, dájúdájú ìyá wà fún àwọn olùşebi, irúfẹ́ ìyà tí ó wà fún àwọn ẹlẹgbẹ́ wọn àtijọ́, nítorí náà kí wọ́n má şe kán Mi lójú.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا مِن يَوْمِهِمُ ٱلَّذِى يُوعَدُونَ ٦١ ع

61. Lẹ́hìn náà, ègbé ni fún àwọn tí ó şe àìgbàgbọ́ ní ọjọ́ náà tí a ti şe ìlérí fún wọn.




# AL-TUUR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.
بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. Mo fi òkè Tuuri búra
وَالطُّورِ ②

3. Àti Ìwé kan tí a kọ sílẹ̀
وَكِتَابٍ مَّسْطُورٍ ③

4. Nínú Tákàdá fẹ́lẹ́fẹ́lẹ́ ìkọ̀wé tí a ṣí sílẹ̀
فِي رَقٍّ مَّنشُورٍ ④

5. Àti Ilẹ̀ náà tí a o máa ṣe àbẹ̀wò sí
وَالْبَيْتِ الْمَعْمُورِ ⑤

6. Àti òrùlé tí a gbéga
وَالسَّقْفِ الْمَرْفُوعِ ⑥

7. Àti omi òkun tí ó kún lẹ́lẹ́
وَالْبَحْرِ الْمَسْجُورِ ⑦

8. Dájúdájú ìyà Olúwa rẹ̀ ń bọ̀ wá ṣẹlẹ̀
إِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَاقِعٌ ⑧

9. Kò sí ẹnìkan tí ó le yẹ̀ ẹ́
مَّا لَهُ مِن دَافِعٍ ⑨

10. Ní ọjọ́ tí ọ̀run yóò mì tìtì fún ìrúkèrúdò
يَوْمَ تَمُورُ السَّمَاءُ مَوْرًا ⑩

11. Tí àwọn òkè yóò sì máa yára ṣípò padà
وَتَسِيرُ الْجِبَالُ سَيْرًا ⑪

12. Ègbé ni fún àwọn òpùrọ́ ní ọjọ́ náà
فَوَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ⑫

13. Àwọn tíí máa fi ọ̀rọ̀ ìsọkúsọ dára wọn láraya
الَّذِينَ هُمْ فِي خَوْضٍ يَلْعَبُونَ ⑬ وقف لازم

14. Ní ọjọ́ tí a o máa tì wọ́n gbọ́n-ọ́n-gbọ́n-ọ́n lọ sí inú iná Jahanama.
يَوْمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ⑭

15. Èyí ni iná náà, tí ẹ̀yin pè ní irọ́.
هَٰذِهِ النَّارُ الَّتِي كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ⑮

16. Idán ha ni èyí bí, àbí ẹ̀yin kò ríran ni?

أَفَسِحْرٌ هَٰذَآ أَمْ أَنتُمْ لَا تُبْصِرُونَ ١٦

17. Ẹ wọ inú rẹ̀ lọ, kí ẹ fi ara dà á, bí ẹ kò sì fara dà á, bákan náà ló jẹ́ fún yín, nǹkan tí ẹ ṣe níṣẹ́ la o san yín lẹ́san rẹ̀.

ٱصْلَوْهَا فَٱصْبِرُوٓا۟ أَوْ لَا تَصْبِرُوا۟ سَوَآءٌ
عَلَيْكُمْ ۖ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ١٧

18. Dájúdájú, àwọn olùpáyà Allah yóò wa nínú Ọgbà ìdẹ̀ra (Alijanna) àti ìtura.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَنَعِيمٍ ١٨

19. Wọn yóò máa gbádùn pẹ̀lú àwọn ohun tí Olúwa wọn fi fún wọn, Olúwa wọn yóò sì là wọ́n nínú ìyà iná.

فَٰكِهِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ وَوَقَىٰهُمْ
رَبُّهُمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ١٩

20. Ẹ máa jẹ, kí ẹ sì máa mu, pẹ̀lú ayọ̀ nítorí ohun tí ẹ ti ṣe.

كُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ هَنِيٓـًٔۢا بِمَا كُنتُمْ
تَعْمَلُونَ ٢٠

21. Wọn yóò rọ̀gbọ̀kú lórí àwọn ìtẹ́ tí a tò lẹ́sẹẹ̀ṣẹ. A o sì fẹ́ àwọn Obìnrin Ẹlẹ́yinjú-ẹgẹ́ fún wọn ní ìyàwó.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّصْفُوفَةٍ ۖ وَ
زَوَّجْنَٰهُم بِحُورٍ عِينٍ ٢١

22. Àti àwọn tí ó gbàgbọ́ tí àwọn ọmọ wọn sì tẹ̀lé wọn nínú ìgbàgbọ́ òdodo, Àwa yóò da àwọn ọmọ wọn pọ̀ mọ́ wọn, Àwa kò sì ní dín kiní kan kù nínú (ẹ̀san) iṣẹ́ wọn. Olúkúlùkù ènìyàn á dúró fún (ìtẹ́wọ́ gbà gbogbo) ohun tí ó ṣe.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم
بِإِيمَٰنٍ أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَآ
أَلَتْنَٰهُم مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَىْءٍ ۚ كُلُّ
ٱمْرِئٍۭ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ٢٢

23. Àwa yóò máa fi àwọn èso àti ẹran fún wọn nínú èyí tí wọ́n ní ìfẹ́ sí.

وَأَمْدَدْنَٰهُم بِفَٰكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِّمَّا
يَشْتَهُونَ ٢٣

24. Wọn yóò máa gba ife (ìmumi) fún ara wọn láti ọwọ́dọ́wọ́ níbi tí kò ní sí ọ̀rọ̀ ìsọkúsọ tàbí ìwà ẹ̀ṣẹ̀.

يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأْسًا لَّا لَغْوٌ فِيهَا وَلَا
تَأْثِيمٌ ٢٤

25. Àwọn ọ̀dọ́mọkùnrin tí yóò wá pẹ̀lú wọn tí wọn yóò máa yí wọn po, wọn yóò wà ní mímọ́ tónítóní gẹ́gẹ́ bí òkuta olówó iyebíye tí a ti tọ́jú.

وَيَطُوْفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَّهُمْ كَاَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَّكْنُوْنٌ ﴿٢٥﴾

26. Àwọn kan nínú wọn yóò dojú kọ ara wọn, wọn yóò sì máa bi ara wọn léèrè.

وَ اَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ يَّتَسَآءَلُوْنَ ﴿٢٦﴾

27. Wọn á sọ wí pé, “Dájúdájú, Àwa ti ń bẹ̀rù tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀ nítorí àwọn ènìyàn wa.

قَالُوْٓا اِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِيْٓ اَهْلِنَا مُشْفِقِيْنَ ﴿٢٧﴾

28. Ṣùgbọ́n Allah ṣíjú àánú wò wá, Ó sì là wá kúrò nínú ìyà afẹ́fẹ́ gbígbóná.

فَمَنَّ اللّٰهُ عَلَيْنَا وَ وَقٰىنَا عَذَابَ السَّمُوْمِ ﴿٢٨﴾

29. Dájúdájú, àwa ti ń ké pè É tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀. Dájúdájú Òún jẹ́ Onínbú-ọrẹ, Aláàánú jùlọ.

اِنَّا كُنَّا مِنْ قَبْلُ نَدْعُوْهُ ۭ اِنَّهٗ هُوَ الْبَرُّ الرَّحِيْمُ ﴿٢٩﴾ ع

ÌDÁ 2

30. Nítorí náà máa ṣe ìrántí (fún àwọn ènìyàn) nípa oore ọ̀fẹ́ Olúwa rẹ̀, Ìwọ kì í ṣe aláfọ̀ṣẹ, bẹ́ẹ̀ ìwọ kì í ṣe wèrè.

فَذَكِّرْ فَمَآ اَنْتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَّلَا مَجْنُوْنٍ ﴿٣٠﴾

31. Tàbí wọ́n ha wí pé, àkéwì ni “Àwa ń dúró de ìdààmú tí àsìkò yóò mú wá bá a.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهٖ رَيْبَ الْمَنُوْنِ ﴿٣١﴾

32. Sọ wí pé, “Ẹ máa retí, Èmi náà yóò sì máa retí pẹ̀lú yín.

قُلْ تَرَبَّصُوْا فَاِنِّيْ مَعَكُمْ مِّنَ الْمُتَرَبِّصِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. Ṣé èrò orí wọn ló pa eléyìí láṣẹ fún wọn ni bí? Tàbí wọ́n ha jẹ́ ọlọ̀tẹ̀ ènìyàn ni?

اَمْ تَاْمُرُهُمْ اَحْلَامُهُمْ بِهٰذَآ اَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُوْنَ ﴿٣٣﴾

34. Tàbí wọ́n ń sọ wí pé, ó dá a sọ ni? Bẹ́ẹ̀ kọ́, wọ́n kò gbàgbọ́ ni.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ تَقَوَّلَهٗ ۚ بَلْ لَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٣٤﴾

35. Nítorí náà, jẹ́ kí wọ́n mú irúfẹ́ ọ̀rọ̀ bẹ́ẹ̀ wá, bí wọ́n bá jẹ́ olótìítọ́.

فَلْيَأْتُوا بِحَدِيثٍ مِّثْلِهِۦٓ إِن كَانُوا
صَٰدِقِينَ ٣٥

36. Ṣé a dá wọn láti ara nǹkan tí kò sí ni, tàbí àwọn ni Ẹlẹ́dàá?

أَمْ خُلِقُوا مِنْ غَيْرِ شَيْءٍ أَمْ هُمُ
الْخَٰلِقُونَ ٣٦

37. Àbí àwọn ló dá ọ̀run àti ayé ni? Rárá o, ṣùgbọ́n wọn kò mọ àmọ̀dájú.

أَمْ خَلَقُوا السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضَ ۚ بَل لَّا
يُوقِنُونَ ٣٧

38. Ṣé ọ̀dọ̀ wọn ni pẹpẹ ìṣura Olúwa rẹ̀ wà ni? Tàbí àwọn ni olùṣọ́ rẹ̀ ni?

أَمْ عِندَهُمْ خَزَآئِنُ رَبِّكَ أَمْ هُمُ
الْمُصَيْطِرُونَ ٣٨

39. Tàbí àkàsọ̀ kan ha ń bẹ fún wọn, èyí tí wọ́n lè máa ti orí rẹ̀ hú ọ̀rọ̀ gbọ́? Nígbà náà jẹ́ kí olùgbọràn wọ́n mú àṣẹ tí ó hàn wá.

أَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَسْتَمِعُونَ فِيهِ ۖ
فَلْيَأْتِ مُسْتَمِعُهُم بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ٣٩

40. Àbí àwọn ọmọbìnrin jẹ́ tiRẹ̀ nígbà tí àwọn ọmọkùnrin jẹ́ tiyín?

أَمْ لَهُ الْبَنَٰتُ وَلَكُمُ الْبَنُونَ ٤٠

41. Tàbí ìwọ ha bèèrè ẹ̀san lọ́wọ́ wọn ni bí? Tí gbèsè rẹ̀ fi wá wọ̀ wọ́n lọ́rùn ni?

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ
مُّثْقَلُونَ ٤١

42. Àbí ìmọ̀ ìkọ̀kọ̀ kan ń bẹ fún wọn ni, tí wọ́n ń kọ ọ́ sílẹ̀ ni bí?

أَمْ عِندَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ٤٢

43. Àbí wọ́n ń gbèrò ète kan ni bi? Ṣùgbọ́n àwọn aláìgbàgbọ́ gan-an ni wọn yóò fi orí gbé ète wọn.

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا ۖ فَالَّذِينَ كَفَرُوا هُمُ
الْمَكِيدُونَ ٤٣

44. Ǹjẹ́ wọ́n ní Ọlọ́run mìíràn lẹ́hìn Allah ni bí? Mímọ́ ni fún Allah, Ó kọjá ohun tí wọ́n ń fi ń bá A wá orogún.

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ ۚ سُبْحَٰنَ اللَّهِ
عَمَّا يُشْرِكُونَ ٤٤

45. Àti pé bí wọ́n bá rí apá kan ọ̀run tí ó fẹ́ẹ́ jábọ́ sílẹ̀ wọ́n a wí pé; "Ẹ̀ṣú òjò tí ó dìpọ̀ ni".

وَإِن يَرَوْا كِسْفًا مِّنَ السَّمَآءِ سَاقِطًا
يَقُولُوا سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ٤٥

46. Nítorí náà, fi wọ́n sílẹ̀ títí wọ́n yóò fi pàdé ọjọ́ wọn nínú èyí tí a ó fi jẹ́ kí àrá sán lù wọ́n.

فَذَرْهُمْ حَتَّىٰ يُلَاقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي
فِيهِ يُصْعَقُونَ ٤٦

47. Ní ọjọ́ náà ète wọn kò ní mú ìrọ̀rùn kan bá wọn, a kò sì ní ràn wọ́n lọ́wọ́.

يَوْمَ لَا يُغْنِي عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْئًا وَ
لَا هُمْ يُنصَرُونَ ٤٧

48. Dájúdájú, ìyà mìíràn yàtọ̀ sí èyí sì ń bẹ fún àwọn alábòsí. Ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ wọn kò mọ̀.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا عَذَابًا دُونَ
ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٤٨

49. Àti pé kì o mú sùúrú fún ìdájọ́ Olúwa rẹ, dájúdájú ìwọ́ wà ní iwájú Wa, kí o sì máa fi ògo pẹ̀lú ìyìn fún Olúwa rẹ, nígbà tí ìwọ bá jí dìde (lójú oorun),

وَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا
وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ٤٩

50. Àti lóru kí o máa fi ògo fún Un, àti ní ìpẹ̀hìndà àwọn ìràwọ̀.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَارَ النُّجُومِ ٥٠




# AL-NAJM

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Mo fi ìràwọ̀ náà búra nígbà tí ó ba wọ̀.
وَالنَّجْمِ اِذَا هَوٰى ②

3. Ọrẹ̀ yín kò ṣìnà, bẹ́ẹ̀ sì ni kò sọnù,
مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوٰى ③

4. Kì í sì í sọ̀rọ̀ ìfẹ́ inú ara rẹ̀.
وَمَا يَنْطِقُ عَنِ الْهَوٰى ④

5. Kì í ṣe nǹkan mìíràn bíkòṣe ìlànà tí a ṣípayá fún un.
اِنْ هُوَ اِلَّا وَحْيٌ يُّوْحٰى ⑤

6. Ẹni tí gbogbo agbára ń bẹ ní ìkápá Rẹ̀ ni Ó fi mọ̀ ọ́n.
عَلَّمَهٗ شَدِيْدُ الْقُوٰى ⑥

7. Ọba tí Ó ní agbára; tí Ó sì péye.
ذُوْ مِرَّةٍ ۚ فَاسْتَوٰى ⑦

8. Ó wá ní ibi tí ó ga jùlọ ní ọ̀run.
وَهُوَ بِالْاُفُقِ الْاَعْلٰى ⑧

9. Lẹ́hìn náà Ó súnmọ́ pẹ́kípẹ́kí.
ثُمَّ دَنَا فَتَدَلّٰى ⑨

10. Ó sì dà gẹ́gẹ́ bí ìsúnmọ́ okùn ọrún méjì tàbí tí ó súnmọ́ jù bẹ́ẹ̀ lọ.
فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ اَوْ اَدْنٰى ⑩

11. Nígbà náà Òun sì ṣe ìṣípayá kan fún ẹrúsìn Rẹ̀.
فَاَوْحٰى اِلٰى عَبْدِهٖ مَا اَوْحٰى ⑪

12. Ọkàn Ànábì náà kò pa irọ́ nípa ohun tí ó rí.
مَا كَذَبَ الْفُؤَادُ مَا رَاٰى ⑫

13. Ẹ̀yin yóò ha máa bá a jiyàn nípa ohun tí ó rí bí?
اَفَتُمٰرُوْنَهٗ عَلٰى مَا يَرٰى ⑬

14. Dájúdájú, ò sì tún rí I lẹ́ẹ̀kejì.
وَلَقَدْ رَاٰهُ نَزْلَةً اُخْرٰى ⑭

15. Ní ìpèkun igi.
عِنْدَ سِدْرَةِ الْمُنْتَهٰى ⑮

16. Lẹ́bàá rẹ̀ ní ọgbà ayérayé wà;
عِنْدَهَا جَنَّةُ الْمَاْوٰى ⑯

17. (Èyí ni) nígbà tí ohun tí í máa şíji bo nǹkan wá şíji bo igi Sídírà náà.

إِذْ يَغْشَى السِّدْرَةَ مَا يَغْشٰى ۝١٧

18. Ojú náà kò yẹ̀, bẹ́ẹ̀ kò sí wò kọjá ibi tí ó yẹ́.

مَا زَاغَ الْبَصَرُ وَمَا طَغٰى ۝١٨

19. Ó ti rí àwọn èyí tí ó tóbi jù nínú àwọn Àmì Olúwa rẹ̀.

لَقَدْ رَاٰى مِنْ اٰيٰتِ رَبِّهِ الْكُبْرٰى ۝١٩

20. Ẹyin kò ha ti rí àwọn òrìşà Láàtì àti 'Úsà?

اَفَرَءَيْتُمُ اللّٰتَ وَالْعُزّٰى ۝٢٠

21. Àti òrìşà Mànáàtì tí ó tún şìkẹẹ̀ta wọn

وَمَنٰوةَ الثَّالِثَةَ الْاُخْرٰى ۝٢١

22. Àbí tiyín jẹ́ akọ, tí tiRẹ̀ sì jẹ́ abo?

اَلَكُمُ الذَّكَرُ وَلَهُ الْاُنْثٰى ۝٢٢

23. Nígbà náà, èyí jẹ́ ìpín kan tí kò tọ́.

تِلْكَ اِذًا قِسْمَةٌ ضِيْزٰى ۝٢٣

24. Àwọn wọ̀nyí kò jẹ́ kiní kan àyàfi àwọn orúkọ tí ẹ̀yín sọ wọn – ẹ̀yin àti àwọn bàba yín. Allah kò sọ àşẹ kankan kalẹ̀ nípa wọn rárá. Wọn kò tẹ̀lé kiní kan àyàfi tàbí-şùgbọ́n, àti ohun tí ẹ̀mi wọn fẹ́; dájúdájú ìtọ́nisọ́nà sì ti dé láti ọ̀dọ̀ Olúwa wọn.

اِنْ هِيَ اِلَّآ اَسْمَآءٌ سَمَّيْتُمُوْهَآ اَنْتُمْ وَاٰبَآؤُكُمْ مَّآ اَنْزَلَ اللّٰهُ بِهَا مِنْ سُلْطٰنٍ ؕ اِنْ يَّتَّبِعُوْنَ اِلَّا الظَّنَّ وَمَا تَهْوَى الْاَنْفُسُ ۚ وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مِّنْ رَّبِّهِمُ الْهُدٰى ۝٢٤

25. Tàbí gbogbo ohun tó bá ti ń wu ènìyàn ni yóò máa rí?

اَمْ لِلْاِنْسَانِ مَا تَمَنّٰى ۝٢٥

26. Ti Allah sì ni ayé tó ń bọ̀ àti ayé yìí.

ع فَلِلّٰهِ الْاٰخِرَةُ وَالْاُوْلٰى ۝٢٦

ÌDÁ 2

27. Àti pé mélòómélòó ni àwọn màláíkà tí ń bẹ ní ọ̀run tí ìpẹ̀ şíşe wọn kò ní şe oore kan àyàfi lẹ́hìn ìgbà tíAllah bá fún ẹni tí ó wù Ú, tí Ó sì yọ́nú sí ní ààyè.

وَكَمْ مِّنْ مَّلَكٍ فِى السَّمٰوٰتِ لَا تُغْنِيْ شَفَاعَتُهُمْ شَيْـًٔا اِلَّا مِنْ بَعْدِ اَنْ يَّاْذَنَ اللّٰهُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَرْضٰى ۝٢٧

28. Àti pé dájúdájú, àwọn tí kò gbàgbọ́ nípa Ọjọ́ Ìkẹhìn, a máa fi orúkọ abo pe àwọn màláíkà.

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ
لَيُسَمُّونَ الْمَلَائِكَةَ تَسْمِيَةَ الْأُنْثَىٰ ﴿٢٨﴾

29. Wọn kò sì ní ìmọ̀ kankan nípa rẹ̀, wọn kò tẹ̀lé nǹkan kan ju àbá dídá lọ. Bẹ́ẹ̀ àbá dídá kò lè ṣe àtìlẹhìn kankan fún ènìyàn lórí òtítọ́.

وَمَا لَهُمْ بِهِ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ يَتَّبِعُونَ
إِلَّا الظَّنَّ ۖ وَإِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ
شَيْئًا ﴿٢٩﴾

30. Nítorí náà, ṣẹ́rí kúrò lọ́dọ̀ ẹni tó kẹ̀hìn sí ìrántí Wa, tí kò sì fẹ́ nǹkan mìíràn ju ayé lọ.

فَأَعْرِضْ عَنْ مَنْ تَوَلَّىٰ عَنْ ذِكْرِنَا وَ
لَمْ يُرِدْ إِلَّا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿٣٠﴾

31. Èyí jẹ́ òpin ìmọ̀ wọn. Dájúdájú, Olúwa rẹ̀ ní ìmọ̀ jùlọ nípa ẹni tí ó sọnù kúrò lójú ọ̀nà Rẹ̀. Òún sì mọ̀ jùlọ nípa ẹni tí ó tọ̀nà tààrà.

ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُمْ مِنَ الْعِلْمِ ۚ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ
أَعْلَمُ بِمَنْ ضَلَّ عَنْ سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ
بِمَنِ اهْتَدَىٰ ﴿٣١﴾

32. Àti pé ti Allah ni àwọn ohun tí ó wà lọ́run àti àwọn ohun tí ó wà láyé, nítorí kí Ó lè san ẹ̀san fún àwọn tí wọ́n ṣe búburú nípa ohun tí wọ́n ti ṣe, àti pé kí Ó san ẹ̀san tó dára jùlọ fún àwọn tó ṣe rere.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ
لِيَجْزِيَ الَّذِينَ أَسَاءُوا بِمَا عَمِلُوا وَ
يَجْزِيَ الَّذِينَ أَحْسَنُوا بِالْحُسْنَى ﴿٣٢﴾

33. Àwọn tó jìnnà sí ẹ̀ṣẹ̀ ńláńlá àti àwọn ìwà ìbàjẹ́, àyàfi àwọn àṣìṣe pẹ́ẹ́pẹ̀ẹ̀pẹ́. Dájúdájú Olúwa rẹ gbòòrò nínú àforíjìn, Òun ni Ó mọ̀ nípa yín láti ìgbà tí Ó ti dá yín láti inú ilẹ̀, àti ìgbà tí ẹ wà ní ọlẹ̀ ní ikùn ìya yín, kí ẹ má sì ṣe rò pé ẹ̀yin ni ẹ mọ̀ jù. Òun ni Ó mọ̀ jùlọ nípa ẹni tí ń páya Rẹ̀.

الَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَائِرَ الْإِثْمِ وَ
الْفَوَاحِشَ إِلَّا اللَّمَمَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ وَاسِعُ
الْمَغْفِرَةِ ۚ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنْشَأَكُمْ
مِنَ الْأَرْضِ وَإِذْ أَنْتُمْ أَجِنَّةٌ فِي بُطُونِ
أُمَّهَاتِكُمْ ۖ فَلَا تُزَكُّوا أَنْفُسَكُمْ ۖ هُوَ
أَعْلَمُ بِمَنِ اتَّقَىٰ ﴿٣٣﴾

ÌDÁ 3

34. Ǹjẹ́ ìwọ́ rí ẹni tí ó pẹ̀hìnda.
أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِي تَوَلَّىٰ ﴿٣٤﴾

35. Àti pé ó ń fi nǹkan kékeré tọrẹ, a sì máa há púpọ̀ mọ́ ọwọ́.
وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰٓ ﴿٣٥﴾

36. Ìmọ̀ ìkọ̀kọ̀ ha ń bẹ ní ọ̀dọ̀ rẹ̀ bí, tí ó fi lè rí (òpin ohun gbogbo)?
أَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ﴿٣٦﴾

37. Tàbí a kò ha fún un ní ìròyìn nípa ohun tí ń bẹ nínú ìwé Musa.
أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِي صُحُفِ مُوسَىٰ ﴿٣٧﴾

38. Àti ti Ibrahim, ẹni tí ó mú òfin ṣẹ.?-
وَإِبْرَٰهِيمَ ٱلَّذِي وَفَّىٰٓ ﴿٣٨﴾

39. Pé aláàárù kan kì yóò ru ẹrù ẹnìkejì.
أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ﴿٣٩﴾

40. Ènìyàn kò ní rí kiní kan gbà àyàfi ohun tí ó bá ṣiṣẹ́ fún.
وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ﴿٤٠﴾

41. Àti pé dájúdájú iṣẹ́ ọwọ́ rẹ̀ yóò farahàn án láìpẹ́.
وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ يُرَىٰ ﴿٤١﴾

42. Lẹ́hìn náà a ó san án lẹ́sàn lẹ́kùn-ùnrẹ́rẹ́.
ثُمَّ يُجْزَىٰهُ ٱلْجَزَآءَ ٱلْأَوْفَىٰ ﴿٤٢﴾

43. Dájúdájú, ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ ni òpin (ohun gbogbo)
وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلْمُنتَهَىٰ ﴿٤٣﴾

44. Dájúdájú, Òun ni Ó ń pa ni lẹ́rìn-ín, tí Ó sì tún ń pa ni lẹ́kún.
وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ﴿٤٤﴾

45. Dájúdájú Òun ni Ó ń fi ikú pa ni tí Ó sì tún ń mú ni wà láàyè.
وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ﴿٤٥﴾

46. Dájúdájú, Òun ni Ó dá ohun gbogbo ní méjìméjì, lákọ àti lábo.
وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰ ﴿٤٦﴾

47. Láti inú omi lọ́gbọ́lọ́gbọ́ nígbà tí a bá tú u jáde.
مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ﴿٤٧﴾

48. Àti pé dájúdájú tiRẹ̀ ni àtúndá ẹlẹ́ẹ̀kejì.
وَأَنَّ عَلَيْهِ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُخْرَىٰ ﴿٤٨﴾

49. Òun ni Ó ń fún ni ní ọrọ̀ àti ìtẹ́lọ́rùn.

وَاَنَّهٗ هُوَ اَغْنٰى وَاَقْنٰى ﴿٤٩﴾

50. Àti pé, dájúdájú Òun ni Olúwa ìràwọ̀ Ṣííra.

وَاَنَّهٗ هُوَ رَبُّ الشِّعْرٰى ﴿٥٠﴾

51. Àti pé Òun ni Ó pa àwọn ìran ’Aad ti ìṣiwájú run.

وَاَنَّهٗٓ اَهْلَكَ عَادًاۨ الْاُولٰى ﴿٥١﴾

52. Àti àwọn ìran Samuud, kò sí dá ọ̀kan kan sí nínú wọn.

وَثَمُودَا۟ فَمَٓا اَبْقٰى ﴿٥٢﴾

53. Àti àwọn ènìyàn Nuha ní ìṣiwájú, dájúdájú wọ́n jẹ́ alábòsí àti ọlọ̀tẹ̀ jùlọ.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِنْ قَبْلُۜ اِنَّهُمْ كَانُوا هُمْ اَظْلَمَ وَاَطْغٰى ﴿٥٣﴾

54. Àti àwọn ilú tí Ó dojú wọn délẹ̀.

وَالْمُؤْتَفِكَةَ اَهْوٰى ﴿٥٤﴾

55. Lẹ́hìn náà, ohun tó máa ń bo nǹkan mọ́lẹ̀, sì bò wọ́n mọ́lẹ̀.

فَغَشّٰيهَا مَا غَشّٰى ﴿٥٥﴾

56. Èwo nínú oore Olúwa rẹ ni ìwọ ń ṣe iyèméjì sí?

فَبِاَيِّ اٰلَٓاءِ رَبِّكَ تَتَمَارٰى ﴿٥٦﴾

57. Èyí jẹ́ Olùkìlọ̀ kan gẹ́gẹ́ bí àwọn olukìlọ̀ ìṣiwájú.

هٰذَا نَذِيرٌ مِنَ النُّذُرِ الْاُولٰى ﴿٥٧﴾

58. Àkókò náà ti súnmọ́ tán.

اَزِفَتِ الْاٰزِفَةُ ﴿٥٨﴾

59. Kò sí ẹni tí ó lè yẹ̀ ẹ́ lẹ́hìn Allah.

لَيْسَ لَهَا مِنْ دُونِ اللّٰهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٩﴾

60. Ẹyín ha ń ṣe èèmọ̀ nípa ọ̀rọ̀ yí bí?

اَفَمِنْ هٰذَا الْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٦٠﴾

61. Ẹyín sì ń rẹ́rìn-ín, ẹ kò sì máa sunkún.

وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦١﴾

62. Nígbà tí ẹ ń fi ìgbésí ayé yín ṣeré.

وَاَنْتُمْ سَامِدُونَ ﴿٦٢﴾

63. Nítorí náà, ẹ foríbalẹ̀ fún Allah, kí ẹ sì máa sín Ín.

فَاسْجُدُوا لِلّٰهِ وَاعْبُدُوا ۩ ﴿٦٣﴾




# AL-KỌMAR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿١﴾

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

اِقۡتَرَبَتِ السَّاعَةُ وَانۡشَقَّ الۡقَمَرُ ﴿٢﴾

2. Àsìkò náà ti súnmọ́, òṣùpá sì ti pín.

وَاِنۡ يَّرَوۡا اٰيَةً يُّعۡرِضُوۡا وَيَقُوۡلُوۡا سِحۡرٌ مُّسۡتَمِرٌّ ﴿٣﴾

3. Tí wọ́n bá sì rí Àmì kan, wọ́n á gbunrí, wọn á sì wí pé; “Idàn àpatúnpa ni”.

وَكَذَّبُوۡا وَاتَّبَعُوۡۤا اَهۡوَآءَهُمۡ وَكُلُّ اَمۡرٍ مُّسۡتَقِرٌّ ﴿٤﴾

4. Wọ́n pè é ní irọ́, wọ́n sì tẹ̀lé ìfẹ́ inú ara wọn, àti pè gbogbo àṣẹ ti Ọlọ́run ni yóò rí àmúṣẹ.

وَلَقَدۡ جَآءَهُمۡ مِّنَ الۡاَنۡۢبَآءِ مَا فِيۡهِ مُزۡدَجَرٌ ﴿٥﴾

5. Dájúdájú, àwọn ìròhìn ti dé wá bá wọn nínú èyí tí ikìlọ̀ wà.

حِكۡمَةٌ ۢ بَالِغَةٌ فَمَا تُغۡنِ النُّذُرُ ﴿٦﴾

6. Ó jẹ́ ọgbọ́n ìjìnlẹ̀ tí ó pé, ṣùgbọ́n àwọn olùkìlọ̀ kò ṣe wọ́n ní oore.

وقف لازم فَتَوَلَّ عَنۡهُمۡ ۘ يَوۡمَ يَدۡعُ الدَّاعِ اِلٰى شَىۡءٍ نُّكُرٍ ﴿٧﴾

7. Nítorí náà, kúrò lọ́dọ̀ wọn, ní ọjọ́ tí olùpèpè yíò pèpè lọ síbi ohun ìnira.

خُشَّعًا اَبۡصَارُهُمۡ يَخۡرُجُوۡنَ مِنَ الۡاَجۡدَاثِ كَاَنَّهُمۡ جَرَادٌ مُّنۡتَشِرٌ ﴿٨﴾

8. Ìrẹ̀wẹ̀sì yóò bá ojú wọn, wọn yóò sì máa tú jáde, láti inú isà òkú bíi kòkòrò eṣú.

مُّهۡطِعِيۡنَ اِلَى الدَّاعِ ؕ يَقُوۡلُ الۡكٰفِرُوۡنَ هٰذَا يَوۡمٌ عَسِرٌ ﴿٩﴾

9. Wọn yóò máa yára lọ sọ́dọ̀ olùpèpè náà, àwọn aláìgbàgbọ́ yóò máa sọ wí pé, “Eléyìí jẹ́ Ọjọ́ Ìṣòro”.

كَذَّبَتۡ قَبۡلَهُمۡ قَوۡمُ نُوۡحٍ فَكَذَّبُوۡا عَبۡدَنَا وَقَالُوۡا مَجۡنُوۡنٌ وَّازۡدُجِرَ ﴿١٠﴾

10. Àwọn ènìyàn Nuha ti purọ́ ṣíwájú ti wọn, wọ́n pe ẹrúsìn Wa l’ópùrọ́, wọ́n sì wí pé; “ti aṣiwèrè ènìyàn tí a tà sọnù ni”.

11. Nígbà náà, ó ké pe Olúwa rẹ̀ wí pé, "Èmi jẹ́ ẹni tí a ti borí rẹ̀, nítorí náà Wá ràn mí lọ́wọ́".

فَدَعَا رَبَّهُۥٓ أَنِّى مَغْلُوبٌ فَٱنتَصِرْ ﴿١١﴾

12. Lẹ́hìn náà, A ṣí ìlẹ̀kùn ọ̀run sílẹ̀, pẹ̀lú omi tí ó ń ya sílẹ̀.

فَفَتَحْنَآ أَبْوَٰبَ ٱلسَّمَآءِ بِمَآءٍ مُّنْهَمِرٍ ﴿١٢﴾

13. Bákan náà, A tún mú kí omi máa ṣẹ́ jáde láti inú ilẹ̀. Nítorí náà, àwọn omi náà wá ṣàn pàdé ara wọn gẹ́gẹ́ bí ohun tí a ti pinnu rẹ̀.

وَفَجَّرْنَا ٱلْأَرْضَ عُيُونًا فَٱلْتَقَى ٱلْمَآءُ عَلَىٰٓ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ﴿١٣﴾

14. A sì gbé e sínú (ohun tí a fi) pátákó àti ìṣó kàn.

وَحَمَلْنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَٰحٍ وَدُسُرٍ ﴿١٤﴾

15. Ó ń lọ lábẹ́ ìṣọ́ Wa, èyí ni ẹ̀san fún ẹni tí a ti kọ̀ sílẹ̀.

تَجْرِى بِأَعْيُنِنَا جَزَآءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ﴿١٥﴾

16. Dájúdájú, Àwa ti fi i sílẹ̀ gẹ́gẹ́ bí Àmì kan, ń jẹ́ ẹni tí yóò ṣe àkíyèsí ń bẹ bí?

وَلَقَد تَّرَكْنَٰهَآ ءَايَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٦﴾

17. Báwo ni ìyà Mi àti ìkìlọ̀ Mí ti burú tó?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿١٧﴾

18. Àti pé dájúdájú, Àwa ti ṣe Al-Kur'an náà ní ìrọ̀rùn fún ìrántí, ǹ jẹ́ ẹni tí yóò ṣe àkíyèsí ń bẹ bí?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا ٱلْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٨﴾

19. Àwọn ìran Aad pe òjíṣẹ́ wọn ní òpùrọ́. Báwo ni ìyà Mi àti ìkìlọ̀ Mi ti burú tó?

كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِى وَنُذُرِ ﴿١٩﴾

20. Àwá rán atẹ́gùn líle sí wọn ní ọjọ́ tí búburú rẹ̀ kò lópin.

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِى يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ ﴿٢٠﴾

21. Ó fa àwọn ènìyàn ya pẹ́rẹpẹ̀rẹ bí ẹnipé igi ọ̀pẹ tí a fàtu ni wọ́n rí.

تَنزِعُ ٱلنَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ مُّنقَعِرٍ ﴿٢١﴾

22. Báwo ni ìyà Mi àti ìkìlọ̀ Mi ti burú tó?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٢٢

23. Àti pé dájúdájú Àwa ti ṣe Al-Kur'an náà ni irọrun fún ìrántí, ǹ jẹ́ ẹni tí yóò ṣe àkíyèsí ń bẹ bí?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن
ع مُّدَّكِرٍ ٢٣

ÌDÁ 2

24. Àwọn ìran Samuud pe àwọn Àmì náà nírọ́.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِالنُّذُرِ ٢٤

25. Wọn si wí pé, "Abara kan lásán láàrin wa, ṣé òun ni a o wá tẹ̀lé?" Bí ó bá jẹ́ bẹ́ẹ̀, á jẹ́ wí pé a ti wà nínú ìṣìnà àti ìnira" (tàbí ìwa òmùgọ̀).

فَقَالُوا أَبَشَرًا مِّنَّا وَاحِدًا نَّتَّبِعُهُ
إِنَّا إِذًا لَّفِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ٢٥

26. Ṣé ó wá jẹ́ pé òun nìkan ni a fún ní ìrántí láàrin wa, bẹ́ẹ̀ kọ́, òún jẹ́ òpùrọ́, onígbéraga.

أَأُلْقِيَ الذِّكْرُ عَلَيْهِ مِن بَيْنِنَا بَلْ
هُوَ كَذَّابٌ أَشِرٌ ٢٦

27. Wọn yóò mọ̀ lọ́la, ẹni tí í ṣe òpùrọ́ onígbéraga.

سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ الْكَذَّابُ الْأَشِرُ ٢٧

28. Dájúdájú Àwa yóò rán abo ràkúnmí sí wọn láti dán wọn wò, nítorí náà kíyèsi i wọn (ìwọ Sọọlih) kí o sì ṣe sùúrú.

إِنَّا مُرْسِلُو النَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ
فَارْتَقِبْهُمْ وَاصْطَبِرْ ٢٨

29. Kí o sì sọ fún wọn wí pé, omi ti di pínpín láàrin àwọn àti abo ràkúnmí. Olúkúlùkù ni yóò sì máa wá sí ibùmumi ní àsìkò tirẹ̀.

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ الْمَاءَ قِسْمَةٌ بَيْنَهُمْ كُلُّ
شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ٢٩

30. Ṣùgbọ́n wọ́n pe ẹlẹgbẹ́ wọn kan, ó mú idà ó sì fi gé iṣan ẹsẹ̀ rẹ̀.

فَنَادَوْا صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ٣٠

31. Báwo ni ìyà Mi àti ìkìlọ̀ Mi ti burú tó?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ٣١

32. Dájúdájú Àwa ni A rán ìró ńlá kan ṣosọ sí wọn, nítorí náà wọ́n dà gẹ́gẹ́ bí igi gbígbẹ tí a fi di ọgbà.

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَاحِدَةً فَكَانُوا كَهَشِيمِ الْمُحْتَظِرِ ﴿٣٢﴾

33. Àti pé dájúdájú Àwá ti ṣe Al-Kur'an náà ní ìrọ̀rùn fún ìrántí, ǹ jẹ́ ẹni tí yóò ṣe àkíyèsí ń bẹ bí?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ مُدَّكِرٍ ﴿٣٣﴾

34. Àwọn ìran Luut pe àwọn ìkìlọ̀ náà ní irọ́.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ بِالنُّذُرِ ﴿٣٤﴾

35. A rọ òjò òkuta lé wọn lórí, àyàfi àwọn ènìyàn Luut tí A gbàlà ní kùtùkùtù òwúrọ̀.

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا إِلَّا آلَ لُوطٍ نَجَّيْنَاهُمْ بِسَحَرٍ ﴿٣٥﴾

36. Ìgbàlà náà jẹ́ ojú rere àánú láti ọ̀dọ̀ Wa, báyìí ni Àwa ti ṣe ń ṣan olùmòore lẹ̀san.

نِعْمَةً مِنْ عِنْدِنَا كَذَٰلِكَ نَجْزِي مَنْ شَكَرَ ﴿٣٦﴾

37. Àti pé, dájúdájú òún ti kìlọ̀ fún wọn nípa ìyà Wa, ṣùgbọ́n wọ́n ṣiyèméjì sí ìkìlọ̀ náà.

وَلَقَدْ أَنْذَرَهُمْ بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا بِالنُّذُرِ ﴿٣٧﴾

38. Àti pé, dájúdájú, wọ́n fẹ́ láti ṣẹ́rí rẹ̀ kúrò lọ́dọ̀ àwọn àlejò rẹ̀, ṣùgbọ́n A fọ́ ojú wọn. Nítorí náà, ẹ tọ́ ìyà àti ìkìlọ̀ Mi wò.

وَلَقَدْ رَاوَدُوهُ عَنْ ضَيْفِهِ فَطَمَسْنَا أَعْيُنَهُمْ فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٨﴾

39. Àti pé dájúdájú ìyà ayérayé ni ó jí wọn ní kùtùkùtù òwúrọ̀.

وَلَقَدْ صَبَّحَهُمْ بُكْرَةً عَذَابٌ مُسْتَقِرٌّ ﴿٣٩﴾

40. Nítorí náà, ẹ tọ́ ìyà Mi wò.

فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٤٠﴾

41. Àti pé dájúdájú Àwa ti ṣe Al-Kur'an náà ní ìrọ̀rùn fún ìrántí, ǹ jẹ́ ẹni tí yóò ṣe àkíyèsí ń bẹ bí?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ مُدَّكِرٍ ﴿٤١﴾

ÌDÁ 3

42. Àti pe dájúdájú àwọn olukìlọ̀ dé wá bá àwọn ènìyàn Fir'aona.

وَلَقَدْ جَاءَ آلَ فِرْعَوْنَ النُّذُرُ ﴿٤٢﴾

كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَاهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٤٣﴾

43. Wọ́n pe àwọn Àmì wa níró, nítorí náà A gbá wọn mú ní ìgbámú ti (Ọba) Ńlá, Alágbára Àìlópin.

أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ أُولَٰئِكُمْ أَمْ لَكُم بَرَاءَةٌ فِي الزُّبُرِ ﴿٤٤﴾

44. Ṣé àwọn tí kò gbàgbọ́ nínú yín ha dára ju àwọn yìí lọ ni? Tàbí ìmóríbọ́ kan ha ń bẹ fún yín nínú àwọn ìwé ẹ̀sìn.

أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُّنتَصِرٌ ﴿٤٥﴾

45. Àbí wọ́n ń sọ wí pé, àwá jẹ́ ọ̀pọ̀ ènìyàn tí wọ́n ń ran ara wọn lọ́wọ́.

سَيُهْزَمُ الْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ الدُّبُرَ ﴿٤٦﴾

46. Àwa yóò fọ́ ikọ̀ ogun náà, wọn yóò sì sá padà sẹ́hìn.

بَلِ السَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَالسَّاعَةُ أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ﴿٤٧﴾

47. Bẹ́ẹ̀ kọ́, àkókò náà ni a ṣe ìlérí rẹ̀ fún wọn, àkókò náà sì jẹ́ àkókò tí ó burú tí ó sì korò.

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ﴿٤٨﴾

48. Dájúdájú àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ wà nínú ìṣìnà àti ìnira.

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِي النَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا مَسَّ سَقَرَ ﴿٤٩﴾

49. Ní ọjọ́ náà, a o wọ́ wọn nínú iná tuuru ní ìdojú délẹ̀. (A o sì wí pé); "Ẹ tọ́ oró ọ̀run Àpáàdì wò".

إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَاهُ بِقَدَرٍ ﴿٥٠﴾

50. Dájúdájú A ti dá ohun gbogbo pẹ̀lú òdiwọ̀n.

وَمَا أَمْرُنَا إِلَّا وَاحِدَةٌ كَلَمْحٍ بِالْبَصَرِ ﴿٥١﴾

51. Àmúṣẹ àṣẹ Wa kò ju ká dijú ká là á lọ.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٥٢﴾

52. Àti pé dájúdájú, Àwa ti pa àwọn ẹ̀yà bí irú yín run. Ǹjẹ́ ẹni tí yóò ṣe àkíyèsí ń bẹ bí?

وَكُلُّ شَيْءٍ فَعَلُوهُ فِي الزُّبُرِ ﴿٥٣﴾

53. Àti pé ohun gbogbo tí wọ́n ṣe ń bẹ nínú ìwé àkọsílẹ̀.

54. Gbogbo ohun kéékèèkèé àti ńláńlá ni a kọ sílẹ̀.

وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُسْتَطَرٌ ٥٤

55. Dájúdájú, àwọn olùpáyà Allah, wọn yóò wà nínú ọgbà ìdẹ̀ra àti àwọn akérémọdò tó ń ṣàn.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَنَهَرٍ ٥٥

56. Ní ibùjókòó òtítọ́ níwájú Ọba Alágbára jùlọ.

فِي مَقْعَدِ صِدْقٍ عِندَ مَلِيكٍ مُقْتَدِرٍ ٥٦




# AL-RAHMAAN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

| | |
|---|---|
| 1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Ọlọ́run Olóore ọ̀fẹ́ | اَلرَّحْمٰنُ ② |
| 3. Òun ni Ó kọ́ ni ní Al-Kur'an. | عَلَّمَ الْقُرْاٰنَ ③ |
| 4. Òun ni Ó dà ènìyàn | خَلَقَ الْاِنْسَانَ ④ |
| 5. Ó sì kọ́ ọ ní ẹ̀là-ọ̀rọ̀ | عَلَّمَهُ الْبَيَانَ ⑤ |
| 6. Òòrùn àti òṣùpá tẹ̀lé òdiwọ̀n tí a bù (fún wọn). | اَلشَّمْسُ وَالْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ⑥ |
| 7. Àwọn ìtàkùn àti àwọn igi ń tẹríba (fún Ìfẹ́ Rẹ̀). | وَّالنَّجْمُ وَالشَّجَرُ يَسْجُدٰنِ ⑦ |
| 8. Ó gbé ọ̀run ga Ó sì fi òṣùnwọ̀n lélẹ̀. | وَالسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ الْمِيْزَانَ ⑧ |
| 9. Kí ẹ má ba kọjá ẹnu-ààlà nínú òsùnwọ̀n. | اَلَّا تَطْغَوْا فِى الْمِيْزَانِ ⑨ |
| 10. Kí ẹ sì gbé òṣùnwọ̀n dúró pẹ̀lú ẹ̀tọ́, ẹ kò sì gbọdọ̀ dín òṣùnwọ̀n kù. | وَاَقِيْمُوا الْوَزْنَ بِالْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا الْمِيْزَانَ ⑩ |
| 11. Àti pé Ó tẹ́ ilẹ̀ fún àwọn ẹ̀dá. | وَالْاَرْضَ وَضَعَهَا لِلْاَنَامِ ⑪ |
| 12. Àwọn oríṣiríṣi èso wà níbẹ̀ àti igi ọ̀pẹ eléso (tí ó ní) apó (pádi). | فِيْهَا فَاكِهَةٌ وَّالنَّخْلُ ذَاتُ الْاَكْمَامِ ⑫ |
| 13. Àti àwọn irúgbìn tí ó ní èèpo, àti àwọn ewéko olóòórùn dídùn. | وَالْحَبُّ ذُو الْعَصْفِ وَالرَّيْحَانُ ⑬ |
| 14. Nígbà náà, èèwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́? | فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ⑭ |
| 15. Ó dá ènìyàn láti inú amọ̀ tí ó jinná kórókóró, gẹ́gẹ́ bí ìkòkò sísun. | خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ صَلْصَالٍ كَالْفَخَّارِ ⑮ |

وَخَلَقَ الْجَآنَّ مِنْ مَّارِجٍ مِّنْ نَّارٍ ١٦

16. Ó sì dá Alijannu láti inú ahọ́n iná.

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ١٧

17. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

رَبُّ الْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ الْمَغْرِبَيْنِ ١٨

18. Olúwa ilà oòrùn méjì àti Olúwa iwọ̀ oòrùn méjì!

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ١٩

19. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيٰنِ ٢٠

20. Ó mú kí ibú-odò méjì máa ṣàn wọn ó sí pàdé ara wọn.

بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيٰنِ ٢١

21. Gága kan ń bẹ láàrin àwọn méjèèjì tí wọn kò le rékọjá.

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ٢٢

22. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

يَخْرُجُ مِنْهُمَا اللُّؤْلُؤُ وَالْمَرْجَانُ ٢٣

23. Àwọn òkuta olówó iyebíye àti ilẹ̀kẹ̀ iyùn máa ń jáde láti inú ìkiní-kejì wọn.

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ٢٤

24. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

وَلَهُ الْجَوَارِ الْمُنْشَئٰتُ فِي الْبَحْرِ كَالْاَعْلَامِ ٢٥ النصف

25. Àti pé ti Rẹ̀ ni àwọn ọkọ̀ ńláńlá tí ó ga bí òkè lórí òkun ṣe.

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ٢٦

26. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

ÌDÁ 2

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ٢٧

27. Gbogbo abẹ̀mí tí ń bẹ láyé ni yóò tán.

28. Ọlá Olúwa rẹ̀ ni yóò ṣẹ́kù, Abiyì, Alápọ̀n-ọ́nlé.

وَّ يَبْقٰى وَجْهُ رَبِّكَ ذُوالْجَلٰلِ وَ الْاِكْرَامِ ﴿٢٨﴾

29. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٩﴾

30. Gbogbo ẹni tí ń bẹ ní ọ̀run àti ayé ni ó ń ké pè É, Ní Ọjọ́ Gbogbo ó ní O (máa n ṣe àfihàn Ara rẹ̀) ní ọlọ́kan-ò-jọ̀kan.

يَسْـَٔلُهٗ مَنْ فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِىْ شَاْنٍ ﴿٣٠﴾

31. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣١﴾

32. Àwa ń bọ̀ wá dásí ọ̀rọ̀ yín, ẹ̀yin alágbára méjì.

سَنَفْرُغُ لَكُمْ اَيُّهَ الثَّقَلٰنِ ﴿٣٢﴾

33. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٣﴾

34. Ẹ̀yin àkójọ àlùjànnú àti ènìyàn, bí ẹ̀yin bá lágbára pé kí ẹ kọjá agbègbè ọ̀run àti ayé nígbà náà, ẹ kọjá lọ, ẹ̀yin kì yóò le kọjá àyàfi pẹ̀lú àṣẹ (Mi).

يٰمَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ اِنِ اسْتَطَعْتُمْ اَنْ تَنْفُذُوْا مِنْ اَقْطَارِ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ فَانْفُذُوْا ؕ لَا تَنْفُذُوْنَ اِلَّا بِسُلْطٰنٍ ﴿٣٤﴾

35. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٥﴾

36. A o rán ahọ́n iná sí ẹ̀yin méjèèjì tí ẹ kò sì ní lè rán ara yín lọ́wọ́.

يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِّنْ نَّارٍ ۙ وَّ نُحَاسٌ فَلَا تَنْتَصِرٰنِ ﴿٣٦﴾

37. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٧﴾

38. Nígbà tí ọ̀run bá bú gbẹ̀mù, tí ó sì pọ́n fòò bí àwọ̀ ẹran pupa.

فَاِذَا انْشَقَّتِ السَّمَآءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَالدِّهَانِ ﴿٣٨﴾

39. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ٣٩

40. Nítorí náà, ní ọjọ́ náà, a kò ní bí ènìyàn kan kan tàbí àlùjànnú léèrè nípa ẹ̀ṣẹ̀ rẹ̀.

فيومئذ لا يسأل عن ذنبه إنس ولا جان ٤٠

41. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ٤١

42. A o dá àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ mọ̀ pẹ̀lú àmì wọn, nítorí náà a o gbá wọn mú pẹ̀lú irun iwájú wọn àti ẹsẹ̀ wọn.

يعرف المجرمون بسيماهم فيؤخذ بالنواصي والأقدام ٤٢

43. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ٤٣

44. Èyí ni iná Jahanama náà tí àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ pè ní irọ́.

هذه جهنم التي يكذب بها المجرمون ٤٤

45. Wọn yóò máa yípo láàrin rẹ̀ àti omi gbígbóná tí ń hó.

يطوفون بينها وبين حميم آن ٤٥

46. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ٤٦

ÌDÁ 3

47. Ọgbà ìdẹ̀ra méjì ni ń bẹ fún ẹni tí ń páyà ìdúró níwájú Olúwa rẹ̀.

ولمن خاف مقام ربه جنتان ٤٧

48. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ٤٨

49. Èkiní-kejì wọn kún fún ìgbádùn.

ذواتا أفنان ٤٩

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٠

50. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ٥١

51. Nínú èkiní-kejì wọn ní orísun odò mejì tí ń ṣàn jáde wá.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٢

52. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَٰكِهَةٍ زَوْجَانِ ٥٣

53. Nínú èkiní-kejì wọn ní oríṣiríṣi èso yóò wà ní méjì-méjì.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٤

54. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍۭ بَطَآئِنُهَا مِنْ
إِسْتَبْرَقٍۢ ۚ وَجَنَى ٱلْجَنَّتَيْنِ دَانٍۢ ٥٥

55. Wọn yóò rọ̀gbọ̀kú lórí àwọn ìtẹ́ tí ìtẹ́nú wọn jẹ́ aṣọ àrán ọlọ́nà. Àwọn èso Ọgbà méjèèjì náà yóò sì wà ní àrọ́wọ́tó.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٦

56. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فِيهِنَّ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ
إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ٥٧

57. Nínú wọn ni àwọn ọmọbìnrin ẹlẹ́yinjú-ẹgẹ́ tí wọ́n para wọn mọ́ ti ènìyàn tàbí àlùjànnú kankan kò fọwọ́ kàn wọ́n rí ṣáájú wọn.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٨

58. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

كَأَنَّهُنَّ ٱلْيَاقُوتُ وَٱلْمَرْجَانُ ٥٩

59. Wọ́n dà gẹ́gẹ́ bí ilẹ̀kẹ̀ iyùn àti òkúta oníyebíye.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٠

60. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

61. Ǹjẹ́ ẹ̀san mìíràn ha wà fún iṣẹ́ rere ju rere náà lọ bí?

هَلْ جَزَآءُ الْإِحْسَانِ إِلَّا الْإِحْسَانُ ﴿٦١﴾

62. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٢﴾

63. Àti pé lẹ́hìn méjèèjì yí, àwọn Ọgbà méjì mìíràn tún wà.

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ﴿٦٣﴾

64. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٤﴾

65. Àwọn Ọgbà méjèèjì dúdú bí ewéko.

مُدْهَآمَّتَانِ ﴿٦٥﴾

66. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٦﴾

67. Nínú wọn ni àwọn ìṣẹlẹ̀rú méjì wà tí wọ́n ń tú omi jáde gbùúgbùú.

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ﴿٦٧﴾

68. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٨﴾

69. Nínú wọn ni àwọn oríṣirísi èso wà, àti dàbínù, àti àwọn èso Rumanu.

فِيهِمَا فَاكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ﴿٦٩﴾

70. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٠﴾

71. Àwọn adára lẹ́wà ọmọge yóò wà nínú wọn.

فِيهِنَّ خَيْرَاتٌ حِسَانٌ ﴿٧١﴾

72. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

فَبِأَيِّ آلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٢﴾

حُورٌ مَّقْصُورَٰتٌ فِى ٱلْخِيَامِ ﴿٧٣﴾

73. Àwọn ọmọge ẹlẹ́yinjú ẹgẹ́ tí a pamọ́ sí ààyè ìtọ́jú.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٤﴾

74. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ﴿٧٥﴾

75. Tí ènìyàn tàbí àlùjànnú kankan kò fọwọ́ kàn wọ́n rí ṣíwájú wọn.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٦﴾

76. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِىٍّ حِسَانٍ ﴿٧٧﴾

77. Wọn yóò rọ̀gbọ̀kú sórí tìmùtìmù tí ó fi àwọ̀ jọ ewé tútù àti ilẹ̀ tí ó rẹwà dáradára.

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٧٨﴾

78. Nígbà náà, èwo ni nínú oore Olúwa ẹ̀yin méjèèjì, ni ẹ fẹ́ pè ní irọ́?

تَبَٰرَكَ ٱسْمُ رَبِّكَ ذِى ٱلْجَلَٰلِ وَٱلْإِكْرَامِ ﴿٧٩﴾

79. Ìbùkún ni fún Orúkọ Olúwa rẹ, Ọ̀gá Ògo àti Ọlá ńlá.




## AL-WAAKI A

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

| | |
|---|---|
| 1. Ni Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Nígbà tí ìṣẹ̀lẹ̀ náà bá ṣẹlẹ̀. | اِذَا وَقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ② |
| 3. Kò sí irọ́ nípa ṣíṣẹlẹ̀ rẹ̀. | لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ③ (وقف لازم) |
| 4. Yóò rẹ̀ àwọn kan sílẹ̀, Yóò sì gbé àwọn mìíràn ga. | خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ④ |
| 5. Nígbà tí a bá mi ilẹ̀ ní mímì tìtì. | اِذَا رُجَّتِ الْاَرْضُ رَجًّا ⑤ |
| 6. Tí àwọn òkè yóò sì fọ́ yángáyángá, | وَّبُسَّتِ الْجِبَالُ بَسًّا ⑥ |
| 7. Wọn yóò sì dàbí eruku tí ó fọ́ńká. | فَكَانَتْ هَبَاۤءً مُّنْۢبَثًّا ⑦ |
| 8. Ẹ̀yin yóò sì jẹ́ ìpín oríṣi mẹ́ta. | وَّكُنْتُمْ اَزْوَاجًا ثَلٰثَةً ⑧ |
| 9. Àwọn tí ó jẹ́ èrò apá ọ̀tún – Báwo ni yóò ṣe dára tó fún àwọn èrò apá ọ̀tún. | فَاَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ⑨ |
| 10. Àti àwọn èrò apá òsì – Báwo ni yóò ti burú tó fún àwọn èrò apá òsì. | وَاَصْحٰبُ الْمَشْـَٔمَةِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الْمَشْـَٔمَةِ ⑩ |
| 11. Àwọn tí ó gba iwájú ti gba iwájú. | وَالسّٰبِقُوْنَ السّٰبِقُوْنَ ⑪ |
| 12. Àwọn wọ̀nyí ni ẹni ìsúnmọ́ Ọlọ́run. | اُولٰۤىِٕكَ الْمُقَرَّبُوْنَ ⑫ |
| 13. Nínú Ọgbà onídẹ̀ra. | فِيْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ⑬ |
| 14. Ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn èrò ìṣíwájú. | ثُلَّةٌ مِّنَ الْاَوَّلِيْنَ ⑭ |

15. Àti díẹ̀ nínú àwọn èrò ìkẹhìn,
وَقَلِيلٌ مِّنَ الْاٰخِرِينَ ١٥

16. Wọn yóò wà lórí ìtẹ́ tí a ṣe lọ́ṣọ̀ọ́.
عَلٰى سُرُرٍ مَّوْضُونَةٍ ١٦

17. Wọn yóò rọ̀gbọ̀kú lórí rẹ̀ ni ìdojú-kojú ara wọn.
مُّتَّكِـِٔينَ عَلَيْهَا مُتَقٰبِلِينَ ١٧

18. Àwọn ọ̀dọ́mọkùnrin tí wọn kò ní di arúgbó yóò máa rọ̀gbà yí wọn ká.
يَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُونَ ١٨

19. Pẹ̀lú àwọn ago (ìbomi) àti ìkéèmù, àti ife tí ó kún fún omi ìṣẹ́lẹ̀rú.
بِأَكْوَابٍ وَّأَبَارِيقَ ۙ وَكَأْسٍ مِّنْ مَّعِينٍ ١٩

20. Kò ní fọ́ wọn lórí, kò sì tún ní pa wọ́n bí ọtí.
لَّا يُصَدَّعُونَ عَنْهَا وَلَا يُنْزِفُونَ ٢٠

21. Àti oríṣiríṣi àwọn èso tí wọn yóò máa mu èyí tí ó bá wù wọ́n.
وَفَاكِهَةٍ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ٢١

22. Àti ẹran ẹyẹ èyí tí wọ́n bá nífẹ̀ẹ́ sí.
وَلَحْمِ طَيْرٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ٢٢

23. Àti àwọn ọmọge ẹlẹ́yinjú-ẹgẹ́.
وَحُورٌ عِينٌ ٢٣

24. Tí wọ́n dà bí òkuta olówó iyebíye tí a tọ́jú pamọ́.
كَأَمْثَالِ اللُّؤْلُؤِ الْمَكْنُونِ ٢٤

25. Èyí jẹ́ ẹ̀san fún ohun tí wọ́n ṣe níṣẹ́.
جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ٢٥

26. Wọn kì yóò gbọ́ ọ̀rọ̀ asán tàbí tí ẹ̀ṣẹ̀ níbẹ̀.
لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَّلَا تَأْثِيمًا ٢٦

27. Àyàfi gbólóhùn ìkiní “Àláfíà; àláfíà”.
إِلَّا قِيلًا سَلٰمًا سَلٰمًا ٢٧

28. Àti àwọn èrò apá ọ̀tún, báwo ni yóò ṣe dára tó fún àwọn èrò apá ọ̀tún.
وَأَصْحٰبُ الْيَمِينِ ۙ مَآ أَصْحٰبُ الْيَمِينِ ٢٨

29. Láàrin àwọn igi tí kò lẹ́gùn-ún rárá.
فِي سِدْرٍ مَّخْضُودٍ ٢٩

30. Àti àwọn ọ̀gẹ̀dẹ̀ tí ó so jìngbìnnì.
وَّطَلْحٍ مَّنْضُوْدٍ ﴿٣٠﴾

31. Àti ibojì tí ó gbòòrò.
وَّظِلٍّ مَّمْدُوْدٍ ﴿٣١﴾

32. Àti omi tí ó ń ṣàn.
وَّمَآءٍ مَّسْكُوْبٍ ﴿٣٢﴾

33. Àti ọ̀pọ̀lọpọ̀ àwọn èso.
وَّفَاكِهَةٍ كَثِيْرَةٍ ﴿٣٣﴾

34. Tí wọn kì í tan, a kí í sì í fi í dá ni lára.
لَّا مَقْطُوْعَةٍ وَّلَا مَمْنُوْعَةٍ ﴿٣٤﴾

35. Àti àwọn alábàágbé ọlọ́lá.
وَّفُرُشٍ مَّرْفُوْعَةٍ ﴿٣٥﴾

36. Dájúdájú, A ti dá wọn ní ẹ̀dá ọ̀tun.
اِنَّآ اَنْشَاْنٰهُنَّ اِنْشَآءً ﴿٣٦﴾

37. Àwa sì ti ṣe wọ́n ní wúnńdíá,
فَجَعَلْنٰهُنَّ اَبْكَارًا ﴿٣٧﴾

38. Tí wọ́n fẹ́ràn ara wọn, tí ọjọ́ orí wọn sì dọ́gba,
عُرُبًا اَتْرَابًا ﴿٣٨﴾

39. Fún àwọn èrò apá ọ̀tún.
لِّاَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٣٩﴾ ع ٣٩ ١٤

ÌDÁ 2

40. Tí wọ́n jẹ́ ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn èrò ìṣíwájú.
ثُلَّةٌ مِّنَ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٤٠﴾

41. Àti ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú àwọn èrò ìkẹhìn.
وَثُلَّةٌ مِّنَ الْاٰخِرِيْنَ ﴿٤١﴾

42. Àti àwọn èrò apá òsì, báwo ni yóò ti burú tó fún àwọn èrò apá òsì.
وَاَصْحٰبُ الشِّمَالِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الشِّمَالِ ﴿٤٢﴾

43. Nínú atẹ́gùn gbígbóná àti omi tí ó ń hó.
فِيْ سَمُوْمٍ وَّحَمِيْمٍ ﴿٤٣﴾

44. Àti lábẹ́ ibòoji èéfín tí ó dúdú.
وَّظِلٍّ مِّنْ يَّحْمُوْمٍ ﴿٤٤﴾

45. Tí kò tutù, tí kò sì bá ara mu.
لَّا بَارِدٍ وَّلَا كَرِيْمٍ ﴿٤٥﴾

46. Dájúdájú wọ́n ti jẹ́ ẹni tí ń gbádùn ṣíwájú èyí.
اِنَّهُمْ كَانُوْا قَبْلَ ذٰلِكَ مُتْرَفِيْنَ ﴿٤٦﴾

47. Àti pé wọ́n takú sórí ẹ̀ṣẹ̀ tí ó tóbi.
وَكَانُوْا يُصِرُّوْنَ عَلَى الْحِنْثِ الْعَظِيْمِ ﴿٤٧﴾

48. Àwọn ló ma ń sọ wí pé, “Nígbà tí a bá kú tí a ti di erùpẹ̀ àti egungun, ṣé a ó tún gbé wa dìde ni bí?

وَكَانُوا يَقُولُونَ أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٤٨﴾

49. Tàbí àwọn bàbá wa àtijọ́ ń kọ́?

أَوَ آبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿٤٩﴾

50. Sọ pé, “Dájúdájú àwọn ẹni ìṣíwájú àti àwọn ẹni ìkẹhìn.

قُلْ إِنَّ الْأَوَّلِينَ وَالْآخِرِينَ ﴿٥٠﴾

51. Gbogbo wọn ni a o kó jọ papọ̀ fún àkókò ìpàdé ọjọ́ tí a mọ̀.

لَمَجْمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَاتِ يَوْمٍ مَعْلُومٍ ﴿٥١﴾

52. Lẹ́hìn náà, dájúdájú ẹ̀yin tí ẹ ti ṣìnà tí ẹ sì pe Ọjọ́ Àjíǹde ní irọ́!

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا الضَّالُّونَ الْمُكَذِّبُونَ ﴿٥٢﴾

53. Dájúdájú ẹ o máa jẹ́ igi ẹlẹ́gùn-ún.

لَآكِلُونَ مِنْ شَجَرٍ مِنْ زَقُّومٍ ﴿٥٣﴾

54. Yóò sì kún inú yín bámúbámú.

فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٥٤﴾

55. Ẹ ó sì mu omi gbígbóná lé e lórí.

فَشَارِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ الْحَمِيمِ ﴿٥٥﴾

56. Mímu gbùn-ún-gbùn-ún bí ràkúnmí tí òǹgbẹ ti ń gbẹ.

فَشَارِبُونَ شُرْبَ الْهِيمِ ﴿٥٦﴾

57. Èyí ni yóò jẹ́ nǹkan àlejò wọn ní Ọjọ́ Ìdájọ́.

هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ الدِّينِ ﴿٥٧﴾

58. Àwa ni A da yin, Kini ṣe ti ẹyin ko fi gba ododo gbọ́?

نَحْنُ خَلَقْنَاكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٨﴾

59. Ẹ̀yin kò ha ṣe àkíyèsí omi tí ẹ ńtú jáde (láti ara yín) ni?

أَفَرَأَيْتُمْ مَا تُمْنُونَ ﴿٥٩﴾

60. Ṣé ẹ̀yin ni ẹ dá a ni àbí Àwa?

أَأَنْتُمْ تَخْلُقُونَهُ أَمْ نَحْنُ الْخَالِقُونَ ﴿٦٠﴾

61. Àwa ti pàṣẹ ikú lẹ̀yìn lórí, ẹ̀ kò sì lè dí Wa lọ́wọ́ (rẹ̀).

نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ الْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٦١﴾

62. Kí A lè pààrọ̀ irú yín, kí Á sì tún yi dà sí ẹ̀dá mìíràn tí ẹ kò mọ̀.

عَلَىٰ أَنْ نُبَدِّلَ أَمْثَالَكُمْ وَنُنْشِئَكُمْ فِي مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٢﴾

63. Dájúdájú, ẹ̀yin ti mọ̀ nípa ẹ̀dá ìṣíwájú kí ní ṣe tí ẹ̀yin kò ronú?

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ النَّشْاَةَ الْاُوْلٰى فَلَوْلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٦٣﴾

64. Ẹ̀yin kò ha kíyèsí ohun tí ẹ máa ń gbìn ni?

اَفَرَءَيْتُمْ مَّا تَحْرُثُوْنَ ﴿٦٤﴾

65. Ṣé ẹ̀yin lẹ mú kí ó máa hù jáde ni tabí Àwa ni olùmújade rẹ̀.

ءَاَنْتُمْ تَزْرَعُوْنَهٗٓ اَمْ نَحْنُ الزّٰرِعُوْنَ ﴿٦٥﴾

66. Bí ó ba ṣé pé Àwa fẹ bẹ́ẹ̀ ni, Àwa kò bá mú kí ó gbẹ, ẹ̀yin ìbá sì máa pohùn réré ẹkún.

لَوْ نَشَاۤءُ لَجَعَلْنٰهُ حُطَامًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُوْنَ ﴿٦٦﴾

67. 'Pé, "dájúdájú àwa ti jẹ gbèsè"

اِنَّا لَمُغْرَمُوْنَ ﴿٦٧﴾

68. Bẹ́ẹ̀ kọ́, a ti sọ èrè oko di èèwọ̀ fún wa.

بَلْ نَحْنُ مَحْرُوْمُوْنَ ﴿٦٨﴾

69. Ẹ kò ha ṣ'àkíyèsí omi tí ẹ̀ ń mu ni?

اَفَرَءَيْتُمُ الْمَاۤءَ الَّذِيْ تَشْرَبُوْنَ ﴿٦٩﴾

70. Ṣé ẹ̀yin lẹ mú kí ó máa sọ̀kalẹ̀ láti inú ẹ̀ṣú òjò wá ni, tàbí Àwa ni olùsọ̀kalẹ̀ rẹ̀?

ءَاَنْتُمْ اَنْزَلْتُمُوْهُ مِنَ الْمُزْنِ اَمْ نَحْنُ الْمُنْزِلُوْنَ ﴿٧٠﴾

71. Bí ó bá ṣe pé Àwa bá fẹ bẹ́ẹ̀ ni, Àwa ì bá ṣe é ní kíkorò. Kí ní ṣe tí ẹ̀yin kì ì fi dúpẹ́?

لَوْ نَشَاۤءُ جَعَلْنٰهُ اُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُوْنَ ﴿٧١﴾

72. Ẹ̀yin kò ha kíyèsí iná tí ẹ̀yin maá ń tàn ni bí?

اَفَرَءَيْتُمُ النَّارَ الَّتِيْ تُوْرُوْنَ ﴿٧٢﴾

73. Ṣé ẹ̀yin lẹ dá igi rẹ̀ ni tàbí Àwa?

ءَاَنْتُمْ اَنْشَاْتُمْ شَجَرَتَهَاۤ اَمْ نَحْنُ الْمُنْشِـُٔوْنَ ﴿٧٣﴾

74. Àwa ṣe é (iná náà) ní ìrántí àti ìpèsè oore fún àwọn arìnrìn-àjò.

نَحْنُ جَعَلْنٰهَا تَذْكِرَةً وَّمَتَاعًا لِّلْمُقْوِيْنَ ﴿٧٤﴾

75. Nítorí náà, máa yin Orúkọ Olúwa rẹ̀ tí ó tóbi lógo.

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيْمِ ﴿٧٥﴾

ÌDÁ 3

76. Nítorí náà, Mo fi àwọn ìràwọ̀ tí ó ń já ṣòòrò búra.

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَوَاقِعِ النُّجُومِ ﴿٧٦﴾

77. Dájúdájú, ìbúra ńlá ni èyí jẹ́, bí ó bá jẹ́ pé ẹ̀yin mò ni.

وَإِنَّهُ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ﴿٧٧﴾

78. Dájúdájú ó jẹ́ Al-kur'an Alápọ̀n-ọ́nlé.

إِنَّهُ لَقُرْآنٌ كَرِيمٌ ﴿٧٨﴾

79. Ní inú Ìwé kan tí ó wà ní ìpamọ́

فِي كِتَابٍ مَّكْنُونٍ ﴿٧٩﴾

80. Èyí tí ẹnikẹ́ni kò ní le fọwọ́ kàn àyàfi àwọn tí ó wà ní mímọ́.

لَّا يَمَسُّهُ إِلَّا الْمُطَهَّرُونَ ﴿٨٠﴾

81. Asọ̀kalẹ̀ ni láti ọ̀dọ̀ Olúwa gbogbo ẹ̀dá.

تَنزِيلٌ مِّن رَّبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٨١﴾

82. Ṣe irú ọ̀rọ̀ yí ni ẹ̀yin yóò kọ̀?

أَفَبِهَٰذَا الْحَدِيثِ أَنتُم مُّدْهِنُونَ ﴿٨٢﴾

83. Ẹ ha sọ pípé ọ̀rọ̀ náà ní irọ́ di ìjẹ ati ìmu yín ni bí?

وَتَجْعَلُونَ رِزْقَكُمْ أَنَّكُمْ تُكَذِّبُونَ ﴿٨٣﴾

84. Èéṣe nígbà náà, nígbà tí ẹ̀mí ẹni tí ń pọ̀ká ikú bá dé ọ̀nà ọ̀fun.

فَلَوْلَا إِذَا بَلَغَتِ الْحُلْقُومَ ﴿٨٤﴾

85. Tí ẹ̀yin ó sì máa wò sùn ùn.

وَأَنتُمْ حِينَئِذٍ تَنظُرُونَ ﴿٨٥﴾

86. Nígbà náà Àwa sì súnmọ́ ọn ju ẹ̀yin lọ ṣùgbọ́n ẹ kò ríran.

وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنكُمْ وَلَٰكِن لَّا تُبْصِرُونَ ﴿٨٦﴾

87. Kí ní ṣe nígbà náà ti ó bá ṣe pé ẹ kò ní jábọ̀ iṣẹ́ yín?

فَلَوْلَا إِن كُنتُمْ غَيْرَ مَدِينِينَ ﴿٨٧﴾

88. Ẹ dá a padà (ẹ̀mí náà) bí ẹ̀yin bá jẹ́ olódodo.

تَرْجِعُونَهَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٨٨﴾

89. Bí òun (ẹni tí ń kú lọ) bá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùsúnmọ́ Ọlọ́run.

فَأَمَّا إِن كَانَ مِنَ الْمُقَرَّبِينَ ﴿٨٩﴾

90. Nígbà náà, ìtùnú, ìpèsè àti Alijanna onídẹ̀ra (yóò wà fún un).

فَرَوْحٌ وَرَيْحَانٌ وَجَنَّتُ نَعِيمٍ ﴿٩٠﴾

91. Àti pé bí ó bá jẹ̀ ọ̀kan nínú àwọn èrò apá ọ̀tún.

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلْيَمِينِ ﴿٩١﴾

92. Nígbà náà, àláfíà fún ọ (ẹni tí í ṣe) ara àwọn èrò apá ọ̀tún.

فَسَلَٰمٌ لَّكَ مِنْ أَصْحَٰبِ ٱلْيَمِينِ ﴿٩٢﴾

93. Bí ó ba sì wá jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òpùrọ́ tí ó ti sọnù ni.

وَأَمَّآ إِن كَانَ مِنَ ٱلْمُكَذِّبِينَ ٱلضَّآلِّينَ ﴿٩٣﴾

94. Nígbà náà, omi híhó ṣùṣù ni yóò jẹ́ nǹkan àlejò rẹ̀.

فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيمٍ ﴿٩٤﴾

95. Àti jíjóná nínú iná Jahim.

وَتَصْلِيَةُ جَحِيمٍ ﴿٩٥﴾

96. Nìtòótọ́, ọ̀títọ́ tí ó dájú ni Eléyìí.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ ٱلْيَقِينِ ﴿٩٦﴾

97. Nítorí náà, máa yin Orúkọ Olúwa rẹ̀ tí ó tóbi lógo.

ع فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ﴿٩٧﴾




# AL-HADIID

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Gbogbo ohun tí ó wà ní ọ̀run àti ayé ni wọ́n ń ṣe àfọ̀mọ́ fún Allah; Òun sì ni Alágbára, Ọlọgbón jùlọ.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ②

3. TiRẹ̀ ni Ìjọba ọ̀run àti ayé í ṣe. Òun ní maá fún ni ní ẹ̀mí, Òun sì ni í fi ikú pa ni, àti pé Òun ni Alágbára jùlọ lórí ohun gbogbo.

لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ③

4. Òun ni Ẹni Àkọ́kọ́, àti Ẹni Ìkẹhìn, Òun sì ni Ẹni tí Ó hàn àti Ẹni tí Ó pamọ́, Òun náà sí ni Olùmọ̀ ohun gbogbo.

هُوَ الْاَوَّلُ وَالْاٰخِرُ وَالظَّاهِرُ وَالْبَاطِنُ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ④

5. Òun ní ẹni tí Ó dá ọ̀run àti ayé ní ìgbà mẹ́fà, lẹ́hìn náà, Ó gúnwà sórí ìtẹ́ Ọlá (Rẹ̀), Ó mọ ohun tí ó wọ inú ilẹ̀ lọ àti ohun tí ó ń jáde nínú rẹ̀, àti ohun tí ó ń sọ̀kalẹ̀ láti ọ̀run àti ohun tí ó ń gòkè lọ síbẹ̀. Òun sì ń bẹ pẹ̀lú yín ní ààyè yówù tí ẹ bá wà. Àti pé, Allah rí ohun gbogbo tí ẹ̀ ń ṣe.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ ۚ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْاَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيْهَا ۚ وَهُوَ مَعَكُمْ اَيْنَ مَا كُنْتُمْ ۚ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ⑤

6. TiRẹ̀ ni Ìjọba ọ̀run àti ayé í ṣe, ọ̀dọ̀ Allah sì ni a o darí gbogbo àlámọ̀rí padà sí.

لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ⑥

7. Òun ni Í fi òru wọ inú ọ̀sán A sì fi ọ̀sán wọ inú òru, Òun sì ni Olùmọ̀ ohun tí ń bẹ nínú àwọn igbáàyà yín.

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُوْلِجُ النَّهَارَ فِي الَّيْلِ ۚ وَهُوَ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ⑦

8. Ẹ gba Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́, kí ẹ sì máa ná (sí ojú ọ̀nà Rẹ̀) nínú ohun tí Ó fi yín ṣe àrólé lé lórí. Nítorí náà àwọn ẹni tí ó jẹ́ onígbàgbọ́ òdodo nínú yín tí wọ́n sì tún ń ná (owo), ẹ̀san ńlá ń bẹ fún wọn.

آمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَأَنْفِقُوا مِمَّا
جَعَلَكُمْ مُسْتَخْلَفِينَ فِيهِ ۖ فَالَّذِينَ
آمَنُوا مِنْكُمْ وَأَنْفَقُوا لَهُمْ أَجْرٌ
كَبِيرٌ ﴿٨﴾

9. Kí ni nǹkan náà tí ì báa ṣe yín tí ẹ̀yin kò fi ní í gba Allah gbọ́, nígbà tí òjíṣẹ́ ń pè yín láti gba Olúwa yín gbọ́, àti pé Òun sì ti di májẹ̀mú yín (tí ẹ ṣe) mú tí ẹ̀yin bá jẹ́ olùgbàgbọ́ òdodo?

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ ۙ وَالرَّسُولُ
يَدْعُوكُمْ لِتُؤْمِنُوا بِرَبِّكُمْ وَقَدْ أَخَذَ
مِيثَاقَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٩﴾

10. Òun ni ẹni tí Ó mú àwọn Àmì tí ó yanjú sọ̀kalẹ̀ fún ẹrúsìn Rẹ̀, nítorí kí Ó le mú yín jáde láti inú òkùnkùn sí inú ìmọ́lẹ̀. Dájúdájú, Allah jẹ́ Ẹlẹ́yinjú-àánú, Oníkẹ̀ẹ́ sí yín.

هُوَ الَّذِي يُنَزِّلُ عَلَىٰ عَبْدِهِ آيَاتٍ
بَيِّنَاتٍ لِيُخْرِجَكُمْ مِنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى
النُّورِ ۚ وَإِنَّ اللَّهَ بِكُمْ لَرَءُوفٌ رَحِيمٌ ﴿١٠﴾

11. Kí ní ń ṣe yín tí ẹ kì í ná (ọrọ̀ yín) sí ojú ọ̀nà Allah, nígbà tó jẹ̀ wí pé gbogbo ogún (ọrọ̀) àwọn ọ̀run àti ayé í ṣe ? àwọn tí wọ́n ná,tí wọ́n sì já nínú yín ṣíwájú ìṣẹ́gun kò rí bákan náà (pẹ̀lú àwọn tí wọ́n ṣe bẹ́ẹ̀ lẹ́hìn ìṣẹ́gun).Àwọn wọnnì ga ju àwọn tí wọ́n ná, tí wọ́n sì tún jà lẹ́hìnọ̀rẹhìn. Ṣùgbọ́n, gbogbo wọn ni Allah ti ṣe àdéhùn dáadáaa fún. Allah sì mọ Gbogbo ohun tí ẹ̀ ń ṣe yékéyéké.

وَمَا لَكُمْ أَلَّا تُنْفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ
وَلِلَّهِ مِيرَاثُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ
لَا يَسْتَوِي مِنْكُمْ مَنْ أَنْفَقَ مِنْ قَبْلِ
الْفَتْحِ وَقَاتَلَ ۚ أُولَٰئِكَ أَعْظَمُ دَرَجَةً مِنَ
الَّذِينَ أَنْفَقُوا مِنْ بَعْدُ وَقَاتَلُوا ۚ وَكُلًّا
وَعَدَ اللَّهُ الْحُسْنَىٰ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
خَبِيرٌ ﴿١١﴾ ع

ÌDÁ 2

12. Ta ni yóò yá Allah ní ohun rere (owó) kan, kí Òun lè şe àdìpèlé rẹ̀ fún un. Ẹ̀san alápọ̀n-ọ́nlé yóò sì wà fún un pẹ̀lú.

مَنْ ذَا الَّذِيْ يُقْرِضُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا
فَيُضٰعِفَهٗ لَهٗ وَلَهٗٓ اَجْرٌ كَرِيْمٌ ﴿١٢﴾

13. Ní ọjọ́ tí ìwọ yóò rí àwọn olùgbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin àti lóbìnrin tí ìmọ́lẹ̀ wọn yóò máa tàn ní iwájú wọn àti ní ọwọ́ ọ̀tún wọn. (A o sì sọ fún wọn pé). Tiyín ni ìró-ìdùnnú lọ́jọ́ òní. Àwọn Ọgbà ìdẹ̀ra tí àwọn akérémọdò ń şàn ní isàlẹ̀ rẹ̀, tí ẹ ó ma gbé inú rẹ̀. Eléyìí jẹ́ eré tí ó tóbi.

يَوْمَ تَرَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ
يَسْعٰى نُوْرُهُمْ بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَ
بِاَيْمَانِهِمْ بُشْرٰىكُمُ الْيَوْمَ جَنّٰتٌ
تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ
فِيْهَا ۚ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٣﴾

14. Ní ọjọ́ náà, àwọn alágàbàgebè lọ́kùnrin àti lóbìnrin yóò wí fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo wí pé, "Ẹ dúró díẹ̀ fún wa, kí a baà lè yá, nínú ìmọ́lẹ̀ yín". A o sọ fún wọn pé: "Ẹ padà sẹ́hìn kí ẹ wá ìmọ́lẹ̀ fún ara yín, lẹ́hìn náà a o fi ògiri kan sí àárín wọn tí yóò ní ilẹ̀kùn kan, ìkẹ́ ń bẹ ní inú rẹ̀, òde rẹ̀ sì jẹ́ ìyà.

يَوْمَ يَقُوْلُ الْمُنٰفِقُوْنَ وَالْمُنٰفِقٰتُ
لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوا انْظُرُوْنَا نَقْتَبِسْ مِنْ
نُّوْرِكُمْ ۚ قِيْلَ ارْجِعُوْا وَرَآءَكُمْ فَالْتَمِسُوْا
نُوْرًا ۚ فَضُرِبَ بَيْنَهُمْ بِسُوْرٍ لَّهٗ بَابٌ ۚ
بَاطِنُهٗ فِيْهِ الرَّحْمَةُ وَظَاهِرُهٗ مِنْ
قِبَلِهِ الْعَذَابُ ﴿١٤﴾

15. Wọn yóò máa pè wọ́n pé: "Kì ha şe pé àwá ti wà pẹ̀lú yín tẹ́lẹ̀ ni". Wọn yóò dá wọn lóhùn pé: "Bẹ́ẹ̀ ni, şùgbọ́n ẹ̀yin ti kó wàhálà bá ara yín, ẹ lọ́ra, ẹ sì ń şe iyèméjì, ìfẹ́ asán yín sì tàn yín jẹ títí tí àşẹ Allah fi şẹ. Atannijẹ sì tàn yín jẹ nípa Allah.

يُنَادُوْنَهُمْ اَلَمْ نَكُنْ مَّعَكُمْ ۚ قَالُوْا
بَلٰى وَلٰكِنَّكُمْ فَتَنْتُمْ اَنْفُسَكُمْ وَ
تَرَبَّصْتُمْ وَارْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ الْاَمَانِيُّ
حَتّٰى جَآءَ اَمْرُ اللّٰهِ وَغَرَّكُمْ بِاللّٰهِ
الْغَرُوْرُ ﴿١٥﴾

16. “Nítorí náà ní ọjọ́ òní a kò ní gba ìtanràn lọ́wọ́ yín, a kò sì ní gbàá lọ́wọ́ àwọn tí kò gbàgbọ́. Iná ni ibùgbé yín, òun ni olùgbọ̀wọ́ yín, ibùfàbọ̀sí búburú ní í ṣe.”

فَالْيَوْمَ لَا يُؤْخَذُ مِنْكُمْ فِدْيَةٌ وَّلَا مِنَ
الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۚ مَاْوٰىكُمُ النَّارُ ۚ هِيَ
مَوْلٰىكُمْ ۚ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٦﴾

17. Ṣé àsìkò kò ha ti í tó ni fún àwọn tí ó gbàgbọ́ lódodo pé kí ọkàn wọn máa tẹrí ba fún ìrántí Allah àti ohun tí Ó sọ̀kalẹ̀ wá bá wọn lódodo? Àti wí pé, kí wọ́n má ṣe dà gẹ́gẹ́ bí àwọn tí a ti fún ní Ìwé ṣíwájú. Ṣùgbọ́n nítorí pé, ìgbà náà gún fún wọn, ọkàn wọn sì wá di líle. ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọn sì di òbìlẹ̀jẹ́.

اَلَمْ يَاْنِ لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنْ تَخْشَعَ
قُلُوْبُهُمْ لِذِكْرِ اللّٰهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ
الْحَقِّ ۙ وَلَا يَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ
مِنْ قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ الْاَمَدُ فَقَسَتْ
قُلُوْبُهُمْ ۚ وَكَثِيْرٌ مِّنْهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿١٧﴾

18. Ẹ lọ mọ̀ pé Allah ni Ó ń sọ ilẹ̀ di alàáyè lẹ́hìn ṣíṣá rẹ̀. Dájúdájú A ti ṣe àlàyé àwọn Àmì fún yín kí ẹ baà lè ṣe làákáyè.

اِعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يُحْيِ الْاَرْضَ بَعْدَ
مَوْتِهَا ۚ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّكُمْ
تَعْقِلُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Dájúdájú àwọn olùtọrẹ-àánú lọ́kùnrin àti lóbìnrin, tí wọ́n sì yá Allah ní (owó) ohun rere kan. Òun yóò ṣe àdìpèlé rẹ̀ fún wọn. ẹ̀san alápọ̀n-ọ́nlé yóò sì jẹ́ tiwọn.

اِنَّ الْمُصَّدِّقِيْنَ وَالْمُصَّدِّقٰتِ وَاَقْرَضُوا
اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا يُّضٰعَفُ لَهُمْ وَ
لَهُمْ اَجْرٌ كَرِيْمٌ ﴿١٩﴾

20. Àti pé àwọn ti o gba Allah àti àwọn òjíṣẹ́ Rẹ gbọ́, àwọn wọnni jẹ́ olódodo àti ẹlẹ́rìí lọ́dọ̀ Olúwa wọn. ẹ̀san wọn àti ìmọ́lẹ̀ wọn ń bẹ fún wọn. Àti pé, níti àwọn tí kò gbàgbọ́, tí wọ́n ń pe àwọn Àmì Wa níró, àwọn wọ̀nyí ni èrò iná Jahim.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖٓ اُولٰٓئِكَ
هُمُ الصِّدِّيْقُوْنَ ۖ وَالشُّهَدَآءُ عِنْدَ
رَبِّهِمْ ۚ لَهُمْ اَجْرُهُمْ وَنُوْرُهُمْ ۚ
وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ
ع ٩ ١٨ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿٢٠﴾

ÌDÁ 3

21. Ẹ lọ mọ̀ wí pé ìgbésí ayé yìí òjẹ́ nǹkàn kan bíkòṣe yẹ̀yẹ́, àti ọ̀ṣọ́, àti ìyangàn, láàrín ara yín, àti ìlara kíkó ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọ̀rọ̀ àti ọmọ jọ. Gbogbo wọn dà gẹ́gẹ́ bí òjò tó rọ̀ tí í máa mú àwọn irúgbìn jáde. Èyí tí máa mú kí inú àwọn àgbẹ̀ dùn lẹ́hìn náà, yóò gbẹ, ìwọ yóò sì rí ní pípọ́n, lẹ́hìn náà yóò di ohun tí ó rún wẹ́lẹ́wẹ́lẹ́. Àti pé ní Ọjọ́ ìkẹhìn, ìyà tó le koko ń bẹ, bákan náà sì ni àforíjìn ẹ̀ṣẹ̀ àti ìyọ́nú láti ọ̀dọ̀ Allah. Ìgbésí ilé ayé yí kòsì jẹ́ kiní kan bíkòṣe ìgbádùn ìtàn jẹ.

اِعْلَمُوْٓا اَنَّمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَّلَهْوٌ
وَّزِيْنَةٌ وَّتَفَاخُرٌۢ بَيْنَكُمْ وَتَكَاثُرٌ فِى
الْاَمْوَالِ وَالْاَوْلَادِ ۗ كَمَثَلِ غَيْثٍ
اَعْجَبَ الْكُفَّارَ نَبَاتُهٗ ثُمَّ يَهِيْجُ
فَتَرٰىهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَكُوْنُ حُطَامًا ۗ
وَفِى الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۙ وَّمَغْفِرَةٌ
مِّنَ اللّٰهِ وَرِضْوَانٌ ۗ وَمَا الْحَيٰوةُ
الدُّنْيَآ اِلَّا مَتَاعُ الْغُرُوْرِ ٢١

22. Ẹ máa sáré ìje lọ síbi àforíjìn láti ọ̀dọ̀ Olúwa yín àti Ọgbà ìdẹ̀ra tí bíbẹ rẹ̀ dà gẹ́gẹ́ bí bíbẹ àwon ọ̀run àti ayé, tí a pa lésè sílẹ̀ fún àwọn tí ó gba Allah gbọ́ lódodo àti àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀. Èyí yí jẹ́ ojú rere Allah tí Ó ma ń ṣe fún ẹni tó bá wù Ú. Allah sì jẹ́ Olóore àjùlọ tí Ó tóbi.

سَابِقُوْٓا اِلٰى مَغْفِرَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ
عَرْضُهَا كَعَرْضِ السَّمَاۤءِ وَالْاَرْضِ ۙ
اُعِدَّتْ لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ ۗ
ذٰلِكَ فَضْلُ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَاۤءُ ۗ
وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ٢٢

23. Kò sí aburú kan tí yóò ṣẹlẹ̀ lórí ilẹ̀ tàbí sí yín àyàfi kí ó ti wà ní (àkọsílẹ̀) nínú ìwé kan ṣíwájú kí á tó mu wá ayé. Dájúdájú èyí jẹ́ ohun tí ó rọrùn fún Allah.

مَآ اَصَابَ مِنْ مُّصِيْبَةٍ فِى الْاَرْضِ وَلَا
فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ مِّنْ قَبْلِ اَنْ
نَّبْرَاَهَا ۗ اِنَّ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ٢٣

24. Nítorí náà kí ẹ má ṣe banú jẹ́ lórí ohun tí ó sọnù lọ́wọ́ yín, kí ẹ má sì ṣe yọ ayọ̀ àyọ̀jù lórí ohun tí Òun fún yín. Àti wí pé Allah kò

لِّكَيْلَا تَأْسَوْا عَلٰى مَا فَاتَكُمْ وَلَا
تَفْرَحُوْا بِمَآ اٰتٰىكُمْ ۗ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ

ní ìfẹ́ sí gbogbo onígbéraga, oníyangàn.

كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿٢٤﴾

25. Àwọn tí wọ́n ń ṣe ahun tí wọ́n sì ń kọ́ àwọn ènìyàn ní ahun ṣíṣe, ẹnikẹ́ni tó bá wá pẹ̀hìndà, nígbà náà dájúdájú Allah jẹ́ Ọlọ́rọ̀, Ẹni tí iyìn tọ́ sí.

الَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ النَّاسَ
بِالْبُخْلِ ۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ
الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٥﴾

26. Dájúdájú Àwa ti rán àwọn òjíṣẹ́ Wa pẹ̀lú àwọn Àmì tí ó yanjú, Àwa sì sọ Ìwé àti òṣùnwọ̀n kalẹ̀ fún wọn, kí àwọn ènìyàn baà le máa dúró lórí ẹ̀tọ́. A sì pèsè ìrìn fún wọn nínú èyí tí ohun ìjagun tí ó lágbára wà, àti fún lílò àwọn ènìyàn. Àti pé kí Allah baà ṣe àdáyanrí àwọn tí ó ńran Òun àti àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀ lọ́wọ́ ní ìkọ̀kọ̀. Dájúdájú Allah ni Ẹni tí ó le koko Alágbára jùlọ.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنَاتِ وَ
أَنزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتَابَ وَالْمِيزَانَ
لِيَقُومَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ ۖ وَأَنزَلْنَا
الْحَدِيدَ فِيهِ بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَافِعُ
لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ مَن يَنصُرُهُ وَ
رُسُلَهُ بِالْغَيْبِ ۚ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٦﴾ ع

ÌDÁ 4

27. Àti pé, dájúdájú Àwa ti ran Nuha àti Ibrahim níṣẹ, A sì ti fi ìjẹ́ ànábì àti Ìwé náà sí ààrin àwọn àrọ́mọdọ́mọ wọn, lára wọn tẹle ìtọ́sọ́nà, ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọ́n jẹ́ òbìlẹ̀jẹ́.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَاهِيمَ وَ
جَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِمَا النُّبُوَّةَ وَ
الْكِتَابَ ۖ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ ۖ وَكَثِيرٌ
مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٢٧﴾

28. Lẹ́hìn náà, A mú kí àwọn òjíṣẹ́ Wá tẹ̀lé ipasẹ̀ wọn, bákan náà A mú kí Isa ọmọ Mariama tẹ̀lé wọn, a sì fún un ní Injila, A sì fi àànú àti ìkẹ sí ọkàn àwọn tí ó tẹ̀le. Ṣùgbọ́n ètò yíya ara ẹni sọ́tọ̀ láìkò ní fẹ́ ìyàwó jẹ́ àdásílẹ̀ tiwọn. A kò pa á láṣẹ fún wọn

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰ آثَارِهِم بِرُسُلِنَا وَ
قَفَّيْنَا بِعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ وَآتَيْنَاهُ
الْإِنجِيلَ ۙ وَجَعَلْنَا فِي قُلُوبِ الَّذِينَ
اتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَرَحْمَةً ۚ وَرَهْبَانِيَّةً
ابْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَاهَا عَلَيْهِمْ إِلَّا
ابْتِغَاءَ رِضْوَانِ اللَّهِ فَمَا رَعَوْهَا

حَقَّ رِعَايَتِهَا ۚ فَاٰتَيْنَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا
مِنْهُمْ اَجْرَهُمْ ۚ وَكَثِيْرٌ مِّنْهُمْ
فٰسِقُوْنَ ﴿٢٨﴾

láti fi wá ìyọ́nú Allah, wọn kò sì ṣe é bí o ti yẹ kí wọ́n ṣe é. Nítorí náà, A fún àwọn tí ó gbàgbọ́ nínú wọn ní ẹ̀san wọn ṣùgbọ́n ọ̀pọ̀lọpọ̀ nínú wọ́n jẹ́ òbìlẹ̀jẹ́.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَ
اٰمِنُوْا بِرَسُوْلِهٖ يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِنْ
رَّحْمَتِهٖ وَيَجْعَلْ لَّكُمْ نُوْرًا تَمْشُوْنَ
بِهٖ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢٩﴾

29. Ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo, ẹ páyà Allah, kí ẹ sì gba òjíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́, Òun yóò fún yín ní ìlópo méjì nínú àánú Rẹ̀, Yóò sì fún yín ní ìmọ́lẹ̀ tí ẹ o ma fi rìn, Yóò sì fi orí ẹ̀ṣẹ̀ yín jì yín. Àti pé Allah jẹ́ Aláforíjìn, Aláàánú jùlọ.

لِّئَلَّا يَعْلَمَ اَهْلُ الْكِتٰبِ اَلَّا يَقْدِرُوْنَ
عَلٰى شَيْءٍ مِّنْ فَضْلِ اللّٰهِ وَ اَنَّ
الْفَضْلَ بِيَدِ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ مَنْ
يَّشَاۤءُ ۚ وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿٣٠﴾ ع

30. Ki àwọn ènìyàn oní ìwé baà lè mọ̀ wí pé wọn kò ní agbára kan lórí ojú rere Allah, àti pè, dájúdájú, gbogbo ojú rere wà lọ́wọ́ Allah, Ó ma ńfi fún ẹni tí ó bá wù Ú. Allah sì jẹ́ Olóore tí ó tòbi.




# AL-MUJAADALA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

ÌPÍN 28

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Dájúdájú Allah ti gbọ́ ọ̀rọ̀ ẹni náà tí ó wá fẹjọ́ ọkọ rẹ̀ sùn ọ́. Ó ro ẹjọ́ fún Allah, àti pè Allah ti gbọ́ ọ̀rọ̀ àjọsọ èkínní-kejì yín. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùgbọ́, Olùrí ohun gbogbo.

الجزء ٢٨

قَدْ سَمِعَ اللّٰهُ قَوْلَ الَّتِيْ
تُجَادِلُكَ فِيْ زَوْجِهَا وَتَشْتَكِيْٓ اِلَى اللّٰهِ ۖ
وَاللّٰهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَا ۚ اِنَّ اللّٰهَ
سَمِيْعٌۢ بَصِيْرٌ ②

3. Àwọn ẹni tí í máa pa ìyàwó wọn tì nínú yín nípa pípè wọn ní ìyá- wọn kò di ìyá wọn; àwọn tó bí wọn lọ́mọ nìkan ní ìyá wọn. Dájúdájú ọ̀rọ̀ búburú àti iró ni wọ́n ń sọ. Àti pé, Nítòótọ́ Allah jẹ́ Alámojúkúrò Aláforíjìn.

اَلَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْكُمْ مِّنْ نِّسَآئِهِمْ
مَّا هُنَّ اُمَّهٰتِهِمْ ۚ اِنْ اُمَّهٰتُهُمْ اِلَّا
الّٰٓـِٔيْ وَلَدْنَهُمْ ۚ وَاِنَّهُمْ لَيَقُوْلُوْنَ مُنْكَرًا
مِّنَ الْقَوْلِ وَزُوْرًا ۚ وَاِنَّ اللّٰهَ لَعَفُوٌّ غَفُوْرٌ ③

4. (Ní ti) àwọn ẹni tó máa ń pe àwọn ìyàwó wọn níyàá, lẹ́hìn náà tí wọ́n wá ń fẹ́ ṣẹ́rípadà lórí ohun tí wọ́n ti sọ, (ìtanràn rẹ̀) ni sísọ ẹrú kan di òmìnira, kí wọn tó le súnmọ́ ara wọn. Eléyìí ni A fi ṣe ikìlọ̀ fún yín. Àti pé Allah jẹ́ Olùfúnniníròó nípa ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

وَالَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْ نِّسَآئِهِمْ ثُمَّ
يَعُوْدُوْنَ لِمَا قَالُوْا فَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ مِّنْ
قَبْلِ اَنْ يَّتَمَآسَّا ۚ ذٰلِكُمْ تُوْعَظُوْنَ
بِهٖ ۚ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ④

5. Ẹni tí kò bá rí (ẹrú kan), ó gbọdọ̀ gba àwẹ̀ osù méjí ni léraléra ṣíwájú kí àwọn méjèèjì tó fi ọwọ́ kan ara wọn. Ẹni tí kò bá sì ní agbára (ààwẹ̀) gbọdọ̀ bọ́ ọgọ́ta

فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ
مُتَتَابِعَيْنِ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَّتَمَآسَّا ۚ فَمَنْ
لَّمْ يَسْتَطِعْ فَاِطْعَامُ سِتِّيْنَ مِسْكِيْنًا ۚ

ذلك لتؤمنوا بالله ورسوله ۚ وتلك
حدود الله ۗ وللكافرين عذاب أليم ٥

tálákà. Èyí (rí bẹ́ẹ̀), kí ẹ lè gba Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ gbọ́. Ìwọ̀nyí jẹ́ ẹnu ààlà Allah, ìyà olóró sì wà fún àwọn aláìgbàgbọ́.

إن الذين يحادون الله ورسوله
كبتوا كما كبت الذين من قبلهم
وقد أنزلنا آيات بينات ۚ وللكافرين
عذاب مهين ٦

6. Dájúdájú àwọn tí ó ṣe àtakò sí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, A o rẹ̀ wọ́n sílẹ̀ bí a ti rẹ̀ àwọn ẹni tí wọn ṣíwájú wọn sílẹ̀. Àti pé dájúdájú, Àwa ti sọ àwọn Àmì tí ó yanjú kalẹ̀. Àti pé ìyà tí í máa kó àbùkù bá ni wà fún àwọn aláìgbàgbọ́.

يوم يبعثهم الله جميعا فينبئهم
بما عملوا ۚ أحصاه الله ونسوه ۚ
ع والله على كل شيء شهيد ٧

7. Ní ọjọ́ náà, tí Allah yóò gbé wọn dìde lápapọ̀, tí Yóò sì fún wọn níròó ohun tí wọ́n ti ṣe nísẹ́. Allah ti ṣe ìṣirò rẹ̀, ṣùgbọ́n àwọn ti gbàgbé. Allah sì jẹ́ Olùjẹ́rìí sí ohun gbogbo.

ÌDÁ 2

ألم تر أن الله يعلم ما في السماوات و
ما في الأرض ۖ ما يكون من نجوى ثلاثة
إلا هو رابعهم ولا خمسة إلا هو
سادسهم ولا أدنى من ذلك ولا
أكثر إلا هو معهم أين ما كانوا ۖ ثم
ينبئهم بما عملوا يوم القيامة ۚ
إن الله بكل شيء عليم ٨

8. Ìwọ kò ha rí i wí pé dájúdájú Allah mọ ohun tí ń bẹ ní ọ̀run àti ní ayé? Kò ní sí ọ̀rọ̀ ìkọ̀kọ̀ kan láàrín ènìyàn mẹ́ta, àyàfi kí Allah ṣe ìkẹ́rin wọn, wọn kò sì lè jẹ́ màrùún àyàfi kí Òun ṣe ìkefà wọn; bí wọ́n sì kéré tàbí wọn pọ̀ ju bẹ́ẹ̀ lọ, Òun yóò wà pẹ̀lú wọn níbikíbi tíwọ́n bá wà. Lẹ́hìn náà Òun yóò fún wọn niròó ohun tíwọ́n ṣe ni ọjọ́ Àjíǹde. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo.

ألم تر إلى الذين نهوا عن النجوى ثم
يعودون لما نهوا عنه ويتناجون
بالإثم والعدوان ومعصيت

9. Ìwọ kò ha rí àwọn tí a kọ ìkọ̀kọ̀ fún lẹ́hìn náà tí wọ́n tún padà síbi ohun tí A kọ̀ fún wọn.

Wọ́n sì ń pète ìkọ̀kọ̀ pẹ̀lú ẹ̀ṣẹ̀, ète àti ṣíṣe oríkunkun sí òjíṣẹ́ náà? Nígbà tí wọ́n bá sì wá bá ọ, wọn yóò kí ọ pẹ̀lú gbólóhùn ti Allah kò fi kí ọ, wọn yóò sì máa sọ nínú ọkàn wọn wí pé, "Èéṣe tí Allah kò fi jẹ wá níyà nípa ohun tí à ń wí? Iná Jahanama yóò tó fún wọn, wọn yóò wọ̀ ọ́, ibùpadàsí búburú ni ó sì jẹ́.

الرَّسُوْلِ ز وَاِذَا جَآءُوْكَ حَيَّوْكَ بِمَا
لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ اللّٰهُ ۙ وَيَقُوْلُوْنَ فِيْٓ
اَنْفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا اللّٰهُ بِمَا
نَقُوْلُ ؕ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ ۚ يَصْلَوْنَهَا ۚ
فَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٩﴾

10. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Nígbà tí ẹ bá péjọ ní ìkọ̀kọ̀, kí ẹ má ṣe péjọ lórí ọ̀tẹ̀ àti ìṣe orí kunkun sí òjíṣẹ́ náà. Ṣùgbọ́n kí ẹ máa péjọ ní ìkọ̀kọ̀ ní ti rere àti ìpáyà Allah. Ẹni tí a ò kó yín jọ sí ọ̀dọ̀ Rẹ̀.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا تَنَاجَيْتُمْ فَلَا
تَتَنَاجَوْا بِالْاِثْمِ وَ الْعُدْوَانِ وَ
مَعْصِيَتِ الرَّسُوْلِ وَتَنَاجَوْا بِالْبِرِّ
وَالتَّقْوٰى ؕ وَاتَّقُوا اللّٰهَ الَّذِيْٓ اِلَيْهِ
تُحْشَرُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Dájúdájú ti èṣù ni pípéjọ ìkọ̀kọ̀, láti máa fi bá àwọn onígbàgbọ́ òdodo nínú jẹ́, bẹ́ẹ̀ sì ni kò lè ṣe ìpalára kankan fún wọn àyàfi pẹ̀lú ìyọ̀nda Allah. Allah sì ni àwọn onígbàgbọ́ òdodo máa ń gbékẹ̀lé.

اِنَّمَا النَّجْوٰى مِنَ الشَّيْطٰنِ لِيَحْزُنَ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَلَيْسَ بِضَآرِّهِمْ شَيْـًٔا
اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَعَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿١١﴾

12. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, nígbà tí wọ́n bá wí fún yín pé, ẹ gba ara yín láàyè nínú àkójọ, kí ẹ gba ara yín láàyè, Olúwa yóò fi ààyè gbà yín, nígbà tí wọ́n bá sì wí fún yín wí pé kí ẹ dìde, kí ẹ dìde. Allah yóò ṣe àgbéga nípò fún àwọn tí ó gbàgbọ́ nínú yín àti àwọn tí a fún ní ìmọ̀. Allah sì jẹ́ Olùfúnniníròò nípa ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا قِيْلَ لَكُمْ
تَفَسَّحُوْا فِي الْمَجٰلِسِ فَافْسَحُوْا يَفْسَحِ
اللّٰهُ لَكُمْ ۚ وَاِذَا قِيْلَ انْشُزُوْا فَانْشُزُوْا
يَرْفَعِ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مِنْكُمْ ۙ وَالَّذِيْنَ
اُوْتُوا الْعِلْمَ دَرَجٰتٍ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا
تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿١٢﴾

13. Ẹyin olùgbàgbọ́ òdodo! Nígbà tí ẹyin bá fẹ́ bá òjíṣẹ́ sọ̀rọ̀ l áṣìírí nítorí náà ẹ fi Ẹbùn tó dára ṣíwájú ọ̀rọ̀ yín. Èyí lóore fún yín ó sì mọ́ jù, ṣùgbọ́n bí ẹyin kò bá rí Ẹbùn fi sílẹ̀, dájúdájú Allah jẹ́ Olùforíjinni jùlọ, Olùkẹ́ni jùlọ.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِذَا نَاجَيْتُمُ
الرَّسُوْلَ فَقَدِّمُوْا بَيْنَ يَدَيْ نَجْوٰىكُمْ
صَدَقَةً ؕ ذٰلِكَ خَيْرٌ لَّكُمْ وَاَطْهَرُ ؕ فَاِنْ
لَّمْ تَجِدُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٣﴾

14. Ẹyin ha ń bẹ̀rù ni láti ti Ẹbùn tó dára ṣíwájú ọ̀rọ̀-àṣírí yín? Nígbà tí ẹ kì í ṣe bẹ́ẹ̀ tẹ́lẹ̀rí Allah sì ti síjú àánú Rẹ̀ wò yín. Nígbà náà, ẹ máa gbé ìrun dúró, kí ẹ sì máa yọ sàká ohun ìní yín, kí ẹ máa tẹ̀lé Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀. Allah sì jẹ́ Olùfúnninírò̀ó nípa ohun tí ẹ̀ ń ṣe níṣẹ́.

ءَاَشْفَقْتُمْ اَنْ تُقَدِّمُوْا بَيْنَ يَدَيْ
نَجْوٰىكُمْ صَدَقٰتٍ ؕ فَاِذْ لَمْ تَفْعَلُوْا وَ
تَابَ اللّٰهُ عَلَيْكُمْ فَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ
وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ؕ
وَاللّٰهُ خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٤﴾

ÌDÁ 3

15. Ìwọ kò ha rí àwọn tí ń mú àwọn èniyàn tí Allah bínú sí lọ́rẹ̀ẹ́. Wọn kì í ṣe ara yín, bẹ́ẹ̀ wọ̀n kì í sì í ṣe ara wọn, wọn a sì máa mọ̀-ọ́n-mọ̀ búra èké.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ تَوَلَّوْا قَوْمًا
غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ ؕ مَا هُمْ مِّنْكُمْ وَ
لَا مِنْهُمْ ۙ وَيَحْلِفُوْنَ عَلَى الْكَذِبِ وَهُمْ
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٥﴾

16. Allah ti pèsè ìyà tí ó le koko sílẹ̀ dè wọ́n. Dájúdájú búburu ni ohun tí wọ́n ń ṣe.

اَعَدَّ اللّٰهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيْدًا ؕ اِنَّهُمْ
سَآءَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٦﴾

17. Wọ́n ti fi ìbúra wọn ṣe ààbò, wọ́n sì ń dí àwọn èniyàn lọ́wọ́, lójú ọ̀nà Allah, ìyà tí í sọ ni di yẹpẹrẹ ń bẹ fún wọn.

اِتَّخَذُوْۤا اَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوْا عَنْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ فَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿١٧﴾

18. Ọ̀rọ̀ wọn àti àwọn ọmọ wọn kò ní ṣe wọ́n ní oore kan lọ́dọ̀ Allah. Àwọn wọ̀nyí ni èrò iná, níbẹ̀ ni wọn yóò máa gbé.

لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ اَمْوَالُهُمْ وَلَاۤ
اَوْلَادُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ؕ اُولٰٓئِكَ
اَصْحٰبُ النَّارِ ؕ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Ní ọjọ́ tí Allah yóò gbé wọn dìde lápapọ̀, wọn yóò sì máa búra fún Un gẹ́gẹ́ bí wọ́n ti ṣe ń búra fún yín, wọn yóò sì rò wí pé àwọn ti rí nǹkan dúró lé lórí. Bẹ́ẹ̀ kọ́, dájúdájú òpùrọ́ ni wọ́n.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللّٰهُ جَمِيْعًا فَيَحْلِفُوْنَ لَهٗ
كَمَا يَحْلِفُوْنَ لَكُمْ وَ يَحْسَبُوْنَ اَنَّهُمْ
عَلٰى شَيْءٍ ؕ اَلَآ اِنَّهُمْ هُمُ الْكٰذِبُوْنَ ﴿۱۹﴾

20. Èṣù ti jẹ́ ọ̀gá lé wọn lórí, Ó sì ti mú wọn gbàgbé ìrántí Allah. Dájúdájú ìjọ Éṣù ni wọ́n í ṣe. Bẹ́ẹ̀ sì ni àwọn ìjọ èṣù ni ẹni tí ó ṣòfò.

اِسْتَحْوَذَ عَلَيْهِمُ الشَّيْطٰنُ فَاَنْسٰىهُمْ
ذِكْرَ اللّٰهِ ؕ اُولٰٓئِكَ حِزْبُ الشَّيْطٰنِ ؕ
اَلَآ اِنَّ حِزْبَ الشَّيْطٰنِ هُمُ
الْخٰسِرُوْنَ ﴿۲۰﴾

21. Dájúdájú àwọn ẹni tí í máa tako Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ àwọn wọ̀nyí ń bẹ nínú àwọn ẹni yẹpẹrẹ.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُحَآدُّوْنَ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗٓ
اُولٰٓئِكَ فِى الْاَذَلِّيْنَ ﴿۲۱﴾

22. Allah ti pinnu pé; "Dájúdájú Èmi àti àwọn òjíṣẹ́ Mi ni yóò borí. Dájúdájú Allah jẹ́ Ẹni tí ó le koko Alágbára.

كَتَبَ اللّٰهُ لَاَغْلِبَنَّ اَنَا وَ رُسُلِيْ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ قَوِيٌّ عَزِيْزٌ ﴿۲۲﴾

23. Ìwọ kì yóò rí àwọn ènìyàn kan tí wọ́n gba Allah àti Ọjọ́ Ìkẹhìn gbọ́ tí wọn yóò nífẹ̀ẹ́ sí àwọn ti wọ́n ń tako Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, ì bá à ṣe bàbá wọn, tàbí àwọn ọmọ wọn, tàbí àwọn ọmọ ìyá wọn, tàbí àwọn ìbátan wọn. Àwọn wọ̀nyí ni Allah ti fi ìgbàgbọ́ rinlẹ̀ sínú ọkàn wọn. Òun sì fi Ẹ̀mí mímọ́ láti ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ṣe àtìlẹ́hìn fún wọn. Òun yóò sì jẹ́ kí wọ́n wọ Ọgbà ìdẹ̀ra tí àwọn akérémọdò ń ṣàn ní ìsàlẹ̀ rẹ̀, níbẹ̀ ni wọn yóò máa gbé. Allah ti yọ́nú sí wọn àwọn náà sì ti dunnú sí I pẹ̀lú. Àwọn wọ̀nyí ni ìjọ ti Allah. Dájúdájú àwọn ìjọ ti Allah ni yóò jèrè.

لَا تَجِدُ قَوْمًا يُّؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ
الْاٰخِرِ يُوَآدُّوْنَ مَنْ حَآدَّ اللّٰهَ وَ
رَسُوْلَهٗ وَلَوْ كَانُوْٓا اٰبَآءَهُمْ اَوْ
اَبْنَآءَهُمْ اَوْ اِخْوَانَهُمْ اَوْ عَشِيْرَتَهُمْ ؕ
اُولٰٓئِكَ كَتَبَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ الْاِيْمَانَ وَ
اَيَّدَهُمْ بِرُوْحٍ مِّنْهُ ؕ وَ يُدْخِلُهُمْ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمْ وَرَضُوْا
عَنْهُ ؕ اُولٰٓئِكَ حِزْبُ اللّٰهِ ؕ اَلَآ اِنَّ
حِزْبَ اللّٰهِ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿۲۳﴾ ع




# AL-HAṢR

*(A sọ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ①

2. Gbogbo ohun tí ó wà ní ọ̀run àti ayé ń ṣe àfọ̀mọ́ fún Allah. Òun sì ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الۡاَرۡضِ ۚ وَهُوَ الۡعَزِيۡزُ الۡحَكِيۡمُ ②

3. Òun ni Ẹni tí ó mú àwọn aláìgbàgbọ́ nínú àwọn oníwèé jáde kúrò nínú ilé wọn ní ìgbà iléjáde ti àkọ́kọ́. Ẹyin kò ní èrò wí pé wọn yóò jáde, àwọn sì ni èrò wí pé odi (tí wọ́n mọ yípo ìlú) wọn yóò dá àābò bò wọ́n kúrò lọ́wọ́ Allah. Ṣùgbọ́n Allah yọ̀ sí wọn ní àáyè tí wọn kò ní èrò, O si fi jìnnìjìnnì sínú ọkàn wọn, tí wọ́n fi bẹ̀rẹ̀ sí wo ilé ara wọn pẹ̀lú ọwọ́ wọn, tí àwọn onígbàgbọ́ òdodo sì kún wọn lọ́wọ́. Nítorí náà, ẹ wòye, ẹ̀yin tí ẹ ní ojú láti fi ríran.

هُوَ الَّذِىۡۤ اَخۡرَجَ الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا مِنۡ اَهۡلِ الۡكِتٰبِ مِنۡ دِيَارِهِمۡ لِاَوَّلِ الۡحَشۡرِ ؕ مَا ظَنَنۡتُمۡ اَنۡ يَّخۡرُجُوۡا وَظَنُّوۡۤا اَنَّهُمۡ مَّانِعَتُهُمۡ حُصُوۡنُهُمۡ مِّنَ اللّٰهِ فَاَتٰىهُمُ اللّٰهُ مِنۡ حَيۡثُ لَمۡ يَحۡتَسِبُوۡا ۖ وَقَذَفَ فِىۡ قُلُوۡبِهِمُ الرُّعۡبَ يُخۡرِبُوۡنَ بُيُوۡتَهُمۡ بِاَيۡدِيۡهِمۡ وَاَيۡدِى الۡمُؤۡمِنِيۡنَ ۖ فَاعۡتَبِرُوۡا يٰۤاُولِى الۡاَبۡصَارِ ③

4. Bí kò bá ṣe wí pé, Allah ti pinnu lílé jáde lé wọn lórí, dájúdájú Òun ì bá jẹ wọ́n ní ìyà (lọ́nà míràn) ní ayé, ìyà iná sì ń bẹ fún wọn ní ọjọ́ ìkẹhìn.

وَلَوۡلَاۤ اَنۡ كَتَبَ اللّٰهُ عَلَيۡهِمُ الۡجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمۡ فِى الدُّنۡيَا ؕ وَلَهُمۡ فِى الۡاٰخِرَةِ عَذَابُ النَّارِ ④

5. Èyí jẹ́ bẹ̀ nítorí pé wọ́n ṣe àtakò sí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀. Ẹnikẹ́ni tó bá sì ṣe àtakò sí Allah,

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمۡ شَآقُّوا اللّٰهَ وَرَسُوۡلَهٗ ۚ وَمَنۡ يُّشَآقِّ اللّٰهَ فَاِنَّ اللّٰهَ شَدِيۡدُ

nígbà náà, dájúdájú Allah le koko ní ìgbẹ̀san.

الْعِقَابِ ٥

6. Èyíkéyìí tí ẹ̀yin bá gé lu ilẹ̀ tàbí tí ẹ̀yin fi sílẹ̀ ní ìdúró lórí egbò rẹ̀ nínú igi ọ̀pẹ, nípa àṣẹ ti Allah ni. Àti pé kí Òun lè dojú ti àwọn ọ̀dàlẹ̀ ni.

مَا قَطَعْتُمْ مِّنْ لِّيْنَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوْهَا
قَآئِمَةً عَلٰٓى أُصُوْلِهَا فَبِإِذْنِ اللّٰهِ وَ
لِيُخْزِيَ الْفٰسِقِيْنَ ٦

7. Àti pé ohunkóhun tí Allah bá fi fún òjíṣẹ́ Rẹ̀ láti ọ̀dọ̀ wọn tí ẹ kò ṣe wàhálà kankan lọ síbẹ̀ pẹ̀lú ẹṣin tàbí ràkúnmí. Allah a máa fún àwọn òjíṣẹ́ Rẹ̀ ní ìṣẹ́gun lórí ẹni tí Ó bá fẹ́. Àti pé Allah jẹ́ Alágbára lórí ohun gbogbo.

وَ مَآ أَفَآءَ اللّٰهُ عَلٰى رَسُوْلِهٖ مِنْهُمْ فَمَآ
أَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَّلَا رِكَابٍ
وَّلٰكِنَّ اللّٰهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهٗ عَلٰى مَنْ
يَّشَآءُ ۚ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ٧

8. Ohunkóhun tí Allah bá fún òjíṣẹ́ Rẹ̀ (ní ìkógún) láti ọwọ́ àwọn ará ìlú náà jẹ́ ti Allah àti òjíṣẹ́ náà, àti fún àwọn ìbátan, àti àwọn ọmọ òrukàn, àti àwọn aláìní, àti arìnrìn-àjò, kí ó máa ba jẹ́ pìnpín láàrin àwọn ọlọ́rọ̀ nìkan nínú yín. Àti pé ohunkóhun tí òjíṣẹ́ náà bá fún yín, ẹ gbà á, ohunkóhun tí ó bá sì kọ̀ fún yín, ẹ jìnnà sí i, kí ẹ sì páyà Allah. Dájúdájú, Allah le koko ní ìgbẹ̀san.

مَآ أَفَآءَ اللّٰهُ عَلٰى رَسُوْلِهٖ مِنْ أَهْلِ الْقُرٰى
فَلِلّٰهِ وَلِلرَّسُوْلِ وَلِذِى الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى
وَالْمَسٰكِيْنِ وَابْنِ السَّبِيْلِ ۙ كَيْ لَا
يَكُوْنَ دُوْلَةًۢ بَيْنَ الْأَغْنِيَآءِ مِنْكُمْ ۚ
وَمَآ اٰتٰىكُمُ الرَّسُوْلُ فَخُذُوْهُ ۚ وَمَا
نَهٰىكُمْ عَنْهُ فَانْتَهُوْا ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ۖ إِنَّ
وقف لازم اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ٨

9. (Bákan náà) ó jẹ́ ti àwọn aláìní tí wọn kúrò nílùú, tí a ti lé jáde kúrò nínú ilé wọn, àti ohun ìní wọn, tí wọn ń wá ojú rere àti ìyọ́nú Allah tí wọ́n sì ń ran Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ lọ́wọ́. Àwọn wọ̀nyí ni wọ́n jẹ́ olódodo.

لِلْفُقَرَآءِ الْمُهٰجِرِيْنَ الَّذِيْنَ أُخْرِجُوْا
مِنْ دِيٰرِهِمْ وَ أَمْوٰلِهِمْ يَبْتَغُوْنَ
فَضْلًا مِّنَ اللّٰهِ وَ رِضْوٰنًا وَّ
يَنْصُرُوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ۚ أُولٰٓئِكَ هُمُ
الصّٰدِقُوْنَ ٩

10. Àti pé àwọn tí wọ́n ti ní ilé ní (ìlú Madina) tí wọ́n sì ní ìgbàgbọ́ òdodo şíwájú wọn, ní ìfẹ́ sí àwọn tí wọ́n şípò padà wá bá wọn, tí ẹ kò sì le rí ìlara nínú ọkàn wọn nípa ohun tí a bá fún wọn. Wọn nífẹ̀ẹ́ síwọn (àwọn olùşípòpadà) ju ara wọn pàápàá lọ bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé wọ́n şe aláìní. Àti pé ẹnikẹ́ni tó bá kápá ojúkòkòrò ọkàn rẹ̀, àwọn wọ̀nyí ni yóò jèrè.

وَالَّذِيْنَ تَبَوَّؤُ الدَّارَ وَالْاِيْمَانَ مِنْ
قَبْلِهِمْ يُحِبُّوْنَ مَنْ هَاجَرَ اِلَيْهِمْ وَ
لَا يَجِدُوْنَ فِيْ صُدُوْرِهِمْ حَاجَةً مِّمَّا
اُوْتُوْا وَ يُؤْثِرُوْنَ عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ وَلَوْ
كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۗ وَمَنْ يُّوْقَ
شُحَّ نَفْسِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Àti pé àwọn ti o de ni ẹhin wọn wí pé; "Olúwa wa, fi orí jìn wá, àti àwọn ọmọ ìyá wa tí ó şíwájú wa nínú ìgbàgbọ́, kí o má sì şe jẹ́kí ìkórira sí àwọn olùgbàgbọ́ òdodo wọ inú ọkàn wa. Olúwa wa, dájúdájú Ìwọ ni Aláàánú jùlọ, Olùkẹ́ni".

وَالَّذِيْنَ جَآءُوْ مِنْۢ بَعْدِهِمْ يَقُوْلُوْنَ
رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا وَلِاِخْوَانِنَا الَّذِيْنَ سَبَقُوْنَا
بِالْاِيْمَانِ وَلَا تَجْعَلْ فِيْ قُلُوْبِنَا غِلًّا
لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا رَبَّنَآ اِنَّكَ رَءُوْفٌ
رَّحِيْمٌ ﴿١١﴾

ÌDÁ 2

12. Ǹjẹ́ ìwọ kò ha ti rí àwọn tí ó ń şe àgàbàgebè bí? Tí wọ́n ń sọ fún àwọn ọmọ ìyá wọn tí kò gbàgbọ́ nínú àwọn oníwe wí pé: "Tí wọ́n bá lé yín jáde, a o jáde pẹ̀lú yín, a kò sì ní pẹ̀lú ẹnìkan láti bá yín jà, tí wọ́n bá sì bá yín jà, a o ràn yín lọ́wọ́". Şùgbọ́n Allah jẹ́rìí si wí pé òpùrọ́ ni wọ́n.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ نَافَقُوْا يَقُوْلُوْنَ
لِاِخْوَانِهِمُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ
الْكِتٰبِ لَئِنْ اُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ
مَعَكُمْ وَلَا نُطِيْعُ فِيْكُمْ اَحَدًا
اَبَدًا ۙ وَّاِنْ قُوْتِلْتُمْ لَنَنْصُرَنَّكُمْ ۗ وَاللّٰهُ
يَشْهَدُ اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Bí wọ́n bá lé wọn jáde wọn kò ní jáde pẹ̀lú wọn, tí wọ́n bá sì bá wọn jà, wọn kò ní ràn wọ́n lọ́wọ́ wọn yóò padà sá sẹ́hìn, kò sì ní sí ìrànlọ́wọ́ fún wọn.

لَئِنْ اُخْرِجُوْا لَا يَخْرُجُوْنَ مَعَهُمْ ۚ
وَلَئِنْ قُوْتِلُوْا لَا يَنْصُرُوْنَهُمْ ۚ وَلَئِنْ
نَّصَرُوْهُمْ لَيُوَلُّنَّ الْاَدْبَارَ ۙ ثُمَّ لَا
يُنْصَرُوْنَ ﴿١٣﴾

لَأَنتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِي صُدُورِهِم مِّنَ
اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٤﴾

14. Dájúdájú ìbẹ̀rù yín nínú ọkàn wọn lágbára ju ti Allah lọ. Èyí jẹ́ bẹ́ ẹ̀, nítorí pé wọ́n jẹ́ aláìmòye ènìyàn.

لَا يُقَاتِلُونَكُمْ جَمِيعًا إِلَّا فِي قُرًى
مُّحَصَّنَةٍ أَوْ مِن وَرَاءِ جُدُرٍ ۚ بَأْسُهُم
بَيْنَهُمْ شَدِيدٌ ۚ تَحْسَبُهُمْ جَمِيعًا وَ
قُلُوبُهُمْ شَتَّىٰ ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا
يَعْقِلُونَ ﴿١٥﴾

15. Wọn kò jẹ́ para pọ̀ bá yín jà, àyàfi nínú àwọn ìlú tí ó ní odi (ògiri), àyàfi Lẹ́hìn odi ìlú. Ìgbógun ti ara wọn le koko, ìwọ rò wí pé wọ́n wà ní ìrẹ́pọ̀ şùgbọ́n ọkàn wọn pín yẹ́lẹyẹ̀lẹ. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé wọ́n jẹ́ aláìnílàákáyè ènìyàn.

كَمَثَلِ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ قَرِيبًا ۖ ذَاقُوا
وَبَالَ أَمْرِهِمْ ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٦﴾

16. Àpèjúwe wọn dà gẹ́gẹ́ bí àpèjúwe àwọn tó jẹ́ wí pé ní àsìkò díẹ̀ şíwájú wọn, wọ́n ti tọ aburú işẹ́ ọwọ́ wọn wò, ìyà olóró sì ń bẹ fún wọn.

كَمَثَلِ الشَّيْطَانِ إِذْ قَالَ لِلْإِنسَانِ
اكْفُرْ ۚ فَلَمَّا كَفَرَ قَالَ إِنِّي بَرِيءٌ
مِّنكَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

17. (Ó dà) gẹ́gẹ́ bí Èşù, nígbà tí ó bá sọ fún ènìyàn wí pé, "şe aìgbàgbọ́" şùgbọ́n nígbà tí òun náà bá şe aìgbàgbọ́ tán, òun (èşù) yóò wí pé, "Èmi kò ní nǹkàn kan bá ọ şe, Èmi ń bẹ̀rù Allah, Olúwa gbogbo ẹ̀dá".

فَكَانَ عَاقِبَتَهُمَا أَنَّهُمَا فِي النَّارِ
خَالِدَيْنِ فِيهَا ۚ وَ ذَٰلِكَ جَزَاؤُا
الظَّالِمِينَ ﴿١٨﴾ ع

18. Ìyọrísí àwọn méjèèjì ni pé, èkiní-kejì wọn á di ẹni iná, wọn á máa gbé ibẹ̀. Èyí ni ẹ̀san àwọn alábòsí ènìyàn.

ÌDÁ 3

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَلْتَنظُرْ
نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ
إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

19. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ páyà Allah, kí olúkúlùkù ẹ̀mí sì máa kíyèsí ohun tí ò ńtì şíwájú di Ọ̀la, kí ẹ sì páyà Allah. Dájúdájú Allah jẹ́ Olùfúnniníròò nípa ohun tí ẹ̀ ń şe.

20. Kí ẹ má sì şe dà bí àwọn to gbàgbé Allah, tí wọ́n sì ti ipa bẹ́ẹ̀ gbàgbé ẹ̀mí ara wọn. Àwọn. wọ́nyí ni òbìlẹ̀jẹ́.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ نَسُوا اللّٰهَ فَأَنْسٰهُمْ أَنْفُسَهُمْ ۚ أُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُونَ ٢٠

21. Èrò iná àti èrò ọgbà ìdẹ̀ra kò lè jẹ́ bákan nàá. Àwọn èrò Ọgbà ìdẹ̀ra ni wọn yóò borí.

لَا يَسْتَوِيٓ أَصْحٰبُ النَّارِ وَأَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ۚ أَصْحٰبُ الْجَنَّةِ هُمُ الْفَآئِزُونَ ٢١

22. Tí ó bá jẹ́ pé A sọ Al-kur an yìí kalẹ̀ sí orí òkè kan ni, dájúdájú ìwọ ìbá ríi (òkè náà) pẹ̀lú ìtẹríba tí yóò fọ́ pẹ́rẹpẹ̀rẹ fún ìbẹ̀rù Allah. Èyí sì jẹ́ àpèjúwe tí A fi lélẹ̀ fún àwọn ènìyàn kí wọ́n baà lè ronú.

لَوْ أَنْزَلْنَا هٰذَا الْقُرْاٰنَ عَلٰى جَبَلٍ لَّرَأَيْتَهُ خٰشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ اللّٰهِ ۚ وَتِلْكَ الْأَمْثٰلُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ٢٢

23. Òun ni Allah kò sí ẹni tí ìjọ́sìn tọ́ sí àyàfi Òun. Olùmọ̀ ìkọ̀kọ̀ àti gbangba, Òun ni Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

هُوَ اللّٰهُ الَّذِي لَآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهٰدَةِ ۖ هُوَ الرَّحْمٰنُ الرَّحِيمُ ٢٣

24. Òun ni Allah, kò sí ẹni tí ìjọ́sìn tọ́ sí àyàfi Òun, Ọba Ọlọ́lá jùlọ, Ẹni Mímọ́, Ọba Àláfíà, Olùfúnniníf àyàbalẹ̀, Orísun ààbò, Alágbára jùlọ, Olùfagbáramúni, Ẹni gíga ju ohun Gbogbo lọ, Mímọ́ ni fún Allah, Ẹni tí Ó ju ohun tí wọ́n fi ń şe àfijọ Rẹ̀ lọ.

هُوَ اللّٰهُ الَّذِي لَآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ الْمَلِكُ الْقُدُّوسُ السَّلٰمُ الْمُؤْمِنُ الْمُهَيْمِنُ الْعَزِيزُ الْجَبَّارُ الْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحٰنَ اللّٰهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٢٤

25. Òun ni Allah, Ọba Adẹ́dàá, Aláşepé, TíRẹ̀ ni àwọn Orúkọ tí ó rẹwà í şe. Gbogbo ohun tí ó wà lọ́run àti ayé ń fi ìyìn ògo fún Un, Òun sì ni Alágbára jùlọ, Ọlọgbọ́n jùlọ.

هُوَ اللّٰهُ الْخٰلِقُ الْبَارِئُ الْمُصَوِّرُ لَهُ الْأَسْمَآءُ الْحُسْنٰى ۚ يُسَبِّحُ لَهُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ٢٥ ع ٣




# AL-MUMTAHINA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ má ṣe mú ọ̀tá Mi àti ọ̀tá yín lọ̀rẹ̀ẹ́, tí ẹ o máa fi ìfẹ́ hàn sí wọn, nígbà tí ó jẹ́ wí pé wọ́n ti ṣàìgba ohun tí ó dé wá bá yín lódodo gbọ́, wọ́n ti lé Òjíṣẹ́ náà jáde àti ẹ̀yin náà nítorí pé ẹ gba Allah Olúwa yín gbọ́. Tí ẹ̀yin bá jáde lórí ìsapá lójú ọ̀nà Mi àti wíwá ojú rere Mi, ẹ ó wa máa fi ìfẹ́ hàn sí wọn ní ìkọ̀kọ̀ bí, nígbà tí ó ṣe wí pé Èmi mọ ohun tí ẹ fi pamọ́ àti ohun tí ẹ fihàn. Àti pé ẹnikẹ́ni tí ó bá ṣe bẹ́ẹ̀ nínú yín, ó ti ṣìnà kúrò ní ojú ọ̀nà tí ó tọ́.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوْا
عَدُوِّيْ وَعَدُوَّكُمْ اَوْلِيَآءَ تُلْقُوْنَ
اِلَيْهِمْ بِالْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُوْا بِمَا
جَآءَكُمْ مِّنَ الْحَقِّ ۚ يُخْرِجُوْنَ الرَّسُوْلَ
وَاِيَّاكُمْ اَنْ تُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ رَبِّكُمْ ؕ
اِنْ كُنْتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَادًا فِيْ سَبِيْلِيْ
وَابْتِغَآءَ مَرْضَاتِيْ ۖ تُسِرُّوْنَ اِلَيْهِمْ
بِالْمَوَدَّةِ ۖ وَاَنَا اَعْلَمُ بِمَاۤ اَخْفَيْتُمْ وَمَاۤ
اَعْلَنْتُمْ ؕ وَمَنْ يَّفْعَلْهُ مِنْكُمْ فَقَدْ ضَلَّ
سَوَآءَ السَّبِيْلِ ②

3. Tí wọ́n bá borí yín ni, wọn ì bá jẹ́ ọ̀tá yín, wọn ì bá sì na ọwọ́ wọn àti ahọ́n wọn sí yín ní ti aburú, wọn yóò sì fẹ́ kí ẹ ṣe aìgbàgbọ́.

اِنْ يَّثْقَفُوْكُمْ يَكُوْنُوْا لَكُمْ اَعْدَآءً وَّ
يَبْسُطُوْۤا اِلَيْكُمْ اَيْدِيَهُمْ وَاَلْسِنَتَهُمْ
بِالسُّوْٓءِ وَوَدُّوْا لَوْ تَكْفُرُوْنَ ③

4. Àwọn ẹbí yín àti àwọn ọmọ yín kò lè ṣe yín ní oore kankan ní Ọjọ́ Àjíǹde. Òun (Allah) yóò ṣe ìpínnu láàrin yín. Àti pé Allah jẹ́ Olùrí ohun gbogbo tí ẹ̀ ń ṣe.

لَنْ تَنْفَعَكُمْ اَرْحَامُكُمْ وَلَاۤ
اَوْلَادُكُمْ ۛۚ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۛۚ يَفْصِلُ معانقة
بَيْنَكُمْ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ④

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِيٓ
إِبْرٰهِيمَ وَالَّذِينَ مَعَهُۥٓ إِذْ قَالُوا
لِقَوْمِهِمْ إِنَّا بُرَءٰٓؤُا مِنْكُمْ وَمِمَّا
تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللّٰهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَ
بَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَآءُ
أَبَدًا حَتّٰى تُؤْمِنُوا بِاللّٰهِ وَحْدَهُۥٓ إِلَّا
قَوْلَ إِبْرٰهِيمَ لِأَبِيهِ لَأَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ
وَمَآ أَمْلِكُ لَكَ مِنَ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ رَبَّنَا
عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ
الْمَصِيرُ ٥

5. Dájúdájú, àwòkọ́ṣe tí ó dára ń bẹ fún yín lára Ibrahim àti àwọn tí ó wà pẹ̀lú rẹ̀ nígbà tí wọ́n sọ fún àwọn èniyàn wọn pé: "Àwa kò ní nǹkàn kan ṣe pẹ̀lú yín àti ohun tí ẹ̀ ń jọ́sìn fún lẹ́hìn Allah, àwa ti kọ̀ yín, ọ̀ta àti ìkórira sì ti bẹ̀rẹ̀ láàrin àwa àti ẹ̀yin títí tí ẹ o fi gbàgbọ́ nínú Allah nìkan ṣoṣo, bíkòṣe ti ọ̀rọ̀ Ibrahim sí bàbá rẹ̀ wí pé: "dájúdájú Èmi yóò tọrọ àforíjìn láti ọ̀dọ̀ Allah fún ọ, ṣùgbọ́n Èmi kò ní agbára láti ṣe nǹkàn kan fún yín lọ́dọ̀ Allah". (Wọ́n ṣàdúrà sí Ọlọ́run pé) 'Olúwa wa, Ìwọ ni a gbẹ́kẹ̀lé, Ìwọ ni a dojú ìronúpìwàdà kọ àti pè ọ̀dọ̀ Rẹ ni ìpadàsí ohun gbogbo'.

رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِلَّذِينَ كَفَرُوا
وَاغْفِرْ لَنَا رَبَّنَا إِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ
الْحَكِيمُ ٦

6. 'Olúwa wa, má jẹ̀ kí a rí ìdàmú láti ọwọ́ àwọn aláìgbàgbọ́, kí O sì foríjìn wá Olúwa wa; dájúdájú Ìwọ nìkan ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.'

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِمَنْ
كَانَ يَرْجُوا اللّٰهَ وَالْيَوْمَ الْاٰخِرَ وَمَنْ
يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللّٰهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ٧ ع

7. Dájúdájú, àwòkọ́ṣe rere ń bẹ fún yín lára wọn fún ẹni tí ó ní ìrètí láti pàdé Allah ní ọjọ́ ìkẹhìn, àti pè ẹnikẹ́ni tó bá ṣẹ́rí padà, nígbà náà, dájúdájú Allah jẹ́ Ọlọ́rọ̀, Olùfiyìnfún.

ÌDÁ 2

عَسَى اللّٰهُ أَنْ يَجْعَلَ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ
الَّذِينَ عَادَيْتُمْ مِنْهُمْ مَوَدَّةً وَاللّٰهُ
قَدِيرٌ وَاللّٰهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ٨

8. Ó le jẹ́ wí pé Allah yóò fi ìfẹ́ sáàrin yín àti àwọn tí ẹ mú gẹ́gẹ́ bí ọ̀tá láàrin wọn. Àti pé Allah ni agbára. Allah sì jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

لَا يَنْهٰىكُمُ اللّٰهُ عَنِ الَّذِيْنَ لَمْ يُقَاتِلُوْكُمْ
فِى الدِّيْنِ وَلَمْ يُخْرِجُوْكُمْ مِّنْ دِيَارِكُمْ
اَنْ تَبَرُّوْهُمْ وَتُقْسِطُوْٓا اِلَيْهِمْ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِيْنَ ۝٩

9. Allah kò kọ̀ fún yín nípa àwọn ẹni tí kò gbógun tì yín nítorí ẹ̀sìn, tí wọn kò sì lé yín jáde kúrò nínú ilé yín, láti ṣe reré sí wọn àti láti ṣe ẹ̀tọ́ pẹ̀lú wọn. Dájúdájú, Allah fẹ́ràn àwọn olùṣẹ̀tọ́.

اِنَّمَا يَنْهٰىكُمُ اللّٰهُ عَنِ الَّذِيْنَ قٰتَلُوْكُمْ
فِى الدِّيْنِ وَاَخْرَجُوْكُمْ مِّنْ دِيَارِكُمْ وَ
ظٰهَرُوْا عَلٰٓى اِخْرَاجِكُمْ اَنْ تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَ
مَنْ يَّتَوَلَّهُمْ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ۝١٠

10. Ṣùgbọ́n Allah kọ̀ fún yín nípa àwọn ẹni tí wọn gbógun tì yín nítorí ẹ̀sìn tí wọ́n sì lé yín jáde kúrò nínú ilé yín, tí wọ́n sì ṣe ìrànlọ́wọ́ nípa lílé jáde yín, láti bá wọn ṣọ̀rẹ́ ẹnikẹ́ni tí ó bá bá wọn ṣ ọ̀rẹ́ àwọn wọnnì ni alábòsí.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا جَآءَكُمُ
الْمُؤْمِنٰتُ مُهٰجِرٰتٍ فَامْتَحِنُوْهُنَّ ؕ
اَللّٰهُ اَعْلَمُ بِاِيْمَانِهِنَّ ۚ فَاِنْ
عَلِمْتُمُوْهُنَّ مُؤْمِنٰتٍ فَلَا تَرْجِعُوْهُنَّ
اِلَى الْكُفَّارِ ؕ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ
يَحِلُّوْنَ لَهُنَّ ؕ وَاٰتُوْهُمْ مَّآ اَنْفَقُوْا ؕ وَلَا
جُنَاحَ عَلَيْكُمْ اَنْ تَنْكِحُوْهُنَّ اِذَآ
اٰتَيْتُمُوْهُنَّ اُجُوْرَهُنَّ ؕ وَلَا تُمْسِكُوْا
بِعِصَمِ الْكَوَافِرِ وَسْئَلُوْا مَآ اَنْفَقْتُمْ
وَلْيَسْئَلُوْا مَآ اَنْفَقُوْا ؕ ذٰلِكُمْ حُكْمُ اللّٰهِ ؕ
يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ۝١١

11. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, nígbà tí àwọn onígbàgbọ́ òdodo Obìnrin bá sá wá bá yín, ẹ wá ìdí ọ̀rọ̀ lẹ́nu wọn. Allah nìkan ni Ó mọ̀ jùlọ nípa ìgbàgbọ́ wọn. Nígbà náà, tí ẹ̀yin bá mọ̀ dájú pé olùgbàgbọ́ òdodo ni wọ́ n, ẹ má ṣe dá wọn padà sí ọ̀dọ̀ àwọn aláìgbàgbọ́. Àwọn (obìnrin) wọ̀nyí kò tọ́ fún wọn gẹ́gẹ́ bí aya àti pè àwọn náà (aláìgbàgbọ́) kò tọ́ fún wọn gẹ́gẹ́ bí ọkọ. Ṣùgbọ́n kí ẹ dá ohun tí (àwọn ọkọ wọn tí wọ́n jẹ́ aláìgbàgbọ́) bá ti ná (lé wọn lórí) padà. Kì í sì í ṣe ẹ̀ṣẹ̀ tí ẹ bá fẹ́ wọn, tí ẹ bá ti fún wọn owó ìfẹ́ wọn. Kí ẹ má sì ṣe di okùn ìgbeyàwó yín pẹ̀lú àwọn aláìgbàgbọ́ lóbìnrin; ṣùgbọ́n ẹ bèèrè fún (àdápadà) ohun tí ẹ bá ti ná; kí (àwọn aláìgbàgbọ́ náà) bèèrè fún ohun tí wọ́n ti ná. Ìyẹ́n ni ìdájọ́ Allah. Ó máa ń ṣe ìdájọ́ láàrin yín. Allah ni Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَ إِنْ فَاتَكُمْ شَيْءٌ مِّنْ أَزْوَاجِكُمْ إِلَى
الْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَآتُوا الَّذِيْنَ
ذَهَبَتْ أَزْوَاجُهُمْ مِّثْلَ مَآ أَنْفَقُوْا ۚ
وَاتَّقُوا اللّٰهَ الَّذِيْٓ أَنْتُمْ بِهٖ مُؤْمِنُوْنَ ﴿١٢﴾

12. Tí ẹ bá pàdánù ohunkóhun láti ara àwọn ìyàwó yín sí ọ̀dọ̀ àwọn aláìgbàgbọ́, ǹjẹ́ nígbà náà, tí ẹ bá ja àjàṣẹ́gun, (tí ẹ sì kó ìkógun láti ọ̀dọ̀ àwọn aláìgbàgbọ́), kí ẹ fún àwọn tí ìyàwó wọn sálọ (nínú yín) ni ohun tí wọ́n ti ná, kí ẹ sì páyà Allah, Ẹni tí ẹ̀yín ní ìgbàgbọ́ sí.

يٰٓأَيُّهَا النَّبِيُّ إِذَا جَآءَكَ الْمُؤْمِنٰتُ
يُبَايِعْنَكَ عَلٰٓى أَنْ لَّا يُشْرِكْنَ بِاللّٰهِ
شَيْـًٔا وَّلَا يَسْرِقْنَ وَ لَا يَـزْنِيْنَ وَ لَا
يَقْتُلْنَ أَوْلَادَهُنَّ وَ لَا يَأْتِيْنَ
بِبُهْتَانٍ يَّفْتَرِيْنَهٗ بَيْنَ أَيْدِيْهِنَّ وَ
أَرْجُلِهِنَّ وَلَا يَعْصِيْنَكَ فِيْ مَعْرُوْفٍ
فَبَايِعْهُنَّ وَاسْتَغْفِرْ لَهُنَّ اللّٰهَ ۚ إِنَّ
اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٣﴾

13. Ìwọ Ànábì, nígbà tí àwọn onígbàgbọ́ òdodo lóbìnrin bá wá bá ọ láti bá ọ dá májẹ̀mú wí pé àwọn kò ní da nǹkan kan pọ̀ mọ́ Allah, àwọn kò ní jalè, àwọn kò ní ṣe àgbèrè, àwọn kò sì ní pa àwọn ọmọ wọn, àwọn kò sì ní máa sọ̀rọ̀ ìbara ẹni jẹ́ láàrin ara wọn, wọn kò sì ní ṣe àìgbọràn sí ọ nípa ohun tí ó tọ́. Nígbà náà gba májẹ̀mú lọ́wọ́ wọn, kí o sì wá àforíjìn fún wọn lọ́dọ̀ Allah. Dájúdájú Allah jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ أٰمَنُوْا لَا تَتَوَلَّوْا قَوْمًا
غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ قَدْ يَئِسُوْا مِنَ
الْأٰخِرَةِ كَمَا يَئِسَ الْكُفَّارُ مِنْ أَصْحٰبِ
الْقُبُوْرِ ﴿١٤﴾ ع

14. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Ẹ má ṣe mú àwọn tí Allah ti bínú sí lọ́rẹ́ẹ̀ dájúdájú wọ́n ti sọ ìrètí nù nípa Ọjọ́ Ìkẹhìn gẹ́gẹ́ bí àwọn aláìgbàgbọ́ ti sọ ìrètí nù nípa àwọn èrò inú ibòji.



# AL-SỌFF

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Gbogbo ohun tí ń bẹ ní ọ̀run àti ní ayé ń ṣe àfọ̀mọ́ fún Allah. Òun sì ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

سَبَّحَ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۖ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ٢

3. Ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo! Kí ní ṣe tí ẹ̀yin fi máa ń sọ ohun tí ẹ̀yin kò ní lè ṣe?

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لِمَ تَقُولُونَ مَا لَا تَفْعَلُونَ ٣

4. Ohun ìkórira pátápátá ni lọ́dọ̀ Allah, pé kí ẹ máa sọ ohun tí ẹ̀yin kò ní lè ṣe.

كَبُرَ مَقْتًا عِنْدَ اللَّهِ أَنْ تَقُولُوا مَا لَا تَفْعَلُونَ ٤

5. Dájúdájú Allah fẹ́ràn àwọn ẹni tí í máa jagun ní ojú ọ̀nà ti Rẹ̀, ní ìfẹ̀gbẹ́kẹ̀gbẹ́ gẹ́gẹ́ bí ògiri tí ò lágbára.

إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ الَّذِينَ يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِهِ صَفًّا كَأَنَّهُمْ بُنْيَانٌ مَرْصُوصٌ ٥

6. Àti pé nígbà tí Musa sọ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ pé: "Ẹ́yin ènìyàn mi, Èéṣe tí ẹ fí nni mí lára, nígbà tí ẹ mọ̀ dájú pé mo jẹ́ òjíṣẹ́ Allah si yín?" Nígbà tí wọ́n gbunrí (kúrò lójú ọ̀nà ti Allah), Allah sì gbunrí ọkàn wọn (kúrò lójú ọ̀nà tí ó tọ́). Allah kìí sì fi ọ̀nà mọ àwọn òbilẹ̀jẹ́, ènìyàn.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ لِمَ تُؤْذُونَنِي وَقَدْ تَعْلَمُونَ أَنِّي رَسُولُ اللَّهِ إِلَيْكُمْ ۖ فَلَمَّا زَاغُوا أَزَاغَ اللَّهُ قُلُوبَهُمْ ۚ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ٦

7. Àti ni ìgbà tí Isa, ọmọ Mariam sọ wí pé, "Ẹ̀yin ọmọ Israẹli, Èmí jẹ́ òjíṣẹ́ Allah sí yín tí ó ń jẹ́rìí

وَإِذْ قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ إِنِّي رَسُولُ اللَّهِ إِلَيْكُمْ مُصَدِّقًا لِمَا بَيْنَ

òdodo sí ohun tí ń bẹ síwájú, nínú Ataoraati. Tí ó sì ńfún yín ní ìró ìdùnnú nípa òjíṣẹ́ kan tó ń bọ̀ lẹ́hìn mi tí Orúkọ rẹ̀ yóò máa jẹ́ Ahmad . Ṣùgbọ́n nígbà tí ó dé wá bá wọn pẹ̀lú ẹ̀rí tí ó dájú, wọ́n wí pé: èyí jẹ́ idán kan tí ó hàn gbangba .

يَدَيَّ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَمُبَشِّرًا بِرَسُوْلٍ
يَّاْتِيْ مِنْ بَعْدِي اسْمُهٗٓ اَحْمَدُ ؕ فَلَمَّا
جَآءَهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ قَالُوْا هٰذَا سِحْرٌ
مُّبِيْنٌ ﴿٧﴾

8. Ta ni ó jẹ́ alábòsí ju ẹni tí ó dá àdápa irọ́ mọ́ Allah lọ, nígbà tí à ń pè é sí Islam? Allah kì Í sì fi ọ̀nà mọ àwọn alábòsí èniyàn.

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ
الْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعٰۤى اِلَى الْاِسْلَامِ ؕ وَاللّٰهُ
لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٨﴾

9. Wọ́n ń fẹ́ láti fi ẹnu wọn fẹ́ ìmọ́lẹ̀ Allah pa, ṣùgbọ́n Allah yóò mú ìmọ́lẹ̀ Rẹ̀ dópin bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé àwọn aláìgbàgbọ́ kò fẹ́ bẹ́ẹ̀.

يُرِيْدُوْنَ لِيُطْفِـُٔوْا نُوْرَ اللّٰهِ بِاَفْوَاهِهِمْ
وَاللّٰهُ مُتِمُّ نُوْرِهٖ وَلَوْ كَرِهَ
الْكٰفِرُوْنَ ﴿٩﴾

10. Òun ni ẹni tí Ò rán òjíṣẹ́ Rẹ̀ pẹ̀lú ìtọ́sọ́nà àti ẹ̀sìn òdodo kí Ó ba lè fi borí gbogbo ẹ̀sìn yọ́kù bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé àwọn ọ̀ṣẹ̀bọ kò fẹ́ bẹ́ẹ̀.

هُوَ الَّذِيْٓ اَرْسَلَ رَسُوْلَهٗ بِالْهُدٰى وَدِيْنِ
الْحَقِّ لِيُظْهِرَهٗ عَلَى الدِّيْنِ كُلِّهٖ وَلَوْ كَرِهَ
الْمُشْرِكُوْنَ ﴿١٠﴾ ع

ÌDÁ 2

11. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ṣé kí N tọ́ka sí òwò kan fún yín tí yóò gbà yín là kúrò nínú ìyà olóró?

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا هَلْ اَدُلُّكُمْ عَلٰى
تِجَارَةٍ تُنْجِيْكُمْ مِّنْ عَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿١١﴾

12. Òhun ni pé, Kí ẹ gba Allah gbọ́ lódodo àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, kí ẹ sì máa ṣapá sí ojú ọ̀nà ti Allah, pẹ̀lú ohun ìní yín àti ẹ̀mí yín. Eléyìí ló dára jù fún yín tí ó bá ṣe wí pé ẹ mọ̀ ni.

تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَتُجَاهِدُوْنَ
فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ بِاَمْوَالِكُمْ وَاَنْفُسِكُمْ ؕ
ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Òun yóò dárí àwọn ẹ̀ṣẹ̀ yín jìn yín, Yóò sì mú yín wọ inú àwọn Ọgbà ìdẹ̀ra èyí tí àwọn akérémọdò ń ṣàn lábẹ́ rẹ̀, àti àwọn ibùgbé tí ó

يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوْبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنّٰتٍ
تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ وَمَسٰكِنَ
طَيِّبَةً فِيْ جَنّٰتِ عَدْنٍ ؕ ذٰلِكَ الْفَوْزُ

الْعَظِيْمُ ﴿١٣﴾

dára nínú àwọn Ọgbà ìdẹ̀ra Ayérayé. Eléyìí jẹ́ èrè tí ó tóbi.

وَأُخْرٰى تُحِبُّوْنَهَا ۚ نَصْرٌ مِّنَ اللّٰهِ وَفَتْحٌ
قَرِيْبٌ ۚ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٤﴾

14. Àti ohun mìíràn tí ẹ̀yin fẹ́ràn, ìrànlọ́wọ́ láti ọ̀dọ̀ Allah àti ìṣẹ́gun tí ó súnmọ́. Kí o sì fún àwọn olùgbàgbọ́ òdodo ní ìró ìdùnnú.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُوْنُوْٓا اَنْصَارَ اللّٰهِ
كَمَا قَالَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيّٖنَ
مَنْ اَنْصَارِيْٓ اِلَى اللّٰهِ ۚ قَالَ الْحَوَارِيُّوْنَ
نَحْنُ اَنْصَارُ اللّٰهِ فَاٰمَنَتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْ
بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ وَكَفَرَتْ طَّآئِفَةٌ ۚ فَاَيَّدْنَا
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا عَلٰى عَدُوِّهِمْ فَاَصْبَحُوْا
ظَاهِرِيْنَ ﴿١٥﴾ ع

15. Ẹ̀yin olùgbàgbọ́ òdodo, ẹ jẹ́ Olùrànlọ́wọ́ Allah gẹ́gẹ́ bí Isa ọmọ Mọriam ti sọ fún àwọn ọmọ lẹ́hìn rẹ̀ pé, “Ta ni yóò ràn mí lọ́wọ́ ní ojú ọ̀nà Allah?” Àwọn ọmọ lẹ́hìn rẹ̀ wí pé; “Àwa ni Olùrànlọ́wọ́ Allah”. Nítorí náà àwọn apá kan nínú àwọn ọmọ Israẹli gbàgbọ́ àwọn apá kan sì ṣe aláìgbàgbọ́. Nígbà náà Àwa fi agbára fún àwọn tí ó gbàgbọ́ lódodo lórí àwọn ọ̀tá wọn, wọ́n sì di olùborí.

---




## AL-JUMU’A

*(A sọ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

يُسَبِّحُ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ
الْمَلِكِ الْقُدُّوْسِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ﴿٢﴾

2. Gbogbo ohun tí ń bẹ ní ọ̀run àti ní ayé ń ṣe àfọ̀mọ́ fún Allah. Ọba Aláṣẹ, Ọba Mímọ́, Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

هُوَ الَّذِيْ بَعَثَ فِي الْاُمِّيّٖنَ رَسُوْلًا مِّنْهُمْ

3. Òun ni Ẹni tí Ó gbé òjíṣẹ́ kan dìde láàrin àwọn

aláìmọ̀-ọ́nkọ-mọ̀-ọ́nkà, ẹni tí ó ń ka àwọn Àmì Rẹ̀ fún wọn, tí ó ń fọ̀ wọ́n mọ́ tí ó sì ń kọ́ wọn ní Ìwé àti ọgbọ́n, bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé, tẹ́lẹ̀tẹ́lẹ̀ wọ́n ti wà nínú ìṣìnà tó hàn gbaǹgba;

يَتْلُوا عَلَيْهِمْ اٰيٰتِهٖ وَيُزَكِّيْهِمْ وَ
يُعَلِّمُهُمُ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ ۗ وَاِنْ
كَانُوْا مِنْ قَبْلُ لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ۟ ﴿٣﴾

4. Àti (láàrin) àwọn mìíràn nínú wọn, tí wọn kò tí ì dara pọ̀ pẹ̀lú wọn báyìí. Òun sì ni Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَّاٰخَرِيْنَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُوْا بِهِمْ ؕ
وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٤﴾

5. Èyí jẹ́ àkànṣe ojú rere Allah, Òun A máa fi fún ẹni tó bá wù Ú. Àti pé Allah jẹ́ Olójúrere tí ó tóbi.

ذٰلِكَ فَضْلُ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَآءُ ؕ
وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿٥﴾

6. Àfijọ àwọn tí a jẹ́ kí wọ́n gbé (òfin) Ataorati lọ́wọ́, ṣùgbọ́n tí wọn kò gbe lọ́wọ́ (bí ó ti yẹ), dà gẹ́gẹ́ bí kẹ́tẹ́kẹ́tẹ́ kan tó rẹrù ìwé. Aburú ni àfijọ àwọn èniyàn tí wọ́n kọ àwọn Àmì Allah. Bẹ́ẹ̀ ni Allah kì Í tọ́ àwọn aṣebi èniyàn sọ́nà.

مَثَلُ الَّذِيْنَ حُمِّلُوا التَّوْرٰىةَ ثُمَّ لَمْ
يَحْمِلُوْهَا كَمَثَلِ الْحِمَارِ يَحْمِلُ اَسْفَارًا ؕ
بِئْسَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِ
اللّٰهِ ؕ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٦﴾

7. Wí pé: "Ẹ̀yin tí ẹ jẹ́ Juu, tí ẹ̀yín bá lérò pé ẹ̀yin nìkan ní ọ̀rẹ́ Allah yàtọ̀ sí àwọn èniyàn yókù, ẹ gbèrò ikú nígbà náà; bí ẹ̀yín bá jẹ́ olódodo .

قُلْ يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ هَادُوْۤا اِنْ زَعَمْتُمْ
اَنَّكُمْ اَوْلِيَآءُ لِلّٰهِ مِنْ دُوْنِ النَّاسِ
فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٧﴾

8. Ṣùgbọ́n wọn kò lè gbèrò rẹ̀ láéláé nítorí ohun tí ọwọ wọn ti tì ṣíwájú. Allah sì jẹ́ Olùmọ̀ nípa àwọn alábòsí.

وَلَا يَتَمَنَّوْنَهٗۤ اَبَدًۢا بِمَا قَدَّمَتْ
اَيْدِيْهِمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿٨﴾

9. Sọ wí pé, dájúdájú ikú tí ẹ̀ ńsá fún yóò pàdé yín, lẹ́hìn náà a o dá yín padà sí ọ̀dọ̀ Olùmọ̀ ìkọ̀kọ̀

قُلْ اِنَّ الْمَوْتَ الَّذِيْ تَفِرُّوْنَ مِنْهُ
فَاِنَّهٗ مُلٰقِيْكُمْ ثُمَّ تُرَدُّوْنَ اِلٰى عٰلِمِ

الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا
كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٩﴾

àti gbangba. Òun yóò sì fún yín ní ìró nípa ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

ÌDÁ 2

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا نُوْدِيَ لِلصَّلٰوةِ
مِنْ يَّوْمِ الْجُمُعَةِ فَاسْعَوْا اِلٰى ذِكْرِ
اللّٰهِ وَذَرُوا الْبَيْعَ ۚ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ
اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿١٠﴾

10. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Nígbà tí a bá pèpè fún ìjọ́sìn ní Ọjọ́ Àkójọ, ẹ yàra lọ síbi ìrántí Allah, ẹ fi títà, rírà sílẹ̀ (fún àsìkò náà). Eléyìí lóore jù fún yín, tí ẹ̀yín bá mọ̀ ni.

فَاِذَا قُضِيَتِ الصَّلٰوةُ فَانْتَشِرُوْا فِي
الْاَرْضِ وَابْتَغُوْا مِنْ فَضْلِ اللّٰهِ
وَاذْكُرُوا اللّٰهَ كَثِيْرًا لَّعَلَّكُمْ
تُفْلِحُوْنَ ﴿١١﴾

11. Nígbà tí ìrun kíkí bá sì parí, kí ẹ fọ́nká sórí ilẹ̀, kí ẹ sì máa wá ojú rere Allah, kí ẹ máa rántí Allah lọ́pọ̀lọpọ̀ kí ẹ baà lè jèrè.

وَاِذَا رَاَوْا تِجَارَةً اَوْ لَهْوَا ۨانْفَضُّوْٓا
اِلَيْهَا وَتَرَكُوْكَ قَآئِمًا ۚ قُلْ مَا عِنْدَ اللّٰهِ
خَيْرٌ مِّنَ اللَّهْوِ وَمِنَ التِّجَارَةِ ۚ وَاللّٰهُ
خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ﴿١٢﴾

12. Nígbà tí wọ́n bá rí òwò ṣíṣe kan tàbí ohun eré, wọn yóò túká lọ síbẹ̀, wọn yóò sì fi ìwọ nìkan sílẹ̀ ní ìdúró. Wí pé; “Ohun tí ń bẹ ní ọ̀dọ̀ Allah dára ju eré tàbí òwò ṣíṣe lọ. Allah sì ni Olùpèsè tí ó dára jùlọ.




## AL-MUNAAFIKUUN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

اِذَا جَآءَكَ الْمُنٰفِقُوْنَ قَالُوْا نَشْهَدُ
اِنَّكَ لَرَسُوْلُ اللّٰهِ ۘ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ
اِنَّكَ لَرَسُوْلُهٗ ۚ وَاللّٰهُ يَشْهَدُ اِنَّ

2. Nígbà tí àwọn alágàbàgebè bá wá sí ọ̀dọ̀ rẹ, wọn yóò wí pé; Dájúdájú àwá jẹ́ rí wí pé òjíṣẹ́ Allah ni ìwọ í ṣe . Allah mọ̀ wí pé dájúdájú òjíṣẹ́ Rẹ̀ ní Ìwọ íṣe.

الْمُنٰفِقِيْنَ لَكٰذِبُوْنَ ۝٢

Ṣùgbọ́n ó hàn sí Allah wí pé dájúdájú àwọn alágàbàgebè jẹ́ òpùrọ́.

اِتَّخَذُوْٓا اَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۗ اِنَّهُمْ سَاۤءَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ۝٣

3. Wọ́n ń fi ìbúra wọn ṣe bojúbojú láti fi máa yí àwọn ènìyàn kúrò lójú ọ̀nà Allah. Dájúdájú aburú ni ohun tí wọ́n ń ṣe.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا فَطُبِعَ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُوْنَ ۝٤

4. Eléyìí jẹ́ bẹ́ẹ̀ nítorí pé, wọ́n ti kọ́kọ́ gbàgbọ́, lẹ́hìn náà wọ́n ṣe aìgbàgbọ́ nítorí náà, a fi èdìdí di ọkàn wọn, wọn kò sì gbọ́ àgbọ́yé.

وَاِذَا رَاَيْتَهُمْ تُعْجِبُكَ اَجْسَامُهُمْ ۗ وَاِنْ يَّقُوْلُوْا تَسْمَعْ لِقَوْلِهِمْ ۗ كَاَنَّهُمْ خُشُبٌ مُّسَنَّدَةٌ ۗ يَحْسَبُوْنَ كُلَّ صَيْحَةٍ عَلَيْهِمْ ۗ هُمُ الْعَدُوُّ فَاحْذَرْهُمْ ۗ قَاتَلَهُمُ اللّٰهُ ۖ اَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ۝٥

5. Nígbà tí o bá rí wọn, ìrísí wọn yóò máa wù ọ́. Nígbà tí wọ́n bá sì sọ̀rọ̀, ìwọ yóò fetí sí ọ̀rọ̀ wọn, wọ́n dà gẹ́gẹ́ bí ìtì igi tí a gbé dúró, wọ́n rò wí pé tìtorí tiwọn ni igbe tí a bá ń ké. ọ̀tá ni wọ́n jẹ́ nítorí náà ṣọ́ra lọ́dọ̀ wọn. Ègún Allah kí ó máa bá wọn; báwo ni wọ́n ti ṣe lè máa gbunrí (kúrò lójú ọ̀nà tí ó tọ́)!

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ تَعَالَوْا يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ رَسُوْلُ اللّٰهِ لَوَّوْا رُءُوْسَهُمْ وَرَاَيْتَهُمْ يَصُدُّوْنَ وَهُمْ مُّسْتَكْبِرُوْنَ ۝٦

6. Nígbà tí a bá wí fún wọn pé; Ẹ wá kí òjíṣẹ́ Allah lè tọrọ àforíjì fún yín! wọn yóò gbunrí, ìwọ yóò sì rí wọn tí wọn yóò pẹ̀hìndà, wọ́n jẹ́ onígbéraga.

سَوَاۤءٌ عَلَيْهِمْ اَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ اَمْ لَمْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ ۗ لَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَهُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ۝٧

7. Bákan náà ló jẹ́ fún wọn tí ìwọ bá tọrọ àforíjìn fún wọn tàbí ìwọ kò tọrọ àforíjìn fún wọn – Allah kò ní foríjìn wọ́n. Dájúdájú Allah kìí fọ̀nà mọ àwọn òbìlẹ̀jẹ́ ènìyàn.

8. Àwọn ni ẹni tí ó ń sọ wí pé; Ẹ má ṣe náwó fún àwọn tó wà pẹ̀lú òjíṣẹ́ Allah títí tí wọn yóò fi túká. Bẹ́ẹ̀ sì ni ti Allah nìkan ni gbogbo ohun ìṣura ti ọ̀run àti ayé ṣùgbọ́n kò yé àwọn alágàbàgebè.

هُمُ الَّذِيْنَ يَقُوْلُوْنَ لَا تُنْفِقُوْا عَلٰى مَنْ
عِنْدَ رَسُوْلِ اللّٰهِ حَتّٰى يَنْفَضُّوْا ؕ وَلِلّٰهِ
خَزَآئِنُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ وَلٰكِنَّ
الْمُنٰفِقِيْنَ لَا يَفْقَهُوْنَ ۝٨

9. Wọ́n wí pé; Bí a bá padà sí Madina, dájúdájú àwọn alágbára ibẹ̀ yóò lé àwọn aláìlágbára jáde. Ti Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti àwọn olùgbàgbọ́ òdodo ni agbára, ṣùgbọ́n àwọn alágàbàgebè kò mọ̀.

يَقُوْلُوْنَ لَئِنْ رَّجَعْنَآ اِلَى الْمَدِيْنَةِ
لَيُخْرِجَنَّ الْاَعَزُّ مِنْهَا الْاَذَلَّ ؕ وَلِلّٰهِ الْعِزَّةُ
وَ لِرَسُوْلِهٖ وَ لِلْمُؤْمِنِيْنَ وَ لٰكِنَّ
ع الْمُنٰفِقِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ ۝٩
١٣

ÌDÁ 2

10. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ má ṣe jẹ́ kí ohun ìní yín àti àwọn ọmọ yín dí yín lọ́wọ́ kúrò níbi ìrántí Allah; ẹnikẹ́ni tí ó bá ṣe bẹ́ẹ̀ , nígbà náà àwọn ni ẹni-òfò.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُلْهِكُمْ اَمْوَالُكُمْ
وَلَاۤ اَوْلَادُكُمْ عَنْ ذِكْرِ اللّٰهِ ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ
ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ۝١٠

11. Ẹ máa ná nínú ohun tí A pa lésè fún yín ṣáájú kí ikú tó dé wá bá ọ̀kan nínú yín, tí òun yóò sì wí pé; Olúwa mi bí ó bá ṣe pé Ìwọ lè lọ́ mi lára fún ìgbà díẹ̀ sí i – Èmi yóò wá máa ṣe ìtọrẹ àánú, n o sì máa bẹ nínú àwọn olùṣe rere .

وَ اَنْفِقُوْا مِنْ مَّا رَزَقْنٰكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ
يَّاْتِيَ اَحَدَكُمُ الْمَوْتُ فَيَقُوْلَ رَبِّ لَوْلَاۤ
اَخَّرْتَنِيْۤ اِلٰۤى اَجَلٍ قَرِيْبٍ ۙ فَاَصَّدَّقَ
وَ اَكُنْ مِّنَ الصّٰلِحِيْنَ ۝١١

12. Allah kò ní lọ́ ẹ̀mí kan lára, nígbà tí àkókò tirẹ̀ bá ti tó. Allah sì jẹ́ Olùfúnniníròó nípa ohun tí ẹ̀ ń ṣe.

وَلَنْ يُّؤَخِّرَ اللّٰهُ نَفْسًا اِذَا جَآءَ اَجَلُهَا ؕ
ع وَاللّٰهُ خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ۝١٢
١٤




# AL-TAGAABUN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. Ohun gbogbo tí ń bẹ ní ọ̀run àti ayé ń ṣe àfọ̀mọ́ fún Allah. TiRẹ̀ ni ìjọba, ti Rẹ̀ sì ni ìyìn. Òun sì ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

يُسَبِّحُ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۖ لَهُ الْمُلْكُ وَلَهُ الْحَمْدُ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ②

3. Òun ni Ẹni tí Ó ṣẹ̀dá yín; aláìgbàgbọ́ ń bẹ nínú yín, olùgbàgbọ́ òdodo sì ń bẹ nínú yín. Àti pé Allah jẹ́ Olùrí ohun gbogbo tí ẹ̀ ń ṣe.

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُمْ فَمِنكُمْ كَافِرٌ وَمِنكُم مُّؤْمِنٌ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ③

4. Ó sẹ̀dá ọ̀run àti ayé pẹ̀lú òdodo, Ó sì ya àwòrán yín, lẹ́hìn náà Ó mú kí ìrísí yín rẹwà. Ọ̀dọ̀ Rẹ̀ sì ni ìpadẹ̀ sí yín.

خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ ۖ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ④

5. Òun mọ ohun tí ń bẹ ní ọ̀run àti ní ayé Ó sì mọ ohun tí ẹ fi pamọ́ àti ohun tí ẹ fihàn. Allah sì ni Olùmọ̀ ohun tí ń bẹ nínú igbáàyà (yín).

يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ⑤

6. Ǹjẹ́ ìròhìn àwọn tí wọ́n ṣàìgbàgbọ́ ní ìṣíwájú kò ha ti wá bá yín, tí wọ́n sì tọ ìyọrísí búburú iṣẹ́ wọn wò. Ìyà olóró sì ń bẹ fún wọn.

أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَبْلُ فَذَاقُوا وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ⑥

7. Èyí jẹ́ bẹ́ẹ̀, nítorí pé àwọn òjíṣẹ́ wọn ti wá bá wọn pẹ̀lú ẹ̀rí tó dájú, ṣùgbọ́n wọ́n sọ pé, "Ṣé

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُ كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَقَالُوا أَبَشَرٌ يَهْدُونَنَا ۚ

ènìyàn abara ni yóò máa wá tọ́ wa sọ́nà ni? Nítorí náà wọ́n ṣe àìgbàgbọ́, wọ́n sì pẹ̀hìndà. Allah sì ti kọjà Ẹni tí ńwá ọrọ̀ (wọn). Àti pé Allah jẹ́ Ọlọ́rọ̀, Ẹni tí iyìn tọ́ sí.

فَكَفَرُوْا وَ تَوَلَّوْا وَّ اسْتَغْنَى اللّٰهُ ؕ وَاللّٰهُ
غَنِيٌّ حَمِيْدٌ ﴿٧﴾

8. Àwọn tí wọ́n ṣàìgbàgbọ́ rò pé a kò ní gbé wọn dìde; Wí pé, "Bẹ́ẹ̀ kọ́, bí Olúwa bá fẹ́, a o gbé yín dìde, lẹ́hìn náà a o sì fún yín níròó nípá ohun tí ẹ̀yin tí ṣe. Eléyìí sì rọrùn fún Allah (láti ṣe).

زَعَمَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنْ لَّنْ يُّبْعَثُوْا ؕ قُلْ
بَلٰى وَ رَبِّيْ لَتُبْعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا
عَمِلْتُمْ ؕ وَذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ﴿٨﴾

9. Nítorí náà ẹ gba Allah gbọ́ àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ àti ìmọ́lẹ̀ náà; èyí tí Àwa sọ̀kalẹ̀. Allah sì ni Olùfún ni níròó nípá ohun tí ẹ̀yin ń ṣe.

فَاٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ النُّوْرِ الَّذِيْٓ
اَنْزَلْنَا ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿٩﴾

10. Ọjọ́ tí Òun yóò kó yín jọ fún Ọjọ́ Àkójọ, Eléyìí ni ọjọ́ ìkórè àdánù tàbí eré. Ẹnikẹ́ni tí ó bá gba Allah gbọ́ lódodo, tí ó sì tún ṣe iṣẹ́ rere, Òun yóò mú àwọn aburú rẹ̀ kúrò fún un, Yóò sì mu wọ Ọgbà ìdẹ̀ra lábẹ́ èyí tí àwọn akérémọdò ń ṣàn, níbẹ̀ ni yóò sì máa gbé títí láé. Èyí sì jẹ́ èrè tí ó tóbi.

يَوْمَ يَجْمَعُكُمْ لِيَوْمِ الْجَمْعِ ذٰلِكَ يَوْمُ
التَّغَابُنِ ؕ وَمَنْ يُّؤْمِنْ بِاللّٰهِ وَ يَعْمَلْ
صَالِحًا يُّكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّاٰتِهٖ وَ يُدْخِلْهُ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ
فِيْهَآ اَبَدًا ؕ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٠﴾

11. Ṣùgbọ́n ní ti àwọn tí ò ṣe àìgbàgbọ́, tí wọ́n sì pe àwọn Àmì Wa níró, àwọn wọ̀nyí ni èrò iná, níbẹ̀ ni wọn yóò máa gbé. Ibùdésí búburú sì ni.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ
اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ
ع وَ بِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١١﴾

ÌDÁ 2

12. Àdánwò kan kò ní wá bá ọ, bíkòṣe nípa ìyọ̀nda Allah. Ẹnikẹ́ni tó bá gba Allah gbọ́, Òun yóò tọ́ ọkàn rẹ̀ sọ́nà. Allah sì ni Olùmọ̀ ohun gbogbo.

مَآ اَصَابَ مِنْ مُّصِيْبَةٍ اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَ مَنْ يُّؤْمِنْ بِاللّٰهِ يَهْدِ قَلْبَهٗ ؕ وَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٢﴾

13. Ẹ tẹ̀lé Allah kí ẹ sì tún tẹ̀lé òjíṣẹ́. Ṣùgbọ́n tí ẹ̀yín bá gbunrí, èyí tí ó kan òjíṣẹ́ Wa ni kí ó jẹ́ iṣẹ́ náà dé òpin.

وَ اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَ اَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ ۚ فَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاِنَّمَا عَلٰى رَسُوْلِنَا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ﴿١٣﴾

14. Allah – Kò sí ọlọ́run kan bíkòṣe Òun. Nítorí náà kí àwọn onígbàgbọ́ òdodo gbẹ́kẹ̀lé Allah.

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ؕ وَ عَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿١٤﴾

15. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo! Dájúdájú ó ń bẹ nínú àwọn ìyàwó yín àti àwọn ọmọ yín tí wọ́n jẹ́ ọ̀tá fún yín. Nítorí náà, ẹ ṣọ́ra fún wọn. Ṣùgbọ́n tí ẹ bá mójúkúrò, tí ẹ sì ní àmúmọ́ra, tí ẹ sì ṣe àforíjìn, nígbà náà, dájúdájú, Allah jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنَّ مِنْ اَزْوَاجِكُمْ وَ اَوْلَادِكُمْ عَدُوًّا لَّكُمْ فَاحْذَرُوْهُمْ ۚ وَ اِنْ تَعْفُوْا وَ تَصْفَحُوْا وَ تَغْفِرُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٥﴾

16. Dájúdájú àdánwò lásán ni ohun ìní yín àti àwọn ọmọ yín jẹ́ fún yín. Ṣùgbọ́n ọ̀dọ̀ Allah nìkan ní ẹ̀san tí ó tóbi wà.

اِنَّمَاۤ اَمْوَالُكُمْ وَ اَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ ؕ وَ اللّٰهُ عِنْدَهٗۤ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿١٦﴾

17. Nítorí náà kí ẹ páyà Allah pẹ̀lú gbogbo agbára yín, kí ẹ gbọ́, kí ẹ sì gbà, kí ẹ sì máa ná (sójú ọ̀nà Allah), ohun ló dára jù fún yín. Ẹnikẹ́ni tó bá kápá ọ̀kanjúwà ara rẹ̀, àwọn wọ̀nyí ni ẹni tí ó jèrè.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ مَا اسْتَطَعْتُمْ وَ اسْمَعُوْا وَ اَطِيْعُوْا وَ اَنْفِقُوْا خَيْرًا لِّاَنْفُسِكُمْ ؕ وَ مَنْ يُّوْقَ شُحَّ نَفْسِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿١٧﴾

18. Tí ẹ̀yín bá yá Allah ní ohun tó dára, Òun yóò ṣe ìlọ́po rẹ̀ fún yín. Yóò sì tún foríjì yín. Allah sì ni Ọba tó moore, Ọba Onísùúrù.

إِنْ تُقْرِضُوا اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا يُّضٰعِفْهُ
لَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللّٰهُ شَكُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿١٨﴾

19. Olùmọ̀ ohun tí ó pamọ́ àti ohun tí ó hàn, Ọba Alágbára, Ọlọgbọ́n jùlọ.

عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿١٩﴾ ع




## AL-TỌLAAK

*(A sọ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ìwọ Ànábì! Nígbà tí ẹ bá fẹ́ kọ àwọn Obìnrin sílẹ̀, ẹ kọ̀ wọ́n sílẹ̀ pẹ̀lú títẹ̀lé àkókò wọn, kí ẹ sì ka òǹkà àkókò náà pé, kí ẹ sì páyà Allah, Olúwa yín. Ẹ má ṣe lé wọn jáde kúrò nínú ilé (ọkọ) wọn, àwọn náà kò sì gbọdọ̀ jáde àyàfi tí a bá fi ẹ̀sùn ìwà ìbàjẹ́ tí ó hàn gbangba kan wọ́n. Èyí sì ni ẹnu ààlà ti Allah, ẹnikẹ́ni tí ò bá kọjá ẹnu-ààlà ti Allah, nígbà náà, dájúdájú ó ṣe àbòsí fún ara rẹ̀. Ìwọ kò mọ̀ bóyá Allah lè jẹ́ kí ohun tuntun kan ṣẹlẹ̀ lẹ́hìn èyí.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ اِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ
فَطَلِّقُوْهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَاَحْصُوا الْعِدَّةَ ۚ
وَاتَّقُوا اللّٰهَ رَبَّكُمْ ۚ لَا تُخْرِجُوْهُنَّ مِنْ
بُيُوْتِهِنَّ وَلَا يَخْرُجْنَ اِلَّآ اَنْ يَّاْتِيْنَ
بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ۚ وَتِلْكَ حُدُوْدُ اللّٰهِ ۚ
وَمَنْ يَّتَعَدَّ حُدُوْدَ اللّٰهِ فَقَدْ ظَلَمَ
نَفْسَهٗ ۚ لَا تَدْرِيْ لَعَلَّ اللّٰهَ يُحْدِثُ
بَعْدَ ذٰلِكَ اَمْرًا ﴿٢﴾

3. Nígbà tí wọ́n bá parí àkókò wọn tán, kí ẹ dá wọn dúró ní ọ̀nà tí ó dára, tàbí kí ẹ fi wọ́n sílẹ̀ ní ọ̀nà tí ó rẹwà, kí ẹ sì pe àwọn

فَاِذَا بَلَغْنَ اَجَلَهُنَّ فَاَمْسِكُوْهُنَّ
بِمَعْرُوْفٍ اَوْ فَارِقُوْهُنَّ بِمَعْرُوْفٍ وَّ
اَشْهِدُوْا ذَوَيْ عَدْلٍ مِّنْكُمْ وَ اَقِيْمُوا

الشَّهَادَةَ لِلَّهِ ۚ ذَٰلِكُمْ يُوعَظُ بِهِ مَنْ كَانَ
يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ ۚ وَمَنْ
يَتَّقِ اللَّهَ يَجْعَلْ لَهُ مَخْرَجًا ﴿٣﴾

olùṣedéédé méjì ní ẹlẹ́rìí láàrín yín, kí ẹ sì fi ìdí ẹ̀rí múlẹ̀ nítorí ti Allah. Èyí yí ni a fi ń kìlọ̀ fún ẹni tí ó bá gba Allah gbọ́ àti ọjọ́ ìkẹhìn. Àti pé ẹnikẹ́ni tí ò bá páyà Allah. Òun yóò ṣe ọ̀nà àbáyọ fún un.

وَيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لَا يَحْتَسِبُ ۚ وَمَنْ
يَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ فَهُوَ حَسْبُهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ
بَالِغُ أَمْرِهِ ۚ قَدْ جَعَلَ اللَّهُ لِكُلِّ شَيْءٍ
قَدْرًا ﴿٤﴾

4. Òun yóò si pèsè fún un láti ààyè ibití kò fi ọkàn sí. Ẹnikẹ́ni tí ó bá sì gbẹ́kẹ̀lé Allah, Òun yóò tó fún un. Allah yóò ṣe ètò Rẹ̀ ní àṣeyọrí. Dájúdájú Allah ti fi òdiwọ̀n sí ohun gbogbo.

وَاللَّائِي يَئِسْنَ مِنَ الْمَحِيضِ مِنْ نِسَائِكُمْ
إِنِ ارْتَبْتُمْ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلَاثَةُ أَشْهُرٍ وَاللَّائِي
لَمْ يَحِضْنَ ۚ وَأُولَاتُ الْأَحْمَالِ أَجَلُهُنَّ
أَنْ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ وَمَنْ يَتَّقِ اللَّهَ
يَجْعَلْ لَهُ مِنْ أَمْرِهِ يُسْرًا ﴿٥﴾

5. Ní ti àwọn tí kò ní ìrètí fún ǹ kan oṣù wọn mọ́ nínú àwọn Obìnrin yín, tí ẹ bá ń ṣe iyèméjì, nígbà náà, òǹkà wọn jẹ́ oṣù mẹ́ta, bákan náà sì ni fún àwọn tí kò ì tí ṣe nǹkan oṣù rí. Ní ti àwọn tí wọ́n ní oyún sínú, àkókò tiwọn jẹ́ ìgbà tíwọ́n bá sọ ẹrù wọn kalẹ̀. Ẹnì yòówù tó bá ń páyà Allah, Oun yóò ṣe alámọ̀rí rẹ̀ ní ìrọ̀rùn fún un.

ذَٰلِكَ أَمْرُ اللَّهِ أَنْزَلَهُ إِلَيْكُمْ ۚ وَمَنْ يَتَّقِ
اللَّهَ يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّئَاتِهِ وَيُعْظِمْ لَهُ
أَجْرًا ﴿٦﴾

6. Èyí jẹ́ àṣẹ Allah tí Ó ti sọ̀kalẹ̀ fún yín, ẹnikẹ́ni tó bá sì páyà Allah, Òun yóò mú aburú rẹ̀ kúrò fún un, Òun yóò sì san ẹ̀san rẹ̀ fún un ní ẹ̀kúnrẹ́rẹ́.

أَسْكِنُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنْتُمْ مِنْ
وُجْدِكُمْ وَلَا تُضَارُّوهُنَّ لِتُضَيِّقُوا
عَلَيْهِنَّ ۚ وَإِنْ كُنَّ أُولَاتِ حَمْلٍ

7. Ẹ jẹ́ kí wọ́n máa gbé ibi tí ẹ ń gbé, bí ààyè bá ṣe gbà yín tó, ẹ má ṣe ni wọ́n lára nípa fífún ààyè mọ́ wọn. Bí wọ́n bá sì lóyún sínú

فَأَنفِقُوا عَلَيْهِنَّ حَتَّىٰ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ فَإِنْ أَرْضَعْنَ لَكُمْ فَآتُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۖ وَأْتَمِرُوا بَيْنَكُم بِمَعْرُوفٍ ۖ وَإِن تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهُ أُخْرَىٰ ٧

ẹ ṣe ìtọ́jú wọn títí tí wọn yóò fi bí ọmọ. Lẹ́hìn náà tí wọ́n bá ń tọ́ ọmọ lọ́wọ́ fún yín, kí ẹ fún wọn ní ẹ̀tọ́ wọn. Kí ẹ máa dá ìmọ̀ràn láàrin ara yín ní ọ̀nà tí ó rẹwà. Tí ẹ bá sì ní ìṣòro láàrin ara yín, nígbà náà, kí ẹ wá alágbàtọ́ mìíràn fún un.

لِيُنفِقْ ذُو سَعَةٍ مِّن سَعَتِهِ ۖ وَمَن قُدِرَ عَلَيْهِ رِزْقُهُ فَلْيُنفِقْ مِمَّا آتَاهُ اللَّهُ ۚ لَا يُكَلِّفُ اللَّهُ نَفْسًا إِلَّا مَا آتَاهَا ۚ سَيَجْعَلُ اللَّهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُسْرًا ٨

8. Kí ẹnikẹ́ni tí ó bá jẹ́ ọlọ́rọ̀ náwó gẹ́gẹ́ bí ó ṣe tọ́. Ẹni tí a bá sí díwọ̀n ìpèsè rẹ̀ fún, kí ọ́ máa ná nínú ohun tí Allah fún un. Allah kò gbé ìṣòro kan lé ẹ̀mí kan lórí àyàfi ohun tí Òun ti fún un. Allah yóò sì mú ìrọ̀rùn wá lẹ́hìn ìnira.

ÌDÁ 2

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ عَتَتْ عَنْ أَمْرِ رَبِّهَا وَرُسُلِهِ فَحَاسَبْنَاهَا حِسَابًا شَدِيدًا وَعَذَّبْنَاهَا عَذَابًا نُّكْرًا ٩

9. Mélòó ni ìlú tí ó tako àṣẹ Olúwa rẹ̀ àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ tí A sì mú kí ó ṣe ìṣirò tí ó le koko, bákan náà A sì jẹ́ẹ́ níyà tí ọkàn kó ríra rẹ̀.

فَذَاقَتْ وَبَالَ أَمْرِهَا وَكَانَ عَاقِبَةُ أَمْرِهَا خُسْرًا ١٠

10. Nítorí náà, ó tọ́ ìyọrísí aburú iṣẹ́ ọwọ rẹ̀ wò, ìgbẹ̀hìn ọ̀rọ̀ rẹ̀ sì já sí àdánù.

أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ فَاتَّقُوا اللَّهَ يَا أُولِي الْأَلْبَابِ الَّذِينَ آمَنُوا ۚ قَدْ أَنزَلَ اللَّهُ إِلَيْكُمْ ذِكْرًا ١١

11. Allah ti pèsè ìyà tí ó le koko sílẹ̀ fún wọn, nítorí náà, ẹ páyà Allah ẹ̀yin onílàákáyè tí ó gbàgbọ́ lódodo. Dájúdájú Allah ti sọ olùránnilétí kalẹ̀ fún yín,

رَّسُولًا يَتْلُو عَلَيْكُمْ آيَاتِ اللَّهِ مُبَيِّنَاتٍ لِّيُخْرِجَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ مِنَ الظُّلُمَاتِ إِلَى النُّورِ ۚ وَمَن يُؤْمِن بِاللَّهِ وَيَعْمَلْ صَالِحًا يُدْخِلْهُ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا

12. Òjíṣẹ́ kan tí ó ń ka àwọn Àmì Allah tí ó hàn gbangba fún yín, kí ó le mú àwọn tí ó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere jáde kúrò nínú òkùnkùn bọ́ sínú ìmọ́lẹ̀. Ẹnikẹ́ni tó bá sì gba Allah gbọ́, tí ó sì ń ṣe iṣẹ́ rere, Òun yóò mú un wọ Ọgbà ìdẹ̀ra tí àwọn odò ńṣàn ní abẹ́ rẹ̀, ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbé títí ayéraye.

Dájúdájú Allah ti fún un ní ìpèsè tí ó dára jùlọ.

أَبَدًا ۖ قَدْ أَحْسَنَ اللَّهُ لَهُ رِزْقًا ﴿١٢﴾

13. Allah ni Ẹni tí Ó dá ọ̀run méje àti irú wọn bẹ́ẹ̀ nínú ilẹ̀, àṣẹ àtọ̀runwá sì ń sọ̀kalẹ̀ láàrin wọn, kí ẹ baà lè mọ̀ pé Allah ni Ó lágbára lórí ohun gbogbo. Àti pé, dájúdájú Allah ti fi ìmọ Rẹ̀ yí ohun gbogbo po.

اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ وَمِنَ
الْأَرْضِ مِثْلَهُنَّ ۖ يَتَنَزَّلُ الْأَمْرُ
بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ
شَيْءٍ قَدِيرٌ وَأَنَّ اللَّهَ قَدْ أَحَاطَ بِكُلِّ
شَيْءٍ عِلْمًا ﴿١٣﴾ ع ٢ ١٨




## AL-TAHRIIM

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Ìwọ òjíṣẹ́! Èéṣe tí ìwọ fi ṣe é léèwọ̀ ohun tí Allah ṣe ní ẹ̀tọ́ fún ọ ní fífi wá ìyọ́nú àwọn ìyàwó rẹ̀? Allah sì jẹ́ Alàforíjìn, Aláàánú jùlọ.

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَا أَحَلَّ اللَّهُ
لَكَ ۖ تَبْتَغِي مَرْضَاتَ أَزْوَاجِكَ ۚ
وَاللَّهُ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿٢﴾

3. Allah ti ṣé ní dandan fún yín láti tú ìbúra yín (lórí rẹ̀) ká. Allah sì ni Ọ̀rẹ́ yín, Òun sì ni Olùmọ̀ gbogbo nǹkan– Ọlọgbọ́n jùlọ.

قَدْ فَرَضَ اللَّهُ لَكُمْ تَحِلَّةَ أَيْمَانِكُمْ ۚ
وَاللَّهُ مَوْلَاكُمْ ۖ وَهُوَ الْعَلِيمُ الْحَكِيمُ ﴿٣﴾

4. Nígbà tí òjíṣẹ́ náà bá ọ̀kan nínú àwọn ìyàwó rẹ̀ sọ ọ̀rọ̀ àṣírí kan, Òun (ìyàwó) tú àṣírí ọ̀rọ̀ náà síta. Allah sì ṣe àfihàn rẹ̀ fún un (òjíṣẹ́), Òun (òjíṣẹ́) sọ apá kan ọ̀rọ̀ náà di mímọ̀ (fún un), ó sì fi apá kan pamọ́. Nígbà tí òun sì sọfún un (ìyàwó), òun (ìyàwó) wí

وَإِذْ أَسَرَّ النَّبِيُّ إِلَىٰ بَعْضِ أَزْوَاجِهِ
حَدِيثًا ۖ فَلَمَّا نَبَّأَتْ بِهِ وَأَظْهَرَهُ اللَّهُ
عَلَيْهِ عَرَّفَ بَعْضَهُ وَأَعْرَضَ عَنْ
بَعْضٍ ۖ فَلَمَّا نَبَّأَهَا بِهِ قَالَتْ مَنْ
أَنْبَأَكَ هَٰذَا ۖ قَالَ نَبَّأَنِيَ الْعَلِيمُ

الْخَبِيْرُ ④

pé: ta ni ó sọ èyí fún ọ? Òun (òjíṣẹ́) wí pé: Ọba Onímọ̀ jùlọ Olùfúnninírò̀ó ni O sọ fún mi .

اِنْ تَتُوْبَآ اِلَى اللّٰهِ فَقَدْ صَغَتْ
قُلُوْبُكُمَا ۚ وَاِنْ تَظٰهَرَا عَلَيْهِ فَاِنَّ اللّٰهَ
هُوَ مَوْلٰىهُ وَجِبْرِيْلُ وَصَالِحُ الْمُؤْمِنِيْنَ ۚ
وَالْمَلٰٓئِكَةُ بَعْدَ ذٰلِكَ ظَهِيْرٌ ⑤

5. Bí ẹ̀yin méjèèjì bá ronúpìwàdà sọ́dọ̀ Allah, dájúdájú ọkàn ẹ̀yin méjèèjì ti tẹ̀ sí i. Ṣùgbọ́n tí ẹ bá pa ọwọ́ pọ̀ lée lórí nígbà náà, dájúdájú, Allah ni Olùrànlọ́wọ́ rẹ̀ àti Jibril, àti àwọn ẹni rere tó gbàgbọ́ lódodo, àwọn Màláíkà sì tún jẹ́ Olùrànlọ́wọ́ rẹ̀ lẹ́hìn náà.

عَسٰى رَبُّهٗٓ اِنْ طَلَّقَكُنَّ اَنْ يُّبْدِلَهٗٓ
اَزْوَاجًا خَيْرًا مِّنْكُنَّ مُسْلِمٰتٍ مُّؤْمِنٰتٍ
قٰنِتٰتٍ تٰٓئِبٰتٍ عٰبِدٰتٍ سٰٓئِحٰتٍ ثَيِّبٰتٍ
وَّاَبْكَارًا ⑥

6. Bí ó bá kọ̀ yín sílẹ̀, ó le jẹ́ pé Olúwa rẹ̀ yóò pèsè àwọn ìyàwó tó dára jù yín lọ fún un, àwọn olùrẹra sílẹ̀, olugbàgbọ́ òdodo, olùgbọ́ràn, olùronúpìwàdà, olùjọ́ sìn, olùgbààwẹ̀, àwọn opó àti wúndíá.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا قُوْٓا اَنْفُسَكُمْ وَ
اَهْلِيْكُمْ نَارًا وَّقُوْدُهَا النَّاسُ وَ
الْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ
لَّا يَعْصُوْنَ اللّٰهَ مَآ اَمَرَهُمْ وَ يَفْعَلُوْنَ
مَا يُؤْمَرُوْنَ ⑦

7. Ẹ̀yin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ gba ẹ̀mí yín àti ti àwọn ẹbí yín là kúrò nínú iná èyí tí ènìyàn àti òkuta jẹ́ ìkọná rẹ̀. Àwọn Màláíkà tí wọ́n jẹ́ òkúrorò tí wọ́n sì lágbára ní olùṣọ́ rẹ̀. Wọn kìí ṣe àìgbọràn sí àṣẹ tí Allah bá pa fún wọn, wọn a sì máa ṣe ohun tí a bá pa láṣẹ fún wọn.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَا تَعْتَذِرُوا الْيَوْمَ ۖ
اِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ⑧ ع

8. Ẹ̀yin tí ẹ ṣe àìgbàgbọ́, ẹ má ṣe ro àròjàre kan lónìí, dájúdájú ohun tí ẹ ṣe níṣẹ́ ni a o fi san yín lẹ́san.

ÌDÁ 2

9. Ẹyin onígbàgbọ́ òdodo, ẹ rónùpìwàdà sí ọ̀dọ̀ Allah, ní ìronúpìwàdà àtọkànwá, bóyá Olúwa yín yóò mu àwọn aburú yín kúrò fún yín, kí Ó sì mú yín wọ Ọgbà ìdẹ̀ra èyí tí àwọn akérémọdò ń̀ṣàn lábẹ́ rẹ̀ ní ọjọ́ tí Allah kò ní dójúti òjíṣẹ́ náà àti àwọn tí ó gbàgbọ́ pẹ̀lú rẹ̀. Ìmọ́lẹ̀ wọn yóò máa tàn níwájú wọn àti ní ọwọ́ ọ̀tún wọn, wọn yóò máa wí pé: Olúwa wa, ṣe ìmọ́lẹ̀ wa ní pípé fún wa, kí O sì dáríjìn wá, dájúdájú Ìwọ ni Alágbára lórí ohun gbogbo.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا تُوْبُوْٓا اِلَى اللّٰهِ تَوْبَةً
نَّصُوْحًا ؕ عَسٰى رَبُّكُمْ اَنْ يُّكَفِّرَ عَنْكُمْ
سَيِّاٰتِكُمْ وَيُدْخِلَكُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۙ يَوْمَ لَا يُخْزِي اللّٰهُ
النَّبِيَّ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ ۚ نُوْرُهُمْ
يَسْعٰى بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَبِاَيْمَانِهِمْ
يَقُوْلُوْنَ رَبَّنَآ اَتْمِمْ لَنَا نُوْرَنَا وَ
اغْفِرْ لَنَا ۚ اِنَّكَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٩﴾

10. Ìwọ òjíṣẹ́, bá àwọn aláìgbàgbọ́ àti àwọn alágàbàgebè jà kí o sì le koko mọ́ wọn. Iná Jahanama ni ibùdésí wọn. Ó sì jẹ́ ibùpadàsí búburú.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَ
الْمُنٰفِقِيْنَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ ؕ وَمَاْوٰىهُمْ
جَهَنَّمُ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٠﴾

11. Allah fi àpèjúwe lélẹ̀ fún àwọn aláìgbàgbọ́ nípa ìyàwó Nuha àti ìyàwó Lutu. Àwọn méjèèjì wà lábẹ́ àwọn ẹrúsìn Wa méjì tí wọ́n jẹ́ ẹni rere; ṣùgbọ́n wọ́n hùwà ọ̀dàlẹ̀ sí wọn (àwọn ọkọ wọn). Nítorí náà, (àwọn ọkọ wọn) kò lè ṣe ìrànlọ́wọ́ kan fún wọn lọ́dọ Allah. A sì wí fún wọn wí pé, Ẹ wọ inú iná pẹ̀lú àwọn tí ó ń wọ̀ ọ́ .

ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوا امْرَاَتَ
نُوْحٍ وَّامْرَاَتَ لُوْطٍ ؕ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ
مِنْ عِبَادِنَا صَالِحَيْنِ فَخَانَتٰهُمَا فَلَمْ
يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ اللّٰهِ شَيْئًا وَّقِيْلَ ادْخُلَا
النَّارَ مَعَ الدّٰخِلِيْنَ ﴿١١﴾

12. Allah sì fi ìyàwó Fir aona ṣe àpèjúwe fún àwọn onígbàgbọ́

وَضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوا امْرَاَتَ
فِرْعَوْنَ ۘ اِذْ قَالَتْ رَبِّ ابْنِ لِيْ عِنْدَكَ

بَيْتًا فِي الْجَنَّةِ وَ نَجِّنِيْ مِنْ فِرْعَوْنَ وَ
عَمَلِهٖ وَ نَجِّنِيْ مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٢﴾

òdodo, nígbà tí ó wí pé; Olúwa mi! kọ́ ilé kan fún mi lọ́dọ̀ Rẹ nínú Ọgbà ìdẹ̀ra ni; kí O sì gbà mí là kúrò lọ́wọ́ Fir aona àti iṣẹ́ ọwọ́ rẹ̀, kí O sì tún gbà mí là kúrò lọ́wọ́ àwọn alábòsí èniyàn.

وَ مَرْيَمَ ابْنَتَ عِمْرٰنَ الَّتِيْٓ اَحْصَنَتْ
فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيْهِ مِنْ رُّوْحِنَا وَ صَدَّقَتْ
بِكَلِمٰتِ رَبِّهَا وَ كُتُبِهٖ وَ كَانَتْ مِنَ
الْقٰنِتِيْنَ ﴿١٣﴾ ع

13. Àti Mariyama ọmọbìnrin Imran, ẹni tí ó pa abẹ́ rẹ̀ mọ́; Àwa sì mí Èémí Wa sí i òun sì ṣe àmúṣẹ àwọn ọ̀rọ̀ Olúwa rẹ̀ àti àwọn Ìwé Rẹ̀, ó sì jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn olùgbọ́ràn.




# AL-MULK

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

ÌPÍN 29

الجزء ٢٩

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Ẹni Ìbùkún ni Ẹni náà tí ìjọba ń bẹ lọ́wọ́ Rẹ̀, Ó ni agbára lórí ohun gbogbo;

تَبٰرَكَ الَّذِيْ بِيَدِهِ الْمُلْكُ ز وَ
هُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرُ ٢

3. Ẹni tí Ó dá ikú àti ìyè, kí Òun baà lè dán yín wò, èwo nínú yín ló dára jùlọ nínú iṣẹ́: Òun sí jẹ́ Alágbára jùlọ, Aláforíjìn.

الَّذِيْ خَلَقَ الْمَوْتَ وَالْحَيٰوةَ لِيَبْلُوَكُمْ
اَيُّكُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ط وَهُوَ الْعَزِيْزُ
الْغَفُوْرُ ٣

4. Ẹni tí Ó ṣẹ̀dá àwọn ọ̀run méje nípele-ìpele. Ìwọ kò le rí àbùkù kan nínú ẹ̀dá Ọba Oníkẹ̀ẹ́. Yíjú padà, Ǹjẹ́ ìwọ́ rí àìṣedéédéé kan níbẹ̀ bí?

الَّذِيْ خَلَقَ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ طِبَاقًا ط مَا
تَرٰى فِيْ خَلْقِ الرَّحْمٰنِ مِنْ تَفٰوُتٍ ط
فَارْجِعِ الْبَصَرَ لا هَلْ تَرٰى مِنْ فُطُوْرٍ ٤

5. Lẹ́hìn náà, tún wò ó láwòtúnwò, ojú rẹ yóò wulẹ̀ máa ṣe bàìbàì pẹ̀lú òòyí ni.

ثُمَّ ارْجِعِ الْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ يَنْقَلِبْ
اِلَيْكَ الْبَصَرُ خَاسِئًا وَّهُوَ حَسِيْرٌ ٥

6. Dájúdájú Àwa ti ṣe ojú-ọ̀run tí ó kángun sí ayé ní ọ̀ṣọ́ pẹ̀lú àwọn àtùpà, Àwá ṣe wọ́n láti fi lé àwọn ẹni èṣù lọ. Àwá sì ti pèsè ìyà iná tí ń jó geregere dè wọ́n (àwọn ẹni èṣù).

وَلَقَدْ زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيْحَ
وَجَعَلْنٰهَا رُجُوْمًا لِّلشَّيٰطِيْنِ وَاَعْتَدْنَا
لَهُمْ عَذَابَ السَّعِيْرِ ٦

7. Ìyà iná Jahanama sì ń bẹ fún àwọn tí wọ́n ṣe àìgbàgbọ́ sí Olúwa wọn. Ibùdésí búburú sì ni.

وَلِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ عَذَابُ
جَهَنَّمَ ط وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ٧

إِذَآ أُلْقُوا۟ فِيهَا سَمِعُوا۟ لَهَا شَهِيقًا وَهِىَ تَفُورُ ﴿٨﴾

8. Nígbà tí a bá jù wọ́n sínú rẹ̀, wọn yóò máa gbọ́ igbe híhó rẹ̀ gẹ́gẹ́ bí ó ṣe ń rú sókè.

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ ٱلْغَيْظِ ۖ كُلَّمَآ أُلْقِىَ فِيهَا فَوْجٌ سَأَلَهُمْ خَزَنَتُهَآ أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَذِيرٌ ﴿٩﴾

9. Yóò fẹ́rẹ̀ fàya fún ìbínú. Ní gbogbo ìgbà tí a bá ti ń kó ìjọ kan sínú rẹ̀; àwọn olùṣọ́ rẹ̀ yóò bi wọ́n léèrè pé: Olùkìlọ̀ kò ha wá sọ́dọ̀ yín láyé ni?

قَالُوا۟ بَلَىٰ قَدْ جَآءَنَا نَذِيرٌ فَكَذَّبْنَا وَقُلْنَا مَا نَزَّلَ ٱللَّهُ مِن شَىْءٍ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِى ضَلَـٰلٍ كَبِيرٍ ﴿١٠﴾

10. Wọn á wí pé: Bẹ́ẹ̀ ni, olùkìlọ̀ wá bá wa lóòótọ́, ṣùgbọ́n a kọ̀ òpùrọ́, a sì wí pé, Allah kò sọ nǹkàn kan kalẹ̀; ẹ̀yin sì ń bẹ nínú ìṣìnà tí ó tóbi .

وَقَالُوا۟ لَوْ كُنَّا نَسْمَعُ أَوْ نَعْقِلُ مَا كُنَّا فِىٓ أَصْحَـٰبِ ٱلسَّعِيرِ ﴿١١﴾

11. Wọ́n yóò wí pé: Ìbá ṣe pé a fetí sílẹ̀ tàbí a ṣe làákáyè; à bá tí sí nínú àwọn èrò iná tí ń jó geregere .

فَٱعْتَرَفُوا۟ بِذَنۢبِهِمْ فَسُحْقًا لِّأَصْحَـٰبِ ٱلسَّعِيرِ ﴿١٢﴾

12. Báyìí ni wọn yóò máa jẹ́wọ́ àwọn ẹ̀ṣẹ̀ wọn. Nítorí náà ègbé ni fún àwọn èrò iná tí ń jó geregere.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِٱلْغَيْبِ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿١٣﴾

13. Dájúdájú àwọn tí wọ́n ń bẹ̀rù Olúwa wọn ní ìkọ̀kọ̀, ìdáríjìn àti ẹ̀san tí ó tóbi ń bẹ fún wọn.

وَأَسِرُّوا۟ قَوْلَكُمْ أَوِ ٱجْهَرُوا۟ بِهِۦٓ ۖ إِنَّهُۥ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿١٤﴾

14. Àti pé bí ẹ bá fi ọ̀rọ̀ yín pamọ́ tàbí ẹ fihàn. Dájúdájú Òún jẹ́ Olùmọ̀ nípa ohun tí ń bẹ ní igbá àyà (yín).

أَلَا يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ وَهُوَ ٱللَّطِيفُ ٱلْخَبِيرُ ﴿١٥﴾

15. Ṣé Ẹni tí Ó dá ẹ̀dá kò ha ní ìmọ̀ ni? Òun ni Aláàánú jùlọ, Olùfúnniníròó.

ÌDÁ 2

16. Òun ni Ẹni tí Ó jẹ́ kí ilẹ̀ rọ̀ fún yín, nítorí náà, ẹ má rìn ní àwọn ojú-ọ̀nà rẹ̀ (ilẹ̀), kí ẹ sì máa jẹ nínú ìpèsè Rẹ̀. Àti pé ọ̀dọ̀ Rẹ̀ ni a o dá yín padà sí (lẹ́hìn ikú).

هُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ ذَلُولًا
فَامْشُوا فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُوا مِنْ رِزْقِهِ
وَإِلَيْهِ النُّشُورُ ١٦

17. Ǹjẹ́ ọkàn yín balẹ̀ pé Ẹni tí ń bẹ ní ọ̀run kì yóò mú kí ilẹ̀ gbé yín mì? Kíyèsí i nígbà náà, ilẹ̀ yóò mì tìtì.

ءَأَمِنْتُمْ مَنْ فِي السَّمَاءِ أَنْ يَخْسِفَ بِكُمُ
الْأَرْضَ فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ١٧

18. Tàbí ọkàn yín balẹ̀ pé Ẹni tí ń bẹ ní ọ̀run kì yóò rán ìjì líle sí yín? Nígbà náà, ẹ̀yin yóò wá mọ bí ikìlọ̀ Mí ti rí.

أَمْ أَمِنْتُمْ مَنْ فِي السَّمَاءِ أَنْ يُرْسِلَ
عَلَيْكُمْ حَاصِبًا فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ
نَذِيرِ ١٨

19. Dájúdájú àwọn tó ṣíwájú wọ́n ti pe òdodo ní iró. Nígbà náà báwo ni àìgbà sí Mi lẹ́nu (wọn) ti burú tó?

وَلَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ
كَانَ نَكِيرِ ١٩

20. Ṣé wọn kò ha rí àwọn ẹyẹ tí ń fò lókè wọn, tí wọ́n ń na apá wọn, tí wọ́n sì tún ń pa apá náà mọ́ra? Ẹnìkan kò lè mú wọn dúró bí kò ṣe Ọba Olóore ọ̀fẹ́. Dájúdájú Òun ni Olùrí ohun gbogbo.

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَافَّاتٍ
وَيَقْبِضْنَ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا الرَّحْمَٰنُ
إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ بَصِيرٌ ٢٠

21. Ta ni ẹni náà tí yóò jẹ́ ọmọ-ogun fún yín, tí yóò ràn yín lọ́wọ́ ní àtakò sí Ọba Oníkẹ̀ẹ́? Àwọn aláìgbàgbọ́ kò sí níbì kankan ju inú ìtàn jẹ lọ.

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ جُنْدٌ لَكُمْ
يَنْصُرُكُمْ مِنْ دُونِ الرَّحْمَٰنِ إِنِ
الْكَافِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ٢١

22. Ta ni ẹni náà tí yóò pèsè fún yín tí Òún bá dá ìpèsè Rẹ̀ dúró? Ṣùgbọ́n wọ́n tẹra mọ́ ẹ̀gàn àti ìríra ní ṣíṣe.

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ
رِزْقَهُ بَلْ لَجُّوا فِي عُتُوٍّ وَنُفُورٍ ٢٢

23. Ǹjẹ́ ẹni tí ó ń rìn ní ìdoríkodò lójú ọ̀nà tí òun nífẹ̀ẹ́ sí, ni a tọ́ sọ́nà jù ni, tàbí ẹni tí ó ń rìn sòòsé ní ojú ọ̀nà tààrà?

اَفَمَنْ يَّمْشِيْ مُكِبًّا عَلٰى وَجْهِهٖٓ اَهْدٰٓى
اَمَّنْ يَّمْشِيْ سَوِيًّا عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٢٣﴾

24. Wí pé; Òun ni Ẹni tí Ó ṣẹ̀dá yín, Ó fún yín létí, ojú àti ọkàn. Àmọ́ díẹ̀ ni ọpẹ́ tí ẹ̀ ń ṣe.

قُلْ هُوَ الَّذِيْٓ اَنْشَاَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ
السَّمْعَ وَالْاَبْصَارَ وَالْاَفْـِٕدَةَ ۗ قَلِيْلًا مَّا
تَشْكُرُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Wí pé; Òun lÓ sọ yín di púpọ̀ lórí ilẹ̀; ọ̀dọ̀ Rẹ̀ sì ni a o kó yín jọ sí .

قُلْ هُوَ الَّذِيْ ذَرَاَكُمْ فِى الْاَرْضِ وَاِلَيْهِ
تُحْشَرُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Wọn ń wí pé; nígbàwo ni ìlérí yí yóò rí àmúṣẹ tí ẹ bá jẹ́ olódodo?

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ
صٰدِقِيْنَ ﴿٢٦﴾

27. Sọ wí pé, Dájúdájú ọ̀dọ̀ Allah ni ìmọ̀ rẹ̀ wà, Èmí kàn jẹ́ olùkìlọ̀ tí ó fara hàn ni .

قُلْ اِنَّمَا الْعِلْمُ عِنْدَ اللّٰهِ ۖ وَاِنَّمَآ اَنَا
نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٢٧﴾

28. Ṣùgbọ́n nígbà tí wọ́n bá rí ìyà tí ó súnmọ́ pẹ́kípẹ́kí, ojú àwọn aláìgbàgbọ́ yóò kún fún ìbànújẹ́. A o sì wí fún wọn pé, Èyí ni ohun ẹ̀ ń bèèrè fún nígbà gbogbo .

فَلَمَّا رَاَوْهُ زُلْفَةً سِيْۤـَٔتْ وُجُوْهُ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا وَقِيْلَ هٰذَا الَّذِيْ كُنْتُمْ بِهٖ
تَدَّعُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Sọ pé; Ẹ sọ fún mi, bí Allah bá pa mí rẹ́ àti àwọn tí wọ́n wà pẹ̀lú mi, tàbí tí Ó bá ṣàánú wa, ta ni yóò dáàbò bò àwọn aláìgbàgbọ́ lọ́wọ́ ìyà olóró?

قُلْ اَرَءَيْتُمْ اِنْ اَهْلَكَنِيَ اللّٰهُ وَمَنْ مَّعِيَ
اَوْ رَحِمَنَا ۙ فَمَنْ يُّجِيْرُ الْكٰفِرِيْنَ مِنْ
عَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٢٩﴾

30. Wí pé; Òun ni Ọba Olóore ọ̀fẹ́, Òun ni àwá gbàgbọ́, Òun sì ni a gbẹ́kẹ̀lé. Àti pé ẹ̀yín ń bọ̀ wá mọ ta lẹni tí ń bẹ nínú ìṣìnà tó hàn gbangba .

قُلْ هُوَ الرَّحْمٰنُ اٰمَنَّا بِهٖ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا ۚ
فَسَتَعْلَمُوْنَ مَنْ هُوَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣٠﴾

31. Wí pé; Ẹ wí fún mi, tí a bá mú kí àwọn omi yín gbẹ! Ta ni yóò mú omi tí ǹ ṣàn wá fún yín?

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم بِمَآءٍ مَّعِينٍ (٣١)




## AL-KỌLAM

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ (١)

2. (Mo fi) ìgò aró-ìkọ̀wé àti gègé-ìkọ̀wé àti ohun tí wọ́n ń kọ (ṣẹ̀rí),

نٓ وَالْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُونَ (٢)

3. (Pé) nípa ojú rere Olúwa rẹ, ìwọ kì í ṣe wèré.

مَآ أَنتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُونٍ (٣)

4. Àti pé dájúdájú ẹ̀san tí kò lópin ń bẹ fún ọ.

وَإِنَّ لَكَ لَأَجْرًا غَيْرَ مَمْنُونٍ (٤)

5. Dájúdájú, ìwọ lo ní ìwà ọmọlúwàbí tó péye jùlọ.

وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ (٥)

6. Ìwọ́ ń bọ̀ wá rí i, àwọn náà yóò sì rí i pẹ̀lú.

فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُونَ (٦)

7. Èwo nínú yín ló ń ṣièrè.

بِأَييِّكُمُ الْمَفْتُونُ (٧)

8. Dájúdájú Olúwa rẹ ló mọ̀ jùlọ nípa àwọn tó sọnù kúrò lójú ọ̀nà Rẹ̀, Òun ló sì mọ̀ jùlọ nípa àwọn tó mọ̀nà.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ (٨)

9. Nítorí náà, má ṣe tẹ̀lé àwọn òpùrọ́.

فَلَا تُطِعِ الْمُكَذِّبِينَ (٩)

10. Wọ́n ń fẹ́ kí ó tẹ̀ sí tiwọn, kí àwọn náà baà lè gba tìrẹ.

وَدُّوا لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ (١٠)

11. Má ṣe tẹ̀lé ẹnikẹ́ni nínú àwọn oníbura èké, ènìyàn lásán,

وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِينٍ (١١)

12. Asọ̀rọ̀ ẹni lẹ́hìn, ẹni tí ń bani jẹ́ kiri,

هَمَّازٍ مَّشَّآءٍ بِنَمِيمٍ ﴿١٢﴾

13. Àwọn tó ń kọdí rere olùrékọjá ẹnu ààlà, ẹlẹ́ṣẹ̀,

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٣﴾

14. Èèyàn burúkú, ọmọ-àlè,

عُتُلٍّ بَعْدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ ﴿١٤﴾

15. Nítorí pé ó ní ọrọ̀ àti àwọn ọmọ.

أَن كَانَ ذَا مَالٍ وَبَنِينَ ﴿١٥﴾

16. Nígbà tí a bá ka àwọn Àmì Wa fún un, yóò wí pé, ìtàn àwọn ará àtijọ́ ni.

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ءَايَٰتُنَا قَالَ أَسَٰطِيرُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿١٦﴾

17. A ó fi Àmì sí ìgórí imú rẹ̀.

سَنَسِمُهُۥ عَلَى ٱلْخُرْطُومِ ﴿١٧﴾

18. Dájúdájú, Àwa yóò dán wọn wò, gẹ́gẹ́ bí A ti ṣe dán àwọn tó lóko wò nígbà tí wọ́n búra pé; Dájúdájú àwọn yóò kórè èso oko náà ní òwúrọ̀ ,

إِنَّا بَلَوْنَٰهُمْ كَمَا بَلَوْنَآ أَصْحَٰبَ ٱلْجَنَّةِ إِذْ أَقْسَمُوا۟ لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِينَ ﴿١٨﴾

19. Láìfi tó bá ṣe ẹ̀ ṣe sí i (wọn kò sì sọ pé ‘bí Allah bá fẹ́’).

وَلَا يَسْتَثْنُونَ ﴿١٩﴾

20. Ìparun sì dé sí i (oko náà) láti ọ̀dọ̀ Olúwa nígbà tí wọ́n ń sùn.

فَطَافَ عَلَيْهَا طَآئِفٌ مِّن رَّبِّكَ وَهُمْ نَآئِمُونَ ﴿٢٠﴾

21. Ó sì dà bí oko tó ti jóná.

فَأَصْبَحَتْ كَٱلصَّرِيمِ ﴿٢١﴾

22. Nítorí náà, wọ́n ń pe ara wọn jọ nígbà tí ilẹ̀ mọ́.

فَتَنَادَوْا۟ مُصْبِحِينَ ﴿٢٢﴾

23. Wí pé; Ẹ tètè lọ sí inú oko yín ní òwúrọ̀ kùtùkùtù tí ẹ bá fẹ́ kórè.

أَنِ ٱغْدُوا۟ عَلَىٰ حَرْثِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰرِمِينَ ﴿٢٣﴾

24. Wọ́n wá ń bá ara wọn sọ̀rọ̀ kẹ́lẹ́kẹ́lẹ́.

فَٱنطَلَقُوا۟ وَهُمْ يَتَخَٰفَتُونَ ﴿٢٤﴾

25. Wí pé; Ẹ má ṣe jẹ́ kí aláìní kankan wọ ibẹ̀ wá bá yín lónìí .

أَن لَّا يَدْخُلَنَّهَا الْيَوْمَ عَلَيْكُم مِّسْكِينٌ ﴿٢٥﴾

26. Wọ́n sì jí pẹ̀lú èrò pé àwọn ni agbára.

وَغَدَوْا عَلَىٰ حَرْدٍ قَادِرِينَ ﴿٢٦﴾

27. Ṣùgbọ́n nígbà tí wọ́n rí i, wọ́n wí pé, “Dájúdájú a ti ṣọnù”.

فَلَمَّا رَأَوْهَا قَالُوا إِنَّا لَضَالُّونَ ﴿٢٧﴾

28. Bẹ́ẹ̀ tiẹ̀ kọ́, “ A ti pàdánú (èrè oko wa)”.

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٢٨﴾

29. Ẹni tí ó dára jù nínú wọn wí pé; Èmi kò ha ti wí fún yin, èéṣe tí ẹ̀yin kò yin Ọlọ́run yín lógo?

قَالَ أَوْسَطُهُمْ أَلَمْ أَقُل لَّكُمْ لَوْلَا تُسَبِّحُونَ ﴿٢٩﴾

30. Wọ́n wí pé; Mímọ́ ni fún Olúwa wa, dájúdájú àwá ti jẹ́ alábòsí .

قَالُوا سُبْحَانَ رَبِّنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿٣٠﴾

31. Nígbà náà, apá kan wọ́n sì kọjú sí apá kejì, wọ́n ń dá ara wọn lẹ́bi.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَلَاوَمُونَ ﴿٣١﴾

32. Wọ́n wí pé, Ègbé ni fún wa! Lóòótọ́ àwá ti jẹ́ ọlọ̀tẹ̀ .

قَالُوا يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا طَاغِينَ ﴿٣٢﴾

33. ‘Bóyá Olúwa wa lè fi èyí tó dára jù ú lọ pààrọ̀ fún wa. Dájúdájú, Olúwa ni àwá ń jírẹ̀bẹ̀ fún .

عَسَىٰ رَبُّنَا أَن يُبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَا إِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا رَاغِبُونَ ﴿٣٣﴾

34. Báyìí ni ìyà náà ti rí, dájúdájú ìyà Ọjọ́ Ìkẹhìn ni ó le jùlọ, ìbá ṣe pé wọ́n mọ̀.

كَذَٰلِكَ الْعَذَابُ ۖ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٣٤﴾

ÌDÁ 2

35. Dájúdájú, Ọgbà onídẹ̀ra yóò jẹ́ ti àwọn olùpáyà Allah, lọ́dọ̀ Olúwa wọn.

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٣٥﴾

36. A ó wa mú àwọn tó ju ara wọn sílẹ̀ (fún Wa) gẹ́gẹ́ bí (A ti mú) àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ bí?

أَفَنَجْعَلُ الْمُسْلِمِينَ كَالْمُجْرِمِينَ ﴿٣٦﴾

37. Kí ló ń ṣe yín? Báwo ni ẹ̀yín ti ṣe ń dájọ́ yí!

مَا لَكُمْ ۗ كَيْفَ تَحْكُمُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. Tàbí ẹ̀yin ha ní ìwé kan tí ẹ̀yin ń kẹ́kọ̀ọ́ nínú rẹ̀,

اَمْ لَكُمْ كِتٰبٌ فِيْهِ تَدْرُسُوْنَ ﴿٣٨﴾

39. Pé: gbogbo ohun tí ó bá wù yín ni ẹ o rí nínú rẹ̀?

اِنَّ لَكُمْ فِيْهِ لَمَا تَخَيَّرُوْنَ ﴿٣٩﴾

40. Tàbí A ti búra fún yín títí di Ọjọ́ Àjíǹde ni pé, bí ẹ̀yín bá ti pinnu ọ̀rọ̀ sí ni yóò máa rí?

اَمْ لَكُمْ اَيْمَانٌ عَلَيْنَا بَالِغَةٌ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ ۙ اِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُوْنَ ﴿٤٠﴾

41. Bí wọ́n léèrè, èwo nínú wọn ni ó le fọwọ́ sọ̀yà rẹ̀!

سَلْهُمْ اَيُّهُمْ بِذٰلِكَ زَعِيْمٌ ﴿٤١﴾

42. Tàbí wọ́n ha ní ohun mìíràn ní orogún lẹ́hìn Allah bí? Jẹ́ kí wọ́n mú àwọn orogún (Allah) náà wá, tí wọ́n bá jẹ́ olódodo.

اَمْ لَهُمْ شُرَكَآءُ ۚ فَلْيَأْتُوْا بِشُرَكَآئِهِمْ اِنْ كَانُوْا صٰدِقِيْنَ ﴿٤٢﴾

43. Ní ọjọ́ tí òdodo yóò hàn tí a ó sì pèpè lọ síbi ìforíbalẹ̀, wọn kò sì ní ní agbára (láti kọ̀).

يَوْمَ يُكْشَفُ عَنْ سَاقٍ وَّيُدْعَوْنَ اِلَى السُّجُوْدِ فَلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Ìbẹ̀rùbojo yóò hàn lójú wọn, ìtìjú yóò sì bò wọ́n mọ́lẹ̀ nítorí pé a ti pè wọ́n tẹ́lẹ̀ sí ibi tí wọ́n ní láti foríbalẹ̀ nígbà tí wọ́n wà ní àláfíà.

خَاشِعَةً اَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۗ وَقَدْ كَانُوْا يُدْعَوْنَ اِلَى السُّجُوْدِ وَهُمْ سٰلِمُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. Dá mi dá àwọn tí wọ́n ń pe ọ̀rọ̀ yí níró, A o ká wọn mọ́ ní ààye tí wọn kò lérò.

فَذَرْنِيْ وَمَنْ يُّكَذِّبُ بِهٰذَا الْحَدِيْثِ ۗ سَنَسْتَدْرِجُهُمْ مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٤٥﴾

46. Mò ń dẹ wọ́n ni, dájúdájú ètò Mi dúró ṣinṣin.

وَاُمْلِيْ لَهُمْ ۗ اِنَّ كَيْدِيْ مَتِيْنٌ ﴿٤٦﴾

47. Ìwọ ha ń bèèrè owó ọ̀yà lọ́wọ́ wọn ni bí? Tí gbèsè fi ń wọ̀ wọ́n lọ́rùn?

اَمْ تَسْـَٔلُهُمْ اَجْرًا فَهُمْ مِّنْ مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُوْنَ ﴿٤٧﴾

48. Tàbí wọ́n ní ìmọ̀ ìkọ̀kọ̀ tí wọ́n ń ṣe àkọsílẹ̀ rẹ̀ ni?

أَمْ عِنْدَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٨﴾

49. Nítorí náà, kí o ni sùúrú fún ìdájọ́ Olúwa rẹ̀, kí o má sì ṣe dà gẹ́gẹ́ bí èrò inú ẹja tí ó ké pe (Wa) nígbà tí ó wà nínú ìnira.

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُنْ كَصَاحِبِ الْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ وَهُوَ مَكْظُومٌ ﴿٤٩﴾

50. Bí kì í bá ṣe pé àánú bá a láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ ni, À bá jù ú sí orí aṣálẹ̀, òun ìbá di ẹni ìbáwí (lọ́dọ̀ àwọn ènìyàn rẹ̀).

لَوْلَا أَنْ تَدَارَكَهُ نِعْمَةٌ مِنْ رَبِّهِ لَنُبِذَ بِالْعَرَاءِ وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٥٠﴾

51. Ṣùgbọ́n Olúwa rẹ ṣà á lẹ́ṣà, Ó sì ṣe é ní ọ̀kan nínú àwọn ẹni rere.

فَاجْتَبَاهُ رَبُّهُ فَجَعَلَهُ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٥١﴾

52. Àwọn aláìgbàgbọ́ fẹ́rẹ̀ lè fojú wọn gbé ọ ṣubú nígbà tí wọ́n gbọ́ ìrántí náà, wọ́n sì wí pé, "dájúdájú wèrè ni".

وَإِنْ يَكَادُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَيُزْلِقُونَكَ بِأَبْصَارِهِمْ لَمَّا سَمِعُوا الذِّكْرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُ لَمَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾

53. Kò rí bẹ́ẹ̀, kì í ṣe nǹkan kan ju (orísun) àpọ́nlé fún gbogbo ẹ̀dá.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِلْعَالَمِينَ ﴿٥٣﴾




## AL-HAAKKỌ

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. Òdodo tí ó dájú.

الْحَاقَّةُ ②

3. Kí ni òdodo tí ó dájú náà?

مَا الْحَاقَّةُ ③

4. Kí ni yóò sí mú ọ mọ òdodo tí ó dájú náà?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الْحَاقَّةُ ④

5. Àwọn ìran Samuud àti ìran ‘Aad ti pe ìṣẹ̀lẹ̀ (òjijí) náà nírọ́.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ وَعَادٌ بِالْقَارِعَةِ ⑤

6. Ní ti àwọn ìran Samuud. A fi ìyà tí ó le koko pa wọ́n run.

فَأَمَّا ثَمُودُ فَأُهْلِكُوا بِالطَّاغِيَةِ ⑥

7. Àti pé ní ti àwọn ìran Aad, A pa wọ́n run pẹ̀lú atẹ́gùn tí ó le.

وَأَمَّا عَادٌ فَأُهْلِكُوا بِرِيحٍ صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ ⑦

8. Èyí tí (Allah) jẹ́ kí ó fẹ́ lù wọ́n fún òru méje àti ọ̀sán méjọ láìdáwọ́ dúró. Ìwọ yóò sì rí àwọn ènìyàn náà tí wọ́n ṣubú dojú bolẹ̀ gẹ́gẹ́ bí igi ọ̀pẹ gíga ṣe máa ń wó lulẹ̀.

سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَثَمَانِيَةَ أَيَّامٍ حُسُومًا فَتَرَى الْقَوْمَ فِيهَا صَرْعَىٰ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ خَاوِيَةٍ ⑧

9. Ǹjẹ́ ìwọ́ ha rí ẹni tí ó ṣẹ́kù nínú wọn bí?

فَهَلْ تَرَىٰ لَهُمْ مِنْ بَاقِيَةٍ ⑨

10. Fir aona àti àwọn tó ṣíwájú rẹ̀ pẹ̀lú àwọn ìlú tí a ti parun náà tẹra mọ́ ẹ̀ṣẹ̀ dídá.

وَجَاءَ فِرْعَوْنُ وَمَنْ قَبْلَهُ وَالْمُؤْتَفِكَاتُ بِالْخَاطِئَةِ ⑩

11. Wọ́n ṣàìgbọràn sí òjíṣẹ́ Olúwa wọn, nítorí náà, Òún gbá wọn mú ní gbígbámú tí ó le koko.

فَعَصَوْا رَسُولَ رَبِّهِمْ فَأَخَذَهُمْ أَخْذَةً رَابِيَةً ⑪

12. Lótìítọ́ nígbà tí omi náà ru sókè, A fi (ọkọ̀) oju omi gbé yín.
إِنَّا لَمَّا طَغَا الْمَآءُ حَمَلْنَٰكُمْ فِي الْجَارِيَةِ ﴿١٢﴾

13. Kí Á baà lè fi ṣe ìrántí fún yín, kí etí tí ń gbọ́ àgbọ́yé baà lè gbọ́ ọ yé.
لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَآ أُذُنٌ وَٰعِيَةٌ ﴿١٣﴾

14. Nígbà tí ìró kan ṣoṣo bá ró nínú fèrè.
فَإِذَا نُفِخَ فِي الصُّورِ نَفْخَةٌ وَٰحِدَةٌ ﴿١٤﴾

15. Tí a sì ṣí ilẹ̀ àti àwọn òkè ní ìdí; tí a kù wọ́n dànù ní ẹ̀ẹ̀kan náà.
وَحُمِلَتِ الْأَرْضُ وَالْجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً وَٰحِدَةً ﴿١٥﴾

16. Ní ọjọ́ náà, ni ìṣẹ̀lẹ̀ ńlá yóò ṣẹlẹ̀.
فَيَوْمَئِذٍ وَقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ﴿١٦﴾

17. Ojú ọ̀run yóò sì pín sí méjì, yóò sí di ohun fífúyẹ́ ní ọjọ́ náà.
وَانشَقَّتِ السَّمَآءُ فَهِيَ يَوْمَئِذٍ وَاهِيَةٌ ﴿١٧﴾

18. Àwọn Màláíkà yóò wà ní agbègbè rẹ̀, àwọn méjọ ni yóò sì gbé ìtẹ́ ògo Olúwa rẹ sókè.
وَالْمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرْجَآئِهَا ۚ وَيَحْمِلُ عَرْشَ رَبِّكَ فَوْقَهُمْ يَوْمَئِذٍ ثَمَٰنِيَةٌ ﴿١٨﴾

19. Ní ọjọ́ náà ni a o mú yín fara hàn (níwájú Ọlọ́run), kò sì sí àṣírí yín kankan tí yóò bò.
يَوْمَئِذٍ تُعْرَضُونَ لَا تَخْفَىٰ مِنكُمْ خَافِيَةٌ ﴿١٩﴾

20. Nígbà náà, ẹnikẹ́ni tó bá fi ọwọ́ ọ̀tún gba Ìwé rẹ̀, yóò wí pé; "Ẹ wá ka àkọsílẹ̀ mi".
فَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَٰبَهُ بِيَمِينِهِۦ فَيَقُولُ هَآؤُمُ اقْرَءُوا كِتَٰبِيَهْ ﴿٢٠﴾

21. 'Dájúdájú, mo ti mọ̀ pé èmi yóò bá ìṣirò iṣẹ̀ mi pàdé.'
إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَٰقٍ حِسَابِيَهْ ﴿٢١﴾

22. Òun yóò sì máa bẹ nínú iṣẹ́mi ti ìdùnnú.
فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٢٢﴾

23. Nínú Ọgbà (Alijanna) tí ó ga.
فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿٢٣﴾

24. Àwọn èso rẹ̀ yóò wà ní àrọwọ́tó.
قُطُوفُهَا دَانِيَةٌ ﴿٢٤﴾

25. (A ó sọ fún wọn pé:) 'Ẹ máa jẹ kí ẹ sì máa mu pẹ̀lú ìrọ̀rùn fún
كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيٓـًٔا بِمَآ أَسْلَفْتُمْ فِي

الْأَيَّامِ الْخَالِيَةِ ﴿٢٥﴾

ohun (rere) tí ẹ ti ṣe ní àwọn ọjọ́ wọnnì tó ti rékọjá.'

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِشِمَالِهِ فَيَقُولُ يَا لَيْتَنِي لَمْ أُوتَ كِتَابِيَهْ ﴿٢٦﴾

26. Ṣùgbọ́n ẹni tí ó bá fi ọwọ́ òsì gba àkọsílẹ̀ tirẹ̀, (yóò wí pé) "Ó mà ṣe lára mí o; ìbá sàn kí á má fún mi ní àkọsílẹ̀ kankan.

وَلَمْ أَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ﴿٢٧﴾

27. 'Kí n̄ má sì mọ ìṣirò iṣẹ́ mi.

يَا لَيْتَهَا كَانَتِ الْقَاضِيَةَ ﴿٢٨﴾

28. 'Ó mà ṣe o, ì bá sàn kí ikú ti jẹ́ òpin mi.

مَا أَغْنَىٰ عَنِّي مَالِيَهْ ﴿٢٩﴾

29. 'Owó mi kò ṣe mí ní oore kan.

هَلَكَ عَنِّي سُلْطَانِيَهْ ﴿٣٠﴾

30. 'Agbára mi sì ti bọ́ kúrò lọ́wọ́ mi.'

خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ﴿٣١﴾

31. (A ó sọ fún àwọn Malaika pe:) 'Ẹ gbá a mú kí ẹ sì dè é ní ṣẹkẹ́ṣẹkẹ̀,

ثُمَّ الْجَحِيمَ صَلُّوهُ ﴿٣٢﴾

32. 'Kí ẹ gbé e jù sínú iná tó ń jó geregere;

ثُمَّ فِي سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا فَاسْلُكُوهُ ﴿٣٣﴾

33. 'Ẹ fi ẹ̀wọ̀n tí ó gùn ní ìwọ̀n àádọ́rin ìgbọ̀nwọ́ dè é, kí ẹ sì gbé e jù sínú rẹ̀.

إِنَّهُ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِاللَّهِ الْعَظِيمِ ﴿٣٤﴾

34. 'Dájúdájú, òun kò gba Allah (Ọba) Atóbijù gbọ́.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿٣٥﴾

35. 'Òun kì í sì í gbìyànjú láti bọ́ àwọn aláìní.

فَلَيْسَ لَهُ الْيَوْمَ هَاهُنَا حَمِيمٌ ﴿٣٦﴾

36. 'Nítorí náà, kò ní sí ọ̀rẹ́ kankan (tí yóò bomi) fún un lónìí.

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ﴿٣٧﴾

37. 'Kó sì ní í sí oúnjẹ kankan fún un bí kò ṣe omi ojú egbò.

لَا يَأْكُلُهُ إِلَّا الْخَاطِئُونَ ﴿٣٨﴾

38. 'Èyí tí kò sí ẹni tí yóò jẹ ẹ́ bíkòṣe àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀.'

ÌDÁ 2

فَلَا أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ﴿٣٩﴾

39. Àní, mó búra pẹ̀lú àwọn nǹkan tí ẹ̀ ń rí.

40. Àti àwọn nǹkan tí ẹ̀yin kò rí

وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ﴿٤٠﴾

41. Dájúdájú, ó jẹ́ ọ̀rọ̀ òjíṣẹ́ alápọ̀n-ọ́nlé kan.

إِنَّهُ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ﴿٤١﴾

42. Bẹ́ẹ̀ ni kì í ṣe ọ̀rọ̀ akéwì. Ìgbàgbọ́ yín mà kéré púpọ̀ o.

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيلًا مَا تُؤْمِنُونَ ﴿٤٢﴾

43. Bẹ́ẹ̀ ni kì í sì í ṣe ọ̀rọ̀ alágbigba. Ìrántí yín kéré púpọ̀.

وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيلًا مَا تَذَكَّرُونَ ﴿٤٣﴾

44. Àsọ̀kalẹ̀ ni láti ọ̀dọ̀ Olúwa gbogbo ẹ̀dá.

تَنْزِيلٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٤﴾

45. Tí ó bá sì ṣe pé ó ti wé ọ̀rọ̀kọ́rọ̀ mọ́ Wa lẹ́sẹ̀ ni.

وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ الْأَقَاوِيلِ ﴿٤٥﴾

46. Àwa ìbá ti gbá a mú pẹ̀lú ọwọ́ ọ̀tún.

لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِالْيَمِينِ ﴿٤٦﴾

47. Lẹ́hìn náà, Àwa ìbá ti já okùn ẹ̀mí rẹ̀.

ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ الْوَتِينَ ﴿٤٧﴾

48. Kò sì sí ẹnìkan nínú yín tí ì bá gbà á sílẹ̀ lọ́wọ́ Wa.

فَمَا مِنْكُمْ مِنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَاجِزِينَ ﴿٤٨﴾

49. Dájúdájú ìrántí ni ó jẹ́ fún àwọn olùpáyà Allah.

وَإِنَّهُ لَتَذْكِرَةٌ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾

50. Àwa sí mọ̀ pé dájúdájú àwọn kan ń bẹ nínú yín tí wọ́n kọ (Àwọn Àmì wa).

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنْكُمْ مُكَذِّبِينَ ﴿٥٠﴾

51. Dájúdájú, yóò jẹ́ àbámọ̀ fún àwọn aláìgbàgbọ́.

وَإِنَّهُ لَحَسْرَةٌ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٥١﴾

52. Bákan náà ló jẹ́ òdodo tí ó dájú.

وَإِنَّهُ لَحَقُّ الْيَقِينِ ﴿٥٢﴾

53. Nítorí náà, fi ìyìn fún Orúkọ Olúwa rẹ̀ tí Ò tóbi jùlọ.

ع فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ﴿٥٣﴾




## AL-MA AARIJ

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Olùbèèrè kan ń bèèrè nípa ìjìyà tí ó fẹ́ ṣẹlẹ̀

سَأَلَ سَائِلٌ بِعَذَابٍ وَاقِعٍ ٢

3. Sí àwọn aláìgbàgbọ́ tí kò sì sí ẹni tí ó le dá a dúró.

لِلْكَافِرِينَ لَيْسَ لَهُ دَافِعٌ ٣

4. Láti ọ̀dọ̀ Allah, Olúwa ibi gíga (fíofío).

مِنَ اللَّهِ ذِي الْمَعَارِجِ ٤

5. Àwọn Malaika àti Ẹmí (mímọ́) yóò gòkè tọ̀ Ọ́ lọ ní ọjọ́ kan tí òdiwọ̀n rẹ̀ jẹ́ ẹgbẹ̀ẹ́dọ́gbọ̀n ọdún.

تَعْرُجُ الْمَلَائِكَةُ وَالرُّوحُ إِلَيْهِ فِي يَوْمٍ
كَانَ مِقْدَارُهُ خَمْسِينَ أَلْفَ سَنَةٍ ٥

6. Nítorí náà, kí o ṣe sùúrú tí ó rẹwà.

فَاصْبِرْ صَبْرًا جَمِيلًا ٦

7. Dájúdájú, wọ́n ń wò ó ní ohun tí ó jìnnà.

إِنَّهُمْ يَرَوْنَهُ بَعِيدًا ٧

8. Ṣùgbọ́n Àwá rí i pé ó súnmọ́.

وَنَرَاهُ قَرِيبًا ٨

9. Ní ọjọ́ tí ojú ọ̀run yóò dà bí idẹ yíyọ́.

يَوْمَ تَكُونُ السَّمَاءُ كَالْمُهْلِ ٩

10. Tí àwọn òkè yóò sì dà bí ẹ̀gbọ̀n òwú.

وَتَكُونُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ ١٠

11. Tí ọ̀rẹ́ tímọ́tímọ́ kì yóò lè bèèrè ọ̀rẹ́ rẹ̀.

وَلَا يَسْأَلُ حَمِيمٌ حَمِيمًا ١١

12. Bí ó tilẹ̀ jẹ́ wí pé a o jẹ́ kí wọ́n máa rí ara wọn. Ní ọjọ́ náà àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ yóò fẹ́ kí wọ́n fi ọmọ wọn ṣe ìràpadà kúrò nínú ìyà.

يُبَصَّرُونَهُمْ ۚ يَوَدُّ الْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِي
مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍ بِبَنِيهِ ١٢

13. Àti ìyàwó rẹ̀, àti arákùnrin rẹ̀.

وَصَاحِبَتِهِ وَأَخِيهِ ١٣

14. Àti àwọn ẹbí rẹ̀ tí wọ́n ma ń dáàbò bò ó.

وَفَصِيلَتِهِ الَّتِي تُؤْوِيهِ ١٤

15. Àti gbogbo ẹni tí ó wà lórí ilẹ̀ pátápátá, lẹ́hìn náà kí wọ́n baà lè gbà a là.

وَمَن فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنجِيهِ ١٥

16. Bẹ́ẹ̀ kọ́, dájúdájú inà kan tí ó ń jó geregere ni.

كَلَّا ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ١٦

17. Yóò máa bó àwọ̀ ara, (kódà) tìtí dé inú kọ̀rọ̀ (ara).

نَزَّاعَةً لِّلشَّوَىٰ ١٧

18. (Iná náà) yóò máa pe ẹni tí ó yípadà sẹ́hìn.

تَدْعُو مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ١٨

19. Tí ó kó (ọrọ̀) jọ, tí ó sì fi (i) sí ìpamọ́.

وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ١٩

20. Dájúdájú, A dá ènìyàn ní aláìnísùúrú.

إِنَّ الْإِنسَانَ خُلِقَ هَلُوعًا ٢٠

21. Nígbà tí aburú bá dé bá a, á kún fún ìpohùn réré ẹkún.

إِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ جَزُوعًا ٢١

22. Nígbà tí rere bá sì dé wá bá a, òún yóò háwọ́.

وَإِذَا مَسَّهُ الْخَيْرُ مَنُوعًا ٢٢

23. Àyàfi àwọn olùkírun nìkan.

إِلَّا الْمُصَلِّينَ ٢٣

24. Àwọn tí wọ́n tẹra mọ́ ìrun wọn.

الَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَائِمُونَ ٢٤

25. Àti àwọn tí ó jẹ́ pé nínú ohun-ìní wọn, ẹ̀tọ́ tí ó jẹ́ mímọ̀ ń bẹ.

وَالَّذِينَ فِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ مَّعْلُومٌ ٢٥

26. Fun àwọn alágbe àti àwọn tí ara ń ni, tí kì í tọrọ.

لِّلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ٢٦

27. Àti àwọn tí wọ́n gba ọjọ́ ìdájọ́ lódodo.

وَالَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ٢٧

28. Àti àwọn tí ń páyà ìyà Olúwa wọn.

وَالَّذِينَ هُم مِّنْ عَذَابِ رَبِّهِم مُّشْفِقُونَ ٢٨

29. Dájúdájú, ìyà Olúwa wọn, kì í ṣe ohun tó máa dá ènìyàn (ẹlẹ́ṣẹ̀) sí.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٩﴾

30. Àti àwọn tí i máa dá àbò bo ìhòhò wọn.

وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ ﴿٣٠﴾

31. Àyàfi sí àwọn ẹnìkejì wọn (aya tàbí ọkọ) tàbí àwọn tí ó wà ní ìkapá wọn, nígbà náà, wọn kò ní jẹ́ ẹni ìbáwí.

إِلَّا عَلَىٰ أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣١﴾

32. Ẹnikẹ́ni tó bá wá nǹkan mìíràn lẹ́hìn èyí, àwọn ni olùrékọjá-ààlà.

فَمَنِ ابْتَغَىٰ وَرَاءَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْعَادُونَ ﴿٣٢﴾

33. Àti àwọn tí ó jẹ́ olùsọ́ ohun tí a fún wọn ṣọ́, àti àdéhùn wọn.

وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمَانَاتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَاعُونَ ﴿٣٣﴾

34. Àti àwọn tí ó dúró ti ìjẹ́rìí wọn.

وَالَّذِينَ هُمْ بِشَهَادَاتِهِمْ قَائِمُونَ ﴿٣٤﴾

35. Àti àwọn tí ó ń sọ́ àkókò ìrun wọn dáadáa.

وَالَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٣٥﴾

36. Àwọn wọ̀nyí ni yóò wà nínú Ọgbà ìdẹ̀ra ní ẹni àpọ́nlé.

ع أُولَٰئِكَ فِي جَنَّاتٍ مُكْرَمُونَ ﴿٣٦﴾

ÌDÁ 2

37. Ṣùgbọ́n kí ló ṣe àwọn aláìgbàgbọ́ tí wọ́n fi ń dojú kọ ọ́ pẹ̀lú ìkánjú?

فَمَالِ الَّذِينَ كَفَرُوا قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ ﴿٣٧﴾

38. Láti apá ọ̀tún àti apá òsì ní oníran-ǹ-ran.

عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٨﴾

39. Ǹjẹ́ ó wu olúkúlùkù wọn pé kí á mú òun wọ inú Ọgbà ìdẹ̀ra náà?

أَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِنْهُمْ أَنْ يُدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٍ ﴿٣٩﴾

40. Láéláé! Dájúdájú A ti dá wọn láti inú ohun tí wọ́n mọ̀.

كَلَّا ۖ إِنَّا خَلَقْنَاهُمْ مِمَّا يَعْلَمُونَ ﴿٤٠﴾

41. Àmọ́, Mo fi Olúwa ilà-oòrùn àti iwọ̀-oòrùn búra pé nítòótọ́ Àwa ni Alágbára.

فَلَآ اُقْسِمُ بِرَبِّ الْمَشٰرِقِ وَالْمَغٰرِبِ اِنَّا لَقٰدِرُوْنَ ﴿٤١﴾

42. Láti fi àwọn miíràn tí ó dára jù wọ́n lọ pààrọ̀ wọn; bẹ́ẹ̀ Àwa kò sì ní káàárẹ̀.

عَلٰٓى اَنْ نُّبَدِّلَ خَيْرًا مِّنْهُمْ ۙ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوْقِيْنَ ﴿٤٢﴾

43. Nítorí náà, fi wọ́n sílẹ̀ kí wọ́n máa sòrò asán, kí wọ́n sì máa ṣe ere títí wọn yóò fi pàdé ọjọ́ wọn náà tí a ṣe ìlérí rẹ̀ fún wọn.

فَذَرْهُمْ يَخُوْضُوْا وَيَلْعَبُوْا حَتّٰى يُلٰقُوْا يَوْمَهُمُ الَّذِيْ يُوْعَدُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Ọjọ́ tí wọn o yára jáde kúrò nínú ibojì wọn bí ìgbà tíwọ́n ń sáré ìje ni.

يَوْمَ يَخْرُجُوْنَ مِنَ الْاَجْدَاثِ سِرَاعًا كَاَنَّهُمْ اِلٰى نُصُبٍ يُّوْفِضُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. (Pẹ̀lú) Ìrẹ̀wẹ̀sì ní ojú wọn, ìtìjú yóò sì bá wọn. Báyìí ní ọjọ́ tí a ṣèlérí rẹ̀ fún wọn yóò ti rí.

خَاشِعَةً اَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۗ ذٰلِكَ الْيَوْمُ الَّذِيْ كَانُوْا يُوْعَدُوْنَ ﴿٤٥﴾

---




## NUUH

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́ , Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Dájúdájú, Àwa ni A rán Nuuh sí àwọn ènìyàn rẹ̀ (pé): “Kìlọ̀ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ kí ìyà olóró tó dé wá bá wọn”.

اِنَّآ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖٓ اَنْ اَنْذِرْ قَوْمَكَ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٢﴾

3. Ó wí pé Ẹyin ènìyàn mi, olùkìlọ̀ tí ó hàn gbangba ní èmí jẹ́ fún yín!

قَالَ يٰقَوْمِ اِنِّيْ لَكُمْ نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٣﴾

4. Kí ẹ baà le máa jọ́sìn fún Allah, kí ẹ páyà Rẹ̀, kí ẹ sì tẹ̀lẹ́ mi.

أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ﴿٤﴾

5. ‘Òun Yóò dárí àwọn ẹ̀ṣẹ̀ yín jì yín, Yóò sì lọ́ yín lára fún àsìkò tí a ti yàn. Dájúdájú, tí àsìkò tí Allah yàn bá ti tó, kò ṣeé dá dúró; ì bá ṣe pé ẹ̀yín mọ̀ ni!’

يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ إِنَّ أَجَلَ اللَّهِ إِذَا جَاءَ لَا يُؤَخَّرُ ۖ لَوْ كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٥﴾

6. Ó wí pé Olúwa mi, mo ti pe àwọn èniyàn mi lóru àti lọ́sàn-án.

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوْتُ قَوْمِي لَيْلًا وَنَهَارًا ﴿٦﴾

7. ‘Ṣùgbọ́n ìpè mi kò ṣe àlékún (rere) kan fún wọn bíkòṣe pé ó ń mú kí wọ́n sálọ sí i.

فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَائِي إِلَّا فِرَارًا ﴿٧﴾

8. ‘Nígbàkúùgbà tí mo bá ti pè wọ́n pé kí Ìwọ́ lè ṣe àforíjìn fún wọn, wọn á fi ọmọ ìka wọn dí etí wọn, wọn á sì fi aṣọ wọn bo ara wọn, wọn sì tún tẹramọ́ (ìwà íbi wọn) wọ́n sì ń gbèrú sí nínú ìgbéraga.

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوا أَصَابِعَهُمْ فِي آذَانِهِمْ وَاسْتَغْشَوْا ثِيَابَهُمْ وَأَصَرُّوا وَاسْتَكْبَرُوا اسْتِكْبَارًا ﴿٨﴾

9. ‘Lẹ́hìn náà, mó tún pè wọ́n ní gbangba.

ثُمَّ إِنِّي دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ﴿٩﴾

10. Mo tún ṣe wáàsí fún wọn ní gbangba mo sì tún bá wọn sọ̀rọ̀ ní ìkọ̀kọ̀.

ثُمَّ إِنِّي أَعْلَنتُ لَهُمْ وَأَسْرَرْتُ لَهُمْ إِسْرَارًا ﴿١٠﴾

11. ‘Mo sì wí pé, Ẹ tọrọ ìdáríjìn lọ́dọ̀ Olúwa yín; dájúdájú Òun jẹ́ Ọba Alàforíjìn jùlọ.

فَقُلْتُ اسْتَغْفِرُوا رَبَّكُمْ إِنَّهُ كَانَ غَفَّارًا ﴿١١﴾

12. ‘Yóò rọ òjò fún yín lọ́pọ̀lọpọ̀.

يُرْسِلِ السَّمَاءَ عَلَيْكُم مِّدْرَارًا ﴿١٢﴾

13. ‘Yóò ṣe àlékún ọrọ̀ àti ọmọ fún yín, Yóò sì tún fún yín ní ọ̀pọ̀lọpọ̀ oko àti àwọn akérémọdò pẹ̀lú.

وَيُمْدِدْكُم بِأَمْوَالٍ وَبَنِينَ وَيَجْعَل لَّكُمْ جَنَّاتٍ وَيَجْعَل لَّكُمْ أَنْهَارًا ﴿١٣﴾

14. 'Kí ní ṣe tí ẹ̀yin kò retí àpọ́nlé láti ọ̀dọ̀ Allah?

مَا لَكُمْ لَا تَرْجُونَ لِلّٰهِ وَقَارًا ﴿١٤﴾

15. 'Dájúdájú, Ó ti dá yín ní (lóríṣiríṣi ẹ̀dá àti) ní oríṣiríṣi ipò.

وَقَدْ خَلَقَكُمْ اَطْوَارًا ﴿١٥﴾

16. Ẹ̀yin kò ṣe àkíyèsí bí Allah ti ṣe ẹ̀dá àwọn ọ̀run méje nípele-nípele.

اَلَمْ تَرَوْا كَيْفَ خَلَقَ اللّٰهُ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ طِبَاقًا ﴿١٦﴾

17. Ó sì ṣe òṣùpá ní ìmọ́lẹ̀ sínú rẹ̀, Ó sì tún ṣe òòrùn náà ní àtùpà.

وَجَعَلَ الْقَمَرَ فِيهِنَّ نُورًا وَجَعَلَ الشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٧﴾

18. Allah sì jẹ́ kí ẹ dàgbà sókè (dáadáa) lórí ilẹ̀ – bí irúgbìn.

وَاللّٰهُ اَنْبَتَكُمْ مِنَ الْاَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٨﴾

19. Lẹ́hìn náà, Òun yóò dá yín padà sínú rẹ̀, Yóò sì tún mú yín jáde lọ́tun.

ثُمَّ يُعِيدُكُمْ فِيهَا وَيُخْرِجُكُمْ اِخْرَاجًا ﴿١٩﴾

20. Allah sì ṣe ilẹ̀ ní ìtẹ́ fún yín.

وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ بِسَاطًا ﴿٢٠﴾

21. Kí ẹ lè máa rìn lójú àwọn ọ̀nà tó gbòòrò lórí rẹ̀.

لِتَسْلُكُوا مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢١﴾ ع

ÌDÁ 2

22. Nuuh sì wí pé: "Olúwa mi, wọ́n ṣe àìgbọràn sí mi, wọ́n sì tẹ̀lé ẹni tí ohun-ìní àti àwọn ọmọ rẹ̀ kò ṣe nǹkan kan fún, bí kò ṣe àlékún sí àdánù rẹ̀.

قَالَ نُوحٌ رَبِّ اِنَّهُمْ عَصَوْنِي وَاتَّبَعُوا مَنْ لَمْ يَزِدْهُ مَالُهُ وَوَلَدُهُ اِلَّا خَسَارًا ﴿٢٢﴾

23. Wọ́n sì ti déte gíga kan".

وَمَكَرُوا مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٣﴾

24. Wọ́n wí (fún ara wọn) pé; "Ẹ má ṣe kọ àwọn òrìṣà yín sílẹ̀ – kí ẹ má ṣe kọ (òrìṣà) Wadd* àti Suwaa'* àti Yaguuth* àti Ya'uuk* àti Nasr* sílẹ̀.

وَقَالُوا لَا تَذَرُنَّ اٰلِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسْرًا ﴿٢٤﴾

---

* Orúkọ àwọn òrìṣà ilẹ̀ Lárúbáwá kí Islam tó dé

25. ‘Àti pé dájúdájú wọ́n ti ṣi ọ̀pọ̀lọpọ̀ ènìyàn lọ́nà, nítorí náà, má ṣe ṣe àlékún ohun kankan fún àwọn alábòsí bí kò ṣe àṣìṣe.’

وَقَدْ أَضَلُّوا كَثِيرًا ۖ وَلَا تَزِدِ الظَّٰلِمِينَ إِلَّا ضَلَٰلًا ٢٥

26. A sì tẹ̀ wọ́n rì nítorí àwọn ẹ̀ṣẹ̀ wọn, A sì mú kí wọ́n wọ iná. Wọn kò sì ní rí olùrànlọ́wọ́ kan fúnra wọn lẹ́hìn Allah.

مِّمَّا خَطِيٓـَٔـٰتِهِمْ أُغْرِقُوا فَأُدْخِلُوا نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ أَنصَارًا ٢٦

27. Nuuh sì wí pé; “Olúwa mi, má ṣe ṣẹ́ ẹnìkan kan kù nínú àwọn aláìgbàgbọ́ tí yóò máa gbé lórí ilẹ̀.

وَقَالَ نُوحٌ رَّبِّ لَا تَذَرْ عَلَى الْأَرْضِ مِنَ الْكَٰفِرِينَ دَيَّارًا ٢٧

28. ‘Dájúdájú, tí Ìwọ́ bá fi wọ́n sílẹ̀, wọn yóò máa ṣi àwọn ẹrúsìn Rẹ lọ́nà, wọn kò sì ní bí nǹkàn kan lọ́mọ ju pòkíì àti aláìmoore lọ.

إِنَّكَ إِن تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوٓا إِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ٢٨

29. ‘Olúwa mi, ṣe àforíjìn fún mi, àti àwọn ẹbí mi, àti fún àwọn tó bá wọ inú ilé mi ní olùgbàgbọ́ àti àwọn olùgbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin àti lóbìnrin. Má sì ṣe àlékún nǹkàn kan fún àwọn alábòsí bí kò ṣe ìparun”.

رَّبِّ اغْفِرْ لِي وَلِوَٰلِدَيَّ وَلِمَن دَخَلَ بَيْتِيَ مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَٰتِ ۖ وَلَا تَزِدِ الظَّٰلِمِينَ إِلَّا تَبَارًا ٢٩




## AL-JIN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ni Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́ Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Sọ pé; "Dájúdájú a ti ṣípayá fún mi pé, apá kan nínú àwọn Alijannu tẹ́tí sílẹ̀, wọ́n sì wí pé, dájúdájú àwá gbọ́ Al-kur an tí ó kún fún ìyanu.

قُلْ اُوْحِيَ اِلَيَّ اَنَّهُ اسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ الْجِنِّ فَقَالُوْٓا اِنَّا سَمِعْنَا قُرْاٰنًا عَجَبًا ۙ (٢)

3. Ó ń tọ́ ni sí ọ̀nà tí ó tọ́, àwá sì gbà á gbọ́ àwá kò sì ní wá orogún kankan pẹ̀lú Olúwa wa.

يَّهْدِيْٓ اِلَى الرُّشْدِ فَاٰمَنَّا بِهٖ ؕ وَلَنْ نُّشْرِكَ بِرَبِّنَآ اَحَدًا ۙ (٣)

4. Àti pé dájúdájú, Gíga ni Ọlá Olúwa wa, kò ní ìyàwó, bẹ́ẹ̀ kò sì ní ọmọ.

وَّاَنَّهٗ تَعٰلٰى جَدُّ رَبِّنَا مَا اتَّخَذَ صَاحِبَةً وَّلَا وَلَدًا ۙ (٤)

5. Àti pé, àwọn òmùgọ̀ nínú wa máa ń sọ̀rọ̀ tí kò tọ́ sí Allah.

وَّاَنَّهٗ كَانَ يَقُوْلُ سَفِيْهُنَا عَلَى اللّٰهِ شَطَطًا ۙ (٥)

6. Àwá lérò pé kò sí ènìyàn tàbí Àlùjànnú tó jẹ́ purọ́ mọ́ Allah.

وَّاَنَّا ظَنَنَّآ اَنْ لَّنْ تَقُوْلَ الْاِنْسُ وَالْجِنُّ عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا ۙ (٦)

7. Àti pé nítòótọ́, ó ń bẹ nínú àwọn ọkùnrin, láàrin àwọn ènìyàn abórí kúrá tí wọ́n ń wá ààbò lọ sí ọ̀dọ̀ àwọn ọkùnrin Àlùjànnú, wọ́n sì ń (tipa bẹ́ẹ̀) ṣe àlékún wọn (Àlùjànnú) ní ìgbéraga.

وَّاَنَّهٗ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ الْاِنْسِ يَعُوْذُوْنَ بِرِجَالٍ مِّنَ الْجِنِّ فَزَادُوْهُمْ رَهَقًا ۙ (٧)

8. Lóòótọ́ wọ́n ń rò gẹ́gẹ́ bí ẹ̀yin náà ti lérò pé Allah kì yóò gbé (òjíṣẹ́) kankan dìde mọ́.

وَّاَنَّهُمْ ظَنُّوْا كَمَا ظَنَنْتُمْ اَنْ لَّنْ يَّبْعَثَ اللّٰهُ اَحَدًا ۙ (٨)

9. “Àti pé àwa sì fẹ́ dé ojú-ọ̀run ṣùgbọ́n àwa rí i tí ó kún fún àwọn olùṣọ́ tí ó lágbára àti ọ̀ṣúṣú ìràwọ̀ abùyẹ̀rì.

وَّاَنَّا لَمَسْنَا السَّمَآءَ فَوَجَدْنٰهَا مُلِئَتْ
حَرَسًا شَدِيْدًا وَّشُهُبًا ﴿٩﴾

10. “Àwa a máa jókòó ní ààyè rẹ̀ kan láti tẹ́tí sílẹ̀. Ṣùgbọ́n ẹnikẹ̀ni tó bá ń tẹ́tí sílẹ̀ nísinsìnyí, yóò rí ìràwọ̀ abùyẹ̀rì kan tí ó lúgọ dè é.

وَّاَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَاعِدَ لِلسَّمْعِ ؕ
فَمَنْ يَّسْتَمِعِ الْاٰنَ يَجِدْ لَهٗ شِهَابًا رَّصَدًا ﴿١٠﴾

11. Àwa kò mọ̀ pé, bóyá aburú ni a gbà lérò fún àwọn tó ń bẹ lórí ilẹ̀ tàbí Olúwa wọn ń fẹ́ láti tọ́ wọn sọ́nà.

وَّاَنَّا لَا نَدْرِيْٓ اَشَرٌّ اُرِيْدَ بِمَنْ فِى
الْاَرْضِ اَمْ اَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ﴿١١﴾

12. Àwọn olùṣerere ń bẹ nínú wa, àwọn irú mìíràn tó yàtọ̀ sí wa nínú wa, àwa jẹ́ ìjọ tí ń rìn ní ọ̀nà ọ̀tọ̀ọ̀tọ̀.

وَّاَنَّا مِنَّا الصّٰلِحُوْنَ وَمِنَّا دُوْنَ ذٰلِكَ ؕ
كُنَّا طَرَآئِقَ قِدَدًا ﴿١٢﴾

13. Àwá sì mọ̀ pé a kò lè dojú (ètò) Allah bolẹ̀ lórí ilẹ̀, bẹ́ẹ̀ a kò sì lè sá mọ́ Ọn lọ́wọ́ pẹ̀lú fífò lọ.

وَّاَنَّا ظَنَنَّآ اَنْ لَّنْ نُّعْجِزَ اللّٰهَ فِى الْاَرْضِ وَ
لَنْ نُّعْجِزَهٗ هَرَبًا ﴿١٣﴾

14. Nígbà tí a sì gbọ́ ìtọ́sọ́nà àwá gbà á gbọ́. Ẹnikẹ́ni tó bá gba Olúwa rẹ̀ gbọ́ kò ní bẹ̀rù àdánù, bẹ́ẹ̀ kò sì ní bẹ̀rù àbòsí.

وَّاَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا الْهُدٰٓى اٰمَنَّا بِهٖ ؕ فَمَنْ
يُّؤْمِنْۢ بِرَبِّهٖ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَّلَا
رَهَقًا ﴿١٤﴾

15. ti pé, àwọn olùjurawọnsílẹ̀ fún Allah ń bẹ nínú wa, bẹ́ẹ̀ àwọn olùyápà náà sí wà nínú wa. Nítorí náà, ẹníkẹni tó bá ju ara rẹ̀ sílẹ̀, àwọn wọ̀nyí ni wọ́n ń wá ọ̀nà tí ó tọ́.

وَّاَنَّا مِنَّا الْمُسْلِمُوْنَ وَمِنَّا الْقٰسِطُوْنَ ؕ
فَمَنْ اَسْلَمَ فَاُولٰٓئِكَ تَحَرَّوْا رَشَدًا ﴿١٥﴾

16. Àti pé, ní ti àwọn olùyápà, àwọn ni yóò jẹ́ igi-ìkòná iná Jahanama.

وَاَمَّا الْقٰسِطُوْنَ فَكَانُوْا لِجَهَنَّمَ
حَطَبًا ﴿١٦﴾

17. Àti pé tí wọ́n bá dúró sí ojú-ọ̀nà (tí ó tọ́), Àwa yóò rọ omi òjò fún wọn lọ́pọ̀lọpọ̀.

وَّاَنْ لَّوِ اسْتَقَامُوْا عَلَى الطَّرِيْقَةِ لَاَسْقَيْنٰهُمْ مَّآءً غَدَقًا ١٧

18. Kí Á baà lè fi dán wọn wò, ẹnikẹ́ni tó bá sì gbunrí kúrò nínú ìrántí Olúwa rẹ, Òun yóò fi ìyà tí ó nira jẹ ẹ́.

لِّنَفْتِنَهُمْ فِيْهِ ۚ وَمَنْ يُّعْرِضْ عَنْ ذِكْرِ رَبِّهٖ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ١٨

19. Dájúdájú, gbogbo ilé ìjọ́sìn ti Allah ní í ṣe, ẹ má ṣe ké pe nǹkan míràn yàtọ̀ sí Allah.

وَّاَنَّ الْمَسٰجِدَ لِلّٰهِ فَلَا تَدْعُوْا مَعَ اللّٰهِ اَحَدًا ١٩

20. Àti pé nígbà tí ẹrúsìn Allah náà bá sì dúró tí ó ń ké pè É, wọn yóò fẹ́rẹ̀ fún un pa.

وَّاَنَّهٗ لَمَّا قَامَ عَبْدُ اللّٰهِ يَدْعُوْهُ كَادُوْا يَكُوْنُوْنَ عَلَيْهِ لِبَدًا ٢٠ ع

ÌDÁ 2

21. Wí pé, "Olúwa mi ni èmí ń ké pè, èmi kò sì ní bá A wá orogún kankan".

قُلْ اِنَّمَآ اَدْعُوْا رَبِّيْ وَلَآ اُشْرِكُ بِهٖٓ اَحَدًا ٢١

22. Wí pé, 'èmi kò ní agbára láti ṣe ìpalára tàbí oore kan fún yín .

قُلْ اِنِّيْ لَآ اَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَّلَا رَشَدًا ٢٢

23. Wí pé, 'Kò sí ẹni tí ó le dáàbò bò mí kúrò lọ́dọ̀ Allah, bẹ́ẹ̀ ni èmi kò rí ẹni tí mo lè sádi yàtọ̀ sí Òun.

قُلْ اِنِّيْ لَنْ يُّجِيْرَنِيْ مِنَ اللّٰهِ اَحَدٌ ۙ وَّلَنْ اَجِدَ مِنْ دُوْنِهٖ مُلْتَحَدًا ٢٣

24. (Tèmi ni) láti mú ọ̀rọ̀ Allah àti iṣẹ́ Rẹ̀ dópin. Ẹnikẹ́ni tí ó bá sì ṣe àìgbọràn sí Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀, dájúdájú iná Jahanama yóò jẹ́ tirẹ̀, ibẹ̀ ni yóò máa gbé títí láé.

اِلَّا بَلٰغًا مِّنَ اللّٰهِ وَرِسٰلٰتِهٖ ۚ وَمَنْ يَّعْصِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ فَاِنَّ لَهٗ نَارَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ٢٤

25. (Wọn yóò tẹ síwájú nínú àìgbàgbọ́) Títí tí wọn yóò rí ohun tí a ṣe ìlérí rẹ̀ fún wọn. Nígbà náà wọn yóò wá mọ, ẹni tí kò lágbára nípa níní olùrànlọ́wọ́ tí ó sì kéré níye.

حَتّٰٓى اِذَا رَاَوْا مَا يُوْعَدُوْنَ فَسَيَعْلَمُوْنَ مَنْ اَضْعَفُ نَاصِرًا وَّاَقَلُّ عَدَدًا ٢٥

26. Sọ wí pé, ‘Èmi kò mọ̀ bóyá ohun tí a ṣe ìlérí rẹ̀ fún yín ti súnmọ́ tàbí Olúwa mi yóò fi sí àsìkò tí ó jìnnà.

قُلْ إِنْ أَدْرِيٓ أَقَرِيبٌ مَّا تُوعَدُونَ أَمْ
يَجْعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ٢٦

27. Òun ni Olùmọ̀ ohun tí ó pamọ́, Òun kò sì fi ìkọ̀kọ̀ Rẹ̀ hàn ẹnìkan kan.

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ٢٧

28. Àyàfi ẹni tí ó bá yàn ní òjíṣẹ́. Níwájú àti lẹ́hìn rẹ̀ (ojiṣẹ náà) ni àwọn (Màláíkà) yóò máa tò sí, bí olùṣọ́.

إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُۥ يَسْلُكُ
مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ رَصَدًا ٢٨

29. Kí Ó baà lè mọ̀ pé wọ́n (àwọn ọjiṣẹ Rẹ̀) ti jẹ́ iṣẹ́ Olúwa wọn. Òun sì yí gbogbo tí ń bẹ pẹ̀lú wọn po, Ó sì ń ṣe òǹkà gbogbo nǹkan.

لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا۟ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَ
أَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَىْءٍ
عَدَدًۢا ٢٩ ع




## AL-MUSSAMMIL

*(A sọ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

2. Ìwọ tí o yí aṣọ mọ́ra,

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمُزَّمِّلُ ٢

3. Dìde (fún ìrun kíkí) lóru àyàfi àsìkò díẹ̀ (ni kí o fi sùn);

قُمِ ٱلَّيْلَ إِلَّا قَلِيلًا ٣

4. Ìdajì rẹ̀ tàbí kí o dín in kù díẹ̀,

نِّصْفَهُۥٓ أَوِ ٱنقُصْ مِنْهُ قَلِيلًا ٤

5. Tàbí kí o ṣe àlékún rẹ̀ díẹ̀, kí o sì máa ka Al-Kur an pẹ̀lẹ́pẹ̀lẹ́ pẹ̀lú àfọkànsí.

أَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ ٱلْقُرْءَانَ تَرْتِيلًا ٥

6. Dájúdájú Àwa ń gbé iwọ̀ kan fún ọ pẹ̀lú ọ̀rọ̀ tí ó wúwo.

إِنَّا سَنُلْقِي عَلَيْكَ قَوْلًا ثَقِيلًا ٦

7. Dájúdájú, ìdìde lóru (fún ìrun kíkí) ni ọ̀nà tó dára jù láti rẹ̀ (ara ẹni) sílẹ̀ àti ọ̀nà tó dára jù láti sọ ọ̀rọ̀ (nínú àdúrà).

إِنَّ نَاشِئَةَ اللَّيْلِ هِيَ أَشَدُّ وَطْئًا وَأَقْوَمُ قِيلًا ٧

8. Dájúdájú ìwọ ní ọ̀pọ̀lọpọ̀ iṣẹ́ láti ṣe ní ọ̀sán.

إِنَّ لَكَ فِي النَّهَارِ سَبْحًا طَوِيلًا ٨

9. Máa rántí Orúkọ Olúwa rẹ̀ kí o sì tẹra mọ́ ìjọ́sìn fún Un tọkàntọkàn.

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ إِلَيْهِ تَبْتِيلًا ٩

10. Olúwa ìlà-oòrùn àti ìwọ-oòrùn, kò sí ọlọ́run mìíràn àyàfi Òun. Nítorí náà, Òun ni kí o mú ní Aláàbò.

رَبُّ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَاتَّخِذْهُ وَكِيلًا ١٠

11. Ní ìfaradà fún ohun tí wọ́n ń sọ; kí o sì fi wọ́n sílẹ̀ ni ó rẹwà.

وَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَاهْجُرْهُمْ هَجْرًا جَمِيلًا ١١

12. Kí o sì fi Mi sílẹ̀ pẹ̀lú àwọn tí wọ́n kọ (òdodo), àwọn ti ara dẹ̀, tí wọ́n sì ní ọ̀pọ̀ (ohun ìní), kí o sì lọ́ wọn lára fún ìgbà díẹ̀.

وَذَرْنِي وَالْمُكَذِّبِينَ أُولِي النَّعْمَةِ وَمَهِّلْهُمْ قَلِيلًا ١٢

13. Dájúdájú, àwọn ṣẹ́kẹ́ṣẹkẹ̀ (ńláńlá) ń bẹ lọ́dọ̀ Wa àti iná (tí ń jó geregere).

إِنَّ لَدَيْنَا أَنْكَالًا وَجَحِيمًا ١٣

14. Àti oúnjẹ tí ń há ni lọ́fun pẹ̀lú ìyá olóró,

وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَعَذَابًا أَلِيمًا ١٤

15. Ní Ọjọ́ tí ilẹ̀ àti òkè yóò mì tìtì, tí àwọn òkè yóò sì dà gẹ́gẹ́ bí yanrìn tí a kó jọ tí ó túká.

يَوْمَ تَرْجُفُ الْأَرْضُ وَالْجِبَالُ وَكَانَتِ الْجِبَالُ كَثِيبًا مَهِيلًا ١٥

16. Dájúdájú, Àwa ti rán Òjíṣẹ́ kan sí yín ní ẹlẹ́rìí lórí yín gẹ́gẹ́ bí A ti ṣe rán Òjíṣẹ́ kan sí Fir'aona.

إِنَّا أَرْسَلْنَا إِلَيْكُمْ رَسُولًا شَاهِدًا عَلَيْكُمْ كَمَا أَرْسَلْنَا إِلَىٰ فِرْعَوْنَ رَسُولًا ١٦

17. Fir'aona sì kọ ti Òjíṣẹ́ náà. A sì fi ìyà tí ó le koko jẹ ẹ́.

فَعَصَىٰ فِرْعَوْنُ الرَّسُولَ فَأَخَذْنَاهُ
أَخْذًا وَبِيلًا ﴿١٧﴾

18. Nígbà náà, tí ẹ bá ṣe àìgbàgbọ́, báwo ni ẹ̀yin yóò ṣe dáàbò bo (ara yín) lọ́wọ́ ọjọ́ tí yóò sọ ìrun orí àwọn ọmọ kéékèèké di ewú.

فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرْتُمْ يَوْمًا
يَجْعَلُ الْوِلْدَانَ شِيبًا ﴿١٨﴾

19. (Ní ọjọ́ náà) ọ̀run yóò fàya, ìlérí Rẹ̀ yóò sì rí àmúṣẹ.

السَّمَاءُ مُنفَطِرٌ بِهِ ۚ كَانَ وَعْدُهُ
مَفْعُولًا ﴿١٩﴾

20. Dájúdájú, èyí jẹ́ ìrántí, nítorí náà kí ẹnikẹ́ni tó bá fẹ́ – gba ọ̀nà tí ó tọ́, lọ sọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀.

إِنَّ هَٰذِهِ تَذْكِرَةٌ ۖ فَمَن شَاءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ
رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿٢٠﴾ ع ١٣

ÌDÁ 2

21. Dájúdájú, Olúwa rẹ mọ̀ pé ìwọ a máa (gbé ìrun) dúró fún bí ìpín méjì nínú ìpín mẹ́ta òru (nígbà míràn) ìdá méjì tàbí ìpín kan nínú ìdá mẹ́ta òru àti apá kan nínú àwọn tí wọ́n wà pẹ̀lú rẹ̀. Allah ní Í máa ń ṣe òdiwọ̀n òru àti ọ̀sán. Òun mọ̀ pé ẹ̀yin kò lè ṣe òǹkà rẹ̀, nítorí náà Òún ti gba ìrònúpìwàdà yín. Ẹ ka èyí tó bá rọ̀ yín lọ́rùn nínú Al-Kur'an. Òún mọ̀ pé aláàárẹ̀ lè wà nínú yín àti àwọn mìíràn tí ń ṣe ìrìn-àjò lóri ilẹ̀ láti máa wá ojú rere Allah àti àwọn mìíràn tí ń jagun lójú ọ̀nà ti Allah. Nítorí náà, ẹ ka èyí tí ó bá rọ̀ yín lọ́run nínú rẹ̀, kí ẹ sì máa gbé ìrun dúró, kí ẹ máa yọ sàká, kí ẹ sì yá Allah ní owó ní yíyá tí ó dára. Ohunkóhun tí ẹ̀yin bá sì tì síwájú nínú ohun tí ó dára fún

إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِن ثُلُثَيِ
اللَّيْلِ وَنِصْفَهُ وَثُلُثَهُ وَطَائِفَةٌ مِّنَ
الَّذِينَ مَعَكَ ۚ وَاللَّهُ يُقَدِّرُ اللَّيْلَ وَ
النَّهَارَ ۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحْصُوهُ فَتَابَ
عَلَيْكُمْ ۖ فَاقْرَءُوا مَا تَيَسَّرَ مِنَ الْقُرْآنِ ۚ
عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرْضَىٰ ۙ وَ
آخَرُونَ يَضْرِبُونَ فِي الْأَرْضِ يَبْتَغُونَ
مِن فَضْلِ اللَّهِ ۙ وَآخَرُونَ يُقَاتِلُونَ فِي
سَبِيلِ اللَّهِ ۖ فَاقْرَءُوا مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۙ وَ
أَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَقْرِضُوا
اللَّهَ قَرْضًا حَسَنًا ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا
لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ عِندَ اللَّهِ هُوَ
خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًا ۚ وَاسْتَغْفِرُوا اللَّهَ ۖ إِنَّ

ع اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٢١

èmí yín – èyin yóò rí i gbà lódò Allah, èyí yóò sì jé èsan tí ó dára tí ó sì tóbi. E máa wá ìdáríjì Allah! Dájúdájú, Allah ni Oba Aláforíjì, Aláàánú jùlo.




## AL-MUDDASSIR

*(A sò ó kalè síwájú Hijrah)*

1. Ní Orúko Allah, Olóore òfé, Aláàánú jùlo.
بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Ìwo tí ó ti fi aso bo ara (re)!
يَا أَيُّهَا الْمُدَّثِّرُ ٢

3. Dìde kí o máa se ìkìlò.
قُمْ فَأَنذِرْ ٣

4. Kí o sì máa gbe títóbi fún Olúwa.
وَرَبَّكَ فَكَبِّرْ ٤

5. Àti àwon aso re, máa fò wón mó.
وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ ٥

6. Kí o si máa jìnnà sí ohun àìmò.
وَالرُّجْزَ فَاهْجُرْ ٦

7. Má sì se ìtore àánú nítorí àtigba òpò padà,
وَلَا تَمْنُن تَسْتَكْثِرُ ٧

8. Kí o máa se ìfaradà nítorí ti Olúwa re.
وَلِرَبِّكَ فَاصْبِرْ ٨

9. Nítorí pé nígbà tí a bá fon fèrè.
فَإِذَا نُقِرَ فِي النَّاقُورِ ٩

10. Ojó náà yóò jé ojó ìsòro.
فَذَٰلِكَ يَوْمَئِذٍ يَوْمٌ عَسِيرٌ ١٠

11. Fún àwon aláìgbàgbó, kì yóó sí rorùn.
عَلَى الْكَافِرِينَ غَيْرُ يَسِيرٍ ١١

12. Fi mí sílè pèlú eni tí Mo dá ní Èmi nìkan.
ذَرْنِي وَمَنْ خَلَقْتُ وَحِيدًا ١٢

13. Tí Mo sì fún ní ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọrọ̀,

وَّجَعَلْتُ لَهٗ مَالًا مَّمْدُوْدًاۙ ﴿١٣﴾

14. Àti àwọn ọmọkùnrin tí wọ́n wà pẹ̀lú rẹ̀.

وَّبَنِيْنَ شُهُوْدًاۙ ﴿١٤﴾

15. Tí Mo sì ṣe gbogbo nǹkan ní ìrọ̀rùn fún.

وَّمَهَّدْتُّ لَهٗ تَمْهِيْدًاۙ ﴿١٥﴾

16. Síbẹ̀síbẹ̀, ó ń fẹ́ kí N ṣe àlékún sí i fún òun.

ثُمَّ يَطْمَعُ اَنْ اَزِيْدَۙ ﴿١٦﴾

17. Rárá o! dájúdájú ó ti ṣe àtakò sí àwọn Àmì Wa.

كَلَّاۗ اِنَّهٗ كَانَ لِاٰيٰتِنَا عَنِيْدًاۗ ﴿١٧﴾

18. Láìpẹ́ ni Èmi yóò fi ìyà tí ń mu ni lómi jẹ ẹ́.

سَاُرْهِقُهٗ صَعُوْدًاۗ ﴿١٨﴾

19. Dájúdájú, ó ti ronú jinlẹ̀, ó sì ti ṣe ìpinnu.

اِنَّهٗ فَكَّرَ وَقَدَّرَۙ ﴿١٩﴾

20. Ṣùgbọ́n kí ìparun máa bá a, nítorí ìpinnu rẹ̀.

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَۙ ﴿٢٠﴾

21. Lẹ́ẹ̀kan sí i, kí ìparun máa bá a nítorí ìpinnu rẹ̀.

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَۙ ﴿٢١﴾

22. Lẹ́hìn náà ó wòye.

ثُمَّ نَظَرَۙ ﴿٢٢﴾

23. Lẹ́hìn náà ó fajúro, ó sì dijúmọ́rí.

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَۙ ﴿٢٣﴾

24. Ó sì pẹ̀hìndà pẹ̀lú ìgbéraga.

ثُمَّ اَدْبَرَ وَاسْتَكْبَرَۙ ﴿٢٤﴾

25. Lẹ́hìn náà, ó wí pé, 'Èyí kò jẹ́ nǹkan kan bíkòṣe ìdan àtọwọ́dọ́wọ́.

فَقَالَ اِنْ هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ يُّؤْثَرُۙ ﴿٢٥﴾

26. Èyí kò jẹ́ nǹkan kan ju ọ̀rọ̀ ẹ̀dá abara lọ.'

اِنْ هٰذَآ اِلَّا قَوْلُ الْبَشَرِۗ ﴿٢٦﴾

27. Èmi ń bọ̀ wá gbé e jù sínú 'Sakaru'.

سَاُصْلِيْهِ سَقَرَ ﴿٢٧﴾

28. Àti pé kí ni yóò jẹ́ kí ìwọ́ mọ ohun tí ń jẹ́ 'Sakaru'?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا سَقَرُۗ ﴿٢٨﴾

29. Kì í dá ẹnìkan kan sí, kì í sì í dá nǹkan kan sí.

لَا تُبْقِيْ وَلَا تَذَرُ ﴿٢٩﴾

30. Ó máa ń jó awọ ara.

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ ﴿٣٠﴾

31. Àwọn (Màláíkà) mọ́kàndínlógún ni yóò máa sọ́ ọ.

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ﴿٣١﴾

32. Àti pé Àwa kò ṣe ẹnikẹ́ni ní Olùṣọ́ Iná náà bí kò ṣe àwọn Màláíkà, A kò sì pinnu òǹkà wọn lásán bí kò ṣe kí ó lè jẹ́ àdánwò fún àwọn aláìgbàgbọ́, kí àwọn tí a fún ní Ìwé lè mọ̀ àmọ̀dájú, kí àwọn tó gbàgbọ́ lódodo lè lékún sí i nínú ìgbàgbọ́, kí àwọn tí a fún ní Ìwé àti àwọn olùgbàgbọ́ òdodo má baà ṣiyèméjì; àti kí àwọn ẹni tí àrùn ń bẹ ní ọkàn wọn àti àwọn aláìgbàgbọ́ baà lè wí pé; ‘Kí ni Allah gbà lérò nípa irú àpèjúwe báyìí?’ Bẹ́ẹ̀ gẹ́gẹ́ ni Allah máa ń fi ẹni tí Ó bá fẹ́ sílẹ̀ nínú ìṣìnà, A sì máa tọ́ ẹni tí ó bá wù Ú sọ́nà. kò sí ẹni tí ó lẹ̀ mọ iye ọmọ ogun Olúwa rẹ àyàfi Òun. Eléyìí kò sì jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe ìrántí fún ẹ̀dá èniyàn.

وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحٰبَ النَّارِ إِلَّا مَلٰٓئِكَةً ۙ وَّمَا
جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۙ
لِيَسْتَيْقِنَ الَّذِيْنَ أُوْتُوا الْكِتٰبَ وَيَزْدَادَ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا إِيْمَانًا وَّلَا يَرْتَابَ الَّذِيْنَ
أُوْتُوا الْكِتٰبَ وَالْمُؤْمِنُوْنَ ۙ وَلِيَقُوْلَ
الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ وَّالْكٰفِرُوْنَ
مَاذَآ أَرَادَ اللّٰهُ بِهٰذَا مَثَلًا ۚ كَذٰلِكَ يُضِلُّ
اللّٰهُ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَمَا
يَعْلَمُ جُنُوْدَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ وَمَا هِيَ إِلَّا
ذِكْرٰى لِلْبَشَرِ ﴿٣٢﴾ ع

ÌDÁ 2

33. Ẹ gbọ́, Mo fi òṣùpá búra!

كَلَّا وَالْقَمَرِ ﴿٣٣﴾

34. Àti òru nígbà tí ó bá pẹ̀hìndà.

وَاللَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ﴿٣٤﴾

35. Àti owurọ nígbà ti o ba tan ìmọ́lẹ̀.

وَالصُّبْحِ إِذَآ أَسْفَرَ ﴿٣٥﴾

36. Dájúdájú, ó jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ohun tí ó burú jùlọ.

إِنَّهَا لَإِحْدَى الْكُبَرِ ﴿٣٦﴾

37. Ìkìlọ̀ ni fún ẹ̀dá èniyàn.

نَذِيْرًا لِّلْبَشَرِ ﴿٣٧﴾

38. Fún ẹni náà nínú yín tí ó bá ń fẹ́ ìlọsíwájú tàbí ìfàsẹ́hìn.
لِمَن شَآءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ٣٨

39. Olúkúlùkù ẹ̀mí ni yóò dáhùn fún ohun tí ó bá ṣe.
كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ ٣٩

40. Àyàfi àwọn èrò apá ọ̀tún.
إِلَّآ أَصْحَـٰبَ ٱلْيَمِينِ ٤٠

41. Wọn yóò máa bi ara wọn léèrè nínú Ọgbà ìdẹ̀ra
فِى جَنَّـٰتٍ يَتَسَآءَلُونَ ٤١

42. Nípa àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀.
عَنِ ٱلْمُجْرِمِينَ ٤٢

43. ‘Ki ni gbé yín dé inú iná Sakaru?’
مَا سَلَكَكُمْ فِى سَقَرَ ٤٣

44. Wọn yóò sọ pé, ‘Àwa kò sí nínú àwọn kírunkírun,
قَالُوا۟ لَمْ نَكُ مِنَ ٱلْمُصَلِّينَ ٤٤

45. Àwa kò sì jẹ́ ẹni tí ń fún aláìní ní oúnjẹ.
وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ ٱلْمِسْكِينَ ٤٥

46. ‘A sì tún pẹ̀lú àwọn onísọkúsọ nígbà tí wọ́n bá ń sọ ọ́.
وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ ٱلْخَآئِضِينَ ٤٦

47. ‘Àti pé àwa pe ọjọ́ ìdájọ́ nírọ́.
وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ ٱلدِّينِ ٤٧

48. ‘Títí tí ikú fi ká wa mọ́.’
حَتَّىٰٓ أَتَىٰنَا ٱلْيَقِينُ ٤٨

49. Nítorí náà, ìpẹ̀ síṣe àwọn olùṣìpẹ̀ kò lè ṣe wọ́n ní oore kan.
فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَـٰعَةُ ٱلشَّـٰفِعِينَ ٤٩

50. Kí ní ṣe wọ́n tí wọ́n fi ń gbúnrí kúrò níbi ìrántí,
فَمَا لَهُمْ عَنِ ٱلتَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ ٥٠

51. Tí wọ́n sì dà gẹ́gẹ́ bí àwọn kẹ́tẹ́kẹ́tẹ́ tí ẹ̀rù ń bà
كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ٥١

52. Tí wọ́n ń sálọ fún kìnìún?
فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍۭ ٥٢

53. Bẹ́ẹ̀ kọ́, olúkúlùkù wọn ni ó ń fẹ́ kí a fún òun ní Ìwé kan tí a ṣí sílẹ̀.
بَلْ يُرِيدُ كُلُّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ٥٣

54. Láéláé! Dájúdájú wọn kò bẹ̀rù ọjọ́ ìkẹhìn.
كَلَّا ۖ بَل لَّا يَخَافُونَ ٱلْـَٔاخِرَةَ ٥٤

55. Láéláé! Dájúdájú ìrántí ni ó jẹ́.

كَلَّآ إِنَّهُۥ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٥﴾

56. Nítorí náà, ẹnikẹ́ni tí ó bá fẹ́ kí ó tẹ́tí sí i.

فَمَن شَآءَ ذَكَرَهُۥ ﴿٥٦﴾

57. Wọn kò sì ní tẹ́tí gbọ́ ọ, àyàfi tí Allah bá fẹ́. Òun ni Ẹni tí ó tọ́ kí a páyà Rẹ̀. Òun sì ni Ẹni tí Ó máa ń foríjin ni.

وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ ٱللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ ٱلتَّقْوَىٰ وَأَهْلُ ٱلْمَغْفِرَةِ ﴿٥٧﴾

---




## AL-KIYAAMA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Ẹ kíyèsi! Mo fi ọjọ́ Àjíǹde ṣe ẹ̀rí.

لَآ أُقْسِمُ بِيَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿٢﴾

3. Mo tún fi ọkàn tó ń dá ara rẹ̀ lẹ́bi búra.

وَلَآ أُقْسِمُ بِٱلنَّفْسِ ٱللَّوَّامَةِ ﴿٣﴾

4. Àbí ènìyàn ha rò pé A kò ní kó àwọn egungun òun jọ ni bí?

أَيَحْسَبُ ٱلْإِنسَٰنُ أَلَّن نَّجْمَعَ عِظَامَهُۥ ﴿٤﴾

5. Bẹ́ẹ̀ ni, Àwa ní agbára láti tún àwọn ọmọ ìka rẹ̀ tò ní dọ́gbaǹdọ́gba.

بَلَىٰ قَٰدِرِينَ عَلَىٰٓ أَن نُّسَوِّىَ بَنَانَهُۥ ﴿٥﴾

6. Ṣùgbọ́n ènìyàn ṣá fẹ́ẹ́ láti máa dá ẹ̀ṣẹ̀ sí i bí òun ti ń tẹ̀ṣíwájú.

بَلْ يُرِيدُ ٱلْإِنسَٰنُ لِيَفْجُرَ أَمَامَهُۥ ﴿٦﴾

7. Yóò máa bèèrè pé nígbàwo ni ọjọ́ Àjíǹde?

يَسْـَٔلُ أَيَّانَ يَوْمُ ٱلْقِيَٰمَةِ ﴿٧﴾

8. Nígbà tí ojú bá ń ṣe bàìbàì,

فَإِذَا بَرِقَ ٱلْبَصَرُ ﴿٨﴾

9. Tí òṣùpá yóò sì wọ òòkùn.

وَخَسَفَ ٱلْقَمَرُ ﴿٩﴾

وَجُمِعَ الشَّمْسُ وَالْقَمَرُ ﴿١٠﴾

10. Tí a ó sì pa òòrùn àti òṣùpá pọ̀n.

يَقُولُ الْإِنْسَانُ يَوْمَئِذٍ أَيْنَ الْمَفَرُّ ﴿١١﴾

11. Ní ọjọ́ náà ènìyàn yóò máa wí pé, ‘Níbo ni ààyè àsálà lónìí?’

كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١٢﴾

12. Rárá o! kò sí ààyè àsálà.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ الْمُسْتَقَرُّ ﴿١٣﴾

13. Ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ nìkan ni ibi ìfarapamọ́ sí lọ́jọ́ náà.

يُنَبَّأُ الْإِنْسَانُ يَوْمَئِذٍ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ ﴿١٤﴾

14. Ní ọjọ́ náà ni a ó sọ fún ènìyàn nípa iṣẹ́ tí òun ti ṣe àti nípa èyí tí òun ti fi sílẹ̀ láìṣe.

بَلِ الْإِنْسَانُ عَلَىٰ نَفْسِهِ بَصِيرَةٌ ﴿١٥﴾

15. Bẹ́ẹ̀ kọ́, ẹ̀dá ènìyàn rí ara rẹ̀ tán.

وَلَوْ أَلْقَىٰ مَعَاذِيرَهُ ﴿١٦﴾

16. Bí ó tilẹ̀ jẹ́ wí pé òun yóò kọ́kọ́ wá àwíjàre.

لَا تُحَرِّكْ بِهِ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِ ﴿١٧﴾

17. Má ṣe máa lo ahọn rẹ láti kanju kà a.

إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُ وَقُرْآنَهُ ﴿١٨﴾

18. Dájúdájú Àwa ló ni ètò kíkójọ rẹ̀ (Al-Kur’an) àti kíka rẹ̀.

فَإِذَا قَرَأْنَاهُ فَاتَّبِعْ قُرْآنَهُ ﴿١٩﴾

19. Nítorí náà, nígbà tí Àwa bá ń kà á, kí ìwọ máa tẹ̀lé kíka rẹ̀.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُ ﴿٢٠﴾

20. Lẹ́hìn náà, dájúdájú Àwa ni A ni ètò agbọ́yé rẹ̀.

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ ﴿٢١﴾

21. Bẹ́ẹ̀ kọ́, ṣùgbọ́n ẹ fẹ́ràn ìgbésí ayé tí ń rékọjá lọ yìí.

وَتَذَرُونَ الْآخِرَةَ ﴿٢٢﴾

22. Ẹ kò sì kọbiara sí Ayé tí ń bọ̀.

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَاضِرَةٌ ﴿٢٣﴾

23. Àwọn ojú kan ní ọjọ́ náà yóò tùtù.

إِلَىٰ رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ﴿٢٤﴾

24. Tí wọn yóò máa wo Olúwa wọn.

25. Àwọn ojú mìíràn yóò sì sókùnkùn ní ọjọ́ náà. | وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ بَاسِرَةٌ ﴿٢٥﴾

26. Nípa mímọ̀ wí pé aburú ńlá kan yóò ṣẹlẹ̀ sí àwọn. | تَظُنُّ أَنْ يُفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ﴿٢٦﴾

27. Bẹ́ẹ̀ kọ́, nígbà tí ẹ̀mí bá dé gògóńgò. | كَلَّا إِذَا بَلَغَتِ التَّرَاقِيَ ﴿٢٧﴾

28. Tí a ó sì wí pé, ‘Ta ni ẹni tó lè gbà ọ́ là?’ | وَقِيلَ مَنْ رَاقٍ ﴿٢٨﴾

29. Yóò sì mọ̀ dájú pé àkókò ìpínyà ti de. | وَظَنَّ أَنَّهُ الْفِرَاقُ ﴿٢٩﴾

30. Ojúgun yóò sì máa gbá ara wọn. | وَالْتَفَّتِ السَّاقُ بِالسَّاقِ ﴿٣٠﴾

31. Ní ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀ ni a ó máa dà wọ́n lọ ní ọjọ́ náà. | إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ الْمَسَاقُ ﴿٣١﴾

ÌDÁ 2

32. Nítorí pé kò gba òdodo gbọ́, bẹ́ẹ̀ ni kì í jọ́sìn. | فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلَّىٰ ﴿٣٢﴾

33. Ṣùgbọ́n dípò bẹ́ẹ̀, ó pe ọ̀rọ̀ Allah) ní irọ́, ó sì kẹ́hìn sí i. | وَلَٰكِنْ كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿٣٣﴾

34. Ó sì lọ bá àwọn ènìyàn rẹ̀ pẹ̀lú ìgbéraga. | ثُمَّ ذَهَبَ إِلَىٰ أَهْلِهِ يَتَمَطَّىٰ ﴿٣٤﴾

35. Ègbé ni fún ọ, àní ègbé ni fún ọ. | أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰ ﴿٣٥﴾

36. Lẹ́hìn náà ègbé ni fún ọ, àní ègbé ni fún ọ. | ثُمَّ أَوْلَىٰ لَكَ فَأَوْلَىٰ ﴿٣٦﴾

37. Àbí ènìyàn ha ń rò pé a ó fi òun sílẹ̀ lásán? | أَيَحْسَبُ الْإِنْسَانُ أَنْ يُتْرَكَ سُدًى ﴿٣٧﴾

38. Òun kò ha ti jẹ́ omi lọ́gbọ́lọ́gbọ́ lásán tó ń tú jáde bí? | أَلَمْ يَكُ نُطْفَةً مِنْ مَنِيٍّ يُمْنَىٰ ﴿٣٨﴾

39. Lẹ́hìn náà, ó di ẹ̀jẹ̀ dídì, Òun sì ṣẹ̀dá rẹ̀ ní pípé.

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوّٰى ﴿٣٩﴾

40. Lẹ́hìn náà, Ó ṣe é ní méjìméjì, akọ àti abo.

فَجَعَلَ مِنْهُ الزَّوْجَيْنِ الذَّكَرَ وَالْاُنْثٰى ﴿٤٠﴾

41.Ǹjẹ́ Òun ti Ó ṣe èyí kò ha lágbára láti jí òkú dìde bí?

اَلَيْسَ ذٰلِكَ بِقٰدِرٍ عَلٰٓى اَنْ يُّحْيِيَ الْمَوْتٰى ﴿٤١﴾ ع ٢ ١٨

---




## AL-DAHR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Dájúdájú, àkókò ìgbà kan kò ha ti rékọjá lọ lórí èniyàn nígbà tí òun kò jẹ́ ẹni tí a lè sọ̀rọ̀ nípa rẹ̀ rárá bí?

هَلْ اَتٰى عَلَى الْاِنْسَانِ حِيْنٌ مِّنَ الدَّهْرِ لَمْ يَكُنْ شَيْـًٔا مَّذْكُوْرًا ﴿٢﴾

3. Dájúdájú, Àwa ti dá èniyàn láti inú omi lọ́gbọ́lọ́gbọ́ tí a rò pọ̀ mọ́ ara wọn; kí A baà lè dán an wò, nítorí náà, A ṣe é ní olùgbọràn, olùríran.

اِنَّا خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ نُّطْفَةٍ اَمْشَاجٍ ۖ نَّبْتَلِيْهِ فَجَعَلْنٰهُ سَمِيْعًۢا بَصِيْرًا ﴿٣﴾

4. A ti fi mọ ọ̀nà tí ó tọ́, bóyá ó lè máa dúpẹ́ oore tàbí yóò ṣe àìmoore.

اِنَّا هَدَيْنٰهُ السَّبِيْلَ اِمَّا شَاكِرًا وَّاِمَّا كَفُوْرًا ﴿٤﴾

5. Dájúdájú, Àwa ti pèsè ẹ̀wọ̀n ìrìn àti àjàgà ìrìn pẹ̀lú iná tí ń jó geregere sílẹ̀ dè àwọn aláìgbàgbọ́.

اِنَّآ اَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِيْنَ سَلٰسِلَاۡ وَاَغْلٰلًا وَّسَعِيْرًا ﴿٥﴾

6. Ṣùgbọ́n àwọn olódodo yóò mu nínú ife (ìmumi) tí a po káfúrà pọ̀ mọ́ ohun tí a fi ṣe é.

اِنَّ الْاَبْرَارَ يَشْرَبُوْنَ مِنْ كَاْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُوْرًا ﴿٦﴾

7. Láti inú omi ìşẹ́lẹ̀rú kan nínú èyí tí àwọn ẹrúsìn Allah yóò máa mu, tí yóò máa tú jáde gọ̀ọ̀rọ̀gọ̀.

عَيْنًا يَّشْرَبُ بِهَا عِبَادُ اللّٰهِ يُفَجِّرُوْنَهَا
تَفْجِيْرًا ۝٧

8. Wọ́n mú ìlérí wọn şẹ, wọ́n sì ń bẹ̀rù ọjọ́ kan tí ibi rẹ̀ yóò tàn kalẹ̀ lọ́pọ̀lọpọ̀.

يُوْفُوْنَ بِالنَّذْرِ وَيَخَافُوْنَ يَوْمًا كَانَ
شَرُّهٗ مُسْتَطِيْرًا ۝٨

9. Àti pé wọ́n ń fi oúnjẹ fún àwọn aláìní àti àwọn ọmọ òrukàn àti ẹrú, fún ìfẹ́ Rẹ̀.

وَيُطْعِمُوْنَ الطَّعَامَ عَلٰى حُبِّهٖ مِسْكِيْنًا
وَّيَتِيْمًا وَّاَسِيْرًا ۝٩

10. (Wọ́n sì wí pé), 'Àwa fún yín ní oúnjẹ láti fi wá ojú rere Allah ni, àwa kò bèèrè ẹ̀san kankan láti ọ̀dọ̀ yín, bẹ́ẹ̀ ni àwa kò sì wá ìdúpẹ́ láti ọ̀dọ̀ yín rárá'.

اِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ اللّٰهِ لَا نُرِيْدُ
مِنْكُمْ جَزَاۤءً وَّلَا شُكُوْرًا ۝١٠

11. 'Dájúdájú, àwa ń bẹ̀rù láti ọ̀dọ̀ Olúwa wa nípa ọjọ́ kan tí ó jẹ́ ti ìfajúro àti ìbànújẹ́.'

اِنَّا نَخَافُ مِنْ رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوْسًا
قَمْطَرِيْرًا ۝١١

12. Nítorí náà, Allah yóò gbà wọ́n là kúrò lọ́wọ́ aburú ọjọ́ náà, àti pé Òun yóò fún wọn ní ayọ̀ àti ìdùnnú tí ó kún rẹ́rẹ́.

فَوَقٰىهُمُ اللّٰهُ شَرَّ ذٰلِكَ الْيَوْمِ وَ
لَقّٰىهُمْ نَضْرَةً وَّسُرُوْرًا ۝١٢

13. Àti pé Òun yóò san ẹ̀san ìdúró şinşin wọn fún wọn pẹ̀lú Ọgbà ìdẹ̀ra àti asọ ayọmìnì (Sílíkì).

وَجَزٰىهُمْ بِمَا صَبَرُوْا جَنَّةً وَّحَرِيْرًا ۝١٣

14. Wọn yóò rọ̀gbọ̀kú nínú rẹ̀ lórí àwọn ibùsùn tí ó ga, ooru kò ní mú wọn níbẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni òtútù kò ní mú wọn.

مُّتَّكِـِٕيْنَ فِيْهَا عَلَى الْاَرَاۤىِٕكِ ۚ لَا
يَرَوْنَ فِيْهَا شَمْسًا وَّلَا زَمْهَرِيْرًا ۝١٤

15. Àti pé, ìbòji rẹ̀ yóò bò wọ́n lórí dáradára; àwọn èso rẹ̀ yóò wà ní àrọ́wọ́to wọn.

وَدَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلٰلُهَا وَذُلِّلَتْ
قُطُوْفُهَا تَذْلِيْلًا ۝١٥

16. A ó máa gbé ife fàdákà yí wọn ká àti àwọn ife onígò.

وَيُطَافُ عَلَيْهِم بِآنِيَةٍ مِّن فِضَّةٍ وَّ
أَكْوَابٍ كَانَتْ قَوَارِيرَا۠ ﴿١٦﴾

17. Àwọn ife tí a fi fàdákà ṣe, tí a ṣe wọ́n ní ìwọ̀ntún-ìwọ̀nsí.

قَوَارِيرَا۠ مِن فِضَّةٍ قَدَّرُوهَا تَقْدِيرًا ﴿١٧﴾

18. Àti pé wọn yóò máa mu omi tí a po atalẹ̀ pọ̀ mọ́ láti inú ife náà.

وَيُسْقَوْنَ فِيهَا كَأْسًا كَانَ مِزَاجُهَا
زَنجَبِيلًا ﴿١٨﴾

19. Láti orísun omi kan tí a ń pè ní Salsabila.

عَيْنًا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلْسَبِيلًا ﴿١٩﴾

20. Àwọn ọ̀dọ́mọkùnrin tí wọ́n kò ní kúrò ní èwe yóò máa rọkiriká wọn. Nígbà tí ìwọ bá rí wọn, ìwọ yóò rò pé wọ́n jẹ́ òkúta olówó iyebíye tí a fọ́n kálẹ̀.

وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُونَ ج
إِذَا رَأَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنثُورًا ﴿٢٠﴾

21. Nígbà tí ìwọ bá wò ó yíká, ìwọ yóò rí ìdẹ̀ra àti ìjọba tí ó tóbi.

وَإِذَا رَأَيْتَ ثَمَّ رَأَيْتَ نَعِيمًا وَّمُلْكًا
كَبِيرًا ﴿٢١﴾

22. Wọn yóò wọ aṣọ àrán fẹ́lẹ́fẹ́lẹ́ aláwọ̀ ewéko àti asọ àrán alágbàáà tó nípọn tí ó sì ń dán, a ó sì jẹ́ kí wọ́n wọ ẹ̀gbà ọwọ́ tí ó jẹ́ ti fàdákà. Olúwa wọn yóò sì fún wọn ní ohun mímu tí ó mọ́ kadara mu.

عَالِيَهُمْ ثِيَابُ سُندُسٍ خُضْرٌ وَّإِسْتَبْرَقٌ ز
وَّحُلُّوا أَسَاوِرَ مِن فِضَّةٍ ج وَسَقَاهُمْ
رَبُّهُمْ شَرَابًا طَهُورًا ﴿٢٢﴾

23. Eléyìí ni ẹ̀san yín àti pé akitiyan yín ti rí ìtẹ́wọ́gbà gidi.

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَاءً وَّكَانَ
سَعْيُكُم مَّشْكُورًا ﴿٢٣﴾ ع

ÌDÁ 2

24. Dájúdájú, Àwa ni A sọ Al-Kur'an kalẹ̀ fún ọ ní ìpele-ìpele.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْآنَ
تَنزِيلًا ﴿٢٤﴾

25. Nítorí náà, dúró de ìdájọ́ Olúwa rẹ pẹ̀lú sùúrù, kí o má sì ṣe tẹ̀ sí ọ̀kan kan nínú wọn (tí wọ́n jẹ́) ẹlẹ́ṣẹ̀ tàbí aláìmoore.

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ آثِمًا
أَوْ كَفُورًا ﴿٢٥﴾

26. Kí ìwọ́ sì máa rántí Orúkọ Olúwa rẹ láàárọ̀ àti lálẹ́.

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَّاَصِيْلًا ۚ ﴿٢٦﴾

27. Àti pé láàrin òru, kí ìwọ́ sí máa fi orí balẹ̀ fún Un àti pé kí o máa yín In lógo fún àkókò ìgbà pípẹ́ lóru náà.

وَمِنَ الَّيْلِ فَاسْجُدْ لَهٗ وَسَبِّحْهُ لَيْلًا
طَوِيْلًا ﴿٢٧﴾

28. Dájúdájú, àwọn wọ̀nyí nífẹ̀ẹ́ sí ayé tí ó ní ìrékọjá yìí, wọn kò sì kọbiara sí ọjọ́ ìṣòro kan tí ń bẹ níwáju wọn.

اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ يُحِبُّوْنَ الْعَاجِلَةَ وَيَذَرُوْنَ
وَرَآءَهُمْ يَوْمًا ثَقِيْلًا ﴿٢٨﴾

29. Àwa ti dá wọn, A sì fún ẹ̀dá wọn ní agbára, nígbà tí Àwa bá sì ti fẹ́ ni Àwa yóò fi àwọn mìíràn bí irú wọn pààrọ̀ wọn ní ipò wọn.

نَحْنُ خَلَقْنٰهُمْ وَشَدَدْنَآ اَسْرَهُمْ ۚ وَ
اِذَا شِئْنَا بَدَّلْنَآ اَمْثَالَهُمْ تَبْدِيْلًا ﴿٢٩﴾

30. Dájúdájú, èyí jẹ́ ìrántí, nítorí náà fún ẹnikẹ́ni tí ó bá fẹ́ gba ọ̀nà tí ó tọ́ lọ sọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀.

اِنَّ هٰذِهٖ تَذْكِرَةٌ ۚ فَمَنْ شَآءَ اتَّخَذَ
اِلٰى رَبِّهٖ سَبِيْلًا ﴿٣٠﴾

31. Àti pé ẹ̀yin kò lè fẹ́ nǹkan kan àyàfi tí Allah bá fẹ́. Dájúdájú, Allah jẹ́ Olùmọ̀ ohun gbogbo, Ọlọgbọ́n jùlọ.

وَمَا تَشَآءُوْنَ اِلَّآ اَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ ۗ اِنَّ
اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ۖ ﴿٣١﴾

32. Òun sì máa ń mú ẹnikẹ́ni tí Ó bá fẹ́ wọ inú Ìkẹ àánú Rẹ̀, ṣùgbọ́n ní ti àwọn alábòsí, Òun ti pèsè ìyà olóró sílẹ̀ fún wọn.

يُّدْخِلُ مَنْ يَّشَآءُ فِيْ رَحْمَتِهٖ ۗ وَ
الظّٰلِمِيْنَ اَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ﴿٣٢﴾ ع




# AL-MURSALAAT

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Mo búra pẹ̀lú àwọn tí a rán níṣẹ́ pẹ̀lú oore.
وَالْمُرْسَلٰتِ عُرْفًا ②

3. Nígbà tí wọ́n bá ń tẹ̀ síwájú ní ìtẹ̀síwájú tààrà.
فَالْعٰصِفٰتِ عَصْفًا ③

4. Àti pẹ̀lú àwọn tí wọ́n ń tàn kálẹ̀ dáadáa.
وَّالنّٰشِرٰتِ نَشْرًا ④

5. Wọn a sì máa ṣe àdáyanrí tí ó hàn kadara.
فَالْفٰرِقٰتِ فَرْقًا ⑤

6. Àti pẹ̀lú àwọn tó jẹ́ iṣẹ́ Ìrántí náà.
فَالْمُلْقِيٰتِ ذِكْرًا ⑥

7. Láti mú iwọ̀ kúrò lọ́rùn ara wọn tàbí láti fi ṣe ìkìlọ̀.
عُذْرًا اَوْ نُذْرًا ⑦

8. Dájúdájú ohun tí a ṣe ìlérí rẹ̀ fún yín náà ni láti rí àmúṣẹ.
اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَوَاقِعٌ ⑧

9. Nítorí náà, nígbà tí àwọn ìràwọ̀ kò bá lè tan ìmọ́lẹ̀ mọ́.
فَاِذَا النُّجُوْمُ طُمِسَتْ ⑨

10. Àti nígbà tí ojú-ọ̀run bá di ohun tí a fàya.
وَاِذَا السَّمَآءُ فُرِجَتْ ⑩

11. Àti nígbà tí òkè bá di kíkùdànù.
وَاِذَا الْجِبَالُ نُسِفَتْ ⑪

12. Àti nígbà tí a bá kó àwọn Òjíṣẹ́ jọ ní àkókò tí a yàn-
وَاِذَا الرُّسُلُ اُقِّتَتْ ⑫

13. Ọjọ́ wo gan-an ni a yàn fún wọn?
لِاَيِّ يَوْمٍ اُجِّلَتْ ⑬

14. Ọjọ́ Ìpinnu ni.
لِيَوْمِ الْفَصْلِ ⑭

15. Kí ni yóò sì mú ọ mọ Ọjọ́ Ìpinnu?

وَمَآ اَدۡرٰىكَ مَا يَوۡمُ الۡفَصۡلِ ١٥

16. Ègbé ni fún àwọn tí ó kọ (òdodo) ní ọjọ́ náà.

وَيۡلٌ يَّوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِيۡنَ ١٦

17. Àwa kò ha ti pa àwọn ènìyàn ìṣaájú run bí?

اَلَمۡ نُهۡلِكِ الۡاَوَّلِيۡنَ ١٧

18. Lẹ́hìn náà, A fi àwọn mìíràn tẹ̀lé wọn.

ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ الۡاٰخِرِيۡنَ ١٨

19. Báyìí ni A máa ń ṣe pẹ̀lú àwọn tó jẹ̀bi.

كَذٰلِكَ نَفۡعَلُ بِالۡمُجۡرِمِيۡنَ ١٩

20. Ègbé ni fún àwọn tí ó kọ (òdodo) ní ọjọ́ náà.

وَيۡلٌ يَّوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِيۡنَ ٢٠

21. Kì í wá ṣe pé Àwa ni A ṣe ẹ̀dá yín láti inú omi lọ́gbọ́lọ́gbọ́ bí?

اَلَمۡ نَخۡلُقْكُّمۡ مِّنۡ مَّآءٍ مَّهِيۡنٍ ٢١

22. Lẹ́hìn náà, A ṣe é ní omi tí A fi sí ààyè ìpamọ́.

فَجَعَلۡنٰهُ فِىۡ قَرَارٍ مَّكِيۡنٍ ٢٢

23. Títí di àkókò tí ó lọ́jọ́.

اِلٰى قَدَرٍ مَّعۡلُوۡمٍ ٢٣

24. Lẹ́hìn náà, A ṣe òdiwọ̀n rẹ̀; Àwa ni a dára jù ní Olùdiwọ̀n.

فَقَدَرۡنَا ۖ فَنِعۡمَ الۡقٰدِرُوۡنَ ٢٤

25. Ègbé ní fún àwọn tí ó kọ (òdodo) ní ọjọ́ náà.

وَيۡلٌ يَّوۡمَئِذٍ لِّلۡمُكَذِّبِيۡنَ ٢٥

26. A kò ti ṣe ilẹ̀ ní ohun tí yóò máa dìmú-

اَلَمۡ نَجۡعَلِ الۡاَرۡضَ كِفَاتًا ٢٦

27. Àwọn alàààyè àti àwọn òkú bí?

اَحۡيَآءً وَّاَمۡوَاتًا ٢٧

28. Tí A sì fi àwọn òkè ńlá sórí rẹ̀, tí A sì ń fún yín ní omi tútù tí ó dùn mu.

وَّجَعَلۡنَا فِيۡهَا رَوَاسِىَ شٰمِخٰتٍ وَّاَسۡقَيۡنٰكُمۡ مَّآءً فُرَاتًا ٢٨

29. Ègbé ni fún àwọn tí ó kọ (òdodo) ní ọjọ́ náà.

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٢٩﴾

30. Ẹ máa lọ síbi ohun tí ẹ ń pè níró.

اِنْطَلِقُوْٓا اِلٰى مَا كُنْتُمْ بِهٖ تُكَذِّبُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Ẹ máa lọ síbi ìbòji kan tí ó pín sí ọ̀nà mẹ́ta.

اِنْطَلِقُوْٓا اِلٰى ظِلٍّ ذِيْ ثَلٰثِ شُعَبٍ ﴿٣١﴾

32. Kò lè ṣíji bò wọ́n, bẹ́ẹ̀ sì ni kò lè dáàbò bò wọ́n lọ́wọ́ iná.

لَّا ظَلِيْلٍ وَّلَا يُغْنِيْ مِنَ اللَّهَبِ ﴿٣٢﴾

33. Yóò máa fọ́n ahọ́n iná sókè bí àwọn ilé-ìṣọ.

اِنَّهَا تَرْمِيْ بِشَرَرٍ كَالْقَصْرِ ﴿٣٣﴾

34. Bí ẹni pé ràkúnmí aláwọ̀ òfééfèé ni wọ́n.

كَاَنَّهٗ جِمٰلَتٌ صُفْرٌ ﴿٣٤﴾

35. Ègbé ni fún àwọn tó kọ (òdodo) ní ọjọ́ náà.

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٣٥﴾

36. Eléyìí ni ọjọ náà tí wọn kò ní lè sọ̀rọ̀ mọ́ rárá.

هٰذَا يَوْمُ لَا يَنْطِقُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Bẹ́ẹ̀, A kò ní fún wọn láàyè láti ṣe àwáwí kankan.

وَلَا يُؤْذَنُ لَهُمْ فَيَعْتَذِرُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. Ègbé ni fún àwọn tí ó kọ (òdodo) ní ọjọ́ náà.

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٣٨﴾

39. Èyí ni ọjọ́ ìpinnu tí a ó ko yín jọ papọ̀ pẹ̀lú àwọn ará ìṣíwájú.

هٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ جَمَعْنٰكُمْ وَالْاَوَّلِيْنَ ﴿٣٩﴾

40. Nítorí náà, bí ẹ̀yin bá ní ète kan lọ́dọ̀, kí ẹ pète náà sí Mi.

فَاِنْ كَانَ لَكُمْ كَيْدٌ فَكِيْدُوْنِ ﴿٤٠﴾

41. Ègbé ni fún àwọn tí ó kọ (òdodo) ní ọjọ́ náà.

ع وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٤١﴾

ÌDÁ 2

42. Dájúdájú, àwọn olùpáyà Allah yóò máa wà lábẹ́ ìbòji àti orísun omi.

اِنَّ الْمُتَّقِيْنَ فِيْ ظِلٰلٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿٤٢﴾

43. Àti àwọn èso irú èyí tí wọn bá ń fẹ́.

وَّفَوَاكِهَ مِمَّا يَشْتَهُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. ‘Kí ẹ máa jẹ kí ẹ sì máa mu pẹ̀lú ìgbádùn nítorí ohun tí ẹ ti ṣe.’

كُلُوْا وَاشْرَبُوْا هَنِيْٓـئًا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. Báyìí ni Àwa ṣe ń sẹ̀san fún àwọn olùṣerere.

اِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِى الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٤٥﴾

46. Ègbé ni fún àwọn tí ó kọ (òdodo) ní ọjọ́ náà.

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٤٦﴾

47. ‘Ẹ máa jẹ, kí ẹ sì máa gbádùn fún ìgbà díẹ̀ (nílé ayé yìí, ẹ̀yin tí ẹ kọ òdodo); dájúdájú, ẹlẹ́ṣẹ̀ ni yín.’

كُلُوْا وَتَمَتَّعُوْا قَلِيْلًا اِنَّكُمْ مُّجْرِمُوْنَ ﴿٤٧﴾

48. Ègbé ni fún àwọn tó kọ (òdodo) ní ọjọ́ náà!

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٤٨﴾

49. Àti pé nígbà tí a bá wí fún wọn pé, ‘Ẹ tẹríba’, wọn kì í tẹríba.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ ارْكَعُوْا لَا يَرْكَعُوْنَ ﴿٤٩﴾

50. Ègbé ni fún àwọn tí ó kọ (òdodo) ní ọjọ́ náà!

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿٥٠﴾

51. Ọ̀rọ̀ wo ni ẹ óò tún gbàgbọ́ lẹ́yìn èyí?

فَبِاَيِّ حَدِيْثٍۢ بَعْدَهٗ يُؤْمِنُوْنَ ﴿٥١﴾ ع




## AL-NABA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

### ÌPÍN 30

| | |
|---|---|
| 1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾ |
| 2. Kí ni wọn ń bi ara wọn léèrè nípa rẹ̀? | عَمَّ يَتَسَآءَلُوْنَ ﴿٢﴾ الجزء ٣٠ |
| 3. Nípa ìròyìn ńlá náà ni. | عَنِ النَّبَاِ الْعَظِيْمِ ﴿٣﴾ |
| 4. Èyí tí wọ́n ń ṣe ìyapa ẹnu lórí rẹ̀. | الَّذِيْ هُمْ فِيْهِ مُخْتَلِفُوْنَ ﴿٤﴾ |
| 5. Ẹ gbọ́ o, wọn ń bọ̀ wá mọ̀. | كَلَّا سَيَعْلَمُوْنَ ﴿٥﴾ |
| 6. Ẹ tún gbọ́ o, Àní wọn ń bọ̀ wá mọ̀. | ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُوْنَ ﴿٦﴾ |
| 7. Kì í ha ṣe Àwa ni A ṣe ilẹ̀ ní ìtẹ́ pẹrẹsẹ, | اَلَمْ نَجْعَلِ الْاَرْضَ مِهٰدًا ﴿٧﴾ |
| 8. Àti àwọn òkè ní èèkàn bí? | وَّالْجِبَالَ اَوْتَادًا ﴿٨﴾ |
| 9. Tí A sì da yín ní méjìméjì, | وَّخَلَقْنٰكُمْ اَزْوَاجًا ﴿٩﴾ |
| 10. A ṣe òòrùn yín ní ìsinmi, | وَّجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا ﴿١٠﴾ |
| 11. A ṣe òru ní ìbora, | وَّجَعَلْنَا الَّيْلَ لِبَاسًا ﴿١١﴾ |
| 12. A ṣe ọ̀san nítorí ìjẹ àti ìmu. | وَّجَعَلْنَا النَّهَارَ مَعَاشًا ﴿١٢﴾ |
| 13. A sì ti mọ àjà ọ̀run méje tó lágbára lé yín lórí; | وَّبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ﴿١٣﴾ |
| 14. Àwa sì ti ṣe àtùpà tó ń tàn ìmọ́lẹ̀ gbòò (síbẹ̀). | وَّجَعَلْنَا سِرَاجًا وَّهَّاجًا ﴿١٤﴾ |
| 15. Àti pé Àwa sì ń da omi sílẹ̀ lọ́pọ̀lọpọ̀ láti inú ẹ̀ṣú òjò, | وَّاَنْزَلْنَا مِنَ الْمُعْصِرٰتِ مَآءً ثَجَّاجًا ﴿١٥﴾ |
| 16. Kí A baà lè fi mú àwọn èso oníhóró àti igi eléwé jáde, | لِّنُخْرِجَ بِهٖ حَبًّا وَّنَبَاتًا ﴿١٦﴾ |

17. Àti àwọn Ọgbà tó kún fún onírúuru ohun ọ̀gbìn.

وَجَنّٰتٍ اَلْفَافًا ۝١٧

18. Dájúdájú ọjọ́ ìpinnu náà ni àkókò tí a ti yàn:

اِنَّ يَوْمَ الْفَصْلِ كَانَ مِيقَاتًا ۝١٨

19. Ọjọ́ tí a ó fọn fèrè, tí ẹ ó sì máa jáde níjọníjọ;

يَوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّورِ فَتَأْتُونَ اَفْوَاجًا ۝١٩

20. Tí a ó sì ṣí ọ̀run sílẹ̀, tí yóò sì di ìlẹ̀kùn;

وَفُتِحَتِ السَّمَاءُ فَكَانَتْ اَبْوَابًا ۝٢٠

21. Àti àwọn òkè ńlá tí a ó ṣí wọn nípò padà, wọn yóò sì dà bí ìṣújú.

وَسُيِّرَتِ الْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ۝٢١

22. Dájúdájú, iná Jahanama ń lúgọ

اِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ۝٢٢

23. Ilé àwọn olùrékọjá ẹnu ààlà,

لِلطَّاغِينَ مَاٰبًا ۝٢٣

24. Àwọn tí yóò máa wa níbẹ̀ fún ìgbà pípẹ́.

لَابِثِينَ فِيهَا اَحْقَابًا ۝٢٤

25. Wọn kò ní rí ìtura tàbí ohun mímu tọ́ wò níbẹ̀,

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا ۝٢٥

26. Àyàfi omi gbígbóná àti omi ojú egbo.

اِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ۝٢٦

27. Eléyìí ni ẹ̀san tí ó tọ́.

جَزَاءً وِفَاقًا ۝٢٧

28. Dájúdájú wọn kò ní ìrètí fún ìṣirò iṣẹ́.

اِنَّهُمْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ۝٢٨

29. Wọn sì pe àwọn Àmì Wa níró̩.

وَكَذَّبُوا بِاٰيَاتِنَا كِذَّابًا ۝٢٩

30. Àti pé ohun gbogbo ni Àwa ti ṣe àkọsílẹ̀ wọn sí inú Ìwé kan.

وَكُلَّ شَيْءٍ اَحْصَيْنَاهُ كِتَابًا ۝٣٠

31. Nítorí náà, ẹ tọ́ ọ wò, Àwa kò sì ní ṣe àlékún nǹkan kan fún yín bíkòṣe ìyá.

ع فَذُوقُوا فَلَنْ نَزِيدَكُمْ اِلَّا عَذَابًا ۝٣١

ÌDÁ 2

32. Dájúdájú, èrè ń bẹ fún àwọn olùpáyà Allah.

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ٣٢

33. Àwọn ọgbà àti àwọn igi àjàrà.

حَدَآئِقَ وَأَعْنَابًا ٣٣

34. Àti àwọn ọ̀dọ́mọbìnrin tí ọjọ́-orí wọn dọ́gba.

وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ٣٤

35. Àti ife tí ó kún rẹ́rẹ́.

وَكَأْسًا دِهَاقًا ٣٥

36. Wọn kì yóò gbọ́ ọ̀rọ̀ asán tàbí irọ́ níbẹ̀.

لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا كِذَّٰبًا ٣٦

37. Ẹ̀san láti ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ, ó jẹ́ ẹ̀bùn ọrẹ̀ tí ó kún ní òṣùnwọ̀n.

جَزَآءً مِّن رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابًا ٣٧

38. Olúwa ọ̀run àti ayé àti ohun tí ń bẹ láàrin wọn, Olóore ọ̀fẹ́, wọn kò ní ní ẹ̀tọ́ láti bá A sọ̀rọ̀.

رَّبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا
الرَّحْمٰنِ لَا يَمْلِكُونَ مِنْهُ خِطَابًا ٣٨

39. Ní ọjọ́ tí Ẹ̀mi àti àwọn Màláíkà yóò dide lẹ́sẹlẹ́sẹ, ẹnìkan kò ní lè sọ̀rọ̀ àyàfi ẹni tí Ọba Olóore ọ̀fẹ́ bá fún ní ààyè, Òun yóò sì sọ̀rọ̀ tí ó bójúmu.

يَوْمَ يَقُومُ الرُّوحُ وَالْمَلٰٓئِكَةُ صَفًّا
لَّا يَتَكَلَّمُونَ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ الرَّحْمٰنُ
وَقَالَ صَوَابًا ٣٩

40. Ọjọ́ náà yóò dé, dandan ni. Nítorí náà, ẹnikẹ́ni tó bá fẹ́ kí ó wá ààbò lọ sọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀.

ذٰلِكَ الْيَوْمُ الْحَقُّ فَمَن شَآءَ اتَّخَذَ
إِلٰى رَبِّهِ مَآبًا ٤٠

41. Dájúdájú, Àwa ń kìlọ̀ fún yín nípa ìyà kan tí ó súnmọ́, ní ọjọ́ tí ènìyàn yóò rí ohun tí ọwọ́ rẹ̀ ti tì ṣíwájú, àti pé aláìgbàgbọ́ yóò wí pé, 'Ó mà ṣe o, ìbá dára jù kí èmí ti di erùpẹ̀!'.

إِنَّآ أَنذَرْنٰكُمْ عَذَابًا قَرِيبًا يَوْمَ
يَنظُرُ الْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ وَيَقُولُ
الْكٰفِرُ يٰلَيْتَنِي كُنتُ تُرٰبًا ٤١



## AL-NAASIAAT

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.
بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ①

2. Mo fi àwọn ẹ̀dá wọnnnì tí wọ́n ń fi ìtara fa ọkàn àwọn ènìyàn síbi ìgbàgbọ́ òdodo búra.
وَٱلنَّٰزِعَٰتِ غَرۡقٗا ②

3. Àti pẹ̀lú àwọn ẹ̀dá wọnnnì tí wọ́n ń ta kókó wọn dáadáa.
وَٱلنَّٰشِطَٰتِ نَشۡطٗا ③

4. Àti pẹ̀lú àwọn tí ń súré tete.
وَٱلسَّٰبِحَٰتِ سَبۡحٗا ④

5. Lẹ́hìn náà, pẹ̀lú àwọn ẹ̀dá wọ̀nnni tí wọn gbawajú, tí wọ́n sì ń ṣíwájú lọ.
فَٱلسَّٰبِقَٰتِ سَبۡقٗا ⑤

6. Lẹ́hìn náà, pẹ̀lú àwọn tí ń ṣètò àlámọ̀rí ọ̀rọ̀.
فَٱلۡمُدَبِّرَٰتِ أَمۡرٗا ⑥ وقف لازم

7. Ní ọjọ́ náà tí ìmìtìtì yóò mi ilẹ̀.
يَوۡمَ تَرۡجُفُ ٱلرَّاجِفَةُ ⑦

8. Àti pé ìṣẹ̀lẹ̀ kejì yóò sì tún tẹ̀lé e.
تَتۡبَعُهَا ٱلرَّادِفَةُ ⑧

9. Ní ọjọ́ náà ni àwọn ọkàn yóò máa wá rìrì.
قُلُوبٞ يَوۡمَئِذٖ وَاجِفَةٌ ⑨

10. Àti pé ojú wọn yóò sì rẹ̀wẹ̀sì.
أَبۡصَٰرُهَا خَٰشِعَةٞ ⑩ وقف لازم

11. Wọn yóò wí pé, 'ǹjẹ nítòótọ́ ni a ó dá wa padà sí ipò wa ti àkọ́kọ́?
يَقُولُونَ أَءِنَّا لَمَرۡدُودُونَ فِي ٱلۡحَافِرَةِ ⑪

12. Kínǹla! Lẹ́hìn tí a bá ti di egungun tó ti kẹ́fun?
أَءِذَا كُنَّا عِظَٰمٗا نَّخِرَةٗ ⑫

13. Wọ́n wí pé, 'Nígbà náà nítòótọ́ àpadà sí òfò ni yóò jẹ́ .
قَالُواْ تِلۡكَ إِذٗا كَرَّةٌ خَاسِرَةٞ ⑬ وقف لازم

14. Ìró ńlá kan ṣoṣo ni yóò jẹ́.
فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَاحِدَةٌ ﴿١٤﴾

15. Kíyèsí i, nígbà náà ni gbogbo wọn yóò tají.
فَإِذَا هُم بِالسَّاهِرَةِ ﴿١٥﴾

16. O kò ha ti gbọ́ nípa ìtàn Musa bí?
هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ مُوسَىٰ ﴿١٦﴾

17. Nígbà tí Olúwa rẹ̀ pè é ní àfonífojì mímọ́ òkè Tuwa wí pé,
إِذْ نَادَاهُ رَبُّهُ بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٧﴾

18. ‘Lọ sí ọ̀dọ̀ Fir’aona, dájúdájú ó ti kọjá ẹnu ààlà.
اذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغَىٰ ﴿١٨﴾

19. Kí o sì wí pé, ‘ǹjẹ́ ìwọ ń fẹ́ láti fọ ara rẹ̀ mọ́ bí?’
فَقُلْ هَل لَّكَ إِلَىٰ أَن تَزَكَّىٰ ﴿١٩﴾

20. Kí èmi sì tọ́ ọ sọ́nà sí ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ̀, kí o sì máa páyà Rẹ̀’.
وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ ﴿٢٠﴾

21. Lẹ́hìn náà, ó fi Àmì ńlá kan hàn án.
فَأَرَاهُ الْآيَةَ الْكُبْرَىٰ ﴿٢١﴾

22. Ṣùgbọ́n ó pè é ní irọ́, ó sì ṣàìgbọ́ràn.
فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ﴿٢٢﴾

23. Lẹ́hìn náà, ó pẹ̀hìndà (kúrò lọ́dọ̀ Musa) ó sì tún gbógun (tì í).
ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ﴿٢٣﴾

24. Nítorí náà, ó pe àwọn ènìyàn rẹ̀ jọ.
فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ﴿٢٤﴾

25. Lẹ́hìn náà, ó wí pé, ‘èmi ni Olúwa yín tí ó ga jùlọ’.
فَقَالَ أَنَا رَبُّكُمُ الْأَعْلَىٰ ﴿٢٥﴾

26. Nítorí náà, Allah gbá a mú fún ìyá ti ayé tí ń bọ̀ àti ti ayé yìí.
فَأَخَذَهُ اللَّهُ نَكَالَ الْآخِرَةِ وَالْأُولَىٰ ﴿٢٦﴾

27. Dájúdájú, èyí jẹ́ àríkọ́gbọ́n fún ẹni tí ó ń páyà (Allah).
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَن يَخْشَىٰ ﴿٢٧﴾

ÌDÁ 2

28. Ǹjẹ́ ẹ̀yin ni ẹ ṣòro láti dá ni, tàbí ojú-ọ̀run tí Òun dá?
أَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ السَّمَاءُ بَنَاهَا ﴿٢٨﴾

29. Ó gbé e ga sókè, Ó sì ṣe é ní àṣepé.
رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّاهَا ﴿٢٩﴾

30. Ó sì şe òru rẹ̀ ní òkùnkùn, Ó sì mú ìmọ́lẹ̀ rẹ̀ jáde.

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَاهَا ﴿٣٠﴾

31. Ó sì tẹ́ ilẹ̀ náà lẹ́hìn èyí ní pẹrẹsẹ.

وَالْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَاهَا ﴿٣١﴾

32. Ó mú omi àti koríko rẹ̀ jáde láti inú rẹ̀.

أَخْرَجَ مِنْهَا مَاءَهَا وَمَرْعَاهَا ﴿٣٢﴾

33. Àti pé Òun sì ti fi ìdí àwọn òkè ńlá múlẹ̀ şinşin.

وَالْجِبَالَ أَرْسَاهَا ﴿٣٣﴾

34. Gbogbo nǹkan wọ̀nyí jẹ́ ìpèsè fún yín àti fún ẹran-ọ̀sin yín.

مَتَاعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ﴿٣٤﴾

35. Nígbà tí ìparun ńlá náà bá dé.

فَإِذَا جَاءَتِ الطَّامَّةُ الْكُبْرَىٰ ﴿٣٥﴾

36. Ní ọjọ́ tí ọmọ ènìyàn yóò rántí ohun tí òún ti şe.

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ الْإِنسَانُ مَا سَعَىٰ ﴿٣٦﴾

37. Àti pé iná Jahim yóò hàn kedere sí àwọn tí yóò máa wò ó.

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ﴿٣٧﴾

38. Şùgbọ́n ní ti olùrékọjá ẹnu ààlà.

فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ﴿٣٨﴾

39. Tí ó ní ìfẹ́ sí ohun tí ayé yìí.

وَآثَرَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿٣٩﴾

40. Dájúdájú, iná Jahim ni yóò jẹ́ ibùgbé rẹ̀.

فَإِنَّ الْجَحِيمَ هِيَ الْمَأْوَىٰ ﴿٤٠﴾

41. Şùgbọ́n ní ti ẹni tí ó ń bẹ̀rù láti dúró níwájú Olúwa rẹ̀, tí ó sì kóra rẹ̀ níjanu kúrò níbi ìfẹ́kùfẹ́ ara.

وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِ وَنَهَى النَّفْسَ عَنِ الْهَوَىٰ ﴿٤١﴾

42. Dájúdájú Ọgbà ìdẹ̀ra ni yóò jẹ́ ibùgbé rẹ̀.

فَإِنَّ الْجَنَّةَ هِيَ الْمَأْوَىٰ ﴿٤٢﴾

43. Wọn yóò bi ọ́ léèrè pé, ‘Nígbàwo ni àkókò náà yóò de?

يَسْأَلُونَكَ عَنِ السَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَاهَا ﴿٤٣﴾

44. Nínú èyí tí ìwọ ń rán wa létí rẹ̀’.

فِيمَ أَنتَ مِن ذِكْرَاهَا ﴿٤٤﴾

45. Lọ́dọ̀ Olúwa rẹ̀ ni imọ nípa rẹ̀ gidi wá.

إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَاهَا ﴿٤٥﴾

46. Olùkìlọ̀ nìkan ni iwọ jẹ́ fún ẹni náà tó bá ń bẹ̀rù rẹ̀.

إِنَّمَا أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخْشَاهَا ﴿٤٦﴾

47. Ní ọjọ́ tí wọn yóò rí i, bí ẹni pé wọn kò gbé ju alẹ́ kan tàbí òwúrọ̀ kan lọ (lórí ilẹ̀ ayé).

كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوا إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحَاهَا ﴿٤٧﴾




# ABASA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Ó fajúro, ó sì yí padà,
عَبَسَ وَتَوَلّٰٓى ٢

3. Nítorí pé, afọ́jú náà wá bá a.
اَنْ جَآءَهُ الْاَعْمٰى ٣

4. Àti pé báwo ni ìwọ ti ṣe lè mọ̀, bóyá òun yóò ṣe àfọ̀mọ́ ara rẹ̀,
وَمَا يُدْرِيْكَ لَعَلَّهٗ يَزَّكّٰٓى ٤

5. Tàbí bóyá òun yóò gba ìkìlọ̀, ti ìkìlọ̀ náà yóò sì ṣe é ní àǹfàní?
اَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنْفَعَهُ الذِّكْرٰى ٥

6. Ṣùgbọ́n ní ti ẹni tí ó ti tó tán.
اَمَّا مَنِ اسْتَغْنٰى ٦

7. Òun ni ìwọ dojúkọ,
فَاَنْتَ لَهٗ تَصَدّٰى ٧

8. Bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé kì í ṣe ẹ̀bi tirẹ̀ ni bí òun kò bá ṣe àfọ̀mọ́ ara rẹ̀.
وَمَا عَلَيْكَ اَلَّا يَزَّكّٰى ٨

9. Ṣùgbọ́n ní ti ẹni tí ó wá bá ọ pẹ̀lú ìtara,
وَاَمَّا مَنْ جَآءَكَ يَسْعٰى ٩

10. Tí ó sì ń páyà Allah,
وَهُوَ يَخْشٰى ١٠

11. Òun ni ìwọ kò kọbiara sí.
فَاَنْتَ عَنْهُ تَلَهّٰى ١١

12. Rárá o, dájúdájú, ìrántí ni o-
كَلَّآ اِنَّهَا تَذْكِرَةٌ ١٢

13. Nítorí náà, ẹnikẹ́ni tó bá fẹ́, kí ó tẹ̀lé e-
فَمَنْ شَآءَ ذَكَرَهٗ ١٣

14. Nínú àwọn Ìwé alápọ̀n-ọ́nlé.
فِيْ صُحُفٍ مُّكَرَّمَةٍ ١٤

15. Tí a gbéga, tí a sì fọ̀mọ́,
مَّرْفُوْعَةٍ مُّطَهَّرَةٍ ١٥

16. Lọ́wọ́ àwọn akọ̀wé,
بِاَيْدِيْ سَفَرَةٍ ١٦

17. Alápọ̀n-ọ́nlé, tí wọ́n sí rẹwà.
كِرَامٍ بَرَرَةٍ ١٧

18. Ègbé ni fún èniyàn! ó má ya aláìmoore o!
قُتِلَ الْاِنْسَانُ مَآ اَكْفَرَهٗ ١٨

19. Nínú kí ni Òun ti sẹ̀da rẹ̀?

مِنْ أَيِّ شَيْءٍ خَلَقَهُ ﴿١٩﴾

20. Ó dá a láti inú omi lọ́gbọ́lọ́gbọ́, lẹ́hìn náà Ó ṣètò èbùbù rẹ̀;

مِنْ نُطْفَةٍ خَلَقَهُ فَقَدَّرَهُ ﴿٢٠﴾

21. Lẹ́hìn náà, Ó ṣe ọ̀nà náà ní ìrọ̀rùn fún un,

ثُمَّ السَّبِيلَ يَسَّرَهُ ﴿٢١﴾

22. Lẹ́hìn náà, Òun Yóò pa á, Yóò sì fi sínú ibòjì;

ثُمَّ أَمَاتَهُ فَأَقْبَرَهُ ﴿٢٢﴾

23. Lẹ́hìn náà, nígbà tí Ó bá fẹ́, Òun yóò gbé e dìde.

ثُمَّ إِذَا شَاءَ أَنْشَرَهُ ﴿٢٣﴾

24. Bẹ́ẹ̀ kọ́, kò tí ì ṣe ohun tí Ó pa á láṣẹ.

كَلَّا لَمَّا يَقْضِ مَا أَمَرَهُ ﴿٢٤﴾

25. Nítorí náà jẹ́ kí ènìyàn kíyèsi oúnjẹ rẹ̀:

فَلْيَنْظُرِ الْإِنْسَانُ إِلَىٰ طَعَامِهِ ﴿٢٥﴾

26. Gẹ́gẹ́ bí Àwa ṣe ń da omi sílẹ̀ lọ́pọ̀lọpọ̀,

أَنَّا صَبَبْنَا الْمَاءَ صَبًّا ﴿٢٦﴾

27. Lẹ́hìn náà, A sì jẹ́ kí ilẹ̀ bú pẹ̀pẹ̀-

ثُمَّ شَقَقْنَا الْأَرْضَ شَقًّا ﴿٢٧﴾

28. A sì jẹ́ kí àwọn irúgbìn oníhóró hù jáde láti inú rẹ̀,

فَأَنْبَتْنَا فِيهَا حَبًّا ﴿٢٨﴾

29. Èso àjàrà àti ewébẹ̀,

وَعِنَبًا وَقَضْبًا ﴿٢٩﴾

30. Igi elépo àti ọ̀pẹ dàbínù.

وَزَيْتُونًا وَنَخْلًا ﴿٣٠﴾

31. Àti àwọn ọgbà tí dí mọ́ ara wọn pinpin-inpin,

وَحَدَائِقَ غُلْبًا ﴿٣١﴾

32. Àwọn èso àti ewéko,

وَفَاكِهَةً وَأَبًّا ﴿٣٢﴾

33. Wọ́n jẹ́ ìpèsè fún yín àti àwọn ẹran ọ̀sìn yín.

مَتَاعًا لَكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ﴿٣٣﴾

34. Nígbà tí ìró igbe náà bá dé,

فَإِذَا جَاءَتِ الصَّاخَّةُ ﴿٣٤﴾

35. Ní ọjọ́ tí ọmọ ènìyàn yóò sá fún arákùnrin rẹ̀,

يَوْمَ يَفِرُّ الْمَرْءُ مِنْ أَخِيهِ ﴿٣٥﴾

36. Àti ìyá pẹ̀lú bàba rẹ̀,

وَأُمِّهِ وَأَبِيهِ ﴿٣٦﴾

37. Àti ìyàwó pẹ̀lú àwọn ọmọ rẹ̀,

وَصَاحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٧

38. Olúkúlùkù ènìyàn ni yóò ní àìrójú tirẹ̀, tí yóò tó fún un ní ọjọ́ náà.

لِكُلِّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ يَوْمَئِذٍ شَأْنٌ يُغْنِيهِ ٣٨

39. Àwọn ojú kan yóò mọ́lẹ̀ ní ọjọ́ náà.

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ مُّسْفِرَةٌ ٣٩

40. Wọn yóò máa rẹ́rìn-ín, wọn yóò sì máa yọ̀ sẹ̀sẹ̀!

ضَاحِكَةٌ مُّسْتَبْشِرَةٌ ٤٠

41. Ojú àwọn mìíràn ní ọjọ́ náà, yóò keruku.

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ عَلَيْهَا غَبَرَةٌ ٤١

42. Òkùnkùn yóò bò wọ́n biribiri.

تَرْهَقُهَا قَتَرَةٌ ٤٢

43. Àwọn wọ̀nyí ni wọ́n jẹ́ aláìgbàgbọ́ àti ìkà ènìyàn.

ع أُو۟لَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَفَرَةُ ٱلْفَجَرَةُ ٤٣




## AL-TAKWIIR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

2. Nígbà tí a bá ká òòrùn kúrò,

إِذَا ٱلشَّمْسُ كُوِّرَتْ ٢

3. Àti nígbà tí àwọn ìràwọ̀ bá ṣókùnkùn,

وَإِذَا ٱلنُّجُومُ ٱنكَدَرَتْ ٣

4. Àti nígbà tí a bà ṣí àwọn nídìí,

وَإِذَا ٱلْجِبَالُ سُيِّرَتْ ٤

5. Àti nígbà tí àwọn aboyún ràkúnmí olóṣù mẹ́wàá bá di ohun tí a patì,

وَإِذَا ٱلْعِشَارُ عُطِّلَتْ ٥

6. Àti nígbà tí a ó kò ó àwọn ẹranko jọ sí ojú kan,

وَإِذَا ٱلْوُحُوشُ حُشِرَتْ ٦

7. Àti nígbà tí a bá mú kí àwọn òkun ṣan wọnú ara wọn,
وَاِذَا الْبِحَارُ سُجِّرَتْ ۙ ﴿٧﴾

8. Àti nígbà tí a ó sọ àwọn èniyàn di alájọṣepọ̀,
وَاِذَا النُّفُوسُ زُوِّجَتْ ۙ ﴿٨﴾

9. Àti nígbà tí a ó bèèrè nípa ọmọbìnrin (òpónlo) tí a sin láàyè,
وَاِذَا الْمَوْءُدَةُ سُئِلَتْ ۙ ﴿٩﴾

10. Pé 'ẹ̀ṣẹ̀ wo ni a titorí rẹ̀ pa á?'
بِاَيِّ ذَنْبٍ قُتِلَتْ ۚ ﴿١٠﴾

11. Àti nígbà tí àwọn Ìwé bá di ohun tí a tànká.
وَاِذَا الصُّحُفُ نُشِرَتْ ۙ ﴿١١﴾

12. Nígbà tí a bá ká gàgá kúrò lójú ọ̀run,
وَاِذَا السَّمَاۤءُ كُشِطَتْ ۙ ﴿١٢﴾

13. Àti nígbà tí iná Jahim bá ń jó geregere,
وَاِذَا الْجَحِيْمُ سُعِّرَتْ ۙ ﴿١٣﴾

14. Àti nígbà tí a bá mú ọgbà ìdẹ̀ra súnmọ́ tòsí,
وَاِذَا الْجَنَّةُ اُزْلِفَتْ ۙ ﴿١٤﴾

15. Olúkúlùkù ẹ̀mí yóò mọ ohun tí ó mú wá.
عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّآ اَحْضَرَتْ ۗ ﴿١٥﴾

16. Nítorí náà, Mo fi àwọn ìràwọ̀ tí wọ́n farasin búra.
فَلَآ اُقْسِمُ بِالْخُنَّسِ ۙ ﴿١٦﴾

17. Tí wọ́n ń fi ara hàn tí wọ́n tún ń fara pamọ́.
الْجَوَارِ الْكُنَّسِ ۙ ﴿١٧﴾

18. Àti òru nígbà tí ó bá rékọjá,
وَالَّيْلِ اِذَا عَسْعَسَ ۙ ﴿١٨﴾

19. Àti kùtùkùtù òwúrọ̀ nígbà tí ó bá ń yọ,
وَالصُّبْحِ اِذَا تَنَفَّسَ ۙ ﴿١٩﴾

20. Wí pé dájúdájú ọ̀rọ̀ Òjíṣẹ́ alápọ̀n-ọ́nlé kan ni èyí,
اِنَّهٗ لَقَوْلُ رَسُوْلٍ كَرِيْمٍ ۙ ﴿٢٠﴾

21. Ẹni tí ó ní agbára tí a fi dólẹ̀ lọ́dọ̀ Ọba tí Ó ni Ìtẹ́-Ògo,
ذِيْ قُوَّةٍ عِنْدَ ذِى الْعَرْشِ مَكِيْنٍ ۙ ﴿٢١﴾

22. Ẹni tí ó yẹ láti tẹ̀lé, tí Ó sì jẹ́ Ẹni ìfàyàbalẹ̀.
مُّطَاعٍ ثَمَّ اَمِيْنٍ ۗ ﴿٢٢﴾

23. Bẹ́ẹ̀ sì ni, ọ̀rẹ yín kì í ṣe wèrè.

وَمَا صَاحِبُكُمْ بِمَجْنُوْنٍ ﴿٢٣﴾

24. Àti pé, dájúdájú ó rí I ní ibùpàdé ọ̀run àti ayé tí ó hàn gbangba.

وَلَقَدْ رَاٰهُ بِالْاُفُقِ الْمُبِيْنِ ﴿٢٤﴾

25. Àti pé òun kò ṣe ahun nípa àwọn ohun tó farasin.

وَمَا هُوَ عَلَى الْغَيْبِ بِضَنِيْنٍ ﴿٢٥﴾

26. Bẹ́ẹ̀ ni kì í ṣe ọ̀rọ̀ èṣù ẹni ẹ̀kọ̀.

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَيْطٰنٍ رَّجِيْمٍ ﴿٢٦﴾

27. Níbo ni ẹ wà ń lọ nígbà náà?

فَاَيْنَ تَذْهَبُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Kò jẹ́ nǹkan kan bí kò ṣe ìrántí fún gbogbo ẹ̀dá.

اِنْ هُوَ اِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. Fún ẹnikẹ́ni nínú yín tó bá fẹ́ máa rìn ní ọ̀nà tààrà.

لِمَنْ شَآءَ مِنْكُمْ اَنْ يَّسْتَقِيْمَ ﴿٢٩﴾

30. Ẹ̀yin kò lè fẹ́ kíni kan, àyàfi tí ó bá wu Allah, Olúwa gbogbo ẹ̀dá.

وَمَا تَشَآءُوْنَ اِلَّآ اَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٠﴾ ع

---




## AL-INFITỌỌR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Nígbà tí ojú ọ̀run bá fàya,

اِذَا السَّمَآءُ انْفَطَرَتْ ﴿٢﴾

3. Àti ìgbà tí àwọn ìràwọ̀ bá fọ́n ka,

وَاِذَا الْكَوَاكِبُ انْتَثَرَتْ ﴿٣﴾

4. Àti nígbà tí àwọn odò bá ń ṣàn (wọ inú ipa odò ńlá),

وَاِذَا الْبِحَارُ فُجِّرَتْ ﴿٤﴾

5. Àti nígbà tí àwọn ibojì bá ṣí sílẹ̀,

وَاِذَا الْقُبُوْرُ بُعْثِرَتْ ﴿٥﴾

6. Olúkúlùkù ẹ̀mí yóò mọ̀ nípa ohun tí ó ti ṣe ṣíwájú àti ohun tí ó tí fi sílẹ̀ lẹ́hìn láìṣe.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ وَأَخَّرَتْ ۝٦

7. Ìwọ ènìyàn! Kí ni ohun tó ń gbó ọ láyà sí Olúwa rẹ, Alápọ̀n-ọ́nlé?

يَٰٓأَيُّهَا ٱلْإِنسَٰنُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ ٱلْكَرِيمِ ۝٧

8. Ẹni tí Ó da ọ tó Ó sì ṣe ọ ní pípé, Ó sì fi ọ́ sí ipò tí ó dára.

ٱلَّذِى خَلَقَكَ فَسَوَّىٰكَ فَعَدَلَكَ ۝٨

9. Nínú irú àwòrán tí ó wù Ú ni Ó ti ṣe ètò dídá rẹ.

فِىٓ أَىِّ صُورَةٍ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ ۝٩

10. Àgbẹdọ̀, ẹ̀yin ń pe ọjọ́ ìdájọ́ nírọ́.

كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُونَ بِٱلدِّينِ ۝١٠

11. Àti pé dájúdájú àwọn Olùṣọ́ ń bẹ lórí yín.

وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحَٰفِظِينَ ۝١١

12. Àwọn akọ̀we alápọ̀n-ọ́nlé.

كِرَامًا كَٰتِبِينَ ۝١٢

13. Tí wọ́n mọ ohun tí ẹ̀yin ń ṣe.

يَعْلَمُونَ مَا تَفْعَلُونَ ۝١٣

14. Dájúdájú àwọn olùṣerere yóò wà nínú ìdẹ̀ra.

إِنَّ ٱلْأَبْرَارَ لَفِى نَعِيمٍ ۝١٤

15. Àti pé àwọn òṣìkà yóò wà nínú ìyà iná Jahim.

وَإِنَّ ٱلْفُجَّارَ لَفِى جَحِيمٍ ۝١٥

16. Wọn yóò wọ inú rẹ̀ lọ ní ọjọ́ Ìdájọ́.

يَصْلَوْنَهَا يَوْمَ ٱلدِّينِ ۝١٦

17. Wọn kò ní lè sá jáde kúrò níbẹ̀.

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَآئِبِينَ ۝١٧

18. Kí ni yóò jẹ́ kí ìwọ mọ ohun tí ń jẹ́ Ọjọ́ Ìdájọ́!

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ۝١٨

19. Àní sẹ́, kí ni yóò mú ọ mọ ohun tí ń jẹ́ Ọjọ́ Ìdájọ́!

ثُمَّ مَآ أَدْرَىٰكَ مَا يَوْمُ ٱلدِّينِ ۝١٩

20. Ọjọ́ tí ẹ̀mí kan kò ní lágbára kankan lórí ẹ̀mí mìíràn. Àṣẹ yóò sì jẹ́ ti Allah nìkan ní ọjọ́ náà.

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْـًٔا ۖ وَٱلْأَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ ۝٢٠




# AL-TATFIIF

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ègbé ni fún àwọn tó ń dín òṣùnwọ̀n kù.

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِيْنَ ②

3. Àwọn tí ó jẹ́ wí pé, nígbà tí wọ́n bá ń gba òṣùnwọ̀n lọ́wọ́ àwọn ènìyàn, wọn yóò gbà á ní ẹ̀kùn-únrẹ́rẹ́;

الَّذِيْنَ اِذَا اكْتَالُوْا عَلَى النَّاسِ يَسْتَوْفُوْنَ ③

4. Ṣùgbọ́n nígbà tí wọ́n bá ń wọn òṣùnwọ̀n fún àwọn ènìyàn, wọn yóò dín in kù.

وَاِذَا كَالُوْهُمْ اَوْ وَّزَنُوْهُمْ يُخْسِرُوْنَ ④

5. Àwọn wọ̀nyí kò ha mọ̀ ni pé: A ó gbé wọn dide padà

اَلَا يَظُنُّ اُولٰٓئِكَ اَنَّهُمْ مَّبْعُوْثُوْنَ ⑤

6. Ní ọjọ́ ńlá kan,

لِيَوْمٍ عَظِيْمٍ ⑥

7. Ọjọ́ tí gbogbo ènìyàn yóò dúró níwájú Olúwa gbogbo ẹ̀dá.

يَّوْمَ يَقُوْمُ النَّاسُ لِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ⑦

8. Àgbẹ́dọ̀! Dájúdájú, àkọsílẹ̀ àwọn ẹni búburú ń bẹ nínú Sijjiin.

كَلَّآ اِنَّ كِتٰبَ الْفُجَّارِ لَفِيْ سِجِّيْنٍ ⑧

9. Àti pé, kí ni yóò mú ọ mọ ohun tí ń jẹ́ Sijjiin?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا سِجِّيْنٌ ⑨

10. Ìwé kan tí a ti kọ (lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́) ni.

كِتٰبٌ مَّرْقُوْمٌ ⑩

11. Ègbé ni fún àwọn òpùrọ́ ní ọjọ́ náà.

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ⑪

12. Àwọn tó pe ọjọ́ ìdájọ́ ní irọ́.

الَّذِيْنَ يُكَذِّبُوْنَ بِيَوْمِ الدِّيْنِ ⑫

13. Ẹnìkan kò sì ní pè é nírọ́, bí kò ṣe olùrékọjá ẹnu ààlà, ẹlẹ́ṣẹ̀.

وَمَا يُكَذِّبُ بِهٖٓ اِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ اَث۪يمٍۙ ١٣

14. (Ẹni tó jẹ́ pé) nígbà tí a bá ka àwọn Àmì Wa fún un, òun yóò wí pé, ‘Àwọn ìtàn ayé àtijọ́ lásán ni’.

اِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِ اٰيَاتُنَا قَالَ اَسَاط۪يرُ الْاَوَّل۪ينَۜ ١٤

15. Àgbẹdọ̀! Ṣùgbọ́n ìyọrísí iṣẹ́ ọwọ́ wọn ti jẹ́ kí ọkàn wọn dógùn-ún.

كَلَّا بَلْ رَانَ عَلٰى قُلُوبِهِمْ مَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ١٥

16. Àgbẹdọ̀! Dájúdájú a kò ní jẹ́ kí wọ́n rí Olúwa wọn lọ́jọ́ náà.

كَلَّٓا اِنَّهُمْ عَنْ رَبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَمَحْجُوبُونَۜ ١٦

17. Lẹ́hìn náà, wọn yóò wọ iná Jahim.

ثُمَّ اِنَّهُمْ لَصَالُوا الْجَح۪يمِۜ ١٧

18. Lẹ́hìn náà, A ó sọ fún wọn wí pé, ‘Èyí ni ohun tí ẹ ń pè nírọ́ .

ثُمَّ يُقَالُ هٰذَا الَّذ۪ي كُنْتُمْ بِه۪ تُكَذِّبُونَۜ ١٨

19. Ṣùgbọ́n Ìwé àkọsílẹ̀ ti àwọn ẹni rere ń bẹ nínú ‘Iliyyin.

كَلَّٓا اِنَّ كِتَابَ الْاَبْرَارِ لَف۪ي عِلِّيّ۪ينَۜ ١٩

20. Àti pé kí ni yóò mú ọ mọ ohun tí ń jẹ́ ‘Iliyyin?

وَمَٓا اَدْرٰيكَ مَا عِلِّيُّونَۜ ٢٠

21. Ìwé kan tí a kọ (lẹ́kùn-únrẹ́rẹ́) ni.

كِتَابٌ مَرْقُومٌۙ ٢١

22. Àwọn ẹni ìsúnmọ́ (Allah) yóò jẹ́rìí sí i.

يَشْهَدُهُ الْمُقَرَّبُونَۜ ٢٢

23. Dájúdájú àwọn olùṣerere yóò wà nínú ìdẹ̀ra.

اِنَّ الْاَبْرَارَ لَف۪ي نَع۪يمٍۙ ٢٣

24. Wọn yóò máa wòye ní ìrọ̀gbọ̀kú.

عَلَى الْاَرَٓائِكِ يَنْظُرُونَۙ ٢٤

25. Ìwọ yóò máa rí àpẹẹrẹ ìrọ̀rún àti ìdẹ̀ra ní ojú wọn.

تَعْرِفُ ف۪ي وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ النَّع۪يمِۚ ٢٥

26. A ó máa fún wọn ní ohun mímu tó mọ́ tí a sì ti dépa mu,

يُسْقَوْنَ مِنْ رَح۪يقٍ مَخْتُومٍۙ ٢٦

27. Ohun olóòórùn dídun ni ìdérí rẹ̀- nitori pé irú èyí ló máa ń jẹ́ kí àwọn tó fẹ́ ìtẹ̀síwájú máa tẹ̀síwájú.

خِتٰمُهٗ مِسْكٌ ؕ وَفِيْ ذٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ الْمُتَنَافِسُوْنَ ؕ﴿٢٧﴾

28. A ó sì pò ó pọ̀ mọ́ omi *Tasnim*.

وَمِزَاجُهٗ مِنْ تَسْنِيْمٍ ۙ﴿٢٨﴾

29. Orísun omi kan ni tí àwọn ẹni ìsúnmọ́ (Allah) yóò máa mu.

عَيْنًا يَّشْرَبُ بِهَا الْمُقَرَّبُوْنَ ؕ﴿٢٩﴾

30. Nítòótọ́ àwọn ẹlẹ́ṣẹ̀ tí máa ń fi àwọn olùgbàgbọ́ òdodo rẹ́rìn-ín;

اِنَّ الَّذِيْنَ اَجْرَمُوْا كَانُوْا مِنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا يَضْحَكُوْنَ ۖ﴿٣٠﴾

31. Àti pé nígbà yówù tí wọ́n bá kọjá lọ́dọ̀ wọn, wọn máa ń ṣẹ́jú sí ara wọn.

وَاِذَا مَرُّوْا بِهِمْ يَتَغَامَزُوْنَ ۖ﴿٣١﴾

32. Nígbà tí wọ́n bá sì padà sọ́dọ̀ àwọn ènìyàn wọn, wọn máa ń padà pẹ̀lú ẹ̀gàn;

وَاِذَا انْقَلَبُوْٓا اِلٰٓى اَهْلِهِمُ انْقَلَبُوْا فَكِهِيْنَ ۖ﴿٣٢﴾

33. Àti pé nígbà tí wọ́n bá rí wọn, wọn máa ń wí pé, ‘Dájúdájú, àwọn wọ̀nyí ni wọ́n ti sọnù gidi!’

وَاِذَا رَاَوْهُمْ قَالُوْٓا اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ لَضَآلُّوْنَ ۙ﴿٣٣﴾

34. Bẹ́ẹ̀ ni a kò rán wọn ní olùsọ lórí wọn.

وَمَآ اُرْسِلُوْا عَلَيْهِمْ حٰفِظِيْنَ ؕ﴿٣٤﴾

35. Ṣùgbọ́n lónìí, àwọn olùgbàgbọ́ òdodo ni yóò máa fi àwọn aláìgbàgbọ́ rẹ́rìn-ín.

فَالْيَوْمَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مِنَ الْكُفَّارِ يَضْحَكُوْنَ ۙ﴿٣٥﴾

36. Wọn yóò máa wòye (ní ìjókòó) lórí tìmùtìmù.

عَلَى الْاَرَآئِكِ ۙ يَنْظُرُوْنَ ؕ﴿٣٦﴾

37. Ǹjẹ́ àwọn aláìgbàgbọ́ kò ha ní gba ẹ̀san ohun tí wọ́n ṣe ní ẹ̀kúnrẹ́rẹ́ bí?

هَلْ ثُوِّبَ الْكُفَّارُ مَا كَانُوْا يَفْعَلُوْنَ ﴿٣٧﴾ ع




## AL-INṢIKỌỌK

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Nígbà tí ojú ọ̀run yóò fàya,

إِذَا السَّمَاءُ انْشَقَّتْ ﴿٢﴾

3. Tí yóò sì gbọ́ ti Olúwa rẹ̀- (eléyìí sì jẹ́) ọ̀ranyàn lé e lórí-

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٣﴾

4. Àti nígbà tí ilẹ̀ bá tẹ́jú,

وَإِذَا الْأَرْضُ مُدَّتْ ﴿٤﴾

5. Tí ó sì ti gbogbo àwọn ohun tí ó wà nínú rẹ̀ jáde, tí yóò sì ṣófo;

وَأَلْقَتْ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتْ ﴿٥﴾

6. Tí yóò sì gbọ́ ti Olúwa rẹ̀- (eléyìí sì jẹ́) ọ̀ràn-anyàn lé e lórí-

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٦﴾

7. Ìwọ ènìyàn, dájúdájú ìwọ ń gbìyànjú gidigidi láti pàdé Olúwa rẹ; ìwọ yóò sì pàdé Rẹ̀.

يَا أَيُّهَا الْإِنْسَانُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَاقِيهِ ﴿٧﴾

8. Ní ti ẹni tí ó fi ọwọ́ ọtún gba Ìwe rẹ̀,

فَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِيَمِينِهِ ﴿٨﴾

9. Dájúdájú òun yóò ní ìṣirò tó rọrùn,

فَسَوْفَ يُحَاسَبُ حِسَابًا يَسِيرًا ﴿٩﴾

10. Àti pé òun yóò padà sí ọ̀dọ̀ àwọn ènìyàn rẹ̀ tayọ̀tayọ̀.

وَيَنْقَلِبُ إِلَىٰ أَهْلِهِ مَسْرُورًا ﴿١٠﴾

11. Ṣùgbọ́n ẹni tí a bá fún ní Ìwe rẹ̀ láti ẹ̀yìn,

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ وَرَاءَ ظَهْرِهِ ﴿١١﴾

12. Láìpẹ́ òun yóò bèèrè fún ìparun,

فَسَوْفَ يَدْعُو ثُبُورًا ﴿١٢﴾

13. Yóò sì jó nínú iná tí ń jó geregere.

وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ﴿١٣﴾

14. Dájúdájú, òún ti wà láàrin àwọn ènìyàn pẹ̀lú ìdùnnú.

إِنَّهُۥ كَانَ فِىٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ﴿١٤﴾

15. Dájúdájú, òun ti rò pe òun kò ní padà (sí ọ̀dọ Wa) mọ́.

إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ﴿١٥﴾

16. Bẹ́ẹ̀ ni! dájúdájú Olúwa rẹ̀ Ń rí i.

بَلَىٰٓ ۚ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرًا ﴿١٦﴾

17. Şùgbọ́n o, Mo fi ìgbà tí òòrùn bá ń lọ wọ̀ búra,

فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلشَّفَقِ ﴿١٧﴾

18. Àti òru pẹ̀lú ohun gbogbo tí ó pamọ́ sínú rẹ̀,

وَٱلَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٨﴾

19. Àti òşùpá náà nígbà tí ó bá tóbi tán,

وَٱلْقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ﴿١٩﴾

20. Pé: dájúdájú ẹ̀yin yóò máa ti ipò kan bọ́ sí ipò kejì ni.

لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ﴿٢٠﴾

21. Kí ló şe wọ́n tí wọn kò gbàgbọ́;

فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢١﴾

22. Àti pé nígbà tí a bá ka Al-Kur'an fún wọn, wọn kì í foríbalẹ̀;

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ ٱلْقُرْءَانُ لَا يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢٢﴾

23. Dípò bẹ́ẹ̀, ń şe ni àwọn aláìgbàgbọ́ kọ̀ ọ́.

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُكَذِّبُونَ ﴿٢٣﴾

24. Allah sì ni Ó mọ̀ jùlọ nípa ohun tí wọ́n fi pamọ́ (sí inú ọkàn wọn).

وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٤﴾

25. Nítorí náà, kí ìwọ fún wọn ní ìró ìyà olóró.

فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٥﴾

26. Şùgbọ́n àwọn tó gbàgbọ́ lódodo tí wọ́n sì ń şişẹ́ rere, ẹ̀san tí kò lópin ni yóò jẹ́ tiwọn.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٢٦﴾




## AL-BURUUJ

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿١﴾

2. Mo fi ojú ọrun tó kún fún àwọn Ìràwọ̀ ńláńlá búra,

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الۡبُرُوۡجِ ۙ﴿٢﴾

3. Àti Ọjọ́ Ìlérí,

وَالۡيَوۡمِ الۡمَوۡعُوۡدِ ۙ﴿٣﴾

4. Àti ẹlẹ́rìí pẹ̀lú ẹni tí a jẹ́rìí gbè,

وَشَاهِدٍ وَّمَشۡهُوۡدٍ ؕ﴿٤﴾

5. Ègún kí ó máa bá àwọn Ènìyàn kòtò-

قُتِلَ اَصۡحٰبُ الۡاُخۡدُوۡدِ ۙ﴿٥﴾

6. Iná (tí a ń dá) tí ó sì ní àwọn ìkòná-

النَّارِ ذَاتِ الۡوَقُوۡدِ ۙ﴿٦﴾

7. Nígbà tí wọ́n bá jókòó tì í,

اِذۡ هُمۡ عَلَيۡهَا قُعُوۡدٌ ۙ﴿٧﴾

8. Àti pé àwọn náà jẹ́rìí sí ohun tí wọ́n ṣe sí àwọn olùgbàgbọ́ òdodo.

وَّهُمۡ عَلٰى مَا يَفۡعَلُوۡنَ بِالۡمُؤۡمِنِيۡنَ شُهُوۡدٌ ؕ﴿٨﴾

9. Wọn kò ṣe inúnibíni sí wọn nítorí nǹkan mìíràn ju wí pé wọ́n gba Allah nìkan gbọ́, Ọba tí Ó tóbi, Ẹni tí ẹ̀yin tọ́ sí,

وَمَا نَقَمُوۡا مِنۡهُمۡ اِلَّاۤ اَنۡ يُّؤۡمِنُوۡا بِاللّٰهِ الۡعَزِيۡزِ الۡحَمِيۡدِ ۙ﴿٩﴾

10. Ẹni tí ìjọba àwọn ọ̀run àti ayé jẹ́ tiRẹ̀, Allah sì jẹ́ Ẹlẹ́rìí lórí ohun gbogbo.

الَّذِىۡ لَهٗ مُلۡكُ السَّمٰوٰتِ وَالۡاَرۡضِ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَىۡءٍ شَهِيۡدٌ ؕ﴿١٠﴾

11. Dájúdájú, àwọn ẹni tí ń fòòró àwọn olùgbàgbọ́ òdodo lọ́kùnrin àti lóbìnrin tí wọn kò sì ronúpìwàdà, ti wọn ni ìyá iná Jahanama, ti wọn sì ni ìyá iná ajónirun.

اِنَّ الَّذِيۡنَ فَتَنُوا الۡمُؤۡمِنِيۡنَ وَالۡمُؤۡمِنٰتِ ثُمَّ لَمۡ يَتُوۡبُوۡا فَلَهُمۡ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمۡ عَذَابُ الۡحَرِيۡقِ ؕ﴿١١﴾

12. Dájúdájú, àwọn tí wọ́n gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, tiwọn ni ọgbá ìdẹ̀ra tí àwọn akérémọdò ń ṣàn ní ìsàlẹ̀ wọn, èyíyìí jẹ́ èrè tí ó tóbi.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْكَبِيرُ ﴿١٢﴾

13. Dájúdájú, ìgbánimú Olúwa rẹ̀ le koko.

إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ﴿١٣﴾

14. Dájúdájú, Òun ni Ẹni tí Ó ń pilẹ̀ tí Ó sì tún ń ṣe àtúndá;

إِنَّهُ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ﴿١٤﴾

15. Òun náà ni Aláforíjìn jùlọ, Olólùfẹ́ jùlọ.

وَهُوَ الْغَفُورُ الْوَدُودُ ﴿١٥﴾

16. Olúwa Ìtẹ́-ogo, Ọlọ́lá jùlọ;

ذُو الْعَرْشِ الْمَجِيدُ ﴿١٦﴾

17. Olùṣohun tó wù Ú.

فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٧﴾

18. Ǹjẹ́ ìròhìn àwọn ọmọ-ogun ha ti dé ọ̀dọ̀ rẹ bí?

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ الْجُنُودِ ﴿١٨﴾

19. Ti Fir'aona àti ti Samuud?

فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ﴿١٩﴾

20. Ṣùgbọ́n àwọn tí kò gbàgbọ́ (ń tipẹ̀lẹ̀ mọ́) kíkọ (ododo).

بَلِ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي تَكْذِيبٍ ﴿٢٠﴾

21. Bẹ́ẹ̀ sì ni Allah ti ká wọn mọ́ láti ibi tí wọn kò lérò.

وَاللَّهُ مِن وَرَائِهِم مُّحِيطٌ ﴿٢١﴾

22. Dájúdájú, ó jẹ́ Al-Kur'an Ológo,

بَلْ هُوَ قُرْآنٌ مَّجِيدٌ ﴿٢٢﴾

23. Tí ó wà nínú ọpọ́n-ìkọ̀wé tí a ń mójútó.

فِي لَوْحٍ مَّحْفُوظٍ ﴿٢٣﴾




## AL-TỌỌRIK

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Mo fi ojú ọrun búra àti ìràwọ̀ òwúrọ̀-

وَالسَّمَآءِ وَالطَّارِقِ ٢

3. Àti pé kí ni yóò mú ọ mọ ohun tí ìràwọ̀ òwúrọ̀ í ṣe?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الطَّارِقُ ٣

4. Ìràwọ̀ kan ni, tí ó ń tan ìmọ́lẹ̀ yanranyanran-

النَّجْمُ الثَّاقِبُ ٤

5. Kò sí ẹ̀mí kan tí kò ní Olùṣọ́ tirẹ̀.

اِنْ كُلُّ نَفْسٍ لَّمَّا عَلَيْهَا حَافِظٌ ٥

6. Nítorí náà, jẹ́ kí ẹ̀dá ènìyàn wòye sí ohun tí a fi ṣe ẹ̀dá rẹ̀.

فَلْيَنْظُرِ الْاِنْسَانُ مِمَّ خُلِقَ ٦

7. A dá a láti inú omi tó máa ń tú jáde,

خُلِقَ مِنْ مَّآءٍ دَافِقٍ ٧

8. Tó máa ń tú jáde láàrin ìbàráàdí àti egungun ìgbà àyà.

يَّخْرُجُ مِنْۢ بَيْنِ الصُّلْبِ وَالتَّرَآئِبِ ٨

9. Dájúdájú, Òún ní agbára lórí ìdápadà rẹ̀.

اِنَّهٗ عَلٰى رَجْعِهٖ لَقَادِرٌ ٩

10. Ní ọjọ́ tí àṣírí yóò tú.

يَوْمَ تُبْلَى السَّرَآئِرُ ١٠

11. Kò ní ní agbára tàbi Olùrànlọ́wọ́.

فَمَا لَهٗ مِنْ قُوَّةٍ وَّلَا نَاصِرٍ ١١

12. Mo tún fi ojú ọ̀run alárọ̀-tún-rọ̀ ọ̀jọ̀ ṣe ẹ̀rí.

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الرَّجْعِ ١٢

13. Àti ilẹ̀ tó ń mú irúgbìn jáde.

وَالْاَرْضِ ذَاتِ الصَّدْعِ ١٣

14. Dájúdájú, ó jẹ́ ẹ̀là-ọ̀rọ̀.

اِنَّهٗ لَقَوْلٌ فَصْلٌ ١٤

15. Kì í sì í ṣe ọ̀rọ̀ àwàdà.

وَّمَا هُوَ بِالْهَزْلِ ١٥

16. Dájúdájú wọn ń dète kan,

اِنَّهُمْ يَكِيْدُوْنَ كَيْدًا ١٦

17. Èmi náà sì ń ṣètò kan (ní àtakò sí ti wọn).

وَّاَكِيْدُ كَيْدًا ١٧

18. Nítorí náà, máa wo àwọn aláìgbàgbọ́ níran, kí o sì fi wọ́n sílẹ̀ fún ìgbà díẹ̀.

فَمَهِّلِ الْكٰفِرِيْنَ اَمْهِلْهُمْ رُوَيْدًا ١٨ ع

سُورَةُ الأَعْلَى مَكِّيَّةٌ ٨٧ — آياتها ٢٠ — ركوعها ١

# AL-A LAA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Fi ògo fún Orúkọ Olúwa rẹ̀ (Ẹni tí) Ó ga jùlọ,

سَبِّحِ اسْمَ رَبِّكَ الْأَعْلَى ﴿٢﴾

3. Ẹni tí Ó dá (ohun gbogbo) tí Ó sì ṣe àṣepé rẹ̀,

الَّذِي خَلَقَ فَسَوَّىٰ ﴿٣﴾

4. Ẹni tí Ó pa èbùbù gbogbo nǹkan, tí Ó sì ń ṣe amọ̀nà rẹ̀,

وَالَّذِي قَدَّرَ فَهَدَىٰ ﴿٤﴾

5. Àti Ẹni tí Ó ń mú ewéko hù jáde,

وَالَّذِي أَخْرَجَ الْمَرْعَىٰ ﴿٥﴾

6. Lẹ́hìn náà, Ó sọ ọ́ di rírọ àti pàǹtí.

فَجَعَلَهُ غُثَاءً أَحْوَىٰ ﴿٦﴾

7. Àwa yóò mú kí o máa kà á (Al-Kur'an) ìwọ kò sì ní gbàgbé,

سَنُقْرِئُكَ فَلَا تَنسَىٰ ﴿٧﴾

8. Àyàfi ohun tí ó bá wu Allah, dájúdájú Òun ni Ó mọ ohun tí ó hàn àti èyí tí ó pamọ́.

إِلَّا مَا شَاءَ اللَّهُ ۚ إِنَّهُ يَعْلَمُ الْجَهْرَ وَمَا يَخْفَىٰ ﴿٨﴾

9. A ó ṣe ọ̀nà rẹ ní ìrọ̀rùn fún ọ.

وَنُيَسِّرُكَ لِلْيُسْرَىٰ ﴿٩﴾

10. Nítorí náà, máa ṣe ìrántí, dájúdájú ìrántí a máa ṣe (èniyàn) láǹfàní.

فَذَكِّرْ إِن نَّفَعَتِ الذِّكْرَىٰ ﴿١٠﴾

11. Ẹnikẹ́ni tó bá ń páyà (Allah) yóò ma kíyèsara;

سَيَذَّكَّرُ مَن يَخْشَىٰ ﴿١١﴾

12. Ṣùgbọ́n, olóríburúkú yóò takété sí i,

وَيَتَجَنَّبُهَا الْأَشْقَى ﴿١٢﴾

13. Ẹni tí yóò wọ inú iná ńlá náà.

الَّذِي يَصْلَى النَّارَ الْكُبْرَىٰ ﴿١٣﴾

ثُمَّ لَا يَمُوْتُ فِيْهَا وَلَا يَحْيٰى ﴿١٤﴾

14. Lẹ́hìn náà, kì yóò jẹ òkú nínú rẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni kò sì ní jẹ́ alààyè.

قَدْ اَفْلَحَ مَنْ تَزَكّٰى ﴿١٥﴾

15. Dájúdájú, ẹni tí ó bá fọ (ẹ̀mi ara rẹ̀) mọ́; ẹni náà mà ti jèrè,

وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهٖ فَصَلّٰى ﴿١٦﴾

16. Tí ó máa ń rántí Orúkọ Olúwa rẹ̀ tó sì máa ń gbé ìrun dúró.

بَلْ تُؤْثِرُوْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا ﴿١٧﴾

17. Ṣùgbọ́n ẹ̀yín yan ìgbádùn ayé láàyò,

وَالْاٰخِرَةُ خَيْرٌ وَّاَبْقٰى ﴿١٨﴾

18. Bẹ́ẹ̀ ọjọ́ ìkẹhìn ló dára jùlọ, tí yóò sì wà tītí láé.

اِنَّ هٰذَا لَفِى الصُّحُفِ الْاُوْلٰى ﴿١٩﴾

19. Dájúdájú, èyí ń bẹ nínú àwọn ìwé ìṣaájú-

ع صُحُفِ اِبْرٰهِيْمَ وَمُوْسٰى ﴿٢٠﴾

20. Àwọn Ìwé Ibrahim àti Musa.




## AL-GAAṢIYA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ الْغَاشِيَةِ ﴿٢﴾

2. Ǹjẹ ìròyìn ìṣẹ̀lẹ̀ ńlá náà ti wá bá ọ bí?

وُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍ خَاشِعَةٌ ﴿٣﴾

3. Àwọn ojú kan yóò rẹ̀wẹ̀sì ní ọjọ́ náà;

عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ﴿٤﴾

4. Fún ìdàmú àti wàhálà.

تَصْلٰى نَارًا حَامِيَةً ﴿٥﴾

5. Wọn yóò wọ iná tó ń jó geregere;

تُسْقٰى مِنْ عَيْنٍ اٰنِيَةٍ ﴿٦﴾

6. A ó máa fún wọn ní ìsun omi tí ń hó yaya mu;

لَيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِنْ ضَرِيعٍ ﴿٧﴾

7. Kò ní sí oúnjẹ kan fún wọn bí kò ṣe ewé ẹlẹ́gùn-ún gbígbẹ tó sì tún korò,

لَا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِي مِنْ جُوعٍ ﴿٨﴾

8. Tí kì í tu ni lára, tí kì í sì í yó ni.

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَاعِمَةٌ ﴿٩﴾

9. Àwọn ojú mìíràn ní ọjọ́ náà yóò kún fún ayọ̀,

لِسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ﴿١٠﴾

10. Nítorí ìṣapásí wọn tí a ti yọ́nú sí,

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿١١﴾

11. Nínú ọgbà ìdẹ̀ra tó ga,

لَا تَسْمَعُ فِيهَا لَاغِيَةً ﴿١٢﴾

12. Ìwọ kì yóò gbọ́ ọ̀rọ̀ asán nínú rẹ̀;

فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٣﴾

13. Ìṣẹ́lẹ̀rú omi tó ń ṣàn wà níbẹ̀,

فِيهَا سُرُرٌ مَرْفُوعَةٌ ﴿١٤﴾

14. Àwọn ibùsùn tí a gbéga wà níbẹ̀,

وَأَكْوَابٌ مَوْضُوعَةٌ ﴿١٥﴾

15. Àti àwọn ife tí a tò kalẹ̀,

وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٦﴾

16. Àti àwọn tìmùtìmù tí a tò lẹ́sẹ-lẹ́sẹ,

وَزَرَابِيُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٧﴾

17. Àti àwọn ìtẹ́ (tó dùn-ún rí) tí a tẹ́ sílẹ̀.

أَفَلَا يَنْظُرُونَ إِلَى الْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٨﴾

18. Wọn kò ha kíyèsi àwọn ràkúnmí, gẹ́gẹ́ bí a ti ṣe dá wọn ni?

وَإِلَى السَّمَاءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٩﴾

19. Àti ojú ọ̀run gẹ́gẹ́ bí a ti ṣe gbé e ga?

وَإِلَى الْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿٢٠﴾

20. Àti àwọn òkè, gẹ́gẹ́ bí a ti ṣe fi ìdí wọn múlẹ̀?

وَإِلَى الْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢١﴾

21. Àti ilẹ̀, gẹ́gẹ́ bí a ti ṣe tẹ́ ẹ pẹrẹsẹ?

فَذَكِّرْ إِنَّمَا أَنْتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢٢﴾

22. Nítorí náà, máa ṣe ìrántí, dájúdájú olùránnilétí ni ìwọ í ṣe;

لَسْتَ عَلَيْهِمْ بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٣﴾

23 Ìwọ kì í ṣe Olùṣọ́ lórí wọn.

إِلَّا مَنْ تَوَلَّى وَكَفَرَ ﴿٢٤﴾

24. Ṣùgbọ́n ẹnikẹ́ni tó bá pẹ̀hìndà tó sì ṣe àìgbàgbọ́,

فَيُعَذِّبُهُ اللَّهُ الْعَذَابَ الْأَكْبَرَ ﴿٢٥﴾

25. Allah yóò fi ìyá tó tóbi jẹ ẹ́.

إِنَّ إِلَيْنَا إِيَابَهُمْ ﴿٢٦﴾

26. Dájúdájú, ọ̀dọ̀ Wa ni ìpadàsí wọn.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُمْ ﴿٢٧﴾

27. Lẹ́hìn náà iṣẹ́ ti Wa ni láti mú wọn ṣe ìṣirò iṣẹ́ wọn.




# AL-FAJR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

| | |
|---|---|
| 1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Mo fi kùtùkùtù ọ̀wúrọ̀ búra, | وَالْفَجْرِ ② |
| 3. Àti àwọn òru mẹ́wàá, | وَلَيَالٍ عَشْرٍ ③ |
| 4. Àti òǹkà tó ṣe é pín sí méjì lọ́gbọọgba àti èyí tí kò ṣe é pín sí méjì lọ́gbọọgba, | وَّالشَّفْعِ وَالْوَتْرِ ④ |
| 5. Àti òru nígbà tí ó ń lọ sópin, | وَالَّيْلِ اِذَا يَسْرِ ⑤ |
| 6. Ǹjẹ́ ẹ̀rí tó dájú kò ha ń bẹ nínú èyí fún àwọn tó lóye bí? | هَلْ فِيْ ذٰلِكَ قَسَمٌ لِّذِيْ حِجْرٍ ⑥ |
| 7. Ìwọ kò ha rí bí Olúwa rẹ̀ ti ṣe pẹ̀lú àwọn ìran ‘Aad- | اَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ⑦ |
| 8. Àwọn ìran Iram, tí wọ́n kọ́ àwọn ilé alágbèéká, | اِرَمَ ذَاتِ الْعِمَادِ ⑧ |
| 9. Tí a kò tí ì kọ́ irú wọn sórí ilẹ̀ rí- | الَّتِيْ لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي الْبِلَادِ ⑨ |
| 10. Àti àwọn ìran Samuud tí wọ́n máa ń gbẹ́ òkúta ní àfonífojì, | وَثَمُوْدَ الَّذِيْنَ جَابُوا الصَّخْرَ بِالْوَادِ ⑩ |
| 11. Àti Fir’aona tí ó ní ọ̀pọ̀lọpọ̀ ibùdó ogun? | وَفِرْعَوْنَ ذِى الْاَوْتَادِ ⑪ |
| 12. Tí wọ́n rékọjá ẹnu ààlà lórí ilẹ̀, | الَّذِيْنَ طَغَوْا فِي الْبِلَادِ ⑫ |
| 13. Tí wọ́n sì ń ṣe ọ̀pọ̀lọpọ̀ ìbàjẹ́ lórí rẹ̀. | فَاَكْثَرُوْا فِيْهَا الْفَسَادَ ⑬ |
| 14. Nítorí náà, Olúwa rẹ̀ rọ̀jò ìyá lé wọn lórí. | فَصَبَّ عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ⑭ |

15. Dájúdájú Olúwa rẹ lúgọ dè wọ́n.

إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ ﴿١٥﴾

16. Ní ti ẹ̀dá ènìyàn, nígbà tí Olúwa rẹ̀ bá dán an wò, tí Ó pọ́n ọn lé, tí Ó sì ṣe ìdẹ̀rùn fún un, nígbà náà òun yóò wí pé: ‘Olúwa mi ti pọ́n mi lé’.

فَأَمَّا الْإِنسَانُ إِذَا مَا ابْتَلَاهُ رَبُّهُ
فَأَكْرَمَهُ وَنَعَّمَهُ فَيَقُولُ رَبِّي أَكْرَمَنِ ﴿١٦﴾

17. Ṣùgbọ́n nígbà tí Ó bá tún dán an wò nípa ṣíṣe òdiwọ̀n ìpèsè rẹ̀, òun yóò máa wí pé: ‘Olúwa mi ti dójútì mí .

وَأَمَّا إِذَا مَا ابْتَلَاهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُ
فَيَقُولُ رَبِّي أَهَانَنِ ﴿١٧﴾

18. Kò rí bẹ́ẹ̀, ẹ kì í ṣe àpọ́nlé ọmọ òrukàn ni,

كَلَّا بَل لَّا تُكْرِمُونَ الْيَتِيمَ ﴿١٨﴾

19. Ẹ̀yin kì í sì í gba ara yín níyànjú láti fi oúnjẹ fún àwọn aláìní,

وَلَا تَحَاضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿١٩﴾

20. Ẹ̀yin a sì máa jẹ ogún ológún ní ìjẹkújẹ,

وَتَأْكُلُونَ التُّرَاثَ أَكْلًا لَّمًّا ﴿٢٠﴾

21. Ẹ sì fẹ́ràn àwọn ọ̀rọ̀ ayé ní àfẹ́jù.

وَتُحِبُّونَ الْمَالَ حُبًّا جَمًّا ﴿٢١﴾

22. Fetí sílẹ̀ kí o gbọ́! Nígbà tí ilẹ̀ bá túká yángá-yángá;

كَلَّا إِذَا دُكَّتِ الْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ﴿٢٢﴾

23. Tí Olúwa rẹ̀ sì dé, tí àwọn Màláíkà sì tò lẹ́sẹ-lẹ́sẹ;

وَجَاءَ رَبُّكَ وَالْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٣﴾

24. Tí ó sì mú ọ̀run àpáàdì súnmọ́ tòsí ní ọjọ́ náà. Ní ọjọ́ náà, ènìyàn yóò rántí, ṣùgbọ́n oore wo ni irú ìrántí bẹ́ẹ̀ yóò ṣe fún un?

وَجِيءَ يَوْمَئِذٍ بِجَهَنَّمَ ۚ يَوْمَئِذٍ
يَتَذَكَّرُ الْإِنسَانُ وَأَنَّىٰ لَهُ الذِّكْرَىٰ ﴿٢٤﴾

25. Òun yóò wí pé, ‘Háà! Ó mà ṣe lára mi o, fún ohun tí mo ti tì ṣíwájú fún ẹ̀mí mi!’

يَقُولُ يَا لَيْتَنِي قَدَّمْتُ لِحَيَاتِي ﴿٢٥﴾

26. Ní ọjọ́ náà kò sí ẹnìkan tó lè fi irú ìyá Rẹ̀ jẹni,
فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُ أَحَدٌ ٢٦

27. Kò sì lè sí ẹni tí ó lè de ènìyàn ní irú ìdèmọ́lẹ̀ Rẹ̀;
وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُ أَحَدٌ ٢٧

28. Ìwọ ẹ̀mí tí ó wà nínú ìfọ̀kànbalẹ̀!
يَا أَيَّتُهَا النَّفْسُ الْمُطْمَئِنَّةُ ٢٨

29. Padà wá sí ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ ní ti ìyọ́nú, ní ti ẹni tí a ti yọ́nú sí.
ارْجِعِي إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً ٢٩

30. Nítorí náà, bọ́ sí ààrín àwọn ẹrúsìn Mi (tí mo yàn),
فَادْخُلِي فِي عِبَادِي ٣٠

31. Kí o sì wọ inú Ọgbà ìdẹ̀ra Mi.
ع وَادْخُلِي جَنَّتِي ٣١




## AL-BALAD

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.
بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Mo fi ìlú yìí búra-
لَا أُقْسِمُ بِهَٰذَا الْبَلَدِ ٢

3. Àti ìwọ náà tí a bí nínú ìlú yìí-
وَأَنتَ حِلٌّ بِهَٰذَا الْبَلَدِ ٣

4. Àti òbí àti ọmọ,
وَوَالِدٍ وَمَا وَلَدَ ٤

5. Dájúdájú, A ti da ọmọ ẹ̀dá ènìyàn sínú wahala.
لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ فِي كَبَدٍ ٥

6. Òun wá ń rò wí pé ẹnìkan kan kò ní agbára lórí òun ni?
أَيَحْسَبُ أَن لَّن يَقْدِرَ عَلَيْهِ أَحَدٌ ٦

7. Ó ń sọ pé, ‘Mo ti pàdánù ọ̀pọ̀lọpọ̀ ọrọ̀.’
يَقُولُ أَهْلَكْتُ مَالًا لُّبَدًا ٧

8. Òun ha ń rò pé ẹnìkan kò rí òun ni bí?
أَيَحْسَبُ أَن لَّمْ يَرَهُ أَحَدٌ ٨

9. A kò ha ti fún un ní ojú méjì bi,

أَلَمْ نَجْعَل لَّهُۥ عَيْنَيْنِ ﴿٩﴾

10. Pẹ̀lú ahọ́n àti ètè méjì?

وَلِسَانًا وَشَفَتَيْنِ ﴿١٠﴾

11. Àwa sì fi ọ̀nà méjì hàn án (ti rere àti búburú).

وَهَدَيْنَٰهُ ٱلنَّجْدَيْنِ ﴿١١﴾

12. Ṣùgbọ́n òun ko gbiyanju láti gun òkè náà.

فَلَا ٱقْتَحَمَ ٱلْعَقَبَةَ ﴿١٢﴾

13. Kí ni yóò mú ọ mọ ohun tí ń jẹ́ òkè gígùn náà?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْعَقَبَةُ ﴿١٣﴾

14. Èyí ni sísọ ẹrú kan di òmìnira.

فَكُّ رَقَبَةٍ ﴿١٤﴾

15. Tàbí fífi oúnjẹ ní ọjọ́ ebi fún

أَوْ إِطْعَٰمٌ فِى يَوْمٍ ذِى مَسْغَبَةٍ ﴿١٥﴾

16. Ọmọ òrukàn tí ó jẹ́ ìbátan.

يَتِيمًا ذَا مَقْرَبَةٍ ﴿١٦﴾

17. Tàbí mẹ́kúnnù tí ó sùn sínú eruku.

أَوْ مِسْكِينًا ذَا مَتْرَبَةٍ ﴿١٧﴾

18. Nípa bẹ́ẹ̀, òun ìbá ti di ọ̀kan nínú àwọn olùgbàgbọ́ òdodo, tí wọ́n ń gba ara wọn ní ìyànjú ìfaradà, tí wọ́n sì ń gba ara wọn níyànjú àánú ṣíṣe.

ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلصَّبْرِ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلْمَرْحَمَةِ ﴿١٨﴾

19. Àwọn wọ̀nyí ni èrò apá ọ̀tún.

أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْمَيْمَنَةِ ﴿١٩﴾

20. Ṣùgbọ́n àwọn tí ó ṣe àìgbàgbọ́ nínú àwọn Àmì Wa, àwọn ni èrò apá òsì.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا هُمْ أَصْحَٰبُ ٱلْمَشْـَٔمَةِ ﴿٢٠﴾

21. Iná yóò bò wọ́n mọ́lẹ̀ dárudáru.

عَلَيْهِمْ نَارٌ مُّؤْصَدَةٌۢ ﴿٢١﴾




# AL-ŞAMS

*(A sọ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Mo fi òòrùn àti ìmọ́lẹ̀ rẹ̀ ṣe ẹ̀rí,
وَالشَّمْسِ وَضُحٰىهَا ②

3. Àti òṣùpá nígbà tí ó bá tẹ̀lé e,
وَالْقَمَرِ إِذَا تَلٰىهَا ③

4. Àti ọ̀sán nígbà tí ó bá gbé ògo rẹ̀ yọ,
وَالنَّهَارِ إِذَا جَلّٰىهَا ④

5. Àti òru nígbà tí ó fa gàgá bò ó,
وَاللَّيْلِ إِذَا يَغْشٰىهَا ⑤

6. Àti ojú ọrun bí a ti ṣe gbé e ró,
وَالسَّمَآءِ وَمَا بَنٰىهَا ⑥

7. Àti ilẹ̀ àti títẹ́jú rẹ̀,
وَالْأَرْضِ وَمَا طَحٰىهَا ⑦

8. Àti ẹ̀mí àti àṣepé rẹ̀-
وَنَفْسٍ وَّمَا سَوّٰىهَا ⑧

9. Àwá sì ṣípayá fún un láti mọ àwọn ọ̀nà ibi rẹ̀ àti ọ̀nà ẹ̀tọ́ rẹ̀ pẹ̀lú-
فَأَلْهَمَهَا فُجُوْرَهَا وَتَقْوٰىهَا ⑨

10. Dájúdájú, ẹnikẹ́ni tó bá ṣe àfọ̀mọ́ rẹ̀, ó ti jèrè,
قَدْ أَفْلَحَ مَنْ زَكّٰىهَا ⑩

11. Ẹnikẹ́ni tó bá sì bà á jẹ́, ó ti pàdánù.
وَقَدْ خَابَ مَنْ دَسّٰىهَا ⑪

12. Àwọn ìran Samuud ti pe (Òjíṣẹ́) lópùrọ́ nípa ìkọjá ẹnu ààlà wọn.
كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ بِطَغْوٰىهَآ ⑫

13. Nígbà tí olóríburúkú nínú wọn dìde,
إِذِ انْبَعَثَ أَشْقٰىهَا ⑬

14. Ṣùgbọ́n Òjíṣẹ́ Allah wí fún wọn pé, 'Ràkúnmí Allah nìyí, ẹ gbà á láàyè láti máa mú omi.'
فَقَالَ لَهُمْ رَسُوْلُ اللّٰهِ نَاقَةَ اللّٰهِ وَسُقْيٰهَا ⑭

15. Ṣùgbọ́n wọ́n kọ̀ ọ́, wọ́n sì fi ọwọ́ líle mú un. Nítorí náà, Olúwa wọn pa wọ́n run nítorí ẹ̀ṣẹ̀ wọn, Ó sì sọ wọ́n dilẹ̀ pátápátá.
فَكَذَّبُوْهُ فَعَقَرُوْهَا ۥ فَدَمْدَمَ عَلَيْهِمْ رَبُّهُمْ بِذَنْۢبِهِمْ فَسَوّٰىهَا ⑮

16. Òun kò sì bìkítà nípa ìgbẹ̀hìn rẹ̀.
وَلَا يَخَافُ عُقْبٰهَا ⑯ ع




# AL-LAEL

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ①

2. Mo fi òru búra nígbà tí ó bá sú bolẹ̀!

وَالَّيۡلِ اِذَا يَغۡشٰى ②

3. Àti ọ̀san, nígbà tí ó bá tàn ìmọ́lẹ̀,

وَالنَّهَارِ اِذَا تَجَلّٰى ③

4. Àti nípa ìṣẹ̀dá ohun tí a dá lákọ àti lábo,

وَمَا خَلَقَ الذَّكَرَ وَالۡاُنۡثٰٓى ④

5. Dájúdájú, ìṣapá sí olúkúlùkù yín ṣe ọ̀tọ̀ọ̀tọ̀.

اِنَّ سَعۡيَكُمۡ لَشَتّٰى ⑤

6. Ní ti ẹni tó ń fúnni ní ìtọrẹ àánú tó sì tún ń páyà (Allah),

فَاَمَّا مَنۡ اَعۡطٰى وَاتَّقٰى ⑥

7. Tí ó sì jẹ́rìí sí gbogbo dáadáa,

وَصَدَّقَ بِالۡحُسۡنٰى ⑦

8. A ó ṣe ọ̀nà rẹ̀ ní ìrọ̀rùn fún un.

فَسَنُيَسِّرُهٗ لِلۡيُسۡرٰى ⑧

9. Ṣùgbọ́n, ẹnikẹ́ni tó bá ṣe ahun, tó sì rò pé òun ti tó tán,

وَاَمَّا مَنۡۢ بَخِلَ وَاسۡتَغۡنٰى ⑨

10. Tí ó sì pe ohun tí ó dára ní irọ́.

وَكَذَّبَ بِالۡحُسۡنٰى ⑩

11. A ó ṣe ọ̀na rẹ̀ ní ìnira fún un.

فَسَنُيَسِّرُهٗ لِلۡعُسۡرٰى ⑪

12. Ọrọ̀ rẹ̀ kò ní ṣe é ní oore kan nígbà tí ìparun bá dé bá a.

وَمَا يُغۡنِيۡ عَنۡهُ مَالُهٗۤ اِذَا تَرَدّٰى ⑫

13. Dájúdájú, ọ̀dọ̀ Wa ni ìtọ́sọ́nà wà;

اِنَّ عَلَيۡنَا لَلۡهُدٰى ⑬

14. Àti pé dájúdájú tiWa ni ayé tí ó ń bọ àti ayé yìí.

وَاِنَّ لَنَا لَلۡاٰخِرَةَ وَالۡاُوۡلٰى ⑭

15. Nípa báyìí, Mo wà ń kìlọ̀ fún yín nípa iná kan tí ó ń jó geregere.

فَأَنذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظَّىٰ ﴿١٥﴾

16. Kò sí ẹni tí yóò wọ̀ ọ́, àyàfi olóríburúkú,

لَا يَصْلَىٰهَآ إِلَّا ٱلْأَشْقَى ﴿١٦﴾

17. Ẹni tí ó pe òdodo nírọ́, tó sì pẹ̀hìndà.

ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٧﴾

18. Ṣùgbọ́n a ó mù ú  olùpáyà Allah jìnnà sí i (iná náà),

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلْأَتْقَى ﴿١٨﴾

19.  Ẹni tí ó ń ná ohun ìní rẹ̀ láti fi ṣe àfọ̀mọ́ rẹ̀.

ٱلَّذِي يُؤْتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ﴿١٩﴾

20.  Tí kò sì ní ẹnìkankan lọ́kàn tí yóò sán ẹ̀san oore fún un,

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعْمَةٍ تُجْزَىٰٓ ﴿٢٠﴾

21. Bíkòṣe láti fi (ohun ìní rẹ̀) wá ojú rere Olúwa rẹ̀, Ọba tí Ó ga jùlọ.

إِلَّا ٱبْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِ ٱلْأَعْلَىٰ ﴿٢١﴾

22.Dájúdájú, Ó ń bọ̀ wá dunnú sí i láìpẹ́ jọjọ.

وَلَسَوْفَ يَرْضَىٰ ﴿٢٢﴾ ع ٢٢ ١٧




## AL-DUHAA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú Jùlọ.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Mo fi ìyálẹ̀ta ọjọ́ búra,

وَٱلضُّحَىٰ ﴿٢﴾

3. Àti òru nígbà tí ó bá parọ́rọ́,

وَٱلَّيْلِ إِذَا سَجَىٰ ﴿٣﴾

4. Olúwa rẹ kò kọ̀ ọ́ sílẹ̀, bẹ́ẹ̀ ni kò bínú sí ọ.

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلَىٰ ﴿٤﴾

5. Dájúdájú (gbogbo) ìgbà tó ń bọ̀ ló dára fún ọ ju ti ìṣaájú lọ.

وَلَلْاٰخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ الْاُوْلٰىؕ (٥)

6. Láìpẹ́, Olúwa rẹ yóò fún ọ ní ohun tí yóò dùn mọ́ ọ nínú.

وَلَسَوْفَ يُعْطِيْكَ رَبُّكَ فَتَرْضٰىؕ (٦)

7. Ṣé kò ha ti rí ọ ní ọmọ òrukàn, kí Ó tó dáàbò bò ọ́ bi?

اَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيْمًا فَاٰوٰى (٧)

8. Ó rí ọ ní ẹni tó ń wá (A), Ó sì tọ́ ọ sí ọ̀nà (ọ̀dọ̀ ara Rẹ̀).

وَوَجَدَكَ ضَآلًّا فَهَدٰى (٨)

9. Ó tún rí ọ ní aláìní, Ó rọ̀ ọ́ lọ́rọ̀.

وَوَجَدَكَ عَآئِلًا فَاَغْنٰىؕ (٩)

10. Nítorí náà má ṣe ni ọmọ òrukàn lára,

فَاَمَّا الْيَتِيْمَ فَلَا تَقْهَرْؕ (١٠)

11. Kí o má sì ṣe kanra mọ́ alágbe,

وَاَمَّا السَّآئِلَ فَلَا تَنْهَرْؕ (١١)

12. Àti pé kí o máa sọ nípa Oore Olúwa rẹ.

وَاَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ (١٢) ع




## AL-INŞIRAAH

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

2. Àwa kò ha ti ṣípayá àyà rẹ fún ọ,

اَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَۙ (٢)

3. Àwa sì gbé ẹrù ìṣòro rẹ kúrò fún ọ.

وَوَضَعْنَا عَنْكَ وِزْرَكَۙ (٣)

4. Èyí tí ó fẹ́rẹ̀ ṣẹ́ ọ lẹ́hìn,

الَّذِيْٓ اَنْقَضَ ظَهْرَكَۙ (٤)

5. A sì gbé Orúkọ rẹ ga?

وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ٥

6. Dájúdájú ìrọ̀rùn ń bẹ lẹ́hìn ìnira.

فَإِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ٦

7. Dájúṣáká, ìrọ̀rùn ń bẹ lẹ́hìn ìnira.

إِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ٧

8. Nígbà tí o bá sì rí ìsinmi, kí o ṣapá (fún ìjọ́sìn),

فَإِذَا فَرَغْتَ فَانْصَبْ ٨

9. Àti pé ní ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ ni kí o máa ronú sí, pẹ̀lú wíwá A léraléra.

ع وَإِلَىٰ رَبِّكَ فَارْغَبْ ٩




## AL-TIIN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Mo fi igi ọ̀pọ̀tọ́ àti igi olóròòró búra,

وَالتِّينِ وَالزَّيْتُونِ ٢

3. Àti Òkè Sinai,

وَطُورِ سِينِينَ ٣

4. Àti ìlú onífàyàbalẹ̀ yí,

وَهَٰذَا الْبَلَدِ الْأَمِينِ ٤

5. Àwa ti dá ènìyàn ní ọ̀nà tí ó dára jùlọ;

لَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ فِي أَحْسَنِ تَقْوِيمٍ ٥

6. Lẹ́hìn náà, a ó dá a padà sí ipò tí ó rẹlẹ̀ jùlọ (tó bá ṣe búburú),

ثُمَّ رَدَدْنَاهُ أَسْفَلَ سَافِلِينَ ٦

7. Àyàfi àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, nítorí náà tiwọn ni ẹ̀san tí kò lópin.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَلَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٧

8. Kí ni nǹkan náà tí yóò pa irọ́ fún ọ lẹ́hìn (èyí) nípa Ọjọ́ Ìdájọ́?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِالدِّينِ ٨

9. Kì í há şe Allah ni Ó dára jùlọ ní Onídàájọ́? أَلَيْسَ اللَّهُ بِأَحْكَمِ الْحَاكِمِينَ ﴿٨﴾

سُورَةُ الْعَلَقِ مَكِّيَّةٌ ٩٦ — آياتها ٢٠ — ركوعها ١

## AL-ALAK

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ şíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ. بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Máa kà ní Orúkọ Olúwa rẹ, Ẹni tí Ó dá ẹ̀dá, اقْرَأْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِي خَلَقَ ﴿٢﴾

3. Ó dá ènìyàn láti inú ẹ̀jẹ̀ dídì, خَلَقَ الْإِنسَانَ مِنْ عَلَقٍ ﴿٣﴾

4. Máa ka! Nítorí pé Olúwa rẹ jẹ́ Onímbú-ọrẹ̀, اقْرَأْ وَرَبُّكَ الْأَكْرَمُ ﴿٤﴾

5. Ẹni tí Ó ń kọ́ ni pẹ̀lú gègé ìkọ̀wé, الَّذِي عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ﴿٥﴾

6. Ó kọ́ ènìyàn ní ohun tí kò mọ̀. عَلَّمَ الْإِنسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ﴿٦﴾

7. Ó mà şe o, dájúdájú ọmọ ènìyàn ti rékọjá ẹnu-ààlà, كَلَّا إِنَّ الْإِنسَانَ لَيَطْغَىٰ ﴿٧﴾

8. Nítorí pé, ó rí ara rẹ̀ gẹ́gẹ́ bí ẹni tí ó tó tán. أَن رَّآهُ اسْتَغْنَىٰ ﴿٨﴾

9. Dájúdájú, ọ̀dọ̀ Olúwa rẹ ní ìfàbọ̀ sí. إِنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ الرُّجْعَىٰ ﴿٩﴾

10. Ìwọ kò ha ti rí ẹni tí ó kọ̀ أَرَأَيْتَ الَّذِي يَنْهَىٰ ﴿١٠﴾

11. Fún ẹrúsìn Wa kan nígbà tí ó ń jọ́sìn? عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰ ﴿١١﴾

12. Ìwọ kò ha rí i, tí ó bá jẹ́ pé òún wà lójú ọ̀nà tó tọ́ أَرَأَيْتَ إِن كَانَ عَلَى الْهُدَىٰ ﴿١٢﴾

13. Tàbí tí ó ń pa ni láşẹ ìpayà (Allah, kí ni yóò jẹ́ òpin ẹni tí ó ń kọ̀ fún un), أَوْ أَمَرَ بِالتَّقْوَىٰ ﴿١٣﴾

| | |
|---|---|
| 14. Ìwọ kò ha rí i, tí ó ẹni tí ó ń kọ̀ fún un) bá kọ̀, tó sì pẹ̀hìndà, | أَرَءَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ﴿١٤﴾ |
| 15. Ṣé òun kò ha mọ̀ pé Allah rí ohun tí òun ń ṣe ni? | أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ﴿١٥﴾ |
| 16. Kíyèsí i! Tí kò bá ṣíwọ́, dájúdájú, Àwa ó fi ìrun iwájú rẹ̀ fà a, | كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًۢا بِٱلنَّاصِيَةِ ﴿١٦﴾ |
| 17. Ìrun iwájú tí ó fi ń purọ́, tí ó fi ń dẹ́sẹ̀. | نَاصِيَةٍ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٧﴾ |
| 18. Nígbà náà, kí ó pe àwọn ẹlẹgbẹ́ rẹ̀, | فَلْيَدْعُ نَادِيَهُۥ ﴿١٨﴾ |
| 19. Àwa náà yóò pe àwọn Olùṣọ́ iná (láti sọ ọ́ sínú iná). | سَنَدْعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ﴿١٩﴾ |
| 20. Rárá o! má ṣe tẹ̀lé e, ṣùgbọ́n kí o foríbalẹ̀ (fún Allah) kí o sì máa súnmọ́ Ọn. | كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَٱسْجُدْ وَٱقْتَرِب ۩ ﴿٢٠﴾ |

---




## AL-KỌDR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

| | |
|---|---|
| 1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ. | بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾ |
| 2. Dájúdájú, A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ní Òru Abiyì náà. | إِنَّآ أَنزَلْنَٰهُ فِى لَيْلَةِ ٱلْقَدْرِ ﴿٢﴾ |
| 3. Kí ni yóò mú ọ mọ Òru Abiyì náà? | وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا لَيْلَةُ ٱلْقَدْرِ ﴿٣﴾ |
| 4. Òru Abiyì náà, dára ju ẹgbẹ̀rún oṣù lọ. | لَيْلَةُ ٱلْقَدْرِ خَيْرٌ مِّنْ أَلْفِ شَهْرٍ ﴿٤﴾ |

5. Àwọn Màláíkà àti Ẹmí máa ń sọ̀kalẹ̀ nínú rẹ̀ pẹ̀lú Àṣẹ Olúwa wọn- pẹ̀lú gbogbo àlámọ̀rí.

تَنَزَّلُ الْمَلٰٓئِكَةُ وَالرُّوْحُ فِيْهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ مِنْ كُلِّ أَمْرٍ ۝٥

6. Àláfíà, bẹ́ẹ̀ ni yóò rí, títí tí ilẹ̀ yóò fi di àfẹ̀mọ̀júmọ́.

سَلٰمٌ هِيَ حَتّٰى مَطْلَعِ الْفَجْرِ ۝٦

---




## AL-BAYYINA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

2. Àwọn tí kò gbàgbọ́ nínú àwọn oníwèé àti àwọn ọ̀ṣẹbọ kò kúrò nínú ìwà àgàbàgebè títí tí ẹ̀ri tó dájú fi de wá bá wọn-

لَمْ يَكُنِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ أَهْلِ الْكِتٰبِ وَالْمُشْرِكِيْنَ مُنْفَكِّيْنَ حَتّٰى تَأْتِيَهُمُ الْبَيِّنَةُ ۝٢

3. Òjíṣẹ́ kan láti ọ̀dọ̀ Allah tí ń ka àwọn Ìwé Mímọ́ (fún wọn).

رَسُوْلٌ مِّنَ اللّٰهِ يَتْلُوْا صُحُفًا مُّطَهَّرَةً ۝٣

4. Nínú èyí tí àwọn òfin ayérayé wà.

فِيْهَا كُتُبٌ قَيِّمَةٌ ۝٤

5. Bẹ́ẹ̀ ni àwọn tí a ti fún ní Ìwé kò yapa títí tí ẹ̀ri tó dájú fi de wá bá wọn.

وَمَا تَفَرَّقَ الَّذِيْنَ أُوْتُوا الْكِتٰبَ إِلَّا مِنْ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ الْبَيِّنَةُ ۝٥

6. A kò sì pa wọ́n láṣẹ nǹkan kan bí kò ṣe láti máa sin Allah nìkan tọkàntọkàn, ní ìdúró ṣinṣin, kí wọn sì máa kírun déédéé, kí wọ́n sì máa yọ sàká. Eléyìí ni ó jẹ́ ẹ̀sìn tó tọ̀nà.

وَمَآ أُمِرُوْٓا إِلَّا لِيَعْبُدُوا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ حُنَفَآءَ وَيُقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوا الزَّكٰوةَ وَذٰلِكَ دِيْنُ الْقَيِّمَةِ ۝٦

إِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ وَ الْمُشْرِكِيْنَ فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ اُولٰٓئِكَ هُمْ شَرُّ الْبَرِيَّةِ ؕ﴿٧﴾

7. Dájúdájú, àwọn tí kò gbàgbọ́ nínú àwọn oníwèé àti àwọn ọ̀ṣẹbọ, yóò wọ iná Jahanama, ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbe, àwọn wọ̀nyí ni ẹ̀dá tó buru jùlọ.

إِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ۙ اُولٰٓئِكَ هُمْ خَيْرُ الْبَرِيَّةِ ؕ﴿٨﴾

8. Dájúdájú àwọn tó gbàgbọ́ tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere! Àwọn ni ẹ̀dá tó dára jùlọ.

جَزَآؤُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ؕ رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمْ وَ رَضُوْا عَنْهُ ؕ ذٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ رَبَّهٗ ﴿٩﴾ ع ٩ ٢٣

9. Ẹ̀san wọn ń bẹ lọ́dọ̀ Olúwa wọn. Àwọn Ọgbà ìdẹ̀ra tí yóò máa bẹ títí ayéraye, èyí tí àwọn akérémọdò ń ṣàn ní ìsàlẹ̀ wọn; ibẹ̀ ni wọn yóò máa gbe títí ayé àìnípẹ̀kun; Allah yọ́nú sí wọn, àwọn náà sì dunnú sí I. Èyí yìí jẹ́ ti ẹni tó ń páyà Olúwa rẹ̀.




## AL-SILSAAL

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

اِذَا زُلْزِلَتِ الْاَرْضُ زِلْزَالَهَا ۙ﴿٢﴾

2. Nígbà tí ilẹ̀ bá mì tìtì tagbára-tagbára.

وَ اَخْرَجَتِ الْاَرْضُ اَثْقَالَهَا ۙ﴿٣﴾

3. Tí ilẹ̀ sì ti ohun tó wà nínú rẹ̀ síta.

وَ قَالَ الْاِنْسَانُ مَا لَهَا ۚ﴿٤﴾

4. Tí ọmọ ènìyàn yóò sọpé, ‘Kí ni ó ṣẹlẹ̀ sí i (ilẹ̀)?’

يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ اَخْبَارَهَا ۙ﴿٥﴾

5. Ní ọjọ́ náà ni ilẹ̀ yóò ṣe ìròhìn ara rẹ̀.

بِاَنَّ رَبَّكَ اَوْحٰى لَهَا ؕ﴿٦﴾

6. Nítorí pé, Olúwa rẹ̀ ti ṣípayá fún un.

7. Ní ọjọ́ náà, àwọn èniyàn yóò jáde ní ìjọ ọ̀tọ̀ọ̀tọ̀ kí a baà lè fi iṣẹ́ wọn hàn wọ́n.

يَوْمَئِذٍ يَصْدُرُ النَّاسُ أَشْتَاتًا لِّيُرَوْا أَعْمَالَهُمْ ٧

8. Ẹnikẹ́ni tó bá ṣe iṣẹ́ rere gẹ́gẹ́ bí ọmọ iná-igún, yóò rí i.

فَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا يَرَهُ ٨

9. Ẹnikẹ́ni tó bá sì ṣe iṣẹ́ búburú bí ọmọ-iná igún, yóò rí i.

ع وَمَن يَعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَرَهُ ٩




## AL-AADIYAAT

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيمِ ١

2. Mo fi àwọn (ẹṣin) tí wọ́n ń sáré tí wọ́n ń mí hẹlẹhẹlẹ búra.

وَالْعٰدِيٰتِ ضَبْحًا ٢

3. Tí pátákò ẹsẹ̀ wọn ń ṣáná.

فَالْمُورِيٰتِ قَدْحًا ٣

4. Tí wọ́n sì dìde ogun ní kùtùkùtù òwúrọ̀.

فَالْمُغِيرٰتِ صُبْحًا ٤

5. Nípa bẹ́ẹ̀ tí wọ́n ń tú eruku síta.

فَأَثَرْنَ بِهِ نَقْعًا ٥

6. Tí wọ́n sì ń la àárin gùngùn àwọn ọ̀tá lápapọ̀.

فَوَسَطْنَ بِهِ جَمْعًا ٦

7. Dájúdájú, èniyàn jẹ́ aláìmoore sí Olúwa rẹ̀!

إِنَّ الْإِنسَانَ لِرَبِّهِ لَكَنُودٌ ٧

8. Àti pé dájúdájú òun náà jẹ́ ẹlẹ́rìí kan sí èyí.

وَإِنَّهُ عَلَىٰ ذٰلِكَ لَشَهِيدٌ ٨

9. Dájúdájú, òun sì jẹ́ ẹni tí ó ní ìfẹ́ gbígbóná sí ọrọ̀ kíkójọ.

وَإِنَّهُ لِحُبِّ الْخَيْرِ لَشَدِيدٌ ٩

10. Ṣé òun kò ha mọ̀ ni wí pé, nígbà tí a bá tú àwọn ohun tó wà nínú isà òkú síta.

أَفَلَا يَعْلَمُ إِذَا بُعْثِرَ مَا فِي الْقُبُورِ ١٠

11. Tí a sì sọ ohun tó wà nínú ìgbà àyà (èniyàn) di mímọ.

وَحُصِّلَ مَا فِي الصُّدُورِ ﴿١١﴾

12. Dájúdájú ní ọjọ́ náà, Olúwa wọn yóò jẹ́ Olùfúnniníròó nípa wọn.

إِنَّ رَبَّهُمْ بِهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّخَبِيرٌ ﴿١٢﴾ ع




## AL-KỌỌRI A

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Àjálù ńlá náà.

الْقَارِعَةُ ﴿٢﴾

3. Kí ni àjálù ńlá náà?

مَا الْقَارِعَةُ ﴿٣﴾

4. Àti pé kí ni yóò mú ọ mọ àjálù ńlá náà?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الْقَارِعَةُ ﴿٤﴾

5. Ní ọjọ́ tí ọmọ èniyàn yóò dà gẹ́gẹ́ bí àfòpiná tí a fán ká!

يَوْمَ يَكُونُ النَّاسُ كَالْفَرَاشِ الْمَبْثُوثِ ﴿٥﴾

6. Tí àwọn òkè yóò sì dà bí ẹ̀gbọ̀n òwú.

وَتَكُونُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ الْمَنْفُوشِ ﴿٦﴾

7. Nígbà náà ní ti ẹni tí òṣùwọ̀n (iṣẹ́ rere) rẹ̀ bá tẹ̀wọ̀n.

فَأَمَّا مَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِينُهُ ﴿٧﴾

8. Òun yóò wà nínú ìṣẹ̀mí ti ìgbádùn.

فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٨﴾

9. Ṣùgbọ́n ní ti ẹni tí òṣùwọ̀n (iṣẹ́ rere) rẹ̀ bá fúyẹ́;

وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ مَوَازِينُهُ ﴿٩﴾

10. Ìya rẹ̀ ni yóò jẹ́ ‘Haawiyya’.

فَأُمُّهُ هَاوِيَةٌ ﴿١٠﴾

11. Kí ni yóò mú ọ mọ ohun tí ó ń jẹ́ bẹ́ẹ̀?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا هِيَهْ ﴿١١﴾

12. Iná ni, tó ń jó geregere.

نَارٌ حَامِيَةٌ ﴿١٢﴾ ع




## AL-TAKAASUR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

| | |
|---|---|
| 1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú júlọ. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١ |
| 2. Ìfagagbága nípa kíkó ọrọ̀ jọ ṣẹ́ yín lórí kúrò (níbi ìrántí Allah). | اَلْهٰىكُمُ التَّكَاثُرُ ٢ |
| 3. Títí tí ẹ ó fi wọ isá òkú. | حَتّٰى زُرْتُمُ الْمَقَابِرَ ٣ |
| 4. Háà! Ẹ̀ ń bọ̀ wá mọ̀. | كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ٤ |
| 5. Lẹ́hìn náà, ẹ ń bọ̀ wá mọ̀. | ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ٥ |
| 6. Ó mà ṣe o! ‘Tó bá ṣe pé ẹ ní ìmọ̀ àmọ̀dájú ni’ | كَلَّا لَوْ تَعْلَمُوْنَ عِلْمَ الْيَقِيْنِ ٦ |
| 7. Ẹ máa rí iná Jahim (ní ayé yìí). | لَتَرَوُنَّ الْجَحِيْمَ ٧ |
| 8. Lẹ́hìn náà, ẹ̀yin yóò rí i ní àrídájú. | ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ الْيَقِيْنِ ٨ |
| 9. Lẹ́hìn náà, a ó bèèrè lọ́wọ́ yín lọ́jọ́ náà nípa àwọn ìdẹ̀ra (tí ẹ ti ní). | ثُمَّ لَتُسْـَٔلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ النَّعِيْمِ ٩ ع ١ ٩ ٢٧ |

---




## AL-ASR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

| | |
|---|---|
| 1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú júlọ. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١ |
| 2. Mo fi àsìkò ìrọ̀lẹ́ búra. | وَالْعَصْرِ ٢ |
| 3. Dájúdájú, ènìyàn yóò máa bẹ nínú iṣẹ́ òfò. | اِنَّ الْاِنْسَانَ لَفِيْ خُسْرٍ ٣ |

| | |
|---|---|
| 4. Àyàfi àwọn tó gbàgbọ́ lódodo, tí wọ́n sì ń ṣe iṣẹ́ rere, bákan náà, tí wọ́n ń gba ara wọn níyànjú òdodo sísọ, tí wọ́n sì ń gba ara wọn níyànjú ìfaradà. | إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلْحَقِّ وَتَوَاصَوْا۟ بِٱلصَّبْرِ ﴿٣﴾ ع ٢٨ |




## AL-HUMASA

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

| | |
|---|---|
| 1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ. | بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ﴿١﴾ |
| 2. Ègbé ni fún olúkúlùkù abanijẹ́, asọ̀rọ̀-ẹni-lẹ́hìn | وَيْلٌ لِّكُلِّ هُمَزَةٍ لُّمَزَةٍ ﴿٢﴾ |
| 3. Ẹni tí ó ń kó ọrọ̀ jọ, tó sì ń kà á ní àkàtúnkà. | ٱلَّذِى جَمَعَ مَالًا وَعَدَّدَهُۥ ﴿٣﴾ |
| 4. Òun rò pé ọrọ̀ òun ni yóò mú òun wà gbére, | يَحْسَبُ أَنَّ مَالَهُۥٓ أَخْلَدَهُۥ ﴿٤﴾ |
| 5. Kò rí bẹ́ẹ̀! A ó gbé e sọ sínú ‘Hutamah’. | كَلَّا ۖ لَيُنۢبَذَنَّ فِى ٱلْحُطَمَةِ ﴿٥﴾ |
| 6. Kí ni yóò mú ọ mọ ohun tó ń jẹ́ ‘Hutamah’? | وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا ٱلْحُطَمَةُ ﴿٦﴾ |
| 7. Ohun náà ni iná tí Allah, tí a dá kalẹ̀. | نَارُ ٱللَّهِ ٱلْمُوقَدَةُ ﴿٧﴾ |
| 8. Èyí tí yóò ru bo àwọn ọkàn mọ́lẹ̀. | ٱلَّتِى تَطَّلِعُ عَلَى ٱلْأَفْـِٔدَةِ ﴿٨﴾ |
| 9. Dájúdájú yóò mu wọ́n lómi dárudáru. | إِنَّهَا عَلَيْهِم مُّؤْصَدَةٌ ﴿٩﴾ |
| 10. Nínú àwọn opò tí a mọ ga. | فِى عَمَدٍ مُّمَدَّدَةٍۭ ﴿١٠﴾ ع ٢٩ |




## AL-FIIL

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

2. Ìwọ kò ha ti rí bí Olúwa rẹ ti ṣe pẹ̀lú àwọn Ìjọ Elérin bí?
اَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِاَصْحٰبِ الْفِيْلِ ۝٢

3. Òun kò ha sọ ète wọn di asán bí?
اَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِيْ تَضْلِيْلٍ ۝٣

4. Tí Ó sì rán ọ̀wọ́ àwọn ẹyẹ tí ń tú gìirì sí wọn.
وَّاَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا اَبَابِيْلَ ۝٤

5. Tí wọ́n sì ń sọ wọ́n ní òkúta amọ̀ sísun.
تَرْمِيْهِمْ بِحِجَارَةٍ مِّنْ سِجِّيْلٍ ۝٥

6. Tí Ó sì sọ wọ́n dá gẹ́gẹ́ bí àjẹkù koríko gbígbẹ.
فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّاْكُوْلٍ ۝٦ ع ٣٠

---




## AL-KURAEṢ

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

2. Láti kó àwọn ìran Kureṣi papọ̀.
لِاِيْلٰفِ قُرَيْشٍ ۝٢

3. (Àti) fún ìparapọ wọn, (A ti ṣe àgbékalẹ̀) ìrìn-àjò (fún òwò) ní ìgbà òtútù àti ooru.
اٖلٰفِهِمْ رِحْلَةَ الشِّتَآءِ وَالصَّيْفِ ۝٣

4. Nítorí náà, kí wọ́n máa jọ́sìn fún Olúwa ilé yìí.
فَلْيَعْبُدُوْا رَبَّ هٰذَا الْبَيْتِ ۝٤

5. Ẹni tí Ó ń bọ́ wọn nígbà ebi, tí Ó sì ń fi wọ́n lọ́kàn balẹ̀ nígbà ìpayà.
الَّذِيْٓ اَطْعَمَهُمْ مِّنْ جُوْعٍ ۙ وَّاٰمَنَهُمْ مِّنْ خَوْفٍ ۝٥ ع ٣١

رکوعها ١  اٰياتها ٨

سُوْرَةُ الْمَاعُوْنِ مَكِّيَّةٌ ١٠٧

## AL-MAA UUN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

| | |
|---|---|
| 1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Ìwọ kò ha ti rí ẹni tí ó pe Ẹ̀sìn níró bí? | اَرَءَيْتَ الَّذِيْ يُكَذِّبُ بِالدِّيْنِ ② |
| 3. Eléyìí ni ẹni tí ó lé ọmọ òrukàn sẹ́hìn. | فَذٰلِكَ الَّذِيْ يَدُعُّ الْيَتِيْمَ ③ |
| 4. Tí kì í sì í gba ni níyànjú láti bọ́ aláìní. | وَلَا يَحُضُّ عَلٰى طَعَامِ الْمِسْكِيْنِ ④ |
| 5. Nítorí náà, ègbé ni fún àwọn olùkírun, | فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّيْنَ ⑤ |
| 6. Tí wọn kì í fi ọkàn sí ìrun wọn. | الَّذِيْنَ هُمْ عَنْ صَلَاتِهِمْ سَاهُوْنَ ⑥ |
| 7. Tí wọ́n ń ṣe àṣehàn. | الَّذِيْنَ هُمْ يُرَآءُوْنَ ⑦ |
| 8. Tí wọn kì í jẹ́ kí àwọn ènìyàn rí àǹfàní jẹ bí í ti í wulẹ̀ ó mọ. | وَيَمْنَعُوْنَ الْمَاعُوْنَ ⑧ ع |

---

رکوعها ١  اٰياتها ٤

سُوْرَةُ الْكَوْثَرِ مَكِّيَّةٌ ١٠٨

## AL-KAOSAR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

| | |
|---|---|
| 1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Dájúdájú A ti fún ọ ní ọ̀pọ̀ oore. | اِنَّآ اَعْطَيْنٰكَ الْكَوْثَرَ ② |
| 3. Nítorí náà, máa jọ́sìn fún Olúwa rẹ, kí o sì ṣe ìjùsílẹ̀. | فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ③ |
| 4. Dájúdájú, ọ̀tá rẹ̀ ni yóò yàgàn. | اِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْاَبْتَرُ ④ ع |




## AL-KAAFIRUUN

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Wí pé, Ẹ̀yin aláìgbàgbọ́,
قُلْ يٰٓاَيُّهَا الْكٰفِرُوْنَ ٢

3. Èmi kò ní sin ohun tí ẹ̀yin ń sìn,
لَآ اَعْبُدُ مَا تَعْبُدُوْنَ ٣

4. Bẹ́ẹ̀ sì ni ẹ̀yin kò ní sin Ohun tí èmi ń sìn.
وَلَآ اَنْتُمْ عٰبِدُوْنَ مَآ اَعْبُدُ ٤

5. Bẹ́ẹ̀ sì ni èmi kì (yóò) sin ohun tí ẹ̀yin ń sì.
وَلَآ اَنَا عَابِدٌ مَّا عَبَدْتُّمْ ٥

6. Bákan náà ni ẹ̀yin kò ní sin Ohun tí èmi ń sìn.
وَلَآ اَنْتُمْ عٰبِدُوْنَ مَآ اَعْبُدُ ٦

7. Tiyín ni ẹ̀sìn yín, tèmi sì ni ẹ̀sìn mi.
لَكُمْ دِيْنُكُمْ وَلِيَ دِيْنِ ٧

---




## AL-NASR

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.
بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Nígbà tí ìrànlọ́wọ́ Allah àti ìṣẹ́gun bá dé.
اِذَا جَآءَ نَصْرُ اللّٰهِ وَالْفَتْحُ ٢

3. Ìwọ yóò rí àwọn ènìyàn tí wọn yóò máa wọ inú ẹ̀sìn Allah níjọníjọ.
وَرَاَيْتَ النَّاسَ يَدْخُلُوْنَ فِيْ دِيْنِ اللّٰهِ اَفْوَاجًا ٣

4. Nígbà náà kí o máa fi ògo fún
فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ ۚ اِنَّهٗ

كَانَ تَوَّابًا ④ ع ٣٥

Olúwa rẹ pẹ̀lú ìyin (Rẹ̀), kí o sì máa wá àforíjìn Rẹ̀. Dájúdájú Òun jẹ́ Olùgbà ìrònúpìwàdà, pẹ̀lú àánú.




## AL-LAHAB

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

تَبَّتْ يَدَآ اَبِيْ لَهَبٍ وَّتَبَّ ②

2. Ọwọ́ Abu Lahab méjéèjì yóò parun, bẹ́ẹ̀ ni òun náà yóò ṣe parun.

مَآ اَغْنٰى عَنْهُ مَالُهٗ وَمَا كَسَبَ ③

3. Ọrọ̀ rẹ̀ àti iṣẹ́ ọwọ́ rẹ̀ kò ní ṣe é ní àǹfàní kan.

سَيَصْلٰى نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ④

4. Yóò wọ iná tí ń jò fòfòòfò.

وَّامْرَاَتُهٗ ؕ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ⑤

5. Àti ìyàwó rẹ̀, tó máa ń ru igi ìdáná káàkiri.

فِيْ جِيْدِهَا حَبْلٌ مِّنْ مَّسَدٍ ⑥ ع ٣٦

6. Òkun ọ̀wá ọ̀pẹ yóò sì wé mọ́ ọn lọ́run.




## AL-IKHLAAS

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ ṣíwájú Hijrah)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

قُلْ هُوَ اللّٰهُ اَحَدٌ ②

2. Sọ pé, Òun ni Allah ọ̀kanṣoṣo náà.

اَللّٰهُ الصَّمَدُ ③

3. Allah, Ẹni tí Ó dá dúró, tí gbogbo (ẹ̀dá) máa ń ronú kan.

4. Kò bímọ, bẹ́ẹ̀ sì ni a kò bí I.

لَمْ يَلِدْ ۙ وَلَمْ يُوْلَدْ ۙ ﴿٤﴾

5. Bẹ́ẹ̀ ni kò sí ẹnìkan tó dà bi Rẹ̀.

وَلَمْ يَكُنْ لَّهٗ كُفُوًا اَحَدٌ ﴿٥﴾ ع ٣٧

---




## AL-FALAK

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

1. Ní Orúkọ Allah Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Wí pé, Mo wá ààbò lọ sí ọ̀dọ̀ Olúwa kùtùkùtù òwúrọ̀,

قُلْ اَعُوْذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ۙ ﴿٢﴾

3. Kúrò lọ́wọ́ ibi àwọn nǹkan tí Ó dá,

مِنْ شَرِّ مَا خَلَقَ ۙ ﴿٣﴾

4. Kúrò lọ́wọ́ aburú òru-gànjọ́ nígbà tí ó bá ṣókùnkùn,

وَمِنْ شَرِّ غَاسِقٍ اِذَا وَقَبَ ۙ ﴿٤﴾

5. Àti kúrò lọ́wọ́ aburú àwọn tó ń fẹ́ atẹ́gun sí ara kókó (láti tú wọn),

وَمِنْ شَرِّ النَّفّٰثٰتِ فِي الْعُقَدِ ۙ ﴿٥﴾

6. Àti kúrò lọ́wọ́ aburú àwọn oníkèéta nígbà tí wọ́n bá ń ṣe ìlara wọn.

وَمِنْ شَرِّ حَاسِدٍ اِذَا حَسَدَ ﴿٦﴾ ع ٣٨




# AL-NAAS

*(A sọ̀ ọ́ kalẹ̀ lẹ́hìn Hijrah)*

| | |
|---|---|
| 1. Ní Orúkọ Allah, Olóore ọ̀fẹ́, Aláàánú jùlọ. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١ |
| 2. Wí pé, Mo wá ìṣọ́ lọ sọ́dọ̀ Olúwa àwọn ènìyàn, | قُلْ اَعُوْذُ بِرَبِّ النَّاسِ ٢ |
| 3. Ọba àwọn ènìyàn, | مَلِكِ النَّاسِ ٣ |
| 4. Ọlọ́run àwọn ènìyàn, | اِلٰهِ النَّاسِ ٤ |
| 5. Kúrò lọ́wọ́ aburú àwọn tó ń pá gọ́lọ́gọ́lọ́ fi èrò búburú síni lọ́kàn; | مِنْ شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ ٥ |
| 6. Àwọn tó ń fi èròkérò sínú ọkàn àwọn ènìyàn. | الَّذِيْ يُوَسْوِسُ فِيْ صُدُوْرِ النَّاسِ ٦ |
| 7. Láàrin àwọn àlùjànnú àti àwọn ènìyàn. | مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ ٧ |

**DU’A KHAATIMIL KUR’AN**

اَللّٰهُمَّ ارْحَمْنِىْ بِالْقُرْاٰنِ الْعَظِيْمِ وَاجْعَلْهُ لِىْ
اِمَامًا وَّ نُوْرًا وَّهُدًى وَّرَحْمَةً اَللّٰهُمَّ ذَكِّرْنِىْ
مِنْهُ مَا نَسِيْتُ وَعَلِّمْنِىْ مِنْهُ مَا جَهِلْتُ وَارْزُقْنِىْ
تِلَاوَتَهُ اٰنَاءَ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَاجْعَلْهُ لِىْ حُجَّةً
يَّا رَبَّ الْعَالَمِيْنَ

## ÀDÚRÀ TÍ A BÁ PARÍ KÍKÀ AL-KUR’AN

Ìwọ Allah! Jọ̀wọ́ fi Al-Kur’an títóbi ṣíjú àánú wò mí.
Ṣe é ní Afinimọ̀nà, Ìmọ́lẹ̀, Ìtọ́sọ́nà àti Àánú fún mi.
Ìwọ Allah! Jọ̀wọ́ máa rán mi létí ohun tí mo bá gbàgbé nínú rẹ̀,
Kí O sì máa kọ́ mi lóhun tí n ò bá mọ̀ nínú rẹ̀.
Ṣe kíkà rẹ̀ nírọ̀rùn fún mi lóru àti lọ́sàn-án.
Kí O sì ṣe é ní Ẹ̀rí tí ó ṣàǹfààní fún mi; Ìwọ Olúwa gbogbo àgbáyé.
Ààmí.

# ATỌ́KA ÀWỌN ÀṢÀYÀN Ọ̀RỌ̀


ÀÀWẸ̀ (Gbígbà)

- nínú oṣù Ramadan 2:184-186; Fífi – sílẹ̀ fún aláìsàn àti arìnrìn-àjò 2:186; - gẹ́gẹ́ bí ìtanràn fún apànìyàn 4:93; ìṣẹ́raró sínú –mọ́ṣáláṣí ní ìkángun oṣù Ramadan 2:188; - mẹ́ta ní àsìkò Hajj àti méjì lẹ́yìnwá 2:197; - mẹ́ta ni ìtanràn fún ìbura èké 5:90; - gẹ́gẹ́ bí ìtanrànfún ẹni tó bá ṣe ọdẹ lásìkò Hajj:96. Ọgọ́ta - ni ìtanràn fún ẹni tó fi ẹ̀yìn ìyàwó rẹ̀ wé ẹ̀yìn ìyá rẹ̀ 58:4, 5. A lè súnmọ́ aya ẹni nínú òru oṣù - 2:188:

**ABU LAHAB**

- àti aya rẹ̀ 111:2-6

ÀDÉHÙN

- Mímú - ṣe 5:2; 6:92, 93; fifi - ṣe bojúbojú 8:59

ÀGBÀṢỌMỌ

- Kì í ṣe ọmọ ẹni gan-an 33:5

ÀGBÈRÈ/PAN̄SÁGÀ

- jẹ́ ohun tí a ṣe léèwọ̀ 17:33; 25:69. Ìjìyà fún ẹ̀sẹ̀ - 24:4. A ní láti fi ẹ̀ri hàn fún ẹ̀sùn - 24:5. A ti dí ọ̀nà àbáwọ inú - 24:28-32. ìjìyà fún ìwà ìṣekúṣe tó jẹ mọ́ - 4:16-17. Ìjìyà fún fífi ẹ̀sùn èké nípa - kan ìyàwó ẹni 24:7-11. ọkùnrin àti obìnrin tí ń ṣe - ni ó yẹ láti fẹ́ ara wọn 24:3.

AJẸ́RIIKÚ

- ni àwọn tó kú lójú ọ̀nà Ọlọ́run 3:170

ALLAH

- ni Ọlọ́run Òtítọ́ kan ṣoṣo 2:164, 112:2. - ni Ọba tí Ó ń bẹ fúnra Rẹ̀ 2:22, 29, 3:3,19, 6:74, 13:3, 4, 22:19, 87:2-6. - ni ìjọsìn tọ́ sí 2:117, 164, 256, 3:3, 19. - ni Ìmọ́lẹ̀ ọ̀run àti ayé 24:36. Kò sí ẹni tí ó dà bí - 42:12, 112:5. Ojú kan kò rí – rí 6:104. - máa ń ṣe àfihàn ara Rẹ̀ nípa àkìjẹ́ Rẹ̀ 6:104. - fi ọ̀nà tí àwọn ẹrúsìn lè gbà dé ọ̀dọ̀ Rẹ̀ hàn 29:70. A ó làkàkà láti dé ọ̀dọ̀ - 84:7. - niAtóófaratì fún gbogbo ènìyàn 112:3. - ni ìmọ̀ nípa ohun gbogbo 2:256, 10:62. – súnmọ́ ènìyàn ju iṣan ọrùn lọ 50:17 - ni Olùmọ̀ ìkọ̀kọ̀ 3:30, 27:66 - ni Alágbára lórí ohun gbogbo 2:21. – ní Í máa yan àwọn òjíṣẹ́ fún ìtọ́sọ́nà 22:76. Àwọn òjíṣẹ́ - ló máa ń borí 58:22. - máa Ń rán àwọn Màláékà láti ran àwọn onífaradà lọ́wọ́ 41:31, 32. – Kò lẹ́bí, Kò lárá, Kò sì bímọ 2:117, 4:172, 6:101, 18:5, 6. – kò ní ìyàwó tàbí ọmọ 6:102, 72:4, 112:4. - ni Ọba tí Kì Í káàárẹ̀ 2:256, 50:39. – kì Í gbàgbé ohunkóhun 19:65, 20:53. – kì Í ṣe àbòsí sí ẹníkẹni 3:183, 10:45. - ni Ọba Àkọ́kọ́, Ọba Ìkẹhìn, Ọba

Atẹ́rẹrẹ àti Olùfarasin 57:4. – kì Í fi ìyà jẹni láìsí ìkìlọ̀ 17:16, 26:209, 28:60. Òfin àti Ìlànà – kì Í yípadà 33:63, 35:44, 48:24. – nìkan ló mọ ọjọ́ ọ̀la 20:111. Má ṣe sọ̀rètí nù nípa ààánú - 6:13, 55, 7:157, 10:39, 11:120, 12:88, 39:54, 40:8. - ni Ẹlẹ́dàá ọ̀run àti Ayé 2:165, 14:33, 34, 29:62, 45:5, 50:7-12, 67: 4, 5. - ni Ọba tí Ń jẹ́ ìpè ẹni 2:187, 40:61. - ni Ń pèsè fún gbogbo ẹ̀dá 11:7, 29:61. Ti - ni àwọn àkìjẹ́ tó rẹwà 7:181, 59:23-25.

## ÀWỌN ÀKÌJẸ́ (ALLAH)

- Ti Allah ni – tó rẹwà jùlọ 7:181, 17:111, 20:9, 59:26. Abániṣé 3:174, 4:82, 11:13, 17:3, 33:4. Adẹ́dàá 23:15. Afinimọ̀nà 2:259, 3:87, 5:52, 6:145, 9:109. Afúnniníròó 4:36, 22:64, 64:9, 66:4, 67:15. Agbéniga 40:16. Àlàáfíà 59:24. Aláàánú jùlọ 1:1, 3, 2:38, 55, 174, 4:17, 49:13. Alààyè 2:256, 3:3, 20:112. 40:66. Aláforíjìn 4:25, 44, 57, 22:61, 40:4, 53:33, 58:3, 60:13, 64:15. Alágbára 4:86, 22:41, 75, 30:55, 35:45, 42:51. Alákòójọ 3:10, 34:27. Alámòójúkúrò 4:150, 22:61, 58:10. Aláṣẹ 1:4, 16:71, 30:55, 64:2. Alèṣe 59:25, 17:31, 30:38, 42:15. Aníreló̩dọ̀ 2:106, 3:74, 75, 8:30, 57:21, 30, 62:5. Atóófaratì 2:256, 3:3, 20:112, 3:174, 4:82, 133, 33:4, 49. Atùnniṣe 59:24. Afúnnimáṣiregún 52:29. Aláràǹṣe 3:151, 4:46, 8:40, 22:79. Amọ̀ọ́ṣe 6:104, 12:101, 22:64, 31:17, 42:20. Ẹlẹ́dàá 36:82, 59:25. Ọba Mímọ́ 59:24, 62:2. Ológojùlọ 2:130, 210, 3:63, 5:39, 8:68, 42:4, 48:20. Olùgbà-ìrònúpìwàdà 2:161, 4:17, 65, 24:11, 49:13, 10:4. Ọlọ́run-ẹ̀san 3:5, 5:96, 14:48, 39:38. Olùmọ̀ ohun gbogbo 4:36, 71, 22:60, 34:27, 59:23, 64:12. Olùpilẹ̀ṣẹ̀ 2:118, 30:28, 85:14. Olùpèsè 22:59, 51:59, 62:12. Olùrí ohun gbogbo 4:59; 22:76; 40:21; 57; 60:4. Olùfiyìnfún 22:65, 31:27, 41:43, 42:29, 60:7. Olùgbọ́ 4:59, 22:62, 24:61, 40:21. Olùwòsàn 17:83, 41:45. Ọlọ́rọ̀ 2:68, 22:65, 27:41, 31:27, 60:7, 64:7. Òdodo 10:33. Onibú -Ọrẹ 3:38; 38:36. Olùbánikẹ́dùn 3:31; 24:21. Onígbọ̀wọ́-Ẹ̀dá 3:31; 24:21. Onísùúrù2:226, 22:60, 33:53, 64:18. Onítẹ̀ẹ́-Ọlá 9:129, 23:87, 27:27.

## ÀLÙJÁNŃNÀ

Èso-ìyè nínú Ọgbà - 2:26. Ìmúṣẹ ohun gbogbo tí ẹ̀mí ń fẹ́ nínú - 41:32, 33. – lẹ́yìn ikú àti ní ilé ayé níhìn-ín 19:62, 55:47. Gbígbòòrò Ọgbà - 3:134, 57:22. – ní ilé ayé yìí 2:36. Olùgbé – kì yóò jáde níbẹ̀ 15:49. Àpéjúwe - 13:36, 47:16, 57:13. Bí - ti dùn tó kò ṣe ròyìn tán 32:18. A ó darí àwọn onígbàgbọ́ sí - 39:74. Ipò gíga fún àwọn olùgbé - 83:19-21. Àwọn onígbàgbọ́ yóò máa gbádùn nínú - 55:47. Kò sí Ooru tàbí otútù nínú - 76:14. ọ̀rọ̀ asán kò sí ní - 19:63. Kò sí ikú tàbí ìyà nínú - 37:59, 60, 44:57. Àwọn olúgbé – yóò rí Ọlọ́run 75:23, 24. Ìyọ́nú Ọlọ́run ni yóò jẹ́ ẹ̀san tí ó tóbi jùlọ ní - 9:72, 98:9.

## ÀLÙJỌ̀NNÚ

A dá àwọn - àti ènìyàn láti máa jọ́sìn fún Ọlọ́run 51:57. Àwọn - ni àwọn tí wọ́n ní ìkápá lórí àwọn ènìyàn 6:129, 55:34. – lè túmọ̀ sí àwọn tí ń gbé orí òkè 27:40. A pé àwọn àjòjì tí wọ́n tọ òjíṣẹ́ Ńlá wá ní - 46:30. A tọ́kasí àwọn Juu tí wọ́n wá tẹ́tí sí Al-Kur'ani gẹ́gẹ́ bí - 72:2. Ìtumọ̀ pé a dá àwọn - láti ara iná 15:23.

## ÀWỌN ÀNÁBÌ

Ọlọ́run máa ń fi ohun ìkọ̀kọ̀ Rẹ̀ hàn - 3:180, 72:27, 28

Aláìlábàààwọ́n àti aláìlẹ́ṣẹ̀ ni - 3162; 6:163; 21:28; 53:4, 5. - àti òjíṣẹ́ jẹ́ nǹkankan náà 19:52-55. Títẹ̀lé –kì í jẹ́ kí a kó sínú ìparun 20:135, 28:48. Gbogbo ìran ènìyàn ni a ti rán – sí 10:48; 13:8; 16:37. - kan ní àgbéga àti àjùlọ ju àwọn mìíràn lọ 2:254; 17:56. - èké kì yóòo soríire 69:45-48. Àwọn ènìyàn máa ń tako -, wọn a sì tún pẹ̀gàn wọn 6:113; 21:42; 25:32; 36:8, 31. Ìrànlọ́wọ́ Ọlọ́run fún àwọn olùtẹ̀lé - 2:215. Èṣù máa ń rí ìkùnà fún ìdènà tó ṣe fún - 22:53. Wọ́n máa ń fi ẹ̀sùn èké kan -. Yíyan- làárin àwọn àlùjànnú àti ènìyàn 6:131. Májẹ̀mu Ọlọ́run pẹ̀lú àwọn - 3:81; 33:8. Wọ́n máa ń pe àwọn – ní orúkọ bí aṣiwèrè òpìdán 34:44; 51:33 tàbí òpùrọ́ 3:185; 34:46. Àtìlẹhìn àti Ìṣẹ́gun àtọ̀runwá fún - 37:172, 173; 40:52. Ènìyàn abara ni àwọn - 14:12; 18:111; 19:59; 21: 8,9. – gbéyàwó; wọ́n sì bímọ 13:39. – a máa jẹun 21:9; 25: 8, 21. Ọlọ́run rán – nísẹ́ pẹ̀lú èdè abínibí wọn 14:5. Olùkìlọ̀ àti Afúnniníròó ayọ̀ ni - 2:214; 4:166; 6:49; 18: 57. – kì í bèèrè ẹ̀san lọ́dọ̀ ènìyàn 6:91; 11:30, 52; 25:58; 26:110; 38:87; 42:24Ìṣẹ́gun fún àwọn tó tẹ̀lé - 40:52; 58:22. Ìgbìyànjú àwọn ènìyàn láti pa - 2:62; 3:113; 4:156. Gbogbo – kọ́ ní a fún ní Ìwé Mímọ́. Iṣẹ́ kan náà ni a fi rán - 23:53; Gbogbo –kọ́ ni Al-Kur'ani dárukọ 4:165, 40:79. Òjúṣe ti Ọlọ́run ni láti yan - 6:125; 16:3; 22:76; 28:69 - ni yóò jẹ́ ẹlẹ́rìí 4:42; 16:85, 90; 33:46.

ÀNÁBÌ ADAM

- Gẹ́gẹ́ bí àrólé Ọlọ́run 2:31. Ìyàlẹ́nu fún àwọn Màláíkà pé - ni Ọlọ́run yàn ní àrólé 2:31. A fi ìmọ̀ ohun gbogbo àti Àkìjẹ́ Ọlọ́run mọ - 2:32. A pàṣẹ fún àwọn Màláíkà láti ran – lọ́wọ́ 2:35; 7:12; 15:30; 17:62; 20:117. A pàṣẹ fún – kí ó má ṣe súnmọ́ igi kan 2:36; 7:20 - fi ewé igi ọgbà náà bo ìhòhò rẹ̀ 7:23. – kò mọ̀-ọ́n mọ̀ ṣàìgbọràn 20:116. Àkàndá iṣẹ́ ọwọ́ Ọlọ́run ni - 38:76. A kọ́ - lẹ́kọ̀ọ́ ọ̀gbìn ṣíṣe 20:119, 120. - ń gbé inú ọgbà 2:36. A pàṣẹ fún - láti jáde lọ sí ibòmíràn 2:37,39. A dá - láti ara amọ̀ 3:60. – ní ọmọkùnrin méjì 5:28.

## ÀNÁBÌ AYYUB

A ṣípayá fún - 4:164 A tọ́ - sọ́nà tàarà 6:85. – ṣàárẹ̀ ó sì rí ìwòsàn gbà 21:84, 85. - gbàdúrà sí Ọlọ́run 38:42

## ÀNÁBÌ DAWUD

- Gba ìsípayá Sabura lọ́dọ̀ Ọlọ́run 4:164; 17:56. A tọ́ - sí ọ̀nà tààrà 6:85. A yan – ní àrólé 38:27. A dán – wò, ó sì tọrọ ìdáríjìn 38:25. - fi àwọn ọmọ Israẹli tí kò gbàgbọ́ gégùn-ún 5:79 . – ṣẹ́gun Jaaluuta (Golayaati), a sì fún – ní ìjọba 2:252. A tẹ ọ̀pọ̀lọpọ̀ akọni ènìyàn lóríba fún - 21:80; 34:11; 38:19-20. A ṣe – ní onídàájọ́ 21:79. - máa ń ronú sí ọ̀dọ̀ Ọlọ́run 38:18, 31. A ṣe ojúrere fún - 34:11. A kọ́ - bí a ti ń ṣe ẹ̀wù irin 21:81; 34:11, 12.

## ÀNÁBÌ HARUNA

Musa ṣe àdúrà pé kí a yan - láti ran òun lọ́wọ́ 20:30-36; 26:14; 28:35. A yan - ni ojíṣẹ Ọlọ́run 4:164; 6:85; 10:76; 19:54; 2:149. - ṣe àtakò sí ìjọsìn fún ẹgbọrọ màálù 20:91. Musa bínú sí – fún sísin ẹgbọrọ màálù 7:152. Ọlọ́run ṣe ojúrere fún -37:115.

## ÀNÁBÌ HUUD

A rán – sí ìran ‘Aad 7:66; 11:51; 46:22. Àwọn ìjọ - ṣàìgbàgbọ́, wọ́n sì rí ìbínú Ọlọ́ run 11:61, 90.

## ÀNÁBÌ IBRAHIM

- Jẹ́ olótìítọ́ ènìyàn 19:42. – jẹ́ ìran Nuhu 37:84. –kìlọ̀ fún baba rẹ̀ nípa ìbọ̀rìṣọ̀ 6:75. A rán – sí àwọn abọ̀rìṣà àti awòràwọ̀ 6:77-79; 37:89-91. –gé àwọn ère sí wẹ́wẹ́ 21:59; 37:100. – tọrọ ìdáríjìn fún baba rẹ̀ 9114; 19:48; 26:87; 60:5. - gba Aṣẹ Ọlọ́run, ó sì mú un ṣẹ 2:125. A fún – ní ìró ìdùnnú nípa bíbí ọmọ 11:72; 37:101, 102, 113. - lá àlá láti fi ọmọ rẹ̀ Ismail ṣe ìjọsìn 37:103. - fi Ismail sílẹ̀ ní àfonífojì kan ní aṣálẹ̀ 14:38. – gbé ìpìlẹ̀ àtúnkọ́ ilé Ọlọ́run dìde 2:126, 127. - gbàdúrà pé kí Ọlọ́run gbé òjíṣẹ́ dìde ní Mákà 2:128-130. Àṣẹ pé kí – kéde iṣẹ́ ìsìn Hajj fún àwọn ènìyàn 22:28. - gba àwọn ìran Ọlọ́run ní àlejò 11:70, 71; 51:33. – bẹ̀bẹ̀ fún àwọn ènìyàn Ànábì Luut 11:75. – jẹ́ Alágbára àti Olójúunú 38:46.

## ÀNÁBÌ IDRIS

- jẹ́ olùdúró ṣinṣin nípa sùúrù ṣíṣe 21:86. – jẹ́ olótìítọ́, a sì yàn án ní òjíṣẹ́ 19:57. A gbé - ga sí ipò gíga 19:58.

## ÀNÁBÌ ILIAS

A ṣe ojúrere fún - 6:86. – jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́ 37:124.

## ÀNÁBÌ ILIYASA'A

- jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn tí a ṣe àjùlọ oore fún 6:87. – sì tún jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ẹni rere, òjíṣẹ́ tí kò lábùkù 38:49

ÀNÁBÌ ISA

A fún Maryam ní ìró-ayọ̀ nípa ìbí - 3:46; 19:21. Ìròyìn-ayọ̀ nípa ìbí – jẹ́ ìyàlẹ́nu fún Maryam 3:48; 19:21. Àsìkò tí èso ọ̀pẹ – dàbínù máa ń pọ́n ni wọ́n bí - 19:26. - sọ ọ̀rọ̀ olóye nígbà tí ó wà ní kékeré 3:47; 19:31-34. – jẹ́ òjíṣẹ́ tí sí àwọn ọmọ Israẹli 3:50. – ṣẹ̀dá ẹyẹ túmọ̀ sí pé ó sọ àwọn ẹda ènìyàn kan di ọ̀tun ní ti ẹ̀mí 3:50; 5:111. – mú afọ́jú àti adẹ́tẹ̀ lára dá 3:50; 5:111. – jí òkú dìde túmọ̀ sí pé ó fún àwọn tí wọ́n ti kú sára lẹ́mìí ọ̀tun 5:111. A fi ẹ̀mí mímọ́ fún – ní okun 2:254; 5:111. Àwọn Júù gbìyànjú láti fi ikú àgbélèbú pa - 3:55, 56. Àwọn Júù kan – mọ́ àgbélèbú ṣùgbọ́n kò kú síbẹ̀ 2:73; 4:158. A mú - pẹ̀lú ìya rẹ̀ sá àsálà lọ sí ìlú ẹlẹ́tùlójú kan 23:51. - fi ọwọ́ rọrí kú ni 5:115. A bí – ní ìbámu sí àsọtẹ́lẹ̀ 3:46; 4:172. - wá sáyé ní ìmúṣẹ àsọtẹ́lẹ̀ Májẹ̀mu láéláé 3:51; 5:47; 61:7. Ẹrúsìn Allah àti òjíṣẹ́ Rẹ̀ ni - 19:36, 37; 43:65. – wàásù ìjẹ́-ọ̀kan ṣoṣo Allah pẹ̀lú ìtumọ̀ 3:52; 5:118; 19:36, 37; 43:65. Bí ó tilẹ̀ jẹ́ pé ìlóyún – wọn sì bí i láì sí ìbálọ̀pọ̀ ọkùnrin 3:48; 19:21, 22; síbẹ̀ náà – kì í ṣe ọmọ Ọlọ́run 19:20, 31. Ẹ̀rí láti inú AL-Kur'aani Mímọ́ ti ṣe àfihàn ìfọwọ́rọríkú - 3:56, 145; 5:76, 118; 7:26; 17:94; 21:35.

**ÀNÁBÌ IS'HAK**

A fún Ibrahim ní ìró-ayọ̀ nípa bíbí - 11:72; 37:113; 51:29. – jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn ọkùnrin Alágbára olóye 38:46. – rí ìbùkún Ọlọ́run gba 37:114. - gba ìsípayá 21:73, 74.

**ÀNÁBÌ ISMAIL**

Òtítọ́ nípa - 19:55. Ìran tí Ibrahim rí láti fi – jọ́sìn 37:103. - ni àfihàn láti fi jọ́sìn kì í ṣe Is'hak 37:103-105, 106. Fífi – jọ́sìn túmọ̀ sí pé a fi í sílẹ̀ ní àfonífojì tí kò ní omi àti oúnjẹ 37:108; 14:38. – jẹ́ Ànábì àti òjíṣẹ́ Ọlọ́run 19:55 - máa ń mú àdéhùn ṣẹ 19:55. - fi ìrun kíkí àti ṣíṣe ìtọrẹ-àánú kọ́ àwọn ènìyàn rẹ̀ 19:56.

**ÀNÁBÌ LUUT**

- jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́ 37:134. A sọ̀rọ̀ nípa - pẹ̀lú Ibrahim 6:86. - gba Ibrahim gbọ́ ó sì bá a rìn ìrìn-àjò 21:72; 29:27. Ìṣekúṣe àwọn ènìyàn - 26:166; 27:55, 56. Àwọn ènìyàn kọ̀ fún un láti gba àlejò 15:71. Àwọn ènìyàn – kọ̀ ọ́ wọ́n sì dẹ́rúbà á láti lé e jáde nílùú 26:168; 27:57. Àwọn ènìyàn - ṣe àyà gbàǹgbà bèèrè fún ìyà 29:30. Àdúrà - 29:31. – kìlọ̀ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ láti jáwọ́ nínú ìwàkiwà 26: 166; 27:55, 56. – jẹ́ olódodo ènìyàn 21:75, 76. A fi ìwọn aláìgbàgbọ́ wé ìyàwò - 66:11. A rọ òjò òkúta pa àwọn ènìyàn - 7:85; 11:83, 84; 15:75; 26:174; 27:59; 54:35.

**ÀNÁBÌ MUHAMMAD**

A dárúkọ - ní pàtó nínú AL-Kur'aan 3:145; 33:41; 47:3; 48:30. - ni ènìyàn tó péye jùlọ 20:2. - ni Aṣaájú Pípéye 36:2. - ni a ṣípayá Kur'aani fún 15:88; 16:45; 26:193-196; 47:3. - ni Wòlíì tó dà bí Móósè 73:16. A ti sọ àsọtẹ́lẹ̀ nípa - nínú

Májẹ̀mu Láéláé àti Tuntun 7:158; 11:18; 46:11,12. - gba ìsípayá bí àwọn òjíṣẹ́ ìṣaájú ṣe gba ìsipáyá 4:164, 42:4 – Kì í ṣe aládàdáálẹ̀ 46:10. – ní ipò tó ga jùlọ lọ́ dọ̀ Ọlọ́run 53:9. - ni adé, òǹtẹ̀ àti balógun gbogbo ànábì 33:41. Ẹni bá - dá májẹ̀mu ti bá Ọlọ́run dá májẹ̀mu 48:11. Ẹni tí ó tẹ̀lé - ti tẹ̀lé ìlànà Ọlọ́run 4:81. - ni ìkẹ́ –àànú fún gbogbo ẹ̀dá 21:108. òjíṣẹ́ẹ Ọlọ́run ni - 36:4. - ni òjíṣẹ́ tí a rán sí gbogbo àgbáyé 4:80, 7:159, 34:29. – jẹ́ òjíṣẹ́ tí kò mọ̀-ọ́n-kọ tí kò mọ̀-ọ́n-kà 29:49. – kò lábàwọ́n 7:158, 159. - ni àwòkọ́ṣe rere fún onígbàgbọ́ 33:22. Ọlọ́ run bá àwọn ènìyàn àti àwọn òjíṣẹ́ dá májẹ̀mu nípa - 3:82, 33:8. Ìlérí àtọ̀runwá nípa ìdáàbòbò fún - 5:68. Àwọn Màláékà ń dáàbòbò – wọ́n sì tún ń ràn án lọ́wọ́ 13:12, 66:5. Ìtara - pé kí gbogbo ènìyàn lè gbàgbọ́ 18:17, 25:58, 26:4, 93:8. Ẹ̀mí ìkẹ́dùn – fún gbogbo olùtẹ̀lé rẹ̀ 3:160, 9:128. Ọlọ́run àti àwọn Màláékà ń rọ̀jò ìbùkún fún - 33:57. Àwọn onígbàgbọ́ ní láti fi - ṣe onídàájọ́ 4:66. Ẹni tó bá jẹ́ ìpè - ni yóó rí ìyè gbà 8:25. – ṣípòpadà lọ sí Mọ̀dínà 9:40. Ìdánilójú Àtọ̀runwá pé – yóó padà sí Mákà 28:86. Ẹ̀sùn tí wọ́n fi kan – kò yàtọ̀ sí èyí tí wọ́n ti fi kan àwọn òjíṣẹ́ ìṣaájú 41:44. Àṣẹ tí a pa fún - nió kan gbogbo olùtẹ̀lé rẹ̀ káríkárí 10:95, 17:24, 25, 30:39, 65:2. Ìgbésí ayé – mó kangákangá kí a tó pè é rán níṣẹ́ 10:17. Iṣẹ́ tí a rán – sí gbogbo àgbáyé ní 7:159, 10:58, 22:50, 34:29. A ti fún – ní ọ̀pọ̀ oore yan̄turu 108:2.

## ÀNÁBÌ MUSA

Ìwásáyé - 19:52. - wá láti kó àwọn ọmọ Israẹli jáde l'óko ẹrú 26:53, 28:6, 7. Wọ́n ju – sínú odò lẹ́yìn tí wọ́n bí i20:40, 28:8. ọmọbabìnrin Fáráò ló gbé - jáde nínú odò 28:9,10. – kò gba ọmú àwọn alágbàtọ́ yàtọ̀ sí ti ìya rẹ̀ 20:41, 28:13. A fún – ní ọgbọ́n àti ìmọ̀ 28:15. - fi kan ọmọ Egypt kanlẹ́ṣẹ̀ẹ́ pa 20:41, 28:16. Àwọn ìjòyè gbìmọ̀pọ̀ láti pa - 28:21. - rin ìrìn-àjò lọ sí Madyana 20:41, 28:23. ran àwọn ọmọbìnrin adaranjẹ̀ lọ́wọ́ 28:24, 25. – ṣiṣẹ́ fún ọdún mẹ́jọ láti fẹ́ ìyàwó 28:28. – darí láti ìlú Madyana 28:30. – rí iná lórí òkè Sinai 20:11, 27:8, 28:30. – rí ọ̀pa rẹ̀ bí ejò gẹ́gẹ́ bí Àmì kan 7:108, 20:21, 22, 27:11, 28:32. A fún – ní àwọn Àmì mẹ́sàn-án fún Fáráò 7:109, 134, 17:102, 20, 23, 27:13, 28:33. – gbádùn kí Haruna jẹ́ Olùrànlọ́wọ́ fún un 20:30 - 36, 26:14, 28:35. A pàṣẹ kí – tọ Fáráò lọ 20:43-45, 26:16-18. - pẹ̀lú Haruna wàásù fún Fáràò 7:105, 106, 10:76- 79, 17:102, 103. –ní ìfọ̀rọ̀wérọ̀ pẹ̀lú Fáráò 20:50-53, 26:19-34. Fáráò bèèrè Àmì lọ́ wọ́ - ó sì fi hàn án 7:107-109, 26:32, 79:21. Ìwọ̀nba àwọn ọ̀dọ́ díẹ̀ ló gba – gbọ́ 10:84. Fáráò lé - ó sì tẹ̀rì sínú òkun 10:91, 44:24-30. A pe – sí orí òkè fún ogójì ọjọ́ 2:52, 7:143. Ìrìn-àjò – ní ti ẹ̀mí 18:61-83. Wọ́n fi ẹ̀sùn èké kan - 33:70.

## ÀNÁBÌ NUHU

A yan – gẹ́gẹ́ bí òjíṣẹ́ 3:34. – wàásù pẹ̀lú ìkìlọ̀ fún àwọn ènìyàn rẹ̀ 7:60, 10:72, 11:26, 27, 23:24, 71:2-21. Àwọn ènìyàn – kọ̀ ọ́ sílẹ̀ 7:65; 10:74, 11:28, 23:25, 54:10. - kan ọkọ̀, àwọn ènìyàn sì ń pẹ̀gàn rẹ̀. 11:38, 39. Ẹ̀kún-omi dé; - kó àwọn ẹranko sínú ọkọ̀ 11:41, 42, 23:28. ọmọ - kọ̀ láti wọnú ọkọ̀, ó sì bá omi lọ 11:43, 44. – bẹ̀bẹ̀ fún ọmọ rẹ̀ 11:46, 47. Ọkọ̀ - gúnlẹ̀ sí orí-òkè Júúdì 11:45. Àmì kan

pàtàkì ní ẹ̀kún-omi àsìkò – jẹ́ fún gbogbo ènìyàn 54:16. A yanàwọn òjíṣẹ́ nínú àwọn àrọ́mọdọ́mọ - 57:27.Kíkọ - sílẹ̀ túmọ̀ sí kíkọ gbogbo àwọn òjíṣẹ́ 26:106. Àdúrà - 11:42.

**ÀNÁBÌ SAKARIYA**

Ọlọ́run ṣe àkànṣe-ojúrere fún - 3:39-42, 19:3-12. – jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́ 6:86. - gbàdúrà fún ọmọ bíbí 3:39, 21:90. Àdúrà – rí ìtẹ́wọ́gbà 3:40, 21:91. A sọ ìyàwó – tó ti yàgàn di ọ̀tun láti bímọ 21:91.

**ÀNÁBÌ SALIH**

A rán – sí ìran Samuud 7:74, 11:62, 27:26. Àwọn ènìyàn - ni a ń pè ní Èrò Inú Àpáta 15:81. – wàásù fún àwọn ènìyàn rẹ̀; ó sì kọ́ wọn láti máa tọrọ ìdáríjìn 11:62. Àwọn ògbóǹtagì aṣèbàjẹ́ mìíràn wà ní ìlú - 27:49. Wọ́n dìtẹ̀ láti pa – lóru 27:50. Abo ràkúnmí gẹ́gẹ́ bí Àmì fún àwọn ènìyàn - 7:74, 11:65, 26:156. Àwọn ènìyàn - fi ìwà ìkà dá abo ràkúnmí kalẹ̀ 7:78, 26:158, 91:13-15. A jẹ àwọn ènìyàn – ní ìyà fún àṣejù wọn 7:79, 80, 11:68, 91:15, 16.

**ÀNÁBÌ SULAIMAN**

- jẹ́ àrẹ̀mọ ànábì Dawud 27:17. A fi ọgbọ́n àti òye ta – lọ́rẹ 21:80, 27:16. Ọlọ́run ṣe ọ̀pọ̀ oore fún - 27:17. Àwọn ọlọ̀tẹ̀ dìtẹ̀ mọ́ - pé ó ṣàìgbàgbọ́ 2:103. (A tẹ atẹ́gún lórí ba fún- (i.e. Àwọn ènìyàn – ṣòwò fún un nínú ọkọ̀ ojú omi) 21:82, 34:13, 38:37. Àwọn wọdòwọdò ṣiṣẹ̀ fún - 21:83. Àwọn àjòjì bá - ṣe oríṣiríṣi iṣẹ́ bí i kíkọ́ ààfin 34:13, 14. Àwọn alágbàṣe bí i kọ́lékọ́lé, wọdòwọdò, fi ara ṣọfà fún - 27:40, 38:38. Ọ̀wọ́ àwọn ọmọ ogun – jẹ́ mẹ́ta 27:18. A kọ́ - ní èdè àwọn Ìwé mímọ́ 27:17. – kọ̀wé pe Ọbabìnrin Ṣẹ̀ba 27:39-42.Ọbabìnrin Ṣẹ̀ba tọ -wá; ó sì gbàgbọ́ 27:43-45.

**ÀNÁBÌ SULKIFLI (Isikẹ̀ẹli)**

- jẹ́ ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́ tó ní ìfaradà 21:86. ọkan nínú àwọn àyànfẹ́ Ọlọ́run ni - 38:49.

**ÀNÁBÌ ṢUAIB**

A rán – sí àwọn ènìyàn Madyana 7:86, 11:85, 29:37. – wàásù fún àwọn ènìyàn rẹ̀ láti máa wọn òṣùnwọ̀n pé 7:86, 11:85, 86. Àwọn ènìyàn – dẹ́rùbà á láti lé e jáde nílùú 7:89. Ilẹ̀ ri mọ́ àwọn ènìyàn - 7:92. 11:95,96.

**ÀNÁBÌ YAHYA**

Màláékà kéde ìbí – fún Sakariya 3.40, 19:8. Ọlọ́run Gan-an ló fún – ní orúkọ 19:8. A fún – ní ìmọ̀ àti òye ìdájọ́ 19:13. Olóòótọ́ ni - í ṣe 19:14. - wà ní àmúṣẹ àwọn àsọtẹ́lẹ̀ ìṣaájú 3:40. - ṣe ojúṣe rẹ̀ dáadáa fún àwọn òbi rẹ̀ 19:15. Ẹni àláfíà ni - í ṣe 19:16.

**ÀNÁBÌ YAKUB**

A fún ìyàwò Ibrahim ní ìró ayọ̀ ìbí - 11:72. - gan-an ni a fi orúkọ Israẹli pè 3:94. – fúnra rẹ̀ yẹra fún àwọn oúnjẹ kan 3:94. - gba àwọn ọmọ rẹ̀ níyànjú lórí ọ̀rọ̀ ẹ̀sìn 2:133, 134. Òjíṣẹ́ Ọlọ́run ni - 6:85.

**ÀNÁBÌ YUNUS**

- ni a fi orúkọ Sunuun pè 21:88. Ọ̀kan nínú àwọn òjíṣẹ́ Ọlọ́run ni - 4:164, 6:87, 37:140. A fún – ní ìgbéga j àwọn ènìyàn rẹ̀ lọ 6:87. –gbìyànjú láti wọ ọkọ̀ ojú omi 37:141. Ìjì ńlá da ọkọ̀ - láàmú 37:142. Ẹja ńlá gbé – mì; ó sì pọ̀ ọ́ sí èbúté kan 37:143-146. A mú kí igi elépo hù sí ààyè - 37:147. A rán – gẹ́gẹ́ bí òjíṣẹ́ sí àwọn ẹgbàarùn-ún ènìyàn 37:148. Àwọn ènìyàn - gbàgbọ́; a sì gbé ìyà fò wọ́n ru 10:99. A pèsè fún àwọn ènìyàn nítorí pé wọ́n gbàgbọ́ 37:149.

**ÀNÁBÌ YUSUF**

- jẹ́ olùfọkànsìn tí a fún ní ẹ̀bùn àlá láti kékeré 12:5. Yakub gba – ní ìmọ̀ràn kí ó má ṣe ró àlá rẹ̀ fún àwọn arákùnrin rẹ̀ 12:6. Àwọn arákùnrin – ní ìlara sí i 12:9. Àwọn arákùnrin - déte láti pa á 12:10. Wọ́n ju – sí'nu kànga jínjìn 12:16. Àwọn arákùnrin – sunkún èké wá sílé 12:18. A yọ - jáde nínú kànga, a sì tà á gẹ́gẹ́ bí ẹrú 12:20, 21. Ọlọ́lá Egypt kan ló ra - 12:22. Ìyàwó ọlọ́lá fẹ́ fa ojú – mọ́ra fún ìṣekúṣe 12:25. Àwọn obìnrin ṣèèmọ̀ fi - pe Màláékà 12:32, 33. Wọ́n ju – sí ẹ̀wọ̀n 12:36. A fún – ní ẹ̀bùn ìtumọ̀ àlá 12:38. – túmọ̀ àlá fún Ọba 12:48, 49. Wọ́n – sílẹ̀ lọ́gbà ẹ̀wọ̀n, ó sì wá di Akápò-Àgbà 12:55, 56. Àwọn arákùnrin - wá sí Egypt nítorí ìyàn 12:59. Àwọn arákùnrin - wá pẹ̀lú àbúrò rẹ̀ 12:64-70. - fi ife ìmumi rẹ̀ sínú ẹrù àbúrò rẹ̀ 12:71. – dáríjin àwọn arákùnrin rẹ̀ 12:93. - fi ẹ̀wu rẹ̀ ránṣẹ́ sí bàba rẹ̀ 12:94. - gba bàba rẹ̀ lálejò ní Egypt 12:100. Wọ́n gbàgbọ́ pé kò ní sí òjíṣẹ́ mìíràn lẹ́yìn - 40:35.

Ẹ̀MÍ

Ọlọ́run ni Ó dá - 17:86. Àwẹ̀nù – túmọ̀ sí ìgbàlà 91:10. – túmọ̀ sí àánú àti ìkẹ́ láti ọ̀dọ̀ Ọlọ́run 4:172. A máa ń tọ́ka sí ẹ̀kọ́ gẹ́gẹ́ bí - 19:18. – Mímọ́ tàbí - òtítọ́ tó ṣe é gbáralé 26:194. – tí ń bẹ nínú ìfàyàbalẹ̀ 89:28-31. – tó máa ń dá ara rẹ̀ lẹ́bi 75:3. - Ọlọ́run ni Èémí Rẹ̀ tí Ó mí sí'nú ènìyàn 15:30, 21:92, 32:10, 38:73.

ÈNÌYÀN

A dá - láti máa jọ́sin fún Ọlọ́run 1:5, 51:57. – níláti gba Ọlọ́run gbọ́ 57:9. A bí – sáyé nípa ẹ̀dá tí Ọlọ́run dá 30:31; 91:8-9. – ní agbára ìtẹ̀ṣìwájú 87:3. Adá – ní ọ̀nà tó dára jùlọ 95:5. A máa ń fún – ní ẹ̀bùn ìsípayá 15:29, 30. Ọlọ́run máa ń fi ìṣe - han 76:14; 90:11. Ọlọ́run ṣe ìrọ̀rùn fún - 92:6-11. Ohun gbogbo ni a tẹ̀ lóríba fún - 2:30; 22:66; 31:21; 45:14. – níláti máa wá ààbò lọ́dọ̀ Ọlọ́run nìkan 2:42. A kò di ẹrù tí – kò lágbára láti rù lé e lórí 2:234, 287; 23:63; 65:8. Aláàárẹ̀ ní ẹ̀dá - 4:29. - máa ń kánjú ju ẹ̀mí rẹ̀ lọ 21:38. ìjọ kan ṣoso ni – jẹ́ ní ìpìlẹ̀ 2:214.

A fi omi yẹpẹrẹ dá - 36:78; 76:3. A fi amọ̀ dá - 3:60; 7:13; 18:38. A kọ́ - láti máa fi ire ti ibi dànù 23:97. – kún fún ìwà àìmoore 10:13; 11:10-12; 41:52. A ó máa dán – wò lóríṣiríṣi ọ̀nà 2:156-158; 3:187. Dúkìá àti àwọn ọmọ jẹ́ àdánwò fún - 8:29; 24:16. - máa ń tètè sọ̀rètínù 30:37; 41:50.

## ÈṢÙ

- kò lágbára lórí àwọn onígbàgbọ́ 16:100. - lágbára lórí àwọn tí wọ́n bá a dọ́rẹ̀ẹ́ 15:43; 16:101. – jẹ́ ọ̀tá tó fojúhàn fún ènìyàn 17:54; 25:30; 7:36, 61; 43:63. – ló yẹ Adam lẹ́sẹ̀ pẹ̀lú ìtànjẹ 2:37; 7:21-23. A fún – ní ẹ̀mí gígùn 7:15, 16. -máa ń lúgọ de ènìyàn 7:17, 18. - máa ń ti ènìyàn sí'nú ìwà búburú 4:120, 121. - máa ń pe aláìgbọràn láti bá a dọ́rẹ̀ẹ́ 19:84. - máa ń dẹ́rùbà àwọn ọ̀rẹ rẹ̀ 3:176. - máa ń kọdí àwọn òjíṣẹ́ Ọlọ́run 22:53, 54. Ìṣesí –jọ ti àwọn ènìyàn búburú 2:103; 38:42; 43:37. Ó ṣé e ṣe láti gba ara ẹni sílẹ̀ l'ọ́wọ́ - 7:201, 202. Àárẹ̀ àwọn ènìyàn ni - máa ń fi ṣe agbára 14:23; 16:43. Ẹni ègún, ẹni ẹ̀kọ̀ ni - 15:35, 36. - máa ń ṣi àwọn ọ̀rẹ rẹ̀ lọ́nà 22:5.

## ẸRÚ

Láti wá òmìnira fún – ní ẹ̀san púpọ̀ 2:178, 4:93, 5:90, 9:61, 90:14.

## ẸRÚSÌN ALLAH

Àwọn - máa ń rìn l'órí ilẹ̀ tọ̀wọ̀tọ̀wọ̀ 25:64. Àwọn - máa ń jọ́sìn ní ààjìn òru 25:65. - máa ń bẹ Ọlọ́run láti gbé ìyà fò wọ́n 25:66. Àwọn – kì í bá Ọlọ́run wá orogún 25:69. - kì í jẹ́rìí èké 25:73. Àwọn – ní ọ̀pọ̀lọpọ̀ ẹ̀san ní ìpamọ́ 25:76, 78.

## Ẹ̀SÌN ISLAM

- nìkan ṣoṣo ni ìtẹ́wọ́gbà l'ọ́dọ̀ Ọlọ́run 3:20, 86. - ni Ọlọ́run yàn tí Ó sì yọ́nú sí 5:4. Ẹni tí Ọlọ́run fẹ́ràn ní Í darí rẹ̀ s'ínú - 6:126, 39:23. Wíwọ́ inú – tọkàntara 2:209. A kò gbọdọ̀ ṣe àbòsí bí a bá peni s'ínú - 61:8. - ni yóó borí gbogbo ayédèrú ẹ̀sìn 9:33, 48:29, 61:10. Ojúrere Ọlọ́run ni láti tẹ́wọ́gba - 49:15-18.

## Ẹ̀SÌN JÚÙ

Àwọn tó ń bẹ nínú - ń pe ara wọn ní ọmọ Ọlọ́run5:19. Àwọn ẹlẹ́sìn - máa ń sọ̀rọ̀ òdì sí Ọlọ́run 5:65. - ń pe Esra ní ọmọ Ọlọ́run 9:30. Àwọn - àti àwọn ẹlẹ́sìn mìíràn 2:63, 5:70, 22:18. Ibrahim kò ṣe - rárá 2:141, 3:68. Ọ̀tá ni àwọn – fún onígbàgbọ́ 5:83. Àwọn – kò ṣe é bá dọ́rẹ̀ẹ́ 5:52.

## Ẹ̀SÌN KÌRÌSÍTẸ́NÌ

Wọ́n rò pé – nìkan ṣoṣo ni ẹ̀sìn ìgbàlà 2:112, 136. Àwọn – kò ní inú-dídùn sí ẹ̀sìn mìíràn 2:121. Àwọn - ń pé Isa ní ọmọ Ọlọ́run 9:30. Àwọn ẹlẹ́sìn mìíràn pẹ̀lú àwọn - 2:63, 5:70, 22:18. Ibrahim kì í ṣe - 2:141, 3:68. Àwọn - pẹ̀lú àwọn Juu ń

tako ara wọn 2:114. Àwọn – fẹ́ràn àwọn onígbàgbọ́ níwọ̀nba 5:83. Àwọn – kò ṣe é bá dá ọ̀rẹ́ ìmùlẹ̀ 5:52.

**IBILISU**

- kọ̀ láti tẹríba fún Adam 2:35; 7:12, 13; 15:31, 32; 17:62; 18:51; 20:117. Èéṣe tí – kò fi ẹríba 15:33; 38:76. A ó fi àwọn ọmọ-ogun - ko iná 26:96. Ọ̀kan nínú àwọn àlùjànnú ni - 18:51.

ÌBÚRA

Ọlọ́run kì í dánilẹ́jọ́ lórí - asán 2:226. Ẹ mójútó – yín 5:90. Ìtanràn fún ìkùnà láti mú - ṣẹ 5:90; 66:3. Kò yẹ kí a kùnà nípa - 16:92. Má ṣe fi - ṣe ìtànjẹ 16:93, 95. - láti má ṣe súnmọ́ aya ẹni 2:227, 228.

ÌFẸ́ ỌLỌ́RUN

- fún àwọn tí wọ́n gbẹ́kẹ̀lé E 3:160. - máa ń múni rí ìbùkún Rẹ̀ gbà 27:9. A ó máa rí - gbà nípa ìrònúpìwàdà 2:223. - ń bẹ fún àwọn onísùúrù3:147. - wà fún àwọn tí wọ́n bá ń ṣe ojúṣe wọn dáadáa 3:77, 9:4, 7. Àwọn tó bá ń ṣe ìdájọ́ òdodo yóò rí - gbà 5:43. –fún àwọn olùṣerere 2:196, 3:135, 149. – fún àwọn olùṣapá lójú ọ̀nà Allah 29:70.

ÌFỌ̀RỌ̀WÉRỌ̀

Ọ̀nà tí a níláti gbà ṣe - 16:126; 29:47.

IKÚ

- lè túmọ̀ sí ìdágbére fún ilé ayé yìí 19:24. – lè já sí ìrora ńlá 14:18. – tún lè túmọ̀ sí oorun 39:43. Ọ̀rọ̀ ènìyàn kò lè já sí - bí kò ṣe nípa Aṣẹ Allah 3:146. Gbogbo ẹ̀mí ni yóó tọ́ - wò 3:186; 21:36; 29:58. Ẹni tí - bá pa l'ójú ọ̀nà Allah yóò rí ìyè gbà 2:155; 3:170. - nípa ti ẹ̀mí 6:37. Ìṣẹ̀mí ń bẹ lẹ́yìn - 40:12. ìlérí fún ìṣẹ̀mi ẹlẹ́ẹ̀keji lẹ́yìn - 2:29; 53:48. Ó yẹ kí ìṣẹ̀mí wà lẹ́yìn - 10:5. Ìṣẹ̀mi ẹlẹ́ẹ̀keji lẹ́yìn - sàn ju ti ayé yìí lọ 4:78; 12:110; 17:22. Àánú àti ìkẹ́ ni ìṣẹ̀mi ẹlẹ́ẹ̀keji lẹ́yìn – jẹ́ fún àwọn onígbàgbọ́ 58:21. Ìyà olóró ni ìṣẹ̀mi lẹ́yìn –jẹ́ fún àwọn aláìgbàgbọ́ 17:11.

ÌLÚ

Ìrẹ́pọ̀ làárín àwọn - 16:93, 95; 60:9, 10. Ìjíròrò nípa ọ̀rọ̀ - 3:160; 42:39. Ipò Àṣẹ – fún ẹni tó bá tọ́ sí 4:59, 105-108, 135; 5:9; 16:91; 38:27; 42:16. Ojúṣe ni láti gbọ́ ràn sí àwọn aláṣẹ - 4:60. Ogun jíjà láti dáàbòbò - 2:191-194; 4:76; 8:40; 22:40-42. Àláfíà ṣe pàtàkì fún - 8:56-64; 9:1-4.

ÌMỌ̀

Ẹni tí ó ní - sàn ju ẹni ti kò ní lọ 39:10. Ọlọ́run ló ń fi – mọ ni 96:4-6. Níní – tòótọ́ máa ń mú kí a bẹ̀rù Ọlọ́run 35:29. Ìgbéga fún àwọn tó ní – sí àáyè gíga

58:12. A níláti ní - nípa ẹ̀sìn 9:122. Ẹ máa ṣàdúrà fún àlékún - 10:6, 7; 13:4, 5; 16:11-17, 17:13; 35:28, 29. - nípa oríṣiríṣi ìlú 17:22; 22:46, 47; 29:21 - nípa orílẹ̀-èdè 12:112; 30:10; 33:63; 35:44, 45; 40:22. Ìkápá gbogbo agbára ẹ̀dá nípa - 17:71; 21:80-83; 45:13, 14. Ìrìn-àjò láti wá - 18:66, 67.

## ÌMỌ̀ ỌLỌ́RUN

- yí ohun gbogbo ká 2:256; 40:8. – yí ohun tí ń da ọkàn láàmú 50:17. - nípa Ọjọ́ Àjíǹde 41:48. - nípa àṣírí àti ohun tó farahàn 20:8. - nípa èrò ọkàn ènìyàn 6:4. - nípa ìṣẹ̀lẹ̀ gbogbo 6:60. - nípa ìpàdé àkókò 58:8.

## ISIRẸLI, Àwọn ọmọ -

- ni orúko Yaakub 3:94, 19:59. A fún – ní àjùlọ lórí àwọn orílẹ̀-èdè 2:48, 123. Àṣetúnṣe ojúrere Ọlọ́run fún - 2:48, 123. Fáráò hùwà ìkà sí - 2:50, 7:142, 14:7, 28:5. A rán Musa láti gba - là 28:6. Musa bèèrè fún ìdásílẹ̀ - 7:106, 20:48. Ọlọ́ run pàṣẹ fún Musa láti darí - 20:78, 26:53, 44:24. - si la Okun koja 2:51, 7:137, 17:104. – tún fẹ́ ṣẹ́rí padà sí ìbọ̀rìṣà 7:139. Musa pàṣẹ fún - láti wọ ilẹ̀ ìlérí, wọ́n sì kọ̀ 5:22. - tàpá sí òfin ọjọ ìsnmi 2:66, 7:167. – bèèrè fún ọba 2:247, 250. Àgbékalẹ̀ ìjọba fún - 2:252. Ìjẹ́ òjíṣẹ́ àti ọba làárin - 5:21. Isa àti Daud fi – gégùn-ún 5:79.

## ÌWÀ BÚBURÚ

- jẹ́ ìrẹ́dìí àìgbàgbọ́ nínú Ọjọ́ Ìkẹhìn 27:5, 6. - ni àgbèrè tàbí pañṣágà 17:33. Ìgbéraga já sí - 2:35, 88; 4:174; 7:37, 41, 49, 76, 77, 89,, 134; 10:76; 14:22; 23:47; 25:22; 28:40; 29:40; 34:32-34; 38:75, 76; 39:60; 40:48, 49; 41:16, 39, 32, 45; 46:11, 21; 71:8; 74:24. - ni kí a máa sọ̀rọ̀ ara ẹni lẹ́yìn 14:13. - ni ìbanijẹ́ 49:12. Fífi ènìyàn ṣe yẹ̀yẹ́ jẹ́ - 49:12. Ìsọ̀rẹ̀tínù náà jẹ́ - 39:54. - nọ̀tí mímu 2:220; 5:91, 92. Ìlara jẹ́ - 113:6. - ni ìnákúnàá tàbí ìná-àpà 7:32; 17:27, 28. - ni tete tita 2:220; 5:91, 92. Dídín òṣùwọ̀n kù jẹ́ - 83:2-4. - ni ahun ṣíṣe 4:38; 47:39; 57:25; 59:10; 64:17. - ni irọ́-pípa 22:31; 25:73. - ni olè-jíja 5:39.

## ÌWÀ RERE

Ìlọ́po mẹ́wàá ẹ̀san ló wà fún - kan 6:161. Ẹ̀san – yóó pẹ́ títí 8:47. Gbòǹgbò - 2:208; 4:75; 5:17; 6:163; 60:2; 92:19-22. Ìmúṣẹ àdéhùn jẹ́ - 2:178; 5:2; 16:92; 17:35; 23:9; 70:33. Ìparamọ́ kúrò nínú ibi jẹ́ - 17:33; 23:6-8; 24:31, 32, 61; 25:69; 33:36; 70:30-32. Ìmọ́tótó ń bẹ nínú - 2:223; 4:44; 5:7; 22:30; 74:5, 6. Gbígbé ìbínú mì jẹ́ - 3:135. - ni ìfọwọ́sowọ́pọ̀ 5:3. Níní ìgboyà ń bẹ lára - 2:178; 3:173-175; 9:40; 20:73, 74; 33:40; 46:40. sí– àwọn alágbaṣe 4:37. - ni ìjẹ́rìí òtítọ́ 4:136; 5:9; 25:73. Fífi oúnjẹ bọ́ aláìní 76:9; 90:15-17. - ni kí a máa dáríjìn ẹni bá ṣẹ ni 2:110; 3:135, 160; 4:150; 5:14; 7:200; 12:93; 24:23; 41:35; 42:38-41. A nílati máa hu - 2:196; 3:135; 5:94; 7:57. Kí a ní ẹ̀mí ìmoore ń bẹ nínú - 2:153, 173, 186, 244; 3:145; 5:7, 90; 14:8; 39:8, 67; 46:16. Ìwà ìrẹ̀lẹ̀ ń bẹ nínú - 6:64; 7:14, 56, 147; 16:24, 30; 17:38; 28:84; 31:19, 20; 40:36. - ni ṣíṣe ẹ̀tọ́ 5:9; 6:153;

16:91; 49:10. – sí àwọn aládùúgbò 4:37. – sí àwọn òbí ẹni 4:37; 17:24, 25. Sùúrù, ìrọ́jú àti ìfaradà ń bẹ nínú - 2:46, 154, 156, 178; 11:12; 13:23; 16:127; 28:81; 29:61; 39:11; 42:44; 103:4. Ìlàjà làárin ẹni méjì 4:115; 49:10.

**KUR'AANI**

A ṣipaya – ní díẹ̀díẹ̀ 17:107; 25:33; 33:34. Ẹ wá ààbò sọ́dọ̀ Ọlọ́run láti ka - 16:99. Ẹ tẹ́tí sí – tí a bá ń kà á 7:205. - wá ṣe àtúnṣe àwọn òfin ìṣaájú 2:107. Ààbò àtọ̀runwá ń bẹ fún - 15:10; 41:43; 85:22, 23; 56:79. - ń ṣe ìyàsọ́tọ̀ làárin òtítọ́ àti iró 2:186; 25:2. – jẹ́ àkójọ òfin gbogbo tí a ti fi ránṣẹ́ ṣaájú 26:197, 198. Àánú àti ìwòsàn ni - 10:58; 17:83. Àgbékalẹ̀ ọ̀rọ̀ -ní ìbámu pẹ̀lú ọgbọ́n 18:55; 39:28; 59:22. – jẹ́ Ìwé tí a máa kà ní àkàtúnkà 27:2. – jẹ́ Ìwé àkójọ òfin àti ìlànà ayérayé 98:3, 4. – máa ń tọ́ ni sí ọ̀nà tààrà 17:10. A ṣe – ní ìrọ̀rùn fún ìrántí 54:18, 23, 33, 40. Ọba Oníkẹ̀ẹ́ ni Ó fi – kọ́ ni 55:3. – kún fún ọgbọ́n 36:3. Èdè Lárúbáwá ni a fi ṣípayá - 20:114; 41:4. - ń tọ́ ni sí ọ̀nà àlàáfíà 5:17. – kò ní àfiwé tàbí ẹlẹgbẹ́ 2:24; 10:39; 11:14, 15; 17:89; 52:35. Ọ̀nà Oníbùkún ni a ṣípayá nínú - 44:4; 97:2-6.

**MÙSÙLÙMÍ**

Ọlọ́run ni Ó pè yín ní - 22:79. Onígbàgbọ́ tó farajìn fún Ọlọ́run ni - 2:53, 5:112. Àṣẹ Ọlọ́run ni fún ènìyàn láti di - 6:15, 10:73, 27:92. – tó farajìn fún Ọlọ́run ni Ibrahim 3:68. Àwọn - takotabo ní ẹ̀san ńlá lọ́dọ̀ Ọlọ́run 33.36. Àwọn - ni wọ́n ń tọ ọ̀nà tààrà 72:15.

**OGUN**

- Ahsab 33:11-26. Àsọtẹ́lẹ̀ nípa - Badru 30:5, 54:45-49. Ọ̀tá bèèrè fún ìdájọ́ nípa - Badru 8:20. Àmì àríwòye nínú - Badru 3:14. Ìrànlọ́wọ́ àtọ̀runwá lójú - Badru 3:124, 8:10, 18. A fún àwọn Mùsùlùmí ní agbára lójú - Badru 8:12. Ọ̀wọ́-ọmọ-ogun méjì ní - Badru 8:43. Àwọn aláìgbàgbọ́ fi ìyangàn wá sí ojú - Badru 8:48, 49. A dojú àwọn aláìgbàgbọ́ bọlẹ̀ lójú - Badru 8:51, 52. Àwọn ẹrú tí wọ́n kó lójú - Badru 8:71. - Hunain 9:25. - Khaibar 33:28. - Taabuk 48:12. - Uhud 3:122, 123, 128, 153 -156.

**OGUN JÍJÀ**

Ọlọ́run ní I máa pa iná - 5:65. Agba – lááyé fún ìdáàbòbò lọ́wọ́ ìrẹ́nijẹ 2:191, 22:40-42. – fún ìgbera-ẹni níjà fún òmìnira ẹ̀sin 2:194. A kò gbọdọ̀ kọjá ẹnu-ààlà nínú - 2:191, 193, 194, 16:127. A gbọdọ̀ mù májẹ̀mu ṣẹ nípa - 9:4. A nílati mójútó ètò nínú - 5:9. Ẹ̀mí ìrọ́jú lójú - 8:17. Àwọn tí a pa lójú - 2:155, 3:141, 170. Ṣíṣe ètò láti dá – dúró 49:10, 11. – Àmàgẹdóónì 18:48, 49, 100-102. Lójú - ni a ti í kó ẹrú 8:68. Ẹni tí a mú nínú – lè gba òmìnira nípa ìràpadà 47:5. A lè ṣètò ìgbeyàwó fún ẹrú tí a mú lójú - 24:33. Dídá ẹrú tí wọ́n mú lójú – sílẹ̀ pẹ̀lú àdéhùn 24:34.

## OGÚN

Òfin àti ìlànà tó jẹmọ́ - 4:8, 9, 12, 13, 177. Kí ènìyàn fúnra rẹ̀ fi ohùn sílẹ̀ fún – pínpín 2:181. Ẹ̀sẹ̀ ni láti ṣe ìyípadà ohun tí ẹnìkan fi sílẹ̀ fún – pínpín 2:182. Àtúnṣe yẹ fún ojúṣàájú nípa – pínpín 2:183. Ọkọ àti aya ní ìpín kan pàtó nínú - ara wọn 4:13. Ìlànà nípa pínpín - ẹni tí kò ní òbí tàbí ọmọ 4:13, 177.

## ÒKÚ

Ènìyàn tó bá ti di – kò tún padà wá sáyé mọ́ 2:29; 21:96; 23:100, 101; 39:59, 60. – ní ti ẹ̀mí sì lè rí ìsọjí-ọ̀tun gbà 8:25:43. Sísọ- di alààyè 6:123; 75:38-41.

## ỌLỌ́RUN

- yin, Ọlọ́run kansọsọ ni 2:165; 4:172; 5:74; 6:20, 21; 14:53; 16:23, 52; 18:111; 21:109; 22:35; 41:7. Kòsí - miíràn lẹhin Allah 37:36; 47:20. Kòsí - kankan lẹhin Mi 20:15; 21:26. Kòsí - kan lẹhin Rẹ 21:88. Kò sí - kankan bí kò ṣe Òun 2:256; 3:3, 7, 19; 4:88; 6:103, 107; 11:15; 20:9, 999; 28:71, 89. Ẹni tí ó mú ìfẹ́kúfẹ̀ẹ́ inú rẹ̀ ní - 25:44; 45:24.

## ỌMỌ

A kò gbọdọ̀ jẹ́ kí – dí ni lọ́wọ́ níbi ìrántí Ọlọ́run 63:10. A kò gbọdọ̀ pa ọmọ wa sáyé tàbí sọ́run 6:152, 17:32. Àdúrà fún - rere, oníbùkún 3:39, 25:75, 46:16. Bíbí - obìnrin kò gbọdọ̀ jẹ́ ìbànújẹ́ 16:59, 60. Mímójútó - nípa ọ̀rọ̀ ẹ̀sìn 19:56, 20:133. Àwọn – níláti tọ́jú òbí wọn dáadáa 46:16, 18. Àwọn - gbọdọ̀ fi àánú hàn pẹ̀lú ìgbọràn sí àwọn òbí 17:24, 25, 31:15, 16. Ojúṣe àwọn - ni láti máa gbàdúrà fún àwọn òbí 17:25.

## Ọ̀ṢỌ́

A ṣe ìgbésí ayé ní – fún àwọn aláìgbàgbọ́ 2:213, 6:123, 13:34. Dúkìá àti àwọn ọmọ jẹ́ - 18:47. A ṣe – ní ẹ̀tọ́ fún ènìyàn 7:32, 33. Ìwọ̀nba ni a ṣe àfihàn - 24:32. Ọlọ́run ló ṣe ohun gbogbo ní ilé ayé ní - 18:8. Ilé ayé kan jé - àti ohun ìmúyangàn lásán 57:21. A ṣe ìṣe àwọn aṣebi ní – fún wọn 9:37, 10:13, 35:9, 47:15. Èṣù ṣe iṣẹ́ wọn ní – fún wọn 6:44, 16:64, 27:25, 29:39. Ọlọ́run ṣe iṣẹ́ àwọn kan ní – fún wọn 6:109, 27:5. A fi Ìràwọ̀ ṣe ojú-ọ̀run ní - 37:7, 67:6, 41:13.